NY

# DIKSIONARY

AMIN' NY

# BAIBOLY:

**NATAO HO FANAZAVANA NY ZAVATRA MARO VOALAZA**

AO AMIN' NY

## SORATRA MASINA.

*NATONTA FANINDROANY, SADY NAHITSY NO NAMPIANA SARY MARO.*


NALAHATR' I
REV. JAMES SIBREE,
*Misionary amin' ny L.M.S.,*
*Editora.*



ANTANANARIVO:
NY LONDON MISSIONARY SOCIETY.

1899.

## FITARIHAN-TENY AMIN' NY EDITIONA FAHAROA.



TENY fohifohy ihany no tokony holazaina ny amin' ity Editiona faharoan' ny Diksionary amin' ny Baiboly ity. Hatramin' ny ela no efa lany ilay natao tany aloha, ka tsy nisy ho azo vidina intsony; nefa mbola tadiavin' ny olona maro izy. Dia efa natao porintra indray izy, ary dia vita sy avoaka ankehitriny ho an' ny olona rehetra izay mazoto ta-handinika ny Baiboly sy mitady fanazavana ny amin' ny zavatra maro voalaza ao anatiny. Tsy dia novana loatra ny ankabeazan' ny teny amin' ity boky ity; nefa izy rehetra efa voadinika sy voahitsy tsara, ary matetika misy teny fohifohy nanampy hahatanteraka azy, araka izay fantatry ny olon-kendry amin' izao andro izao, na izay efa nandehandeha handinika ny tany samy hafa voalaza ao amin' ny Baiboly, na izay efa nanoratra sy nahita hevitra vaovao ny amin' ny zavatra hafa maro koa izay momba ny Soratra Masina.

Izao zavatra roa loha izao koa no manavaka sy mahatsara ity Editiona faharoan' ny Diksionary amin' ny Baiboly ity amin' ny voalohany, izay navoaka tamin' ny taona 1888:—

(1) Maro ny sary izay efa nanampy ho fanazavana azy.

(2) Ny anaran' ny tany sy ny tanàna ary ny olona, etc., dia nampitovina amin' izay hita ao amin' ny Baiboly Voahitsy (1889), ary tahaka izany koa no efa natao amin' ny teny rehetra izay nalaina tamin' ny Baiboly.

Betsaka ny andro efa lany tamin' ny nanaovana ity Editiona faharoa ity, ary tsy kely ny hasasarako sy ny fikelezako aina hahatanteraka azy, dia araka izay hitanareo ankehitriny. Nefa raharaha efa nataoko tamim-pifaliana izany rehetra izany, satria nataoko fa anjara asa nomen' Andriamanitra hovitaiko. Koa raha mba manampy anareo mpitori-teny sy mpitandrina ary evanjelista hahalala tsara kokoa ny hevitry ny Soratra Masina, izay ampianarinareo, ity boky ity, dia ataoko fa valim-pitia lehibe ho ahy izany, sady hisaorako an' Andriamanitra.

Hampian' Andriamanitra fitahiana anie ity boky ity ho fampandrosoana ny voninahiny sy ny fanjakany atỳ Madagaskara!

James Sibree,
*Misionary amin' ny L. M. S.,*
*Editora.*

"*La Tour Rouge,*"
*Faravohitra,*
*Antananarivo,*
24 *Avril,* 1899.



# FITARIHAN-TENY TAMIN' NY EDITIONA VOALOHANY.
## (1888.)

ELA ihany no nanaovana ity boky ity, fa tamin' ny Aprily tamin' ny taona 1875 no nanomboka nanao azy izahay; kanefa tsy mba nampoizinay akory tamin' izany fa hahalany telo ambin' ny folo taona vao vita, fa nataonay fa rehefa afaka efa-taona na dimy taona dia tokony ho vita izy.

Tamin' ny niandohany dia nisy misionary telo lahy voatendry ho editora, dia Rev. T. T. Matthews sy Rev. P. G. Peake ary izaho; ary niasa fatratra tokoa ny namako nandahatra ny raharaha sy ny anaran' ny teny samy hafa, araka ny filaharany amin' ny abidy, dia hatramin' ny A ka hatramin' ny Z, sady nanoratra teny maromaro koa izy roa lahy. Kanefa rehefa afaka kely dia hitanay fa sarotra ho anay telo lahy ny miaramanao ny raharahan' ny editora, satria mifanalavitra ny tany nipetrahanay tamin' izany, fa Mr. Matthews dia tany Fihaonana, Mr. Peake tany Isoavina, ary izaho tany Ambohimanga. Koa tato aoriana dia navela ho ahy irery ihany ny raharahan' ny editora; ary ny Fizarana Voalohany (ABA-EKS) dia navoaka tamin' ny niantombohan' ny taona 1877; ary talohan' ny nialako taty Madagaskara (Sep. 1877), dia navoaka koa ny Fizarana Faharoa (ELA-GOZ). Ary nony efa lasa aho, dia nijanona kely aloha ny raharaha. Kanefa rehefa afaka kely indray, dia Rev. J. Richardson no nanaiky ho editora, ary betsaka ihany ny taratasy nangoniny avy tamin' ny misionary maro; nefa tsy dia be loatra no vita porintra tamin' izay, fa avy izay nodiany koa ho any Englanda tamin' ny taona 1879. Ary tsy ela taorian' ny niverenany taty indray, dia niseho ny tabataban' ny fanjakana, ka dia mbola najanona ihany ny nanaovana porintra ny DIKSIONARY. Dia tahaka izany ny tootrany tamin' ny niakarako taty indray tamin' ny taona 1883.

Dia natolotr' i Mr. Richardson tamiko ny taratasy maro efa azony, ka nanomboka nampanao porintra azy aho; ary hatramin' izany ka mandraka ankehitriny efa nandrosoroso ihany ny nanaovana ny DIKSIONARY, kanefa niadana noho izay nampoiziko, fa be raharaha hafa koa aho, indrindra fa ny fampianarana atỳ amin' ny Kolejy, mbamin' ny fitandremana ny fiangonana, etc. Ny Fizarana Fahatelo dia navoaka tamin' ny taona 1886, sy ny Fizarana Fahefatra tamin' ny taona itsy; ary ankehitriny, noho ny fitahian' Andriamanitra, dia tapitra izy, ary avoaka izao ny DIKSIONARY AMIN' NY BAIBOLY, hatramin' ny hoe ABA, teny voalohany, ka hatramin' ny hoe ZOZORO, teny farany. Ary faly tokoa aho fa nomen' Andriamanitra hery hahavita azy, ary iriko indrindra fa ho boky hahasoa sy hanampy tokoa ny mpitori-teny sy ny evanjelista ary ny mpitandrina, mbamin' izay rehetra maniry ta-hahalala ny hevitry ny Soratra Masina izy.

Raharaha tsy vitan' ny irery anefa ity boky ity, fa maro ny misionary, na lahy na vavy, na isan' ny L. M. S., na ny "Friends," no efa niara-niasa hahavita azy; ary vitsy foana ny misionary izay tsy nanana anjara raharaha tamin' ny nanoratana ny boky. Ny anaran' izy rehetra dia voalaza eo amin' ny pejy faha-vi.; kanefa tsy maintsy holazaina kely eto koa ny anaran' ny sasany izay efa nahavita be.

Ny isan' ny *artikoly* (teny milaza zavatra na olona anankiray) nosoratan' itompokolahy Rev. J. Wills dia zato latsaka kely, ary izy no nanoratra ny ankabeazan' ny *artikoly* milaza ny amin' ny Mpanjakan' ny Joda sy Isiraely sy ny Patriarka roa ambin' ny folo lahy, ary teny maro milaza ny Bokin' ny Testamenta Taloha. Rev. W. Montgomery nanoratra ny amin' ny Mpaminany sy ny Bokin' ny Mpaminany, sy ny amin' ny Fiangonana tany Asia, ary ny Sampy maro, etc. Mr. H. E. Clark nanoratra ny amin' ny Patriarka sy ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy, sady nanoratra ilay teny lava ny amin' i Mosesy sy Paoly Apostoly, etc. Mr. T. Lord nanoratra ny amin' ny Tany Masina sy Jerosalema sy Jordana ary teny hafa koa milaza ny Geografin' ny Baiboly. Betsaka ny teny milaza geografy koa nosoratan' i Mr. Richardson, sy Rev. R. Baron, F. L. S., nanoratra teny maromaro milaza ny Zava-maniry ary ny Zava-manan-aina; ary Miss Dawson (Mrs. Mellor) koa nanoratra ny teny sasany ny amin' ny Zava-manan-aina. Ilay teny lava sy tanteraka ny amin' ny tantaran' i Jesosy Kristy no nosoratan' i Mr. S. Clemes, mbamin' ny teny sasany koa; ary Miss Gilpin

nanoratra ny amin' ny Tabernakely sy ny fanaka tao aminy. Mrs. Montgomery nanoratra teny maromaro ny amin' ny Vehivavy voalazan' ny Baiboly; ary maro ihany ny teny nosoratan' i Mrs. Rowlands, Rev. J. Peill, Rev. E. H. Stribling, Rev. T. Rowlands, Rev. C. Jukes, Rev. T. T. Matthews, Rev. P. G. Peake, Mr. H. F. Standing, Rev. C. F. Moss, Mr. L. Street, ary Rev. W. E. Cousins. Rev. J. Pearse sy Rev. B. Briggs efa nanoratra ny amin' ny Sakramenta sy ny Fiangonana; ny teny ny amin' ny Kanona, Manoskripta, Versiona, etc., dia nalaina tamin' ny boky nosoratan' i Rev. G. Cousins; ary maro ny teny milaza ny amin' ny Tao-zavatra no nosoratan' i Mr. Frank Rasoamanana. Tsy azoko lazaina eto tsirairay ny anaran' izay rehetra efa nanoratra teny amin' ity Diksionary ity, nefa hita ao amin' ny pejy faha-vi. ny anarany avy, ka dia misaotra azy rehetra aho. Ny isan' ny *artikoly* rehetra amin' ity boky ity dia 1911, ary amin' ireo ny 1109, na mihoatra noho ny antsasany, dia nosoratako; ka dia ho hita amin' izany fa fanampin' ny raharahan' ny Editora—dia ny mitady ny *artikoly* samy hafa aloha, ny mandahatra azy (indraindray ny manafohy sy manamboatra azy koa), ary ny mandinika sy ny manitsy ny profo rehetra—dia lehibebe ihany ny anjarako tamin' ny nanaovana ity boky ity; ary betsaka tokoa ny andro lany tamin' ny nahavitana azy. Kanefa tsy ataoko fa lany foana izany andro sy herim-po ary fahasasarana izany tsy akory, raha mba boky tokony hanampy ny Kristiana atỳ izy, indrindra fa ny mpitori-teny, hahalalany mazava kokoa ny hevitry ny Tenin' Andriamanitra.

Ary tsy maintsy misaotra ny sakaizako roa lahy, mpampianatra namako atỳ amin' ny Kolejy, aho, dia Radaniela sy Andriambalo, izay efa nanampy ahy hatramin' ny ny teny hoe *Hasina* ka hatramin' ny faran' ny boky tamin' ny fandinihana sy ny fanitsiana ny profo rehetra. Ny pejy rehetra hatramin' ny faha-313 ka hatramin' ny faha-908 (farany) efa samy nodinihiny tsirairay; ary tsy azo isaina mihitsy ny teny efa nihamazava kokoa sy tonga tena teny Malagasy noho ny nikelezan' izy roa lahy aina mandinika azy.

Tsy mba tapitra voalaza ao amin' ity Diksionary ity ny anaran' ny olona sy ny anaran-tanàna rehetra rehetra hita ao amin' ny Baiboly, fa raha izany no natao, dia nahatonga azy ho boky lehibe sy saro-bidy loatra. Fa maro ihany ny anaran' olona hita ao amin' ny teny firazanana sy ny anaran-tanàna voalaza ao amin' ny Bokin' i Josoa sy ny boky tantara, izay tsy malaza akory, ary voalaza indray mandeha ihany, sady tsy fantatra izay niorenan' ny tanàna maromaro. Kanefa tsy misy anaran' olona, na anaran-tanàna, na anaran-tany izay mikasika ny tantara ao amin' ny Baiboly, sady misy fantatra fa azo tantaraina ny aminy, izay tsy voalaza ao amin' ity boky ity.

Ny ankabeazan' ity boky ity dia teny vaovao sady voasoratra ho azy indrindra; kanefa ny teny sasany efa nalaina tamin' ny boky izay efa vita porintra rahateo: dia *Ny Baiboly sy ny Nahazoantsika azy* (Rev. G. Cousins), sy ny *Filazana ny Boky rehetra ao amin' ny Baiboly* (Rev. J. Wills sy Rev. J. Sibree, Editora), ary *Ny Raharaha sy Tao-zavatra voalaza ao amin' ny Soratra Masina* (Mr. Frank Rasoamanana), saingy nohafohezina. Ary ny teny ny amin' "Ny Fanasan' ny Tompo," ary "Ny Sabata: ny Andron' ny Tompo," dia nalaina tamin' ny trakitra roa nosoratan' i Rev. J. Pearse sy Rev. G. Cousins. Maro ny boky efa nodinihina tamin' ny nanoratana ity Diksionary ity, fa izay nanampy ahy indrindra dia ny *Cyclopædia of Biblical Literature* (Dr. Kitto sy Rev. Dr. W. L. Alexander, Editora) sy *A Concise Dictionary of the Bible* (Dr. W. Smith, Editora).

Ary ankehitriny dia mangataka amin' Andriamanitra aho mba hotahiny indrindra ity boky ity hampandroso ny fahalalana ny Teniny eto Madagaskara.

Ry Andriamanitra ô! Rain' ny fanazavana, Izay ihavian' ny fanomezana soa sy tanteraka rehetra, Izay efa nanome ny Soratra Masina ho fanilon' ny tongotra sy fanazavana ny lalan-kalehan' ny olonao, ampio ny fitahianao ity boky ity. Aoka ho fanampiana ny maro izay hamaky azy izy, hahitany mazava kokoa ny zava-mahagaga avy amin' ny lalànao, hitoriany ny teninao sy hampianarany ny olonao. Koa amin' izany aoka ho entinao hampandroso ny fanjakanao amin' ity tany ity izy hahalalan' ny maro "ny Soratra Masina izay mampahahendry azy ho amin' ny famonjena izay ao amin' i Kristy Jesosy." Amena.

J.S.

*L. M. S. College, Antananarivo,*
*26 Martsa*, 1888.

## NY ANARAN' NY OLONA IZAY NANORATRA TENY AO AMIN' ITY DIKSIONARY ITY.

| *Litera solon' ny soniany avy.* | *Anarany raha voasoratra tanteraka, sy ny raharahany, etc.* | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| B.B. | Rev. B. Briggs, | Misionary amin' ny | | | L.M.S. |
| R.B. | Rev. R. Baron, F.L.S., | do. | ,, | ,, | do. |
| C.C. | Rev. C. Collins, | do. | ,, | ,, | do. |
| E.C. | Miss E. Craven, | do. | ,, | ,, | do. |
| G.C. | Rev. G. Cousins, | do. | ,, | ,, | do. (tany aloha*) |
| H.E.C. | Mr. H. E. Clark, | do. | ,, | ,, | F.F.M.A. |
| S.C. | Mr. S. Clemes, | do. | ,, | ,, | do. (tany aloha) |
| W.E.C. | Rev. W. E. Cousins, | do. | ,, | ,, | L.M.S. |
| I.D. | Miss I. Dawson (Mrs. Mellor), L.M.S. | | | | |
| F. | Mr. Frank Rasoamanana, F.F.M.A. | | | | |
| H.G. | Miss H. Gilpin, | Misionary amin' ny | | | F.F.M.A. (tany aloha) |
| A.S.H. | Rev. A. S. Huckett, | do. | ,, | ,, | L.M.S. |
| C.J. | Rev. C. Jukes, | do. | ,, | ,, | do. |
| H.T.J. | Rev. H. T. Johnson, | do. | ,, | ,, | do. |
| T. L. | Mr. T. Lord, | do. | ,, | ,, | do. |
| C.F.M. | Rev. C. F. Moss, | do. | ,, | ,, | do. (maty) |
| D.M. | Mrs. Montgomery, | do. | ,, | ,, | do. (tany aloha) |
| T.T.M. | Rev. T. T. Matthews, | do. | ,, | ,, | do. |
| W.M. | Rev. W. Montgomery, | do. | ,, | ,, | do. (tany aloha) |
| A.P.P. | Mrs. Peill, | do. | ,, | ,, | do. |
| J.Pl. | Rev. J. Peill, | do. | ,, | ,, | do. |
| J.Pse. | Rev. J. Pearse, | do. | ,, | ,, | do. |
| P.G.P. | Rev. P. G. Peake, | do. | ,, | ,, | do. |
| J.R. | Rev. J. Richardson, F.R.G.S. | do. | ,, | ,, | do. |
| L.R. | Mrs. Rowlands, | do. | ,, | ,, | do. |
| T.R.† | Rev. T. Rogers, | do. | ,, | ,, | do. (tany aloha) |
| T.R.‡ | Rev. T. Rowlands, | do. | ,, | ,, | do. |
| D.H.S. | Mrs. Sibree, | do. | ,, | ,, | do. |
| E.H.S. | Rev. E. H. Stribling, | do. | ,, | ,, | do. |
| G.A.S. | Rev. G. A. Shaw, F.Z.S., | do. | ,, | ,, | do. (tany aloha) |
| J.S. | Rev. J. Sibree, F.R.G.S., | do. | ,, | ,, | do. |
| L.S. | Mr. L. Street, | do. | ,, | ,, | F.F.M.A. (maty) |
| J.C.T. | Mr. J. C. Thorne, | do. | ,, | ,, | L.M.S. |
| J.T. | Rev. J. Taylor, | do. | ,, | ,, | do. (tany aloha) |
| R.T. | Rev. R. Toy, | do. | ,, | ,, | do. (maty) |
| J.W. | Rev. J. Wills, | do. | ,, | ,, | do. ( do. ) |

* Ankehitriny isy dia Sekretarin' ny L.M.S. any Londona.
† Talohan' ny pejy faha-288.
‡ Taorian' ny pejy faha-289.

# SARY.


| | pejy |
|---|---|
| AKANJO FIAROVAN-TENA SY TRATRA | 227 |
| Akoila na Eagle .............. | 798 |
| Alitara fandoroana ditin-kazo manitra.......................... | 22, 725 |
| Alitara varahina .............. | 20, 21 |
| Amboadia na Lopa ............ | 468 |
| Amboahaolo na Foksa........... | 24 |
| Ampinga .................... | 225, 227 |
| Antsamotady................. | 227 |
| Ararata Tendrombohitra...... | 46 |
| Aro-loha..................... | 227, 235 |
| Asa-tany .................... | 50 |
| Asyriana, sora-tanana fanaon' ny | 60 |
| do. sarin' ny mpanjakan' ny | 60 |
| Athor, sampin' ny Egyptiana | 144 |
| BEHEMOTA NA HIPOPOTAMOSY .. | 809 |
| Bera ........................ | 87 |
| Betesda, Farihy.............. | 90 |
| Betlehema, Vavahadin' i...... | 90 |
| Biriky, Fanaovan' ny Egytiana azy ...................... | 93 |
| Biterna .................... | 94 |
| Boky sy Fanoratana .......... | 708 |
| Boriki-dia .................. | 95 |
| DIANA, TEMPOLINY TAO EFESOSY | 118 |
| Diera-lahy .................. | 112 |
| ELEFANTA .................... | 152 |
| Egypta, Tempolin - tsampy any.....................137, 142, | 578 |
| FAHAFINARETANA AMIN' NY FIAINANA HO AVY NAMPOIZIN' NY EGYPTIANA ................ | 145 |
| Fahirano nataon' ny Asyriana | 178 |
| Fanaovan-jiro volamena...... | 724 |
| Fanasana sy fomba fipetrahana eny amin' ny Latabatra..... | 808 |
| Fanasan' ny Tompo.......... | 198 |
| Fanindronan-omby .......... | 213 |
| Fantsakana ................ | 87 |
| Farao mpanjakan' i Egyta.... | 219 |
| Farao Sisaka, mpanjakan' i Egypta ........................ | 702 |
| Farao Tiraka, mpanjakan' i Egypta .................. | 758 |
| Fiadiana amam-piarovana .... | 227 |
| Fiaran' ny Fanekena ........ | 234 |
| Fikosoham-bary (Milina) .... | 776 |
| Filadelfia .................. | 237 |
| Filalaovana, Hazakazaka .... | 238 |
| Fitafiam-behivavy .......... | 257 |
| Fitafian-dehilahy ........... | 255, 256 |
| Fivavahana (Toetry ny Tena) | 260, 261, 766 |
| Fylaktery ................. | 265 |
| GRIKA (Miaramila) .......... | 225, 226 |
| HERA (Lepora) .............. | 305 |
| Hetra, Fitondrana azy any Egypta ...................... | 310 |
| Hebrona sy Makpela ........ | 809 |
| Hipopotamosy .............. | 809 |
| Horonan-taratasin' ny Lalàna | 709 |
| Hyæna ..................... | 799 |
| Hyraka .................... | 316 |
| IVORY ..................... | 328 |
| JEROSALEMA......360, 361, 362, 363, | 366 |
| Jobily, Mitsoka trompetra tamin' ny ................ | 810 |
| KAPA ...................... | 427 |
| Karnaka, Tempolin-tsampy any | 578 |
| Kase ...................... | 761 |
| Katapolta, na fandefasana lefona lehibe ............... | 178 |
| Kefrena, mpanjakan' i Egypta | 220 |
| Kipantsona ................ | 798 |
| Kiraro (ny manala) .......... | 261 |
| LALAMBE ANY JEROSALEMA .... | 362 |
| Lalàna, Ny ................ | 708, 709 |
| Latabatry ny Mofo-aseho .... | 725 |
| Lavaka fantsakan-drano...... | 87 |
| Lay, fanaon' ny Arabo ...... | 458 |
| Lefona .................... | 227 |
| Leopards .................. | 460 |
| Lepora (Hera) ............. | 305 |
| Leviatana (Mamba) ......... | 478 |
| Libanona Tendrombohitra .... | 563 |
| Liona ..................... | 467 |
| Liona manan-elatra (Ninive).. | 574 |
| Lokanga ................... | 772 |
| Lopo (Amboadia) ........... | 468 |
| MANDAN' I JEROSALEMA........ | 363 |
| Mamba (Leviatana) .......... | 478 |
| Manoskripta Grika ... 482, 483, 484, | 485 |
| Menefta, mpanjakan' i Egypta | 220 |
| Mesa, Vato nataony.......... | 508 |
| Miaramila Grika ............ | 225, 226 |
| Minerva sampy, Tempoliny .. | 287 |
| Mofo-aseho sy ny Latabany .. | 725 |
| Mofo, fanaovana azy ........ | 517 |
| Mpanjaka 'mpiandry ondry'tao amin' ny Egyptiana........ | 147 |
| Mpisorona ................. | 710 |

Mpisorona-be ................ 712, 713
Mummy, na fatin' olona voahosotra mba tsy ho lo ...... 144

Neko, mpanjakan' i Egypta .. 568
Ninive, sary vato hita any 573, 574, 575, 687, 576
Ny Moska naorina eo ambonin' ny lavaka Makpela any Hebrona 809
Ny Mpisorona mitsoka trompetra tamin' ny Jobily ............ 810

Obeliska any Ona (Egypta) .. 588
Ondry .................... 589
Oram-panala any Libanona .. 463
Osirisa sampy, trano fitsarany 141
Ostritsa .................... 594
Osy alefa.................... 207

Palma .................... 596
Papango .................... 606
Pelikana (Sama)................ 676
Peratra, fanombohan-kase .... 761
Petra, renivohitr' i Edoma.... 128
Pyramida any Egypta........ 148

Ra, sampin' ny Egyptiana.... 143
Rabitro .................... 305
Rajako .................... 809
Rameva .................... 648
Roma .................... 659

Sabatra .................... 227
Tandroka haingon-doha ...... 782
Tavin-drano lehibe .......... 743
Tempoly, Sarintanin' ny ..... 746
Thoth, sampin' ny Egyptiana . 143
Tiberiasy ................ 754
Trano fitehirizam-bary tao amin' ny Egyptiana ....... 811
Tranom-bahiny ............ 767
Trompetra, etc ............... 768

Valiha .................... 772, 773
Vano (Storka) ............... 773
Varim-bazaha fito salohy ... 774
Vato avy tany Rosetta any Egypta 140
Vato natsangan' i Mesa, mpanjakan' i Moaba .......... 508
Vavahady nataon' i Titosy tany Roma ho fahatsiarovana ny nandreseny ny Jiosy ........ 812
Voahangy na Koraly ........ 778
Voaloboka ................... 783
Vola .................. 787, 788, 789
Voltora .................... 792
Voromahery ................ 798
Vorombola ................... 798

Zava-maneno ................ 798
Zeboa (Hyæna) ............ 799
Zioga .................... 803



# DIKSIONARY AMIN' NY BAIBOLY:

## NATAO HO FANAZAVANA NY ZAVATRA MARO VOALAZA AO AMIN' NY SORATRA MASINA.



**AB-** sy **ABA**: teny Hebreo saiky mitovy amin' ny teny Betsileo hoe *Iaba*, fa *ray* no dikany, raha atao teny Malagasy. *Ab*— dia fanao matetika tamin' ny anaran' olona; toy izao: *Ab*rama=Ray avo; *Ab*rahama= Rain' ny maro (Gen. xvii. 5); *Ab*imeleka= Rain' ny mpanjaka (Gen. xx. 2); *Ab*saloma= Rain' ny fiadanana (2 Sam. xv. 1); etc. etc. —W.E.C.

**ABA**: teny Aramaika na Syriaka io teny io, ary intelo no voalaza amin' ny Test. Vaovao (Mar. xiv. 36; Rom. viii. 15; Gal. iv. 6). Fa ny heviny dia mitovy amin' ny hoe *aba* amin' ny teny Malagasy hiany, dia *ray*, dia ilay teny manaraka azy eo amin' ireo andininy telo voalaza teo ireo ("Aba, Ray"). Ny teny iray—Aba—dia teny Aramaika, izay fitenin' ny Jiosy taorian' ny nodiany avy tany Babylona; ary ny iray—Ray—dia dikan' ny teny Grika sahala hevitra aminy, ka dia natao fanampiny. Tsy hita loatra izay niandohan' izany fanakambanana ny anarana roa izany, fa angamba fanaon' ny Jiosy izay nahay teny Grika ny manonona ny anarana roa toy izany. Ny Tompontsika nanonona azy roa, ary dia naiky tonga fanaon' ny Kristiana koa izany, ho fahatsiarovana an' i Jesosy, Izay nampianatra antsika hiantso an' Andriamanitra ho Raintsika (Mat. vi. 9) Teo aoriana indray, ny hoe "Aba, Ray," dia tonga fitenin' ny mino raha nivavaka mafy izy ka nitady fatratra ny fitahiam-panahy.—J.S.

**ABADONA**: zahao APOLIONA.

**ABANA**: isan' ny ony any Damaskosy, izay nataon' i Namàna boka ho "tsara noho ny ranon' ny Isiraely rehetra," raha nasain' i Elisa handro amin' ny ony Jordana izy (2 Mpan. v. 12). Ny anarana ahafantaran' ny tompon-tany azy izao dia Barada.—J.R.

**ABARIMA** (*ny Tany an-dafy*, raha adika): anaran-tendrombohitra maro mitohitohy sy mahatratra lavitra ao atsinanan' ny Ranomasina Maty sy Jordana atsimo. Raha dinihina tsara ny teny milaza azy eo amin' ny Deo. xxxii. 49 sy xxxiv. 1, Nebo, izay niakaran' i Mosesy hitazana ny Tany Masina talohan' ny nahafatesany, dia anankiray amy ny tendrombohitra maro natao hoe Abarima, ary Pisga no tendrony avo indrindra any Nebo.—J.S.

**ABDONA**: dia anaran' olona efa-dahy voalazan' ny Test. Tal. Tsy nisy nalaza tamin' ireo anefa afa-tsy ny voalohany hiany, izay isan' ny Mpitsara. Zanak' i Hitela avy tamin' ny firenen' i Efraima izy; nandimby an' i Elona izy ary nitsara ny Isiraely valo taona. Toa niadana ny tany tamin' ny nanapahany azy, ary maty izy tokony ho tamin' ny taona B.C. 1112 (Mpit. xii. 13-15). Ny amin' ireo Abdona telo hafa koa, zahao 1 Tant. viii. 23, 30 sy 2 Tant. xxxiv. 20. Nisy tanàna koa natao hoe **Abdona** tao amin' ny zara-tanin' i Asera (Jos. xxi. 30).—J.S.

**ABEDNEGO** (*Mpanompon' i Nego*, na *Nebo*): anarana Kaldeana nomena an' i Azaria, anankiray tamin' izy telo lahy sakaizan' i Daniela (Dan. i. 6, 7). Izy sy ny namany dia Jiosy sady zanak' andriana, ary nentina tany Babylona izy raha mbola zaza; ary dia nofidin' i Nebokadnezara mpanjaka ho isan' ny lehiben' ny fanjakan' i Babylona. Fa teo aoriana izany, Abednego mbaminy Sadraka sy Mesaka sakaizany tsy nety nivavaka tamin' ny sariolona volamena natsangan' i Nebokadnezara teo amin' ny tany lemaka Dora, dia natsipy tamin' ny lafaoro misy afo mirehitra izy telo lahy. Fa Andriamanitra namonjy azy tamin' izany, ka tsy naninona azy akory ny afo, satria natoky an' i Jehova izy. (Dan. iii.)—P.G.P.

**ABELA** (*Fofonaina*, na *Zavapoana*), Heb. **HEBEL**: zanak' i Adama lahiaivo, izay novonoin' i Kaina zokiny. Mpiandry ondry izy, ary nitondrany ny voalohan-terak' ondriny, dia izay matavy, ho fanatitra ho an' i Jehova. Dia nankasitrahan' i Jehova Abela sy ny fanatiny, satria (araka ny tenin' ny Epistily tamin' ny Hebreo (xi. 4) "finoana no nanateran' i Abela ho an' Andriamanitra

fanatitra tsara lavitra noho ny an' i Kaina." Fa izany nankasitrahan' Andriamanitra an' i Abela izany nahatezitra an' i Kaina ka niteraka fialonana (1 Jao. iii. 12); dia nitsangana izy nanatona an' i Abela rahalahiny, ka namono azy ho faty (Gen. iv. 1-16). Abela angamba no maty voalohany tamin' ny olombelona, sady nolazain' i Kraisty ho martiora voalohany izy ("Abela marina," Mat. xxiii. 35); ny fitarainan' ny rany nampilatsaka ny fahatezeran' Andriamanitra tamin' ny mpanao ratsy, fa ny an' i Kraisty kosa mitondra famindrampo sy famelankeloka ho an' ny olona rehetra (Heb. xii. 24).—J. Pl.

**ABELA**: dia anaran' ny tany sy ny tanàna sasany any Palestina tamin' ny andro taloha. Raha adika ho teny Malagasy, dia *Lohasaha*, na *Saha be ahitra*, no heviny; fa ny sasany kosa manao hoe fa *Fisaonana* no heviny (zahao ABELA-EGYPTIANA eo ambany).

**Abela-beti-maka**: dia anaran' ny tanàna mirova sy nanan-daza anankiray ao avaratra any Palestina; afak' i Beni-hadada, mpanjakan' i Syria, io (1 Mpan. xv. 20); ary tamin' ny aoriana indray dia lasan' i Pola, mpanjakan' i Asyria, koa (2 Mpan. xv. 29). Eo amin' ny 2 Tant. xvi. 4 ny anaran' io tanàna io dia atao hoe "Abela-maima," na Abela *amoron-drano*. Ary indraindray kosa, dia atao hoe "Abela" fotsiny hiany no anarany (2 Sam. xx. 14, 18).

**Abel-Egyptiana** (*Fisaonan' ny Egyptiana*, na, *Sahan' ny Egyptiana*): anarana nomen' ny Kananita ny famoloan' i Atada ("Gorenatada"), izay nisaonan' i Josefa sy ny rahalahiny ary ny Egyptiana maro, tamin'ny nitondrany ny fatin' i Jakoba avy tany Egypta halevina any Hebrona izany (Gen. l. 11). Tao atsinanan' i Jordana ny famoloan' i Atada.

**Abela-mehola** (*Lohasahan' ny dihy*): tanàna tao avaratra an-dohasahan' ny ony Jordana, izay nandosiran' ny Midianita rehefa resin' i Gideona izy (Mpit. vii. 22). Ary koa, tanàna nahabe an' i Elisa mpaminany io, ary tao no nahitan' i Elia azy tamin' izay nalehany niakatra avy tany Horeba (1 Mpan. xix. 16-19).

**Abela-sitima** (*Lohasaha misy hazo sita*): tanàna tao atsinanan' i Jordana, izay nialan' ny Zanak' Isiraely sasatra (Nom. xxxiii. 49). Matetika ny anarana nahafantaran' ny olona azy dia Sitima hiany.—L.S.

**ABIA** (*Jehova no rainy*). Voalaza amy ny 1 Tant. xxiv. ny nizaran' i Davida mpanjaka ny mpisorona tamin'ny filokana ho roa ambin' ny folo toko, mba hifandimby hanompo teo amin' ny alitara. Abia no lohany tamin' ny antokony anankiray (ny fahavalony), ary ny anarany no niantsoana ny antokony koa. Isan' ny antokon' i Abia Zakaria, rain' i Jaona Mpanao-batisa (Lio. i. 5)—C. J.

**ABIA** (*Sitrapon' i Jehova*), **ABIJA** amin' ny teny Hebreo sy ny Baiboly Malagasy taloha. (1) Isan' ny mpanjakan' ny Joda; zanak' i Rehoboama izy sady nandimby azy. Ny tantara milaza azy dia eo amy ny 1 Mpan. xiv. 31—xv. 8, 2 Tant. xii. 16, xiii. 23. Abia niady tamin' i Jeroboama (izay efa nampisaraka ny fanjakana) ka naharesy azy hiany; kanefa tsy nampody ny vahoaka izay efa nikomy izy. Isan' ny mpanjaka izay nanompo sampy izy (ampitahao 1 Mpan. xv. 3 sy xiv. 21-33); namporafy efatra ambin' ny folo rehefa nihahery izy ka niteraka 12 lahy sy 16 vavy. Telo taona no nanjakan' i Abia, dia nodimbasan' i Asa izy.

**Abia** (2). Zanakalahin' i Jeroboama I., mpanjakan' ny Isiraely, izy ary maty raha mbola zazakely. Izy hiany tamin'ny mpianakavin' i Jeroboama no nalevina tao am-pasana am-piadanana sy nisaonan' ny olona, satria izy hiany no nahitana fahatsaram-panahy ny amin' i Jehova (1 Mpan. xiv. 1-18).

**Abia** (3). Isan' ny taranak' i Eleazara zanak' i Arona; zahao ABIA (1).—J.W.

**ABIATARA** (*Rain' ny fahabetsahana*): zanak' i Ahimeleka izy ary fahafolony tamin' ny mpisoronaben' ny Jiosy (1 Sam. xxii. 20). Raha Doega no nasain' i Saoly hamono ny mpisorona rehetra tany Noba, Ahimeleka dia isan' izay novonoiny, fa Abiatara zanany kosa dia nandositra sy nitondra ny efoda (fombam-pisoronana) teny an-tanany; dia nanatona an' i Davida tany Keila izy ka nilaza taminy izay nataon' i Saoly. Dia nandray tsara an' i Abiatara Davida; ary nony nanjaka tany Joda izy, Abiatara no nasandrany ho mpisoronabe. Ka dia nisy mpisoronabe roa niara-nanao ny raharahan' ny fisoronana tamin' izany andro izany, dia Abiatara, izay niandany tamin' i Davida, ary Zadoka kosa izay tao amin' i Saoly. Ary rehefa nanjaka Solomona, dia nesorina tsy ho mpisoronabe intsony Abiatara, fa Zadoka irery no notendreny ho mpisoronabe tokana (1 Mpan. ii. 27). Ary tanteraka tamin' izany ny tenin' Andriamanitra tamin' i Ely (1 Sam. ii. 31), fa Abiatara dia faran' ny mpisoronabe avy tamy ny taranak' Itamara. Abiatara no atao hoe "zanak' i Ahimeleka," fa amy ny 2 Sam. viii. 17 sy 1 Tant. xviii. 16 sy xxiv. 6 kosa Ahimeleka no lazaina ho zanak' i Abiatara. Angamba telo mianaka izy, dia izao: Ahimeleka sy Abiatara zanany (1 Sam. xxii. 20) ary ny zanak' i Abiatara izay natao mitovy anarana tamin' ny raibeny (1 Tant. xviii. 16). Ilay Abiatara voalaza ao amin' ny Mar. ii. 26 dia ataon' ny sasany ho Ahimeleka hiany, fa naka ny anaran-janany angaha izy; ary misy kosa anefa izay mihevitra fa diso soratra ny mpandika teny tany aloha, ka nifanolo ny anaran' izy mianaka (dia Abiatara sy Ahimeleka). Ka ataon' ny sasany (maromaro izy no mihevitra izany, ary angamba izany no marina) fa niarananao ny raharahan' ny mpisoronabe izy mianaka, ka dia nampitovina ny anarany, ary ny anaran' izy mianaka no nilazana ny andro nisoronany.—C. J.

**ABIBA**: zahao VOLANA.

**ABIELA**: dia anaran' ny olona roa lahy voalazan' ny Test. Tal.; ny anankiray dia rain' i Kisy sy raiben' i Saoly mpanjaka (1 Sam. ix. 1); ary ny anankiray koa dia isan' ny lehilahy maherin' i Davida (1 Tant. xi. 32).—J.S.

**ABIEZERA**: dia anaran' ny olona roa lahy voalazan' ny Test. Tal.: ny anankiray dia isan' ny taranak' i Manase (Jos. xvii. 2); ary ny anankiray koa dia isan' ny lehilahy maherin' i Davida (2 Sam. xxiii. 27).—J.S.

**ABIGAILA** (*Raim-pifaliana*). (1) Anarambehivavy vadin' i Nabala, izay lehilahy be fananana sady tompon' ny ondry sy osy maro tao Karmela, nefa olona saro-po loatra izy; fa Abigaila kosa dia vehivavy hendry sady tsara-tarehy. Rehefa nahatezitra an' i Davida Nabala noho ny tsy nanajany azy sy ny namaliany ratsy ny olona nirahin' i Davida taminy, dia nandeha faingana Abigaila hitsena an' i Davida sy ny olona maro izay avy hamely an' i Nabala. Koa nitondra hanina mahenina azy rehetra izy; ary rehefa nifanena tamin' i Davida izy, dia niondrika teo anatrehany ka nivalo sy nanalatsiny ny vadiny. Ary ny teny hendry izay nataon' i Abigaila no nankasitrahan' i Davida, ka dia afaka ny hatezerany. Ary teo aoriana kely indray, dia maty Nabala, koa rehefa ren' i Davida izany, dia nampaka an' i Abigaila izy ka nampakatra azy ho vadiny (1 Sam. xxv).

**Abigaila** (2). Anabavin' i Davida io Abigaila faharoa io. Nanam-bady an' i Jitra Isimaelita izy, sady renin' i Amasa (1 Tant. ii. 16, 17; 2 Sam. xvii. 25).—D.M.

**ABIHAILA**: dia anaran' olona dimy—telo lahy sy roa vavy—voalazan' ny Test. Tal. Ny amin' ny tantarany avy, zahao Nom. iii. 35; 1 Tant. ii. 29; v. 14; 2 Tant. xi. 18; Est. ii. 15.—J.S.

**ABIHO** (*Rainy Izy*, dia *Andriamanitra*: anankiray tamin' izy efa-dahy zanak' i Arona, izay natokan' Andriamanitra ho amy ny fisoronana (Eks. xxviii. 1). Fa raha vao nandroso hanao ny raharahan' ny fisoronana Abiho sy Nadaba rahalahiny, dia nandika ny didin' Andriamanitra tamy ny fomba fanao amy ny fanaterana ditin-kazomanitra, fa naka afo tsy izy izy; dia nisy afo nivoaka avy tany amin' i Jehova ka nandevona azy mirahalahy. Ary ny nisotroany toaka angamba no nampahasahisahy azy haka afo tsy izy tahaka izany. Koa noho izany ny mpisorona rehetra dia noraràna mafy tsy hisotro toaka na divay mahery raha niditra tao amin' ny Tabernakely izy hanao ny raharahampisoronana (Lev. x. 1-10).—P.G.P.

**ABILA**: dia anaran' ny tanána anankiray izay renivohitry ny fizaran-tany natao hoe Abilene; zahao ABILENE.

**ABILENA** (Lio. iii. 1): fizaran-tany ao avaratr' atsinanan' i Palestina; ny renivohiny dia natao hoe Abila, tao amoron' ny ony Farpara. Avy tamin' ny hamaitson' ny ahitra betsaka naniry tao ny anarany, fa ny hevitry ny teny hoe Abela angaha dia 'saha misy ahitra.' [ABELA.] Izany koa angaha no nahazoan' i Abela, zandrin' i Kaina, ny anarany; ary misy lovan-tsofin' ny mponina ao milaza an' i Abela ho novonoina tao, sady misy fasana ao izay ataon' ny olona hoe 'fasan' i Abela.' Abila, renivohitr' izany fizaran-tany izany, dia miorina tokony ho 18 maily ao avaratr' i Damaskosy.—J.R.

**ABIMELEKA** (*Rain' ny mpanjaka*): anaran' ny mpanjakan' ny Filistina maromaro izany, ka angamba anaram-boninahitra izay niombonan' izy rehetra nifandimby, toy ny hoe Farao tamin' ny mpanjaka maro tany Egypta, ary ny hoe Kaisara sy Aogostosy tamin' ny mpanjaka maro tany Roma.

**Abimeleka** (1). Mpanjakan' ny Filistina anankiray tany Gerara, any atsimon' ny tany Kanana (Gen. xx. 1, 2). Nampaka an' i Saraha vadin' i Abrahama izy, fa fomban' ny andriandahy tamin' izany tany izany ny mampaka ny vehivavy tsara tarehy rehetra amy ny fanjakany, mba ho ao amin' ny trano fitoeran' ny vadin' ny mpanjaka (Gen. xii. 15; Est. ii. 3). Nefa kosa, rehefa noraran' Andriamanitra Abimeleka noho ny ratsy nataony, dia nampody an' i Saraha indray izy ary nanome zavatra maro ho azy sy Abrahama ho fanalan-tsiny.

**Abimeleka** (2). Mpanjaka anankiray koa tamin' ny Filistina tany Gerara, izay indray nihira tamin' i Isaka. Ny teny milaza izay nataony tamin-dRebeka, vadin' i Isaka, dia mitovitovy amin' ilay voalaza teo hiany ny amin' i Saraha (Gen. xxvi. 1).

**Abimeleka** (3). Zanakalahin' i Gideona mpitsara tamin' ny vadintsindranony tao Sekema (Mpit. viii. 1, 31). Rehefa maty rainy, dia namono ny rahalahiny fito-polo lahy izy, afa-tsy Jotama faralahy, izay afa-nandositra. Ary rehefa afaka izany, dia niray tetika tamin' ny anadahin-dreniny izy mba hitaona ny Sekemita hifidy azy ho mpanjakany. Nony ren' i Jotama fa Abimeleka efa nofidina ho mpanjaka, dia nikabary teo anatrehan' ny vahoaka izy ka nilaza ilay angano ny amin' 'Ny Hazo rehetra nifidy Mpanjaka' (Mpit. ix. 1-15). Rehefa nanjaka telo taona Abimeleka, dia niodina ny vahoaka, nefa noresen' i Abimeleka izy. Ary rehefa afaka kelikely dia nankany Tebeza izy ka nitoby tandrifiny sady nahafaka azy. Koanefa nisy vehivavy anankiray nanjera vato fikosoham-bary tamin' ny lohan' i Abimeleka ka nahavaky ny karan-dohany. Dia natahotra izy fandrao holazain' ny olona fa vehivavy no nahafaty azy, ka dia hoy izy tamin' ny mpitondra ny fiadiany: "Tsoahy ny sabatrao ka vonoy aho," ka dia matiny izy. Izany no namalian' Andriamanitra ny ratsy nataon' i Abimeleka noho ny namonoany ny rahalahiny fito-polo lahy sady nahatanteraka ilay fanozonana nataon' i Jotama (Mpit. ix. 20-57).—E.H.S.

**ABINADABA.** Efatra ny olona atao hoe Abinadaba voalazan' ny Test. Tal., dia izao: (1) Levita ny anankiray, izay nonina tao Kiriata-jearima; tao an-tranony no nametrahana ny Fiaran' i Jehovah nony nentina avy tamin' ny tanin' ny Filistina izany. Eliezera zanany no natao mpiaro azy, ary tao no nitoerany 70 taona (1 Sam. vii. 1, 2; 1 Tant. xiii. 7); zahao FIARA. (2) Zanakalahin' i Jese (1 Sam. xvi. 8). (3) Zanakalahin' i Saoly, izay maty niaraka tamindrainy tany Gilboa (1 Sam. xxxi. 2). Ary ny amin' ny faha-4, zahao 1 Mpan. iv. 11.—J.S.

**ABIRAMA:** dia Isiraelita anankiray avy tamin' ny firenen' i Reobena, izay niaraka tamin' i Kora sy Datana hanohitra an' i Mosesy (Nom. xvi.); ny amin' ny niafaran' izany sy izay nanjo azy, zahao KORA. Nisy Abirama hafa koa; zahao 1 Mpan. xvi. 34 sy Jos. vi. 26.—J.S.

**ABISAGA:** dia zazavavy tsara tarehy anankiray avy tany Sonema, izay natao vadikelin' i Davida hitaiza azy tamin' ny fahanterany (1 Mpan. i. 1-4). Rehefa maty Davida, Abisaga no nangatahin' i Adonija tamin' i Solomona ho vadiny; kanefa satria toa nihambo ho mpanjaka indray tamin' izany izy, dia isan' ny zavatra nahatonga ny nahafatesan' i Adonija izany (1 Mpan. ii. 13-25). Zahao koa ADONIJA sy BATSEBA.—J.S.

**ABISAY:** dia zanak' i Zeroia, anabavin' i Davida, ary rahalahin' i Joaba sy Asahely (1 Tant. ii. 16). Izy sy ny rahalahiny dia nanaraka an' i Davida tamin' ny nifindrafindrany tany an-efitra, nony nenjehin' i Saoly izy; nefa Abisay toa sakaiza izay nahatoky an' i Davida indrindra, ka matetika izy no voalaza ho nanome hevitra an' i Davida. Izy no niaraka tamin' i Davida tamin' izy niditra tao amin' ny tobin' i Saoly tamin' ny alina, sady nangataka mba havelan' i Davida hamono an' i Saoly izy (1 Sam. xxvi. 5-9). Abisay sy Joaba no namono an' i Abnera noho ny namonoany an' i Asahela rahalahiny (2 Sam. ii. 18, 24, 32; iii. 30); ary ela tao aorian'izany, tamin'ny niodinan' i Absaloma, ary Davida nandositra niala tany Jerosalema, Abisay no naniry hamono an' i Simey noho ny nanaratsiany ny mpanjaka (2 Sam. xvi. 9); ary izy koa no nataon' i Davida komandin' ny ampahatelon' ny miaramilany tamin' ny ady nanaraka izany (2 Sam. xviii. 2). Tao aorian' izany indray dia namonjy ny ain' i Davida Abisay tamin' ny ady nataony tamy ny Filistina, raha saiky novonoin' ny olon-goavana anankiray natao hoe Jisibenoba izy (2 Sam. xxi. 15-17). Voalaza koa izy ho isan' ny telo lahy mahery izay namaky ny filaharan' ny miaramilan' ny Filistina tany Betlehema ka nanovo rano ho an' i Davida (2 Sam. xxiii. 14-17); ary voalaza koa izy ho namely lefona ny 300 lahy ka nahafaty azy (and. 18). Ny nahafatesan' i Abisay tsy voalaza, nefa lehilahy mahery sy sahisahy tokoa izy sady nahay nitondra miaramila (1 Tant. xviii. 12)—J.S.

**ABNERA:** izy dia zanak' i Nera, izay rahalahin' i Kisy, rain' i Saoly mpanjaka (1 Tant. ix. 36); koa satria havan' i Saoly izy dia nataony komandin' ny miaramilany rehetra (1 Sam. xiv. 51). Izy no nitondra an' i Davida hanatona an' i Saoly rehefa avy namono an' i Goliata (xxii. 57); kanefa tao aorian' izany indray izy dia nanaraka ny tompony tamin' izy nanenjika an' i Davida ka nitady hahafaty azy (xxv. 3-14). Hatramin' izany andro izany dia tsy misy teny milaza an' i Abnera indray raha tsy efa maty tan-ady Saoly; fa tamin' izany anefa izy no niseho ho nanam-pahefana indrindra tao amin' ny mpinakavin' i Saoly. Rehefa resin' ny Filistina tany Gilboa ny Isiraelita, Davida no nekena ho mpanjakan' ny Joda tao Hebrona, fa ny tany tao avaratra toa lasan' ny Filistina. Kanefa nony afaka dimy taona, dia nifidy mpanjaka indray ny firenena tany avaratra, ary Abnera nanao kabary fa Isiboseta, zanakalahin' i Saoly, no nandimby an-drainy ka tonga mpanjakan' ny Isiraely. Koa rehefa afaka kely dia raikitra ny ady tamin' ny mpanjaka roa lahy, ary nisy ady mafana tany Gibeona; ary ny miaramilan' i Isiboseta, izay nentin' i Abnera, dia noresen' ny miaramilan' i Davida nentin' i Joaba (1 Sam. ii. 8-17). Koa nony resy ka nandositra Abnera sy ny nanaraka azy, Asahely, zandrin' i Joaba, nanenjika an' i Abnera ka nahatratra azy. Ary Abnera nangataka taminy mba hiala, sao ho matiny; nefa tsy nety Asahely, koa ny mba hamonjy tena hiany no nahatery an' i Abnera hamono azy (2 Sam. ii.). Ary tsy ela taorian' izany indray Isiboseta dia naniny an' i Abnera noho ny nampakarany an' i Rizpa, anankiray tamin' ny vaditsindranon' i Saoly rainy. Dia tezitra loatra Abnera ka nampitondra teny tamin' i Davida hanao fanekena aminy, sady nanome teny fa izy no hitaona ny Isiraely avokoa hanaiky an' i Davida ho mpanjakany. Dia nankany Hebrona izy hihaona amin' i Davida, ka noraisiny tamim-pifaliana. Kanefa nony niala tao izy, ka nikasa handeha hampanaiky ny Isiraely rehetra ho tonga vahoakan' i Davida, kanjo hitan' i Joaba izay efa natao, ka toa nanana ahiahy izy fandrao Abnera no hasandratr' i Davida ho ambony voninahitra noho izy. Dia naniraka olona hangataka amin' i Abnera mba hiverina izy, ary nony efa tonga Abnera, dia nivoaka Joaba hoatra ny hiresaka kely aminy; kanjo izy niaraka tamin' i Abisay rahalahiny namely an' i Abnera ka dia nahafaty azy; ka dia nampiely teny izy mirahalahy fa izay nataony dia famaliana noho ny ran' i Asahely zandriny. Ny fialonany an' i Abnera anefa no fototry ny nanaovan' i Joaba izany. Sady tezitra no nalahelo loatra Davida nony reny izay nataon' i Joaba, nefa

tsy sahy hampijaly ny mpamono olona noho ny ratsy nataony izy. Fa nanaraka ny fatin' i Abnera tamin' ny nandevenana azy izy, sady nanao hira fisaonana ho azy (2 Sam. iii.) — J.S.

**ABRAHAMA** (*Rain'ny maro*), na **ABRAMA** (*Ray aro*), izay razamben' ny Jiosy sy ny Arabo sasany, dia teraka tao Oran' ny Kaldeana [ORA], tokony ho tamin' ny B.C. 2124. Abrama no anarany voalohany, ary Tera no anaran-drainy; ary nanana rahalahy roa Abrama, dia Harana sy Nahora, fa Abrama no faralahy. Tera nivavaka tamin' ny sampy (Jos. xxiv. 2); fa araka izay tokony ho marina, Andriamanitra no nampahafantatra an' i Abrama, fony vao zatovo izy, fa tsy mety ny fanompoan-tsampy, fa izy hiany no tokony hivavahan' ny olona rehetra. Ary maro hiany ny lovan-tsofin' ny Jiosy sy ny Mahomedana milaza fa nenjehina sy azom-pahoriana Abrama, satria tsy nety nanaiky ny fivavahana tamin' ny sampy izy. Harana, lahimatoan' i Tera, dia maty tao Oran' ny Kaldeana; fa raha nantsoin' Andriamanitra hiala tao Abrama (Asa vii. 2, 3), dia niaraka taminy koa Tera rainy sy Nahora rahalahiny, mbamin' i Lota, zanak' i Harana, ary Saray (Iska), izay efa nalain' i Abrama ho vady. Ary rehefa maty tao Harana Tera, dia niala tao Abrama mivady mbamin' i Lota ka nankany Kanana (Gen. xii. 5). Misalasala ny sasany na nantsoin' Andriamanitra indroa Abrama, na tsia (ampitahao Asa vii. 2 sy Gen. xii. 5). Tokony ho marina ny hevitry ny maro fa niantso azy indray Andriamanitra, sady voatoro ny tany halehany; "dia niainga izy ireo hankany amin' ny tany Kanana, ka tonga tany amin' ny tany Kanana izy." Dia nandroso izy nankany Sekema na More, ary tao no nanaovany alitara (fandoroam-panatitra) ho an' Andriamanitra. Tao koa no nisehoan' Andriamanitra tamin' i Abrama ka nilaza taminy fa homena ny taranany izany tany izany; ary tamin' izany dia tonga *Tany fikasana* tamin' i Abrama ny tany Kanana.

Taorian' izany indray dia nifindrafindra toby Abrama ka tonga tany Betela, ary tao koa no nanaovany alitara ho an' Andriamanitra. Fa tamin izay dia mosarena ny tany, ary satria niompy biby betsaka Abrama sy Lota, dia nianatsimo indray izy hitady ahitra hohanin' ny bibiny ka tonga tao ambava-lalana mankany Egypta. Ary raha omby tao Abrama dia niahiahy be hiany ny amin' ny vadiny, fa tsara tarehy loatra Saray, sady fantany ny toetry ny mpanjakan' i Egypta, fa tsy voafetra amin'izay sitra-pony sady namporafy maro izy, ka azony halaina an-kery izay tiany hovadiny. Ary toa tsy natoky tsara ny fiarovan' Andriamanitra azy Abrama fa nilaza fa Saray dia anabaviny; ary marina hiany izany raha ny fomban' ny olona tamin' izany andro izany no heverina, fa Saray dia zana-drahalahiny, nefa nisy fitaka koa tamin' izay nolazainy. Ary izay nahin' i Abrama dia tonga tokoa, fa nony nahita ny hatsaran-tarehin' i Saray ny lehibe tamy ny fanjakana, dia nilaza tamin' i Farao izy; ka dia nentina tao an-tranon' i Farao ravehivavy, kanefa tsy nalainy ho vadiny tsy akory, fa narovan' Andriamanitra izy; koa antonona an' i Abrama ny anatra nomen' i Farao azy taorian' izany (Gen. xii. 18, 19). Dia nampandeha azy mivady Farao, kanefa tsy nandroaka azy an-katezerana izy tsy akory fa nanome azy fananana betsaka. Ary rehefa tafakatra tany Kanana indray Abrama, dia niverina ho any Betela izy. Efa nitombo be hiany ny isan' ny bibiny, ary ny an' i Lota koa dia maro, koa noho izany dia niady ny mpiandry ombin' izy mianaka, fa tsy ampy ho an' izany biby maro izany ny ahitra tao. Toa zavatra niseho ho fizahantoetra an' i Abrama izany; anefa fantatr' i Abrama ny teny fikasana nomen' Andriamanitra azy, koa tsy nety niady tamin' ny havany izy, fa Lota no navelany hifidy izay tany tiany. Ary Lota dia tsy nihevitra izay ho an' i Abrama, fa nifidy izay tiany tokoa, dia nijery ny tany lemaka mahavokatra be amoron' ny ony Jordana izy, "fa azon-drano avokoa izy rehetra." Nalahelo angaha ny fon' i Abrama tamin' izay noho ny nisarahany tamin' i Lota havany; kanefa kosa nahazo ny valim-pitia hiany izy; Andriamanitra niseho taminy indray ka nilaza fa ny tany rehetra notazaniny dia homena azy sy ny taranany (Gen. xiii. 14-17).

Ary taorian' izany indray dia Mamre (takaikiny Hebrona) no nitoeran' i Abrama, ary tao no nanorenany alitara ho an' Andriamanitra ka nivavahany. Angamba efataona no nipetrahan' i Abrama tao, dia nisy zavatra anankiray nampisoho ny toeny, fa efa tonga saiky hoatra ny mpanjaka izy; fa maro ny olona nofeheziny, sady nisy koa mpanjaka hafa nety nikambana taminy, dia izao: Tsaroantsika fa Lota nifidy ny tany mahavokatra tamoron' ny ony Jordana ho azy; kanefa raha omby tao izy, dia nifindrafindra indray ka tonga isan' ny mponina tao Sodoma. Nisy tanàna dimy izay nifanakaiky, dia izao: Sodoma, Gomora, Adona, Zeboima, ary Bela na Zoara (Gen. xiv. 2); samy nanana mpanjaka nahaleo tena avy izy dimy ireo, fa ny mpanjakan' i Sodoma toa lehibe tamin' izy rehetra. Tamin' izany andro izany nisy koa fanjakana lehibe anankiray natao Elama (izay nitovy tamin' ny tany voalazan' ny Soratra Masina hoe Sosana), tao atsinanan' ny ony Eofrata. Kedorlaomera no anaran' ny mpanjakany, ary niankin-doha taminy ny mpanjakan' ireo tanàna dimy voalaza ireo. Fa rehefa afaka telo ambin' ny folo taona dia niodina izy ka tsy nety nandoa hetra ho an' i Kedorlaomera intsony. Dia tonga Kedorlaomera mbamin' ny mpanjaka

sasany ka namely azy mafy; dia nandrava an' i Sodoma izy sy namabo fananana betsaka; dia lasa nandeha izy, ary Lota mbamin' ny tao an-tranony dia isan' ireny voababo ireny koa. Fa nisy nandositra ka nankany Mamre, dia nilaza tamin' i Abrama izay efa nanjo an' i Lota; koa raha nahare izany Abrama, dia nalaky nandeha hamonjy ny havany izy. Olona 318 lahy ompikeliny no nentin' i Abrama niaraka taminy; ary tao amin' ny tany iandohan' i Jordana no nahatrarany ny fahavalo. Dia namely azy mafy nony alina izy sy ny andevolahiny ka namonjy an' i Lota, mbamin' ny maro izay voababo, ary nampody ny fananany rehetra.

Ary anefa, tsy nety nandray ny fananana tamin' ny tanan' ny mpanjaka vaovao tao Sodoma Abrama; ampy ho azy ny fananana nomen' Andriamanitra azy; nefa, hoy izy, ny amin' izay niaraka taminy, aoka samy hahazo ny anjarany avy izy ireo.

Fa nisy anankiray koa nivoaka nitsena an' i Abrama, izay lehibe lavitra noho ny mpanjakan' i Sodoma, dia Melkizedeka, izay voalaza (Gen. xiv. 18) fa "mpisoron' Andriamanitra Avo Indrindra," dia nitso-drano an' i Abrama izy. Ary Abrama koa dia nanaiky an' i Melkizedeka ho mendrika hahazo voninahitra sy haja, fa nomeny azy ny fahafolon' ny zavatra rehetra izay azony tamin' ny fahavalo. [MELKIZEDEKA.] Dia niverina ho any Hebrona Abrama, ary vetivety dia niseho taminy indray Andriamanitra, ary izany no nahazoany hevitra mavesatra sady vaovao; fa tamin' izay no vao nahafantarany fa hanan-janaka tokoa izy, ary izay haterany no tokony handimby azy. Zava-baovao taminy izany; fa nentin' Andriamanitra izy hivoaka hijery ny kintana, ka nasainy hanisa azy izy, raha azony hatao. Ary hoy Andriamanitra taminy; "Ho tahaka izany ny taranakao" (Gen. xv. 5). Dia nino an' Andriamanitra Abrama, "ka nisainy ho fahamarinana ho azy izany." Fa tsy izany hiany, fa "indro, aizina mahatsiravina indrindra no nahazo" an' i Abrama. Fa nisy biby mbamin' ny vorona izay efa novonoin' i Abrama ka nosasahiny, afatsy ny vorona, sady nampifanandrifiny avy ireo; ary indro, nisy fatana fandoroana mivoa-tsetroka sy fanilo mirehitra, izay nandeha namaky teo anelanelan' ireo zavatra voasasaka ireo. Fanaon' ny tany aloha izany, hono, raha nisy nanao fanekena; dia nisy biby novonoina toy ny voalaza teo, ary izay nifanaiky samy nandeha namaky teo anelanelan' ireo zavatra novonoina ireo, ka dia famantarana izany fa efa mafy ny fanekena vao natao. Ary azo zaraina telo ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Abrama, dia izao:—(1) Hampahorin' ny ny firenena anankiray (dia ny Egyptiana) ny taranak' i Abrama, sady hanompo azy efajato taona izy. (2) Hotsarain' Andriamanitra izany firenena hampahory azy izany, sady havoakany hiala ao ny olony. (3) Dia hiverina any Kanana indray ny taranany rehefa tanteraka ny heloky ny Amorita (Gen. xv. 13-16).

Efa hitantsika fa nolazain' Andriamanitra tamin' i Abrama fa hanan-janaka izy; ary fantatr' i Saray vadiny fa tsy tokony hiteraka izy, satria efa anti-panahy izy tamin' izay, koa nomeny hevitra Abrama mba haka ny ankizivaviny anankiray hovadiny, hahazoany zaza hahatanteraka ny teny fikasana nomen' Andriamanitra azy. Ary nanaiky hiany Abrama ka nampakatra an' i Hagara ho vadiny, ary ny zaza naterak' izany nivadiany izany dia Isimaela. [HAGARA, ISIMAELA.] Angamba Abrama nihevitra fa Isimaela no ho mpandova ny fananany, ary izy no ilay zanaka nokasain' Andriamanitra homena azy hihavian' ny taranaka maro efa voalazany. Fa tsy toy izany akory no fikasan' Andriamanitra; ary rehefa sivy amby sivi-folo taona no niainan' i Abrama dia niseho taminy Izy ka nilaza fa hiteraka zaza tokoa Saray, ary izy io no hanatanterahan' Andriamanitra ny teny fikasana nomeny azy. Dia voalaza indray izany teny fikasana izany, sady nasiana famantarana, dia ny fora, hotandreman' i Abrama sy ny taranany rehetra handimby azy koa. Ary ny fitandremany izany fanekena izany no hampiseho ny finoan' ny olona an' Andriamanitra; fa ho an' ny voafora hiany ny teny fikasana nomen' Andriamanitra an' i Abrama. Ary tamin' izay koa no nanovan' Andriamanitra ny anaran' izy mivady: Abrama (*Ray avo*) dia novana ho Abrahama (*Rain' ny maro*); ary Saray (*Miendrika andriana*) dia tonga Saraha (*Maro fara*). (Gen. xvii.)

Ary tsy ela taorian' izany indray, raha nipetraka tao am-baravaran-dainy Abrahama, dia nahita fa nisy telo lahy nijanona teo tandrifiny; dia nitsangana hitsena azy Abrahama ka niangavy taminy mba tsy handalo izy, fa hivily kely ka hiditra ny lainy, mba hiala sasatra sy hihinan-kanina izay efa nomanin' i Abrahama ho azy. Mora fantatr' i Abrahama fa ny anankiray tamin' izy ireo no lehibe; angamba tamin' ny voalohany tsy mba fantany akory fa izy no Jehova; kanefa hoy Abrahama taminy: "Tompo ô, raha mahita fitia eto imasonao aho," etc. (Gen. xviii. 3-5; singolara ny naona hoe "Tompo" amin' io teny eo ambony io, fa tsy ploraly tsy akory.) Ary vetivety dia hitan' i Abrahama miharihary fa Jehova mbamin' ny anjely roa no nampiandranoiny; fa Izy nandroso nilaza taminy ny zavatra ho avy, indrindra fa ny hananan' i Saraha zanaka, na dia efa zoki-olona aza izy mivady ka nandroso fahanterana, sady efa nitsahatra tamin' ny fombam-behivavy aza Saraha (Gen. xviii. 9-11). Ary rehefa afaka izany dia nankany Sodoma ny roa lahy tamin' izy telo, fa ny Anankiray (Je-

hova) nijanona ka niresadresaka tamin' i Abrahama; ary nolazain' Andriamanitra taminy ny handravany an' i Sodoma sy Gomora ary ny tanàna hafa noho ny faharatsian' ny mponina tao; ary na dia nifona tamin' Andriamanitra ho an' ny mponina tao aza Abrahama, tsy azo novonjena izy, fa lebibe dia lehibe loatra ny fahotany. [SODOMA, LOTA.]

Ary manarakaraka izany indray, dia ny tanin' ny Filistina no nitoeran' i Abrahama kelikely; ary tao no nanaovany fitaka toy izay nataony tao Egypta, dia ny nilazany fa anabaviny Saraha, nefa vadiny. Ary nentina nankany an-tranon' i Abimeleka mpanjaka ravehivavy, anefa tsy azon' i Abimeleka novadina izy, fa nisy aretina avy tamin' Andriamanitra nanjo ny tao antranony, sady fantany fa ny nakany an' i Saraha no fototr' izany. Ary hitantsika koa fa na dia tsy nampoizin' i Abrahama loatra aza fa nisy izay nahalala ny Andriamanitra marina tao amin' izany tany izany, dia nisy hiany; ary antonona ho an' i Abrahama ny anatra nomen' i Abimeleka azy (Gen. xx.). Fa hitan' i Abimeleka koa fa lehiiahy malaza Abrahama sady nomban' Andriamanitra tokoa, koa tiany ny hisakaiza aminy; ka dia nanao fanekena izy roa lahy tao Beri-sheba, izay hoe raha adika, 'fantsakam-pianianana' (Gen. xxi. 22-24).

Ary tamin' ny fahazato taona niainan' i Abrahama (B.C. 2024) dia tanteraka ny tenin' Andriamanitra ny amin' ny hahazoany zanaka amin' i Saraha vadiny, ary Isaka no natao anaran' ny zaza (Gen. xxi. 1-8). Tokony ho efa samy faly izay rehetra tao an-tobin' i Abrahama tamin' izay, afa-tsy Hagara mianaka, fa hitan' izy ireo fa diso fanantenana izy ny amin' izay nampoiziny ela, fa Isimaela no tokony ho dimbin' i Abrahama ka handova ny fananany rehetra. Ary tamin' ny andro rehetra nanotazana an' Isaka dia niseho miharihary ny tsi-fitiavan' i Hagara mianaka azy, koa nasain' i Saraha handroaka azy mianaka Abrahama. Kanefa mafy tamin' i Abrahama izany, ary saiky nolaviny; anefa kosa nekeny tsara hiany raha hitany fa sitra-pon' Andriamanitra taminy, sady nolazain' Andriamanitra taminy fa ho tonga firenena lehibe koa ny taranak' Isimaela. [ISIMAELA.]

Ary izay holazaina ankehitriny dia ilay fizahan-toetra an' i Abrahama izay mahalaza azy indrindra, dia ny nanekeny ny lidy sarotra nomen' Andriamanitra azy. Fa rehefa dimy amby roa-polo taona, hono, ny andro niainan' Isaka, dia taitra be hiany Abrahama satria tonga ny tenin' Andriamanitra taminy milaza fa hovonoina hatao fanatitra ho an' Andriamanitra ilay sombin' ny ainy, dia ilay zanaka azony avy tamin' ny fikasan' Andriamanitra. Kanefa na dia mafy tamin' i Abrahama aza izany noho ny fitiavany an' Isaka, tsy nandu izay fantany ho sitra-pon' Andriamanitra izy, fa nanao araka izay rehetra nandidiany azy. "Fa nihevitra izy, fa Andriamanitra dia mahay manangana an' Isaka, na dia amin' ny maty aza; ary hoatra ny avy tamin' izany no nandraisany azy" (Heb. xi. 19). Ary tsy diso fanantenana izy akory, fa novonjen' ny anjelin' Andriamanitra Isaka; ary ny ondrilahy nasehon' i Jehova taminy no nateriny ho solon' ny zanany. Ary noho ny halehiben' ny finoan' i Abrahama, dia voalaza indray sady nohamafisina ny teny fikasana nomen' Andriamanitra azy hoe: "Ary amin' ny taranakao no hitahiana ny firenena rehetra ambonin' ny tany." Ary misy hevitra hafa koa amin' izany; misy tenin' i Jesosy Kraisty manao hoe: "Ravoravo Abrahama rainareo hahita ny androko: ary nahita izy ka faly" (Jao. viii. 56). Ary io teny io toa milaza fa Abrahama nahalala tokoa ny hahatongavan' i Jesosy Kraisty, fa ho avy Izy hanavotra ny olona rehetra mety mino Azy. Ary maro no mihevitra fa tamin' ny andro nanateran' i Abrahama ny zanany no vao nahafantaran' i Abrahama izany hevitra sady mavesatra no mahafaly izany.

Nitoetra tao Beri-sheba tamin' izay Abrahama, fa taoriana indray dia nifindra toby izy; fa tamin' ny taona B.C. 1987, izay taona nahafatesan' i Saraha, dia tao Hebrona izy no nitoetra. Fito amby telo-polo amby zato taona Abrahama tamin' izay, ary nandevina ny vadiny izy tao amin' ny lavaka Makpela izay novidiny tamin' i Efrona. [MAKPELA.] Ny fahendren' i Abrahama sy ny hatsotry ny sainy ary ny fahafetsen' i Efrona kosa no miseho indrindra amin' io tantara io; fa nahazo betsaka loatra Efrona, dia sekely 400, izay *A.* 250, hono, ka mihoatra lavitra noho izay tokom-bidiny izany. Mbola ao hiany ilay lavaka izay tonga fasana malaza mandraka andro any; ary ao amboniny dia misy trano fiangonan' ny Mohamedana.

Ny finoan' i Abrahama niseho indray tamin' ny nampandehanany ny mpanompony hankany Harana haka vady ho an' Isaka, fa indrindra tamin' ny hafatra roa nomeny azy: (1) "Tsy haka vady ho any ny zanako avy amin' ny zanakavavin' ny Kananita izay iraisako monina hianao;" ary (2) "Tandremo mba tsy ho entinao miverina any ny zanako." Ary hitantsika fa ilay mpanompon' i Abrahama nino an' Andriamanitra, sady natoky Azy hahalavorary ny diany; ary tanteraka izany, fa Rebeka zanak' i Betoela, zanak' i Nahora, no azony, ka dia tonga vadin' Isaka izy tamin' ny fahefa-polo taona niainan' Isaka (Gen. xxiv.). Voalaza eo amin' ny Gen. xxv. 1 fa "Abrahama nampaka-bady indray, Ketora no anarany." Voalahatra aorian' ny teny milaza ny nahafatesan' i Saraha izany, fa maro no mihevitra fa mbola velona Saraha no nampakatra an' i Ketora Abrahama (Gen. xvii. 17; xviii. 11; Rom. iv. 19; Heb. xi. 12). Ary ny zanak' i Ke-

tora dia nahazo anjara lova tamin' i Abrahama, tahaka an' Isimaela koa; dia nampandehaniny mba tsy hiray lova amin' Isaka izy rehefa maty Abrahama. Tamin' ny faha-140 taona niainan' i Abrahama no nampakaran' Isaka an-dRebeka, ary fantatsika koa fa efa 175 taona izy vao maty (Gen. xxv. 7). Ary voalaza koa fa tamin' ny faha-60 taona niainan' Isaka no teraka Esao sy Jakoba, ka dia efa nivady roa-polo taona izy vao niteraka (Gen. xxv. 20, 26). Dia hitantsika amin' izany fa niandry roa-polo taona Abrahama vao hitany fa nisy zanak' Isaka hahatanteraka ny teny fikasan' Andriamanitra ny amin' ny hamaroan' ny taranany. Tsy voalaza loatra ny toetr' i Abrahama tamin' izany dimy amby telo-polo taona izany; nefa taorian' ny nizahan' Andriamanitra toetra azy angamba tsy nisy loatra nanahirana azy intsony. "Dia niala aina Abrahama ka maty, rehefa fotsy volo tsara sady lahy antitra ela niainana" (Gen. xxv. 8); *voky andro*, na *afa-pon' ny miaina*, no teny Hebreo enti-milaza an' i Abrahama fa lava andro ka tratrantitra tsara izy. Koa iarahantsika manaiky fa na dia tsy fantatr' i Abrahama aza ny halehiben' ny fiandrianana azontsika izay velona ankehitriny noho ny finoana an' i Jesosy Kraisty, Izay avy tamin' ny taranany, mbola marina ny teny eo amin' ny Epistily voasoratra tamin' ny Hebreo milaza azy manao hoe: "Fa nahatazana azy eny lavitra eny izy ka ravoravo niarahaba azy, dia nino, ka dia nanaiky fa vahiny sy mpivahiny tetỳ ambonin' ny tany izy" (Heb. xi. 13).—H.E.C.

Hitantsika koa fa tanteraka avokoa ny tenin' Andriamanitra tamin' i Abrahama milaza fa ho rain' ny firenena maro izy. Ny Jiosy, ny Arabo, ny Edomita, ary ny firenena maro koa no taranak' i Abrahama. Ny anarany no hajain' ny firenena mifanalavitra sady samy hafa fomba sy fivavahana —na Jiosy, na Kristiana, na Mohamedana; ary ny anarana malaza indrindra nomen' ny Soratra Masina azy hoe "Sakaizan' Andriamanitra" (Isa. xli. 8; Jak. ii. 23), no anarana mbola ahafantarana azy any Palestina [HEBRONA] sy ny tany ao atsinanany. Ary isika Jentilisa koa, izay tsy mba taranak' i Abrahama araka ny nofo, dia zanany hiany araka ny fanahy, raha isan' ny mino isika; fa "Rain' ny mino" Abrahama. Dia hoy ny Apostoly: "Fantaro fa izay amin' ny finoana no zanak' i Abrahama. Ka dia izay amy ny finoana no tahina mbamin' i Abrahama mpino" (Gal. iii. 7, 9).—J.S.

**ABSALOMA** (*Rain' ny fiadanana*): zanak' i Davida fahatelo izy, ary Makay, zanakavavin' i Talimay, mpanjakan' i Gesora, no anaran-dreniny. Absaloma nanana anabavy tsara tarehy, Tamara no anarany, izay nosavihin' i Amnona rahalahiny, kanefa tsy iray tam-po aminy izy, fa zanakalahy matoan' i Davida Amnona. Ny mpamaly, araka ny fanaon' ny olona tamin' izay, izay tokony hampijaly an' i Amnona noho izany nisavihany an' i Tamara izany, dia Absaloma anadahiny. Halan' i Absaloma Amnona noho ny ratsy nataony tamin' i Tamara anabaviny, ary nieritreritra sy nandinika roa taona Absaloma ny amin' izany. Ary rehefa afaka roa taona ngarangidina, ny zanakalahin' ny mpanjaka rehetra dia nasain' i Absaloma hankany amin' ny fanasana izay nataony noho ny fanetezana ondry tany amin' ny hadivory teo Bala-hazora tanilan' i Efiraima. Ary ny mpanompony no nasain' i Absaloma hamono an' i Amnona rehefa leon-toaka izy, ka dia novonoin' ireo izy. Dia niainga Absaloma ka nandositra nankany amin' i Talmay, mpanjakan' i Gesora, ary nitoetra tany telo taona izy. (2 Sam. xiii.)

Rehefa tapitra izany, dia niverina izy noho ny saina nataon' i Joaba, izay naniraka vehivavy anankiray avy tamin' i Tekoa hangataka tamin' ny mpanjaka famelan-keloka ho azy. Ary nahatanteraka izany ravehivavy tamin' ny ohatra anankiray nataony mba hampangorakoraka ny fon' ny mpanjaka. Kanefa, na dia niverina aza Absaloma, Davida dia tsy nety nihaona taminy mihoatra noho ny roa taona; fa rehefa tapitra izany, Joaba nampihavana azy mianaka. (2 Sam. xiv.) Ary nony afaka izany, Absaloma dia niantomboka hikomy amin-drainy; fa natahotra izy fandrao ny zanak' i Batseba (Solomona) hamingana azy amin' ny fifandimbasan' ny fiandrianana amin' ny fanjakana, ary izany no namporisika azy hikomy. Fa zokiny tamin' ny zanak' i Davida izay mbola velona Absaloma, ary noho izany dia mendrika ho azy ny fiandrianana amin' ny fanjakana araka ny fanaon' ny olona tamin' izay. Ary nitady fatratra ny fitiavam-bahoaka Absaloma mba hialan' ny fony amin-drainy. Dia nifoha maraina koa izy ka nijanona teo anilan' ny lalana mankeo am-bavahady; ary raha nisy olona nankany amin' ny mpanjaka ka nitondra teny hotsaraina, dia nantsoin' i Absaloma izy, ka hoy izy: "Avy any amin' ny tanàna aninona hianao?" Ary raha hoy izy: 'Avy any Ananona amin' ny firenen' ny Isiraely ny mpanomponao,' dia hoy kosa Absaloma taminy: 'Eny, tsara sy marina ny raharahanao; saingy tsy misy olona voatendrin' ny mpanjaka hihaino anao.' Ary hoy koa Absaloma: 'Enga anie ka izaho no voatendry ho mpitsara amin' ny tany, ary ho avy atỳ amiko ny olona rehetra izay manana ady sy teny hotsaraina, dia homeko rariny izy!" Ary raha nisy olona nanatona hiarahaba azy, dia nanolotra ny tanany izy ka nandray ilay olona, dia nanoroka azy; ka dia voafetsin' i Absaloma ho azy ny fon' ny lehilahy maro tamin' ny Isiraely. Ary koa, lehilahy noderain' ny olona Absaloma, fa tsara tarehy dia tsara tarehy izy, ary tsy nisy olona nalaza tahaka azy teo amin' ny Isiraely rehetra noho ny hatsaran' ny tarehiny, fa hatrany am-paladia ka hatrany an-

tampon-dohany tsy nisy tsiny, ary tsotra mahafinaritra ny volon-dohany. Ary nitahiry tsindranolahy sy mpanoratra marevaka maro izy; ary namboatra kalesy sy soavaly ho azy koa izy, ary olona dimam-polo lahy nihazakazaka teo alohany (2 Sam. xv. 1-9). Ireo zavatra ireo dia nahatarika ny fon' ny olona ho tia azy teo imason' ny vahoaka tahaka an' i Saoly fahiny. Ary koa tezitra tamin' ny nitondran' i Davida ny fanjakana ny firenen' i Joda, ary ny nahatezitra azy angamba satria efa hitany fa voakambana amin' ny fanjakana iray hiany ny firenen' ny Isiraely rehetra. Na izany, na zavatra hafa no namporisika azy ho tezitra, dia tsy azo lazaina, ary Absaloma dia nampitsangana ny fanevan' ny fikomiana tany Hebrona, renivohitry ny Joda fahiny.

Nandroso fatratra ny fikomiana tamin' ny voalohany; ary niainga nandositra niala tamin' ny renivohiny Davida ka nita ny ony Jordana hankany Mahanaima tany Gileada. Nahazo an' i Jerosalema Absaloma, ary noho ny saina natolotr' i Ahitofela azy dia nahazo ny trano nitoeran' ny vaditsindranon' ny mpanjaka koa izy, fa tamin' izay nisy vehivavy folo izay navelan' i Davida. Nataon' ny olona fa efa namingana ny rainy izy tamin' ny fandrianana amin' ny fanjakana noho izany, ary nahatanteraka ny faminaniana nataon' i Natana mpaminany (2 Sam. xii. 11). Kanefa, mbola nanana sakaiza tany Jerosalema Davida, izay nahatsiaro ny soa nataony. Ary Absaloma nanda ny saina natolotr' i Ahitofela, raiben' i Batseba, vadin' i Oria Hetita, izay nadalain' i Davida, ka nanaraka ny saina izay nomen' i Hosay, sakaizan' i Davida, izay nody nisakaiza tamin' i Absaloma kosa mba hamadika ny sain' i Ahitofela sy hanimba an' i Absaloma. Raha nahita izany Ahitofela, fa voasakana sy foana ny faniriany mba hasandratra, dia niainga ka lasa nody izy ary namono tena. Ary rehefa afaka izany, ka efa voahosotra ho mpanjaka tany Jerosalema Absaloma (2 Sam. xvi. 15), dia nita ny ony Jordana izy mba hiady amin' ny rainy, izay efa namory olona be; ary raha mba nanaraka ny saina nomen' i Ahitofela anefa Absaloma, dia resy faingana Davida. Dia nisy ady fatratra, ary rehefa niady tany Gileada teo anatin' ny alan' i Efraima izy roa tonta, dia resy ny miaramilan' i Absaloma; ary nony nandositra hiala tamin' ny ady Absaloma, dia voasingotra ny volon-dohany. Fa nitaingina ampondra izy, ary ny ampondra nandeha teo ambanin' ny rantsan-kazo mikirindro tamin' ny hazo lehibe, ary voahazon' ny rantsan-kazo ny volon-dohany, dia nikiraviravy teo izy; ary lasa nandeha ny ampondra nitaingenany Raha mbola nikiraviravy teo izy, dia nisy lehilahy anankiray nahita azy ka lasa nilaza tamin' i Joaba. Ary dia nitondra lefona telo teny an-tanany Joaba, ka naboroany tamy ny fon' i Absaloma, raha mbola velona teo afovoan' ny hazo izy. Ary ny zatovo folo lahy, izay nitondra ny fiadian' i Joaba, dia nanodidina sy namely an' i Absaloma ka namono azy, na dia nomaran' i Davida aza tsy hatao izany. Fa izy efa nanao hoe: "Mamindrà fo amin' i Absaloma zatovo." Fa na dia efa nikomy tamin' ny rainy aza izy, mbola tia azy hiany rainy ka ta-hamonjy ny ainy. Ary raha maty Absaloma, dia nalain' ireo namono azy ny fatiny, ka natsipiny teo an-davaka tao anaty ala, dia nasiany antontam-bato lehibe teo amboniny. Raha nahare Davida fa maty Absaloma, dia nangorakoraka loatra ny fony, ary nitomany ka nigogogogo sy nitaraina hoe: "Ry Absaloma, zanako, zanako, ry Absaloma zanako ô! Inay anie aho no maty nisolo anao, ry Absaloma zanako, zanako ô!" (2 Sam. xvii.; xviii.)—T.T.M.

**ADA**: (1) izy dia vehivavy isan' ny vadin' i Lameka roa vavy; avy tamin' ny taranak' i Kaina ary renin' i Jabala sy Jobala izy (Gen. iv. 19). (2) Hetita izy sy isan' ny vehivavy telo vadin' i Esao; renin' i Elifaza izy ka dia razamben' ny fokonolona anankiray tamin' ny Edomita (Gen. xxxvi. 2, 10, 15). Zahao BASEMATA.—J.S.

**ADAIA**: dia anaran' ny olona valo lahy voalazan' ny Test. Tal.; ary izao no teny milaza azy avy: 2 Mpan. xxii. 1; 1 Tant. vi. 26; viii. 21; ix. 12; 2 Tant. xxiii. 1; Ezr. x. 29; Neh. xi. 5.—J.S.

**ADALA**. Ny adala voalazan' ny Soratra Masina tsy mba olona very saina, fa olona tsy mety misaina na mihevitra; tsy dia ny olona tsy mahay mieritreritra sy mandinika, fa izay diso hevitra ny amin' ny tsara sy ny ratsy. Ary koa, ny adala voalazan' ny Baiboly, indrindra fa amin' ny Bokin' ny Ohabolana, dia olona izay tsy mba tarihin' ny hevitra tsara na ny lalàn' Andriamanitra; ka ny hoe 'adala' matetika dia mitovitovy amin' ny hoe 'ratsy fanahy;' satria "ny fahatahorana an' i Jehova no fahendrena, ary ny fialana amin' ny ratsy no fahalalana." (Job. xxviii. 28; vakio koa Oha. i.) Koa amin' ny fitenin' ny Soratra Masina, ny hoe 'fahadalana' tsy mba milaza ny toetry ny olona tsy manan-tsaina, fa ny toetr' izay manao ratsy noho ny hadisoan' ny heviny, hahafantarantsika fa tsy misy fahadalana tahaka ny fahadalan' ny olona izay tsy manaraka ny didin' Andriamanitra ka tsy mitsapa farany, fa manakalo ny fiainana mandrakizay habazoany fahafinaretana izay mandalo vetivety.—J.S.

**ADAMA** (*Menamena*): dia voalohan-dahy sy razan' ny olombelona rehetra. Tamin' ny andro fahenina no namoronan' Andriamanitra azy, tahaka ny endriny sy araka ny tarehiny. Tamin' ny vovo-tany no namoronany azy, ka nofofonin' Andriamanitra fofonaina mahavelona ny vavorony, dia tonga olombelona izy. Ary nomen' Andriamanitra azy ny fanapahana ny zavatra rehetra,

na biby, na vorona, na hazandrano, na izay rehetra mihetsika ambonin' ny tany. Raha adika ny anaran' i Adama, dia *menamena*, ka toa nomen' Andriamanitra azy izany (Gen. v. 2) satria nalaina tamin' ny tany mena, izay atao hoe '*adamah*' amin' ny teny Hebreo. Ary tokony hosaintsainina fa tsy mba teraka osa na kely Adama, fa raha vao voaforona izy dia lehibe sy natanjaka ary nanan-tsaina sady hendry sy nanana fahalalana, mba handaharany ny fanapahana ny zavatra rehetra izay nomen' Andriamanitra azy hotapahiny, ary mba hananany fihavanana sy firaisantsaina amin' Andriamanitra. Ary ny teny hoe "tahaka ny endrik' Andriamanitra sy araka ny tarehiny no namoronany azy" dia milaza ny toe-tsainy sy toe-panahiny. Ary raha mbola nifanaraka ny sitra-pon' i Adama sy ny sitra-pon' Andriamanitra, dia niray saina tamin' Andriamanitra sady mbola nitovy endrika taminy izy (Gen. ix. 6; Jak. iii. 9; 1 Kor. xi. 7). Fa rehefa nanao saina hafa Adama ka naka ny voankazo izay nandraran' Andriamanitra azy, dia nisaraka tamin' Andriamanitra izy. Tao amin' ny saha tao Edena no nampitoeran' Andriamanitra azy. [EDENA.] Ary navelan' Andriamanitra hihinana ny voan-kazo rehetra tao amin' ny saha izy afa-tsy ny anankiray hiany, izay natao hoe "ny hazo fahalalana ny tsara sy ny ratsy," ka dia ho faty izy raha mihinana azy. Tsy misy olona mahalala ny toetr' izany hazo izany; nefa ny anarany toa mampiseho fa hazo izay nampahalala ny saina ny zavatra tsara sy ny zavatra ratsy izy. Raha mbola tao amin' ny saha Adama, dia nentina tany aminy ny biby rehetra sy ny vorona mba homeny anarana, ary izay anarana nomen' i Adama azy dia izany no anarany; izany dia famantarana ny toe-tsain' i Adama.

Fa mbola tsy nisy namana ho an' i Adama, dia nahasondrian-tory azy Andriamanitra ka naka ny taolan-tehezany anankiray, ary izany no nataon' Andriamanitra ho vehivavy, ka natolony an' i Adama ho vadiny. Koa ny nisehoan' izany tamin' i Adama angaha dia tamin' ny tsindrimandry raha sondriantory izy. Ary dia nitanjaka izy mivady tamin' izay, nefa tsy nahalala henatra izy. Tsy azo lazaina na hoatrinona na hoatrinona ny andro nihazonan' izy mivady ny fahamarinana sy ny fahasambarana, nefa fantatra hiany fa tsy naharitra nitana azy izy: fa notaomin' ny fahafetsen' ny menarana ny vavy, ka nanotazany ny voan-kazo izay nandraran' Andriamanitra azy tsy hihinanany, dia nihinana izy; ary nomeny koa ny vadiny, ka samy nihinana izy roroa. Ary tamin' izay dia tafasaraka tamin' ny fahafinaretany sy ny fahamarinany izy mivady, ka niseho tao amin' ny sainy ny fahadisoany. Voalohany, menatra izy, satria hitany fa samy mitanjaka izy mivady; faharoan' izany, natahotra izy ka nitady hiery tao afovoan' ny hazo mba tsy ho hitan' ny mason' Izay mahita ny takona sy ny miharihary. Dia voaozona ny tany noho ny nataon-dralehilahy, ary voaheloka ho faty sy hiverina any amin' ny vovoka indray izay nanalan' Andriamanitra azy izy; ary dia tafasaraka tamin' ny fihavanana tamin' Andriamanitra izy mivady. Koa "ny olona iray no nisehoan' ny fahafatesana." Dia noroahin' Andriamanitra hiala tamin' ny saha izy mivady, fandrao maka ny voan' ny hazon' aina tao izy, ka ho velona mandrakizay amin' ny fahamenarana sy fadiranovana. He ny haben' ny indra-fon' Andriamanitra! Eo amin' ny Ohab. iii. 18 ny fahendrena dia lazaina ho hazon' aina ho amin' izay mihazona azy, ary tahaka izany ny teny eo amin' ny Apok. xxii. 2, 14, milaza ny fahasoavan' i Jesosy Kraisty; ka dia hita fa tsy voasakana intsony ny lalana mankany amin' ny hazon' aina, fa izay rehetra miantso ny anaran' ny Tompo no hovonjena. Ary izay rehetra miray amin' i Jesosy Kraisty tokoa dia hiditra indray ao amin' ny Paradisan' Andriamanitra (Lio. xxiii. 43; Apok. ii. 7).

Adama mivady no ray sy renin' ny olombelona rehetra, ary na dia samy hafa hoditra sy teny ary bika aza ny olombelona, ny toetry ny tenany sy ny saina amam-panahiny ary ny fomban' ny olona samy hafa firenena mampiseho fa iray ny nihavian' izy rehetra; ary ny teny notorin' i Paoly tany Atena milaza fa "ny firenena rehetra avy amin' ny iray hiany dia namponeniny ambonin' ny tany rehetra" (Asa. xvii. 26; Rom. v. 14; 1 Kor. xv. 22). Telo-polo amby sivin-jato taona ny andro rehetra niainan' i Adama, ary Kaina sy Abela ary Seta no anaran' ny zanani-lahy voalaza; ary niteraka hafa koa izy, fa tsy voasoratra ny anarany.—P.G.P.

**ADARA**: anaram-bolana tao amin' ny Jiosy izany. Volana fahenina amin' ny filaharan' ny volana tamin' izay nomba ny raharahampanjakana, fa fahefatra ambin' ny folo tamin' ny raharaham-pivavahana. Taorian' ny nahababoana ny Jiosy tany Babylona no vao nisehoan' ity anarany ity (Est. iii. 7). [VOLANA.]—J.S.

**ADMA**: isan' ny tanàna efatra tao amin' ny tany lemaka natao hoe Lohasahan' i Sidima (Gen. x. 19), izay nosaforan' ny Ranomasina Maty angamba teo aoriana. [RANOMASINA MATY.] Akambana amin' ny anaran' i Zeboima ny anarany, ka dia nifanakaiky angamba izy roa; ary niaraka tamin' i Sodoma sy Gomora ary Zeboima, Adma noravan' Andriamanitra tamin' ny afo sy solifara avy tany an-danitra noho ny heloka vetaveta nataon' ny mponina tao (Gen. xix. 24, 25; Deo. xxix. 23; Hos. xi. 8). [SODOMA.]—L.S.

**ADOLAMA**: tanàna tany Joda (Jos. xv. 35), izay fonenan' ny mpanjaka anankiray tamin' ny Kananita tany aloha (Jos. xii. 15), ka dia tokony ho tanàna ela izy (Gen. xxxviii. 1, 12, 20). Rehoboama nanao azy ho tanàna

mimanda (2 Tant. xi. 7), ary isan' ny tanàna nonenan' ny Jiosy rehefa niverina avy tany Babylona izy (Neh. xi. 30); ary araka ny tantaran' ny Jiosy dia mbola nonenany elaela hiany taorian' izany. Tokony ho 17 maily ao atsinanan' i Betlehema no niorenan' ny tanàna, ary zohy maromaro no hita amin' ny manodidina; ny anankiray tamin' ireo angaha no nandosiran' i Davida sy ny olona nanaraka azy. (1 Sam. xxii. 1; 2 Sam. xxiii. 13; 1 Tant. xi. 15.)—J.R.

**ADONIA** (*Jehova no Tompoko*): (1) zanak' i Davida fahefatra izy; Hagita no anaran-dreniny, ary tao Hebrona no nahaterahany raha mbola nanjaka tany Joda hiany ny rainy (2 Sam. iii. 4). Rehefa maty ny rahalahiny telo lahy, dia Amnona sy Kileaba ary Absaloma, izy no tonga zanakalahy matoa; koa nony efa antitra sy osa ny rainy, dia te-ho mpanjaka izy. "Ary Adonia, zanakalahin' i Hagita, nanandratra ny tenany ka nanao hoe: Izaho no hanjaka, ka dia nanomana kalesy sy mpitaingin-tsoavaly ary dimam-polo lahy ho mpihazakazaka eo alohany izy" (1 Mpan. i. 5). Fa Davida efa nilaza tamin' i Batseba, renin' i Solomona, hoe: "Solomona zanakao-lahy no hanjaka handimby ahy tokoa, ary izy no hipetraka eo amin' ny seza fiandrianako" (1 Mpan. i. 17). Fa Adonia naka hevitra tamin' i Joaba, komandin' ny miaramilan' i Davida, sy tamin' i Abiatara mpisorona, ary izy ireo nanaraka an' i Adonia; ary satria nanaraka an' i Adonia ireo, dia nirohitra nanaraka azy koa ny manambonina-hitra betsaka avy tamin' ny miaramilan' ny Joda. Ary Adonia nanao fanasana lehibe tany amin' ny vato Zoheleta, tanilan' i En-rogela, ka nanasa ny rahalahiny zanakalahin' ny mpanjaka rehetra afa-tsy Solomona mbamin' ireo nomba azy (1 Mpan. i. 9). Natahotra indrindra Natana mpaminany sy Batseba, renin' i Solomona, rehefa reny izay nataon' i Adonia, ka dia nilaza tamin' i Davida izy; ary nony nahare izany kosa Davida, dia nasaina hitaingina ny ampondra-vavin' ny mpanjaka miarakaminizay Solomona ary hankany Gihona hiseho amin' ny vahoaka. Ary dia tany no nanosoran' i Zadoka mpisoronabe an' i Solomona ho mpanjaka, ka dia nolazainy tamin' ny vahoaka izany, ary ny ambanilanitra nanaiky azy tsara tamin' ny fifaliana. Fa raha nahare izany Adonia sy izay nomba azy, dia raikitahotra izy rehetra, ka samy lasa nandositra avokoa ary niely be hiany; dia lasa Adonia, ka nogiazany mafy ny tandroky ny alitara (fandoroam-panatitra), ary tsy nesoriny teo ny tanany ambara-pandrenesany fa Solomona efa nianiana tsy hamono azy. Fa Solomona kosa namela azy ka nanao hoe: "Raha hita fa lehilahy tsara fanahy izy, dia tsy hisy na dia singam-bolony iray akory aza ho latsaka amin' ny tany; fa raha misy heloka kosa ho hita aminy, dia ho faty hiany izy." Ary rehefa afaka kelikely taorian' izany, dia maty Davida, ary Adonia niangavy tamin' i Betseba, renin' i Solomona, mba hangataka amin' i Solomona hanome azy an' i Abisaga, dia ilay vehivavy izay andefimandrin' i Davida rehefa antitra izy, ho vadiny. Fa raha nahare izany Solomona, dia nataony fa fahafetsen' i Adonia ta-hanambady ny vadin' ny mpanjaka lasa izany, saingy zokiny izy; koa raha mahazo ny vadin' ny mpanjaka lasa ho vadiny izy, dia saiky mahazo ny fiandrianana amin' ny fanjakana koa izy. Ary noho izany dia tezitra Solomona ka naniraka an' i Benaia hamono an' i Adonia, araka ny fanekena nataony hoe: "Raha misy heloka kosa ho hita aminy, dia ho faty hiany izy."

**Adonia** (2): Levita anankiray tamin' ny andron' i Jehosafata, mpanjakan' ny Joda (2 Tant. xvii. 8).

**Adonia** (3): andriandahy Jiosy anankiray tamin' ny andron' i Nehemia (Neh. x. 17).—T.T.M.

**ADONI-BEZEKA** (*Tompon' i Bezeka*): mpanjakan' i Bezeka, tananan' ny Kananita izy [BEZEKA]. Noresen' ny taranak' i Joda izy (Mpit. i. 3-7), dia notapahin' ireo ny ankihiben-tanany sy ny ankihiben-tongony. Dia nentiny nafatotra tany Jerosalema izy ka maty tao. Niaiky heloka anefa izy ka nilaza fa efa nisy andriandahy fito-polo izay noreseny, ka nampijaliny tahaka ilay nataon' ny taranak' i Joda taminy.—E.H.S.

**ADONI-ZEDEKA** (*Tompon' ny fahamarinana*, izany hoe *Tompo marina*; na, *Tompon' i Zedeka*): mpanjaka anankiray tamin' ny Amorita izy, izay nanjaka tany Jerosalema ary nanao fanekena tamin' ny mpanjakan' ny Amorita efa-dahy mba hiady amin' ny Isiraelita. Nony hitan' i Josoa fa efa nanao fahirano any Gibeona ireo mpanjaka dimy lahy ireo, dia nandeha hamonjy ny olona tao izy (fa ny Gibeonita efa nanaiky an' i Josoa ka niandany taminy) ka nampandositra ny mpanao fahirano. Dia nandositra ny mpanjaka dimy lahy izay niray tetika ka niery tao anaty zohy tao Makeda; nefa nosamborin' i Josoa tao izy ka novonoiny. Koa nahanton' i Josoa tamin' ny hazo dimy ny fatiny ambarapaharivan' ny andro, ary rehefa afaka izany dia nalevina tao amin' ilay lavaka nierény izy (Jos. x. 1-27).—E.H.S.

**ADNA**: dia anaran' ny olona efa-dahy voalazan' ny Test. Tal.; ary izao no teny milaza azy avy: 1 Tant. xii. 20; 2 Tant. xvii. 14; Ezr. x. 30; Neh. xii. 15.—J.S.

**ADRAMELEKA.** (1) Izany dia anaran' ny sampy anankiray izay nivavahan' ny olona tany Sefarvaima any Asyria, sady nentiny ho any Samaria nony namponenin' ny mpanjakany tao izy (2 Mpan. xvii. 31). Ny fomba fanompoana azy dia nitovitovy tamin' izay nataon' ny olona izay nivavaka tamin' i Moloka, fa ny zanany no nataony fanatitra

odorana taminy. (2) Zanakalahin' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, izy; niaraka tamin' ny rahalahiny namono ny rainy tany Asyria izy, rehefa niverina afa-baraka avy tany Jerosalema rainy; dia nandositra ho any Arimenia izy mirahalahy (2 Mpan. xix. 37).—J.S.

**ADRAMYTENA**: dia tanàna sy seranana ao amoron-dranomasina atsinanana any Asia Minora. Tao no tokony ho nalehan' i Paoly Apostoly tamin' ny Diany Fahiroa nitety tany, raha niala tany Galatia hankany Troasy izy (Asa. xvi.); ary sambo avy tany Adramytena no nitondra azy nifatotra avy tany Kaisaria (Asa. xxvii. 2). Mbola atao hoe *Adramyti* ny tanàna, na dia kely aza izao izy ka tsy mba be varotra intsony, tahaka ny tamin' ny andron' ny Apostoly.—J.S.

**ADRIA**: dia teny avy tamin' ny anaran' ny tanàna teo akaikin' ny ony Po ka dia tonga anarana nilaza ny tapan' ny Golfan' i Venezia, fa taoriana kelin' izany indray dia tonga anarana ilazana ny Golfan' i Venezia avokoa. Fa tamy ny andron' ny Apostoly dia anaran' ny ranomasina izay voafaritr' i Sisilia sy Italia sy Grisia ary Afrika. Koa ao anatin' izany ranomasina izany no misy ilay nosy Melita (Malta no anarany ankehitriny) izay nahavakian' ny sambo nitondra an' i Paoly Apostoly nankany Roma (Asa. xxvii. 27).—J.R.

**ADY**: zahao FAHIRANO, FITSARANA, sy TAFIKA.

**AFEKA**: anaran' ny tanàna maromaro tany Palestina izany, dia holazaina tsirairay izy. (1) Tanàna fonenan' andriana tamin' ny Kananita; ny mpanjakany dia novonoin' i Josoa (Jos. xii. 18). Angamba iray hiany ity sy ilay Afeka voalaza ao amin' ny Jos. xv. 53. (2) Tanàna tao amin' ny faritry ny tanin' ny Asera avaratra, izay mbola nonenan' ny Kananita tompon-tany hiany (Jos. xix. 30; Mpit. i. 31; zahao koa Jos. xiii. 4). Mbola misy tanàna any avaratr' i Sidona izay atao hoe *Afeka*, ary tao no tokony ho niorenan' izany Afeka izany. (3) Tany izay nitobian' ny Filistina talohan' ny ady izay nahafatesan' ny zanak' i Ely roa lahy sady nahalasanan' ny Filistina ny Fiaran' Andriamanitra (1 Sam. iv. 1). Tokony ho tao avaratra-andrefany Jerosalema izany. (4) Tany hafa koa izany izay nitobian' ny Filistina sady nahafatesan' i Saoly sy ny zanany (1 Sam. xxix. 1). (5) Tanàna tao amin' ny lalambe mankany Syria avy tany Jodia (2 Mpan. xiii. 17). Efa hita, hono, izy any *Fik*, izay 6 maily ao atsinanan' ny Ranomasin' i Galilia, ao amin' ny lalambe mankany Damaskosy.—J.S.

**AFERO**: ny teny Hebreo adika hoe *afero* matetika amin' ny Test. Tal. dia *rosh*. Tsy dia afero tokoa izany tsy akory, fa zava-maniry; kanefa tsy azo lazaina loatra ny toeny, fa toa poisona mangidy izy raha toy ny hevitry ny efa nandinika ny filazana azy. Ny lazain' i Joba (xvi. 13; xx. 25) dia afero tokoa. Amin' ny Test. Vao. dia indroa hiany no misy teny milaza ny afero (Mat. xxvii. 34; Asa. viii. 23).—W.E.C.

**AFO** no teny nenti-milaza ny fisehoan' i Jehova sy natao fanoharana izany, ary ho fanehoana ny heriny, na ny ho fiambenana sy fitahiana, na ny fandravana na fandrahonana (Eks. iii. 2; xiv. 24; xix 18). Tamin' ny fivavahana tamin' i Jehova afo no nentina tamin' ny nanaterana ny fanatitra; hatramin' ny andron' i Abela no nisehoan' izany; ary Noa nanatitra fanatitr-odorana nony niala tamin' ny Sambo-fiara izy. Velona mandrakariva ny afo masina izay avy tany andanitra teo amin' ny alitara (fanderoampanatitra) tao amin' ny Tabernakely (Lev. vi. 9, 13; ix. 24); ary novelomina indray izany tamin' ny nitokanana ny Tempoly izay nataon' i Solomona. Ary koa, afo no nivavahan' ny firenena sasany fahiny, dia ny Sabeana sy ny Magy, hatramin' ny andron' i Abrahama no ho mankaty. Nisy nivavaka tamin' ny afo sy tamin' ny masoandro, ary ny Jiosy fahiny nivilivily nanaraka izany, ka nampamakiny ny afo ny zanany hankalazany an' i Moloka sampy (2 Mpan. xxiii. 10; Isa. xxvii.; Deo. xvii. 3).

Ny afo izay nentina hanaovana fanaterana raha tsy nalaina avy tamin' ny alitara masina dia natao hoe "afo tsi-izy," ary noho ny nanalan' i Nadaba sy Abiho izany dia novonoin' Andriamanitra tamin' ny afo izy (Lev. x. 1, 2; Nom. iii. 4; xxvi. 61). Ary dia lazain' ny Soratra Masina koa fa afo no handevonana izao tontolo izao (2 Pet. iii. 7); ary afo no fijaliana hiaretan' ny ratsy fanahy ao amin' ny fiainan-tsi-hita (Mat. xxv. 41).—P.G.P.

**AFOVATO**. Vato mafy indrindra izany kanefa malia, ary isaky ny somby dia maranitra sady maro rirana. Raha ampifandonina ny afovato roa, dia hisy kilalaon' afo avy aminy, ka izany no fototry ny anaovana ny anarany hoe afovato. Tsy mety levona amin' ny afo izy, kanefa miova izy ka tonga fotsy, fa taloha mavomavo, na manjamanja, na fotsifotsy. Amin' ny Soratra Masina ny afovato dia enti-milaza ny olona mahery fo (Isa. i. 7; Ezek. iii. 9), izay tsy azon' ny fahavalony resena. Misy teny milaza ny afovato eo amin' ny Deo. viii. 15; xxxii. 13; Sal. cxiv. 8.—I.D.

**AGABO**: dia mpaminany Kristiana tamin' ny andron' ny Apostoly, ary voalaza amin' ny Asa. xi. 28 sy xxi. 10. Naminany izy fa hisy mosary be ao amin' ny tany rehetra; koa rehefa ren' ny Kristiana tao Antiokia izany, dia nampitondra fanampiana ho an' ny rahalahy mahantra tany Jodia izy. Ary tsy ny Soratra Masina hiany no milaza izany mosary be izany, fa ny mpanoratra tantara hafa koa manamarina azy. Josefosy, izay mpanoratra malaza tamin' ny Jiosy ka nanoratra ny tantaran' ny fireneny, dia milaza fa matin' izany mosary izany ny olona betsaka tao Jodia tamin' ny andron' i Klaodio Kaisara. Nisy mpanjakavavy anankiray natao hoe Helena izay nampitondra hanina avy tany

Egypta hamonjy ny olona tao Jerosalema. Ary Agabo naminany koa ny amin' i Paoly Apostoly fa hafatotry ny Jiosy any Jerosalema izy; sady naka ny fisikinan' i Paoly izy ka namatotra ny tanany sy ny tongony ho famantarana hita maso fa ho tanteraka izany. Ary dia tanteraka tokoa ny tenin' i Agabo tamin' ny nisakoran' i Paoly tany Jerosalema nanaraka izany: vakio Asa. xxi. 10 11, sy 33.—J.P.

**AGAGA**: dia anaran' ny mpanjaka roa lahy tamin' ny Amalekita, ary angamba anarana niombonan' ny mpanjakany rehetra, tahaka ny hoe Farao tamin' ny Egyptiana. Ny anankiray tamin' ireo mpanjaka roa ireo dia voalaza eo amin' ny Nom. xxiv. 7; koa raha dinihina tsara izany teny izany, dia toa mpanjakan' ny firenena manan-kery lehibe io Agaga io. Ary ny Agaga anankiray koa dia voalazan' ny 1 Sam. xv. 8, 20, 32. Izy sy ny tsara indrindra tamin' ny babo azon' i Saoly, mpanjakan' ny Isiraely, tamin' ny tafika nentiny hamely ny Amalekita no navelan' i Saoly ho velona hiany ka tsy mba novonoiny, na dia mafy aza ny tenin' Jehova fa haringana avokoa ny olon' i Amaleka sy ny biby ary izay rehetra nananany (Eks. xvii. 14: Deo. xxv. 17). Ary noho izany tsy nanarahan' i Saoly ny tenin' i Jehova izany, Samoela mpaminany no nirahin' Andriamanitra hananatra an' i Saoly sy hampahafantatra azy fa ny taranany tsy handova ny fanjakana. Ary Agaga dia nampanalain' i Samoela ka notetitetehiny teo imason' i Saoly. Koa raha ny tenin' i Samoela no dinihina, toa efa loza be sy masiaka loatra Agaga tamin' ny andro taloha, ka dia valin' ny ratsy nataony ny nahafatesany toy izany. Eo amin' ny bokin' i Estera (iii. 1, 10; viii. 35), Hamana, izay Prime Minister tamin' ny fanjakan' i Persia, no atao hoe 'Agagita,' ka dia nataon' ny Jiosy fa taranak' i Agaga, mpanjakan' ny Amalekita, izy, ary izany, hoy izy, no anton' ny nankahalan' i Hamana ny Jiosy rehetra.—E.H.S.

**AGAPE**: zahao FANASAM-PIFANKATIAVANA.

**AGATA**: zahao VATO SOA.

**AGORA**: zanak' i Jake izy sady olon-kendry tao amin' ny Hebreo, izay nilaza na nanangona ireo tenim-pahendrena ao amin' ny Ohab. xxx. Ny andro nahavelomany mbamin' ny tantarany dia tsy fantatra akory. Raha tahaka ny hevitry ny sasany anefa, Agora no nanoratra ny teny ao amin' ny Ohab. xxx. 1—xxxi. 9 koa; ary heverin' ny sasany indray fa anarana nomena an' i Solomona hiany ny hoe Agora —J.S.

**AGRIPA**: zahao HERODA.

**AHABA**: (1): mpanjaka fahafito teo amin' ny Isiraely izy sady zanak' i Omry, ary nanjaka roa amby roa-polo taona tao Samaria renivohiny. Isan' ny mpanjaka ratsy fanahy indrindra izy ka nahatezitra an' Andriamanitra. Ny vadiny dia Jezebela, zanakavavin' i Eta-bala, izay mpanjakan' i Tyro; vehivavy mahery fo sady fatra-panompo ny sampy izy, ary izy indrindra no nitaona an' i Ahaba hiharatsy dia hiharatsy (I Mpan. xvi. 28, etc.). [JEZEBELA.] Ny nanenjehan' i Jezebela ny mpaminanin' i Jehova, sy ny ady nataon' i Elia tamin' ny mpaminanin' i Bala, izay narovan' i Jezebela, dia voalaza eo amin' ny tantaran' i Elia. [ELIA.] Ahaba dia nahery nanorina trano tsara rafitra sy tanàna maromaro (1 Mpan. xxii. 39); ary na dia renivohitry ny fanjakana aza Samaria, dia teo Jezirela hiany no fonenana nahafaly azy hitoerana, sady teo no nanaovany lapa sy trano (1 Mpan. xxi.). Ary tany Jezirela koa Ahaba no naniry fatratra ny tanimboalobok' i Nabota ho fanampin' ny tanimboliny; ary nony tsy nahafoy izany Nabota, dia nanaiky ny hevitry ny vadiny Ahaba ka nampangainy lainga Nabota. Dia notoraham-bato izy sy ny zanany koa ka dia maty (2 Mpan. ix. 26), ary nalain' ny mpanjaka ho azy ny tanimboalobok' i Nabota. Ka dia niseho Elia ary nilaza ny hamongorana ny mpianakavin' i Ahaba sy ny hahafatesany an-keriny, ka dia holelafin' ny amboa ny rany noho ny ratsy rehetra nataony, indrindra fa ny namonoany an' i Nabota. Kanefa nomena andro kely Ahaba noho ny fibebahana nataony vao ho tanteraka izany (1 Mpan. xxi. 27-29). Niady intelo tamin' i Ahaba Beni-hadada II., mpanjakan' i Syria. Tamin' ny voalohany Beni-hadada nanao fahirano an' i Samaria, kanjo resy izy, ka nahafatesana be ny miaramilany (1 Mpan. xx. 1-21). Ary rehefa niherina ny taona dia nanafika indray Beni-hadada ka nahazo ny tany lemaka, fa izy natoky fa ny Andriamanitry ny Isiraely tsy hahery raha tsy ao amin' ny havoana. Kanefa nahery indray Ahaba ka nahazo an' i Beni-hadada, nefa tsy namono azy izy, na dia nasain' Andriamanitra teo amin' ny vavan' ny mpaminany hatao aza izany (1 Mpan. xx. 22-43). Nandry telo taona ny tany taorian' izany; ary rehefa afaka izany Ahaba sy Josafata, mpanjakan' ny Joda, niaraniady tamin' i Ramota, na dia nanarin' ny mpaminany anankiray atao hoe Mikaia tsy handeha aza; ary dia resin' ny Syriana ny olon' Isiraely sy ny an' i Joda; ary na dia niova akanjo ho toy ny olon-kafa aza Ahaba, dia voan' ny tsipika nalefa kitoatoa izy ary nentina nody tamin' ny kalesiny ka dia maty. Ary ny rany nolelafin' ny amboa raha voasasa ny kalesy, hahatanterahana ny tenin' i Elia (2 Mpan. ix. 26 sy 1 Mpan. xxi. 1-40).

**Ahaba** (2): mpaminany mandainga izy ary namitaka ny Zanak' Isiraely izay voababo tao Babylona; ka dia nodoran' i Nebokadnezara tamin' ny afo izy (Jer. xxix. 21, 22).—J.W.

**AHASOEROSA**: dia anaran' ny mpanjaka anankiray avy tamin' ny taranaky ny Mediana sy ny mpanjaka roa lahy avy tamin' ny Persiana, izay samy voalazan' ny Baiboly; ary izany angamba dia anarana niombonan' ny

mpanjaka maro tany Persia sy Media, toraky ny hoe Farao sy Abimeleka ary Kaisara tao amin' ny firenena hafa, fa tsy dia tenaanaran' ny olona anankiray tsy akory.

**Ahasoerosa** (1): izy no atao hoe "rainy Dariosy"—ny anaran-tenany dia Astyagesy —ary avy tamin' ny taranaky ny Mediana izy (Dan. ix. 1). Heverin' ny sasany fa Kyaksaresy, izay nandresy ny Ninevita, sy ity Ahasoerosa ity dia olona iray hiany.

**Ahasoerosa** (2). Rehefa maty Kyrosy (Isa. xlv. 1) ny fahavalon' ny Jiosy niampanga lainga azy tamin' i Ahasoerosa, mpanjakan' i Persia (Ezr. iv. 4). Raha toy ny hevitry ny sasany, Kambysesy izany, izay natao hoe koa Ahasoerosa, araka ny anaran' ny raibeny; fa izy tsy mba zanak' andriana, dia naka ny anaran' ny razany izay malaza indrindra izy.

**Ahasoerosa** (3): mpanjaka lehibe sy malaza izy, fa "nanjaka hatrany India, ka hatrany Etiopia, dia firazanana fito amby roa-polo amby zato izany." Tamin' ny taona fahatelo nanjakany, dia tao Sosana renivohitra, izy nanao fanasana ho an' ny andriandahy sy ny loholona ary ny manamboninahitr' i Persia, fa te-hiray saina aminy izy ny amin' ny tafika lehibe nokasainy ho entina; ary naharitra valo-polo amby zato andro, hono, izany fanasana nataony izany. Tamin' ny andro fahafito, raha leon-divay izy, dia naniraka haka an' i Vasty vadiny, hisehoany eo anatrehany sy izay niara-nisotro teo aminy. Fa tsy nety nankany Vasty, satria tsy araka izay fanaon' ny vehivavy any Persia izany; fa araka ny fomban-tany tao ny vehivavy tsy nahazo niseho teo anatrehan' ny olon-kafa, afa-tsy ny vadiny hiany; dia tsy nety nandiso ny fomban-tany Vasty. Ary noho izany dia tezitra indrindra ny mpanjaka ka nisaotra azy; ary rehefa afaka efa-taona izy dia nampakatra an' i Estera, zatovovavy Jiosy (Est. i. ii.). Ary ny nampakaran' i Ahasoerosa an' i Estera dia toy izao: Nandeha tany an-tafika izy, nefa resy; koa rehefa niverina nody dia nijoretra sy nanjonitra, fa menatra loatra, satria afabaraka izy fa resin' ny vitsy, ka dia nitady zavatra hahafinaritra ny tenany. Ary dia nanaiky izy hanome vola be izay olona mahita zavatra vaovao hahafinaritra azy, satria efa tonga toy ny matsatso ny zavatra mahafinaritra rehetra nananany, fa efa toy ny voky loatra izy. Dia hoy ireo zatovolahin' ny mpanjaka sady mpanolo-tsaina azy: "Aoka ny mpanjaka hitadiavana zazavavy virijina tsara tarehy." Ary dia nampiangona ny virijina izay toy izany ho ao Sosana renivohitra izy, ary nony voangona ny tovovavy maro, dia nentin' ny olona ho teo koa Estera. Ary nahafaly ny mpanjaka Estera, fa tsara tarehy dia tsara tarehy izy ka noderain' ny olona rehetra izay nijery azy; dia tian' ny mpanjaka mihoatra noho ny vehivavy rehetra izy, ka nahita soa teo imasony izy, koa ny satro-panjakana dia nampisatrohiny azy, ka novadiny izy hisolo an' i Vasty. [ESTERA.] Ary dimy taona rehefa afaka izany, Estera dia tonga mpamonjy ny fireneny, ka malaza eo amin' ny Jiosy mandraka andro any ny anarany, sady misy andro firavoravoana lehibe isan-taona atao hoe Porima, ho fahatsiarovana izany namonjen' i Estera ny Jiosy izany. Fa na dia mpanjaka lehibe sy malaza aza Ahasoerosa, dia adala hiany izy, fa nanao filan-dratsy sady nasiaka. Fa raha nankany amin' izany tafika voalaza teo izany izy, dia naniraka olona mba hanao tetezana lakana; ka nony noravan' ny onjandranomasina ny tetezana lakana, dia tezitra sy nisafoaka izy ka dia nanapa-doha ny mpanao tetezana, sady nikapoka ny ranomasina intelon-jato; ary izy nanipy kofehy vy makadiry be tao anatin' ny ranomasina, dia nihevitra fa ho voafehy amin' izany ny ranomasina. Zahao koa HAMANA sy MORDEKAY.—T.T.M.

**AHAZA**: mpanjakan' ny Joda fahiraika ambin' ny folo; zanak' i Jotama izy, ary nanjaka 16 taona tao Jerosalema. Tamin' izy vao nanjaka dia niray tetika Rezina, mpanjakan' i Syria, sy Peka, mpanjakan' ny Isiraely, hiady amin' i Ahaza, ka dia nanao fahirano an' i Jerosalema izy roa lahy. Fa tonga Isaia mpaminany tamin' izany ka nampahatoky sy nampahery fo an' i Ahaza sy ny olona tao Jerosalema; dia naharesy ny fahavalony izy (Isa. vii.—ix.). Kanefa nahery hiany ireo mpanjaka roa izay niady tamin' i Ahaza, dia nahafaka tanàna natao hoe Elata, izay fitodian-tsambo tao amoron' ny Ranomasina Mena. Ary ny Edomita sy ny Filistina koa nanafika ny tanin' i Joda tany andrefana sy atsimo (2 Mpan. xvi.; 2 Tant. xxviii.). Koa noho izany fahoriana nanjo azy izany Ahaza dia nitaraina tamin' i Tiglata-Pilesera, mpanjakan' i Asyria, mba hanampy azy. Ary dia nanaiky izany Tiglata-Pilesera, fa niady tamin' i Rezina izy ka namono azy; ary nahafaka an' i Damaskosy koa izy, ary naka ny tanin' ny fanjakan' Isiraely tany avaratra sy tany andafin' i Jordana. Kanefa Ahaza tonga mpandoa hetra tamin' ny mpanjakan' i Asyria, fa nanaiky azy ho lehibe izy; ary ny harena rehetra tao amin' ny Tempoly, mbamy ny tao an-tranon' ny mpanjaka, dia lany tamin' izany. Fa tsy izany hiany, fa Ahaza tonga mpanompon' ny sampy maro samy hafa; nampandeha ny zanani-lahy tamin' ny afo ho an' i Moloka izy sy nanala voady tamin' ny sampin' ny Syriana, ary naka saina tamin' ny mpanao ody mahery sy ny mpanao hitsakandro (Isa. viii. 19). Ny varavaran' ny Tempolin' i Jehova no narindrin' i Ahaza tsy hidiran' ny olona hivavaka ao, ary ny fanaka rehetra no noravany. Ary nanaraka ny fomba ratsy fanaon' ny Asyriana sy ny Babyloniana izy, fa nivavaka tamin' ny masoandro sy ny volana ary ny kintana ary

nanao alitara tao an-tampon' ny tranony izy hanompoany azy. Isan' ny mpanjaka ratsy fanahy indrindra izay nanjaka tao Jerosalema Ahaza; ary rehefa maty izy dia tsy mba nalevina tao amin' ny fasan' ny mpanjaka (2 Tant. xxviii. 27).—J.W.

**AHAZIA** (*Izay mihazona an' i Jehova*): (1) zanak' i Ahaba sy Jezebela izy, ary mpanjaka fahavalo teo amin' ny Isiraely fa nanjaka B.C. 896—865. Rehefa afaka ny ady tao Ramota-Gileada, izay nahafatesan' i Ahaba (AHABA), ny mpanjakan' i Moaba, izay efa nanaiky an' Isiraely fahiny ka nandoa hetra, dia "zanak' ondry iray hetsy, sy ondrilahy iray hetsy mbamin' ny volony" isan-taona, dia niodina ka tsy nety nandoa intsony (2 Mpan. iii. 4, 5). Ary Ahazia, raha mbola tsy afaka niady taminy hampanaiky azy indray, dia nianjera avy teo amin' ny makarakara amin' ny efi-trano ambony teo Samaria izy ka naratra mafy. Fony mbola finaritra izy dia nivavaka tamin' ny andriamanitra tsi-izy izay notompoin' i Jezebela reniny, ka dia naniraka olona ho amin'ny tanàna Ekrona any Filistia hanontany an' i Bala-zeboba sampy na ho velona izy, na tsia. Kanefa Elia (izay niseho farany ho mpaminany tamin' izany) nananatra azy mafy noho izany nanontaniany ny sampy izany, ka nilaza fa ho faty vetivety izy. Ny zavatra hafa nataon' i Ahazia dia voalaza ao amin'ny tantaran' i Josafata (zahao JOSAFATA). Vakio koa 2 Mpan. i.; 2 Tant. xx. 35-37.

**Ahazia** (2): mpanjaka fahadimy tamin' ny Joda izy, zanak' i Jehorama sy Atalia (zanakavavin' i Ahaba), ary zanak' anabavin' ilay Ahazia voalaza eo ambony. Dia nanjaka iray taona izy (B.C. 884), ary roa amby roa-polo taona raha vao nanjaka. Ny teny milaza azy ho roa amby *efa-polo* taona (2 Tant. xxii. 2) no tokony ho diso soratra nataon' ny mpandika ny teny; ary diso koa tahaka izany ny anarana hoe Azaria nomena azy ao amin' ny 2 Tant. xxii. 6. Mpanompo sampy tahaka ny mpianakaviny izy; ary niray tetika tamin' ny anadahin-dreniny, izay mpanjakan'ny Isiraely—Jorama na Jehorama no anarany—izay efa nandimby an' ilay Ahazia voalaza eo ambony, mba hiara-miady amin' i Hazaela, mpanjakan' i Syria. Kanefa resy ny mpanjaka roa lahy tao Ramota, ary Jehorama no voa mafy, dia nankany Jezirela izy hotsaboina. Tato aoriana lasa namangy azy koa Ahazia, ary tamin' izy tao Jezirela, Jeho no nohosoran' ny irak' i Elisa ho mpanjakan' ny Isiraely, dia niodina tamin' i Jorama; ary raha nanakaiky an' i Jezirela Jeho, ny mpanjaka roa lahy nivoaka hitsena azy. Fa notofirin' i Jeho Jorama, ary ny zana-tsipika niboroaka tamin'ny fony; dia nandositra Ahazia, kanefa voa hiany koa izy ka maty tao Megido. Vakio 2 Mpan viii. 25-29; ix. 1-29; 2 Tant. xxi. 17 (ilay Joahaza voalaza ao tokony ho sahala amin' i Ahazia); 2 Tant. xxii. 1-9.—J.W.

**AHIA**: dia anaran' ny olona sivy lahy voalazan' ny Test. Tal. (1) Ny anankiray tamin' ireo dia Ahia mpisorona, zanakalahin' i Ahitoba mpisorona sy zafiafin' i Ely mpisoronabe (1 Sam. xiv. 18), Angamba iray hiany izy sy ilay atao hoe Ahimeleka, zanakalahin' i Ahitoba. (2) Anankiray tamin' ny mpanao raharaham-panjakana tamin' ny andron' i Solomona (1 Mpan. iv. 3). (3) Mpaminany tany Silo tamin' ny andro nanjakan' i Solomona sy Jeroboama I. Misy teny faminaniana roa nolazain' i Ahia izay voasoratra ao amin' ny 1 Mpan. xi. 31-39 sy xiv. 6-16. (4) Rain' i Basa, mpanjakan' ny Isiraely izy io (1 Mpan. xv. 27, 33). Ny amin' ny sasany koa, zahao 1 Tant. viii. 7; xi. 36; xxvi. 20; sy Neh. x. 27.—J.S.

**AHIAHY**: **Fanatitra noho ny.** Raha nisy lehilahy tao amin' ny Jiosy izay nanana ahiahy fa efa nandry tamin' ny lehilahy hafa ny vadiny, dia nasain' ny Lalàna ho entina any amin' ny mpisorona izy, mbamin' ny fanatitra voatendry amin' izany. Ary ny mpisorona nampisotro an-dravehivavy rano voaharo vovoka nalaina tamin' ny Tabernakela sady nampianiana azy. Koa raha mba diso tokoa izy, dia niteraka aretina nahafaty azy ilay rano nosotroiny, ka afa-tsiny ralehilahy tompom-bady. Vakio anefa ny teny milaza azy avokoa ao amin' ny Nom. v. 11-31.—J.S.

**AHIMAZA** (*Rahalahin' ny fahatezerana*); (1) rafozan' i Saoly izy (1 Sam. xiv. 50).

**Ahimaza** (2): zanak' i Zadoka mpisoronabe izy sady nandimby azy. Tamin' ny nikomian' i Absaloma, Zadoka sy Abiatara dia nitoetra tany Jerosalema mbamin' i Hosay, sakaizan' i Davida; ary Ahimaza sy Jonatana kosa nitoetra tao En-rogela, izay tsy lavitry ny tanàna; ary nifanaiky izy mba hambaran' i Hosay amin' i Zadoka sy Abiatara ny fikasan' i Absaloma mangingina izay reny; dia hambaran' ireo indray amin' i Ahimaza sy Jonatana, ary izy koa nanaiky hampandre an' i Davida. Ary rehefa nolavin' i Absaloma ny hevitra nomen' i Ahitofela, fa ny nomen' i Hosay no nekeny kosa, dia nampandre an' i Zadoka sy Abiatara Hosay, ka nasainy hampandrenesina faingana Davida. Ny ankizivavy anankiray no nampitondraina teny fandrao hisy ahiahy; kanefa tsikaritry ny tovolahy anankiray ny natao, ka dodoka izy nilaza tany amin' i Absaloma. Dia riatra nandositra Ahimaza sy ny namany, ary nony tonga tany Bahorima izy dia niery tao amin'ny lavaka fantsakana; ary nisy vehivavy anankiray izay naka rakotra ka nataony tao am-bava-fantsakana nasarony azy, sady nasiany fotsim-bary koa teo ambonin' ilay rakotra, ka dia toy ny hahazana hiany izany, ary tsy nisy nahalala fa tao izy roa lahy. Ary nony tonga tao amin-dravehivavy ny irak' i Absaloma, dia nanontany ny nalehan' i Ahimaza sy Jonatana izy, fa nanome vohony

azy ravehivavy ka nilaza fa nahita azy hiany, nefa nandalo maika foana no nolazainy ho nahitany azy. Ary nony tsy nahita azy roa lahy ny irak' i Absaloma, dia niverina tany Jerosalema izy, fa Ahimaza sy ny namany kosa niainga ka nankany amin' i Davida (2 Sam. xv. 27, 36; xvii. 17, 20). Ary tamin' ny aoriana Ahimaza nangataka hirahina hidododo hanambara any amin' i Davida ny nahafatesan' i Absaloma zanany, ary satria nahery nihazakazaka izy dia nihoatra an' i Kosy, izay nirahina talohany (2 Sam. xviii. 19-33).

**Ahimaza** (3): vinanton' i Solomona izy (1 Mpan. iv. 15), ary isan' ny roa ambin' ny folo lahy mpandraharaha izay voatendry hanao nahandro ho an' ny mpanjaka sy ny ao an-tranony (1 Mpan. iv. 7).—C.J.

**AHIMELEKA** (*Rahalahin' ny mpanjaka*): mpisoronabe tany Noba izy. Raha nandositra an' i Saoly Davida, dia nankany Noba izy; ary gaga Ahimeleka nony nahita azy tampoka sady irery no tsy nitondra fiadiana akory; dia nody ho iraky ny mpanjaka Davida, ka nilaza fa raharaha mahamaika sy mangina no nalehany tao, ary fitaka no nahazoany ny mofo masina tamin' i Ahimeleka mbamin' ny sabatr' i Goliata. Nefa sendra tany Noba Doega, mpanompon' i Saoly, tamin' izay ka nahita izay nataon' i Ahimeleka, dia niampanga azy ho mpiodina izy, ka nampanalain' ny mpanjaka Ahimeleka; ary na dia nanda mafy aza ho tsy mpikomy izy, dia nasain' i Saoly hovonoina hiany. Ny mpanompon' ny mpanjaka izay nitoetra tao an-dapa dia tsy nety naninjitra ny tanany hamono ny mpisoron' i Jehova, ary noho izany Doega no nasaina hamono azy. Ary Doega dia nahafaty an' i Ahimeleka sy ny mpisorona efatra amby roa-polo lahy koa, sady nandrava ny tanàna Noba (1 Sam. xxi., xxii.). (Zahao ABIATARA).—C.J.

**AHINOAMA** (*Rahalahin' ny fahasoavana*): (1) zanakavavin' i Ahimaza izy ary vadin' i Saoly (1 Sam. xiv. 50).

**Ahinoama** (2): vehivavy avy tany Jezirela izy ary isan' ny vadin' i Davida. Nobaboin' ny Amelekita tamin' ny tafika tany Ziklaga izy nefa azon' i Davida hiany indray (1 Sam. xxx. 18).—C.J.

**AHITOBA**: dia anaran' ny mpisoronabe roa lahy. (1) Rain' i Ahimeleka na Ahia sady zanakalahin' i Finehasy (1 Sam. xiv. 3; xxii. 9, 11). (2) Zanakalahin' i Amaria sy rain' i Zadoka mpisoronabe (2 Sam. viii. 17; 1 Tant. vi. 33, 34).—J.S.

**AHITOFELA** (*Rahalahin' ny fahadalena*): lehilahy nalaza izy noho ny fahendreny, na dia ny voalaza eo ambony hiany aza no hevitry ny anarany (2 Sam. xv. 12). Teraka tany Giloa izy ary sakaiza nahafatra-po an' i Davida sady mpanome saina azy (1 Tant. xxvii. 33). Izy angamba no nolazain' i Davida amin' ilay teny voasoratra eo amin' ny Salamo hoe: "Lehilahy mitovy saranga amiko," "namako," "sakaizako indrindra," etc. (Sal. lv. 12-14.) Efa notaomin' i Absaloma izy hiray tetika aminy hanetry an' i Davida ary hanandratra ny tenany ho mpanjaka; anefa ny saim-petsy nomen' i Ahitofela azy hahatanterahana ny nokasain' i Absaloma hatao dia noresen' ny anatra nomen' i Hosay azy kosa. Ary noho izany dia nalahelo Ahitofela; fantany koa fa tsy ho tontosa loatra ny fikasan' i Absaloma amin' ny hanjakany, ary natahotra koa izy fandrao hovonoina, ka dia lasa namono tena izy (2 Sam. xvii. 23). Izany no famonoan-tena voalaza voalohany eo amin' ny Baiboly.—C.J.

**AHITRA** sy **AHI-DRATSY**. Maro hiany ny teny ao amin' ny Soratra Masina milaza ny ahitra; ary satria malaky malazo izy noho ny hafatratry ny hain-andro any Palestina dia matetika izy no atao ohatra milaza ny fiovan' ny toetran' ny olombelona (Job. viii. 12; Sal. xxxvii. 2) sy ny hafohezan' ny andron' ny olona aty an-tany (Sal. xc. 5, 6; Isa. xl. 6, 7). Ny ahi-dratsy sy ny tsilo dia natao kitay, ka matetika izy dia natao ohatry ny ratsy sy ny ratsy fanahy, izay ho levona amin' ny afon' ny fahatezeran' Andriamanitra (Mat. vi 30; Sal. cxviii. 12; etc.).—J.S.

**AIALONA** (*Itoeran' ny biby diera na gazely*): nisy fitoerana roa izay samy nanana izany anarana izany:—

**Aialona** (1): tananan' ny Kehatita (Jos. xxi. 23; 1 Tant. vi. 54), nomena tamin' ny firenen' i Dana (Jos. xix. 42), fa tsy afany akory (Mpit. i. 35). Rehoboama nanao batery teo (2 Tant. xi. 10); ny nilazan' ny Baiboly azy farany dia efa lasan' ny Filistina izy (2 Tant. xxviii. 18). Nanolotra ny faritry ny firenena efatra izy, ka izany no nahatonga azy ho voalaza ao amin' ny an' i Efraima (1 Tant. vi. 54, ampitahao ny and. 51) sy ao amin' ny an' i Joda sy Benjamina (2 Tant. xi. 10; 1 Sam. xiv. 31). Mbola misy tanàna ao atao hoe *Yalo;* tokony ho 14 maily ny halavirany an' i Jerosalema, ao anilan' ny lalana mankany Jafa.

**Aialona** (2): fitoerana tao amin' ny anjara-tanin' i Zebolona, izay nandevenana an' i Elona mpitsara (Mpit. xii. 12):—J.R.

**AIN-** na **AYIN**. Teny Hebreo ity milaza 'maso' sy 'loharano,' dia akambana matetika amin' ny anaran-tany nisy loharano, saingy mazana novana ho *En-*, tahaka an' i En-jedy, En-rogela, etc. Hita koa fa anaran' ny tanàna roa izay voalaza ao amin' ny Nom. xxxiv. 11 sy Jos. xv. 32 izy. Zahao EN.—J.S.

**AINONA**: dia tany nisy loharano maro tao amin' ny lohasahan' i Jordana, izay nampianaran' i Jaona Mpanao-batisa ny mpianany sady nanaovany batisa azy. Voalaza fa ao akaikin' i Saleima izy (Jao. iii. 23), nefa mbola tsy hita marina izay tany tokony ho izy.—J.S.

**AKADA**: dia anankiray tamin' ireo tanàna lehibe sady ela tao amy ny tany Sinara, izay voalaza niaraka tamin' i Babela sy Ereka ary Kalne, sady niandohan' ny fanjakan' i Nimroda (Gen. x. 10). Raha araka ny hevitry ny mpandinika tantara, dia io hoe Akada io koa no anaran' ny firenena taranak' i Hama, izay nonina tany Babylona hatramy ny andro ela indrindra.—J.S.

**AKAIA**: anaran' ny fizaran-tany any Grisia nefa notapahin' ny Romana tamy ny andron' ny Apostoly; ary izany sy Makedonia dia matetika anarana milaza any Grisia rehetra (Asa. xvii. 12; xix. 21; Rom. xv. 26; 1 Kor. xvi. 15; 2 Kor. i. 1; ix. 2; xi. 10; 1 Tes. i. 7, 8). Tamy ny nanjakan' i Klaodio tao Roma nisy governora na *pro-consul* nanapaka tany Akaia (Asa. xviii. 12).—J.R.

**AKANJO**: Zahao FITAFIANA.

**AKELDAMA** (*Isahan-dra*): anarana nomen' ny Jiosy ny saha fandevenana vahiny, izay novidiny tamin' ny vola azon' i Jodasy tamin' izy namadika an' i Kraisty; ary ny nahafatesan' i Jodasy teo koa no naharaikitra ny anarany (Mat. xxvii. 5-10; Asa. i. 19). "Isahan' ny mpanefy tanimanga" no anarany taloha. Ny fitoeran' izany "Isahan-dra" izany, hono, dia ao atsimon' ny havoana atao hoe Hinoma.—J.B.

**AKO**: dia anaran' ny fitodian-tsambo anankiray ao amoron' ny Ranomasina Mediteraneana. Sahabo ho 30 maily ao atsimon' i Tyro no nitoerany. Raha vao tonga tao amin' ny Tany Masina ny Zanak' Isiraely, ka nizarazara ny tany, dia tao amin' ny anjaran' ny Asera io tanàna io, nefa navelany hiany ho an' ny olona tompon-tany (Mpit. i. 31). Afatsy ny teny milaza azy ao amin' ny Mpitsara, misy teny iray monja koa hita ao amin' ny Soratra Masina, dia Asa. xxi. 7, kanefa tamin' ny andron' ny Apostoly dia natao hoe *Tolemaia* izy.—L.S.

**AKAIKO**: dia mpianatr' i Paoly Apostoly (1 Kor. xvi. 17); ary izy mbamin' i Fortonato no tokony ho isan' ny ankohonan' i Stefanasy. Angamba avy tany Efesosy izy.—J.S.

**AKANA**: dia Isiraelita anankiray avy tamin' ny firenen' i Joda, izay naka volamena sy fitafiana avy tamin' ny babo tany Jeriko ka nanafina azy tao an-dainy, nefa efa natokana ho an' i Jehova sady voaozona izay rehetra tao an-tanàna. Koa noho ny ratsy nataon' i Akana, dia ny Isiraelita no navelan' Andriamanitra ho resin' ny fahavalony, tamin' izy namely an' i Ay voalohany. Ary nony nofotorana izay anton' izany, sady nandatsa-bato Josoa hahitana izay meloka, Akana dia nalaina, ka dia nanaiky ny helony izy. Kanefa na dia izany aza, dia notorahan' ny vahoaka vato izy mbamin' ny vady aman-janany sy ny fananany rehetra, dia nodorany ny fatiny ka nanaovany antontam-bato lehibe hanototra azy (Jos. vii.). Koa noho izany ny lohasaha namonoana an' i Akana dia natao hoe Akora ('fampahoriana,' na 'fampidiran-doza').—J.S.

**AKASIA**: anaran-kazo izany, izay atao dikan' ny teny Hebreo hoe *shittah*. Hazo akasia no nanaovana ny rindrin' ny Tabernakela sy ny fanaka maro tao anatiny (Eks. xxv.; xvi.; etc.); ary fantatra fa misy karazan' akasia maniry be hiany ao amin' ny lohasaha sasany any Arabia ary ao amin' ny peninsolan' i Sinay. Ny spesian' ny akasia rehetra dia isan' ny ordra *Leguminosæ* sy ny sub-ordra *Mimoseæ*; ary naman' ny fano sy ny madilo ary ny hazo sasany koa izay maniry atỳ Madagaskara izy.—J.S.

**AKÈRA** (Eng. *acre*): dia anaram-pandrefesan-tany fanaon' ny Englisy, izay hita ao amin' ny 1 Sam. xiv. 14 sy Isa. v. 10. Misy refy efa-joro 1210 amin' ny akera anankiray.—J.S.

**AKISY**: izy dia mpanjakan' ny Filistina anankiray, izay nitoetra tao Gata ka niaro an' i Davida indroa tamin' izy nenjehin' i Saoly. Tamin' ny nalehan' i Davida tany Gata voalohany dia natahotra izy ka nody ho olona adala teo anatrehan' i Akisy (1 Sam. xxi. 10-13); ary tamin' ny nalehany tany fanindroany dia nitoetra tany Gata herintaona sy efa-bolana izy, sady nataon' i Akisy isan' ny mpiambina azy (1 Sam. xxvii. 2). Soa tokoa no nataon' i Akisy tamin' i Davida, fa niaro azy tamin' ny fahavalony izy. Misy Akisy hafa koa voalaza ao amin' ny 1 Mpan. ii. 40.—J.S.

**AKOBA**: dia anaran' ny olona efa-dahy voalaza ao amin' ny Test. Tal. Ny teny milaza azy avy dia 1 Tant. iii. 24; ix. 17; Ezr. ii. 45; Neh. viii. 7.—J.S.

**AKOILA**: Jiosy anankiray hitan' i Paoly tany Korinto, rehefa niala tany Atena izy (Asa. xviii. 2). Teraka tany Pontosy izy, nefa niala tany Roma, mbaminy Prisila vadiny, noho ny tenin' i Klaodio Emperora nampiala ny Jiosy rehetra tany Roma. Nisakaiza tamin' i Paoly Apostoly izy, ary niaranitoetra tamin' izy mivady Paoly. Ary niara-niasa koa izy, fa samy mpanao lay izy roa lahy. Raha niala tany Korinto Paoly mba hankany Syria, Akoila mivady dia nomba azy hatrany Efesosy, ary dia nonina tao izy. Raha tonga tany Efesosy Apolosy, izay tsy nahalala batisa hafa afa-tsy ny an' i Jaona Mpanao-batisa, dia nalainy Akoila mivady hankeo aminy izy, ka nampianariny hahalala ny lalan' Andriamanitra marimarina kokoa Zahao Rom xvi 3; 1 Kor. xvi. 19; 2 Tim. iv. 19.—E.H.S.

**AKORA** (*Fampahoriana*): dia ilay lohasaha tao amin' ny fari-tanin' i Joda avaratra, izay namonoana an' i Akana noho ny fahotany (Jos. vii. 26; xv. 7); zahao AKANA.—J.S.

**AKRABIMA** (*Haroan' ny maingoka*): dia fiakarana nisy lalambe any atsimon' ny Ranomasina Maty sy ny Efitr' i Zina, ary isan' ny faritry ny zara-tanin' i Joda sy ny

Tany Masina koa ao atsimony izy (Jos. xv. 3; Nom. xxxiv. 4). Betsaka ny maingoka any amin' izany tany izany, ary izany angaha no nahazoan' ny havoana ny anarany.—J.S.

**AKZIBA.** (1) Anaran' ny tanàna anankiray tao amin' ny tany ivaiva any Joda (Jos. xv. 44; Mika i. 14). (2) Anaran' ny tanàna tao amin' ny zara-tanin' i Asera izay tsy nalaina tamin' ny Kananita tompon-tany (Mpit. i. 31).—L.S.

**ALA.** Telo ny teny Hebreo nadika hoe *ala* amin' ny Baibely Malagasy, dia holazaina eto izay heviny avy. (1) **Koresh**: teny milaza ala-kely na kirihitr' ala io, ary izany no heviny eo amin' ny 2 Tant. xxvii. 4, izay milaza ny nanaovan' i Jotama mpanjaka trano fiarovana sy tilikambo, izay tao amin' ny tany havoana any Joda atsimo. (2) **Pardeh**: dia teny milaza tanimboly misy hazo maniry natao ho filalaovan' ny mpanjaka sy fitehirizan' ny bibi-dia hazainy. Eo amin' ny Neh. ii. 8, dia nadika hoe 'ala' ('paradisa,' eo am-bodin' ny pejy) izy, fa ny voalaza teo hiany no heviny. Avy amin' ity teny ity ny teny Grika *Paradisa*. (3) **Ya'rah sy Y'ar**: teny atao matetika ireo ary milaza izay ala matevina sy maroroka dia tahaka izay hita ao anaty ala lehibe, ka dia teny enti-milaza ny ala lehibe any Syria, izay anirian' ny hazo vaventy (Mpit. T. ii. 6; Isa. xliv. 14), sady fonenan' ny bibi-dia (Jer. v. 6; Mik. v. 7). Eo amin' ny Hos. ii. 12 kosa toa milaza tany foana sy maroorao izy.

Ary izao no ala malaza indrindra voalazan' ny Test. Tal.

1. *Ny ala Hareta* (1 Sam. xxii. 5): tao atsimon' i Joda izany ala izany, ary raha ampitahaina amin' ny 1 Sam. xxiii. 15 ny teny teo, dia toa akaiky any Zifa, ao atsimoatsinanan' i Hebrona izy.

2. *Ny alan' i Efraima* (2 Sam. xviii. 6): akaiky an' i Mahanaima, tao an-dafin' i Jordana, izany ala izany; tao ny miaramilan' i Absaloma no resy, ary izy mpitarika novonoina. Tsy fantatra izay anton' ny nanaovana ny anaran' *i Efraima* ho anaran' ny ala ao *atsinanan'* i Jordana; nefa kosa, ny hazo ôka vaventy mbola maniry any Gileada dia sisan' "ny alan' i Efraima," sady solon' ilay "hazo terebinta" izay nahatonga ny nahafatesan' i Absaloma.

3. *Ny alan' i Libanona.* Nalaza dia nalaza Libanona, izay tendrombohitra tomandavana sady avo ao avaratr' i Palestina, noho ny hazo sedera betsaka naniry tao. [LIBANONA.] Vitsy hiany ny sedera maniry ao ankehitriny, fa mbola betsaka ny hazo kypreso; zahao 2 Mpan. xix. 23 sy Isa. xxxvii. 24.

4. *Ny alan' i Arabia* (Isa. xxi. 13): tsy hita loatra ny hevitr' ity teny ity, satria vitsy foana ny hazo maniry any Arabia, fa angamba milaza tany mikitoantoana, na misy ala ao, na tsia.

Ny hoe *ala* matetika dia enti-milaza tanàna sy fanjakana sy fanapahana, indrindra fa izay niavonavona ka voatendry ho fongorana (Isa. x. 18; xxxii. 19; Jer. xxi. 14; etc.). Mbola hita ao amin' ny tendrombohitr' i Basana sy Gileada sy Hermona any Galilia ny sisan' ny ala ôka, izay betsaka fahiny; fa ny ala sasany tany Palestina izay voalazan' ny Test. Tal. dia saiky tsy hita intsony; zahao 1 Sam. xiv. 25; 2 Mpan. ii 23; etc. Ny to-hazo nahalana, dia ôka na terabinta vaventy, tahaka izay mbola hita any Hebrona sy Ela sy Silô ary Dana, dia sisan' ireo ala ireo ary vavolombelon' ny hatsaran' ny ala tany Palestina tamin' ny andro taloha ireny.—J S.

**ALABASTARA:** dia vato fotsy, malemy ka mora amboarina, sady tsara tarehy manganohano. Voalaza eo amin' ny **Mat. xxvi. 7** sy Mar. xiv. 3 ary Lio. vii. 37 izy. Alabastara no nataon' ny olona vata na tavoara fitehiriza-menaka tsara, ka ny vavany no notsentsenana loko mba tsy ho afaka ny hanitry ny menaka. Ny loko hiany angamba no novakin' ilay vehivavy voalaza amin' ny Mar. xiv. 3.—J.Pl.

**AL-AIELETH-HASARA:** zahao SALAMO.

**ALEKSANDRIA** (Asa. xviii. 24; vi. 9): dia renivohitr' i Egypta, na tamin' ny nanjakan' ny Grika, na tamin' ny nanjakan' ny Romana, na tamin' ny nanjakan' ny fiangonana Kristiana taty aoriana. Aleksandro, ilay mpanjaka malaza, no nanorina azy tokony ho tamin' ny taona B.C. 332, ary izy koa no nanome ny marika hanaovana azy. Tamin' ny nahafatesan' i Aleksandro, ny mpanjaka nandimby azy, izay natao hoe Pitolemy, no nahavita ny tanàna. Tsy ela anefa dia tonga vitsy ny mpandranto nankao; kanefa na ny isan' ny mponina, na ny harena nananany, dia betsaka indrindra. Ny emperora tany Roma tia azy noho ny varim-bazaha niditra sy namidy tao. Hatramin' ny taloha aza dia olona samy hafa razana no nonina tao Aleksandria. Aleksandro namela ny Jiosy honina tao ka nampitovy voninahitra azy tamin' ny Grika, izay vahoakany indrindra; ary dia niampy sy nitombo betsaka ny tanàna tao aorian' izany. Ny dikan' ny Baiboly atao hoe Septoaginta (dia ny Test. Tal. nadika tamin' ny teny Hebreo, izay nanoratana azy voalohany, ho teny Grika) no natao ho an' ireo Jiosy ireo. Nisy mpitantara (Philo, B.C. 20) izay nanao ny isan' ny Jiosy nonina tao ho 1,000,000; ary milaza koa izy fa ny roa ampahadimin' ny tanàna no nitoeran' ny Jiosy avokoa, afa-tsy izay niara-nonina tamin' ny sasany. Jolio Kaisara (B.C. 100) sy Aogosto Kaisara (B.C. 63) mbola namela ny Jiosy honina tao Aleksandria tsy maninona tsy maninona; ary na dia nisy fanenjehana hiany aza indraindray, mbola nahatoetra tao hiany izy. Misy lovan-tsofina manao an' i Marka ho nitory ny filazantsara tao; ary tamin' ny taona B.C. 100 mahery nisy

hevitra hafahafa ny amin' ny finoana napasaky ny olona natao hoe 'Gnostika.'—J.E.

**ALEKSANDRO** (*Mpanampy, na Mpamonjy ny olona*): dia anaran' ilay mpanjakan' i Makedonia, izay mpiady malaza nandresy fanjakana maro ka dia tonga tompon' izao tontolo izao telon-jato taona talohan' ny nahaterahan' i Kraisty (B.C. 338-323). Ny *anarany* tsy voalaza eo amin' ny Baiboly, fa ny heriny sy ny halehiben' ny fanjakany no nambaran' Andriamanitra tamin' ny nofy tamin' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, ary tamin' ny fahitana hitan' i Daniela mpaminany, fa noharina tamin' ny osilahy izy; zahao Dan. ii. 39 sy viii. 5-8. Aleksandro namao soa tamin' ny Jiosy; koa amin' izany rehefa maty izy maro ny Jiosy no nanatsoina araka ny anarany. Koa efatra na dimy ny olona voalazan' ny Test. Vao. izay natao hoe Aleksandro, dia izao:—

**Aleksandro** (1): zanak' i Simona any Kyrena, izay noteren' ny miaramila Romana hitondra ny hazo-fijalian' i Jesosy Kraisty (Mar. xv. 21; Rom. xvi. 13 ?).

**Aleksandro** (2): havan' i Anasa mpisoronabe izy (Asa. iv. 5).

**Aleksandro** (3): Jiosy anankiray tany Efesosy, izay nasesiky ny namany handahatra teo amin' ilay tabataba izay nataon' i Demetrio sy ny namany tany Efesosy noho ny nitorian' i Paoly Apositoly teny tao (Asa. xix. 33).

**Aleksandro** (4): Kristiana tany Efesosy izy, dia isan' izay nolavin' i Paoly eo amin' ny 1 Tim. i. 20, satria izy sy Hymeneo efa niaraka nanao ratsy ka niala tamin' ny finoana sy ny fieritreretana tsara, ary ny finoana no nataony toy ny vaki-sambo.

**Aleksandro** (5): mpanefy varahina izay voalaza eo amin' ny 2 Tim. iv. 14 izany, dia ilay lehilahy izay nanisy ratsy an' i Paoly.—I.T.M.

[Araka ny hevitry ny sasany, olona iray hiany ilay Aleksandro fahefatra sy fahadimy voalaza teo.]

**ALFA**: dia anaran' ny litera voalohany amin' ny abidin' ny Grika, ary sahala amin' ny **A** amin' ny abidy mahazatra antsika sady mitovy tarehy aminy hiany. "Izaho no Alfa sy Omega, ny voalohany sy ny farany, hoy ny Tompo" (Apok. i. 8; xxi. 6; xxii. 13). Koa dia oha-teny izany, enti-milaza ny fahatanterahan' ny tenany, toy ny hoe: Izaho no hatramin' ny voalohany ka hatramin' ny farany. Ny hoe Omega dia litera farany eo amin' ny abidin' ny Grika, ary sahala amin' ny **O** lava na **Oo** amintsika. Mitovy hevitra amin' ireo teny ireo ny teny sasany eo amin' ny Test. Tal; zahao Isa. xli. 4; xliv. 6; xlviii. 12.—P.G.P.

**ALFEO**, na **KLOPA** (?) dia rain' ilay Apostoly natao hoe "Jakoba kely" (Mat. x. 3; Mar. xv. 40; Lio. vi. 15). Ary raha marina ny hevitry ny sasany fa olona iray hiany Alfeo sy Klopa, ka Alfeo no anarany araka ny fanononan' ny Grika azy, fa Klopasy no anarany araka ny fanononan' ny Hebreo na Syriana azy (ampitahao Jao. xix. 25 amin' ny Lio. xxiv. 10 sy Mat. x. 3),—Maria no vadiny, dia rahavavin' i Maria Virijina, renin' ny Tompo, sady isan' izay nijanona teo anilan' ny hazo-fijaliana tamin' ny nahafatesan' i Jesosy (Jao. xix. 25). Anefa misy ny sasany kosa mihevitra fa vehivavy efatra samy hafa ireo nolazain' i Jaona. Jodasy Apostoly, "tsy Iskariota" (Jao. xiv. 22), no tokony ho anankiray tamin' ny zanaky Alfeo, fa izy no atao hoe "rahalahin' i Jakoba" (Asa. i. 13). Ary eo amin' ny Mar. ii. 14, Matio Apostoly koa no lazaina ho zanaky Alfiosy; koa raha tàhiny tsy Alfeo hafa io, Matio koa dia rahalahin' i Jakoba kely. Nefa tsy azo fantarina izany, fa olona maro no natao hoe Alfeo, sady tsy nalahatra niaraka tamin' ny anaran' i Jakoba kely ny anaran' Matio, tahaka ny anaran' ny Apostoly sasany izay mirahalahy, dia Simona sy Andreo, ary Jakoba sy Jaona; dia angamba anaran' olona roa samy hafa io Alfeo, rain' i Jakoba io, ary ilay Alfeo, rain' i Matio.—H.E.C.

**ALIKA** sy **AMBOA**. Voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina izany biby izany. Mitovy amin' ny eto hiany ny tarehin' ny alika any Palestina. Ny soa azon' ny Zanak' Isiraely taminy dia ho mpiambina ny tranony (Isa. lvi. 10) sy mpitandrina ny ondriny (Job. xxx. 1). Any Syria sy ny tany hafa akaiky azy misy alika maro miara-mandeha any an-tsaha sy ao an-tanàna amin' ny alina hitady fatin' olona na biby hohaniny (1 Mpan. xiv. 11; xvi. 4; xxi. 19, 23; xxii. 38; 2 Mpan. ix. 10, 36; Sal. lix. 6, 14; Jer. xv. 3). Koa amin' izany dia mankahala azy ny olona, ary izay fahavalony masiaka sy loza be dia ataony hoe 'amboa' (Sal. xxii. 16, 20). Natao isan' ny 'biby maloto' ny alika, dia tsy nety nihinana azy ny Jiosy, na nitondra azy ho fanatitra amin' Andriamanitra (Isa. lxvi. 3); ary amin' izany, raha ta-hanisy anaran-dratsy ny olona izy, na amin' ny tenany, na amin' ny olona hafa, dia ataony hoe 'amboa' na 'alika' izy (1 Sam. xxiv. 15; 2 Sam. iii. 8; ix. 8; xvi. 9; 2 Mpan. viii. 13). Ary koa, ny hoe 'amboa' no teny nenti-milaza olona ratsy fanahy (Sal. xxii. 16; Mat. vii. 6; Fil. iii. 2).—I.D.

**ALINA**: zahao ANDRO.

**ALITARA** na **FANATERAM-PANATITRA**. (Heb. *mizbeăk*; Eng. *altar*; Fr. *autel*). Ny teny Hebreo nadika hoe 'fivoadiana' ao amy ny Baiboly Malagasy dia nalaina tamin' ny verba milaza 'ny mamono' (biby hatao fanatitra); ary angamba 'fanateram-panatitra' no dikany marina. Nefa kosa, satria teny lava loatra izany, ary 'alitara' no teny fohifohy, sady fanao amin' ny fitenin' ny firenena maro, dia 'alitara' no hatao ankehitriny ho solon' ny hoe 'fivoadiana,' araka ny dikany ao amin' ny Baiboly voahitsy hiany.

Ny alitara lazain' ny Baiboly voalohany indrindra dia izay nataon' i Noa rehefa nivoaka tamy ny Sambo-fiara izy (Gen. viii. 20). Ary tamin' ny andron' ny Patriarka nisy alitara nataony teo amin'izay nitobiany, indrindra teo amin' izay nisehoan' Andriamanitra taminy; koa izany no nanaovan' i Abrahama alitara (Gen. xii. 7; xiii. 18; xxii. 9), sy Isaka (xxvi. 25), sy Jakoba (xxxiii. 20; xxxv. 1, 3), ary Mosesy (Eks. xvii. 15). Ny ankabiazan' ireo dia natao hanateram-panatitra, fa indraindray kosa dia toa fahatsiarovana hiany izy, tahaka izay nataon' i Mosesy ka nomeny anarana hoe "Jehova-Nisì," izany hoe "Jehova no Fanevako." Ary tahaka izany, koa ilay alitara lehibe nataon' ny firenen' i Robena sy Gada ary ny antsasak' i Manase tao atsinanan' i Jordana, ho vavolombelona fa nanana anjara tamin' ny fivavahana marina izy, na dia tafasaraky ny ony tamin' ny namany tao andrefana aza (Jos. xxii. 10-29). Ny alitara voalohany angamba dia alitara *tany;* ary araka ny Lalàn' i Mosesy ny Zanak' Isiraely dia nasaina hanao alitara tany, na vato tsy voapaika, fa raha sendra voakapan' ny fiasana vy izy dia voaloto (Eks. xx. 24, 25). Ny anton' izany didy izany angamba dia andrao hisy endri-javatra eo amin' ny alitara ka dia hodikaina ny Didy Faharoa. Tamin' ny andron' ny mpanjaka matetika nisy alitara natao teo an-tampon' ny havoana, indraindray hanaovana fanatitra ho an' i Jehova, na dia noraran' ny Lalàna tsy hatao aza izany (Lev. xvii 8, 9; Deo. xii. 13, etc.); fa matetika kosa ireo alitara teo amin' ny fitoeran-avo ireo dia natao ho fanompoantsampy (Deo. xii. 2). Dia nisy alitara nataon' i Solomona ho an' i Kemosy sy Moloka (1 Mpan. xi. 7); ary izy ireo noravan' i Josia sy ny mpanjaka tsara fanahy sasany (2 Mpan. xxiii. 15). Ny didin' i Jehova anefa tsy mba notandremana tsara, fa nisy alitara nataon' ny Isiraelita tsara fanahy aza, dia Gideona (Mpit. vi. 24) sy Samoela (1 Sam. vii. 9, 10) sy Davida (2 Sam. xxiv. 25) sy Solomona (1 Mpan. iii. 4) ary Elia (xviii. 32). Natao teo ambonin' ny tampon-trano indraindray ny alitara (2 Mpan. xxiii. 12). Fa ny alitara izay fanao tamin' ny fombam-pivavahana nasain' Andriamanitra hotandreman'ny Jiosy dia roa: (1) Ny alitara varahina lehibe teo amin' ny kianjan' ny Tabernakely sy ny Tempoly, izay fandoroana ny biby natao fanatitra; ary (2) ny alitara volamena fandoroana ny ditin-kazomanitra; dia holazaina ny fombany avy.

1.—Ny alitaran' ny fanatitra odorana. Natao hoe "ny latabatr' i Jehova" izy io: "Fa ny Levita mpisorona, . . hiditra ao amin' ny fitoerako masina sy hanatona ny *latabatro*" (Ezek. xliv. 15, 16; Mal. i. 7, 12), satria naterina ho an' i Jehova ny biby nodorana teo amboniny. Tsy dia nitovy ny halehiben' io alitara io, na ny tarehiny, tamin' ny andro rehetra.



*Alitara varahina tao amin' ny Kianjan' ny Tabernakely.*

1.—*Ny Alitara varahina tao amin' ny Tabernakely* (Eks. xxvii. 1-8; xxxviii. 1-7). Vata hazo akasia nopetahana takela-barahina izy ary hobokaty; dimy hakiho efa-joro ny halehibeny, ary telo hakiho ny hahavony. Teo amin' ny zorony efatra dia nisy zavatra nitranga toa tandroka, ary izy ireo dia namatoran' ny biby efa hovonoina (Sal. cxviii. 27), sady nandosiran' ny olona meloka hahazoany fiarovana amin' ny fijaliana tokony hahatratra azy (Eks. xxi. 14; 1 Mpan. i. 50). Nony natokana hanao ny raharahan' ny fisoronana ny mpisorona, ary tamin' ny nanaterana ny fanatitra noho ny ota, ny ran' ny biby naterina dia nafafy tamin' ny tandroky ny alitara (Eks. xxix. 12; Lev. iv. 7). Nanodidina ny alitara, sady teo an-tenantenany, dia nisy harato varahina nitranga hatao lalana halehan' ny mpisorona manodidina ny alitara hanamboarany ny afo, etc. Ary nisy harato varahina hametrahana ny afo sy ny tapatapaky ny biby hodorana. Tao amin' ny zorony efatra nisy masombarahina hanisiana ny bao hazo sy varahina hilanjana ny alitara raha nifindra toby ny olona. Ny mpisorona norarana tsy hiakatra amin' ny alitara amin' ny ambaratonga (Eks. xx. 26), dia heverin' ny sasany fa nisy fiakarana tany mandrimandry soroka, hiakarany hanaovana ny raharahany; ary heverin' ny sasany koa fa nofenoina tany ny tao anatin' ny alitara. Ny zavatra hafa fomban' ny alitara varahina dia lazaina ho (1) vilany, handraofana ny lavenona; (2) sotron' afo, hanamboarana ny afo; (3) lovia, handraisana ny ran' ny biby sy hamafazana azy; (4) fitrebika, hanesorana ny hena avy tamin' ny fitanehana (1 Sam. ii. 13, 14); ary (5) fitondran-afo, hitondrana vain-afo avy tamin' ny alitara (Lev. xvi. 12), na handoroana ny ditin-kazo-manitra (Nom. xvi. 6, 7). Varahina ireo fanaka rehetra ireo (Eks. xxvii. 3).



*Alitara lehibe tao amin' ny Kianjan' ny Tempoly Faharoa.*

2.—*Ny alitara varahina tao amin' ny Tempolin' i Solomona.* Lehibebe kokoa io alitara io, fa lehibe ny Tempoly noho ny Tabernakely. Efa-joro izy, fa ny halavany sy ny sakany dia 20 hakiho, ary ny hahavony 10 hakiho (2 Tant. iv. 1); ary varahina avokoa izy, fa tsy natao amin' ny hazo akory (1 Mpan. viii. 64; 2 Tant. vii. 7). Natao nisy andálana na ambaratonga telo izy, ary raha toy ny hevitry ny sasany, dia nisy koronosiny koa niaraka tamin' izy telo; zahao Ezek. xliii. 17. Asa mpanjaka no nanamboatra sy nankamasina indray io alitara io (2 Tant. xv. 8), fa nesorin' i Ahaza izy rehefa vita ny vaovao hisolo azy (2 Mpan. xvi. 14). Nodiovin' i Hezekia io alitara io (2 Tant. xxix. 18), ary Manase, rehefa nibebaka izy, dia nanamboatra azy indray (xxxiii. 16).

3.—*Ny alitara tao amin' ny Tempoly Faharoa.* Tsy misy teny milaza izany loatra, afatsy izao, fa naorina talohan' ny nanaovana ny fanorenan' ny Tempoly izy, sady teo amin' izay nipetrahan' ny alitara voalohany hiany (Ezr. iii. 2). Araka ny teny ao amin' ny bokin' ny Makabiosy (1 Mak. iv. 47), dia vato, fa tsy varahina, no nanaovana azy; ary nolotoin' i Antiokosy, mpanjakan' i Syria, izy sady noravany.

4.—*Ny alitara teo amin' ny Tempoly nataon' i Heroda.* Izao no tenin' i Josefosy milaza azy: "Teo anoloan' ny Tempoly nisy ny alitara, 15 hakiho ny hahavony, ary ny halavany sy ny sakany mitovy, dia 50 hakiho; efa-joro izy, ary nisy zorony toa tandroka nitranga teo amboniny; ary teo amin' ny ilany atsinanany nisy fiakarana mora hiakarana aminy. Tsy nisy fiasana vy nentinanaovana azy, ary tsy nisy vy nanendry azy akory." Araka ny boky hafa koa, dia natao vato tsy voapaika io alitara io, ary nofotsiana tany ravo indroa isan-taona, dia tamin' ny Andro Pentekosta sy ny Andro firavoravoana fitoerana an-Trano Rantsankazo. Ny tandroka teo amin' ny zorony atsimo-andrefana dia natao poakaty, handraisana ny ran' ny biby voavono, ary nisy lalana avy tao ambaniny hitondrana azy tao amin' ny Lohasahan-driaka Kidrona. Tao ambanin' ny alitara nisy lavaka handraisana ny fanatitra aidina, izay voasarona vato fisaka. Tao amin' ny ilany avaratra nisy masom-barahina maro hamatorana ny biby efa hovonoina; ary tao an-tenantenan' ny lafiny nisy soratra mena ho marika izay hamafazana ny ra. Araka ny Lalàna dia nasaina hovelomina mandrakariva ny afo teo ambonin' ny alitara (Lev. vi. 2, 5, 6), fa tandindona sy famantaran' ny fivavahana amin' i Jehova, izay tsy tokony hatsahatra akory. Fa satria toa fototry ny fivavahana rehetra izay fanaon' ny Zanak' Isiraely ny fanatitra odorana, ny nahafatesan' ny afo dia toy ny nitsaharan' ny fivavahana.



*Alitara fandoroana ny Ditin-kazo manitra.*

II. NY ALITARA FANDOROANA NY DITIN-KAZO MANITRA, izay natao hoe koa "ny alitara *volamena*," mba hanavaka azy amin' ny alitara fandoroam-panatitra, izay natao hoe koa "ny alitara *varahina*" (Eks. xxxviii. 30). Tsy nisy biby naterina teo ambonin' io alitara io, fa ny ditin-kazo manitra hiany no nodorana teo; ary tamin' ny Andro Fanavotana ny ran' ny biby naterina noho ny ota no nafafin' ny mpisoronabe teo amboniny (Eks. xxx. 1-10; xxxvii. 25-28). Io alitara io hiany no lazaina ho hita tao amin' ny tempoly any an-danitra (Isa. vi. 6; Apok. viii 3, 4).

1.—*Ny alitara volamena tao amin' ny Tabernakely* dia natao amin' ny hazo akasia ka nopetahana takela-bolamena; efa-joro izy, iray hakiho avy ny lafiny efatra, ary roa hakiho ny hahavony. Nisy tandroka teo amin' ny zorony efatra, ka niray tamin' ny tenan' ny alitara izy. Teo an-tampony no nandoroana ny ditin-kazo manitra, ary nisy koronosy volamena nanodidina azy. Teo ambanin' ny koronosy nisy masom-bolamena efatra, roa teo anilany avy, ho fitoeran' ny bao hilanjana azy. Teo anoloan' ny lamba efitra izay nanakona ny Fiara, dia tao amin' ny Fitoerana Masina, no nametrahana io alitara io.

2.—*Ny alitara volamena tao amin' ny Tempolin' i Solomona* dia sahalahala tarehy amin' izay nataon' i Mosesy, nefa natao tamin' ny hazo sedera, fa tsy hazo akasia izy (1 Mpan. vi. 20; 1 Tant. xxviii. 18).

3.—*Ny alitara volamena tao amin' ny Tempoly nataon' i Zerobabela* dia nalain' Antikosy, mpanjakan' i Syria (1 Mak. i. 21). Fa nisy alitara hafa nataon' i Jodasy Makabiosy indray hisolo azy.

III.—Nisy ALITARA BIRIKY (TANIMANGA), izay lazaina ao amin' ny Isa. lxv. 3.

IV.—NY ALITARA "HO AN' IZAY ANDRIAMANITRA TSI-FANTATRA" (Asa. xvii. 23). Efa nisarahan-kevitra be hiany izay tokony ho anton' izany soratra hitan' i Paoly any ny Atena izany. Nony nandaha-teny teo amin' ny Areopago izy, dia nolazainy fa efa nahita alitara nanana soratra tahaka izany; ary mifanaraka amin' ny tenin' i Paoly ny tenin' ny mpanoratra hafa koa, izay manao hoe fa maro ny alitara toy izany tao Atena. Raha toy ny tenin' ny sasany, nisy aretina mafy nifindrafindra tao Atena, ary rehefa nanaterana fanatitra ny sampy sy ny andriamanitra rehetra izay fantatra, nefa mbola loza hiany ny aretina fa tsy nitsahatra, dia nanorina alitara ho an' izay andriamanitra *tsi-fantatra* izy, andrao hisy hafa izay tezitra ka nahatonga izany loza izany. Hoy ny sasany kosa fa nisy alitara sasany ela izay tsy nanana anarana, kanefa tsy mba noravana izy andrao mahatezitra ny andriamanitra nivavahana tao, ka dia nasiana soratra hoe izy: "Ho an' izay andriamanitra tsi-fantatra." Ary hoy ny sasany indray, fa angamba ny anaran' i Jehova efa ren' ny Ateniana, dia nanorina alitara taminy izy, na dia tsy fantany aza izay fombany, na ny fivavahana mety ho Azy.—J.S.

**ALMOGA**: ity teny ity dia anaran' ny karazan-kazo anankiray izay nentina avy tany Ofira (India?) tamin' ny andron' i Solomona tao amin' ny sambon' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, niaraka tamin' ny volamena sy ny vato soa; ary ny hazo almoga no nenti-nanaovan' i Solomona ny Tempoly sy ny tranon' andriana, ary ny lokanga sy ny valiha ho an' ny mpihira (1 Mpan. x. 11; 2 Tant. ii. 7; ix. 10, 11). Tsy hita marina izay hazo voalazan' ny hoe 'almoga'; raha tahaka ny hevitry ny maro anefa, ilay hazo tsara volo sady manitra, izay maniry any India sy any Asia Atsimo-atsinanany ka atao hoe *sandal-wood* amin' ny teny Englisy (*Santalum album* na *Pterocarpus santalinus*), no tokony ho izy. Mbola lafo dia lafo izany hazo *sandal* izany, ary dorana be dia be ao amin' ny tempolin-tsampy any Tsina noho ny fofony manitra izy.—J.S.

**AL-MOTH-LABEN**: zahao SALAMO.

**ALONA**: dia teny Hebreo izay anaran' ny hazo lehibe sy mateza anankiray izay maniry any Palestina, angamba ilay atao hoe *oak* (ôka) amin' ny teny Englisy. Nisy tanàna anankiray tany Palestina izay natao hoe **Alon-bakota** ('Oka fitomaniana'), noho ny fisaonana natao tany ho an' i Debora, ilay mpitaiza an' i Rebeka, vadin' Isaka (Gen. xxxv. 8). Vakio koa TEREBINTA.—J.S.

**AMALEKA**: zanakalahin' i Elifaza (lahimatoan' i Esao) sy Timna vaditsindranony; loholona na andrianan' ny firenena natao hoe Amalekita izy (Gen. xxxvi. 12, 16).—J.S.

**AMALEKITA**: anaram-pirenena izay nonina tany amin' ny Peninsolan' i Sinay sy ny tany lava-volo ao anelanelan' i Kanana sy Egypta (Gen. xiv. 7; 1 Sam. xv. 7); ary taranak' ilay Amaleka voalaza teo izy, araka ny hevitry ny olon-kendry maro. Olona tsy nipetraka tao an-tanàna ny Amalekita, fa

nirenireny tany an-efitra tahaka ny Arabo izy. Ny hareny dia omby sy ondry amanesy sy rameva ary boriky, ka ny miandry azy no foto-draharahany. Tamin' ny nandehandehanan' ny Zanak' Isiraely tany anefitra, dia nivoaka nisakana azy ny Amalekita sy niady taminy ary namono ny malemy sy ny reraka (Eks. xvii. 9-15; Deo. xxv. 17, 18); fa noresen' i Josoa tany Refidima izy raha nivavaka fatratra Mosesy. Taty aoriana dia niandany tamin' ny Kananita izy, ary izy roa tonta nandresy ny Zanak' Isiraely tany Horma (Nom. xiv. 45); ary teo aoriana indray dia niaraka tamin' ny Moabita sy ny Amonita hiady amin' ny Isiraely izy (Mpit. iii. 13). Nefa notsarovan' Andriamanitra ny ratsy nataony; koa raha vao nanjaka Saoly, mpanjakan' ny Isiraely voalohany, dia izy no nasain' Andriamanitra handeha hiady amin' ny Amalekita sy handringana azy avokoa (1 Sam. xv.). Dia namely azy mafy hiany Saoly, saingy tsy mba notanterahiny tsara ny didin' i Jehova; fa Davida kosa namely azy indray, ka tsy nisy afaka nandositra (1 Sam. xxvii.; xxx.; zahao koa 1 Tant. iv. 43).—T.L.

**AMARIA**: dia anaran' ny olona maromaro, ny ankabiazany dia mpisorona, izay voalazan' ny Test. Tal.; ary izao ny teny milaza azy avy; 1 Tant. v. 37; 2 Tant. xix. 11; 1 Tant. xxiii. 19; xxiv. 23; Ezr. x. 42; Neh. x. 4; xi. 4. Ny voalohany sy ny faharoa tamin' ireo Amaria ireo dia mpisoronabe.—J.S.

**AMASA**: izy dia zanakalahin' i Jetera sy Abigaila, anabavin' i Davida (2 Sam. xvii. 25). Niandany tamin' i Absaloma tamin' ny niodinany tamin' i Davida izy, ary dia notendren' i Absaloma ho komandin' ny miaramilany; kanefa noresen' i Joaba avokoa izy sy ny miaramilany tao amin' ny Alan' i Efraima (xviii.). Ary nony tezitra tamin' i Joaba Davida noho ny namonoany an' i Absaloma, dia navelany ny helok' i Amasa, ka nanendry azy ho komandy hisolo an' i Joaba izy (xix. 14). Kanefa tao aorian' izany indray, nony niaraka izy roa lahy nanenjika an' i Seba mpiodina, Joaba nanao fitaka toa efa hiarahaba an' i Amasa, dia nandray ny volon-tsomotr' i Amasa izy horohany. Kanjo nitana sabatra teny an-tanany ankaviany izy, dia nasiany teo an-danivoan' i Amasa, ka nahafaty azy izany (xx. 10).—J.S.

**AMASAY**: nisy olona efa-dahy avy tamin' ny taranak' i Levy izay natao hoe Amasay; ary izao ny teny milaza azy avy: 1 Tant. vi. 10; xii. 18; xv. 24; 2 Tant. xxix. 12.—J.S.

**AMAZIA**: dia zanakalahin' i Joasy sy mpanjaka fahavalo tamin' ny filaharan' ny mpanjakan' ny Joda, ary nanjaka B.C. 837-809 izy. Nandimby an-drainy izy raha mbola 25 taona ny andro niainany; dia namono izay efa namono ny rainy, nefa tsy nataony inona ny zanak' ireny, araka ny didin' Andriamanitra ao amin' ny Deo. xxiv. 16 (2 Mpan. xiv. 6). Dia nitondra tafika tany Edoma izy ka nandresy ny Edomita ary nahafaka an' i Sela (na Petra), izay renivohitry ny taniny (2 Tant. xxv.). Kanefa nanao diso tamin' izany Amazia, fa naka ny sampin' ny Edomita ka nanompo azy; koa amin' izany dia tezitra Jehova ka naniraka mpaminany hananatra azy. Ary dia toy izao no nampijalian' Andriamanitra azy: nirehareha Amazia ka naniraka hihaika an' i Joasy, mpanjakan' ny Isiraely; ary na dia nalain-kiady aza Joasy, dia tsy nahazo nanda tsy hiady izy noho ny nataon' i Amazia. Dia niady ny miaramilan' izy roa tonta, "dia resy teo anoloan' ny Isiraely ny Joda." Ary Amazia dia nosamborin' i Joasy; ary ny mandan' i Jerosalema, dia hatramin' ny efa-jato hakiho, no noravan' i Joasy, ary betsaka koa ny babo nentiny avy tany Jerosalema sy tamin' ny Tempoly. Ary taorian' izany indray dia nisy mpanompon' i Amazia niodina taminy ka namono azy tany Lakisy, izay efa nandosirany.

Nisy olona telo lahy koa izay natao hoe **Amazia**; zahao 1 Tant. iv. 34; vi. 20; Amo. vii. 10.—J.S.

**AMBOADIA na LOPA** (Lat. *lupus*; Eng. *wolf*; Fr. *loup*): tamin' ny andro taloha betsaka ny lopa tany Palestina, fa ankehitriny vitsy hiany izy. Eo amin' ny Soratra Masina ny anaran' ny lopa dia ohatra entimilaza ny fahavalo masiaka sy mamadika (Gen. xlix. 27; Ezek. xxii. 27; Hab. i. 8; Mat. vii. 15). Biby toy ny amboa izy, kanefa lehibe sy matanjaka noho ny amboa; ny halavany tokony ho telo fita sy tapany, ary tokony ho roa fita sy tapany no fahavony. Ny tarehin' ny volony dia maramara, mavomavo somary fotsy, ary henjana sy masiak' endrika izy. Ny lohany dia lehibe noho ny an' ny amboa, ny vavany dia maladaluka kokoa, ny masony lobo kely ary misompirana ka saiky mifanitsy amin' ny orony. Tsy hita matetika amin' ny antoandro ny lopa, fa miery any amin' ny ala maizina izy ambara-pahafatin' ny masoandro, dia mandeha mangingina izy mba hitady ny tohany (Jer. v. 6; Zef. iii. 3). Fahavalon' ny ondry indrindra ny lopa (Mat. x. 16; Lio. x. 3; Jao. x. 12). Ary Isaia mpaminany, raha nitady famantarana mba hilazana ny fiadanan' izao tontolo izao raha Jesosy no Mpanjaka tokoa, dia nanao hoe: "Ny amboadia (lopa) koa hiara-mitoetra amin' ny zanak' ondry" (Isa. xi. 6 sy lxv. 24, 25).—I.D.

**AMBOAHAOLO na VOLPA** (Eng. *fox*; Lat. *vulpes*). Misy teny vitsivitsy ao amin' ny Soratra Masina milaza ny amboahaolo na volpa, ary amin' ny Baiboly Malagasy dia *amboahaolo* hiany no dikan' izy rehetra; Neh. iv. 3; Mpit. xv. 4; Sal. lxiii. 10; Ton-K. ii. 15; Fitom. Jer. v. 18; Ezek. xiii. 4; Mat. viii. 20; Lio. ix. 58; xiii. 32.

Toy ny amboa indrindra izy, ary tahaka ny lopa (wolf) koa, kanefa kely kokoa noho ireo izy, ary fohy izy, fa tsy mihoatra noho ny roa fita sy telo intsa ny halavany. Ny rambony dia lava sy be volo noho ny an' ny amboa; toy ny lopa ny sofiny, fa fohy sady ranga; lehibe ny lohany, kanefa kely sady kitsoloha ny orony toy ny amboa lava-vava. Ny masony kosa mitovy amin' ny mason' ny lopa, fa ny fombany samy hafa noho ny toetry ny mason' ny amboa; ilay manodidina ny anakandriamasony, raha mihakely mba hidiran' ny fahazavana kely hiany, dia miova ho boribory somary lavalava nefa misompirana; fa ny mason' ny amboa raha mihakely dia boribory hiany toy ny mason' ny olona. Ary akaiky fijery ny amboahaolo. Mahare fofona ratsy indrindra raha manakaiky azy isika.



*Ny Amboahaolo* (*Volpa*).

Misy amboahaolo amin' ny tany maro; ary samy hafa ny volony: misy ny sasany mainty, ary misy manga koa, ary ireo no tian' ny olona indrindra fa vitsy ary sarobidy; ny vidin' ny hoditry ny iray hiany raha mainty dia ariary enim-polo indraindray; misy koa fotsy sy sada, fa ny ankabiazany dia mena. Tsy vaky maso ny zanaky ny amboahaolo raha vao teraka, toy ny zanak' amboa hiany; mihalehibe izy hatramin' ny roa taona, ary tokony ho roa ambin' ny folo taona no halelan' ny andro iainany.

Ny fihinan' ny amboahaolo dia zanak' ondry sy vorombe sy akoho sy hera sy rabitro ary vorona madinika maro karazana; raha tsy mahita biby tahaka ireo izy, dia tsy mampaninona azy izany, fa homana menarana sy androngo sy saobakaka sy sahona sy sokina sy voalavo ary totozy, etc., ary koa, hazandrano sy orana sy foza; ary raha noana izy, dia fakan-kazo sy zavamaniry aza no haniny; kanefa ny zavatra tiany indrindra dia ny voaloboka, ary manimba ny tahom-boaloboka maro any Frantsa izy; ary tia tantely koa izy. Raha be ny hanina dia afeniny amin' ny loaka maromaro any an-ala, kanefa amin' ny alina hiany no itadiavany toha.—I.D.

**AMBORADARA.** Tsy asam-panjaitra hiany ny amboradara izay voalazan' ny Soratra Masina, fa haingo voatenona amin' ny lamba; hoatry ny ankotofahana tsara tenona eto amintsika ny sasany. Ny akanjon' ny mpisoronabe, dia ilay "hariry madinika misy amboradara" ("tenom-boaroy," amin' ny Baiboly Voahitsy, Eks. xxviii. 39), dia araka izany hiany ny fombany, misoratsoratra ny nanenomana azy, kanefa fotsy dahaolo hiany izy. Ny amboradara sasany kosa dia natao tamin' ny fanjaitra; ny sasany nozairina tamin' ny kofehy volamena, ary ny sasany tamin' ny kofehy mena sy mangamena, etc. Tahaka izany ny fomban' ny lamba nahantona tamin' ny varavaran' ny Tabernakela (Eks. xxxvi. 37), ary, na ny lehilahy na ny vehivavy, samy nisy nahay izany amboradara izany (Eks. xxxv. 35). Noheverin' ny olona fa tsara dia tsara izay haingo nisy amboradara maro soratra (Mpit. v. 30). Tsy misy teny milaza ny amboradara amin' ny Test. Vao., fa amin' ny Taloha hiany, indrindra fa amin' ny filazana ny fomban' ny Tabernakely sy ny Tempoly.—J.Pl.

**AMENA.** Teny Hebreo ny hoe *Amena*, ary ny heviny, raha adika ho Malagasy, dia *mafy*, na *marina*, na *mahatoky*. Andriamanitra dia lazain' Isaia hoe: "Andriamanitry ny Amena" (Isa. lxv. 16), koa mitovy hevitra amin' ny hoe "Andriamanitry ny fahamarinana." Ary amin' ny Test. Vao. Jesosy Kraisty koa dia atao hoe: "Ny Amena" (Apok. iii. 14), satria marina sy mahatoky Izy, ka azo iankinana avokoa izay teny ataony. Raha nisy nampianianina tamin' ny Jiosy, dia nasaina nanao 'Amena' izy, rehefa vita ny aniana (Nom. v. 22). Ary raha nisy nanao saotra na vavaka koa, dia nasaina nanonona ny hoe 'Amena' ny olona, ho famantarana ny anekeny tsara ny teny voalaza (1 Tant. xvi. 36; Neh. viii. 6; zahao koa Deo. xxvii. 15-26; Neh. v. 13). Tamin' ny andron' ny Apostoly dia fanao ny manonona 'Amena' ao amin' ny tranofiangonana, rehefa tapitra ny vavaka natao (1 Kor. xiv. 16). Ny Tompontsika koa raha nampianatra dia nanao 'Amena' matetika hanamafy ny teniny, fa ny teny adika hoe: "Lazaiko aminareo marina tokoa," dia azo atao hoe: "Lazaiko aminareo Amena." Indraindray dia naveriny indroa aza ny Amena, toy ny manao hoe: "Lazaiko aminareo Amena dia Amena" (Jao. i. 51; v. 19, 24, 25; etc).—W.E.C.

**AMETYSTA:** zahao VATO SOA.

**AMFIPOLIA:** dia tanàna tany Makedonia, izay nolalovan' i Paoly sy Silasy tamin' ny nalehany avy tany Filipy hankany Tesalonika (Asa. xvii. 1). Tokony ho 33 maily ny halavirany amin' i Filipy.—J.S.

**AMIELA**: dia anaran' ny olona efa-dahy voalazan' ny Test. Tal.; zahao Nom. xiii. 12; 2 Sam. ix. 4; 1 Tant. iii. 5; xxvi. 5.—J.S.

**AMIHODA**: dimy ny olona natao hoe Amihoda, ary izao ny teny milaza azy avy: Nom. i. 10; xxxiv. 20, 28; 2 Sam. xiii. 37; 1 Tant. ix. 4.—J.S.

**AMINADABA** (*Mpanompon' ny andriana*, na *Vahoakan' ny andriana*). (1) Isan' ny razan' i Davida sy Kraisty izy (Mat. i. 4). Zanak' i Arama izy, sady rain' i Nasona sy Eliseba, izay nampakarin' i Arona ho vadiny (Eks. vi. 23).

**Aminadaba** (2): lehilahy anankiray izay nasain' i Davida hampakatra ny Fiaran' i Jehova ho any amin' ny trano efa namboarin' i Davida ho azy (1 Tant. xv. 11-12). Loholon' ny Zanak' Ioziela, avy amin' ny taranak' i Levy, io Aminadaba io (and. 10).—J.S.

**AMNONA**: dia zanakalahy matoan' i Davida sy Ahinoama vadiny, izay teraka tany Hebrona. Ary nony lehibe izy dia ratsy indrindra no nataony, fa nisavika an' i Tamara anabaviny izy, araka ny sain-dratsy nomen' i Jonadaba sakaizany azy. Koa noho izany dia tezitra loatra Absaloma, izay anadahin' i Tamara iray tam-po taminy, ka namono an' i Amnona (zahao 2 Sam. xiii.).—J.S.

**AMONA** (*Mpiasa*, na *Mpanao zavatra*). (1) Zanak' i Manase izy, sy mpanjaka fahefatra ambin' ny folo tamin' ny Joda. Vao nanjaka B.C. 644 izy ary nanjaka roa taona. Amona tsy naba nety hendry tamin' ny fahoriana nanjo an' i Manase rainy noho ny fahotany, fa nanompo sampy izy ary nanangana indray ny sary sy ny endri-javatra izay nazeran' i Manase. "Ary nahafoy any Jehova, Andriamanitry ny razany, izy, fa tsy nandeha tamin' ny lalan' i Jehova." Ny mpanompon' i Amona nirai-tetika ka namono azy tao antranony; fa ny vahoaka kosa namono izay rehetra niteti-dratsy an' i Amona, ary nampanjaka an' i Josia zanany, izay zaza vao valo taona hiany tamin' izay; zahao 2 Mpan. xxi. 19-26; 2 Tant. xxxiii. 21-25.

**Amona** (2): governora tany Jerosalema izy tamin' ny andron' i Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely (1 Mpan. xxii. 26; 2 Tant. xviii. 25).—J.S.

**AMONA** (Jer. xlvi. 25): dia anaran-tsampy izay nivavahan' ny Egyptiana. Tany Tebesa ny tempoliny izay malaza indrindra, sady tao, hono, no namaliany teny izay olona avy nanadina ny mpisorona nanompo azy. Tebesa no tanàna natokana ho azy, ka dia nataon' ny mpaminany hoe No sy No-Amona no anarany (Neh. iii. 8; Ezek. xxx. 15, 16).

Ny sarin' i Amona izay nabola hita ao amin' ny tranon-tsampy any Egypta dia toa olona ny tenany, fa ny lohany dia lohan' ondrilahy, ary manga ny sorany. Ny mponina tany Tebesa nifady ny hen' ondry ho fanajana an' i Amona, fa nanatitra ondrilahy taminy ho fanalamboady isan-taona izy.—J.S.

**AMONA** na **AMONITA**: dia anaran' ny firenena izay taranak' i Benamy, zanak' i Lota, avy tamin' ny zanany faravavy (Gen. xix. 38). Ny tany nonenany dia tao atsinanan' ny tanin' ny Amorita, ary nosarahin' ny ony Arnona tamy ny tany Moaba tao atsimony. Ny teny eo amin' ny Deo. xi. 20 no ahafantarantsika fa olona vaventy natao hoe Zamzomita no tompon' izany tany izany tamin' ny voalohany, ambara-paharesin' ny Amonita azy ka noroahiny. Ny ony Jaboka no faritry ny tanin' ny Amonita tao avaratra, ary ny efitr' i Arabia tao atsinanana (Nom. xxi. 24; Deo. ii. 37). Olona tsy zatra ny mitoetra an-tanàna loatra ny Amonita, fa nifindrafindra toerana mandrakariva izy ka niriorio tany an-efitra. Olona masiaka sady fetsy izy ary niady matetika tamin' ny firenena hafa izay nanodidina azy. Nifankahala ny Zanak' Isiraely sy ny Amonita noho ny tsy netezan' ny Amonita hanampy ny Zanak' Isiraely raha nanakaiky an' i Kanana izy; ary indrindra fa noho ny nanambazany an' i Balama hanohitra sy hanozona ny Isiraely (Deo. xxiii. 4). Naharitra ela dia ela izany fifankahalana izany, sady anton' izay niadiany tamin' ny Zanak' Isiraely lalandava tao aoriana.

Tamin' ny andron' ny Mpitsara ny Amonita navelan' Andriamanitra handresy ny Zanak' Isiraely noho ny fahotany, ka dia nampahory azy valo ambin' ny folo taona izy (Mpit. x. 6; xi. 33). Fa raha nibebaka ny Zanak' Isiraely ka nanaiky ny fahotany, Jefta no natsangan' Andriamanitra hamonjy ny olony, ka dia nandresy ny Amonita izy. Ary tamin' ny aoriana, nanan-kery indray ny Amonita ka nampahory ny Zanak' Isiraely, kanefa naringan' i Saoly izy (1 Sam. xi.) Tamin' ny andro voalohany nanjakan' i Davida dia tsy niady ny Amonita sy ny Zanak' Isiraely; fa taoriandrian' izany dia tezitra loatra Davida noho ny zavatra mahamenatra indrindra nataon' ny Amonita tamin' ny iraka nirahin' i Davida hiarahaba ny mpanjakan' ny Amona, izay vao nanjaka nandimby an-drainy (2 Sam. x. 1-5). Koa amin' izany, Joaba, mpifehy ny miaramilany, no nirahin' i Davida hiady amin' ny Amonita, ka dia resin' i Joaba izy, mbamin' ny Syriana izay efa niandany taminy (2 Sam. x. 19). Tamin' ny taona manaraka izany, Raba, renivohitry ny Amonita, no lasan' i Davida, ka nahazoany babo be (2 Sam. x., xii. 26-31).

Tamy ny andron' i Josafata, mpanjakan' i Joda, niakatra hiady amin' ny Isiraely, indray ny Amonita, nikambana tamin' ny Moabita sy ny firenena hafa koa; fa noho izay nataon' i Jehova hamonjeny ny olony, dia niady sy nifamono ireo fahavalon' ny olon' Andriamanitra ireo; ka Josafata sy ny olony

dia nanangona ny babo hateloana maninjitra (2 Tant. xx. 25). Tamin' ny andron' i Ozia sy Jotama, mpanjakan' i Joda, nandoa hetra ny Amonita (2 Tant. xxvi. 8; xxvii. 5); nefa mbola nitahiry lolom-po izy, ka nikambana tamin' i Nebokadinezara, mpanjakan' i Babylona, tamin' izy niakatra hiady amin' i Jerosalema, sady nifaly noho ny fahoriana nanjo ny Jiosy rehefa resin' ny fahavalony izy (Ezek. xxv. 3-6). Ary rehefa tafaverina avy tamin' ny nahababoany tany Babylona ny Jiosy, ny Amonita dia nikambana indray tamin' ny firenena hafa izay nonina tany Palestina hanohitra azy raha nanorina indray an' i Jerosalema (Neh. iv. 1). Mafy dia mafy ny tenin' ny mpaminany sasany ny amin' ny Amonita, milaza ny loza mahatahotra hanjo azy noho ny ratsy nataony sy ny nankahalany ny olon' Andriamanitra (Zef. ii. 8; Jer. xlix. 1-6; Ezek. xxv. 1-5, 10; Amo. i. 13-15). Moloka na Milkoma no sampy malaza nivavahan' ny Amonita [MOLOKA]; ary ny fomba loza be fanao tamin' ny nanompoana azy no isan' ny zavatra ratsy nianaran' ny zanak' Isiraely tamin' ireo vehivavy vahiny maro izay nampakarin' i Solomona ho vadiny (1 Mpan. xi. 5, 7).—T.L.

**AMORITA**: dia anankiray tamin' ireo firenena izay nonina tany Palestina talohan' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny tany. Ny razambeny dia isan' ny taranak' i Kanana (Gen. x. 15), ary ny Amorita dia voalaza matetika ao amy ny Pentateoka sy ny bokin' i Josoa niaraka tamin' ny Kananita sy ny Perezita sy ny Hivita, etc. Mponina tao amin' ny havoana ao ampovoan' ny tany izy tamy ny nidiran' ny Zanak' Isiraely tany Palestina (Nom. iii. 29; Jos. v. 1; etc.); fa talohan' izany, dia tamin' ny andron' i Abrahama, dia tao andrefan' ny Ranomasina Maty no fonenany (Gen. xiv. 7) ary tany Hebrona (xiv. 13). Fa tamin' ny nahazoan' ny Isiraelita an' i Kanana, dia teo amin' ny tany havoana tao atsinanan' i Jordana koa no fonenan' ny Amorita indrindra; fa Sihona mpanjakany no isan' izay nanohitra ny Isiraelita ka niady taminy. Dia resin' ny Isiraely izy, ka lasany ny taniny, dia ny tany tao atsimon' ny ony Jaboka, izay natao ho zara-tanin' ny firenen' i Robena tato aoriana (Nom. xxi.; Deo. ii.; Jos. xii.; xiii. Nefa tao avaratr' izany koa no fonenan' ny Amorita, dia hatrany Gileada sy Basana ka hatramin' ny vodin' i Hermona aza (Deo. iii. 8-10; iv. 47, 49; xxxi. 4; Jos. x. 5). Tao aorian' ny nahalasanan' ny Zanak' Isiraely ny Tany Masina, dia tsy voalaza intsony ny anaran' ny Amorita.—J.S.

**AMOSA** (*Entina*, na *Entana*): dia isan' ny mpaminany roa ambin' ny folo izay atao hoe 'mpaminany kely,' satria fohy ny boky nosoratany; indrai-nihira tamin' i Isaia sy Hosea izy.

1. *Ny nanoratra ity boky ity.* Amosa dia mpiandry ondry na mpiandry omby, ary avy tany Tekoa, tanàna tao amin' ny faritry ny efitr' i Joda atsimo, lalana tokony ho ora roa tao atsimon' i Betlehema (i. 1 sy vii. 14). Tsy mba nampianarina teo amin' ny sekolin' ny mpaminany izy, tahaka ny olona maro izay nirahin' ny Andriamanitry ny Isiraely hanambara ny sitra-pony amin' ny Jiosy, ary tsy mba zanaky ny mpaminany aza, fa olona ambanimbany, kanefa nantsoin' Andriamanitra izy hitory ny teniny sy hananatra ny olony. "Mpioty aviavy" koa izy (vii. 15), dia voan-kazo izay fihinan' ny malahelo hiany, satria tsy tsara loatra; fa ny fahasoavan' Andriamanitra izay niantso an' i Petera sy Jaona hiala tamin' ny haratony tato aoriany, no niantso an' i Amosa koa hiala tamin' ny ondriny sy ny voan-aviavy mba ho mpitori-teny sy mpaminany.

2. *Ny andro naminanian' i Amosa.* Ny taona niantombohan' i Amosa hanao ny raharahan' ny mpaminany tsy fantatra marina; nefa efa nanao izy tamin' ny andron' i Ozia, mpanjakan' ny Joda, sy tamin' ny nanjakan' i Jeroboama II., mpanjakan' ny Isiraely, izany, dia tanatin' ny taona B.C. 798—784; angamba tamin' ny faramparan' izany taona efatra ambin' ny folo izany. Lazain' i Amosa fa "roa taona talohan' ny horohorontany" no naminaniany (i. 1), nefa ny taona nisehoan' izany horohorontany izany (izay mafy indrindra angamba) dia tsy fantatra, fa tsy voalaza eo amin' ny boky tantara amin' ny Test. Tal. izy, nefa angamba sahala amin' izay lazain' i Zekaria (xiv. 5) tamin' ny andro teo aoriana. Ary nolazain' i Amosa izany hahafantaran' ny Jiosy fa izany horohorontany sady mafy no mahatahotra izany no famantarana nomen' Andriamanitra hahato ny tenin' ny mpanompony; zahao viii. 8, 9. Tamin' ny andron' i Ozia sy Jeroboama II. samy nihahery sy niadana hiany ny fanjakan' i Joda sy ny fanjakan' ny Isiraely. Ozia efa nandresy ny Edomita sy ny Filistina, ary ny Amonita koa nampandoaviny hetra. Efa nanamafy ny mandan' i Jerosalema koa izy, ary maro ny miaramilany izay efa nampianarina hiady, ka dia malaza ny anarany hatrany Egypta aza (2 Tant. xxvi). Ary Jeroboama koa efa nandresy ny Syriana, ka dia nampitatra ny fanjakan' ny Isiraely tany avaratra, hatramin' izay faritry ny tamin' ny taloha, fa hatramin' i Hamata ka hatramin' ny Ranomasina Maty no nanjakany (2 Mpan. xiv. 23-29). Koa rehefa resy ny Syriana, tsy nisy fahavalo hafa natahoran' ny Zanak' Isiraely, fa Asyria mbola tsy nahery loatra. Dia raha araka ny fijerin' ny olona, ny handriganana ny fanjakan' ny Isiraely dia sarotra inoana. Koa niarahaba tena ny mponina tany Jerosalema sy Samaria fa nahery sy narovana tsara izy (vi. 1); ary ny mpanjaka sy ny lehiben' ny tany natoky ny hamaroan' ny miaramilany (vi. 13), ary

nampitombo ny hareny tamin' ny nampahoriany ny malahelo, sy nanaram-po tamin' ny fifalian' ny nofo (ii. 6; v. 11, 12; vi. 4-6). Ary tamin' izany Amosa no nirahina hilaza ny loza hanjo azy, dia izay niadana tany Ziona sy Samaria, ary mba haminany fa Jehova hampilentika ny masoandro raha mbola antoandro, sy hanamaizina ny tany raha mitsilik' andro (vi 1; viii. 9). Tahaka izany no toetry ny fanjakan' ny Joda sy Isiraely tamin' ny andro nanirahan' Andriamanitra ilay mpiandry omby tany Tekoa hankany Betela hilaza ny hihavian' ny fitsaran' i Jehova sy ny handringanana ny fanjakana. Koa zavatra roa loha no vaovao sy mahagaga tamin' ny nisehoan' i Amosa, dia izao:—(1) Lehilahy avy tany Joda no nirahina haminany any Isiraely; ary (2) lehilahy ambanimbany ka tsy nampianarina izy, nefa natsangan' Andriamanitra, ka nomeny fahasahiana hilaza ny loza hanjo ny firenana voafidy, raha mbola lavitra sady sarotra inoana izany.

3. *Ny fototry ny faminanian' i Amosa; sy ny fanilaharana izay voalazan' ity boky ity.* Na dia Isiraely aza no fototry ny nanirahan' Andriamanitra an' i Amosa hanariny, tsy Isiraely hiany no nanariny, fa Joda koa, sy ny firenena nanodidina azy, izay fahavalon' ny Jiosy; ary dia azo zaraina ho telo toko ny boky, toy izao:—(1) *Fitarihan-teny* (i.—ii.), izay mialoha ny fananarana ny fanjakan' ny Isiraely; ny firenena maro no nantsoiny hotsaraina, dia ny any Damaskosy sy Filistia sy Tyro sy Edoma sy Amona sy Moaba sy Joda ary Isiraely. Ny fahatezeran' i Jehova namely azy rehetra tsirairay, dia vao nipetraka toy ny rahona mainty teo ambonin' ny fanjakan' ny Isiraely. (2) *Fananarana sy fananarana milaza izay hanjo an' i Isiraely* (iii.—vi.): ny olona nanarin' i Amosa mba hitebaka: ny mpanapaka nanariny noho ny ratsy nataony sy ny nampahoriany ny malahelo; ny handringanana ny firenena koa nolazainy, sy ny hitondrana azy ho babo any amin' ny tany lavitra (iii.); ny fireharehan' ny Jiosy nanariny, ary ny firenena nantsoiny hotsarain' i Jehova: "Miomàna hihaona amin' ny Andriamanitrao, ry Isiraely ô" (iv. 12); ny lalan' ny fiainana natoron' i Amosa, dia ny mitady an' i Jehova sy ny manao ny marina (v.); ary ny hihavian' ny fahavalo izay handresy ny Jiosy rehetra, fa tsy ny fanjakan' ny Isiraely hiany no nolazainy (vi.). (3) *Ny fahitana dimy sy teny fohifohy milaza izay hoavy ary* (vii.—ix.): dia (*a*) valala mandany ahitra; (*b*) afo mandevona; (*d*) pilao; (*e*) harona feno voankazo masaka fahavaratra; (*f*) Andriamanitra mitsangana eo anilan' ny alitara mandidy ny amin' ny handravana ny Tempoly. Elanelan' ny fahatelo sy ny fahefatra amin' ireo fahitana ireo misy tantara milaza ny anatra nomen' i Amazia, mpisorona any Betela, tamin' i Amosa, nanome saina azy handositra hamonjy ny ainy: ary ny teny navalin' i Amosa azy (vii. 10-17). Ny teny farany eo amin' ity boky ity milaza ny hanangana ny fanjakan' Andriamanitra, sy ny hielezany noho ny fanekeu' ny Jentilisa azy, ary ny voninahiny izay haharitra mandrakizay. Tahaka ny firenena rehetra izay manohitra an' Andriamanitra, Joda sy Isiraely no haringana noho ny tsi-fahamarinany, mba hatsangana ny fanjakan' i Jehova, izay hankalazaina sy hatao tanteraka, fa hoy ny teny farany: "Ary hamboleko ao amin' ny tany izy (dia Isiraely), ary tsy hongotana amin' ny taniny izay nomeko azy intsony izy, hoy Jehova Andriamanitra" (ix. 15).

Maro ny teny nolazain' i Amosa izay toa fitenin' ny olona ambani-vohitra sady zatra ny miasa tany, etc.; ary maro ny fanoharana nalainy tamin' ny fanaon' ny mpiasa tany sy ny mpiandry omby, ary tamy ny fanirian-javatra; zahao i. 3; ii. 13; iii. 5, 12; iv. 2, 9; v. 19; vii.; ix. 9, 13, 15. Ny bibi-dia, ny ranonorana sy ny kintana koa no nataony fanoharana; zahao iii. 4, 8; iv. 7, 9; v. 8; vi. 12; ix. 3.—J.S.

**AMPAKARINA**: zahao FANAMBADIANA.

**AMPELABE**: zahao FOLY.

**AMPEMPA**: zahao MOFO.

**AMPINGA**: zahao FIADIANA sy FIAROVANA.

**AMPONDRA**, na **SARIN-TSOAVALY** (Eng. *mule*; Fr. *mulet*). Ny ampondra dia zanatsoavaly sy boriky; kely izy noho ny soavaly ary manana orona lava tahaka ny boriky; matanjaka izy ary hainy indrindra ny miakatra amin' ny tany be vato sy be tendrombohitra. Tsy misy teny eo amin' ny Soratra Masina milaza ny ampondra talohan' ny andron' i Davida; fa tamin' izany vao nanana soavaly maro ny Zanak' Isiraely. Rehefa afaka izany dia miaraka voalaza matetika izy roa, ary vetivety foana taorian' izany indray nisy ampondra maro. Eo amin' ny bokin' i Ezra (ii. 66) sy Nehemia (vii. 68) misy teny milaza ampondra dimy amby efa-polo amby roan-jato; ary eo amin' ny 2 Sam. xiii. 29 misy teny manao hoe: "Dia nitsangana avokoa ny zanakalahin' ny mpanjaka rehetra, ary samy nitaingina ny ampondrany ka nandositra." Ary nitaingina ampondra Absaloma raha niady tao amin' ny alan' i Efiraima izy, ary "lasa ny ampondra nitaingenany;" dia novonoina izy tamin' izany (2 Sam. xviii. 9). Ampondra no isan' ny zavatra naterin' ny olona ho an' i Solomona isan-taona (1 Mpan. x. 25). Nalaina avy tamin' ny tany hafa ny ampondra rehetra, fa tsy mety ny miompy azy, araka ny Lalàn' i Mosesy (Lev. xix. 19). Rehefa maty Solomona ny olon' Isiraely nanafatra ampondra avy tany Armenia (Togarma) (Ezek. xxvii. 14). Ny andriana sy ny olona nanan-karena hiany no nitaingina ampondra, fa tsy ny olona ambanimbany. Tsy misy teny milaza azy eo amin' ny Test. Vao.; ary angamba tsy nisy nitondra azy tao Palestina intsony tamin' izany.—I.D.

**AMPONGABENDANITRA** (Heb. *rimmon;* Eng. *pomegranate; Punica granatum,* Nat. ord. *Myrtaceæ*) : anaran-kazo sady anaran' ny voany ny teny nadika toy izao, ary lazaina matetika amin' ny Soratra Masina. Asia no nihavian' ny ampongabendanitra voalohany, ary nentina avy tany India ho any Persia sy Syria izy. Any Afrika koa no misy azy, fa rehefa tafavoaka tany Egypta ny Zanak' Isiraely, dia nimonjomonjo izy satria tany amin' ny efitra tsy nisy ny ampongabendanitra sy ny voan-kazo hafa koa izay efa nahazatra azy tany Egypta (Nom. xx. 5). Hatrizay ela dia ela izay ny ampongabendanitra efa noheverin' ny olona any Syria sy Persia ho isan' ny hazo mahate-hizaha indrindra, fa mahatinaritra ny tarehiny, na ny raviny na ny voany; ary ny voany koa dia be rano sady mamy mahafa-ketaheta (Ton. K. viii. 2; vi. 7, 11). Nambolena tao antanimboly izy (Ton. K. iv. 13); ary lazaina matetika ho isan' ny hazo mamoa izay tsara indrindra (Deo. viii. 8; Joe. i. 12; Hag. ii. 19). Vokatry ny tany Palestina taloha' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely azy ny ampongabendanitra, fa isan' ny voankazo nentin' ny mpisafo ho santatra sy ohatry ny fahavokaran' ny tany (Nom. xiii. 23). Ary tsy mba hanina hiany ny voany, fa ny hoditry ny fakan'ny ampongabendanitra sy ny voniny ary ny hoditra na akoran' ny voany, samy natao fanafody izy rehetra. Ary noho ny hatsara-tarehin' ny voany, ny sariny dia natao haingo sy ravaky ny fitafian' ny mpisoronabe (Eks. xxxix. 24), sy tao amin' ny tranon' ny Tempoly koa (1 Mpan. vii. 20, 42).—J.S.

**AMRAMA.** Levita avy tamin' ny mpianakavin' ny Kohatita izy, sy rain' i Mosesy sy Arona ary Miriama (Eks. vi. 18, 20; Nom. iii. 19). Jokebeda no vadiny, ary izy mivady dia olona be finoana ka natoky an' i Jehova hiaro ny ain' ny zanany (dia Mosesy) izay vao teraka. Nisy olona hafa koa natao hoe Amrama; zahao Ezr. x. 34.—J.S.

**AMYGDALA** (Gr. *amygdalon;* Eng. *almond;* Fr. *amande*) : voalaza eo amin' ny Gen. iii. 11; Eks. xxv. 33, 34; xxxvii. 19, 20; Nom. xvii 8; Mpit. T. xii. 5; sy Jer. i. 16 ity teny ity; ary dikan' ny teny Hebreo *sakeda* izy, izay milaza ny hazo amygdala indraindray, ary indraindray kosa milaza ny voany. Ny hazo amygdala dia maniry any Asia sy Afrika Avaratra ary any amin' ny tany mafana any Eoropa koa. Ny hahavon' ny hazo amygdala dia roa refy, na roa refy sy roa dia. Ny voniny dia menamena tanora ary voalahatra tsiroaroa. Lava ny raviny, sady maranitra ny tendrony, ary miavo sy iva hoatra ny nifin' ny tsofa izy. Ny hoditry ny voan' ny amygdala dia volovoloina sy be rano izay voafonon' ny akorany mafy, ary ao anatin' izany dia ny voany malemy; ary ny tsirony dia manahatahaka ny voanjo aty amintsika saingy mamimamy kokoa.—T.T.M.

**ANA**: mpaminanivavy tany Jerosalema tamin' ny andro nahaterahan' i Kraisty. Zanakavavin' i Fanoela izy ary avy tamin' ny firenen' i Asera. Efa mpitondratena hatramy ny hatovoany izy, ary nazoto dia nazoto namonjy ny fotoam-pivavahana andro aman-alina tao amin' ny Tempoly. Sahabo ho efatra amby valo-polo taona Ana tamin' ilay andro nanoloran-dreniny an' i Jesosy zaza tamin' Andriamanitra tao amin' ny Tempoly. Ana nihaino ny fisaorana sy ny faminaniana nataon' i Simeona, ary izy koa nisaotra sy nidera an' Andriamanitra noho ny nahatanterahany ny teny fikasana efa nomeny ela. Ary Ana, tahaka ny mpiandry ondry, dia nanambara an' i Jesosy Tompo tamin' izay rehetra niandry sy nanampo ny hihavian' ny Mpanavotra tao Jerosalema (Lio. ii. 36-38).—D.M.

**ANAKA.** Nataon' ny Jiosy fa fitahiana lehibe ny zanaka, indrindra fa raha zanakalahy; fa noheveriny ho fampijaliana mangidy indrindra kosa raha tsy manana zanaka. Fa nataony fa raha momba ny olona, dia ozona avy amin' Andriamanitra noho ny haratsiany izany (Lio. i. 25). Ary amin' izany hoy ny tenin' ny fikasana: "Tsy hisy ho afa-jaza na ho momba ao amin' ny taninao" (Eks. xxiii. 26); "Hotahina hianareo mihoatra noho ny firenena rehetra, tsy hisy lahy na vavy tsy hiteraka, na hianareo na ny biby fiompinareo" (Deo. vii. 14; Gen. xvi 2; 1 Sam. i. 6; 2 Sam. vi. 23; 2 Mpan. iv. 14; Isa. xlvii. 9; Jer. xx. 15; Sal. cxxvii. 3-5). Raha vao teraka ny zaza, dia nosasana sy nohosorany sira izy ary nofonosiny lamban-jaza. Ny vehivavy Arabo dia manosotra tany na fasika ny zanany; ary fomban' ny tany Japana koa ny manosotra tain' omby ny zanany raha vao teraka izy; vakio Ezek. xvi. 4; Lio. ii. 7.

Tamin' ny andro fahavalo dia noforany ny zazalahy, ary tamin' izany koa no nanomezany azy anarana; indraindray nataony araka ny anaran-drainy ny zaza (Lio. i. 59), fa matetika kosa dia nomeny anarana hafa nisy hevitra. Ny renin' ny zazalahy dia naloto herinandro, nefa tsy nivoaka izy raha tsy afaka telo amby telo polo andro; fa raha zazavavy kosa, dia naloto tapabolana ny reniny, ary tsy niala tao an-tranony izy raha tsy afaka enina amby enim-polo andro. Ary raha tapitra ireo andro ireo, dia nanatitra zanak' ondry anankiray ny reny hatao fanatitra odorana, dia fanatitra noho ny nahadiovany izany; ary domohina na voromailala anankiray, hatao fanatitra noho ny ota. Fa raha nalahelo izy, dia nanatitra domohina roa, na voromailala roa: ny iray hatao fanatitra odorana, ary ny iray kosa hatao fanatitra noho ny ota (Lev. xii. 1-8; Lio. ii. 22). Ny andro nampinonoan' ny reny ny zaza dia telo taona, fa indraindray dia nihoatra lavitra noho izany aza; ary ny andro nanotazany ny zaza dia nataony taom-

pifaliana (Gen. xxi. 8). **Nanakarama mpampinono izy indraindray, raha tsy nahazo nonao izany ny reniny, na ny olona izay nisolo ny ray aman-dreny** (Gen. xxxv. 8; Eks. ii. 9; 2 Sam. iv. 4; 2 Mpan. xi. 2). Saiky tsy nanana akanjo ny zaza raha mbola kely, ary ny fitondran' ny reniny azy dia natainy teo an-tsorony, na nosakalehiny teo amin' ny ilany (Isa. xlix. 22; lxvi. 12). Raha mbola kely izy, na lahy na vavy, dia ny vehivavy hiany no nitandrina azy (Oha. xxxi. 1). Fa rehefa nitombo ho lehibe ny zazalahy, dia ny rainy kosa no nitandrina sy nianatra azy. Ny olona manan-karena dia nanana mpampianatra sy mpifehy hitandrina ny tovolahy (Gal. iii. 24; iv. 2).

Ny tovovavy dia nitoetra teo amin' ny trano izay nitoeran' ny vehivavy ambarampampakatra azy, fa raha nalahelo izy sy ny ray aman-dreniny, dia nitandrina ny trano hiany izy (Oha. xxxi. 19, 23).

Araka ny Lalàn' i Mosesy dia natokana ho an' Andriamanitra ny lahimatoa, ary nisy fanatitra voatendry hanavotana azy (Eks. xiii. 12; Nom. xviii. 15; Lio. ii. 22), zahao FIZOKIANA. Lehibe ny fahefan' ny rainy ny amin' ny zanany, ary mafy ny Lalàna ny amin' ny haja izay tokony homen' ny zanaka ho an' ny ray aman-dreniny. Ary raha naditra ny zaza dia azo hovonoina; ary koa, raha mpamono na mpaneso ny ray aman-dreniny izy, dia azo hovonoina ho faty raha tian' ny ray aman-dreny izany. Raha maty ny rainy, dia natao nitovy ny fizarana ny lova tamin' ny zanakalahy rehetra, afatsy ny amin' ny zanakalahy matoa, fa ny azy natao anjaran-droa (Deo. xxi. 17; 1 Tant. v. 1, 3; Mpit. xi. 2). Raha tsy nisy zanakalahy, dia an' ny zanakavavy ny lova, nefa tsy nahazo nanam-bady olon-kafa izy raha tsy ny lehilahy avy amin' ny fokom-pirenen' ny rainy hiany. Tsy mba fanaon' ny Jiosy hatra ny manangan-jaza; ary na dia fantany aza izany, dia tsy nahazo nanangan-jaza izy, satria tsy nifanaraka tamin' ny Lalàn' i Mosesy ny amin' ny lova izany Nom. xxvii. 1-5; xxxvi. 2-8). Ny anjaran' ny zanaky ny tokantranomaso dia araka izay sitra-pon' ny rainy hiany.—T.T.M.

**ANAKA** (Heb. *anakah*; Eng. *gecko*): teny Hebreo izany ary milaza anankiray amin' ny biby izay mandady na mikisaka amin' ny tany, izay tsi-madio ka noraran' ny Lalàna ho tsy hatao fihinan' ny Isiraelita (Lev. xi. 30). Tokony ho anankiray tamin' ny karazan' ny *lizard* (*Ptyodactylus gecko*) ny anakà, ka dia naman' ny androngo sy ny sitry ary ny antsiantsy.—J.S.

**ANAKITA**. Firenen' olona vaventy sy goaibe ireo sady taranak' i Arba, izay rain' i Anàka. (Jos. xv. 13; xxi. 11). Tao atsimon' i Kanana, indrindra fa tao Hebrona, no fonenany, ka izany no nahazoan' ny tanàna ny anarany voalohany, dia "tananan' i Arba." Nozaraina ho telo toko ny Anakita, **izay samy nantsoina araka ny anaran' ny razany telo lahy, dia Sesay sy Ahimana ary Talmay. Ary na dia nampahatahotra ny Isiraelita aza ny fijeriny ny Anakita** (Nom. xii. 28; Deo. ii. 10; ix. 9); **dia resin' i Josoa mihitsy izy sady noroahiny niala tamin' ny tany fonenany; fa ny vitsy sisa nankany amin' ny tanin' ny Filistina, dia tany Gaza sy Gata ary Asdoda** (Jos. xi. 21, 22). **Hebrona fonenany dia lasan' i Kaleba; ary tao aorian' izany dia tsy hita intsony ny anaran'** ny Anakita.—J.S.

**ANANIASY**: telo ny lehilahy natao hoe Ananiasy izay voalazan' ny Test. Vao.:—(1) Ilay lehilahy izay niray tamin' ny mpianatry ny Apostoly (Asa. v. 1-11) **ary nivarotra ny sahany**, dia nangala-tety ny vola sasany, kanefa nody nanatitra azy rehetra hiombonan' ny mpianatra rehetra. **Ary nony nasehon' i Petera ny tsininy dia lavo niala-aina** teo anatrehany izy, **satria tsy nandainga** tamin' olona **biany izy, fa tamin' ny Fanahy** Masina koa.

**Ananiasy** (2): **mpianatra anankiray tany** Damaskosy **izy ary nasain' ny Tompo hitady** an' i Paoly **fony izy vao niova saina. Dia** nanatona any Paoly **izy ka nametra-tanana taminy; ary dia nahiratra ny mason' i Paoly** tamin' izay, **sady nofenoin' ny Fanahy** Masina izy. **Ary raha ny teny manarakaraka no heverina, Ananiasy toa nanao batisa** an' i Paoly, **ary izy koa no nanomezana an' i Paoly ny fitahiam-panahy** (Asa. ix. 10-19). **Misy ny lovan-tsofina milaza fa mpitandrina ny fiangonana tany Damaskosy Ananiasy,** ary martiora izy.

**Ananiasy** (3): mpisoronabe anankiray (Asa. xxiii. 2) **tamin' ny taona** A.D. **48 izy.** Anefa naetry **izy fony tsy mbola niala tamin'** ny fanapahany Feliksa, **ary matin' ny lefompohy** tamin' izay **niandohan' ny fikomiana** farany nataon' ny Jiosy. **Olona ratsy fanahy izy sady mpihatsaravelatsihy no nanandratena.**—P.G.P.

**ANARANA**. Fony vao nataon' Andriamanitra Adama ka napetrany tao amin' ny saha Edena, dia nitondrany ny biby rehetra sy ny voro-manidina rehetra izy hahitany izay hanononan' i Adama azy avy; ary izay rehetra nanononan' i Adama azy, dia izany no anarany (Gen. ii. 19, 20). Nomen' Andriamanitra fahendrena Adama hahaizany mampiavaka sy manisy anarana. **Fa ny anarana tsy natao tao foana tsy akory, fa** nokasaina ho fampiavahana ny zavatra samy hafa manaraka ny karazany sy ny toeny; ary ny anarana rehetra angaha tamin' ny niandohany dia samy nampiseho ny fombanjavatra izay mahizy azy ka mampiavaka azy amin' ny hafa. Ary tsy ny anaran' ny manan-aina sy ny zavatra azo atokotoko manaraka ny karazany hiany no misy toy izany, fa maro koa ny anaran' olona sy ny anaran-tany izay misy hevitra mora hahalalana sy hitadidiana azy. Hevero ny hevi-

try ny anarana sasany izay hita ao amin' ny Baiboly. Ny vadin' i Adama natao hoe Eva (na *Aina*), satria izy no loharanon' ny olombelona. Ny saha nametrahan' Andriamanitra an' i Adama mivady natao hoe Edena (na *Fahafinaretana*). Raha niteraka zazalahy Eva, dia ny anarany nataony hoe Kaina (=*Azo*, raha toy ny hevitry ny maro; Gen. iv. 1); fa ny zanany faharoa kosa nataony hoe Abela (dia *Fofonaina* na *Zavapoana*) (noho ny tsy nahatanterahan' ny nantenainy tamin' ny niterahany an' i Kaina angaha); ary nony maty Abela, ary mbola niteraka zazalahy indray Eva, dia Seta (na *Solo*) no nataony anarany. Zahao koa Eks. ii. 10; xviii. 3, 4. Indraindray ny anaran-jaza natao araka izay anaran' ny anankiray tamin' ny razany (Lio. i. 59).

Fanao indrindra tany aloha ny manova anarana, raha nisy hotantaraina, na raha nisy nisandratra ka nahazo voninahitra vaovao. Zahao Gen. xli. 45; xxviii. 19; xvii. 5, 15; Dan. i. 7; Jao. i. 42.

"Ny anaran' Andriamanitra" dia teny hita matetika amin' ny Soratra Masina, koa indraindray ny fomban' Andriamanitra izay efa nambarany ho fantatry ny olona no heviny (Eks. xxxiii. 19; xxxix. 6, 7; Sal. viii. 9; xx. 1, 5, 7; Oha. xviii. 10), ary indraindray, ny fahefana sy hery avy amin' Andriamanitra no heviny (Jer. xi. 21). Toy izany koa no hevitry ny hoe "amin' ny anaran' i Kraisty" amin' ny teny sasany (Asa. iii. 6; iv. 7).—W.E.C.

**ANASY**: mpisoronabe tamin' ny Jiosy izy, ary nanao ny raharahan' ny fisoronana 15 taona (Lio. iii. 2; Jao. xviii. 13); fa naongan' i Talerio Grato, mpanapaka any Jodea, tamin' ny taona A.D. 23. Manaraka izany, raha mbola velona Anasy, efatra ny mpisoronabe izay notendren' ny Romana; fa samy nahazo ny voninahitry ny fisoronana taona vitsy hiany izy ireo, dia nodimbasan' ny hafa. Ny anaran' ireo dia Isiraely sy Eleazara, zanak' i Anasy, sy Simona ary Josefa Kaiafa, vinanton' i Anasy. Nakambana ny anaran' i Anasy sy Kaiafa ho samy mpisoronabe, satria nohajain' ny Jiosy Anasy noho ny nahazoany ny fisoronana ela, ary izy mbola noheverin' ny Jiosy ho mpisoronabe marina; fa Kaiafa anefa no mpisoronabe neken' ny fanjakana Romana. Dia hitantsika fa rehefa nosamborina Jesosy, dia nentin' ny Jiosy tany amin' i Anasy voalohany Izy mba hadininy, vao hotsarain' ny Synedriona sy Kaiafa, izay nandahatra ny raharahan' ny Synedriona. Ireo mpisoronabe izay nandimby an' i Anasy toa tsy neken' ny Jiosy ho nanam-pahefana tamin' izay nomba ny fivavahana raha mbola velona Anasy, satria efa notendren' ny Romana izy ireo; koa Anasy hiany no natao hoe mpisoronabe (Asa. iv. 6), na dia Kaiafa aza no notendren' ny fanjakana Romana hanao ny raharahan' ny fisoronana.—J.S.

**ANATEMA; Maran-ata**: teny nosoratan' i Paoly ao am-paran' ny Epistily Voalohany tamin' ny Korintiana izany (1 Kor. xvi. 22). *Anatema* dia teny Grika, ary "zava-boaozona" no dikany. Fa *Maran-ata* kosa dia teny Aramaika, izay fitenin' ny olona tany Palestina fahizany; ary, raha adika ho Malagasy, dia "avy ny Tompo," na, "avy ny Tompontsika" no heviny. Raha atao Malagasy avokoa ny and. 22, dia izao no izy: "Raha misy olona tsy tia ny Tompo, dia aoka ho voaozona izy. Avy ny Tompo."—W.E.C.

**ANATOTA**: dia anankiray tamin' ny tanàna nomena ny mpisoron' ny Isiraelita ho fonenany, tao amin' ny zara-tanin' i Benjamina (Jos. xxi. 18). Tao Abiatara mpisorona no napetrak' i Solomona, rehefa nofoanana izay nokasainy hatao hanangana an' i Adonija ho mpanjaka (1 Mpan. ii. 26); tao no nahaterahan' i Abiezera sy Jeho, roa lahy tamin' ny lehilahy maherin' i Davida (2 Sam. xxiii. 27; 1 Tant. xii. 3); ary tao no nahaterahan' i Jeremia mpaminany (Jer. i. 1; xi. 21). Ao avaratr' atsinanan' i Jerosalema Anatota,, tokony ho dimy maily, ary mbola atao hoe *Anata* ny vohitra ao.—J.S.

**ANDEVO**. Tsy azo lazaina izay nisehoan' ny fomban' ny fanandevozana; nefa fantatra fa talohan' ny Safo-drano lehibe dia nasiaka sady ratsy ny fanaon' ny olona, ary dia tokony ho isan' ireny ny maka olona an-keriny handevozina. Ary taorian' ny Safo-drano indray, dia nisy toy izany koa, ka niseho indray ny fanandevozana. Abrahama koa, na dia nahalala ny Andriamanitra marina aza izy, dia mba nanaraka izany fanao izany, satria tsy mazava loatra tamin' ny fieritreretany ny tsy mahamety izany zavatra izany. Ary mizara telo loha ny nahazoan' ny olona teo aloha ny andevony. (1) *Nisy teraka tao an-tranon' ny tompony.* Ny zanak' izay andevo novinidy, na izay nobaboiny tamin' ny tafika, dia samy andevo avokoa izy rehetra. Kanefa na dia izany aza, matetika ny amin' ny andevo teraka tao an-tranon' ny tompony, mora hiany no nitondran' ny tompony azy; ary ny nivarotan' ny tompony azy dia nataon' ny olona ho fahamenarana; ary indraindray ny tompony hiany no nandefa azy fotsiny. (2) *Nividy azy tamin' ny olona sasany ny tompony.* Fantatsika fa ny sasany tamin' ny mpanompon' i Abrahama dia novidiny (Gen. xiv. 14; xvii. 23). Ary misy fomba tahaka izany ao amin' ny tany sasany ankehitriny. Maka olona an-keriny ny sasany ka mitondra azy ho any amin' ny tany hafa hamidy, hahazoany vola. (3) *Nisy koa andevo maro nobaboiny tamin' ny tafika.* Teo aloha raha nisy nobaboina tamin' ny tafika dia nasaina hovonoina izy; fa taorian' izany indray dia nampiasaina izy, na namidy ho any amin' ny olon-kafa hahazoany tombony. Koa hitantsika fa izay vokatry

ny tafika teo aloha no niteraka tafika taorandriana, na dia mandraka ankehitriny aza; fa maro ny tafika izay tsy misy antony loatra afa-tsy ny hamabeana olona hatao andevo hiany. Ary izao no fanaony matetika: Izay olona nobaboiny tany an-tafika no nasaina hiasa any an-tsaha; fa izay novidiny kosa dia nampanaovina rahamaha mora tao an-tranon' ny tompony. Ary izay fanaon' ny Patriarka sy ny olona sasany koa no natao' ny Jiosy tamin' ny andro naha-firenena azy, fa izy koa nanana andevo. Ary nizara ho roa toko toy izao ny andevon' ny Jiosy: (1) *Izay Jiosy tonga andevo*; (2) *Izay olona firenena hafa natain' ny Jiosy ho andevony*. Ary nisy zavatra telo nahandevo ny Jiosy: (*a*) Izay verin-trosa ka tsy nanan-kaloa, dia tonga andevo ambarapahaloany ny volan' olona (Lev. xxv. 39, 40; 2 Mpan. iv. 1). (*b*) Izay nangalatra zavatr' olona ka tsy nanana izay ho entimanefa izany araka ny Lalàn' i Mosesy, dia tonga andevo koa (Eks. xxii. 1-4). (*d*) Ary indraindray koa, dia namidin' ny Jiosy ny zanakavaviny ho mpanompo, fa toa ho vaditsindrano no anton' ny nividianan' ilay nividy azy. Ary ilay zazavavy natao toy izany dia tsy afaka, na dia tonga aza ny fahenin-taona nahandevo azy, na ny taona Jobily aza, raha mbola nikasa hanam-bady azy ilay tompony, na ny zanaky ny tompo nividy azy. Ary raha nanam-bady hafa indray aza ilay nividy azy, dia tsy azony hisaorana tsy akory ilay vady novidiny. Anefa raha sendra tsy novadiny, dia afaka fotsiny hiany ny vehivavy raha tonga ny fetr' andro (Eks. xxi. 7-11). Kanefa tsy tian' Andriamanitra raha naharitra ho andevo ambara-pahafatiny ny olona; koa amin' izany, araka ny Lalàn' i Mosesy nisy zavatra telo nahafaka azy:—(*a*) Ny nandoavan' ilay andevo ny trosan' olona rehetra taminy. (*b*) Ny nahatongavan' ny taona Jobily (Lev. xxv. 39-40). (*d*) Raha tonga ny fahenin-taona mahandevo azy. Anefa raha tsy mba nahafoy ny tompony ny andevo, na dia tonga aza ny fetr' andro fahafahana, dia nisy famantarana nasaina hataony hahalalan' ny olona fa andevo ambara-pahafatiny izy (Eks. xxi. 6). Kanefa raha ny fanardevozana tamin' ny Jiosy no heverina, tsarovy fa ny Jiosy noraran' ny Lalàn' i Mosesy mafy tsy hangalatra olona hatao andevo; ary ny nivarotra azy dia norarana koa, sady novonoina ny olona izay nanao toy izany (Eks. xxi. 16; Deo. xxiv. 7). (2) Ary ny amin' ny andevon' ny Jiosy izay babo azony raha niady tamin' ny firenena hafa izy (Nom. xxxi. 26, etc.), na novidiny (Lev. xxv. 44, 45), nisy koa izay nahafaka azy indraindray (Eks. xxi. 26, 27), tsy voalaza loatra eo amin' ny Baiboly anefa izany. Kanefa ny Raby milaza fa nisy fanao maromaro nahazatra ny Jiosy nentiny nahafaka ny andevony, na dia tsy isan' ny Jiosy aza izany andevo izany. Egypta dia tany misy fivarotan' olona indrindra ankehitriny, ary ny olona rehetra any dia samy manana andevo avokoa. Tsarovy fa Josefa dia namidin' ny rahalahiny ho andevo tany Egypta. Fa tsy fantatra raha nisy fivarotana olona tao Egypta tamin' ny andron' ny Patriarka, na tsia, toy ny ankehitriny; angamba tsy dia nisy olona izay tsy nanam-barotra afatsy ny varotr' olona, fa toa fanampim-barotra hiany izany. Voalaza koa fa sekely roapolo no vidin' i Josefa raha namidin' ny rahalahiny izy, tokony ho ariary dimy ambin' ny folo izany. Fito ambin' ny folo taona Josefa tamin' izay; ary tokony ho toy izany no vidin' ny andevo any Egypta ankehitriny raha toy izany koa ny taona niainany. Mora vidy izany raha ampitahaina amin' ny vidin-jazalahy na zazavavy ompikely, satria mampiahiahy ny mpividy izy, fa efa lehibe ka afaka handositra, raha tiany izany.—H. E. C.

**ANDO.** Raha mbola fahavaratra any Palestina dia betsaka ny ando, ary misolo ny ranonorana izy, fa tsy misy ranonorana any Palestina raha fahavaratra ny andro. Ka dia ataon' ny olona any fa zavatra mahasoa ny fiasan-tany ny ando. Hitantsika koa ny habetsahan' ny ando tany Palestina amin' ny famantarana nomen' i Jehova an' i Gideona (Mpit. vi. 37-40). Ary dia lazain' ny nanoratra ny Soratra Masina matetika fa ny ando sy ny ranonorana dia fitahiana avy amin' Andriamanitra, fa izany no fototry ny fahavokaran' ny tany indrindra (Gen. xxvii. 28; Deo. xxxiii. 13; Zak. viii. 12); ary raha mitsahatra izany dia noheverin' ny Jiosy fa ozona mihitsy sy famantaran' ny hatezeran' Andriamanitra (2 Sam. i. 21; 1 Mpan. xvii. 1; Hag. i. 10). Ny ando no nalain' ny mpaminany matetika ho fanoharana noho ny heriny hiditra sy hampando ny tany mangingina; ary noho ny fombany tsy maharitra, fa mihelina faingana foana, dia nentiny ho fanoharan' ny hatsaran' ny mpihatsaravelatsihy, izay maharitra vetivety foana hiany (Hos. vi. 4). Ny mahatonga ny ando dia izao: Ny herin' ny hain' andro mampahafana ny tarehin' ny tany raha mbola antoandro, fa rehefa maty kosa ny masoandro, ary tony ny alina, dia mivoaka izany hafanana azon' ny tany tamin' ny masoandro izany. Ary noho izany dia mihamangatsiaka koa ny rivotra; ary raha ny rivotra tonga mangatsiaka mihoatra noho ny heriny hitana ny etona na vapora, izay voaharo aminy, dia miova ho rano ny etona na vapora; koa izay lena hitantsika raha maraina eo amin' ny tany sy eo amin' ny ahitra ary ny rantsankazo, dia ando izany. (Zahao *Geography Physikala*, pejy 26-28.)—T. T. M.

**ANDRI-AFO sy RAHONA.** Tamin' ny nalehan' ny Zanak' Isiraely namaky ny efitra, Jehova hiany no nialoha azy hitaridalana; ary ny nisehoany dia tamin' ny

**andri-rahona nony andro ary tamin' ny andri-afo nony alina ho fanazavana azy. Raha ny teny ao amin' ny Nom. ix. 16 no heverina, dia nivelatra malalaka mba hanarona ny tobin' ny Zanak' Isiraely rehetra ny andri-rahona, ho fialofana ho azy tamin' ny hafatratry ny hainandro (Eks. xiii. 21). Ary tsy nifindra toby ny Zanak' Isiraely raha tsy nifindra aloha ny andri-rahona; ary tao amin' izay nijanonany, dia tao hiany no nitobian' ny olona (Nom. ix. 15-23).—** J.S.

**ANDRIAMANITRA.** Telo ny teny Hebreo izay nadika hoe Andriamanitra eo amin' ny Soratra Masina; dia El sy Elôah ary Elôhim; dia hodinihina tsirairay izay heviny avy.

1. **El.** Malalaka ny hevitr' ity teny ity, fa teny nentin' izay nanoratra ny Baiboly hilaza ny fomban' Andriamanitra, na ny an' i Jehova, Andriamanitra marina, na ny an' ny sampin' ny firenena, dia ny andriamanitra tsi-izy. Ny sampy hiany no lazain' ny hoe andriamanitra eo amin' ny Isa. xliv. 10, 17; xlv. 5; Eks. xv. 11; Dan. xi. 36. Ploraly anefa ny teny Hebreo (Elim) eo amin' ireto teny roa ireto, ka dia ataon' ny sasany fa *ireo mahery* hiany no heviny. Raha ny sampy no lazaina, matetika misy teny hafa anampy amin' ny hoe andriamanitra mba hamaritra ny heviny, tahaka ny hoe *tsi-fantatra*, na *vahiny* (Eks. xxxiv. 14), sy *tsi-izy*, na *manohitra* (Sal. lxxxi. 9), ary *hafa* (Deo. xxxii. 12). Raha ny hoe El no enti-milaza any Jehova, dia asian' ny artikoly izy, na ampian' ny teny hafa tahaka ny hoe *Tsitoha* (Eks. vi. 4), *mandrakizay* (Gen. xxi. 33), *avo indrindra* (Gen. xiv. 18), *velona* (Jos. iii. 10), *mahery* (Isa. ix 5), *be voninahitra* (Sal. xxix. 3), an' *ny fahamarinana* (Sal. xxxi. 5); *mahavaly* (Gen. li. 66), an' *i Betela* (Gen. xxxi. 13), an' *i Isiraely* (Gen. xxxiii. 20), etc. Eo amin' ny boky izay hira (poetry) matetika ny hoe El no enti-milaza izay soperlativa: tahaka ny hoe *tendrombohitr' Andriamanitra* = tendrombohitra avo dia avo (Sal. xxxvi. 7), *sederan' Andriamanitra* = sedera andrian-kazo (Sal. lxxx. 10); etc. Ny hoe *B'ney Elim* (zanak' (ploraly) Andriamanitra) eo amin' ny Sal. xxix. 1 sy lxxxix. 6, no ataon' ny sasany ho milaza *anjely*, fa ny sasany kosa manao hoe fa *zanaky ny mahery* no dikany marina. Maro ny anaran' olona misy ny hoe El ho vaki-teny voalohany eo aminy, tahaka ny hoe *Elia*, *Elisa*, *Ely*, *Eldada*, etc.; ary amin' ny anarana sasany indray, El no vaki-teny farany, tahaka ny hoe Samo*ela*, Lemo*ela*, Gabri*ela*, etc.

2. **Eloah** (*singolara*); 3. **Elohim** (*ploraly*). Tsy hita ny hoe Eloah afa-tsy amin' ny boky hira, indrindra eo amin' ny Joba, sy ny boky voasoratra teo aoriana, dia Daniela sy Nehemia ary Tantara. Teny enti-milaza ny sampy koa izy, fa tsy ny Andriamanitra marina hiany (Dan. xi. 37, 38; Hab. i. 11; Deo. xxxii. 15; Sal. l. 22; Hab. iii. 3; etc.). Nefa ny ploraly, dia Elohim, no atao matetika kokoa eo amin' ny bokin' ny Test. Tal. rehetra, sady fanao indrindra raha ny Andriamanitra marina no lazaina. Raha izany no heviny, dia asiana artikoly matetika ny teny, ary indraindray dia ampian' ny teny hafa, tahaka ny hoe *lanitra* (Neh. i. 4), *ny lanitra sy ny tany* (Jer. xxiv. 3), *ny fahamarinana* ("ny Amena," Isa. lxv. 16), *ny maro* (Am. iii. 13), etc. Elohim no teny enti-milaza ny sampy koa, satria izy ireo no ivavahana toa an' Andriamanitra marina (Eks. xx. 3; xxxii. 31; Jos. xxiv. 20; Jer. ii 11; Jon. i. 5, etc.); ary tahaka an' i El, Elohim koa dia teny atao solon' ny soperlativa; zahao Sal. lxv. 9; lxviii. 15. Ny mpanjaka sy mpanapaka koa no natao hoe Elohim (andriamanitra) indraindray, satria solom-bavan' Andriamanitra atỳ ambonin' ny tany izy; zahao Sal. lxxxii. 1, 6; Jao. x. 34, 35; Eks xxii. 8, 27). Ary raha toy ny hevitry ny sasany, *ny anjely* no lazain' ny teny sasany izay misy ny hoe Elohim amin' ny teny Hebreo, dia Sal. viii. 6 sy xcvii. 7; nefa kosa, raha *Andriamanitra* (Jehova) no atao dikan' ny voalohany amin' ireto, ary *andriamanitra* (sampy) ny dikan' ny faharoa, dia mazava ny hevitr' izy roa. Fa na dia hita marina aza fa ny hoe Elohim no entimilaza ny anjely, ao amin' ny teny sasany toa milaza fanahy sasany izay tsy olona, fa ambonin' ny olombelona, ary anefa tsy dia Andriamanitra; zahao 1 Sam. xxviii. 13 sy Zak. xii. 8.

Ary misy teny hafa koa tokony hodinihina eto, dia ny hoe 'B'ney Elohim,' izay hoe, *zanak'* (ploraly) *Andriamanitra* (Job. i. 6; ii. 1; xxxviii. 7), ary, 'B'ney ha-Elohim,' izay hoe, *zanaky* (ploraly) *ny Andriamanitra* (Gen. vi. 2, 4). Eo amin' ny bokin' i Joba ny *anjely* no nolazain' ity teny ity; ary izy ireo no atao hoe zanak' Andriamanitra, satria Izy no nahary azy, tahaka Izy nahary any Adama (izay atao hoe koa "zanak' Andriamanitra" (Lio. iii. 38), nefa tsy teraka ny anjely, tahaka ny olombelona. Ary nomena azy izany anarana izany koa satria ny anjely dia mitovy fomba amin' Andriamanitra, Izay fanahy ("*fanahy* manompo izy rehetra"), fa indrindra satria masina tahaka Azy ny anjely. Ary izany no nanomezana ny olona tsara fanahy koa ny anarana hoe "zanak' Andriamanitra" eo amin' ny teny maro amin' ny Test. Vao. (Jao. i. 12, etc.) Fa ny teny eo amin' ny Gen. vi. 2, 4 dia sarotantarina, ary mbola tsy mifanaraka ny hevitry ny olon-kendry izay eta nandinika azy teara. Iza moa ireo "zanak' Andriamanitra" talohan' ny Safo-drano lehibe izay nifidy vady ho azy tamin' ny zanakavavin' ny olona, ary dia niteraka ireo olo-mahery, dia lehilahy manan-daza? Mizara ho telo loha ny hevitry ny olona amin' izany: (1) Ataon' ny sasany fa ny "zanak' Andriama-

 

nitra'' voalaza etoana dia *anjely*, izay nofitahin' ny filan-dratsy rehefa hitany ny hatsaran-tarehin' ny vehivavy atỳ an-tany, ka dia nivady taminy. Nefa kosa, sarotra inoana izany, fa na dia tsy tokony hitompo teny fantatra aza isika ny amin' izay hain' ny anjely hatao, ary izay tsy hainy, tsy mifanaraka loatra izany hevitra izany amin' izay lazain' ny Soratra Masina ny amin' ny fomban' ny anjely, indrindra ny tenin' ny Tompontsika voalaza eo amin' ny Mat. xxii. 30. Ary na dia ny teny nosoratan' i Joda aza (and. 7) no entina hanamarina ity hevitra ity, raha dinihina tsara izany teny izany, flavonavonana, fa tsy filan-dratsy, no lazain' i Joda ho heloka nahavery ny anjely izay nanota. (2) Ary ataon' ny sasany kosa fa ny hoe ''zanak' Andriamanitra'' milaza olona mahery, na olona lehibe, na olona lava, izay naka vady tamin' ny olona ambanimbany. Nefa tsy hita izay nahadiso ny fanambadiana toy izany, na izay nahatonga azy ho niteraka zanaka tsy mitovy tamin' ny olombelona rehetra. (3) Ary hoy ny sasany indray, fa ny taranak' i Seta, izay nanaiky an' i Jehova sy nanompo Azy, no natao hoe ''zanak' Andriamanitra;'' fa ny taranaky Kaina kosa, izay tsy nanaja Azy, no natao hoe ''olona'' hiany. (4) Fa ataon' ny sasany indray kosa fa tonga anaram-pokon' olona ireo anarana roa ireo; fa Adama, hoy ny teny (Gen. v. 3), ''niteraka (dia Seta) tahaka ny tarehiny, araka ny endriny,'' dia mpanota, tahaka ny rainy hiany, fa tsy mba ''tahaka ny tarehin' Andriamanitra'' intsony (and. 1), izay nanaovana an' i Adama tamin' ny voalohany. Koa amin' izany, hoy ny sasany, ny taranak' i Seta nanaiky fa mpanota izy, ka ''zanak' olona'' hiany, fa tsy miendrika hatao hoe ''zanak' Andriamanitra'' intsony: dia tonga toa anaram-pirenena izay nahafantarana ny taranak' i Seta ny hoe ''zanak' olona.'' Fa ny taranak' i Kaina kosa dia niavonavona tahaka an-drainy; tsy mba nanaiky fa lavo tamin' ny voninahitra azon' i Adama razany tamin' ny voalohany izy, ka dia mbola nandoka tena hoe ''zanak' Andriamanitra.'' Ity hevitra farany ity no tokony ho marina, nefa tsy azo itompoana teny fantatra, fa zavatra saro-pantarina.

Ary mbola misy zavatra hafa koa tokony hodinihina, dia izao: Raha *iray* hiany Andriamanitra, nahoana ny teny ploraly (Elohim) no enti-milaza Azy amin' ny tenin' ny Hebreo, izay firenena fatra-pitandrina izany hevitra izany ka dia vavolombelona izany indrindra teo amin' ny firenena? Fa na dia ploraly aza ny naona, ny verba sy ny teny hafa mikambana aminy kosa dia singolara. Hoy ny sasany: Andriamanitra dia heverina ho fitambarana sy fikambanan' ny zavatra tanteraka sy tsara rehetra, dia tsy ampy ny teny singolara hilaza ny fahalehibiazany. Ary araka ny hevitry ny maro kosa, Elohim, dia teny ploraly, no nanambaran' Andriamanitra ny tenany ho famantarana fa Telo ny fomban' Andriamanitra, dia ny Ray sy ny Zanaka ary ny Fanahy Masina, nefa Iray hiany izy Telo. Fa izany dia mikasika amin' ny *Theology*, izay tsy voalazan' ity Diksionary ity loatra.—J.S.

**ANDRIANA.** Efatra ny teny Hebreo nadika hoe 'andriana,' 'mpifehy,' 'andriandahy,' 'mpanapaka,' ary indraindray, 'mpanjaka,' eo amin' ny Test. Tal.; dia holazaina tsirairay izay heviny avy:—

1. **Nagid**: *izay mialoha*, *mpitarika*, na *lehibe;* dia teny enti-milaza olona izay voatendry hitandrina raharaha, na hiantoka izany, na izay nomena fahefana hifehy ny maro; zahao 1 Sam. ix. 16; 1 Mpan. xiv. 7; 1 Tant. xxvi. 24; Sal. lxxvi. 12; etc. Eo amin' ny Dan. ix. 25 dia teny enti-milaza an' i Kristy io; fa eo amin' ny xi. 22 kosa, dia milaza any Pitolemy Filometora, mpanjakan' i Egypta, izy.

2. **Nadib**: *izay manome sitra-po*, *malaza*, *avo razana;* zahao 1 Sam ii. 8; Sal. xlvii. 9; cvii. 40; cxiii. 8; cxviii. 9; Oha. xxv. 7; etc. Ity teny ity tamin' ny voalohany dia milaza olona tsara fanahy izay tsy mety manambanitena amin' ny lainga na ny fitaka na ny hihitra, dia vao izay avo razana na ambonimbony. Fa Nagid (1) kosa milaza voalohany izay andriana na lehibe, dia vao izay tsara fitondran-tena ka manao izay miendrika ny olona tsara fanahy (Oha. viii. 6).

3. **Nasi**: *izay asandratra;* teny malalaka milaza andriandahy sy mpanjaka ity (1 Mpan. xi. 24; Ezek. xii. 10; etc.), sy loham-pirenena na loham-pianakavy (Gen. xvii. 20; Nom. i. 44; iii. 24; vii. 10; xxxiv. 18; 1 Tant. vii. 40; etc.).

4. **Sar**: *mpifehy*, *lohan' ny olona iray toko*, *andriana* na *loholona;* dia teny enti-milaza ny lehiben' ny mpitondra-kapoaka sy ny lehiben' ny mpanao mofon' i Farao, mpanjakan' i Egypta (Gen. xl. 2), sy ny mpifehy Egyptiana izay nifehy ny Zanak' Isiraely tany Egypta (Eks. i. 11), ary ny lehiben' ny mpiandry omby aza (Gen. xlvii. 6). Teny enti-milaza ny komandin' ny miaramila koa ity (Eks. xviii. 21; 2 Mpan. i. 9; etc.), ary mpanjaka, na izay tsy voafetra, na izay nanoa. (1 Sam. xxix. 3; Jer. li. 59; etc.) Eo amin' ny Dan. viii. 11, Andriamanitra no atao hoe ''Komandin' (*Sar*) ny maro;'' ary amin' ny and. 25, ny Mesia no atao hoe ''Andrian' (*Sar*) ny andriana'' (*sar*).

5. **Akasdarpenim**: teny Persiana milaza ny mpanapaka ny fizaran-tany tamin' ny fanjakan' i Persia ity; zahao Ezr. viii. 36; Est. iii. 12; viii. 9; ix. 3; Dan. iii. 2, 3, 27; vi. 2, 3.—J.S

**ANDREA** no anankiray tamin' izy roa lahy izay azon' i Jesosy voalohany indrindra ho mpianatra hanaraka Azy; Jona na Jaona no anaran-drainy, Betsaida no tanàna nitoerany, ary ny manarato no raharahany. Mpianatr' i Jaona Mpanao-batisa izy, anefa

raha nandre ny tenin' i Jaona milaza an' i Jesosy, fa Zanak' ondrin' Andriamanitra Izy, dia nandao an' i Jaona izy ka tonga mpianatr' i Jesosy (Jao. i. 35-40). Nitoetra teo amin' ny Tompo izy androtrizay, fa niala ndray vetivety; asa izay resaka nataon' izy sy Jesosy, fa tsy voalaza izany; anefa hitantsika fa izany no nahafantarany fa Kristy tokoa Jesosy, ary nandeha izy nitady namana hilazany izay efa hitany Ary voalohany, Andrea nihevitra ny rahalahiny, dia Simona (Petera), ka dia nitaona azy ho any amin' i Jesosy (Jao. i. 41). Tsy fantatra izay zokiny tamin' izy mirahalahy, anefa fantatsika fa izay nantsoina taloha dia tonga faharoa kosa raha ny raharaha nataony avy no heverina. Taorian' izany dia nantsoin' i Jesosy izy mirahalahy (Mat. iv. 18; Mar. i. 16), ary tokony ho tamin' izay no nandaozany ny zavatra rehetra hanarahany ny Tompo; ary manaraka izany indray Andrea nofidiny Jesosy ho isan' ny Roa ambin' ny folo lahy (Apostoly). Eo amin' ny tantara milaza ny nampihinanan' ny Tompo ny olona dimy arivo, dia miseho indray ny anaran' i Andrea, fa izy no nitondra ilay zazalahy izay nanana ampempa dimy sy hazandrano roa tamin' i Jesosy (Jao. vi. 1-14). Koa ataon' ny sasany fa Andrea nino ny herin' ny Tompo hampitombo izany ho sahaza ireo olona maro be ireo.

Ary ela taorian' izany vao hita indray ny anaran' i Andrea eo amin' ny Filazantsara, dia tamin' ilay Talata talohan' ny nahafatesan' ny Tompo. Nisy proselyta sasany izay efa tonga tao Jerosalema, ary tsy tiany hiala indray raha tsy tafahaona amin' i Jesosy izy. Niteny tamin' i Filipo voalohany izy ireo, fa Filipo kosa nilaza tamin' i Andrea; ary Andrea sy Filipo nilaza indray tamin' i Jesosy (Jao. xii. 22). Misy mihevitra fa Andrea no mahay olona noho ny namany, koa amin' izany dia tian' ny olona hohatonina izy. Ary ny anaran' i Andrea dia voalaza indray ho isan' ireo mpianatra roa lahy izay nanatona an' i Jesosy ka nanontany azy ny amin' ny fotoana hanatanterahany ny teniny sasany (Mat. xii. 3). Koa hitantsika fa izay zavatra malaza indrindra amin' ny tantaran' i Andrea dia ny fahazotoany hitondra olona any amin' i Jesosy. Ary misy manao hoe fa na dia ny nitondran' i Andrea an' i Petera tany amin' i Jesosy hiany aza no vitany, dia hita fa asa lehibe tokoa izany sady ampy tsara ho fankalazana azy. Tsy misy fantatra marina ny amin' ny niafaran' i Andrea; misy lovan-tsofina anefa milaza fa nitory teny tany Skytia sy Akaia ary Asia Minora, etc., izy; ary nohomboana tamin' ny hazo mitanambokovoko tany Patroy any Akaia, hono, no nahafatesany, nefa tsy fantatra na marina izany na tsia. Raha ny sarin' i Andrea no alahatra amin' ny an' ny Apostoly namany, ny hazo mitanambokovoko mitarehy toy izao ✕ no atao miaraka aminy, fa tamin' izany, hono, no nahafatesany.—H.E.C.

**ANDRO**: dia teny nentin' ny nanoratra ny Soratra Masina hilaza ny elanelan' ny fiposahan' ny masoandro sy ny filentehany, dia izay misy ny mazava, ampitahaina amin' ny alina, dia ny maizina; ary nentiny koa ny hoe *andro* hilaza ny ora efatra amby roa-polo, izay toa ahataperan' ny masoandro ny alehany indray mandeha manodidin' ny tany. Ny hoe "nisy hariva, ary nisy maraina" no fiteny koa milaza ny faharoan' ireo hevitra roa ireo (Gen. i. 5, etc.). Samy hafa be hiany anefa ny fanaon' ny firenena samy hafa ny amin' ny niantombohan' ny fanisana andro: tao amin' ny sasany, ny maraina no niandohan' ny andro; tao amin' ny sasany, ny mitatao-vovonana no izy; tao amin' ny sasany koa, ny hariva no izy; ary tao amin' ny sasany indray, ny mamaton' alina no niandohan' ny andro vaovao. Araka ny teny eo amin' ny Genesisy, toko voalohany, ny Jiosy nanaraka ny fahatelo amin' ireo fanao efatra ireo, ary nanisa ny andro hatramy ny filentehan' ny masoandro; koa ny Zoma niantomboka tamin' ny harivan' ny Alakamisy, ary tapitra raha nilentika ny masoandro amin' ny Zoma. Zahao Lio. xxiii. 54 sy Jao. xix. 42. Ny andro firavoravoana sy fifadiana sasany koa no nasain' ny lalàny Mosesy mba hiantomboka amin' ny harivan' ny andro mialoha izany (Lev. xxiii. 5, 32).

Ny fizaran' ny andro izay voalaza voalohany eo amin' ny Baiboly dia "maraina sy hariva" (Gen. i. 5), ary, "mitataovovonana ny andro" (Gen. xliii. 16). Ary fanampin' ireo telo ireo, misy teny hafa koa, fito na valo no isany, milaza ny fizaran' andro madinidinika kokoa, sahalahala amin' ny fitenin' ny Malagasy hoe: 'ahitan-tsoratr' omby,' 'vakimasoandro,' etc. Ary izao no izy:—

**Nesheph**: avy amin' ny verba izay toy ny hoe 'mandrivotra'; ary milaza ny rivotra mangatsiatsiaka izay mialoha ny fiposahan' ny masoandro ary miaraka amin' ny filentehany, na manaraka izany (zahao Gen. iii. 8; ny hoe "hariva ny andro" raha adika mihitsy dia "ny rivotry ny andro"). Nadika hoe *fahazavan' ny andro* (Job. vii. 4); *mazava ratsy* (1 Sam. xxx. 17); *maizimaizina* (Job. xxiv. 15); ary, *hariva* (Isa. v. 11) ity teny ity.

**Shakar**: avy amin' ny verba izay toy ny hoe 'miposaka,' na 'mipoaka.' Nadika hoe *maraina koa* (Gen. xix. 15). ary *mazavaratsy ny andro* (Jos. vi. 15) izy.

**Tsaharim**, dia *fahazavana* roa, na fahazavana indrindra (Gen. xliii. 16), no hevitr' izany; ka mitovy hevitra amin' ny hoe *hafanan' ny andro* (Gen. xviii. 1). Izy roa dia teny enti-milaza ny andro mitataovovonana.

**Erev**: avy amin' ny verba izay toy ny hoe 'mangaro'; ary milaza ny *harivan'* ny andro (Mpit. xix. 9). Ny teny eo amin' ny Eks. xii. 6 nadika hoe "amin' ny hariva,"

dia *"elanelan' ny harira roa"* no tena dikany mihitsy. Koa nifanditra ny Raby, mpampianatra ny lalàn' i Mosesy, ny amin' ny hevitr' izany teny izany; fa ny iray toko nanao azy ho milaza ny andro elanelan' ny fiantehan' ny masoandro sy ny mamaton' alina; fa ny iray toko kosa nanao azy ho milaza ny andro elanelan' ny 3 sy ny 5 ny famantaranandro. Ny faharoa amin' ireo mila ho marina, raha ny teny nosoratany Josefosy no heverina.

**Katsoth**: avy amin' ny verba izay toy ny hoe 'mizara ho roa,' ary milaza ny *misasak' alina*.

Ny amin' ny fizarana ny andro sy ny alina ho fiambenana telo sy efatra, zahao FIAMBENANA.

Ny hoe andro no enti-milaza koa ny andro rehetra, hatramin' ny voalohany ka hatramin' ny farany (Eng. *time*), zahao Gen. xlvii. 8; ary teny milaza fahoriana koa izy (Sal. xxxvii. 13, sy ny fitsaran' Andriamanitra (Joel. i. 15), sy andro firavoravoana, na fitsingerenan' ny andro nahaterahana (Hos. vii. 15); ary raha ploraly izy dia milaza volana (Gen. xxix. 14) sy taona (Isa. xxxii. 10 koa.

Tsy mba nomen' ny Jiosy anarana ny andro fito amin' ny herinandro—tahaka ny fanaontsika sy ny fanaon' ny firenena maro, na tamin' ny taloha, na ankehitriny, fa ny isan' ny andro, araka ny filaharany manaraka ny Sabata, no nanononany azy; dia 'ny andro voalohany,' 'ny andro faharoa,' etc.—J.S.

**ANDRO NAHATERAHANA: Fitsingerenan' ny.** Hatrizay ela dia ela izay efa fanaon' ny firenena maro ny mitandrina sy mahatsiaro ny andro nahaterahan' ny olona, ary raha mitsingerina ny taona dia mifaly izy ka manasa ny havana aman-tsakaizany. Ny fitsingerenan' ny andro nahaterahan' ny zanakolahy matoa dia natao andro firavoravoana indrindra (Job. i. 4, 13, 11); ary toy izany koa tamin' ny an' ny mpanjakan' i Egypta, talohan' ny andro nahavelomau' i Josefa aza (Gen. xl. 20). Izany andro izany dia masina tao amin' ny Egyptiana; ka tsy nanao raharaha akory izy, fa nifaly hiany. Ary tsy ny andro hiany, fa ny ora nahaterahan' ny Egyptiana aza dia notsarovany; dia nanao fanasana ho an' ny sakaizany izy tamin' ny fitsingerenan' ny andro, sady novangiany izy. Tsy mba fanaon' ny Jiosy anefa izany; ary tsy misy teny eo amin' ny Baiboly milaza ny nitandremany andro toy izany. Misy hiany ny teny milaza ny nitandreman' i Heroda mpanapaka ny fitsingerenan' ny andro nahaterahany (Mat. xiv. 6), fa ny fomba fitandremana izany no nahatonga ny nahafatesan' i Jaona Mpanao-batisa; nefa fantatra marina fa tian' i Heroda sy ny mpianakaviny ny fanaon' ny Romana, na dia izay nikasika tamin' ny fanompoan-tsampy aza. Ary ny Jiosy tsy nitandrina andro toy izany, hono, satria ny sampy, izay nohoverin' ny firenena sasany ho tompon' ny isaky ny andro tsirairay, no nohajain' ny olona indrindra tamin' ny nitsingerenan' ny andro nahaterahany. Misy ny sasany anefa izay mihevitra fa fitsingerenan' ny andro nanjakan' i Heroda no notsarovany sy nifaliany, araka izay voalaza eo amin' ny Mat. xiv.—J.S.

**ANDRON' NY TOMPO** (Apok. i. 10); dia ny voalohan' andro isan-kerinandro, izay andro masin' ny Kristiana sy andro fitsaharan' ny mpanompon' i Kristy amin' izay asany rehetra manaraka ny nofo; tahaka an' i Kristy koa nitsahatra tamin' ny asan' ny nanavotany antsika. Ary atao hoe "Andron' ny Tompo" ity, satria (1) fiherenana sy fahatsiarovana ilay andro nitsaharan' i Jesosy sy nitsanganany; ary satria, (2) "Izy Zanak' olona no Tompon' ny andro Sabata koa" (Mar. ii. 28). Zahao SABATA.—W.M.

**ANDRONGO**: zahao ANAKA, HOMETA, KOAHA sy LETAHA.

**ANETA** (Eng. *anisa; Anethum gravcolens*): dikan' ny teny Girika hoe *anethon* io teny io, ary milaza zava-maniry na anana. Madinika ny voany, sady manitra no mafanafana, ary dia natao fanafody hatrizay ela izay izy, fa mampahatanjaka ny tena, hono, sy mahafaly ny fo. Ary atao fihinana koa ny voan' ny anisa any amin' ny tany maro. (Heverin' ny sasany anefa fa *dila* (Eng. *dill*) no dikan' ny teny Grika izay marimarina kokoa noho ny hoe *anisa*.) Na dia isan' ny anana madinika aza ny anisa, dia izy no nandoavan' ny Fariseo ny fahafolony tamin' ny mpisorona, niaraka tamin' ny fahafolon' ny anana hafa koa; ka dia nanarin' i Kristy izy amin' ny teny hoe: "Lozanareo—fa mandoa ny fahafolon' ny solila sy ny *aneta* ary ny komina hianareo, nefa navelanareo izay lehibe amin' ny Lalàna," etc. (Mat. xxiii. 23.)—J.S.

**ANGANO.** Roa hiany ny angano voalazan' ny Baiboly, ary izy roa tsy mba nolazain' ny mpaminany nirahin' Andriamanitra, fa teny nentin' olona fotsiny hanampy sy hanazava ny anatra nomeny. Ny voalohany dia ilay nataon' i Jotama tamin' ny mponina tao Sekema, ho fananarana ny tsy nahatsiarovany ny soa nataon' i Gideona rainy taminy, dia nanao angano izy ny amin' "Ny Hazo nifidy Mpanjaka" (Mpit. ix. 6-21). Ary ny angano anankiray koa dia ilay nataon' i Joasy, mpanjakan' ny Isiraely, namaly ny fireharehan' i Amazia, mpanjakan' ny Joda; fa nanao angano izy ny amin' "Ny Tsilo tany Libanona ta-hahazo ny Zanakavavin' ny Sedera any Libanona ho Vadin' ny Zanani-lahy" (2 Mpan. xiv. 8-10). Ary hitantsika marina fa tsy ampy velively ny angano hilaza ny hevitra marina izay lehibe indrindra; koa ny *fanoharana*, fa tsy mba ny angano, no nentin' ny mpaminany tany aloha sy Jesosy Tompo tato aoriana hilaza ny amin' ny fanjakan' Andriamanitra.—J.S.

**ANJELY** (Heb. *mal'ach;* Grika, *aggelos;* Eng. *angel;* Fr. *ange*). 'Iraka' no hevitry ny teny Hebreo sy Grika izay nadika hoe 'anjely' amin' ny teny Malagasy, ary indraindray foana milaza iraka fotsiny (Job. i. 14; 1 Sam. xvi. 19); ary indraindray koa milaza olona izay nirahin' Andriamanitra hanambara ny sitrapony: na mpaminany (Hag. i. 13; Mal. iii. 1); na mpisorona (Mal. ii. 7); na mpitandrina ny fiangonana (Apok. i. 20). Teny enti-milaza ny zavatra tsy manan-aina koa ity teny ity: dia ny andri-rahona (Eks. xiv. 19); ny rivotra (Sal. civ. 4); ary ny aretina (Sal. lxxviii. 49 (?); 2 Kor. xii. 7).

Fa ny ankabiazan' ny teny nadika toy izao dia milaza ireo fanahy maro sy masina ary mahery ireo izay tsy mitovy fomba amin' ny olombelona, fa manompo an' Andriamanitra any an-danitra ary irahiny hanompo sy hiaro ny olona tsara fanahy koa atỳ ambonin' ny tany. Koa tsy mitovy fomba amin' Andriamanitra ny anjely, na dia natao hoe "zanak' Andriamanitra" aza izy indraindray (Job. i. 6; xxxviii. 7), fa mpanompony sy fanahy nataony hiany izy; ary tsy ampitovina akory Andriamanitra sy izy. Eo amin' ny Epistily tamin' ny Hebreo (i. 14) ny anjely no lazaina ho "fanahy," nefa kosa niseho matetika tamin' ny tena hiany, ary toa tahaka ny olona ny tarehiny raha hitan' olona izy. Fa ny amin' ny fomban' izany tenan' ny anjely izany tsy misy voambara amintsika, nefa angamba mitovitovy amin' ny tena izay hananan' ny olona tsara fanahy amin' ny fiainana ho avy izy, izay lazain' i Paoly hoe "tena misy fanahy," ampitahaina amin' ny "tena misy aina" ananantsika ankehitriny (1 Kor. xv. 44). Mifanaraka amin' izany koa ny tenin' ny Tompo manao hoe, fa amin' ny fananganana ny maty ny tsara fanahy ho tahaka ny anjelin' Andriamanitra (Mat. xxii. 30). Tsy misy fetra ny tsi-fitovian' Andriamanitra sy ny olombelona, koa tsy mahagaga akory raha misy fanahy maro karazana ao anelanelan' Izy sy isika, dia fanahy izay manan-kery sy fahaizana lehibe lavitra noho izay ananantsika, nefa mpanompon' Andriamanitra hiany, satria asan' ny tanany izy.

Maro ny teny ao amin' ny Soratra Masina izay ahafantarantsika fa *betsaka dia betsaka* ny anjely; zahao Dan. vii. 10, "arivoarivo no nanompo Azy, ary alinalina no nitsangana teo anatrehany;" Mat. xxvi. 53, "anjely tsy omby roa ambin' ny folo lejiona" (ny lejiona dia miaramila maro mirai-dia, tokony ho 3000—5000); Lio. ii. 13, "anjely maro be avy any an-danitra;" Heb. xii. 22, "ny anjely tsy omby alinalina." Ary raha ny filaharan' ny zava-manan-aina sy ny tsi-fitovian' ny olombelona aza no heverina, dia angamba misy filaharana ao amin' ny anjely: misy ambony sy ambany, misy mpifehy sy izay feheziny; fa raha ny teny sasany no dinihina dia tsy mitovy ny fahefana, na ny voninahitra, na ny fahendrena ananan' ny anjely masina. Ny tenin' i Zakaria (i. 11) toa milaza anjely ambonimbony, izay mitsangana eo anatrehan' Andriamanitra, ary ampitahaina amin' izay ambanimbany ka irahiny hanao ny sitra-pon' i Jehova; zahao iii. 7. Eo amin' ny bokin' i Daniela, Mikaela anjely no atao hoe "anankiray amin' ireo andriana lehibe" (x. 13), ary, "andriandehibe" (xii. 1); ary nadika hoe 'arikanjely' amin' ny teny Grika izany, dia teny nentin' ny Apostoly indroa milaza ny anjely lehibe sady mahery; zahao ARIKANJELY.

Raha ny tenin' i Jesosy Kristy nosoratan' i Matio sy voalaza teo no heverina, toa tsy misy lahy na vavy ao amin' ny anjely; ary tsy misy teny akory milaza anjelivavy. Ny sampin' ny Jentilisa dia lazaina ho andriamani-dahy sy andriamani-bavy (1 Mpan. xi. 5; Asa. xix. 27), sady lazaina ho niteraka andriamanitra hafa izy; fa ny Soratra Masina kosa milaza ny anjely ho lahy izy rehetra, mba haneho fa manana tombomboninahitra ny lahy, fa tsy mba hanavaka azy amin' ny vavy tsy akory. Ny anjely no lazain' ny teny sasany ho tahaka ny tanora fanahy ny tarehiny (Mar. xvi. 5), ka dia milaza ny hatanjahany sy ny heriny tsy miova na mihakely izany. Tsy mety maty ny anjely (Lio. xx. 36); nefa satria Andriamanitra hiany "no manana ny tsi-fahafatesana" avy amin' ny fombany, ny faharetan' ny anjely dia avy amin' ny sitra-pon' Andriamanitra hiany. Dia tsy avy tamin' ny mandrakizay ny niandohan' ny anjely, fa nisy fotoana naha-tsy ary azy. Koa satria tsy misy teny milaza ny nanaovan' Andriamanitra ny anjely niaraka tamin' ny nanaovany izao tontolo izao, angamba ela dia ela talohan' izany ny nanaovan' Andriamanitra azy; ary mifanaraka amin' izany koa ny teny eo amin' ny Job. xxxviii. 4-7.

Ny amin' ny *fombam-panahin'* ny anjely, dia azo lazaina fa *hendry* lavitra noho ny olona izy; fa hoy ny teny: "Fa ny amin' izany andro na ora izany dia tsy misy mahalala na dia ny anjely any an-danitra aza" (Mar. xiii. 32; zahao koa, 2 Sam. xiv. 17, 20). Ary koa, *lehibe ny herin'* ny anjely, raha ireo teny ireo no heverina: Sal. ciii 20, "hianareo anjeliny, izay mahery indrindra" 2 Tes. i. 7, "anjelin' ny heriny;" 2 Pet. ii. 11, "ny anjely aza izay mihoatra amin' ny tanjaka sy ny hery." Ny *fahamasinan'* ny anjely dia voalazan' ireo teny ireo: Lio. ix. 26, "anjely masina;" 1 Tim. v. 21, "ny anjely izay voafidy." Ary ny *fahafinaretana* ananan' ny anjely dia fantatra rahateo, satria masina izy, nefa lazaina marina eo amin' ny Lio. xx. 36 koa, izay manao hoe, fa ny voavonjy ao amin' ny fiainana ho avy dia "mitovy amin' ny anjely sady zanak' Andriamanitra." Ny *fitiavan' ny anjely ny olombelona*, ary ny faniriany mba hamonjena

isika, dia hita marimarina amin' ny tenin' ny Tompo hoe: "Fa misy fifaliana.... eo anatrehan' ny anjelin' Andriamanitra ny amin' ny mpanota iray izay mibebaka" (Lio. xv. 7, 10).

*Ny fanompoana ataon' ny anjely*, dia ny anaovany raharaha hahatanteraka ny sitrapon' Andriamanitra Tompony, dia lazaina marimarina eo amin' ny Soratra Masina. Ny anarany aza (anjely=*iraka*) dia vavolombelona fa mpanompon' Andriamanitra izy. Ny teny sasany no ahafantarantsika fa omena raharaha hataony izy amin' izay momba ny famonjena, na ny fampijaliana ny ratsy fanahy amin' ny andro fitsarana, zahao Mat. xiii. 41, 49; xxiv. 31; Lio. xvi. 22. Ary ny tantara maro, na amin' ny Test. Tal., na ny Test. Vao., no ahitantsika fa niseho matetika ny anjely mba hamonjy ny olona tsara fanahy sy hanambara ny sitra-pon' Andriamanitra tamin' ny mpanompony; zahao Gen. xix. 10, 15-22; 2 Mpan. vi. 17; Dan. vi. 22; Lio. i. 11, 26; ii. 9; Asa. v. 19, 20; x 3, 19; xii. 7; xxvii. 23; etc. Ary ny anjely no nirahina indraindray mba hampijaly ny ratsy fanahy sy handringana ny fahavalon' Andriamanitra; zahao Gen. xix. 13; 2 Mpan. xix. 35; Asa. xii. 23; etc. Ary matetika angamba, na dia tsy hita aza ny anjely, dia miaro sy manompo ary mahasoa ny mino izy, fa lazaina ho "fanahy manompo" izy, "nirahina hanao fanompona ho an' izay handova famonjena" (Heb. i. 14); vakio koa Sal. xxxiv. 7; xci. 11; Mat. xviii. 10. Kanefa kosa, tsy avy amin' ny sitra-pony hiany no anaovan' ny anjely izany, fa araka ny didin' Andriamanitra Izay maniraka azy; zahao Sal. ciii. 20; civ. 4; Heb. i. 13, 14. Koa amin' izany, tsy ny anjely no tokony hiankinantsika sy hanaovantsika fivavahana, fa Andriamanitra Tompony, izay ivavahany sy hajain' ny anjely rehetra (Kol. ii. 18; Apok. xix. 10; xxii. 9).

Vitsy hiany ny teny milaza izay ataon' ny anjely any an-danitra, nefa raha ny andininy sasany no heverina, toa mitoetra eo anatrehan' Andriamanitra izy, sady midera sy mankalaza Azy mandrakariva; vakio 1 Mpan. xxii 19; Isa. vi. 1-3; Dan. vii. 9, 10; Apok. vii. 11, 12.

*Anjely mpiaro isam-batan' olona.* Raha toy ny hevitry ny mpanoratra Kristiana tamin' ny taloha, isan' olona dia ambenan' ny anjely avy, izay miaro azy amin' ny loza sy mamporisika azy hanao ny marina. Hevitry ny Jiosy sy ny Mohamedana koa izany. Nefa kosa, tsy mifanaraka amin' ny tenin' ny Soratra Masina loatra izany, fa ny teny entina mba hanamarina io hevitra io, dia Mat. xviii. 10, tsy mampianatra fa isan' olona no ambenan' ny anjely, fa milaza fa ny zanaky ny olona mino, na ny malemy indrindra amin' ny mpianatr' i Kristy, tsy tokony hoheverina ho tsinontsinona, satria ny anjely aza mety manompo azy.

*Anjelin' ny Devoly.* Ampianarin' ny Tompo isika fa misy anjely sasany izay mpanompon' ny Devoly (Mat. xxv. 41); ary toa anjely afa-boninahitra ireo, satria "tsy nitana ny anjara-fanapahany" (Jod. 6), fa nanota (2 Pet. ii. 2), ka dia voaozona sy very izy; zahao DEMONIA.

Ny amin' Ilay Anjely be voninahitra sy malaza indrindra, Izay atao hoe "*Ny Anjelin' i Jehova*," sy "*Ny Anjelin' Andriamanitra*," zahao JEHOVA; fa tsy mba anjely nataon' Andriamanitra izany, fa fisehoan' i Jehova sy fanambarana ny tenany tamin' ny olombelona.—J.S.

**ANKOAY**: zahao VOROMAHERY.

**ANTIKRISTY.** Teny tsy hita eo amin' ny Baibcly ny hoe Antikristy, afa-tsy amin' ny Epistily nosoratan' i Jaona; zahao 1 Jao. ii. 18, 22; iv. 3; 2 Jao. 7. Ny hevitry ny teny hoe *anti* dia indraindray *solo*, ary indraindray *mpandrafy* na *mpanohitra.* Dia mizara roa araka izany ny iheveran' ny olona an' i Antikristy: ny sasany manao azy hitovy amin' ireo Kristy sandoka lazain' ny Tompo (Mat. xxiv. 5, 24); fa ny sasany kosa tsy manao azy ho mpanandoka fotsiny hiany, fa ho mpandrafy an' i Kristy sy fahavalony. Hitantsika amin' ny tenin' i Jaona fa nisy Antikristy maro efa nischo sahady (1 Jao. ii. 18); fa na dia izany aza, mbola misy anankiray lazainy ho avy; fa singolara ny hoe Antikristy amin' ilay teny manao hoe: "Efa renareo fa ho avy ny Antikristy." Fa iza moa izany Antikristy izany? Maro ny hevitra efa nataon' ny olona amin' izany. Ny hevitra izay efa nekena ela indrindra dia ny manao an' i Antikristy ho fahavalo anankiray ratsy fanahy indrindra izay hiseho alohan' ny hihavian' i Kristy. Nony taoriana, ny Papa no atao hoe Antikristy; ary ny Katolika Romana indray nanao ny Protestanta ho izy. Ny fiangonan' ny Grika kosa nilaza an' i Mohameda ho Antikristy. Ary misy koa ny sasany manao azy ho fanoharana milaza ny hitomboan' ny ratsy sy ny hanoheran' ny maro an' i Kristy. Noho izany sarotra ny milaza marina izay Antikristy, dia tsy mety raha mitompo teny fantatra; ary tokony hoheverina koa, fa na dia efa nisy aza izay tandindon' i Antikristy sy mpialoha azy, angamba izay tena Antikirsty mbola tsy nischo ambarak' ankehitriny. Raha toy ny fihevitry ny maro, Antikristy hiany ilay lazain' i Paoly eo amin' ny 2 Tesaloniana (ii. 1-12). Ary izao koa no teny azo ampitoviana amin' ny filazana an' i Antikristy: Mat. xxiv. 3-31; 1 Tim. iv. 1-3; 2 Tim. iii. 1-5; Dan. vii. 7-27; viii. 8-25; xi. 36-39; Apok. xiii. 1-8, 11-18; xvii. 1-18; xix. 11-21.—W.E.C.

**ANTIOKIA.** Misy tanána roa natao hoe Antiokia voalazan' ny Baiboly; ny anankiray tany Syria, ary ny anankiray tany Pisidia.

(i) **Antiokia any Syria.** Fony mbola nanjaka tany Syria ny Grika, izany tanàna izany no renivohiny; ary raha Syria no nataon' ny Romana zana-tanin' i Roma, dia Antiokia mba tanàna nitoeran' ny governora. Niorina tao amin' ny fihaonan' ny tendrombohitra Libanona sy Taorosy izy. Misy ony atao hoe Orontesy mamaky ireo tendrombohitra ireo; tao amoron' izany ony izany, saiky hoatra ny nosy, no niorenan' i Antiokia. Tao akaikiny nisy tempoly ho an' i Apollo natao hoe Daphne; ary amin' izany matetika 'Antiokian' i Daphne' no atao anaran' ny tanàna. Manarakaraka an' i Jerosalema hiany ny halazan' i Antiokia, raha ny tanàna voalazan' ny Filazantsara no heverina, fa toa teo no nanorenan' ny Apostoly ny Fiangonan' ny Jentilisa. Teo indrindra no nandraisana ny Jentilisa voalohany (Asa. xi. 20, 21); teo koa no nisehoan' ny anarana hoe 'Kristiana' (Asa. xi. 26); ary teo koa no niaingan' i Paoly hitety ny firenena mitory an' i Jesosy Kristy. Lehilahy malaza natao hoe Seleokosy Nikatora no nanorina azy tokony ho B.C. 300. Nisy Jiosy maromaro nitoetra teo hatramin' ny voalohany; nanana mpanapaka ho azy izy, ary natao nitovy tamin' ny Grika hiany ny voninahiny sy ny fahafahany hanao raharaha sy ny varotra, etc. Nitombo miandalana ny hatsarany sy ny halehiben' izany tanàna izany, ary tamin' ny farany dia tonga tanàna lehibe tokoa sy tsara tarehy izy. Nisy trano sady makadiry no mahafinaritra loatra, hono, ny tarehiny. Nisy lalambe malalaka anankiray namaky ny tanàna manontolo, ka nisy andry vato maro dia maro teo an-daniny avy, izay voarafitra sy voasoratra tsara; nefa tsy nisy trano nitohy taminy akory, fa haingon' ny lalana fotsiny izy. Nomen' i Pompey voninahitra indrindra ny tanàna; ary ny Emperora tany Roma nanao zavatra maro hahatsara azy, toy ny tatezana vato misy fantsona makadiry hahazoan' ny mponina rano velona; sy fivoriana makadiry atao hoe Amfiteatra; ary farihy handroan' ny olona. Heroda Lehibe nanao lalambe misy andry tao an-daniny avy. Tanàna kely sy afa-boninahitra ankehitriny Antiokia, ary ny isan' ny mponina dia tsy mihoatra noho 16,000 na 18,000.

(2) **Antiokia any Pisidia** (Asa. xiii. 14; xiv. 19, 21; 2 Tim. iii. 11): mifanolotra amin' i Frygia izany tanàna izany, ary Seleokosy Nikatora no nanorina azy. Nataon' ny Romana isan' ny kolonia [KOLONIA] izy; ary ny anarany indraindray nataony hoe Kaisaria.—J.R.

**ANTIPATRIA:** dia tanàna teo anelanelan' i Jerosalema sy Kaisaria izay nitondran' ny miaramila Romana an' i Paoly Apostoly tamin' ny alina, raha nirahina ho any Kaisaria hotsaraina izy (Asa. xxiii. 31). Tanàna naorin' i Heroda Lehibe Antipatria izy io, ary ny anarany dia nataony hoe Antipatria hanome voninahitra an' i Antipatera rainy. Lavitra an' i Jerosalema 42 maily izy, sy lavitra an' i Kaisaria 26 maily.—J.S.

**ANTITRA sy ANTI-PANAHY.** Ny fanirian' ny Jiosy mba ho tratr' antitra, ary ny nanajany ny anti-panahy, dia hita miharihary eo amin' ny Soratra Masina. Fa Joba, tamin' izy ta-hanambara ny voninahitra sy ny haja nomen' ny olona azy fony mbola finaritra izy, dia nilaza fa ny lehilahy antipanahy aza nitsangana raha nandalo azy tany an-dalambe (Job. xxix. 8); koa hitantsika fa voninahitra tokoa izany, indrindra raha ny tenin' ny lalàn' Andriamanitra no tsarovana, manao hoe: "Mitsangàna raha eo anatrehan' ny fotsy volo hianao, ka manajà ny tavan' ny anti-panahy" (Lev. xix. 32). Ary misy fananarana koa tahaka izany hiany ao amin' ny boky atao hoe Apokryfa. Ny fahelavelona dia lazaina matetika ho fitahiana lehibe (Gen. xv. 15; Job. v. 26), ary heverina ho sambatra tokoa ilay tanàna misy anti-panahy maro (Isa. lxv. 20; Zek. viii. 4); fa ny ho faty kosa raha mbola tanora dia nataon' ny Jiosy ho isan' ny fahoriana mafy loatra izay manjo ny olona, na ny mpianakavin' ilay maty toy izany (1 Sam. ii. 33); ny anti-panahy no heverina ho manana tombom-pahalalana sy fahendrena (Job. xii. 20; xv. 10; xxxii. 9; 1 Mpan. xii. 6-8), ary ny Kaldeana dia lazaina ho loza loatra satria "tsy nisy namindrany fo, na dia ny antitra sy ny fotsy volo aza" (2 Tant. xxxvi. 17). Mitovitovy amin' ny fanaon' ny Malagasy hiany ny fanaon' ny firenena maro ao amin' ny tany atsinanan' ny Tany Masina, raha ny fanajany ny anti-panahy no heverina, na ny Egyptiana, na ny Arabo, fa indrindra ny any Tsina (China); ary amin' izay tsy antitra loatra aza, ny zokiny no omem-boninahitra kokoa, tahaka izay fanao atỳ amintsika hiany.—J S.

**ANTOKA.** Tsy tian' ny Jiosy hatramin' ny voalohany ny fanaon' ny mpiantoka, ary noho izany hoy Solomona: "Hahita loza tokoa ny mianto-bahiny; fa mitoetra tsy manana ahiahy ny tsy tia antoka" (Oha. xi. 15; vi. 1; xvii. 18; xx. 16; xxii. 26; xxvii. 13). Tsy nisy lalàna teo amin' ny Jiosy ny amin' ny antoka; kanefa tamin' ny andron' i Solomona dia be ny mpiantoka. Fanaon' ny Zanak' Isiraely rahateo ny miantoka ny namany; araka izay nolazain' i Joda tamin' i Josefa hoe: "Fa ny mpanompoko efa niantoka ny zaza tamin' ny raiko" (Gen. xliv. 32). Raha nanao fanekena ny Jiosy, dia nifandray tanana, fa hoy ny teny: "Anaka, raha miantoka ny namanao hianao, ary nandray tanana hiantoka ny hafa" (Oha. vi. 1). Ny olona izay nifandray tanana tamin' ny tompon' ny trosa dia tonga mpiantoka ny trosan' ny tompom-pananana. Tao aoriana dia be no mpiantoka, ary ny fanaony nampahory ny olona be hiany.—T.T.M.

**ANTSAMOTADY:** zahao FIADIANA.

**ANTSIANTSY:** saiky tahaka ny androngo hiany izy, fa kelikely kokoa. Ary te-hiditra ao amin' ny trano izy, araka ny tenin' i Agora (Oha. xxx. 28).—I.D.

**ANTSY:** afo-vato, na vato mafy hafa koa, no natao antsy tamin' ny voalohany indrindra: vakio Eks. iv. 25; Jos. v. 2; fa tamin' ny aoriana kosa, vy na varahina koa no nanaovana antsy samy hafa, na antsy fandidian-kanina, na antsy fijinjana, etc. Tamin' ny namoran' ny Jiosy ny zanany, vato maranitra, fa tsy vy, no fanao, na dia fantatra aza ny antsy vy (Jos. v. 2).—P.G.P.

**ANTSY FIJINJANA:** zahao ASA (fiasantany).

**AOGOSTO** (*Hajaina*): dia anarana nalain' i Kaio Oktavio, rehefa azony ny fanjakan' i Roma, ka neken' ny vahoaka sy ny lehibe izy ho Emperora voalohany. Aogosto nanjaka tamin' ny andro nahaterahan' i Kristy (Lio. ii. 1), ary nanjaka hatramin' ny taona fahenina ambin' ny folo nahavelomana ny Tompontsika tatỳ ambonin' ny tany. Ny Emperora izay nandimby an' i Aogosto naka ny anarany, toa anarana milaza ny voninahiny; ka dia tonga sahalahala amin' ny hoe Kaisara ny hoe Aogosto. Ao amin' ny Asa. xxv. 21, Nero mpanjakan' i Roma (B.C. 62) no atao hoe Aogosto ("ny mpanjaka" fotsiny anefa no dikany ao amin' ny Baiboly Voahitsy).—J.S.

**APELA:** dia Kristiana anankiray tany Roma izay nanaovan' i Paoly veloma sady nilazany fa efa "voazaha toetra ao amin' i Kristy" (Rom. xvi. 10).—J.S.

**APIA:** dia vehivavy Kristiana, ary ny anarany dia nakamban' i Paoly tamin' ny anaran' i Filemona sy Arkiposy tao amin' ny Epistily nosoratany tamin' i Filemona (and. 2). Angamba vadin' i Filemona izy.—J.S.

**APIO-FOROMA:** dia tanàna nisy tsena tao amin' ny làlambe avy tany Poteoly nankany Roma, izay nalehan' i Paoly tamin' izy nentina nifatotra ho any Roma. Tao izy no notsenain' ny Kristiana maromaro izay avy niarahaba azy (Asa. xviii. 13). Lavitra an' i Roma 43 maily ny tanàna, izay atao hoe ankehitriny *Treponti*, nefa rava izy ka saiky tsy misy mponina intsony ao.—J.S.

**APOKALYPSA:** dia ny anarana anankiray ilazana ny bokin' ny Fanambarana ao amin' ny Baiboly Voahitsy. Avy amin' ny teny Grika izy, sady anaran' izany boky izany ao amin' ny Test. Vao. amin' ny teny Grika, ary ny heviny dia 'fanambarana' na 'fampisehoana.'—J.S.

**APOKRYFA:** dia anarana ilazana ny boky maro izay noheverin' ny sasany ho isan' ny Soratra Masina, nefa efa neken' ny Fiangonana hatramin' ny ela ho boky nosoratan' olona fotsiny izy, ka tsy mba isan' ny Tenin' Andriamanitra. Avy amin' ny teny Grika ity teny ity, ary ny heviny dia 'miafina,' 'tsi-izy,' 'sandoka,' etc. Ny amin' ny boky isan' ny Apokryfa, vakio KANONA.—J.S.

**APOLONIA:** dia tanàna any Makedonia, izay nolalovan' i Paoly sy Silasy tamin' ny nalehany avy tany Filipy nankany Tesalonika (Asa. xvii. 1).—J.S.

**APOLYONA** (*Mpandringana*): anankiray monja ny teny milaza an' i Apolyona amin' ny Soratra Masina, dia Apok. ix. 11, manao hoe: "Ary manana ny anjelin' ny lavaka tsi-hita-noanoa ho mpanjakany izy (dia ny valala, zahao and. 3-7): ny anarany amin' ny teny Hebreo dia Abadona, fa amin' ny teny Grika kosa dia Apolyona no anarany." Hitantsika ary fa ny hoe Apolyona dia teny Grika, ary mitovy hevitra amin' ny hoe Abadona amin' ny teny Hebreo, ary anaran' ny anjelin' ny lavaka tsi-hita-noanoa, dia ny Devoly, izy roa. Hotsarovan' ny mpamaky *Ny Fandehanan' ny Mpivahiny* fa Apolyona no anarana nomena ny Devoly, raha nitsena an' Ikristiana mba hanohitra azy tany an-dalana izy.—T.T.M.

**APOLOSY:** lehilahy Jiosy, izay teraka tany Aleksandria any Egypta, ary nahay nandaha-teny (na, nahay tamin' ny fianarana samy hafa), sady nahery tamin' ny Soratra Masina, dia ny teny rehetra eo amin' ny Testamenta Taloha. Elaela hiany Apolosy vao nahalala tsara ny amin' i Jesosy Tompo; efa mpianatr' i Jaona Mpanaobatisa izy ary nahalala fa *hisy* Mesia izay tokony ho avy, nefa tsy fantany fa *Jesosy ary tany Nazareta* no Kristy (Asa. xviii. 24, 25). Ny batisan' ny fibebahana izay efa notorin' i Jaona dia notorin' i Apolosy koa tamin' ny zotom-po sy ny fahasahiana. Fa rehefa tonga tany Efesosy izy ka nandahateny raha sendra tsy tao Paoly Apostoly, dia hitan' i Akoila sy Prisila vadiny ny hazotoan' i Apolosy ary ny tsy fahampian' ny fahalalany; dia naka azy izy mivady ary nampianatra azy hahalala marimarina kokoa ny lalan' Andriamanitra, dia ny lalam-pamonjena amin' ny alalan' i Jesosy Kristy. Koa rehefa nazava toy izany ny sain' i Apolosy, dia nitory an' Jesosy izy, ary "nahery nandresy lahatra ny Jiosy teo imason' ny olona ka naneho tamin' ny Soratra Masina fa Jesosy no Kristy" (Asa. xviii. 28). Rehefa afaka izany dia nankany Akaia Apolosy ka nitory teny tany, indrindra fa tany Korinto. Ary nahasoa ny fiangonana tokoa izy fa nandimby an' i Paoly, araka izay nolazain' i Paoly hoe: "Izaho namboly, Apolosy nandena" (1 Kor. iii. 6). Lehibe ny fitiavan' ny mpianatr' i Apolosy azy, ka saiky nisy fisarahana tao amin' ny fiangonana noho izany; fa ny sasany nandoka azy, ary ny sasany kosa nankafy an' i Paoly ho mpampianatra malaza indrindra (1 Kor. iii. 4). Nifankatia tsara anefa izy roa lahy, ary Paoly tsy mba nialona an'

i Apolosy, fa natoky azy tsara. Tamin' ny nanoratan' i Paoly ny Epistily Voalohany tamin' ny Korintiana, dia efa mby tao aminy Apolosy, dia tany Efesosy (1 Kor. xvi. 12). Afa-tsy ny teny ao amin' ny Tit. iii. 13, tsy misy teny hafa eo amin' ny Test. Vao. milaza an' i Apolosy, ary izany no ahafantarantsika fa nikasa hankany Kreta izy miaraka amin' i Zena mpahay lalàna. Ny tantara sy lovan-tsofina hafa manao azy ho mpitandrina ny fiangonana tany Korinto tamin' ny aoriana; fa hoy ny sasany kosa fa fiangonana hafa no notandremany. Raha toy ny hevitry ny sasany, Apolosy no nanoratra ny Epistily tamin' ny Hebreo, fa tsy fantatra marina izany; zahao ny EPISTILY TAMIN' NY HEBREO.—P.G.P.

**APOSTOLY.** "Ary nanendry roa ambin' ny folo lahy" Jesosy Tompo mba "ho ao aminy sy hirahiny hitori-teny sady hanana fahefana hamoaka ny demonia" (Mar. iii. 14, 15). Izany no tenin' i Marka nentiny nilaza ny nifidianan' ny Tompo ny Apostoliny. Fa araka ny fahendren' Andriamanitra amin' ny fampielezana ny filazantsara, olona no mampianatra olona, sakaiza mitondra sakaiza, havana mitaona havana; koa nofidin' i Jesosy Kristy ny Apostoly, izay nampianariny ny amin' ny zavatra momba ny fanjakany, ka dia nirahiny indray izy ireo mba handeha hitaona ny sasany koa hino Azy; zahao Mat. x. 7, 27. Ary izay nofidiny toy izany dia nataony hoe 'Apostoly'; avy amin' ny teny Grika hoe *apostello* izany, izay hoe raha adika, *maniraka;* koa amin' izany, ny teny hoe *iraka*, na *izay nirahina*, no dikany indrindra, ary ny teny eo amin' ny Jao. xiii 16 mampiseho ny toetr' ilay nirahina, fa tsy lehibe noho ny mpaniraka (Kristy) ny iraka (Apostoly). Eo amin' ny Epistily voasoratra tamin' ny Hebreo Jesosy koa dia lazaina hoe "Apostoly"; fa hoy ny teny: "Hevero ny *Apostoly* sy Mpisoronabe Izay ekentsika, dia Jesosy" (Heb. iii. 1). Ary raha mihevitra izany isika dia hita fa ny teny hoe Apostoly dia tsy mba nentinilaza ny roa ambin' ny folo lahy Apostolin' ny Tompo hiany tamin' ny voalohany, fa malaladalaka kokoa ny heviny; vakio Asa xiv. 14; 2 Kor. viii. 23. Ary izany Roa ambin' ny folo lahy izany dia natokan' i Jesosy Kristy hanana fahefana hahasitrana ny olona sy hamoaka ny fanahy ratsy na demonia (Mar. iii. 14; vi. 7: Lio. ix. 1). Ary talohan' ny nahafatesan' i Kristy, dia nomeny teny fikasana izy ireo ny amin' ny hahatongavan' ny Fanahy Masina, Izay hirahiny hanorina ny Fiangonana atỳ an-tany sy hitari-dalana azy (Jao. xiv. 16, 17; xv. 26; xvi. 13, 24). Ary taorian' ny niakarany tany an-danitra, dia tamin' ny Andro Pentekosta, dia tonga ny Fanahy Masina, Izay nahazoan' ny Roa ambin' ny folo lahy hery hanefa ny sitra-pon' ny Tompo Izay nanendry azy ho Apostoly. Koa amin' izany dia "nanana ny sain' i Kristy" izy, ary "nilaza ny fahendren' Andriamanitra," ary ny Fanahy Masina no nanambaran' Andriamanitra taminy "tsy amin' ny teny nampianarin' ny fahendren' olona, fa amin' ny teny nampianarin' ny Fanahy." (Vakio koa 1 Kor. ii. 7, 10, 13.) Ary koa, hoy izy: "Iraka solon' i Kristy izahay, toa an' Andriamanitra mampangataka anay aminareo.... mihavàna amin' Andriamanitra anie hianareo (2 Kor. v. 20).

Hevero koa fa (1) *Kristy nifidy olona, fa tsy anjely, ho irany.* Ny Apostoly dia lehilahy niray fomba sy niray fahalemena tamin' izay nitoriany teny (Asa. xiv. 15; efa navotan' i Kristy izy ka nahalala ny hatsaran' ny famonjena izay notoriny. (2) *Kristy maharitra ela nivavaka vao niantso sy nifidy ny Apostoly.* Izy nahalala ny hamafiny sy ny hasarotry ny raharaha izay hataon' ireo irany ireo, mbamin' ny fahavalo izay hanohitra azy, ary ny fakam-panahy sy ny fitaka mbola tao am-pony, dia nivavaka ela ho azy Izy; vakio koa Lio. xxii. 31, 32; Jao. xvi. 6-18. (3) *Sady mety no antonona ny isan' ny Apostoly;* tsy maro loatra, ary tsy vitsy loatra izy; zahao Mat. xix. 12. Teo amin' ny Jiosy (angamba satria izany no isan' ny zanak' i Jakoba), ny isa 'roa ambin' ny folo' toa ohatry ny zavatra tanteraka tsara. (4) *Ny toetry ny Apostoly talohan' ny niantsoan' i Kristy azy* dia miendrika hotsarovana koa: (*a*) *Isan' izay nitady sy nanantena ny hiharian' ny Mpamonjy izy* (Jao. i. 41-46). (*b*) *Tsy mba isan' ny mpanora-dalàna na ny mpampianatra ny vahoaka izy* (1 Kor. i. 17; Asa. iv. 13); olona tsy mba nahay taratasy izy, araka ny hevitry ny Fariseo; nefa kosa, (*d*) *Tsy mba isan' ny adala izy,* fa nahalala tsara ny Soratra Masina; nanana an' i Kristy ho Mpampianatra azy voalohany izy, ary manaraka izany indray, ny Fanahy Masina nitarika azy tamin' izay marina rehetra mba hampiomana azy ho amin' ny raharaha hataony (Jao. xiv. 19, 26).

Efa voalahatra toy izao izay tsy maintsy ho efa toetran' izay nantsoina ho Apostoly; (1) *Efa nanatri-maso ny Tompo sady nahare ny teniny izy* (Jao. xv. 27; 1 Jao. i. 1-3; 2 Pet. i. 16, 17). Ary raha nifidy ny anankiray hisolo an' i Jodasy Iskariota ny Iraika ambin' ny folo lahy, dia ny anankiray izay "nitoetra tany aminy mandrakariva raha niditra sy nivoaka taminy Jesosy Tompo, hatramin' ny batisan' i Jaona ka hatramin' ny andro nampiakarana Azy,' no nofidiny ho vavolombelona hanambara an' i Kristy (Asa. i. 21, 22). Ary toy izany koa Paoly, fa izy koa dia nahita maso ny Tompo (1 Kor. ix. 1). (2) *Nofidin' i Jesosy tsirairay izy rehetra* (Lio. vi. 13; Gal. i 1). Ary toy izany koa Matiasa: mpianatra rahateo izy, ary raha nanao filokana ny Iraika ambin' ny folo lahy hahitany izay hofidin' ny Tompo, dia nivavaka izy, "ka latsaka tamin' i Matiasa

ny filokana; ary izy no lany ho isan' ny Apostoly iraika ambin' ny folo lahy"* (Asa. i. 26). (3) *Nilazan' ny Fanahy Masina ny ntra-pon' i Jesosy Kristy izy*, ka tsy nisalasala akory ny amin' ny fampianarana hataony. Koa amin' izany, tsy diso finoana akory izy ny amin' ny zavatra momba ny famonjena (1 Kor ii. 10, 13, 16; Gal. i. 11, 12). Dia tonga fanorenan' ny Fiangonana izy, fa ny mino dia "natsangana teo ambonin' ny fanorenan' ny Apostoly sy ny mpaminany, ary Kristy Jesosy no fehizoro indrindra" (Efe. ii. 20). Nizara telo loha ny fahalalan' ny Apostoly:—(*a*) *Hanambara ny hevitry ny Testamenta Taloha* (Lio. xxiv. 27, 45; Asa. ii., xiii.) (*b*) *Hanambara ny sitrapon' Andriamanitra araka ny Testamenta Vaovao*, izay ho fitsipiky ny finoana sy ny fanao harahin' ny fiangonana rehetra (1 Jao. iv. 6). (*d*) *Hanambara ny zavatra ho avy;* ary maro ny zavatra novinaniny ny amin' ny hiposahan' ny hevi-dratsy sy ny sain-diso hataon' ny mpampianatra sandoka eo amin' ny Fiangonana (Asa. xx. 29, 30; 2 Tes. ii. 3-12; 1 Tim. iv. 1-3; etc.). Ary koa, (4) Ny Apostoly sasany, indrindra fa Paoly, no notendren' i Kristy *ho mpanorina sy ho mpanomelalana ny Fiangonana* (1 Kor. xiv. 37; 1 Tes. v. 27; 2 Tes. ii. 15; iii. 14) (5) *Nahay nanao fahagagana izy* (Mar. xvi. 20; Asa. ii. 43; xviii. 11, 12); nahay fiteny samy hafa, nahasitrana ny marary, nanangana ny maty, nahafantatra ny fanahy samy hafa, etc., izy (zahao pejy 14, eo amboniny indrindra). (6) *Nanana fahefana lehibe, izay nihatra tamin' ny fiangonana rehetra*, etc.; ka dia tsy toy ny mpitandrina izay mipetraka amin' ny fiangonana iray hiany ny Apostoly, satria "izy nanana ny sain' i Kristy" (1 Kor. ii. 16), ary nahazo azy "ny fiahiana ny fiangonana rehetra" (2 Kor. xi. 28).

Kanefa misy indray izay mety hoheverintsika, dia izao: Moa miendrika ho amin' izany raharaha lehibe izany tokoa izay olona nantsoin' ny Tompo ho namany tamin' izany? Koa taona mahery no niarahan' ny Apostoly tamin' ny Tompo; ary izany andro rehetra izany no nandrenesany ny teny notorin' i Jesosy tamin' ny olona maro. Ary koa, tamin' Izy niresaka tamin' ny olona tsirairay, dia ren' ny Apostoly ny tenin' i Jesosy, ary matetika koa izy nanadina ny Tompo ny amin' ny fampianarany sy amin' ny zavatra hafa. (Mat xiii. 10; xv. 15-20; Lio. xxi. 7, etc.). Nanaiky ny Tompo ho Kristy nirahin' Andriamanitra izy (Mat. xvi. 16; Jao. xvi. 30), sady fantany fa tsy misy tsy hainy hatao; kanefa na dia izany aza, fantatsika fa izy tsy nalaky nahazo am-po ny anton' ny nahatongavan' i Jesosy Kristy taty an-tany sy izay ho toetry ny fanjakana haoriny (Mat. xv. 16; xvi. 22, 23; xvii. 20, 21; Lio. ix. 54; xxiv. 25). Ary tsy izany hiany koa, fa rehefa hitany fa tanteraka izay nolazain' ny Tompo taminy matetika, indrindra fa ny nahafatesany, dia nandositra niala taminy izy rehetra; ary tamin' ny nandevenana ny fatin' ny Tompo aza, tsy izy no nandevina Azy, fa olon-kafa. Toa ampy izany rehetra izany hampiseho ny toe-panahin' ny Apostoly tamin' ny andro nitorian' ny Tompo teny. Indraindray toa nitady ny azy izy (Mar. x. 35-41); mora tezitra izy ka ta-hamaly ratsy izay tsy nety nandray ny Tompo (Lio. ix 54); ary nisy taminy koa izay nandoka tena be hiany ny amin' ny herin' ny tenany tsy hatahotra, nefa raha nozahan-toetra izy dia nanda an' i Jesosy intelo (Mat. xxvi. 33-35, 69-75).

Misy hoheverina kosa anefa mba tsy haniniantsika loatra ny Apostoly, dia izao: Jiosy izy ireny; ary fantatsika ny zavatra izay nampoizin' ny Jiosy fa hataon' ny Mesia amin' ny andro hisehoany: dia ny hanjakany ao Jerosalema sy ny hitondrany ny miaramilany handresy izao tontolo izao. Koa gaga ny Apostoly raha ny Tompo nanda ny voninahitra izay tian' ny olona homena Azy ka nety nitoetra tamin' ny fahantrana; nefa tsy noho ny tsy fahaizany hiala amin' izany, fa noho ny fitiavany rahateo, hampiseho fa samy hafa ny fanjakana araka ny nofo sy ny fanjakana araka ny fanahy. Koa hitantsika fa niandry ela toy izany ny Tompo, ary tamin' ny farany dia tsy nanda ho faty Izy; dia fizahan-toetran' ny Apostoly izany rehetra izany.

Ary hevero indray ny fahazotoan' ny Apostoly handeha "tahaka ny ondry ao ampovoan' ny amboadia," fa toy izany no teny nolazain' i Jesosy hampiseho ny hasarotan' ny asa hataony. Nefa na dia nandre izany aza izy, dia nandeha hiany ka tsy nanda ny asa nasain' ny Tompo hataony. Ary tamin' ny farany, na dia nandositra Azy aza izy, dia mbola niverina tsirairay indray; sady ny tenin' i Jesosy taminy rehefa nitsangana tamin' ny maty Izy tsy dia mafy tsy akory; fa fantatry ny Tompo fa tsy ny haratsian' ny fon' ny Apostoly no nandavany Azy, fa ny horohoro sy ny tahotra. Marina sy mahitsy fo hiany izy, koa raha nieritreritra ny nataony, dia hitany fa diso izy ka dia niverina indray. Ary raha nahazo ny Fanahy Masina izy tamin' ny Andro Pentekosta, izany indrindra no nahafantarany ny sain' i Kristy, ka tonga olom-baovao mihitsy izy.

* Misy ny mpanoratra sasany anefa mihevitra fa nialoha ny Tompo ny Iraika ambin' ny folo lahy ka nioty manta; fa Paoly kosa no nokasain' i Jesosy Tompo ho solon' i Jodasy, mba tsy ho banga isa ny Roa ambin' ny folo lahy. Hitantsika koa fa Paoly dia tonga malaza sady nahavita be indrindra tamin' ny Apostoly rehetra, fa Matiasa kosa tsy nanana anarana, ary tsy misy teny akory intsony milaza azy.

Tsy saro-tahotra intsony izy, tsy nalaky kivy, fa nahery tamin' ny teny sy ny asa hitory an' i Kristy, dia ny nahafatesany sy ny nitsanganany tamin' ny maty; "ny anarany noho ny finoan' ny anarany," dia "ny finoana izay azo amin' ny alalany," no nahazoany hery hanao fahagagana maro; dia tonga vavolombelon' ny Tompo izy "tany Jerosalema sy erany Jodea rehetra sy tany Samaria ary hatramin' ny faran' ny tany," ka dia tanteraka ny nifidianan' ny Tompo azy (Lio. xxiv. 48; Asa. i. 8, 22; ii 32; iii. 15; v. 32; xiii. 31). Ary izany koa no nahamarina ny tenin' i Jesosy taminy manao hoe: "Mahatsara anareo ny fialako" (Jao. xvi. 7).

Hoy Kristy tamin' ny Apostoly: "Iray no Mpampianatra anareo, ary hianareo rehetra dia mpirahalahy avokoa" (Mat. xxiii. 8). Kanefa, na dia izany aza, tsy mba nitovy laza izy rehetra tsy akory. Malaza ratsy Jodasy Iskariota noho ny namadihany an' i Jesosy; Matio koa dia malaza satria ny azy no aloha indrindra amin' ny Filazantsara Efatra; ary misy teny fohifohy hiany milaza ny asa nataon' i Filipo sy Natanaela ary Tomasy. Fa mihoatra lavitra noho izy rehetra, dia nisy efa-dahy, dia izy mirahalahy zanak' i Jona (Andrea sy Petera), ary izy mirahalahy zanak' i Zebedio (Jakoba sy Jaona), izay malaza dia malaza, sady izy no nofidin' i Jesosy Kristy ho namany indrindra. Fa na dia izy efa-dahy indray aza dia tsy nitovy laza; ary nisy roa lahy taminy izay nofidin' ny Tompo hanao raharaha lehibe, dia Petera sy Jaona. Petera dia ilay vato niorenan' ny Fiangonan' i Kristy, na ny avy amin' ny Jiosy, na ny avy amin' ny Jentilisa (Asa. ii., ix.); ary Jaona, ilay mpianatra tian' ny Tompo indrindra, no nanoratra ny Filazantsara Fahefatra mampiseho an' i Jesosy fa Zanak' Andriamanitra tokoa. Nahery finoana sady nazoto nanao ny marina Petera, nefa kosa, na dia izany aza, indraindray mba nivadibadika hiany izy. Ary Jaona kosa dia toa bonaika, sady fitiavana no niseho indrindra tamin' ny fanaony, na dia nampiseho fanahy tsy tsara sy famalian-dratsy aza izy indraindray (Lio. ix. 54; Mar. x. 35-41). Ary fantatsika koa fa Petera no zokin' ny Apostoly namany rehetra, raha ny raharahany no heverina, fa miseho miharihary izany eo amin' ny Testamenta Vaovao. Kanefa aza mba misy mihevitra fa nanana dimby Petera sy ny Apostoly namany, fa ny fahefana izay nananany tsy mba napetrak' i Jesosy tamin' ny solony; ary tsy misy teny na dia iray akory aza eo amin' ny Baiboly milaza izany. Tsy misy azon' ny olombelona na iza na iza hatao, afa-tsy ny milaza izay tokony ho hevitry ny tenin' ny Apostoly, ary ny fitondran' ny fiangonana araka ny tenin' i Kristy sy ny Apostoly, izay nirahiny ho vavolombelony rehefa niakatra tany an-danitra ny tenany. Nahalala ny sain' i Kristy hatramin' ny zavatra madinika aza ny Apostoly ka dia nahazo nanapaka ny Fiangonana araka izay fantany ho hevitr' i Kristy. Fa raha ny olona hafa taorian' ny andron' ny Apostoly, tsy misy na dia iray akory aza manam-pahefana tahaka azy hanapaka ny Fiangonana, indrindra fa tsy nanam-pahefana hamela heloka izy.

Voalahatra inefatra ao amin' ny Testamenta Vaovao ny anaran' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy, dia atao eto izy ireny hahitana ny fitoviany sy ny tsi-fitovian' izany fandaharana izany:—

| | *Mat.* x. 2-4. | *Mar.* iii. 16-19. | *Lio.* vi. 14-16. | *Asa.* i. 13. |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Simona, | Simona, | Simona, | Petera, |
| 2 | Andrea, | Jakoba, | Andrea, | Jakoba, |
| 3 | Jakoba, | Jaona, | Jakoba, | Jaona, |
| 4 | Jaona, | Andrea, | Jaona, | Andrea, |
| 5 | Filipo, | Filipo, | Filipo, | Filipo, |
| 6 | Bartolomeo, | Bartolomeo, | Bartolomeo, | Tomasy, |
| 7 | Tomasy, | Matio, | Matio, | Bartolomeo, |
| 8 | Matio, | Tomasy, | Tomasy, | Matio, |
| 9 | Jakoba (zanak' i Alfeo), | Jakoba (zanak' i Alfeo, | Jakoba (zanak' i Alfeo), | Jakoba (zanak' i Alfeo), |
| 10 | Lebeo (Tadeo), | Tadeo, | Simona (Zelota), | Simona (Zelota). |
| 11 | Simona (Kananeana), | Simona (Kananeana), | Joda (zanak' i Jakoba), | Joda (zanak' i Jakoba). |
| 12 | Jodasy Iskariota. | Jodasy Iskariota. | Jodasy Iskariota | |

Fanampin' izany koa, *Matiasa* nofidina hisolo an' i Jodasy Iskariota, kanefa araka izay efa voalaza teo (pejy 18), tsy hita marina na tokony hisaina ao amin' ny Roa ambin' folo lahy izy, na tsia. Ary *Pauly*, izay Apostoly malaza noho izy rehetra angamba noho ny raharaha lehibe vitany sy ny epistily nosoratany, dia Apostoly marina, fa nantsoin' i Kristy izy (Gal. i. 1; 1 Kor. ix. 1). Ny amin' ny Roa ambin' ny folo lahy tsirairay, tsy azo heverina eto ny tantarany avy, fa aoka hovakina ny teny milaza azy tsirairay, dia ANDREA, BARTOLOMEO, etc., etc. Izao anefa no mety hoheverina: raha ireo filaharan' ny anarany efatra eo ambony eo no dinihina, hita fa mizara ho *telo toko* ny Roa ambin' ny folo lahy, dia efa-dahy avy isantoko; ary koa, ny anarana voalohany amin' ireo toko telo ireo dia sahala eo amin' ny filaharana efatra rehetra; fa *Petera* dia voalaza voalohany mandrakariva eo amin' ny toko voalohany, ary *Filipo* eo amin' ny faharoa, ary *Jakoba*, zanak' i Alfeo, eo amin' ny fahatelo. Ny efa-dahy nantsoin' i Kristy

voalohany dia alahatra voalohany mandrakariva. Maro amin' ny Roa ambin' ny folo lahy no mpihavana: mpirahalahy Petera sy Andrea, ary Jakoba sy Jaona, ary Matio sy Jakoba kely, ary angamba Joda, zanak' i Jakoba (Tadeo), sy Bartolomeo sy Tomasy koa; ary raha tahaka ny hevitry ny sasany, Simona Zelota dia rain' i Jodasy Iskariota. Maro koa no mihevitra fa nisy enin-dahy tamin' ny Roa ambin' ny folo lahy, raha tsy valo lahy aza, izay havan' i Jesosy Tompo araka ny nofo.—H.E.C. SY J.S.

**ARA**: dia anaran' ny tanàna izay renivohitry ny Moabita; vakio Nom. xxi. 28; Deo. ii. 9; Isa xv. 1. Natao hoe Areopolisy tato aoriana izy ary Rabata-Moaba, dia 'Tanàna lehibe an' i Moaba.' Zahao RABA (2).

**ARABA**. Ity dia teny Hebreo milaza 'tany lemaka sady efitra,' kanefa natao anaran' ilay lohasaha etiety nefa mahatratra lavitra ao atsinanan' i Palestina, izay ao anelanelan' ny tany havoan' i Joda sy Efraima ao andrefany, sy ny tany havoan' i Moaba sy Gileada ary Basana ao atsinanany, dia izay misy ny Ranomasin' i Galilia sy ny ony Jordana ary ny Ranomasina Maty sy ny lohasaha ao atsimony, izay mianatsimo hatramin' ny loban' ny Golfan' i Akaba. Natao hoe Arabà hiany izy ao amin' ny Jos. xviii. 18, fa matetika koa dia adika hoe 'tany lemaka,' na 'tany hay.' (Deo. i. 1; ii 8; iii. 17; iv. 49; Jos. iii. 16; xi. 2; xiii. 3; etc.) Ankehitriny ny lohasaha ao anelanelan' ny Ranomasina Maty sy ny Golfan' i Akaba hiany no atao hoe Ny Arabà; fa tany aloha koa teo anaran' ny lohasaha lehibe voalaza teo, dia mianavaratra hatramin' ny Ranomasin' i Galilia koa izy.—J.S.

**ARABIA**. Anarana roa no ilazan' ny Baiboly an' i Arabia, dia ny hoe (1) **Ny atsinanana** (Gen. x. 30; xxv. 6; Nom. xxiii. 7; Isa. ii. 6); na, *Ny tanin' ny Zanaky ny Atsinanana* (Gen. xxix. 1); na, *Zanaky ny Atsinanana* (Mpit. vi. 3; vii. 12; 1 Mpan. iv. 30; Job. i. 3; Isa. xi. 14; Jer. xlix. 28; Eze. xxv. 4). Koa amin' izany ny teny hoe *Tanin' ny Atsinanana*, sy *Zanaky ny Atsinanana* dia samy milaza na ny tany atsinanan' i Palestina mbamin' ny firenena taranak' Isimaela sy Ketora, na ny tany Arabia rehetra. Ary koa (2) **Arabia** (2 Tant. ix. 14; Isa. xxi. 13; Jer. xxv. 24; Eze. xxvii. 21). Toa sahala amin' ny ambony hiany ny hevitr' io teny io, dia ny tany sy ny firenena atsinanan' i Jordana, sy ny tany avaratry ny peninsolan' i Arabia. Azo zaraina ho telo toko Arabia, dia *Arabia Propria*, izay nahazo ny tany rehetra hatramin' ny efitra ao avaratra; *Arabia Avaratra*, dia ny tany efitra ao avaratra; ary *Arabia Andrefana*, izay mahazo ny efitra atao hoe Petra, ary ny peninsola misy any Sinay.

(i.) *Arabia Propria*. Tany avo nefa mia-hiva mianavaratra izany tany izany; ny avo indrindra dia ny tendrombohitra manamorona ny Ranomasina Mena, ary ny tany ao atsinanana sy atsimon' ireo tendrombohitra ireo. Ny afovoan' ny tany, hono, dia misy tendrombohitra sy efitra, nefa matetitetika hiany misy tany mahavokatra sady be olona; maro koa ny loharano fantsakana sy ny renirano. Ny tany mahavokatra indrindra dia ny ao andrefan-atsimo sy ny atsimo.

(ii.) *Arabia Avaratra*. Tany efitra, sady avo no karankaina izany tany izany; voafaritry ny ony Eofrata sy Syria sy ny efitr' i Petra ary Arabia Propria. Indraindray foana no misy tany kely mahavokatra, ary ny rano hita amin' ny loharano dia saiky tsy azo sotroina; ary misy rivotra mahamay matetika izay mampihetsika ny fasika ao amin' ny efitra ka mahafaty olona. Ny anarana nilazan' ny olona ny mponina tao dia "mponina an-dasy" (zahao Isa. xiii. 20; Jer. xlix. 31, 32; Eze. xxxviii. 11); ary nahatratra hatrany Babylona ao atsinanana izy, ka hatrany Egypta ao andrefana (zahao Nom. xxiii. 7; 2 Tant. xxi. 16; Isa. ii. 6; xiii. 20). Taranak' Isimaela ny sasany amin' ireo firenena ireo, ary hatramin' ny taloha dia olona nifindrafindra fonenana izy. Nandranto hatran' India sy Persia izy (Eze xxvii. 20-24), ary hita ambarak' izao aza ny tany nalehany noho izy misy loharano izay nitobiany sy nihinanan' ny biby, fa nitondra varotra koa ho any amin' ny tany andrefana izy (Gen. xxxvii. 25, 28; 1 Mpan. x. 15, 25; 2 Tant. ix. 14, 24; Isa. lx. 6; Jer. vi. 20).

(iii.) *Arabia Andrefana*. Mahazo ny peninsolan' i Sinay sy ny efitr' i Petra ity fizarana ity; ary indraindray saiky nahatratra an' i Arabia Petrea. Hatramin' ny taloha dia nisy olona teo natao hoe Horita, izay tsy voalazan' ny Baiboly ny razany (Gen. xiv. 6; xxxvi. 20, 21, 22, 29, 30; Deo. ii. 12, 22). Ny ankabiazan' ny mponina anefa dia taranak' i Esao, ary ny anarana nilazana ny tany dia Edoma na Idomea, sy ny efitr' i Seira, sy ny tendrombohitr' i Seira. Ny amin' ny mponina any Arabia, zahao ARABO.—J.S.

**ARABO**. Efa voalaza teo ambony ny amin' ny tany atao hoe Arabia, ka dia holazaina eto ny firazanana amam-pomban' ny Arabo, izay monina any Arabia. Diso hevitra ny sasany izay mihevitra fa taranak' Isimaela, lahi-matoan' i Abrahama, avokoa ny olona rehetra monina any Arabia; ary ny tenin' Andriamanitra nolazain' ny anjelin' i Jehova tamin' i Hagara, renin' Isimaela, ny amin' ny toetry ny zanany (Gen. xvi. 12) tsy mba milaza ny Arabo rehetra, fa ny taranak' Isimaela hiany. Izy ireo, hoy ny anjely, "honina *eo tandrifin'* ny rahalahiny rehetra," izany hoe, hanana ny anjara-tany fonenany *ao atsinanan'* ny fonenan' ny havany rehetra izay taranak' i Abrahama. Zahao koa Gen. xxv. 18. Fa ny Arabo izay monina ao atsimon' Arabia tsy mba taranak' Isimaela, fa fireharehany hiany no nandokafany an'

i Abrahama ho razany; sady nanovany avokoa ny tantara milaza an' i Abrahama sy Isaka ary Isimaela, hahazoan' Isimaela tombom-boninahitra noho Isaka. Raha ny bokin' i Genesisy no dinihina, dia ho hitantsika fa olona maro samy hafa karazana no nipetraka tao amin' ny tany atao hoe Arabia, na dia tsy azo lazaina izay faritry ny fonenany avy aza. Koa dia halahatra eo ambany ny anaran' ireo firenena maro ireo araka ny andro nahavelomany' ny razany avy :—

I. *NY TARANAK' i HAMA*, dia ny taranak' *i Kosa*, lahi-matoan' i Hama; izy ireo no toa nonina voalohany tany Arabia Atsimo, dia nifindra ny sasany tato aoriana ka nita ny Ranomasina Mena nankany Afrika. Ary avy tamin' izany nataony izany ny hoe *Kosa* dia tonga anarana malalaka ka mitovitovy amin' ny hoe 'any atsimo,' ary anarana nahafantaran' ny olona monina any Arabia Atsimo sy Etiopia any Afrika. Ny zanak' i Kosa dia voalaza eo amin' ny Gen. x. 7.

II. *NY TARANAK' i SEMA*, izay nizara ho efa-karazana, toy izao :—

1. *Ny taranak' i Joktana*, zanak' i Ebera, izay zafiafin' i Sema (Gen. x. 25). Araka ny lovan-tsofina mbola tanan' ny Arabo, Joktana nanjaka tany Yemena, any Arabia Atsimo, taorian' ny nampielezan' i Jehova ny olona avy tany Babela; ary ny Arabo monina any Yemena ankehitriny aza mbola antsoina amin' ny anaran' i Joktana. Joktana niteraka zanaka telo ambin' ny folo lahy (Gen. x. 26-29), ary ny anaran' ny sasany toa hita amin' ny anaran' ny fizaran-tany any Arabia Finaritra.

2. *Ny taranak' i Abrahama*, izay nizara toy izao :—

(i.) *Hagarima* na *Hagarita*, izay naka ny anarany avy tamin' i Hagara reniny; ary natao hoe Isimaelita koa izy, araka ny anaran' Isimaela, zanak' i Hagara. Fa teo aoriana, dia toa anarana mitokana ho amin' ny firenena roa ireo; ampitahao 1 Tant. v. 10, 19, 20 sy Sal. lxxxiii. 6. Roa ambin' ny folo ny zanakalahin' Isimaela (Gen. xxv. 13-16), ary firenena roa ambin' ny folo izay taranak' ireo samy nantsoina araka ny anaran-drainy avy. Ny ankabiazany nonina tany an-tsisin' ny tany Palestina, dia any atsinanana sy atsimo-atsinanana.

(ii.) *Ketorita*, dia ny taranak' i Abrahama sy Ketora vadiny, izay niteraka zanaka enin-dahy, dia Zimrana, Joksana, Medana, Midiana, Isbaka sy Soaha (Gen. xxv. 2). Ny taranak' i Midiana dia malaza indrindra amin' ireo [MIDIANA]; nifanakaiky ny fonenan' ny ankabiazan' ny Midianita sy ny an' ny Moabita, fa ny sasany kosa nonina tany amin' ny peninsolan' i Sinay; fa Jetro, rafozan' i Mosesy, dia mpisorona tany Midiana (Eks. iii. 1; Nom. x. 29). Bildada, isan' ny sakaizan' i Joba, dia avy tamin' ny taranak' i Soaha.

(iii.) *Edomita*, dia ny taranak' i Esao, izay nahazo ny tendrombohitra Seïra sy ny tany manodidina azy ho fonenany. Izy ireo sy ny Nabateana (dia ny taranak' i Nebaiota, zanak' Isimaela) nikambana ka tonga firenena mahery sy malaza teo aoriana, ary Petra no renivohitry ny fanjakany; zahao EDOMA.

3. *Ny taranak' i Nahora*, zokin' i Abrahama. Ny tany natao hoe *Oza*, izay nahabe an' i Joba, toa fonenan' ireo, mbamin' ny tany natao hoe *Boza*, izay nahabe an' i Eliho, sakaizan' i Joba; fa Oza sy Boza dia anaran' ny zanakalahin' i Nahora (Gen. xxii. 21).

4. *Ny taranak' i Lota*, zana-drahalahin' i Abrahama; dia

(i.) *Moabita*, izay nonina tany atsinanan' ny Ranomasina Maty, any Arabia Bevato; ary ny havany, dia ny

(ii.) *Amonita*, izay nonina tany avaratry ny tany Moaba, any Arabia Efitra.

Ary afa-tsy ireo firenena maro voalaza teo, nisy firenena hafa koa lazain' ny Soratra Masina, izay nonina tany Arabia, fa izay nihaviany sy firazanany no tsy fantatra: dia ny Amalekita, ny Kenita, ny Horita, ary ny mponina tany Moana, Hazora, Vedana sy Javana-Meosala (Eze. xxvii. 19). Rehefa ela, ny firenena sasany (tahaka ny Amalekita) dia naringana; ary ny sisa dia nifangaroharo be hiany, koa ny anarana nahafantaran' ny olona hafa azy dia ny hoe 'Arabo;' ka dia tonga firenena izay natokana tamin' ny firenena hafa rehetra ambonin' ny tany izy. Ary raha ny toetry ny tenany sy ny fahaizan-tsainy no heverina, ny Arabo dia firenena manan-daza; fa tsara bika sady matanjaka izy, ary maro ny mpanoratra malaza sy ny mpiady mahery efa niseho avy taminy.

Hatrizay ela izay, efa nizara ho roa toko lehibe ny Arabo, dia *ny mponina ao an-tanàna*, sy *ny mponina any an-efitra*, fa izany no hevitry ny hoe Bedaoina, izay anarana ahafantarana azy ankehitriny. Araka izay efa voalaza teo ny amin' i Arabia, efitra sy tany maina ny ankabiazan' ny tany onenan' ny Arabo, ka dia tery ny mponina any hifindrafindra toby mitady ahitra ho hanin' ny ondry aman-osy, izay tena fananany. Koa hatramin' ny andron' ny patriarka (izay nitovy fomba tamin' ny Arabo hiany) ny tany lemaka malalaka any Arabia efa nandehandehanan' ny olona sady mpiandry ondry no mahay miady; ary hatramin' ny telo arivo taona mahery dia saiky tsy niova akory ny fombany, na ny fihinany, na ny fitafiany, na ny tranony, na ny fanaony, na ny fanapahana azy. Koa raha misy tahahita olona mitovy fomba amin' ny firenena maro voalazan' ny Baiboly, dia ao amin' ny Arabo monina any Arabia no mbola ahitana izany, dia hatramin' ny zavatra madinidinika aza. Mizara ho fokon-olona maro dia maro izy, izay mifindrafindra matetika any amin'

ny fizaran-tany izay azy. Kely foana ny tany izay voka-javatra, ary ny miasa izany dia avelan' ny mponina any an-efitra ho raharahan' ny mponina ao an-tanána, fa ny miasa no ataony ho zavatra mahamenatra azy. Lay no itoeran' ny Arabo (Isa. xiii. 20; Jer. xlix. 28, 29), fa tsy manao trano izy; ary ny lainy dia efa-joro fa lava kely ny lafiny roa, refy na refy sy mamakivatra ny halavony, fahefatra ka hatramin' ny fahenina ny halavany, ary tokony ho fahatelo ny sakany; atao amin' ny volon' osy na volon' angamenavava izy, ka mavo na mainty ny sorany (Ton. K. i. 5). Ny lainy rehetra miefitra roa, ary ny efitra anankiray dia itoeran' ny vehivavy mitokana (Gen. xviii. 9, 12. 15). Milahatra somary boribory ny lay isan-dasy, ary ao ampovoany no andrian' ny omdry aman-osy isan-alina. Ny lohampirenena amin' ny Arabo dia atao hoe *sheyk*, na andriana, ary ny zanaky ny sheyk mandimby an-drainy; nefa mora hiany ny fanapahany, ary mpitarika, fa tsy mpanapaka loatra, ireo andrian' ny isam-pirenena ireo. Hatrizay ela izay ny Arabo efa zatra mangataka vola an-keriny tamin' ny vahiny rehetra sendra mamaky ny taniny (Isa. xxi. 15); dia nalaky niova ho fandrobana izany fanaony izany, ka dia ataon' ny Arabo fa tsy manan-tsiny na henatra izy raha mangalatra amin' izay rehetra tsy mahay manohitra azy, na izay tsy mihavana aminy amin' ny fanomezam-bola azy. Ny niandrasan' ny Arabo ny vahiny mandalo mba hangalarany ny fananany no voalazan' i Jeremia (iii. 2) sy Ezra (iii. 31); ary ny hafainganan' ny soavaliny mitondra azy lavitra, mba tsy ho tratran' ny manenjika azy, dia toa lazain' ny Isa. lxiii. 13, 14; ary ny nitondrany tafika tany amin' ny tany sasany dia lazaina matetika; vakio Job. i. 15; 2 Tant. xxi. 16, 17: xxvi. 7. Mahagaga ny fahaizan' ny Arabo manenjika biby na olona raha mandinika sy mitsongo dia azy eo amin' ny fasika; ary kanto ny fahatsiarovany na inona na inona izay mihatra amin' ny tenany. Mahay miaritra hanoanana sy hetaheta ary hasasarana ela hiany izy; sady faingantsaina sy fatra-pitady zavatra vaovao. Misy fanaon' ny Arabo izay efa nahazatra azy hatramin' ny voalohany, dia ny mamaly ra; fa raha sendra misy olona novonoin' ny sasany, na dia tsy nahy aza, ny havan' ilay maty tsy maintsy manenjika sy mamono ilay namono olona (zahao Nom. xxxv. 9-34, sy TANANA FIAROVANA). Dia miteraka ady tsy mety mitsahatra mandrakizay izany, nefa kosa, mampitandrina azy tsara mba tsy hiady handatsa-dra. Ary ny tenin' ny anjely tamin' i Hagara, milaza izay ho fomban-panahin' Isimaela zanany sy ny taranany, "izy ho lehilahy toy ny boriki-dia" (Gen. xvi. 12), dia teny mahamendrika ny Arabo rehetra. Tamin' ny andro taloha, malaza ny Arabo noho izy tsy nety namadika fanekena ary noho ny fahitsiany sy ny nampiandranoany vahiny; fa toa efa nih""aratsy ny fombany teo aoriandriana, indrindra tamin' ny tany falehan' ny vahiny maro.

Tamin' ny andro ela dia ela taloha be ny fandrantoana tany Arabia, ka dia tonga nanan-karena ny mponina tao. Tamin' ny andron' i Jakoba aza nisy mpivarotra Arabo (Isimaelita sy Midianita nifamoivoy nitondra zavatra hamidy any Egypta, Gen. xxxvii. 28), izay nividy an' i Josefa hamidiny indray ho andevon' olona. Ny Arabo koa dia isan' ny matilo sahisahy indrindra tamin' ny andro taloha fa naka ny vokatry ny tany lavitra samy hafa, dia India sy Abysinia, etc., ho entina any Egypta sy ny tany any Asia Andrefana. Izany no nahazoan' ny Jiosy zavatra maro avy tany India raha mbola tany an-efitra izy (Eks. xxx. 23, 25); ary Solomona nahazo tombom-barotra lehibe avy tamin' ny fandrantoana natao tany amin' ny Ranomasina Mena (1 Mpan. x. 10-15). Tamin' ny aoriana indray, ny firenena Arabo sasany no lazain' i Ezekiela (xxvii. 19-24) ho isan' ny firenena izay nanao raharaha tamin' ny olon-Tyro; ary be koa ny varotra nataon' ny Edomita tao Petra renivohiny.

Hatrizay ela izay tsy mba noresen' ny firenena sasany ny Arabo, ary tsy niova loatra ny fombany. Mpanompo-sampy ny ankabiazany hatramin' ny andron' i Mohameda, izay teraka tokony ho diman-jato taona taorian' ny andron' i Kristy; fa izy nampitsahatra izany ary nampianatra fa Iray hiany ny Andriamanitra sady izy no tena mpaminany farany sady malaza indrindra nirahin' Andriamanitra. Tonga mpiady malaza Mohameda teo aoriana, ary ny fivavahana nampianariny no nampieleziny tamin' ny sabatra; koa rehefa afaka dimampolo taona ny fivavahana nampianariny (Mohamedanisma) no neken' ny firenena maro any Asia sy Afrika Avaratra ary any Spania; fa Mohameda sy izay nandimby azy nandresy izay rehetra nanohitra azy ary nanorina fanjakana mahery; Damaskosy no renivohiny voalohany, dia Kiofa, ary Bagdada tato aoriana. Fa ny Arabo tsy manaiky fanjakana loatra ankehitriny, na dia toa isan' ny fanjakan' i Torkey aza izy.

Maro ny mpanoratra Arabo efa nanoratra boky amin' ny teny Arabika, dia boky fibirana sy tantara sy boky milaza astronomy sy alkemy, mbamin' ny *science* samy hafa, ary maharitra mandraka ankehitriny ny sasany. Ary ireo boky ireo no manampy antsika hahalala ny hevitry ny teny Hebreo sasany izay maizimaizina. Ny Korana, izay soratra masin' ny Mohamedana, dia boky voasoratra amin' ny teny Arabika. Ny Talaotra sy ny Silamo izay hitantsika aty Madagaskara dia Arabo araka ny firazanany.—J.S.

**ARAMA**: anarana nilazan' ny Jiosy ny ny fizaran-tany ao avaratr' atsinanan' i Pa-

lestina; dia ny tany avo nefa marin-tampona izay mahatratra hatramin' ny ony Jordana sy ny ao amoron' ny Farihy Genesereta, ka hatramin' ny ony Eofratesy. Tokony ho 2000ft. ny hahavony ambonin' ny ranomasina; ary samy hafa indrindra ny tarehiny sy ny toeny noho ny tany manamorona ny Mediteraneana izay atao hoe "tany Kanana" (Gen. xxxi. 18; xxxiii. 18, etc). Afatsy indraindray foana ny teny hoe 'Syria' no anarana ilazan' ny Baiboly azy mandrakariva. Fa indraindray amin' ny tantara voalaza ao amin' ny Soratra Masina misy firenena sy fanjakana maromaro madinidinika voalazan' izany anarana izany: (1) Aram-Zoba, na Zoba fotsiny (1 Sam. xiv. 47; 2 Sam. viii. 3; 1 Tant. xviii., xix.). [SOBA.] (2) Aram-beta-rehoba (2 Sam. x. 6), na Rehoba (x. 8). [REHOBA.] (3) Aram-Maka (1 Tant. xix. 6), na Maka fotsiny (2 Sam. x. 6). [MAKA.] (4) Gesora "any Syria" (2 Sam. x. 6), ary matetika akambana amin' ny anarana hoe Maka izany (Deo. iii. 14; Jos. xiii. 11, 13 etc.). [GESORA.] (5) Aram-Damaskosy (2 Sam. viii. 5, 6; 1 Tant. xviii. 5, 6). Ireo rehetra ireo dia samy natao Arama na Syria (2 Sam. x. 13), fa nony nitombo ny lazan' i Damaskosy, dia izany no natao anarany (1 Mpan. xx. 1), ary ny anarana hoe Arama dia saiky natao anarana hilazana an' i Damaskosy hiany. (Isa. vii. 8; 1 Mpan. xi. 24, 25; xv. 18, etc.) Fa intelo kosa toa milaza an' i Asyria ny hoe Arama (2 Mpan. xviii. 27; Isa. xxxvi. 11; Jer. xxxv. 11). Misy Arama anankiray kosa izay zanak' i Kemoela, taranak' i Nahora, ary voalaza ao amin' ny Gen. xxii. 21.—J.R.

**ARAMAIKA** na **ARAMEANA**. Izany dia anaran' ny fitenin' ny firenena izay nonina tany Mesopotamia sy Babylonia ary Syria (2 Mpan. xviii. 26; Dan. ii. 14; zahao ARAMA). Naman' ny teny Hebreo hiany izy, anefa hafa koa; ary na dia betsaka aza ny tenin' izy roa no sahala, samy hafa be hiany ny fanononana azy, ka dia tsy nifankahalala fiteny ny olona roa izay avy tany Arama sy avy tany Kanana. Koa amin' izany dia hitantsika fa raha niverina avy tamin' ny Fahababoana tany Babylona ny Jiosy, ny tanora fanahy rehetra dia tsy nahalala intsony ny teny Hebreo, izay fitenin' ny razany; koa nony voavaky teo an-dalambe tany Jerosalema ny Lalàn' i Mosesy, ny Levita maromaro nitsangana teo anilan' i Ezra dia nandika ny teny Hebreo ho teny Aramaika, fa izany hiany no hain' ny olona, fa efa nahazatra azy tany Babylona izany; vakio Neh. viii. 1-8. Koa tamin' ny andron' i Kristy, Aramaika hiany no fitenin' ny Jiosy, ary izany no tokony ho teny nampianaran' ny Tompo ny vahoaka. Ny teny Aramaika sasany dia mbola hita ao amin' ny Filazantsara, dia ny hoe *Aba* sy *Efàta* sy *Talita komy* sy *Korbana* sy *Eloy, Eloy, lama sabaktany* sy *Mamona* ary *Anatema Maranata*.—J.S.

**ARAONA**: dia andriandahy anankiray, isan' ny Jebosita tompon-tany tany Jerosalema, izay nivarotra ny tany famoloana teo an-tampon' ny havoana Moria tamin' i Davida, hanorenany alitara ho an' i Jehova (2 Sam. xxiv. 18-24; 1 Tant. xxi. 25). Nanaiky hanome ny tany fotsiny ho an' i Davida izy, mbamin' ny omby sy ny hazo fivelezambary hatao kitay hazo; nefa tsy nety nandray azy toy izany Davida, fa hoy izy: "Tsy hanatitra fanatitra odorana ho an' i Jehova Andriamanitro amin' izay tsy novidiko aho." Teo amin' ny famoloan' i Araona no nanorenan' i Solomona ny Tempoly tao aoriana (2 Tant. iii. 1).—J.S.

**ARARATA**: fizaran-tany be tendrombohitra voalaza ao amin' ny Baiboly izany; toy izao no mahalaza azy: (1) Tao nisy ilay tendrombohitra nijanonan' ny sambo-fiara nony efa ho ritra ny Safodrano (Gen. viii. 4); (2) Tany nandosiran' ny zanak' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, rehefa namono ny rainy izy (2 Mpan. xix. 37; Isa. xxxvii. 38); (3) Anarana ilazana ny niray tetika tamin' i Miny sy Askenaza (Jer. li. 27). [ARIMENIA.] Tsy nisy nahalala izany anarana hoe Ararata izany ny olon-kendry tao amin' ny Grika sy ny Romana, ary ny olona any Arimenia




*Tendrombohitra Ararata.*

ambaraka androany koa tsy nahalala azy, nefa misy hiany ny olon-kendry tao amin' ny Jiosy nahalala azy hiany, ary *Ararata* no nataony anarany. Ao amin' ny Baiboly ny tany avo marimarin-tampona ao Arimenia hiany no lazain' io teny io. Ao atsimon' ny lemaka atao hoe Araksesy sy ao avaratr' i Mesopotamia izy. Misara-kevitra be hiany ny olona ny amin' izay tendrombohitra nijanonan' ny sambo-fiara (Gen. viii. 4). Misy lehilahy anankiray, izay indray nihira tamin' i Aleksandro Lehibe, izay manao ny tany be tendrombohitra atao hoe *Kurdistan* ho izy. Nefa maro ny olon-kendry izao no manaraka ny hevitry ny Persiana, ary ataony fa ilay atao hoe *Tendrombohitr' i Noa* no izy. Misondrotra avo ao amin' ny tany lemaka atao hoe Araksesy izy io, ary misy tendrony roa sahalahala amin' Ivotovorona, ny iray atao hoe lehibe, ary ny iray kely; ny hahavon' ny lehibe dia 17,260 ft. ambonin' ny ranomasina, ary tokony ho 14,000 ft. avo noho ny tany manodidina, fa ny kely dia 4000 ft. iva noho izany. Ny tampon' ny lehibe dia voasaron' ny fanala mandrakariva, ary nataon' ny olona taloha fa tsy azo nanihina izy, nefa nisy lehilahy natao hoe Parrot nananika azy tamin' ny taona 1829. Misy vohitra kely ao atao hoe *Arguri*, ary izany vohitra izany, hono, no tanimbolin' i Noa; ary ao ambany kely ataon' ny tompon-tany fa misy ny fasana nandevenana an' i Noa. Tsy azo inoana loatra anefa izany. Raha heverina izany tendrombohitra Ararata izany, dia izao no toeny: (1) Ny *hahavony*. Misondrotra ho 16,000 na 17,000 ft. avo noho ny ranomasina izy. (2) Ny *fitoerany*. Tokony ho ao afovoan' ny tany manelanelan' ny Ranomasina Mainty sy ny Ranomasina Kaspiana ao avaratra izy, ary ny Golfa Persiana sy ny Mediteraneana ao atsimony. Raha heverina araka ny nampielezan' Andriamanitra ny firenena, dia tokony ho ao afovoan' izao tontolo izao indrindra Arimenia; ary ankehitriny dia fari-tanin' i Rosia sy Torkey ary Persia izy. (3) Ny *toetry ny tany*. Tokony ho be tendrombohitra mirehitra taloha izy, nefa miandalana hiany ny fisondrotany ambonin' ny tany manodidina. (4) Ny *toetry ny andro* (climate). Ririnina ny andro hatramin' ny Oktobra ka hatramin' ny May; fohy ny lohataona, ary mafana indrindra ny fahavaratra. Amin' ny Aprily mbola voasaron' ny fanala ny tany lemademaka; ary amin' ny Septembra dia mandry ny rano raha alina noho ny hatsiaka. (5) Ny *vokatry ny tany*. Tsara ny ahitra maniry ao, ary maro ny biby ny Arabo izay mifahy ao. Maniry ao koa ny varimbazaha maro karazana, etc.; ary amin' ny tany avo noho ny any amin' ny tany sasany dia masaka tsara ny voaloboka, sady faingana indrindra no fahamasahan' ny zavatra.—J.R.

**AREOPAGO:** vatolampy avoavo tandrifin' ny andrefan' ny Akropolisy (ilay havoana mideza nisy tempolin-tsampy) tao amin' ny tanána Atena izany. Misy lohasaha avoavo manelanelana ny Akropolisy sy izy. Miakatra miandalana hiany ny havoana raha ny avaratra, fa ao atsimo kosa dia manao hantsankantsana, ka folo refy avo noho ny lohasaha izy. 'Tendrombohitr' i Marsa' no natao anarany matetika, satria teo, hono, no nitsaran' ny andriamanitra tsi-izy an' ilay sampy (kintana) Marsa, tamin' izy namono ny zanak' ilay sampy hafa natao hoe Neptona. Angamo izany, nefa nitokian' ny olona tany Grisia fahiny fatratra. Tamin' izany havoana izany no nivorian' ireo mpanolo-tsaina sy mpanapaka tany Grisia izay natao hoe Konsily Ambony; ary ny Konsilin' ny Diman-jato kosa niangona tao amin' ny lohasaha tao ambaniny. Hatramin' ny ela izany fitoerana izany no natao fitsarana ny meloka; ary nahatoky ny olona indrindra ny mpitsara teo. Tsy nisy olona raisina ho isan' ireo mpitsara ireo, dia isan' ny Konsily Ambony, raha tsy izay efa nahavita ny raharahan' ny Arkona, na mpanapaka ambony, ary izay efa tsara laza tamin' ny olona. Talohan' ny andron' ilay natao hoe Solon (B. C. 600) ny meloka noho ny vonoan' olona, na ny mandratra olona, na ny mahafaty tamin' ny poizina, na ny mandoro trano, no notsaraina teo, fa nomen' i Solon fahefana kosa hitsara ny mpikomy, etc. koa. Taorian' ny nandresen' ny Romana azy, dia mbola fitsarana nahatoky ny olona izany fitoerana izany. Tao atsinanan' avaratry ny havoana, ary tao an-tampony indrindra, no niangonan' ireo mpitsara ireo. Ambarak' izao dia mbola misy ambaratonga enina ambin' ny folo voakapa tamin' ny vatolampy miakatra ho amin' ny nipetrahany; ary izany fipetrahan' ny mpitsara izany dia voakapa tamin' ny vatolampy koa; manao efa-joro izy ka manatrika ny atsimo, ary misy avoavo koa ny ilany manatrika ny andrefana sy ny atsinanana. Tsy nisy tafony akory izy. Izay ananan' ny Areopagosy laza amintsika Kristiana anefa, dia satria teo no nitorian' i Paoly teny tamin' ny mponina tany Atena (Asa. xvii. 22-31). Nalain' ireo "filosofera" tany an-tsena izy, ka nentiny niakatra ireo ambaratonga voalaza eo ambony ireo angamba, ary nony tafapetraka teo amin' ny fipetrahan' ny mpitsara, ary ny olona teo amin' ny ambaratonga sy tao andaniny, dia teo Paoly no nitory teny.—J.R.

**ARETA:** dia anarana niombonan' ny mpanjaka maro tany Arabia. Roa ny mpanjaka nanana io anarana io izay voalazan' ny Apokryfa sy ny mpitantara Jiosy; fa ny Areta voalazan' ny Baiboly nanjaka taorian' ireny, ary dia tompon' ny tanàna Damaskosy tamin' ny andron' i Paoly Apostoly (2 Kor. xi. 32). Ny zanakavavin' i Areta efa novadin' i Heroda Antipasy, fa Heroda tahanam-bady an' i Herodiasy, vadin' ny rahalahiny (Mat. xiv. 3); dia nisaotra ny zana-

kavavin' i Areta izy ary nampody azy tamin-drainy. Ary izany no niteraka ady tamin' i Heroda sy Areta; koa raha nifanena ny miaramilan' izy roa tonta, dia resy avokoa ny an' i Heroda. Ary nony ren' i Tiberio, emperora any Roma, fa resy Heroda, Vitelio, mpanapaka tany Syria, no nasainy handeha hiady amin' i Areta. Fa raha mbola tany an-dalana Vitelio, dia maty Tiberio, ary Kaligola, izay nandimby azy, dia tsy tia an' i Heroda, ka dia tsy namonjy azy loatra. Koa heverin' ny sasany fa Damaskosy no nomen' i Kaligola tamin' i Areta, fa renivohitra nitoeran' ny mpanjakan' i Arabia izany tamin' ny taloha. Fa heverin' ny sasany kosa fa Damaskosy no lasan' i Areta ankeriny andro sasany tamin' ny nitoeran' i Paoly tao sy ny nandosirany niala indray. Raha fantatra marina ny taona nahazoan' i Areta any Damaskosy, dia fantatra ny taona niovan' i Paoly ho Kristiana, fa telo taona talohan' ny nialan' i Paoly tany Damaskosy izany; zahao Gal. i. 18.—J.S.

**ARETINA**: zahao FANAFODY.

**ARGOBA**: zahao TRAKONITISY.

**ARIELA**: dia anarana nilazan' Isaia sy Ezekiela mpaminany ny tanàna Jerosalema (Isa. xxix. 1, 2, 7; Ezek. xliii. 15, 16). Tsy hita velively izay heviny: ataon' ny sasany fa 'Lionan' Andriamanitra' no izy; nefa ataon' ny sasany kosa, fa raha ny tenin' i Ezekiela no heverina, dia 'Fatan' Andriamanitra' no heviny, ka nenti-milaza ny alitara fandoroam-panatitra tao amin' ny kianjan' ny Tempoly.—J.S.

**ARIKANJELY**. Mpifehy na lohan' ny anjely no hevitr' ity teny ity. Roa hiany ny andininy milaza ny arikanjely, dia 1 Tes. iv. 16 sy Jod. 9; fa tsy misy izay ahafantarantsika na ny isany na ny fahefana ananany mihoatra noho ny anjely sasany. Ny teny vitsy eo amin' ny Test. Vao. anefa no ahitantsika fa misy filaharana ao amin' ny anjely araka ny voninahitra nomen' Andriamanitra azy; fa "ireo fanapahana sy fahefana any an-danitra" (samy ploraly ireo) no lazain' i Paoly (Efe. iii. 10); ary koa, ny "fanapahana rehetra sy ny fahefana sy ny hery sy ny fanjakana" (Efe. i. 21) dia teny toa milaza filaharana ary tsi-fitovian' ireny ka manambara fa misy ambony sy ambany ary lehibe sy kely ao amin' ny anjely masina; zahao koa Kol. i. 16. [ANJELY.] Fa tsy mety raha itompoana teny fantatra amin' izany, fa tsy nambara tamintsika mihoatra noho izay voalaza teo ny amin' ny filaharan' ny anjely na ny arikanjely.—J.S.

**ARIMATIA** (Mat. xxvii. 57; Lio. xxiii. 51; Jao. xix. 38): dia anaran-tanàna izay ataon' i Lioka hoe 'tanàna any Joda.' Ary tokony ho iray hiany, hoy ny sasany, Arimatia sy ny vohitra anankiray atao hoe *Ramla* ankehitriny izao, izay ao an-tenatenalalana raha miala any Jerosalema mba hankany Jopa ao amoron-dranomasina. Tsy misy teny milaza an' i Arimatia afa-tsy ireo telo voalaza eo ambony ireo, izay manao hoe fa Josefa, ilay mpanolo-tsaina tsara fanahy izay nandevina an' i Jesosy Tompo, dia avy tany Arimatia.—L.S.

**ARISTARKO**: dia Kristiana avy tany Tesalonika, izay niaraka tamin' i Paoly tamin' ny Diany Fahatelo nitety tany (Asa. xix. 29; xx. 4; xxvii. 2). Nosamborin' ny mpanefy volafotsy tany Efesosy izy ka saiky novonoiny; ary teo aorian' indray dia tao amin' i Paoly tamin' ny nifatorany voalohany tany Roma izy, fa lazain' ny Apostoly hoe "mpiara-mifatotra amiko" (Kol. iv. 10; Filem. 24). Raha tahaka ny tantara lovantsofina, dia mpitandrina ny fiangonana tany Apamea any Frygia izy.—J.S.

**ARKELAOSY**: zanak' i Heroda Lehibe izy ary nandimby azy tamin' ny nanjakany any Idiomea sy Jodia ary Samaria (Mat. ii. 22); zahao HERODA.—J.S.

**ARMAGEDONA**: zahao HARA-MAGEDONA.

**AROERA**: izany dia anaran' ny tanàna efatra any Palestina, dia izao; (1) Tanàna anankiray teo amoron' ny ony Arnona tao amin' ny zara-tanin' ny Robena (Deo. ii. 36; Jos. xii. 2; etc.). (2) Tanàna nanandrify an' i Raba-Amona, tao amin' ny zara-tanin' ny Gada (Nom. xxxii. 34). (3) Tanàna voalaza ao amin' ny Isa. xvii. 2 hiany. (4) Tanàna anankiray tany Joda (1 Sam. xxx. 28).—J.S.

**ARONA**: dia zanakalahy matoan' i Amrama sy Jokebeda; avy tamin' ny firenen' ny Levy ary rahalahin' i Mosesy izy. Teraka tokony ho tamin' ny taona B.C. 1574 izy, ary mpisoronabe voalohany indrindra tamin' ny Jiosy. Raha nanao izay hahafahany tsy ho mpitarika ny Isiraelita Mosesy, noho ny habada-lelany sy ny tiadam-piteniny, dia Arona no notendren' Andriamanitra ho namany sy ho solom-bavany, satria tsara fiteny izy. Tao anatin' ny efa-polo taona nitoeran' i Mosesy tany Midiana, Arona dia nanam-bady an' i Eliseba, zanak' i Aminadaba, ka niteraka zanakalahy efatra, dia Nadaba, Abiho, Eleazara, ary Itamara.

Raha nasain' Andriamanitra nandeha, dia nankany an-efitra Arona hitsena ny rahalahiny sy hitondra azy miverena any Egypta; ary hatramin' ny efa-polo taona nisarahany dia vao izay nihaonany tany Horeba izay izy mirahalahy no nifankahita ka dia nifanoroka. Ary nony tonga tany Gosena izy, dia nambaran' i Arona tamin' ny loholon' ny Isiraely ny teny rehetra izay nolazain' i Jehova tamin' i Mosesy. Niombon-draharaha mandrakariva tamin' i Mosesy Arona, ka nanampy azy hatramin' ny fihaonany voalohany tamin' i Farao ka hatramin' ny namakiany ny Ranomasina Mena, ary teo aoriana mbola niara-nanao koa izy mirahalahy. Tany an-tampon-tanety Arona sy Hora mbamin' i Mosesy, hitsinjovany ny

niadian' i Josoa tamin' ny Amaleka, ary nanohana ny tanan' i Mosesy izy roa lahy, fa raha nasandratra izany dia nahery ny Isiraelita. Ary tato aoriana indray, raha niakatra ny tendrombohitra Sinay Mosesy handray ny vato fisaka roa izay nisy ny Didy Folo, Arona sy ny zanany ary ny fito-polo lahy tamin' ny loholona niaraka tamin' i Mosesy tao an-tenatena-tendrombohitra, ka nahita ny sisin' ny voninahitr' i Jehova izay hitan' i Mosesy tanteraka kokoa (Eks. xxiv. 1, 2, 9-11).

Ary raha mbola naharitra efa-polo andro tao an-tendrombohitra Mosesy, dia Arona no natsangana ny olona ho lohany. Koa nisy ny nataon' i Arona izay ahafantarantsika fa tsy nanam-pinoana tahaka an' i Mosesy rahalahiny izy, na dia nahay nandaha-teny aza. Tsy nahandry ny nitoeran' i Mosesy ela tao an-tendrombohitra ny olona, fa nataony fa levon' ny afo izay hitany nidedadeda tao an-tampony izy; dia niangona nihorakoraka tamin' i Arona izy ka niantso azy hanao sampy tahaka izay nahazatra azy raha mbola tany Egypta izy. Asa, na tsy sahy nanda ny nangatahin' ny olona Arona, na tsy nahazo marina ny hevitry ny Didy Faharoa izay nandrara tsy hanao sarinjavatra hivavahana; fa nanaiky ny fangatahan' ny olona izy ary nandray ny firavabolamena nateriny, ka izany no nanaovany ombilahy kely volamena. Anefa kosa, nataon' i Arona ny ombilahy kely angaha hampahatsiaro ny olona an' i Jehova Andriamanitra marina, fa nanendry andro hanaovam-panasana sy hanateram-panatitra ho an' i Jehova izy. Dia nanao fanasana ny olona ka nihinana sy nisotro ary nandihy sy nilalao. Taitra sy nitabataba ny olona nony nahatazana an' i Mosesy nidina ny tendrombohitra indray, nitondra ny vato fisaka roa nanoratan' ny tanan' Andriamanitra ny Didy Folo, ka nangovitra tamin' ny nananarany azy izy ary tsy nanohitra ny handravan' i Mosesy ny ombilahy kely volamena sy ny hanorotoroany azy. Ary Arona, rehefa nanariny Mosesy, dia nanao izay hahafa-tsiny ny tenany izy ka nilaza ho noteren' ny olona (Eks. xxxii.).

Nahazo didy ny amin' ny hanaovana ny Tabernakely sy ny amin' ny ho fanaon' ny mpisorona Mosesy fony izy tany an-tendrombohitra; koa araka izany, dia Arona no notendrena ho mpisoronabe, ary ny zanany sy ny taranany ho mpisorona kosa. Ary rehefa vita ny Tabernakely, dia nalain' i Mosesy Arona sy ny zanany, dia nanidinany diloilo ny lohany, sy nampiakanjoiny ny fitafiana masina izy, ary natokany hanompo an' i Jehova amin' ny fanaon' ny mpisorona. Ary raha vao nasandratra toy izany Arona, dia nisy nanjo azy ka nampahory ny fony. Tamin' ny indray andro mamon' ny toaka ny zanany roa lahy, dia ny lahimatoa sy ny lahiaivo (Nadaba sy Abiho), ka nanatitra afo tsi-izy raha nanao sorona teo anatrehan' Andriamanitra izy; ary noho izany dia maty tampoka izy, nefa tsy navela hisaona azy ny mpisorona havany. Dia nandefitra ny nanjo azy tamin' ny fanginana Arona (Lev. x. 1-11). Raha naniny an' i Mosesy Miriama anabaviny, noho ny vehivavy Etiopiana izay nampakariny sady efa nentin' ny rafozany tao aminy tao an-toby, dia nanaiky ny nataon' ny anabaviny Arona. Nialona an' i Mosesy mivady izy mianadahy, nefa nampijalin' Andriamanitra Miriama, ka dia boka izy; ary nony nahita izany dia nivalo kosa Arona ary nahazo famelan-keloka (Nom. xii.).

Tamin' ny faharoa-polo taona nialany tany Egypta dia tonga tany amin' ny efitra Parana ny Isiraelita, ary niray tetika ny sasany hanohitra sy hanetry an' i Arona sy Mosesy. Ary ny mpitari-pikomiana dia Kora, avy tamin' ny firenen' i Levy, ary Datana sy Abirama, avy tamin' ny firenen' i Robena. Ary ny nanendren' Andriamanitra an' i Mosesy sy Arona sy ny fankasitrahany azy dia niseho indray tamin' ny loza izay nahafaty ny mpikomy tsy omby efatra arivo. Ary nony hitan' i Arona ny olona maro matin' ny aretim-be toy izany, dia nihazakazaka izy ka nanisy afo tao amin' ny fitondran-afo, koa nasiany ditinkazo manitra, ary nijanona tao "anelanelan' ny maty sy ny velona" izy ka nanavotra ny olona; ary dia nitsahatra ny aretim-be. Ary mba hahafantaran' ny olona indray izay nofidina ho mpitarika sy ho lehibe, dia nasain' Andriamanitra hitondra tehina avy ny loholon' isam-pirenena. Dia napetrak' i Mosesy tao amin' ny Tabernakely ny tehina rehetra naterina, ary tamin' ny alin' iny dia tsy niova akory ny sasany, fa nitsimoka kosa ny an' i Arona ka namoa amygdala. Ary dia notehirizina ny tehin' i Arona mba ho famantarana ho an' ny mpiodina (Nom. xvi. sy xvii.).

Tsy navelan' Andriamanitra hiditra any Kanana Arona, noho ny tsi-finoany tamin' ny nangalan' i Mosesy rano tamin' ny vatolampy tany Meriba (Nom. xx. 8-13); ary taoriandrian' izany ny nahalasanan' i Arona. Nasain' Andriamanitra hiakatra ny tendrombohitra Hora izy mbamin' i Mosesy sy Eleazara zanany teo imason' ny olona rehetra; dia nesorin' i Mosesy ny fitafiana masina ka natafiny an' i Eleazara handimby azy, ary dia niala aina teo an-tampon' ny tendrombohitra izy. Ary 123 taona ny andro niainan' i Arona, dia nalevin' ny rahalahiny sy ny zanany tao an-dava-bato tany Hora izy. Nisaona azy telo-polo andro ny Isiraelita; ary ny Jiosy mbola mitandrina andro ho fahatsiarovana ny nahafatesany mandraka ankehitriny.—C.J.

**ARPAKSADA**: dia zanakalahy fahatelon' i Sema sy razan' i Ebera. Teraka roa taona

taorian' ny Safo-drano izy ary maty rehefa nahatratra 438 taona.—J.S.

**ARTAKSERSESY** (*Mpiady lehibe*) : dia anaran' ny mpanjakan' i Persia roa lahy izay voalazan' ny Test. Tal. :—

**Artaksersesy** (1) : voalaza eo amin' ny Ezra iv. 7 izy, ary ataon' ny olon-kendry fa izy no Smerdisa anankiray, mpanandoka Magy izay nody ho rahalahin' i Kambysesy, faharoa tamin' ny mpanjakan' i Media. Naka ny fanjakana an-keriny tamin' ny taona B.C. 522 izy ary nanjaka valo volana hiany.

**Artaksersesy** (2): voalaza eo amin' ny Neh. ii. 1 izy io, ary ataon' ny olon-kendry fa Artaksersesy Makrokiera (Ilavatànana) sy zanak' i Zerksesy izy, izay nanajaka hatramin' ny B.C. 464 ka hatramin' ny B.C. 425.—T.T.M.

**ARTEMA**: dia Kristiana anankiray naman' i Paoly Apostoly, izay nokasain' i Paoly hirahina ho any Kreta hisolo an' i Titosy (Tit. iii. 12).—J.S.

**ARTEMISY**: dia ny anarana nahafantaran' ny Grika ilay sampy nataon' ny Romana hoe 'Diana.' Zahao DIANA.—J.S.

**ASA**: zanak' i Abijama na Abija izy, ka dia mpanjaka fahatelo tany Joda (B.C. 956-916). Ny teny milaza ny tantarany dia ao amin' ny 1 Mpan. xv. 8-24 sy 2 Tant. xiv., xv. sy xvi. Tsara izay nataony, sady marina teo imason' i Jehova Andriamaniny izy, fa nazoto dia nazoto handrava ny fanompoan-tsampy. Maka reni-beny aza dia naetriny, ary ny sampiny dia nodorany tanilan' ny renirano Kedrona (1 Mpan. xv. 2, 13; 2 Tant. xv. 16); kanefa Maka no atao hoe "renin' ny mpanjaka," ary voninahitra lehibe indrindra teo amin' ny Jiosy izany. Ary rehefa ren' i Asa ny tenin' i Azaria mpaminany, dia nesoriny ny sampy rehetra any Joda sy Benjamina; ary nohavaoziny ny alitaran' i Jehova izay efa nolotoin' ny mpisoron' ny sampy angaha (2 Tant. xv. 1-9). Ny miaramilan' i Asa dia maro hiany sady natanjaka (2 Tant. xiv. 8), ary raha Zera Etiopiana no nanafika any Joda ka nitondra miaramila tapitrisa, Andriamanitra nampahery an' i Asa, ka resy avokoa Zera (2 Tant. xiv. 9-15). Tato aorian' izany, Basa, mpanjakan' ny Isiraely, dia nanorina an' i Rama ka nanao azy ho batery hiadiany amin' ny Joda; kanefa Asa nanakarama an' i Beni-hadada I. mpanjakan' i Syria, ary izy niady tamin' ny mpanjakan' ny Isiraely; dia nitsahatra tsy nanao an' i Rama Basa; koa ny vaton' i Rama no nentin' i Asa sy ny olon' ny Joda hanao an' i Geba sy Mizpa (2 Tant. xvi. 1-6). Fa izay nataon' i Asa raha nitady famonjena tamin' ny mpanjakan' i Syria izy, fa tsy tamin' ny Andriamaniny, dia nahatezitra an' i Jehova, koa Hanany mpizaha no nirahiny hananatra an' i Asa noho izany. Fa Asa tsy niaiky heloka, fa tezitra tamin' i Hanany kosa izy ka nametraka azy tao an-trano-maizina. Dia narary tongotra Asa, nefa tsy nitady an' i Jehova izy hanasitrana azy, fa ny mpanao-fanafody hiany. Ary rehefa narary roa taona izy dia maty tamin' ny faharaik' ambin' ny folo taona nanjakany (1 Mpan. xv. 23; 2 Tant. xvi. 12, 13).—J.W.

**ASA (Fiasan-tany)**. Ny miasa tany dia zavatra hatramin' ny voalohan' izay nisiana olona atỳ ambonin' ny tany (Gen. ii. 15; iv. 2), ary famantarana hahalalana ny toetry ny firenena dia ny fahaizany sy ny fahazotoany miasa ny tany. Raha mbola misy fanjakana tsy mandry tsara, ary raha tsy mbola mandroso loatra amin' ny fahendrena ny firenena, dia mifindrafindra mihaolohaolo izy; ary ny fihazan' ny bibi-dia sy ny miompy biby no antony lehibe amin' ny fivelomany, tahaka ny amin' ny Sakalava atỳ sy ny olona sasany ao amin' ny tany hafa mandraka ankehitriny aza. Raha tsara ny fiasana ny tany, vavolombelona izany fa misy fanjakana mandry tsara izany firenena izany, ary mandroso mihatsara ny toetry ny vahoaka. Ary fanampin' izany indray, ny fandrantoana sy ny varotra, na ao amin' ny taniny hiany, na ao amin' ny tany hafa koa, no famantarana fa mandroso izany firenena izany, araka ny fomban' ny firenena malaza amin' izao tontolo izao. Ny tany no fototry ny ahazoantsika olombelona soa araka ny nofo, ary fantsakana angalantsika fivelomana sy harena izy.



*Asa-tany* (*amin' ny fangady taritina*).

Ny hanin-kohanintsika sy ny fitafiantsika ary ny zavatra rehetra ananantsika dia avy amin' ny tany, sady miankina aminy izy rehetra.

Samy manana ny fombany, raha miasa tany, ny firenena rehetra dia manaraka ny toetry ny tany sy ny taona ao aminy sy ny fahalalany ny amin' ny fiasana ho enti-miasa azy. Mahagaga ny hatsaran' ny fiasantany ao Eropa izao: vola betsaka no lany hividianany azy, sady *machinery* (milina

maro karazana ampiasain' ny *steam* na eton' ny rano mangotraka) no atao matetika hampiasa azy; ary mbola mitombo ny fahaizan' ny olona amin' ny fiasana tany. Kanefa ny milaza ny fiasana ny tany tao Kanana no holazaina eto, hahalalantsika ny hevitry ny teny ao amin' ny Baiboly milaza izany.

(1) *Ny toetry ny tany sy ny taona tany Kanana.* Kanana dia tany be tendrombohitra sy be loharano ka tsy mba tahaka an' i Egypta, izay lemaka dahaolo, sady tsy misy rano afa-tsy ny avy amin' ny ony Neily. Tany voavoly tsara sady mahavokatra dia mahavokatra izy fony tsy mbola tafiditra tao ny Zanak' Isiraely; zahao Deo. viii. 7-9; xi. 10-12; Nom. xiii. 21-27. Ny fomban' ny taona dia sahalahala amin' ny taona atỳ amintsika hiany. Ny ranonorana voalohany milatsaka amin' ny Oktobra na Novembra, ary maharitra mitapatapaka hatramin' ny May. Ny ranonorana atao hoe 'loha-orana' dia sahala amin' ny orana izay tonga amin' ny lohataona atỳ amintsika; ary ny hoe 'fara-orana' dia ny orana amin' ny fararano sy fara-taona (Deo. xi. 14; Lev. xxvi. 4; Job. xxix. 23; Oha. xvi. 15; Jer. v. 24; Hos. vi. 3; Joel. ii. 23; Jak. v. 7).

Kanefa kosa mangatsiaka ny andro misy ranonorana; fa tsy mafana tahaka ny atỳ; vakio Oha. xx. 4. Ary raha tsy misy ranonorana kosa, dia mafana ny andro sady malazo ny zava-maniry rehetra, dia mihavasoka ny tarehin' ny tany, ary ny zavamanan-aina rehetra toa maniry fatratra ny hihavian' ny ranonorana; zahao Job. xxix. 23. Kanefa ny rano dia taritina tsara ao amin' ny kamory ary alefa amin' ny tatatra, raha tsy milatsaka intsony ny ranonorana hanirian' ny zavatra mandritra ny taona, na ririnina, na fahavaratra; zahao 2 Tant. xxvi. 10; Sal. i. 3; lxv. 10; Oha. xxi. 1; Isa. xxx. 25; xxxii. 2, 20; Hos. xii. 11. Sady tondraka koa isan-taona ny ony Jordana (Jos. iii. 15; 1 Tant. xii. 15; Jer. xii. 5; xlix. 19), ary ny rano no tatarana avy aminy. Ny rano velona dia tadiavina sy iadian' ny mpiasa tany sy ny mpiandry biby (Gen. xxvi. 17, 22; Jos. xv. 19; Mpit. i. 15). Ary mba tsy hahalany ny herin' ny tany dia nisy lalàna nomen' Andriamanitra tamin' ny Zanak' Isiraely hampitsahatra azy tsy hamboly na hijinja ny tany isaky ny taona fahafito (Lev. xxv. 1-7). Ary mba tsy hihahaka hivarotra ao amin' ny firenena mpanompo sampy manodidina azy ny Zanak' Isiraely, dia tsy navelan' Andriamanitra hatao varo-maty ny anjaratany nananan' isan' olona; fa "an' Andriamanitra ny tany" (Lev. xxv. 23), ary tian' Andriamanitra ny olom-pidiny hitoetra ao sy hitandrina azy mitokana tsara amin' ny firenena hafa, hanompoany an' Andriamanitra velona; zahao Lev. xxv. sy JOBILY.

(2) *Ny zavatra nambolena tao Kanana.* Ny foto-kanina lehibe fihinan' ny olona dia vary tritika na varimbazaha (Eng. *wheat*); ary fanampin' izany dia ny vary hordea (Eng. *barley*) sy ny ampemby (Eng. *millet*), etc. Ny vary tahaka ny atỳ amintsika tsy voalaza ao amin' ny Baiboly, fa varimbazaha no hevitry ny teny adika hoe 'vary' ao amin' ny Baiboly Malagasy.

(3) *Ny miasa ny tany sy ny amafazana azy.* Ny fangady sy ny *plough* (fangady taritina) no enti-miasa ny tany; ary ny fomban' ny plough dia hita amin' ny sary (p. 50). Ny vy maranitra miditra amin' ny tany dia atao hoe *coulter* na fandidiana, ary azo esorina; zahao 1 Sam. xiii. 19, 21. (Ny hoe 'coulter' amin' ny teny Englisy no adika hoe "fiasana" amin' ny Baiboly Voahitsy.) Ny fanindronana enti-manindrona ny omby izay nitarika ny plough dia hoatra ny zaram-pangady, refy sy mamakitratra latsaka kely no halavany; ary misy tahaka ny mondrom-pangady ao an-tendrony iray hanaisorana ny vongantany ho afaka amin' ny plough; ary misy vy maranitra tahaka ny lefona eo amin' ny tendrony anankiray hanindronana ny omby hampandeha azy tsara. Ka dia azo hatao fiadiana hamonoana olona izany; zahao Mpit. iii. 31; Asa. ix. 5.

Indraindray ny mpamafy manaraka ny plough ka manipy ny voa ho latsaka amin' ny tany voasa eo alohany (Isa. xxviii. 24); ary indraindray raha malemy rahateo ny tany, dia voafafa ny voa amin' ny tany tsy nasaina; ary rantsan-kazo hiany no taritina ambonin' ny tany handraofana azy eo amin' ny voa voafafy.

(4) *Ny mijinja sy mively sy mikororoka ny vary.* Indraindray ongotana hatramin' ny faka ny vary; ary indraindray ny salohiny hiany no jinjana, ary ny mololo no ongotana hanaovana zavatra; ary indraindray jinjana amin' ny fotony hiany izy dia atao amboarany ka entina amin' ny sariety ho any am-pamoloana, ary ny vodivary no dorana hatao zezika hahasoa ny tany; zahao Job. xxiv. 10, 24; Gen. xxxvii. 7; Lev. xxiii. 10-15; Ro. ii. 7, 15; Isa. v. 24; xlvii. 14; Jer. ix. 22; Mik. iv. 12; Am. ii. 13. Ary raha nijinja ny olona, dia nasain' Andriamanitra hamela sisa hangonin' ny ny malahelo (Lev. xix. 2, 10; Deo. xxiv. 19). Kanefa niera tamin' ny tompon' ny saha izay olona malahelo te-hitsimpom-bary any (Ro. ii. 2, 7).

Ny famoloana dia tahaka ny atỳ hiany, kanefa omby no ampandehanina hanitsaka sy hively ny vary; ary ny lalàn' i Mosesy nilaza fa tsy hakombona ny vavan' ny omby raha niasa tahaka izany izy (Gen. l. 10; Mpit. vi. 37; 2 Sam. xxiv. 16, 24; Deo. xxv. 4). Ary indraindray tehina na tsorakazo no entina mively ny vary raha kely izy (Rota ii. 17; Isa. xxviii. 27). Ary misy zavatra hafa koa izay atao hoe "fivelezam-

bary" (2 Sam. xxiv. 22; Isa. xxviii. 27; xli. 15; Am. i. 3), dia hazo mavesatra misy nify vato na vy maranitra ambaniny; taritin' omby izany hampihintsana ny vary sady hanamontsamontsana ny mololo hatao fihinan' ny biby ompiana, na handriany. Ary indraindray misy kodia telo eo ambaniny, izay nanana ireo nify maranitra ireo; ary itaingenan' ny olona koa ny kalesy misy azy hampitombo ny havesany.

Ary rehefa voavely ny vary dia atsipitsipiny ho entin' ny rivotra ny vodivary sy ny akofa (Job. xxi. 18; Sal. i. 4; xxxv. 5; Jer. iv. 11, 12; Dan. ii. 35; Hos. xiii. 3; Lio. iii. 17); dia ahofa hialan' ny vato kely izy ka dia diovina tsara amin' ny sahiratsy sy ny sahafa (Isa. xxx. 24).—J.W.

**ASAFA** (*Mpamory*): dia Levita, zanaky Berekia (1 Tant. vi. 24; xv. 17), izay nalaza noho ny fahaizany tamin' ny zava-maneno, ka notendren' i Davida hiventy hira tao amin' ny Tempoly sy hitandrina ny hira sy ny zava-maneno izay fanao tamin' ny fivavahana isan' andro. Ny taranak' i Asafa, na "Zanak' i Asafa," no lazaina tamin' ny aoriana ho isan' ny mpihira tao amin' ny Tempoly (2 Tant. xx. 14; Ezr. ii. 41; iii. 10; Neh. vii. 44; xi. 22); ary toa raharaha nolovan' ny taranak' i Asafa ny miventy hira toy izany (1 Tant. xxv. 1, 2). Asafa dia nalaza ho mpaminany tamin' ny aoriana (na "mpahita") sy mpanao hira (2 Tant. xxix. 30; Neh. xii. 16), ary iraika ambin' ny folo ny Salamo misy ny anarany, Sal. lxxiii.—lxxxiii. Na marina izany, na tsia, zahao SALAMO. Nisy olona telo lahy hafa koa izay natao hoe Asafa ny anarany: ny anankiray dia mpanora-tantara tamin' i Hezekia mpanjaka (2 Mpan. xviii. 18; Isa. xxxvi. 3); ary ny anankiray koa dia mpitandrina ny alan' ny mpanjaka tamin' ny nanjakan' i Artakseresy (Neh. ii. 8).—J.S.

**ASAHELA**: zanakalahin' i Zeroia, anabavin' i Davida, izy sy zandrin' i Joaba sy Abisay. Nalaza noho ny hafaingan-tongony izy ("haingan-tongotra tahaka ny gazela izy"), dia fahaizana izay noderain' ny olona tany aloha izany. Ary nony niady tamin' ny miaramilan' i Isiboseta nofehezin' i Abnera tao Gibeona izy, ka resy Abnera ka nandositra, Asahela dia nanaraka sy nanenjika azy; ary na dia nangatahin' i Abnera aza mba hivily, dia tsy nety izy, koa Abnera no voatery hamely azy mba hamonjy tena (2 Sam. ii. 18-23). Dia maty teo Asahela (zahao ABNERA SY JOABA).—J.S.

**ASAIA**: dia anaran' olona efa-dahy voalaza ao amin' ny Test. Tal. Tsy nisy malaza loatra tamin' ireo anefa, fa ny teny milaza azy avy dia 1 Tant. iv. 36; vi. 30; xv. 6; ix. 5; 2 Tant. xxxiv. 20.—J.S.

**ASAN' NY APOSTOLY.** Izany no anarana nahafantaran' ny Kristiana ity boky ity hatrizay ela dia ela izay. Nefa angamba tsy mba anarany tamin' ny voalohany izany, fa "Asan' Apostoly" (dia ny sasany), satria hita miharihary fa tsy voalaza izay nataon' ny Apostoly rehetra, fa izay nataon' ny sasany hiany izay malazalaza kokoa, indrindra fa Petera sy Paoly. Rehefa voalazan' ny mpanoratra ity boky ity ny niakaran' i Jesosy Tompo tany an-danitra, sy ny nidinan' ny Fanahy Masina tamin' ny fiangonana, sy ny nielezan' ny filazantsara, ary ny fanenjehana izay nanjo ny mino manaraka izany,—ny niantsoan' i Kristy an' i Saoly mpanenjika ho Apostoly no lazainy, ary ny nanendrena azy ho Apostoly tamin' ny Jentilisa. Dia misy teny milaza ny namohan' i Petera ny fanjakan' ny lanitra tamin' ny firenena hafa izay tsy Jiosy (toko x.); ary ny ankabiazan' ny teny sisa eo amin' ny boky dia tantara milaza izay nalehan' i Saoly (Paoly) nitory ny filazantsara, ary ny nanambinan' Andriamanitra azy, mbamin' ny fahoriana sy ny fanenjehana nieretany hatramin' ny nitondrana azy tany Roma hotsarain' emperora. Ary ny teny farany ao amin' ny boky dia milaza azy nafatotra tany Roma miandry ny hitsara azy. Koa hatramin' ny toko xiii. ka hatramin' ny faran' ny boky (toko xxviii.) dia azo atao hoe 'Asan' i *Paoly* Apostoly' ity boky ity. Fa aoka hoheverina

1.—*Ny Nanoratra ny Asa.* Olona iray hiany no nanoratra ny Asan' ny Apostoly sy ny Filazantsara izay atao hoe ny Filazantsara nosoratan' i Lioka. Fa eo amin' ny Asa i. 1 dia misy teny milaza ny taratasy hafa izay nampitondrainy tamin' i Teofilo tany aloha; koa mifanaraka amin' ny teny eo amin' ny Lio. i. 3 izany. Koanefa na eo amy ny Filazantsara, na eo amin' ny Asan' ny Aposotly' dia tsy voalaza ny *anaran'* ny nanoratra azy, fa izay notantarain' ny olona tao aloha hiany no ahafantarana azy ho Lioka, dia ilay Lioka voalaza eo amin' ny Kol. iv. 14; Filem. i. 24; 2 Tim. iv. 11. Ary ny amin' i Lioka, zahao LIOKA, fa ny teny ao no tokony hodinihin' ny mpamaky ity. Angamba Jentilisa hiany Lioka araka ny fireneny sy ny firazanany; ary mpanao-fanafody no raharahany. Ary rehefa tonga Kristiana izy, dia nazoto nanao izay tratry ny ainy hampandroso ny fanjakan' Andriamanitra ka dia nanaraka an' i Paoly. Raha tany Asia Minora Paoly, tamin' ny Diany nitety tany Fanindroany, dia vao narahin' i Lioka izy; ary ataon' ny sasany fa ny faharariarian' i Paoly no nakany an' i Lioka mpanao-fanafody ho namany tamin' izay; fa efa narary tany Galatia izy (Gal. iv. 13), sady vao avy tany Galatia indrindra izy tamin' ny nahitany an' i Lioka tany Troasy. Kanefa zavatra kely no ahafantarantsika izany; diniho tsara Asa. xvi. 7, 8, 10. Raha nilaza ny amin' i Paoly Lioka, dia nolazainy hoe *izy*; fa rehefa niaraka kosa Paoly sy Lioka, dia novany ny teny ka nataony hoe *izahay*; koa fantatsika fa ny fiteninsika etỳ hoe 'izahay'

dia teny milaza ny miteny, na ny manoratra, sy ny namany; ka izany no vavolombelona ahafantarantsika fa niaraka tamin' i Paoly Lioka no nanoratany hoe: 'Nandeha *izahay*.' Ary nony tonga tany Filipy any Makedonia izy, dia toa nijanona tany Lioka, nefa ny tsi-fisian' ny teny hoe 'izahay' no famantarana izany (Asa. xvi. 17 no faran' ny misy ny hoe 'izahay'); fa raha niverina tany Filipy taorian' izany indray i Paoly sy ny namany, dia niainga niaraka taminy indray Lioka (Asa. xx. 5), ka tsy nisaraka taminy intsony mandra-pahatongany tany Roma. Raha nifatotra roa taona tany Kaisaria ny Apostolin' ny Jentilisa, ary raha nentiny tany Roma hitsarana izy, dia mbola nomba azy hiany Lioka. Ary amin' izany, hitantsika izay nahamety an' i Lioka ho nanoratra ity tantara atao hoe "Ny Asan' ny Apostoly" ity. Fa amin' izay nosoratany dia be no hitan' ny masony sy ren' ny sofiny, raha nandeha niaraka tamin' i Paoly izy: diniho xvi., sy xx. 5—xxviii. Ary koa, raha marina ny hevitry ny olona, angamba nanoratra kely mandrakariva Lioka, na taiza na taiza nalehany, mba hitadidiany tsara ny nataony sy izay nihatra taminy isan' andro. Tsy hita loatra izay voalohany namporisika azy hanoratra: na mba nikasa hilaza ny nalehan' i Paoly sy izy hiany izy, dia vao nitatra indray ny heviny tao aoriana, na manao ahoana. Kanefa hitantsika fa tsy ny nalehan' i Paoly hiany no voalazany; fa ny toetry ny fiangonana tany Jerosalema tamin' ny voalohany, sy ny nataon' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy, ary ny toetry Paoly fony izy mbola mpanenjika, mbamin' ny nataony rehefa niova izy ka nantsoina ho Apostoly koa,—dia voalazany avokoa izany. Ary raha mieritreritra isika hoe: Ahoana no nahalalan' i Lioka izany rehetra izany, nefa ny ankabiazany dia zavatra tsy hitany? dia azo valiana mora hiany ny hevitsika. Fa lehilahy nazoto nitady ny fototry ny zavatra nokasainy holazaina Lioka (Lio. i. 1-4); ary amin' izany, dia tsy maintsy nandinika sy nanadina izay olona nahalala ka azony nanontaniana izy vao nanoratra. Ny tantaran' i Paoly tokony ho azony tamin' i Paoly hiany; ary angamba misy aza ny teny nosoratan' i Paoly milaza ny nalehany, etc., izay nadikan' i Lioka fotsiny hiany, na novany kely foana, dia natambany tamin' ny azy indrindra, fa ny teny sasany notorin' i Paoly (xx. 18-35; xxii. 1-22; xxiv. 10-21). Ary tsy izany hiany, fa nisy nahazoan' i Lioka namantatra ny toetry ny Apostoly sasany sy ny fiangonana tany Jerosalema, raha naharitra nifatotra tany Kaisaria Paoly. Fa roa taona izy no tany, ary tamin' izany no tokony ho nanoratan' i Lioka ny tantara sasany. Fa akaiky an' i Jerosalema Kaisaria, ary angamba Lioka nankany matetika sy tany amin' ny tanàna hafa tany Palestina hanadina sy handinika tsara ny mpianatr' i Jesosy tany; ary dia azony marina ny toetry ny fiangonana hatr' izay niandohany. Ary tany Kaisaria hiany no nitoeran' i Filipo (xxi. 8), izay isan' ny fito lahy nofidin' ny fiangonana ho diakona (vi. 5); ary tany koa no nonenan' i Korinelio sy ny namany tao aloha (x. 1); ary tokony ho nisy mbola tany hiany izy ireo tamin' ny nifatoran' i Paoly tao. Ary amin' izany hitantsika izay fanaon' i Lioka: tsy izay zavatra efa hitan' ny tenany hiany no nosoratany, fa mpanangona izay vitan' ny sasany koa izy; ary izay azony tamin' ny olona nahalala sy ny vavolombelona nahatoky dia nadikany ka nakambany tamin' ny azy. Izy dia nazoto nitady ny fototry ny zavatra rehetra, ary ny Fanahy Masina koa nitarika sy nitondra azy ho amin' ny marina.

2.—*Ny Fototry ny nanoratan' i Lioka ny Asa.* Tsy mba teny nampitondrain' i Lioka tamin' ny fiangonana iray ity tantara ity; fa ho an' ny Kristiana rehetra no nanaovany azy, na ny Jiosy, na izay Jentilisa, mba hamantarany marina ny zavatra ninoany. Fa nisy lehilahy natao hoe Teofilo, izay olona nalaza sy ambony toetra angaha (fa hoy izy: 'Ry Teofilo tsara indrindra,'—Lio. i. 3 ampitovina amin' ny Asa. xxiv. 3), ary izy no nanoratan' i Lioka. Koa fanaon' ny olona izany, na tany aloha na tato aoriana: ny manoratra boky dia mifidy izay olona tiany hotolorany ny boky ataony; dia soratany na tontainy amin' ny boky ny anaran' ilay tolorany azy. Fanajana azy izany, kanefa ny olona manan-daza, na ny mpanapaka, na ny andriana, no anolorana boky tahaka izany. Ary Lioka nanao toy izany tamin' ny boky roa izay nosoratany. Tsy Teofilo irery no nanoratany ny tantara, fa ho an' ny Kristiana rehetra; nefa nanaja an' i Teofilo izy ka nanolotra azy ny boky, sady nataony ao ny anarany. Koa ny amin' i Teofilo, zahao TEOFILO. Tian' i Lioka ho fantatry ny Kristiana rehetra ny nahatanterahana ny tenin' ny Ray tamin' ny nidinan' ny Fanany Masina sy ny nielezan' ny filazantsara tamin' izao tontolo izao. Izany angamba no nanoratan' i Lioka ny Asan' ny Apostoly. Kanefa maro ny zavatra samy hafa tokony hianarana amin' ny teny nosoratany, na dia tsy nokasain' izy nanoratra azy loatra aza izany. Ny herin' Andriamanitra sy ny fahefana lehibe nomeny ny Apostoly dia samy miseho amin' ny tantara; ary hitantsika koa ny anton' ny filazantsara, fa ho an' ny firenena rehetra izy, na ny zanak' i Abrahama, na ny Jentilisa. Ary amin' izany, tokony hodinihina tsara ity tantara ity mba hahafantarantsika ny hevitra sy ny fanaon' ny Apostoly mpanorina ny Fiangonana, sy ny zavatra nataony hampitatra sy hampandroso ny fanjakan' i Kristy, sy ny fomba notendreny hotandremana sy harahin' ny Kristiana; ary mba hahitantsika koa ny fahoriana sy ny fanenjehana izay

hanjo ny mpanompon' i Kristy raha manao izay zakany izy hampahafantatra ny sasany ny teny famonjena.

3.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratan' i Lioka ny Asa.* Ny teny ao amin' ny toko farany no tsy maintsy hoheverina amin' izany. Fa hitantsika fa efa tonga tany Roma Paoly, sady efa nitoetra tany roa taona izy tamin' izay (xxviii. 30, 31); dia fantatsika fa tsy talohan' izany no nahavitan' i Lioka ny tantara, na dia efa voasorany ela hiany aza angaha ny ankabiazany. Ary koa, ny nitoeran' i Paoly tany Roma, raha niandry hotsarain' i Kaisara ny amin' ny niampangan' ny Jiosy azy izy, no zavatra farany voalazan' i Lioka, ka dia tapitra amin' izany ny teniny. Tsy misy teny milaza izay nisehoan' i Paoly teo anatrehan' ny mpanjaka, na milaza ny nahafahany mbamin' ny nalehany tao aoriana, ary ny niverenany fanindroany tany Roma sy ny namonoany azy tany. Koanefa tokony ho nolazaina indrindra izany raha mba zavatra efa fantatr' i Lioka; ary angamba tsy nisy mbola tanteraka izany no dia tsy voalaza. Mbola tany Roma Paoly, sady efa tapitra ny roa taona; ary tamin' izany angamba no nahavitan' i Lioka ity boky ity, sy nampitondrany azy tany amin' i Teofilo. Ary amin' izany, ny taona nanoratany azy dia tokony ho A.D. 63; ary ny tany dia Roma. Nisy nitsaharan' i Paoly sy nialany sasatra tany, fa tsy afaka nandehandeha izy sy ny namany, sady efa nandroso tokoa ny fanjakan' i Kristy tamin' izany; ka dia tian' i Lioka ho fantatry ny Kristiana rehetra ny nataon' ny Apostoly, sy ny nanorenany ny fiangonana tany amin' ny Jiosy ary tany amin' ny Jentilisa. Ary tsy izany hiany, fa efa antomotra ny hisehoan' ny fanenjehana mafy izay hihatra amy ny mpanompon' i Jesosy Kristy, ary angamba nisy mpaminany teo amin' ny Fiangonana izay naminany ny hihavian' izany; dia izany indray no tokony ho nampahazoto any Lioka hahavita faingana ny bokiny, fandrao hiely ny Kristiana, ka tsy hisy hanaovana azy intsony. Ny Kristiana tany Roma nahazo ny tantara aloha, dia nandikany indray izy, ka naeliny tany amin' ny tany hafa.

4.—*Ny Zavatra voalaza eo amin' ny Asa.* Efa voalahatra eo amin' ny Fandaharana (zahao ny teny manaraka ity) ny zavatra rehetra voalaza sy ny taona nisiany sy ny nanaovana azy, ka dia atao fohy hiany ny teny eto. Lioka nampahatsiaro an' i Teofilo, izay nanoratany ny boky, ny amin' ny teny anankiray nosoratany tamin' ny talohan' ity: ary nony vita izany dia nilaza ny amin' ny niakaran' i Kristy tany an-danitra izy, ny niverenan' ny Apostoly tany Jerosalema, ny niandrasany ny Fanahy Masina, ny nidinan' ny Fanahy Masina tamin' ny Pentekosta, sy ny zavatra mahagaga hita tamin' izany andro izany. Rehefa voalaza ny toetry ny reni-fiangonana tany Jerosalema, hatramin' ny nanenjehan' ny loholon' ny Jiosy azy sy ny namonoany an' i Stefana ary ny nanelezany ny Kristiana, dia nambara koa ny amin' i Saoly mpanenjika, izay nibebaka ka niova fanahy ho Kristiana mazoto sy ho Apostoly. Ary tsy ny tany Jerosalema na ny tany Palestina hiany no nolazaina, fa ny amin' ny nandraisana ny Jentilisa ho isan' ny Fiangonana koa. Petera no nankany amin' ny Jentilisa aloha, dia vao Paoly; ary izay nalehany Paoly sy izay nataony no fototry ny teny hatramin' ny toko xiii. ka hatramin' ny faran' ny boky; ary nony nifatotra voalohany tany Roma Paoly, dia notaperin' i Lioka ny tantara, ary taratasy hafa no ahafantarana izay nanjo azy tato aoriana.

5.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

| | |
|---|---|
| Asa. i. 20 .......... | Sal. lxix. 25. |
| ,, i. 20 .......... | ,, cix. 8. |
| ,, ii. 17-21 ...... | Joela ii. 28-32. |
| ,, ii. 25-28 ...... | Sal. xvi. 8-11. |
| ,, ii. 34, 35 ...... | ,, cx. 1. |
| ,, iii. 22, 23...... | Deo. xviii. 15, 16. |
| ,, iii. 25........ | Gen. xxii. 18. |
| ,, iv. 11........ | Sal. cxviii. 22. |
| ,, iv. 25, 26 .... | ,, ii. 1, 2. |
| ,, vii. 3 ........ | Gen. xii. 1. |
| ,, vii. 6, 7 ..... | ,, xv. 13, 16. |
| ,, vii. 26-28 .... | Eks. ii. 13, 14. |
| ,, vii. 32 ....... | ,, iii. 6. |
| ,, vii. 33, 34 .... | ,, iii. 5, 7, 8, 10. |
| ,, vii. 35 ........ | ,, ii. 14. |
| ,, vii. 37........ | Deo. xviii. 15. |
| ,, vii. 40........ | Eks. xxxii. 1. |
| ,, vii. 42, 43 .... | Am. v. 25-27. |
| ,, vii. 49, 50 .... | Isa. lxvi. 1, 2. |
| ,, viii. 32, 33 .... | Isa. liii. 7, 8. |
| ,, xiii. 22 ..... | 1 Sam. xiii. 14. |
| ,, xiii. 22........ | Sal. lxxxix. 20. |
| ,, xiii. 33 ....... | Sal. ii. 7. |
| ,, xiii. 34 ....... | Isa. lv. 3. |
| ,, xiii. 35 .. .... | Sal. xvi. 10. |
| ,, xiii. 41 ........ | Hab. i. 5. |
| ,, xiii. 47........ | Isa. xlix. 6. |
| ,, xv. 16, 17 .... | Am. ix. 11, 12. |
| ,, xxiii. 5 ...... | Eks. xxii. 28. |
| ,, xxviii. 26, 27.. | Isa. vi. 9, 10. |

6.—*Fizarana ny Asa.* Maro ny fizarana samy hafa efa noheverin' ny olona, fa izao no tsotra sy mora fantatra. Mizara telo izy: 1.—Ny niandohan' ny reni-fiangonana tany Jerosalema, sy ny nitomboany hatramin' ny andro niakaran' i Kristy tany an-danitra ka hatramin' ny fanenjehana voalohany tany Jodea; i.—viii. 4. 2.—Ny nielezan' ny mino noho ny fanenjehana, ny nandraisan' ny Samaritana ny filazantsara, ny nibebahan' i Paoly, ary ny nanorenana ny fiangonana tamin' ny Jentilisa tany Antiokia; viii. 5—xii. 3.—Ny nitaran' ny fanjakan' i Kristy tany amin' ny Jentilisa, na tany Asia na tany Eoropa, mbamin' ny nataon' i Paoly sy Barnabasy ary izay namany sasany koa; xiii.—xxviii.

| TAONA. A.D. | *A.U.C. | MPISORONABE. | MPANAPAKA TANY JODIA. | NY ZAVATRA VOALAZA EO AMIN' NY ASA. |
| --- | --- | --- | --- | --- |
| TIBERIO nanjaka nabaleo-tena, Aug. 19, A. D. 14.<br>30<br>36 | <br>783<br>789 | KAIAFA natao mpisoronabe, A.D. 25. | PONTIO PILATO natao mpanapaka, A.D. 26 na 27.<br>Nanan-tsiny Pilato ka nakarina tany Roma; fa raha tsy mbola tonga tao izy, dia maty Tiberio. | NY NIAKARAN' NY TOMPO. PENTEKOSTA. *Ny nidinan' ny Fanahy Masina.*<br>A.D. 30-37 no nisian' ny zavatra voalaza eo amin' ny Asa ii. 42—vi. 8. Nandroso tsara tany Jerosalema ny finoana. |
| 37<br>KALIGOLA nanjaka, Mar. 6. | 790 | Naongan' ny Romana Kaiafa.<br>JONATANA zanak' Anano; fa naongana indray izy.<br>TEOFILO zanak' i Anano. | *Marselo* niandry ny tany. MARYLO notendren' i Kaligola ho mpanapaka.<br>*Heroda Agripa* I. notendren' i Kaligola ho tetraka tany Batania sy Trakonitisy ary Aoranitisy. Heroda rahalahiny natao mpanjakan' i Kalkisy. | *Stefana novonoina* (vii. 59). Niely ny mpianatra (viii. 4). Filipo nankan' i Samaria, dia vao Petera sy Jaona (viii. 5-25). Filipo nampino ilay Etiopiana ary nitory hatrany Azota ka hatrany Kaisaria (viii. 26-40). *Nibebaka Saoly ka nino an' i Kristy* tamy ny faran' izany taona izany (?) (ix. 1-19). |
| 38<br>40 | 791<br>793 | | Heroda Antipasy nankany Roma hila sitraka tamin' i Kaligola, fa noroahiny kosa izy, Agripa no natao tetraka nisolo azy. | Niadana ny fiangonana (ix. 31). Nitety tanàna Petera (ix. 32-43). Nitory tamin' i Kornelio sy ny sakaizany tany Kaisaria izy (x. 1-48). Nilaza tamin' ny fiangonana tany Jerosalema ny nalehany tany Kaisaria Petera (xi. 1-18). Rehefa nitoetra telo taona tany Arabia sy Damaskosy (Gal. i. 15-18) Saoly, dia niakatra tany Jerosalema izy *(Ny niakarany Voalohany)* ka nihaona tamin' i Petera (xi. 26-29); dia nipetraka tany izy 15 andro, fa nony nenjehina, dia nampandehanin' ny mino ho any Tarsosy izy (ix. 30, 31). |
| 41<br>KLAODIO vao nanjaka, Jan. 24.<br>43 | 794<br><br>796 | Teofilo naongan' i Agripa. SIMONA notendrena, fa nesorin' i Agripa indray izy tamin' izany taona izany hiany.<br>MATIASA zanak' i Anasy; nesorin' i Agripa, A.D. 43.<br>ELIONAIO zanak' i Simona. | AGRIPA nataon' i Klaodio ho mpanjakan' ny tany rehetra izay nanjakan' i Heroda Lehibe raibeny. HERODA AGRIPA, mpanjakany Jodea, tonga tany amin' ny fanjakany, A. D. 42. | Ny filazantsara efa notorina tany Antiokia tamin' izay (xi. 19, 20). Barnabasy nirahin' ny fiangonana tany Jerosalema hankany Antokia; dia faly izy raha nahita ny finoan' ny Jentilisa, ary naka an' i Saoly tany Tarsosy izy. Nitoetra tany Antokia herintaona izy roa lahy (xi. 26). Ny mpianatra vao natao hoe 'Kristiana.' Agabo naminany ny mosary izay ho avy (xi. 28), dia namory vola ny Kristiana hamonjy ny rahalahiny tany Jodia, ary Saoly sy Barnabasy no nanatitra azy *(Ny niakarany Faharoany)* (xi. 30), fa angamba efa maty Heroda vao tonga tany Jerosalema izy roa lahy. |
| 44 | 797 | | Maty Heroda Agripa. KOSPIO FADO mpanapaka tany Jodea. | Jakoba, rahalahin' i Jaona, novonoin' i Heroda Agripa (xii.). Nafatotra Petera (tamin' ny Paska), fa novonjen' ny anjely izy (xii. 3-17). *Ny nahafatesan' i Heroda Agripa* tany Kaisaria (xii. 23). |
| 45 | 798 | Elionaio, fa nesorin' i Heroda, mpanjakan' i Kalkisy izy. JOSEPA zanak' i Kamy. | Heroda, mpanjakany Kalkisy, nahazo fahefana tamin' i Klaodio hanendry ny mpisoronabe ary hitandrina ny Tempoly sy ny fanaka masina. | *Ny Dian' i Paoly* (Saoly sy Barnabasy) *nitety tany Voalohany* (xiii. 7—xiv. 28) tany Kyprosy sy Asia Minora (A. D. 46 na 47). |

*A. U. C. dia litera misolo ny teny Latina hoe '*Anno urbis conditionis*,' izay hoe, raha adika ho teny Malagasy, 'Tamin' ny taona hatramin' ny nanorenana ny tanàna,' dia Roma; dia milaza ny taona hatramin' ny niandohan' ny fanjakana Romana.

| TAONA. A.D. | *A.U.C. | MPISORONABE. | MPANAPAKA TANY JODIA. | NY ZAVATRA VOALAZA EO AMIN' NY ASA. |
|---|---|---|---|---|
| 46<br>47<br>48 | 799<br>800<br>801 | Josefa naongan' i Heroda, mpanjakan' i Kalkisy, A. D. 47.<br>ANANIASY zanak' i Nebadaio. | TIBERIO ALEKSANDRO mpanapaka tany Jodia. Mafy ny mosary tany Jodia.<br>VENTIDIO KOMANO, mpanapaka tany Jodia, ary maty tamin' izay Heroda, mpanjakan' i Kalkisy. | Naharitra herintaona mahery kely ny nandehanan' i Paoly, dia niverina tany Antiokia tamin' ny A. D. 47 na 48 izy.<br>Nitoetra ela tany Antiokia izy (xvi. 28). |
| 49 | 802 | | *Agripa*, zanak' i Heroda Agripa, natao mpanjakan' i Kalkisy. | |
| 50<br>54<br>NERO vao nanjaka, Okt. | 803<br>807 | Ananiasy nirahina ho any Roma, fa nanan-tsiny izy sy Komano noho ny niadiany tamin' ny Samaritana, nefa toa tsy naetry izy. | Komano naongana.<br>FELIKSA natao mpanapaka tany Jodia A. D. 53.<br>Agripa II., mpanjakan' i Kalkisy, nasandratra ho mpanjakan' i Batania, &c. | Nisy fisarahan-tsaina ny amin' ny fora, &c. (xv. 1)!; Paoly sy Barnabasy nirahina tany Jerosalema *(Ny niakarany Fanintelony)* tamin' izany raharaha izany (xv. 2, 3; Gal. ii. 1, dia 14 taona hatr' izay nibebahan' i Saoly). Niverina izy ka nitoetra tany Antokia nitory sy nampianatra (xv. 35). Nihaona tamin' i Petera tany Antiokia izy (Gal. ii. 11-21). Nifanditra sy nisaraka Paoly sy Barnabasy. *Ny Dian' i Paoly nitety tany Fanindroany.* Silasy no namany (xv. 40) ary Timoty (xvi. 3); nitety vohitra tany Asia Minora hatrany Makedonia sy Grisia izy (xvi. xvii.). Nipetraka tany Korinto izy herintaona sy tapany (xviii. 11) *(nanoratra 1 Tes. sy 2 Tes.)*, dia niondrana hamonjy ny Pentekosta tany Jerosalema tamin' ny lohataon' ny A. D. 54 *(Ny niakarany Faninefany)*; ary raha avy tany, dia niverina tany Antiokia izy (xviii. 22). Tamin' ny fararano tamin' io taona io nandeha indray izy ka tonga tany Efesosy. Fa Apolosy efa tonga tany Korinto talohan' izany ka nitory tany (xix. 1-8). |
| 55<br>56<br>57 | 808<br>809<br>810 | | Nero nanome an' i Agripa II. ny tanàna sasany tany Galilia sy Perea.<br>Ilay Egyptiana (Asa. xxi. 38) nitondra olona maro tany an-efitra. Noresen' i Feliksa izy, nefa afaka nandositra ny tenany. | Tany Efesosy Paoly hatramin' ny Pentekosta A. D. 57 (xx. 31; 1 Kor. xvi. 8, 9).<br>Tany izy no nanoratra (ny Epis. tamin' ny Galatiana?) *ny Epis. Voalohany tamin' ny Korintiana* rehefa niala izy (1 Kor. xvi. 8). Angamba nankany Korinto tamin' izany koa Paoly, nefa tsy voalaza ao amin' ny Asa izany.<br>Tamin' ny Pentekosta (A. D. 57), taorian' ny tabataba (xix. 23-41), |
| 58 | 811 | | dia nankany Makedonia Paoly (xx. 1; 2 Kor. ii. 12, 13) dia tao izy nanoratra *ny Epis. Faharoa tamin' ny Korintiana* (2 Kor. ix. 2); ary nankany Grisia dia nitoetra tany nandritra ny ririnina (xx. 2) ka nanoratra *ny Epis. tamin' ny Romana* (A. D. 58). Nandeha an-tanety izy ho any Jerosalema dia tonga tany Filipy; dia niondrana izy hankany Kaisaria tamin' ny Aprily, ary ny sambo nahazo tany Troasy sy Miletosy, &c. vao tonga. Tonga tany Jerosalema izy *(Ny niakarany Fanindiminy)* tokony ho andro vitsy talohan' ny Pentekosta (xx. 1-xxi. 16). Nosamborin' ny Jiosy avy tany Asia izy, ka nentiny teo anatrehan' ny Synedriona; novonjen' i Lysia tamin' ny Jiosy izy, ka nateriny tany Kaisaria hotsarain' i Feliksa; dia nidina tany Ananiasy sy ny Synedriona, ary Paoly navelan' i Feliksa mfatotra tany antrano-famatorana (xxi. 27 xxiii. 25). | |

| TAONA. A.D. | A.U.C. | MPISORONABE. | MPANAPAKA TANY JODIA. | NY ZAVATRA VOALAZA EO AMIN' NY ASA. |
|---|---|---|---|---|
| 59<br>60<br>61<br>62<br>63 | 812<br>813<br>814<br>815<br>816 | ISIMAELA, zanak' i Faby, nataon' i Agripa II. mpisoronabe. Nankany Roma Isimaela hiampanga an' i Agripa, dia naongana (A. D. 61), ary JOSEFA KABY notendrena. Naongan' i Agripa (A. D. 61 na 62) izy, ary ANANO natao mpisoronabe hisolo azy. Rehefa afaka telo volana indray, dia nesorin' i Agripa izy, ary JESOSY, zanaky Daminaio, no notendrena hisolo azy. | PORSIO FESTOSY notendrena hisolo an' i Feliksa, A.D. 60. Maty Festosy (A.D. 62). Raha nahare izany ny mpanjaka tany Roma, ALBINO no nirabiny hisolo azy. | Nifatotra tany Kaisaria Paoly. Raha nampangain' ny Jiosy tany izy ary efa ho entina any Jerosalema, dia nangataka handahatra amin' i Kaisara izy (xxv. 1-12); namaly teo anatrehan' i Agripa sy Festosy izy (xxv. 13 - xxv. 32); ary nampanateriny an-tsambo ho any Roma. Vakisambo tany Melita izy dia nitoetra tany nandritra ny ririnina (xxvii. 1—xxviii. 11). Tonga tany Roma Paoly (Febroary), dia nambenana tao, nefa nitoetra tao an-trano nohofany izy ka nitory teny roa taona ngarangidina (xxviii. 11-31). Rehefa tapitra izany taona roa izany dia vitan' i Lioka ny Asan' ny Apostoly. Ary tamin' izany taona roa izany angamba no nanoratan' i Paoly *ny Epis. tamin' ny Efesiana sy ny Kolosiana sy Filemona ary ny Filipiana.* |

*Filaharan' ny Taona nanaovana ny Zavatra Malaza voalaza ao amin' ny Asan' ny Apostoly, araka ny hevitry ny mpanoratra fito lahy ary.*

| | Usher | Pearson | Michaelis | Hug | Haenlein | Greswell | Anger |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | A. D. | A. D. | A. D. | A. D. | A. D. | A. D. | A. D. |
| Ny niakaran' i Kristy .............................. | 33 | 33 | 33 | 31 | 33 | 30 | 31 |
| Namonoana an' i Stefana .............................. | 34 | 34 | — | — | 36 | 37 | 37 |
| Niovan' i Paoly fanahy .............................. | 35 | 35 | 37 ? | 35 | 36-38 | 37 | 38 |
| Niakaran' i Paoly voalohany tany Jerosalema (ix. 26).. | 38 | 38 | — | 38 | 39 | 41 | 41 |
| Namonoana an' i Jakoba Apostoly .............................. | 44 | 44 | 44 | 44 | 44 | 43 | 43 |
| Niakaran' i Paoly fanindroany tany Jerosalema (xi. 30).. | 44 | 44 | 44 | 44 | 44 | 43 | 44 |
| Dian' i Paoly voalohany nitety tany .............................. | 45-46 | 44-47 | — | 44 | — | 44 | 44 |
| Niakaran' i Paoly fanintelony tany Jerosalema (xv.) .... | 53 | 49 | — | 52 | 49 ? | 48 | 48 |
| Nahatongavan' i Paoly tany Korinto .............................. | 54 | 52 | 54 ? | 53 | 54 | 50 | 52 |
| Niakaran' i Paoly faninefany tany Jerosalema (xviii. 22) | 56 | 54 | — | 55 | 54 | 52 | 54 |
| Nonenan' i Paoly tany Efesosy .............................. | 56-59 | 54-57 | — | 56-58 | — | 53-55 | 55-59 |
| Niakaran' i Paoly fanindiminy tany Jerosalema (xxi. 17) | 59 | 58 | 60 | 59 | 60 | 56 | 58 |
| Nahatongavan' i Paoly tany Roma .............................. | 63 | 61 | 63 | 62 | 63 | 59 | 61 |

7.—*Fandaharana manaraka ny taona.* Lioka tsy milaza ny taona, kanefa milaza ny anaran' ny mpanjaka sy ny mpanapaka izy sy ny zavatra hafa izay efa nosoratana tao amin' ny taratasy hafa. Dia izany no mampy ny mpandinika azy. Ary ity fandaharana mialoha ity efa nataon' ny sasany hampahazava ny teny, ka tokony ho marina hiany ny ankabiazany, ka dia nadika izy. Dia diniho tsara izy. Voalahatra mifanandrify eo aminy ny taona sy ny mpanjaka tany Roma sy ny mpisoronabe tamin' ny Jiosy, ary ny mpanapaka napetraky ny Romana honina tany Jodea, ary ny teny eo amin' ny Asa.—G.C.

**ASDODA** na **AZOTOSY** (Asa. viii. 40); dia isan' ny tanàna dimy izay renivohitry ny Filistina. Ary ny nitoerany dia sahabo ho 30 maily avaratry ny sisin' ny tany Palestina any atsimo; ary telo maily atsinanan' ny Ranomasina Mediteraneana. Dia ao antsasa-dalana anelanelan' i Gaza sy Jopa izany. Tamin' ny nidiran' ny Zanak' Isiraely tany Palestina dia nomena ny firenen' ny Joda ity tanàna ity (Jos. xv. 47); nefa tsy resin' ny Zanak' Isiraely tamin' izay izy. Izay nampanan-daza an' i Asdoda dia ny nitoerany tao an-dalana mankany Egypta. Ankehitriny dia vohitra kely foana izy, fa ny anarany teo aloha mbola

miraikitra aminy hiany, ka tononina hoe Asdoda.—L.S.

**ASERA** (*Sambatra*): isan' ny zanakalahin' i Jakoba izy, ary naterak' i Zilpa, ankizivavin' i Lea, vadin' i Jakoba, ho azy (Gen. xxx. 13). Ny taranak' i Asera dia isan' ny firenena roa ambin' ny folo tamin' ny Zanak' Isiraely, fa tsy misy zavatra nataony izay nahalaza azy loatra. Raha mbola tany anefitra ny Zanak' Isiraely, ny taranak' i Asera nitoby tao anelanelan' ny Dana sy Naftaly, tao avaratry ny Tabernakely (Nom. ii. 25-29); tahaka ny rahalahiny rehetra, izy koa naniraka olona hisafo ny tany Kanana, ary Setora, zanaky Mikaela, no anaran' ilay irany (Nom. xiii. 13). Rehefa voazara ny tany Kanana, ny taranak' i Asera nahazo fonenana tao amoron' ny Ranomasina Mediteraneana, nianavaratra avy tany Karmela, izay faritry ny taniny tao atsimo. Ny anjara-tanin' ny Zebolona sy Isakara dia tao atsimo-atsinanan' ny Asera, ary ny anjaran' ny Naftaly tao avaratr' atsinanany; zahao Jos. xvii. 10, 11; xix. 24-31; Mpit. i. 31, 32. Araka ny teny nolazain' i Jakoba (Gen. xlix. 20) sy Mosesy (Deo. xxxiii. 24) talohan' ny nahafatesany avy, dia tany mahavokatra tsara ny anjaran' ny Asera:

"Asera, dia avy ao aminy ny matavy fihinany,
Ary izy no ihavian' ny hanim-pin' andriana."
"Aoka hotahina mihoatra noho ny zaza maro Asera,
Ary hankasitrahana mihoatra noho ny rahalahiny izy
Ka hanoboka ny tongony amin' ny diloilo."

Nefa tonga kamo loatra izy ka tsy nandroaka ny olona tompon-tany; dia mbola nonina niaraka tamin' ny Foinikana any Sidona sy ny tanàna sasany izy, izay nitarika azy sy ny fanjakan' ny Isiraely hanompo ny sampiny tamin' ny aoriana (Mpit. i. 31, 32; 1 Mpan. xvi. 31). Ary ny Asera tsy mba nanampy ny rahalahiny tamin' ny tafika lehibe nentiny handroaka ny Kananita, fa nitoetra tao amin' ny seranany hiany (Mpit. v. 17).—J.W.

**ASERAHA**: ny sarin' ny sampy Astoreta sasany, izay natao tamin' ny tsangan-kazo, no natao hoe *Aseraha* ny anarany. Zahao ASTARTA, sy Mpit. iii. 7; vi. 25-30; 1 Mpan. xviii. 19; 2 Mpan. xxi. 7; xxiii. 6, 14. —W.M.

**ASKELONA**: dia isan' ny tanàna dimy izay renivohitry ny Filistina (Jos. xiii. 3; 1 Sam. vi. 17); ary tamin' izy dimy, Askelona hiany no seranana, fa tao amoron-dranomasina no niorenany. Ao an-tsasa-dalana anelanelan' i Gaza sy Asdoda izy, dia 10 maily atsimon' i Asdoda. Samsona nidina ho any Askelona (Mpit. xiv. 19), tahaka ilay olona misokosoko iny ho any amin' izay tsy mba nalehan' olona loatra. Askelona dia tao amin' ny zara-tanin' ny Joda, tahaka an' i Asdoda hiany, nefa tsy tanany loatra izy, fa nohazonin' ny Filistina tompon-tany. Heroda Lehibe dia teraka tao Askelona, ary nanorina trano mahafinaritra maro ho haingon' ny tanàna izy. Saiky tsy misy tanána ao ankehitriny, fa korontam-bato hiany, nefa ny mandany mbola mafy sady matevina. *Askolana* no anarana mbola ahafantarana azy.—L.S.

**ASKENAZA**: anankiray tamin' ny telo lahy zanak' i Gomera, zanak' i Jafeta, izy (Gen. x. 3). Tao Armenia no nonenan' ny taranany voalohany (Jer. li. 27), fa toa nifindra ho any Asia Minora sy Eoropa izy tao aoriana ka tonga niandohan' ny firenena sasany any.—J.S.

**ASIA**: maro hiany ny teny ao amin' ny Test. Vao. milaza an' i Asia, kanefa tsy mba ilay kontinenta lehibe izay fantatra ankehitriny amin' izany teny izany no voalazan' ireo, na ilay peninsola atao hoe Asia Minora aza, fa ny Asia fantatry ny olona tamin' ny andro nanoratana ny Test. Vao dia ilay tany any Asia Minora any andrefany indrindra, izay amoron-dranomasina sady nisy an' i Efesosy ho renivohiny. Natao isan' ny zana-tanin' i Roma izy tamin' ny nanjakan' i Aogosto, ary notapahin' ny governora na *pro-consul*. Maro ny tanàna lehibe sy manan-karena tao Asia, dia ny tanàna fito nisy ny fiangonana nanoratana ny Epistily Fito ao amin' ny Apokalypsy (ii., iii.), ary ny sasany koa. Nozaraina telo izy, dia Mysia sy Lydia ary Karia. Zahao Asa. ii. 9; vi. 9; xvi. 6; xix. 10, 22, 26, 27; xx. 4, 16, 18; Apok. i. 4, 11.—J.S.

**ASIARKA**: zahao LOHOLONA ANY ASIA.

**ASO**: dia tanàna sy seranana tao Mysia any Asia Minora. Naorina tao amoron' ny Golfan' i Adramytioma izy sady tandrifin' ny ony Lesbosy na Mitylene. Tao no nalehan' i Paoly Apostoly avy tany Troasy mba hiondrana ao an-tsambo hankany Mileto sy Foinika (Asa. xx. 13, 14).—J.S.

**ASTARTA**, na **ASTORETA**: anaran-tsampy izay nalaza teo amin' ny firenena maro fahizay ity, ka nataony ho lohan' ny andriamani-baviny. Tokony ho fanajana ny volana mihafeno no niandohan' ny fomban' ny fanompoana azy (Job. xxxi. 26-28), ary izy no nataon' ny firenena sasany manaja azy hoe: "Mpanjakavavin' ny lanitra" (Jer. xliv. 17). Koa zavatra ela dia ela ny fomba fanompoana an' i Astoreta, fa tamin' ny andron' i Abrahama aza dia hitantsika fa nisy tanàna tany Syria nantsoina tamin' ny anaran' ity sampy ity (Gen. xiv. 5) ho fankalazana azy. Tonga ploraly (Astarta) indraindray ny anarany, ary angamba ny tempoliny maro, na ny sariny samy hafa endrika, no mahatonga ny anarany ho ploraly. Renoka loatra ny fanarahana an' i Astarta ny Zanak' Isiraely, rehefa tonga tany Kanana izy; zahao Mpit. x. 6;

1 Sam. vii. 4; xii. 10. Natsahatra teo aoriana izany, nefa nampandrosoin' i Solomona indray; dia nahatezitra an' Andriamanitra indrindra izy noho ny nanaovany izany (1 Mpan. xi. 5, 33). Ireo mpaminaniny efajato izay nihinana tao amin' ny latabatr' i Jezebela mpanjakavavy, ary izay natao hoe "mpaminanin' ny Aseraha," dia tokony ho mpisorona an' i Astarta (1 Mpan. xviii. 19). Ary nodoroan' i Josia mpanjaka ny sampy Astarta rehetra, koa izany no niafarany tamin' ny tanin' ny Isiraely (2 Mpan. xxiii. 13, 14). Raha ny fototry ny fanompoana an' i Astarta no dinihina, dia zavatra mahamenatra loatra, koa tsy azo soratana ny fahavetavetana izay fanao tamin' ny fanarahana azy. Zahao koa ASERAHA sy BALA.—W.M.

Ny sarin' i Astarta sasany izay mbola hita amin' ny ilan' ny volan' ny Foinikana dia tahaka ny vehivavy ny tenany, fa ny lohany dia lohan' ombilahy. Matetika misy kintana koa miaraka amin' ny sariny; ary teo aoriana indray, ny tarehiny dia tahaka ny olona, fa hodidinin' ny tana-masoandro; mitaingina liona izy ary mitana varatra sy tehina eny an-tanany avy.—J.S.

**ASTARTA-KARNAIMA**: dia anaran-tanàna any Basana (Deo. i. 4; Jos. ix. 10), tao amin' ny zara-tanin' ny antsasak' ny Manase an-dafin' i Jordana (Jos. xiii. 31), sady tanàna fonenan' ny zanak' i Levy (1 Tant. vi. 71). Tanàna efa fantatra tamin' ny andron' i Abrahama io (Gen. xiv. 5), ary ny anarany dia avy tamin' ny sampy na andriamanibavy izay notompoina tao, nefa nampiany hoe *Karnaima*, dia 'manan-tandroka.' Angamba lehibe sy tsara ny tempolin' io sampy io tao Astarta-Karnaima, ka dia tonga nalaza ny tanàna nisy azy. Zahao ASTARTA.—J.S.

**ASYNKRITO**: dia Kristiana anankiray tao Roma, izay nanaovan' i Paoly veloma (Rom. xvi. 14).—J.S.

**ASYRIA**: dia fanjakana lehibe sady malaza tao an-daniny roan' ny ony Tigrisy (Gen. ii. 14; ary ny renivohiny dia Ninive (Gen. x. 11). Avy tamin' i Asyra (Gen. x. 22), zanak' i Sema, no nahazoan' i Asyria ny anarany, ary taoriandriana nataon' ny olona tompontany fa Asyra no lohan' ny andriamaniny. Tsy tany lehibe izy tamin' ny andro taloha tsy akory, fa tany kely teo andrefan' ny ony Tigrisy hiany. Nitarina niandalana izy, ary tamin' ny farany dia nitatra hatrany amin' ny tendrombohitr' i Arimenia ao avaratra ka hatramin' ny tany mifanolotra amin' ny tanàna Bagdada ao atsimo. Ny tendrombohitra an' i Kordistana mamaritra azy ao atsinanana; ary ataon' ny sasany fa ny efitr' i Mesopotomia mamaritra azy ao andrefana, fa ny sasany kosa manao azy ho nihatra tamin' ny ony Eofrata.

1. *Ny Toetran' ny Tany.* Ao avaratra sy atsinanana misy tendrombohitra avo, ary manaraka izany misy havoana ivaiva kokoa izay be vato sokay. Manarakaraka izany indray misy tany mahavokabokatra mahatratra tokony ho 250 maily ny halavany, vao miseho indray ny havoana misy vato sokay. Ary ao an-daniny avy amin' izany havoana izany misy tany lemaka makadiry izay efitra ankehitriny, fa tamin' ny taloha dia tany mahavokatra sy be olona izy.

2. *Ny Fizaran' ny Tany.* Nozarazarain' ny mpanao geografy taloha ho maromaro hiany, ary manaraka ny tanàna lehibe tao aminy no nahazoany ny anarany avy; fa satria vitsy foana no lazaina ao amin' ny Baiboly, dia tsy mahasoa ny milaza azy eto.

3. *Ny Tanàna lehibe* dia Ninive, Kala na Hala, Asyra, Abela, etc., etc.

4. *Ny Tantaran' i Asyria.* Voalazan' ny Baiboly fa avy tany Babylona ny tompontany taloha (Gen. x. 11), ary ny lovan-tsofin' ny ntaolo sy ny tsangam-bato hita ao dia manamarina izany.

5. *Ny Andro nisehoan' ny Fanjakana.* Fantatr' i Mosesy Asyria (Gen. ii. 14; xxv. 18; Nom. xxiv. 22, 24); fa tsy miseho ao amin' ny tantaran' ny Jiosy ho fanjakana izy raha tsy tamin' ny taona tokony ho B.C. 770. Ilay mpitantara atao hoe Herodotosy milaza fa "tompon' i Asia" ny olon' i Asyria 520 taona talohan' ny nisehoan' ny fanjakan' ny Mediana, B.C. 708. Dia tokony ho fanjakana hatramin' ny taona B.C. 1228 izy. Izany angamba no marina.

6. *Ny Mpanjakany voalohandohany.* Araka ny filazan' ny olona izay nandinidinika ny lovan-tsofin' ny olona tompon-tany, ary ny tsangam-bato hita milevina amin' ny tany, dia tsy Ninive no renivohiny voalohany, fa tanàna hafa tao amoron' ny ony Tigrisy. Nisy mpanjaka efatra ambin' ny folo nanjaka teo hatramin' ny taona B.C. 1273 ka hatramin' ny B.C. 930. Ny nalaza indrindra tamin' ireo, izay natao hoe Tiglata-pilesera, no niarabelona tamin' i Samoela. Tsy misy fantatra ny amin' ny mpanjaka manarakaraka azy afatsy ny hoe fa izy no razan' ilay mpandresy mahery natao hoe Sardanapalosy I. sy Salmanesera zanany. Ny zanak' i Salmanesera sy ny zafiny mba nalaza koa; ary ataon' ny sasany fa izany zafiny izany no ilay Pola voalazan' ny Baiboly. [POLA.]

7. *Ny Mpanjaka hatramin' i Pola ka hatramin' i Esara-hadona.* Ao amin' ny bokin' ny Mpanjaka Faharoa misy ny anaran' i Pola, Tiglata-pilesera, Salmanesera, Sankeriba, sy Esara-hadona (2 Mpan. xv. 19, 29; xvii. 3; xviii. 13; xix. 37); ary ao amin' ny bokin' Isaia misy anarana hoe "Sargona, mpanjakan' i Asyria" (Isa. xx. 1). Ny tsangam-bato misy soratra hitan' ny olona milevina amin' ny tany milaza fa rain' i Sankeriba io Sargona io. Koa amin' izany, izao no fifandimbasan' ny mpanjakan' i Asyria hatramin' ny B.C. 750 ka hatramin' ny B.C. 650; dia Tiglata-pilesera II., Salmanesera II., Sargona, Sankeriba, sy Esara-hadona.

8. *Ny Mpanjaka manaraka.* Tamin' ny nanjakan' i Pola niovaova be biany ny toetry ny fanjakana, ary ataon' ny maro fa Pola no mpanjaka farany tamin' ny fanjakana taloha, ary Tiglata-pilesera II., izay nandimby azy, no mpanjaka voalohany amin' izay ataon' ny olona hoe "Fanjakana Ambany."

9. *Ny heritry ny sasany manao ny Fanjakana ho Rava tamin' izay.* Herodotosy no mpitantara voalohany nilaza izany, ary ninoan' ny olon-kendry maro ny filazany; nefa araka ny tsangam-bato hita teo aoriana dia fantatsika fa na dia mafy aza ny ady an-trano tamin' izany, tsy rava ny fanjakana tsy akory. Ary ny voasoratra ao amin' ny Baiboly koa no ahafantarantsika fa tamin' ny nanjakan' ireo mpanjaka dimy voalaza eo ambony ireo, ny heriny sy ny lazan' ny "Fanjakana Ambany" nihoatra noho ny taloha; fa nitatra betsaka ny fanjakana, ary niadana tsara ny vahoaka.



*Sora-tanana fanaon' ny Asyriana.*

10. *Ny nandimbyan' i Esara-hadona.* Tamin' ny faran' ny nanjakan' i Esara-hadona dia tonga malaza sy mahery loatra izany fanjakana izany, ka saiky tsy nisy fanjakana hafa izay sahy namazivazy azy. Taorian' izany indray dia tsy misy tantara milaza azy, raha tsy efa ny nandravana ny fanjakana.

11. *Ny Nandravana ny fanjakan' i Asyria.* Voalazan' Isaia (x. 5-19) ela taloha izany, ary ny Mediana no nahatanteraka izany. Araka ny filazan' i Herodotosy, dia tamin' ny taona B.C. 633, no voalohany nanaovan' ny Mediana fahirano tany Ninive. Elaela hiany anefa vao azony ny tanàna, ary raha tsy nomban' ny Babyloniana angaha izy, dia tsy tokony ho nahery. Tokony ho tamin' ny taona B.C. 625 no nahafahany azy, ary dia rava ny fanjakan' i Asyria.

12. *Ny fahatanterahan' ny Naminaniana azy.* Ny faminanian' i Nahoma (ii. iii.) sy Zefania (ii. 13-15) ny amin' i Asyria dia tokony ho nolazainy rehefa antomotra ny andro nandravana azy. Ary araka ny filazan' i Nahoma (iii. 19), tsy nahaleo tena intsony ny Asyriana.

13. *Ny Fombafombam-panjakana.* Maro ny mpanjaka nofeheziny sy notapahiny, ary izy rehetra samy nandoa hetra ho an' ny Mpanjaka Lehibe, ary izany Mpanjaka Lehibe izany nahazo nanandratra na nanongana azy rehetra. Telo ambin' ny folo ny sampy lehibe, afa-tsy ny madinidinika maromaro; ary Asyra (Gen. x. 22) razambeny no nataony ho nanapaka azy rehetra. Ny soratra hita amin' ny tsangam-bato maro no ahafantarantsika fa ny "lalàn' i Asyra" no nitondrany ny olona.



*Vato fisaka misy ny sarin' ny Mpanjakan' i Asyria sy ny miaramilany (ary tany Nineve).*

14. *Ny Faritry ny Fanjakana.* Voafaritry ny Mediteraneana ao andrefana izy; ny ankoatry ny tendrombohitr' i Arimenia ao avaratra; ny Ranomasina Kaspiana sy ny efitra ao atsinanana; ary ny Golfa Persiana sy ny efitr' i Arabia ao atsimo. Koa dia izao no tany notapahin' i Asyria: Sosiana, Kaldea, Baby-

lonia, Media, Matiena, Arimania, Asyria Propria, Mesopotamia, ny antsasak' i Kapadokia sy Kilikia, Syria, Foinika, Palestina, sy Idiomea. Ary ny nosy Kyprosy sy ny antsasak' i Egypta koa notapahin' i Asyria.

15. *Ny Fahaizan' ny olona Taozavatra samy hafa*, etc., etc. Tsy dia nahay taozavatra loatra izy, afa-tsy ny tao Babylonia. Tsy naka tahaka tamin' ny firenena loatra izy; ary raha oharina amin' ny Grika sy ny Romana izy dia tsy nahay mihitsy. Ny fombam-pitondram-panjakana dia tsy voalamina akory; ny fombam-pivavahany dia ratsy; ary ny fombany tamin' ny ady dia masiaka loatra.—J.R.

[Na dia tsy nahay tahaka ny firenena sasany aza ny Asyriana, nanam-pahaizana tamin' ny fanaovan-tsary amin' ny vato sy ny fanaovan-trano hiany izy, indrindra fa ny tranon' ny mpanjakany. Ny vato fisaka maro voasoratra izay vao hita tany Ninive no vavolombelon' izany, ary raha ny sisa rava avy tamin' ny tranon' andriana no dinihina, dia mahafinaritra indrindra ireo trano ireo raha mbola tsy noravan' ny fahavalo; zahao NINIVE, FAHIRANO, sy SANKERIBA.—J.S.]

**ATALIA** (*Izay notsaroran' i Jehova*): renin' i Ahazia, mpanjakan' ny Joda, izy; Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, no rainy, ary ny reniny dia Jezebela. Atalia dia vadin' i Jehorama, mpanjakan' ny Joda, ary vehivavy ratsy fanahy sy loza be loatra izy. Rehefa novonoin' i Jeho Ahazia, zanak' i Atalia, dia nihevitra handringana ny zanak' andriana rehetra izy, hahazoany ny fanjakana ho azy. [AHAZIA.] Ka dia matin' i Atalia daholo izy afa-tsy ny zazakely anankiray monja, dia Joasy, zanak' i Ahazia, izay novonjen' i Joseba, anabavindrainy, sy vadin' i Joiada mpisoronabe. Dia nafenin' i Joseba tao amin' ny efitrano anankiray tao amin' ny Tempoly hatramin' ny enin-taona ny zaza mbamin' ny mpitaiza azy; ary Atalia nanjaka tao Jerosalema tamin' izany enin-taona izany. Fa rehefa omby tamin' ny taona fahafito, dia nataon' i Joiada fa efa tonga ny fotoana hanehoany amin' ny vahoaka izay mpanjakany tokoa. Koa rehefa voavoatra ny zavatra rehetra, sady vory tao amin' ny Tempoly ny manamboninahitra sy ny mpiambina ary ny olona maro be, dia nentin' i Joiada ny zaza Joasy, ka nasehony tamin' ny vahoaka ho mpanjakany. Dia nohosoran' i Joiada ny diloilo masina Joasy, sady nasiany ny satroboninahitra; ary dia nanaiky an' i Joasy ho mpanjakany ny olona rehetra vory tao. Ary tamin' izany, rehefa ren' i Atalia ny feon' ny olona maro nanakora sy nihoby ny andriana, dia nandeha faingana nankao amin' ny Tempoly izy hizaha izay fototr' izany horakoraka lehibe izany. Koa rehefa tonga tao izy ka nahita an' i Joasy nijanona teo amin' ny fitoeran' ny sezam-panjakana, sady nahita ny hafalian' ny vahoaka koa, dia nandriatra ny akanjony Atalia ka niantsoantso hoe "Fikomiana!" nefa tsy nisy nanaiky azy ho andriana intsony. Dia nasain' i Joiada ho entina mivoaka ka hovonoina miarakaminizay izy; dia nosamborin' ny mpiambina izy ka nentiny tao ivelan' ny Tempoly, ary novonoiny tao araka ny tenin' i Joiada (2 Mpan. xi. 2; 2 Tant. xxii. 10-12; xxiii.).—D.M.

**ATALIA**: dia tanàna tao amoron-dranomasina any Pamfylia, izay voalaza ao amin' ny Asa. xiv. 25 ho nialan' i Paoly sy Barnabasy hankany Antiokia, nony vita ny nitetezany ny tany tao ampovoan' i Asia Minora. Mbola misy vohitra kely ao izay atao hoe *Adalia*.—J.S.

**ATAROTA**: dia anaran' ny tanàna efatra any Palestina izay voalazan' ny Test. Tal. (1) Tanàna anankiray tao amin' ny zaratanin' ny Gada (Nom. xxxii. 3, 34). (2) Tanàna tao amin' ny faritry ny tanin' ny Efraima sy Manase (Jos. xvi. 2, 7). (3) **Atarot-adara,** tao amin' ny faritry ny tanin' ny Benjamina any andrefana (Jos. xvi. 5). (4) **Atarota, Tranon' i Joaba** (1 Tant. ii. 54).—J.S.

**ATENA**: renivohitry ny tany Grisia izany tanàna izany, ary isan' ny tanàna malaza indrindra tany aloha noho ny fahendren' ny olona sy ny fahaizany zavatra. Tamin' ny nalehan' i Paoly nankany Makedonia dia nahazo tany izy, ary toa nitoetra teo elaela hiany izy (Asa. xvii. 14-34; ampitahao amin' ny 1 Tes. iii. 1). Miorina eo amin' ny tany lemaka ao ampovoan' i Grisia izy, lavitra ny ranomasina tokony ho telo maily. Ao amin' izany lemaka izany misy havoana vitsivitsy samy mitokana ho azy. Ny avo indrindra dia sahalahala amin' Ivotovorona, ary ny anarany ankehitriny atao hoe 'Tendrombohitr' i St. George.' Teo ivelan' ny mandan' i Atena izany tendrombohitra izany, nefa zavatra hita voalohany indrindra raha misy manatona ny tanàna. Ao atsimon' izany tendrombohitra izany misy havoana efatra, ary teo amin' ireo no niorenan' ny tanàna. Ny akaiky an' i St. George amin' ireo efatra ireo tokony ho maily iray ny halavirany, dia ilay atao hoe *Akropolisy*, na Baterin' ny Atena; saiky vatolampy avokoa izy, manao efa-joro ny tarehiny. Tokony ho 150 ft. ny hahavony, ary marin-tampona izy; 1000 ft. ny halavany miankandrefana sy miantsinanana, ary 400 ft. ny sakany mianavaratra sy mianatsimo. Ao andrefan' ny Akropolisy misy ilay havoana faharoa atao hoe *Areopago* [AREOPAGO]. Ao atsimo-andrefana indray misy ilay fahatelo atao hoe *Niksa* (Pnyx), izay nivorian' ny mponina; ary ao atsimon' izany misy ilay atao hoe *Moscoma* (Museum). Ao andrefana sy ao atsinanan' ireo havoana efatra ireo misy renirano roa, tsy be loatra ny rano ao aminy, fa notatarana be hiany ny ao an-daniny; ary nentina handena ny tany voasa sy ny tanimboly ny rano avy aminy. Ao atsimo

indray misy ny ranomasina sy ny fitodiantsambo. Nisy mpanjakan' i Atena tany aloha nanome azy ny anarany, hono, ka ny voalohany no nalainy tamin' ny sampy natao hoe Atena na Minerva.

Kekropsa (Cecrops) no razamben' ny Ateniana, ary izy, hono, nanorina ny tanàna. Ny havoana atao hoe Akropolisy hiany no nisy olona tamin' izany, fa tamin' ny nanjakan' i Pisistrato sy ny zanany (B.C. 590—514) no niantombohan' ny halazany sy ny hatsaran' ny tanàna. Tsara tarehy dia tsara tarehy sady makadiry loatra ny trano nataon' ireo mpanjaka ireo. Ilay mpandresy malaza atao hoe Zerksesy (Xerxes), mpanjakan' ny Persiana, nandrava azy, ka nataony tsy nisy niangana. Taorian' izany nisy lehilahy natao hoe Temistoklesy namporisika ny olona hanao azy indray, dia natao lehibebe kokoa izy, ary nasiana manda mafy ny manodidina. Ny Akropolisy no nataony afovoany, ary ny manda manodidina dia 7½ maily no halavany. Tsy ny fiarovana ny tanàna hiany no noheverin' ny nanao azy, fa ny mahatonga azy ho mahery hiady eo ambony ranomasina; koa dia nisy fitodiantsambo vaovao namboariny tao amin' ny peninsola Pireosy, izay tokony ho 4½ maily ny halavirany amin' i Atena. Tamin' ny andron' i Periklesy dia nampiany ny manda, ka nataony tonga hatrany amin' ny fitodiantsambo (B.C. 457). Tamin' ny nanapahan' izany lehilahy hendry izany dia betsaka ny trano tsara rafitra loatra izay nataon' ny olona, ary tsy mbola naninona akory izy tamin' ny andro nalehan' i Paoly tany.

Ny Akropolisy no be azy indrindra; ary teo aorian' ny nandravan' ny Persiana azy dia tsy natao fonenana izany havoana izany, fa nivavahana tamin' ny sampy sasany izay nataony ho mpiaro ny tanàna kosa. Maro loatra ny trano fivavahana tamin' ny sampy teo, ary ambarak' izao aza mbola tsy misy amin' ny olombelona izay mahay mikapa vato sy manao trano vato tsara tahaka azy. Ny vato fotsy atao hoe *marble* no nanaovana azy, ka mahagaga loatra ny hatsarany. Tao andrefana hiany no nisy fiakarana nankao aminy; ary tao an-tampony ambonin' ny ambaratonga vato marble, fito-polo fita ny halavany, misy ilay atao hoe *Propylea*, na fidirana, izay tsara tarehy loatra. Vato marble daholo izy rehetra, ary voasarony avokoa ny ilan'ny havoana ao andrefana, izay 168 ft. ny habeny. Rehefa nandalo izany ny olona dia vao hita ny hatsaran' ny tempoly rehetra. Ny trano lehibe dia natao hoe *Parthenon* (Tranon' ny Virijina), araka ny anaran' ny sampy (*Parthenos* na *Minerva*) nivavahana teo. Saiky tsy hain' olona ny hatsaran' ny rafi-bato nanaovana azy; ary tao koa ny sariolona natao tamin' ny vato ka mba mahagaga loatra. Maro izy ireo izay novidin' ny Englisy, ka tehirizina any Londona izy ankehitriny izao. Fa ny zavatra tsara sy mahagaga indrindra hita tao, dia ny sarin' ny sampy Minerva, izay toa olona ny tarehiny. Tao an-kalamanjana mihitsy izy; tokony ho fahafito ny hahavony, ary ny lefona teny an-tanany sy ny arolohany samy ankosotra volamena dia tazan' ny olona any an-dranomasina aza. Ary maro koa ny trano vato tsara tsy azo lazaina etoana.

Tao an-tanàna koa nisy vatolampy voakapa fivorian' ny olona izay natao boribory sy ambaratonga izy, ary ny mponina rehetra tany Atena mbamin' ny vahiny koa dia nahazo niangona teo avokoa izy rehetra. Teo amin' ny *Pnyx* koa nisy fivorian' ny olona, ary ny vato toy ny polipitra nitsanganan' izay niteny tamin' ny olona mbola maharitra ambaraka andro any. Raha nitsangana tamin' io vato io ny nananatra ny olona, dia nahatazana ny hatsaran' ny Akropolisy avokoa izy, koa namporisika azy hampihetsiketsika ny sain' ny olona, raha nisy tafika na raharaha lehibe tian' ny mpanapaka hatao. Nisy lalambe maromaro voalamina tsara tao an-tanàna. Ary nisy anankiray tsara loatra, izay nisy sary olona natao tamin' ny vato marble tao an-daniny avy natao ho fahatsiarovana ny maty.

Olona nitady zava-baovao mandrakariva ny mponina tao Atena, araka ny voalazan' ny Asan' ny Apostoly (indrindra fa xvii. 21). Maromaro ny mpikabary malaza nananatra ny namany mafy noho izany, fa raha vao nifankahita ny olona, dia ny fanontaniana voalohany izay nataony dia ny hoe: "Inona ary no zava-baovao?" Nony nananatra azy Paoly dia hoy izy: "Hitako fa amin' ny zavatra rehetra dia fatra-pivavaka amin' ny andriamanitrareo (sampy) indrindra hianareo." Feno tranon-tsampy sy fivoadiana etc. ny tanàna; ary ny mpitantara rehetra dia miara-milaza azy ho nazoto noho ny firenena rehetra tamin' ny fanompoany ny sampiny. Nisy fiangonana naorin' i Paoly tao Atena, kanefa kely izany, sady vitsy ny Kristiana tao.—J.R.

**AVARATRA, Atsimo, Atsinanana, Andrefana.** Raha ny vazan-tany efatra no nolazain' ny Jiosy sy ny firenena hafa izay taranak' i Sema, dia toa nihevitra ny tenany mijanona ao ala-trano manatrika miantsinanana; koa ny atsinanana eo anatrehany, ny andrefana eo ivohony, ny atsimo eo amin' ny an-kavanany, ary ny avaratra eo amin' ny an-kaviany. Koa amin' izany, matetika ny hoe anatrehana, ivohony, an-kavanana, ary an-kavia no nisolo ny hoe atsinanana, andrefana, atsimo, ary avaratra.

**Avaratra.** Dimy ny hevitry ny teny Hebreo nadika hoe 'avaratra': (1) Milaza ny lanitra ao avaratra izy; (2) ny vazan-tany avaratra; (3) izay mianavaratra na manatrika ny avaratra; (4) ny tany sy ny faujakana sasany izay avaratry ny Tany Masina, ary ny sasany koa izay tsy avaratra fa

**atsinanana, nefa ny lalana mankany aminy** mahazo **ny avaratra aloha** vao miantsinanana; **ary** (5) milaza ny rivotra avy any avaratra izy. Ny voalohany amin' ireo dia lazaina eo amin' ny Job. xxxvii. 22; sy xxvi. 7; Oha. xxv. 23; fa ny rivotra avy any avaratra no mangatsiaka ary manely ny rahona any amin' ny Tany Masina; zahao koa Mpit. T. i. 6 sy Ezek. i. 4. Ny faharoany amin' ireo dia voalaza ao amin' ny Sal. cvii. 3; Isa. xliii. 6; Ezek. xx. 47; xxxii. 30; Lio. xiii. 29. Ary ny hevitra fahatelo dia hita ao amin' ny 1 Mpan. vii. 25; Nom. xxxiv. 7; Sal. xlviii. 2; Ezek. viii. 14; etc. Ary ny hoe 'avaratra' matetika milaza ny tany sasany, dia Babylona (Jer. i. 14; xlvi. 6, 10, 20, 24; Ezek. xxvi. 7), Kaldea, Asyria (Zef. ii. 13), ary Media. Tao atsinanan' i Palestina, fa tsy mba avarany, ireo tany ireo, kanefa satria ny lalana avy taminy nahazo an' i Damaskosy sy Asyria, dia natao hoe 'ny avaratra' izy. Ary farany, ny amin' ilay teny enti-milaza ny rivotra avy any avaratra koa, zahao Oha. xxvii. 16; indraindray mahery loatra izany rivotra izany ary manimba sambo any amin' ny Ranomasina Mediteraneana.—J.S.

**Atsimo**: dia ny tany na ny lanitra ao ankavanan' ny firenena izay taranak' i Sema, raha manatrika miantsinanana izy; zahao AVARATRA. Enina ny teny Hebreo enti-milaza ny atsimo, ary samy milaza fomba na toetry ny tany izay lazainy avy:— 1. **Negeb**, dia teny avy aminy ny verba milaza ny toetr' izay *maina*, satria ny rivotra avy any atsimo dia mahamaina sy mahamay indrindra, fa avy amin' ny efitr' i Arabia sy Afrika izy, ary hoatry ny fitanehana lehibe; zahao Lio. xii. 55: "Ary raha avy any atsimo ny rivotra, dia hoy hianareo: Hafana ny andro; dia tonga izany." Ary io teny *negeb* io no enti-milaza ireo tany maina ao atsimon' i Jodea, dia ny efitr' i Siora sy Zina sy Parana sy ny tany havoana atao Edoma na Idiomea, ary ny sisin' i Arabia Bevato (ny tany Negeba); zahao Gen. xii. 9; xiii. 1, 3; Nom. xiii. 29; Sal. cxxvi. 4; etc. Natao hoe 'Efitr' i Jodea' koa io tany io (Mat. iii. 1; Jos. xv. 61; etc.); ary ny lalana avy tany Jerosalema "mankany Gaza; efitra izany" (Asa. viii. 26), namaky azy. Nefa kosa, indraindray malalaka kokoa ny hevitry ny hoe *negeb*, ary milaza any Jodia (Jer. xiii. 19) ary Egypta (Dan. xi. 5) koa izy. 2. Ny teny Hebreo faharoa, **Darom**, dia nadika hoe "atsimo" hiany, fa tsy fantatra izay heviny voalohany; zahao Deo. xxxiii. 23; Mpit. T. i. 6. etc. 3. Ny teny fahatelo, **Teyman**, milaza *izay any an-kavanana*; ary koa, dia anaran-tany ao atsimon' ny Tany Masina izy; zahao Hab. iii. 3; Eks. xxvi. 35; Nom. ii. 10; Sal. lxxviii. 26 [TEMANA]. 4. Ny teny fahefatra koa, dia **Min**, milaza *izay any an-kavanana* sy *any atsimo*; ary teny malalaka, milaza ny tany lavitra any atsimo sy ny Oseana Indiana **koa, ka dia nadika** hoe *ranomasina* ao amin' ny Baiboly sasany; zahao Sal. lxxxix. 12; Job. xxiii. 9; etc. 5. Ny dikan' ny teny fahadimy, **Keder**, dia *efi-trano* na *trano fitehirizan-javatra* (Job. xxxvii. 9; ix. 9). 6. *Efitra* na *tany foana* no hevitry ny teny fahenina, **Midbar**, izay milaza ny tany atsimo (Sal. lxxv. 6).—J.S.

**Andrefana**. Araka izay efa voalaza teo [AVARATRA], ny tany na ny lanitra ao andrefan' ny Tany Masina no lazain' ny Jiosy hoe 'ivoho,' satria nihevitra ny tenany ho nanatrika miantsinanana izy, raha ny vazantany efatra no nolazainy. Koa teny nentin' ny nanoratra ny Soratra Masina hilaza ny andrefana ny teny Hebreo hoe 'ivoho' indraindray (Isa ix. 11; Job. xxiii. 8). Kanefa satria ny Ranomasina Mediteraneana no faritry ny Tany Masina ao andrefany, ny hoe **Yam**, 'ranomasina,' no teny nentina matetika hilaza ny andrefana. Ary amin' ireo teny eo ambany ireo sy ny maro koa, *ny ranomasina* no dikany marina amin' ny teny Hebreo izay nadika hoe 'andrefana' amin' ny Baiboly Malagasy: Gen. xiii. 14; xxviii. 14; 1 Mpan. vii. 25; Isa. xlix. 12; etc., etc. Ary koa, indraindray ny hoe 'tanin' ny filentehan' ny masoandro' no teny enti-milaza ny andrefana; zahao Jos. i. 4; Sal. l. 1; cxiii. 3; Mal. i. 11. Ary misy teny hafa koa milaza ny andrefana, dia ny teny izay adika hoe 'fifindrana,' na 'fialana,' tahaka izay ataon' ny masoandro amin' ny hariva; zahao 1 Tant. xii. 15; Sal. lxxv. 6; ciii. 12; etc. Ny rivotra avy any andrefana sy atsimo-andrefana no mitondra ranonorana any Palestina; vakio 1 Mpan. xviii. 43-46.—J.S.

**Atsinanana**. Roa ny teny Hebreo eo amin' ny Soratra Masina izay nadika hoe 'atsinanana,' dia **Kedem** sy **Mizrak**; ary misy hevitra samy hafa kely izy roa. 1. Ny hevitry ny hoe *kedem*, dia izay anoloana, na anatrehan' ny olona; ary nataon' ny Jiosy anaran' ny atsinanana izany, satria nijery miantsinanana izy raha nilaza ny vazan-tany efatra [AVARATRA]. 2. Ny hevitry ny teny Hebreo hoe *mizrak* dia ny iposahan' ny masoandro. Raha tsarovana izany dia hitantsika fa mety ny teny *kedem* raha milaza ny amin' ny ampahefatr' izao tontolo izao izy; tahaka ny ao amin' ny Gen. xiii. 14; xxviii. 14; Job. xxiii. 8, 9; Ezek. xlvii. 18; ary *mizrak*, raha milaza ny amin' ny atsinanana ho manalavitra ny andrefana (Jos. xi. 3; Sal. l. 1; ciii. 12; cxiii. 3; Zek. viii. 7; Am. viii. 12). Ary na dia tsy mifanaraka loatra amin' izany aza ny teny rehetra eo amin' ny Soratra Masina, misy koa ny andininy vitsy izay toa tsy mifanaraka. Ary indray, eo amin' ny teny sasany ny hoe *kedem* dia milaza ny amin' ny tany izay eo anoloana miantsinanana, tahaka ny eo amin' ny Gen. ii. 8; iv. 16; xi. 2; xiii. 11; xxv. 6). Ny teny *mizrak* kosa dia teny milaza ny amin' ny atsinanana lavitra, tahaka ny fitoerana izay

iposahan' ny masoandro (Isa. xli. 2, 25; xliii. 5; xlvi. 11).—T.T.M.

**Atsinanana, Zanaky ny,** na, **Olona any Atsinanana**: dia teny malalaka nentin' ny mpanoratra ny Baiboly hilaza ny firenena maro any atsinanan' ny Tany Masina; dia ny mponina any Harana (Gen. xxix. 1); ny Amalekita sy ny Midiana (Mpit. vi. 3, 33; vii. 12; viii. 10); ny Arabo (1 Mpan. iv. 30; Jer. xlix. 28); ny Sabeana, ny Kaldeana sy ny Arabo (Job. i. 3); ary ny Kaldeana nentin' i Nebokadnezara (Ezek. xxv. 4, 10).—J.S.

**AVENA** sy **BETA-AVENA.** (1) Avena dia lohasaha anankiray voalazan' i Amosa (i. 5). (2) "Ny fitoerana avo ao Avena," dia Beta-avena na Betela (Hos. x. 8). Betela, 'tranon' Andriamanitra,' no natao hoe Beta-avena, 'tranon-java-poana,' noho ny nananganana sampy tao. (3) Heliopolisy na Ona, tany Egypta, no nataon' i Ezekiela (xxx. 17) hoe Avena koa.—J.S.

**AVIAVY** (Eng. *fig*; Fr. *figue*): hazo voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina ny aviavy, fa maro izy no naniry tany Palestina (Deo. viii. 8); ary nalaza hatramin' ny ela dia ela izy noho ny voany, fa sady mamy no tsara hohanina. Nefa kosa, tsy ny aviavy maniry atỳ Madagaskara no lazain' ny Baiboly, fa ny *aviavim-bazaha*, izay nentina taty vao faingana, fa tsy vokatry ny tany hatramin' ny voalohany. Ny ravin' ny aviavim-bazaha dia lehibe noho ny ravin' ny aviavy, ary ny voany tsara lavitra noho izy. Ny teny voalohany amin' ny Baiboly milaza ny aviavim-bazaha dia ny eo amin' ny Gen. iii 7, izay ahitantsika fa ny raviny no nalain' i Adama sy Eva nataony sikina ho azy rehefa nanota izy. Ary mbola fanaon' ny olona ny manjaitra ny ravin' aviavim-bazaha hatao harona sy lovia ary elo. Ny mipetraka eo ambanin' ny alokaloky ny aviavim-bazaha sy ny voaloboka no lazaina ho famantaran' ny fiadanana sy ny fanambinana (1 Mpan. iv. 25; Mik. iv. 4); ary raha sendra tsy vokatra izy dia isan' ny fahoriana mafy nanjo ny olona (Sal. cv. 33; Hab. iii. 17). Ka dia lazaina matetika izy sy ny voan-kazo hafa koa, satria ny voan' ireo dia tena fihinan' ny olona monina any Syria sy Arabia, etc. Nanao ampempa aviavy ny Jiosy; ary indraindray koa dia nanao katapilasy amin' ny aviavy hahasitrana ny vay izy (2 Mpan. xx. 7).—T.T.M.

**AVIMA**, na **AVITA**. Telo ny hevitr' ity anarana ity amin' ny Test. Tal., dia izao:—(1) Anaran' ny firenena anankiray izay nonina tany Palestina ela dia ela talohan' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely azy. Tany atsimo-andrefana, tamoron' ny Ranomasina Mediteraneana, ny tany nonenany, fa noroahin' ny Kaftorita na Filistina izy. Gaza no faritry ny tanin' ny Avita tao avaratra, ary ny onin' i Egypta no faritra tao atsimo; ary Hazerima no anaran' ny tany tamin' ny voalohany; zahao Deo. ii. 23 sy Jos. xiii. 3. Raha ny niandohan' ny anarany no hoverina, dia 'mponina eo amin' ny rova' no hevitry ny hoe Avita.

**Avima** (2): dia anaran-tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Benjamina (Jos. xviii. 22).

**Avima, na Avita** (3): dia anaran' ny olona nonina tany Ava, tanàna tany Syria na Mesopotamia, izay tsy fantatra ankehitriny ny niorenany. Ny Avita, mbamin' ny mponina tao amin' ny tany sasany, no nirahin' ny mpanjakan' i Asyria honina tao amin' ny tananan' i Samaria hisolo ny Zanak' Isiraely, izay efa noreseny ka namponeniny tany Asyria. Ny sampy natao hoe Nibaza sy Tartaka no nivavahan' ny Avita (2 Mpan. xvii. 24, 31).—T.L.

**AY**, na **HAY** (*Korakoram-bato*), natao hoe koa **Aia** (Neh. xi. 31), sy **Aiata** (Isa. x. 28), dia anaran-tanàna any Palestina, tao amin' ny zara-tanin' ny Benjamina, atsinanan' i Betela sy tao anilan' i Beta-avena (Gen. xiii. 3; Jos. vii. 2; viii. 9. Io tanàna io dia faharoan' izay afaky ny Zanak' Isiraely raha vao niditra ny Tany Masina izy; ary ny mponina rehetra sy ny zava-manan' aina dia naringany avokoa, araka ny tenin' i Jehova. Noho ny ratsy nataon' i Akana, izay naka tamin' ny zavatra natokana ho an' i Jehova tany Jeriko (Jos. vii.), dia resy ny Zanak' Isiraely tamin' ny niakarany voalohany hiady amin' i Ay; fa teo aoriana kosa, rehefa novonoina Akana, Ay dia azon' i Josoa tamin' ny fanotrehana ary noravany avokoa; vakio Jos. vii. 2-5; viii. 1-29.—L.S.

**AZARELA**: dia anaran' olona dimy lahy voalazan' ny Test. Tal.; ary ireo no teny milaza azy avy: 1 Tant. xii. 6; xxv. 18; xxvii. 22; Ezr. x. 41; Neh. xi. 13.—J.S.

**AZARIA** (*Izay ampian' i Jehova*): anaran' ny olona maro tamin' ny Hebreo, ka dia maro ny olona natao hoe Azaria izay voalazan' ny Soratra Masina. Mitovitovy ny hevitr' ity anarana ity sy ny hoe Eleazara (*Andriamanitra, Mpanampy ahy*), ary maro ny mpisorona taranak' i Eleazara no natao hoe Azaria.

**Azaria** (1): zanak' i Ahimaza izy (1 **Tant.** vi. 9); fa Ahimaza dia maty talohan-drainy (Zadoka mpisoronabe), ary Azaria no nandimby an-draibeny ka tonga mpisoronabe tamin' ny nanjakan' i Solomona (1 **Mpan.** iv. 1, 2).

**Azaria** (2): zanak' i Johanana mpisoronabe izy (1 Tant. v. 36). Araka ny hevitry ny sasany, ny teny milaza azy ho "nanao fisoronana tao amin' ny trano nataon' i Solomona tany Jerosalema" dia diso fametraka tamin' ny nandikana azy, ka tokony hakambana amin' ny and. 35 izy, dia ny teny milaza an' i Azaria raibeny.

**Azaria** (3): mpisoronabe tamin' ny nanjakan' i Ozia, mpanjakan' ny Joda, izy; ary niaraka tamin' ny mpisorona maro izy nananatra sy nanohitra an' i Ozia, tamin' izy

**sahy niditra tao amin' ny Tempoly** handoro ny zava-manitra (2 Tant. xxvi. 17-20); zahao [OZIA.]

**Azaria** (4): mpisoronabe tamin' ny nanjakan' i Hezekia izy, ary niara-niasa tamin' ny mpanjaka hanadio ny Tempoly sy hanatsara ny fomban' ny fivavahana sy ny fanompoana an' Andriamanitra (1 Tant. xxxi. 10-13).

**Azaria** (5): rain' i Seraia izy, izay mpisoronabe farany indrindra talohan' ny nahababoana ny Jiosy tany Babylona (1 Tant. vi. 14).

**Azaria** (6): anankiray tamin' "ny mpisorona, dia ireo avy tany amin' ny tany lemaka" izay namboatra ny mandan' i Jerosalema teo tandrifin' ny tranony (Neh. iii. 22, 23).

**Azaria** (7): mpifehy ny miaramilan' i Solomona izay niambina ny rova izy (1 Mpan. iv. 5).

**Azaria** (8): mpaminany izy ary namporisika tsara an' i Asa, mpanjakan' ny Joda, handrava ny sampy (2 Tant. xv.). Zanak' i Odeda izy (and. 1), kanefa atao hoe Odeda hiany izy amin' ny and. 8.

**Azaria** (9, 10): zanak' i Jerohama ary zanak' i Odeda izy roa lahy, izay nampahafantarin' i Joiada mpisoronabe fa mbola velona hiany Joasy zanak' andriana; sady nanampy an' i Joiada izy roa lahy hampanjaka an' i Joasy (2 Tant. xxiii. 1); zahao ATALIA.

**Azaria** (11, 12): zanak' i Josafata, mpanjakan' ny Joda izy roa lahy, ary novonoin' i Jehorama rahalahiny (2 Tant. xxi. 2).

**Azaria** (13): izy dia anankiray tamin' ireo "olona mpirehareha," izay nananatra an' i Jeremia mpaminany noho ny saina nomen' i Jeremia tamin' ny Jiosy tsy hankany Egypta rehefa noresen' ny mpanjakan' i Babylona izy; ary izy koa nitondra an' i Jeremia sy Baroka niaraka taminy nankany Egypta (Jer. xliii. 2-7).

**Azaria** (14): isan' ny telo lahy naman' i Daniela izy, ary novan' i Nebokadnezara mpanjaka ny anarany ho Abednego (Dan. i. 6, 7; iii. 9). Zahao ABEDNEGO.—J.W.

**AZMAVETA**: efatra ny olona natao hoe Azmaveta ao amin' ny bokin' ny Tantara Voalohany; dia izao: viii. 36; xi. 33; xii. 3; xxvii. 25 Izany koa no anaran' ny tanàna anankiray tao amin' ny tanin' ny Benjamina (Ezr. ii. 24).—J.S.

**AZRIKAMA**: dia anaran' olona efa-dahy voalazan' ny Test. Tal.; ary izao no teny milaza azy avy: 1 Tant. iii. 23; viii. 38; ix. 14; 2 Tant. xxviii. 7.—J.S.

# B

**BABELA, trano fiarovana**. Indray mandeha hiany Babela no voalaza ao amin' ny Baiboly (Gen. xi. 1-9), ary tsy vita izy tamin' izany. Natao birika izy, ary ny asfalta (anaran-ditin-tany) no nataon' ny mpanao azy solon-drihitra. Araka ny filazan' ny ntaolo azy dia tsy naharitra ela izy, fa noravana vetivety. Nony nentin-ko babo tany Babylona anefa ny Jiosy, nisy trano makadiry anankiray izay nataony ho ilay trano fiarovana Babela. Misy maro hiany ny olona mihevitra fa tahaka azy hiany, nefa tsy izy akory ilay trano rava izay maharitra ambarak' izao. Tahaka ny pyramida, hono, no nanaovana azy, ary toa trano fito mifanongoa, hono, ny tarehiny. Voalohany nisy ratitra birika natao nisondrotra kely ambonin' ny tany lemaka, ary tambonin' io nisy ny trano voalohany natao birika tanimanga; ary natao efa-joro mihitsy izy, dia 272 ft. ny lafiny avy, ary 26 ft. ny hahavony. Tambonin' izany indray nisy ny trano faharoa, efa-joro toy ny voalohany hiany, nefa 230 ft. ny lafiny avy, ary 26 ft. ny hahavony; nefa tsy natao tao afovoan' ilay voalohany izy, fa nanamorona ny lafiny tao atsimo-andrefany. Dia toy izany no nanaovana ny trano fito; ny fahatelo dia 188 ft. ny lafiny avy, ary 26 ft. ny hahavony; ny fahefatra 146 ft. ny lafiny avy, ary 15 ft. ny hahavony; ny fahadimy 104 ft. ny lafiny avy, ary 15 ft. ny hahavony; ny fahenina 62 ft. ny lafiny avy, ary 15 ft. ny hahavony; ny fahafito 20 ft. ny lafiny avy, ary 18 ft. ny hahavony. Tao an-tampon' ny fahafito, hono, nisy ny fiara na fitoerana masina, tokony ho 15 ft. ny hahavony, ka nanarona ny tampony rehetra angaha izy. Tao avaratratsinanana nisy ny efitra fidirana.—J.R.

**BABO**, na **Fahababoan' ny Jiosy**. Nentin-ko-babo matetika ny Jiosy, fa notafihin' ny fahavalony matetika ny taniny noho ny fikomiana nataony tamin' Andriamanitra; ka dia tanteraka ny tenin' i Mosesy hoe: "Dia haelin' i Jehova any amin' ny firenena rehetra hianao .... dia hivaro-tena ho andevolahy sy ho andevovavy hianareo" (Deo. xxviii. 64, 68). Izay lazain' ny mpanoratra sasany hoe 'Fahababoana Voalohany,' dia tsy mba famindrana ny Jiosy avy tany Kanana indray maka monja tsy akory; fa taona 150 hatramin' ny namindrana azy voalohany ka hatramin' ny namindrana azy farany; ary ny andro niverenany koa dia naharitra tokony ho 100 taona vao tapitra. Ny firenena roa sy sasany, izay nahazo ny zara-taniny tany an-dafin' i Jordana, ary ny olon-Zebolona sy Naftaly no voalohany noresen' ny fahavalo; fa tamin' ny taona B.C. 741, Tiglato-pilesera, mpanjakan' i Asyria, namely azy ka nitondra azy tany Asyria (2 Mpan. xv. 29; zahao koa Isa. ix. 1). Vao niseho ho fanjakana mahery Asyria tamin' izay, ary maro ny Jiosy no namponenin' ny mpanjaka tany Ninive renivohiny. Salmanesera, izay nandimby any Tiglato, niady tamin' ny fanjakan' ny Isiraely, ka nampandoaviny hetra Hosea, mpanjakan' ny Isiraely. Fa teo aoriana, rehefa tsy naloan' i Hosea ny hetra, dia niakatra indray Salmanesera (B.C. 721) ka nahafaka an' i Samaria; ary namindra ny mpanjaka sy ny lehibe ary ny olona mahay zavatra rehetra

avy tamin' ny firenena folo ho any Asyria sy Media izy (2 Mpan. xvii. 6). Ny olona ambany indrindra sy ny mpiasa-tany angamba tsy nafindrany; fa ny Jiosy izay nafindrany no namponeniny tao amin' ny tanàna lavitra, ary olona avy tany Babylona sy Siosana no nalainy ho solony (2 Mpan. xvii. 24). Ary izany no nahatapitra ny fanjakan' ny Isiraely.

Zato taona mahery taorian' izany vao noresena ny fanjakan' ny Joda. *Indroa* no namindrana ny Jiosy tany amin' ny fanjakana atsimo, araka ny bokin' ny Mpanjaka, fa *intelo* araka izay lazain' i Jeremia; ary ny bokin' i Daniela kosa milaza ny namindranany sasany talohan' ny fahatelon' ireo aza. Jeremia manao hoe fa tamin' ny taona fahafito nanjakan' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona (B.C. 598), nisy Jiosy 3023 nalainy; tamin' ny taona B.C. 588, 832 no nalainy; ary tamin' ny taona B.C. 583, 745 no nalainy ka nentiny nankany Babylona; dia 4600 no isan' izy rehetra (Jer. lii. 28). Ny famindrana fanintelony dia vitan' i Nebozaradana, mpifehy ny miaramilan' i Babylona. Ataon' ny maro anefa fa diso ny nandikana ireo isa ireo, fa vitsy foana ny olona 4600 raha oharina amin' ny vahoaka rehetra tamin' ny firenen' i Joda; ary hitantsika koa fa olona 42,360 no niverina ho any Palestina rehefa navelan' i Koresy izy (Ezr. ii. 64). Eo amin' ny 2 Mpan. xxiv. 8-16, olona 18,000 no lazaina ho nafindra ho any Babylona tamin' ny indray mandeha, tamin' ny volana fahatelo nanjakan' i Joiakima: dia ny mpanjaka sy ny vadiny sy ny manamboninahiny ary ny andriandahiny; dia sahala amin' izay lazain' i Jeremia ho famindrana voalohany izany, dia tamin' ny taona B.C. 598. Rehefa afak' izany, Zedekia mpanjaka, izay efa nanaiky an' i Nebokadnezara, dia nikomy; dia niakatra Nebokadnezara ka nahafaka an' i Jerosalema sy nandrava azy, B.C. 588. Ary tamin' ny taona manaraka izany, ny vahoaka rehetra afa-tsy ny mpiasa-tany dia nentin' i Nebozaradana ho any Babylona (2 Mpan. xxv. 8). Raha ampitahaina ny teny rehetra milaza ny nahababoan' ny Jiosy tamin' ny fanjakan' ny Joda, dia hita marina fa *indroa* no namindrana azy. Ny voalohany amin' ireo (B.C. 598) dia nokasaina hampitombo ny isan' ny miaramilan' ny firenena izay nandresy azy sy ny isan' ny mponina tao an-tanànany; fa tamin' ny 18,000 izay nalaina, ny 1000 dia "mahay tao-zavatra sy ny mpanefy arivo lahy, izay samy mahery sy mahay miady" (2 Mpan. xxiv. 16). Ary tsy niakatra handrava an' i Jerosalema sy hanapitra ny fanjakana Nebokadnezara, raha tsy nikomy Zedekia (B.C. 588). Fa tamin' izany dia may ny Tempoly, sy rava ny tranon' andriana sy ny mandan' ny tanàna; ary nisy governora notendren' ny mpanjakan' i Babylona hanapaka; ka ity famindrana fanindroany ity no andro nandresena ny Jiosy indrindra sy nahababoana azy. Talohan' izany efa nandoa hetra hiany Zedekia; nefa izany dia efa nataon' i Josia sy Ahaza koa tamin' ny andro taloha, fa tsy rava kosa anefa ny fanjakana tahaka izay nataon' i Nebokadnezara tamin' ny niakarany fanindroany.

Ny tantara milaza *ny niverenan' ny Jiosy* avy tamin' ny Fahababoana dia ao amin' ny bokin' i Ezra sy Nehemia, ary amin' ny boky faminaniana nosoratan' i Hagay sy Zekaria. Ny lalàna nataon' i Koresy (B.C. 536) no nahafaka azy voalohany; ary noho izany, nisy Jiosy 52,390 niverina niaraka tamin' i Sesbazara avy tany Babylona, ary ankizin' olona 7337, mbamin' ny omby aman-ondriny. Rehefa tonga tany Jerosalema izy ireo, dia nanorina ny alitara fandoroam-panatitra indray, ary nanorina ny fanorenan' ny Tempoly Faharoa, dia 53 taona taorian' ny nandravana azy voalohany izany. Nefa najanona vetivety ny raharaha, fa ny olon-tSamaria tsy navelan' ny Jiosy hiaraka aminy hanao ny Tempoly, dia nahazo taratasy tamin' ny mpanjakan' i Persia ny Samaritana nampijanona azy tsy hanao azy intsony. Fa raha vao nanjaka i Dariosy dia nahazo sitraka taminy ny Jiosy; ary tamin' ny nanapahan' i Zerobabela ny Tempoly dia vita, dia tamin' ny taona B.C. 516. Tamin' ny taona fahafito nanjakan' i Artaksersesy (B.C. 458) Ezra niakatra avy tany Babylona nitondra taratasy nomen' ny mpanjaka, ka narahin' ny Jiosy maro izy, tokony ho 5000 no isany (Ezr. vii. 7; x. 18-43). Ary tamin' ny taona B.C. 445 indray, Nehemia, mpitondra ny kapoaky ny mpanjaka, no navelany hankany Jerosalema hanorina ny mandan' ny tanàna; ary fahefana be hiany no nomeny azy. Ary ny nalehan' i Nehemia nahasoa ny Jiosy indrindra [NEHEMIA], fa talohan' izany tsy nanampiarovana tamin' ny fahavalony izy; fa rehefa afaka izany dia tonga firenena indray ny Jiosy. Angamba maro ny Jiosy niverina niandalana manaraka ny andron' i Nehemia, ary nipetraka tao amin' ny tanàna izay efa foana ela manodidina an' i Jerosalema.

Samy hafa be hiany ny hevitry ny olonkendry ny amin' ny niantombohana sy ny nahataperan' ny 70 taona nahababoana ny Jiosy izay voalazan' i Jeremia (xxv. 12; xxix. 10). Ny sasany manisa azy hatramin' ny nandravana ny Tempoly Voalohany, B.C. 588, ka hatramin' ny nahavitana ny faharoa, B.C. 516. Nefa ataon' ny sasany kosa fa tsy mifanaraka amin' ny tenin' i Jeremia izany, izay milaza hoe: "Hovaliako kosa ny mpanjakan' i Babylona" ho fahataperan' ny taona 70; ka dia ataony fa hatramin' ny taona fahatelo nanjakan' i Joiakima (B.C. 538) no izy.—T. T. M.

Fa na dia niverina tany Palestina aza ny Jiosy maro, ny ankabiazany nitoetra tao amin' ny tany samy hafa nametrahan' ny mpanjakan' i Asyria sy Babylona azy. Talohan' ny nahababoana azy maro ny Jiosy efa nipetraka tany Egypta (Zek. x. 6-11; Isa. xix. 18), ary maro no nandositra nankany

koa tamin' ny niakaran' i Nebozaradana hamely an' i Jerosalema (Jer. xli. 17). Ary betsaka ny Jiosy nankany Sheba koa, ary nanan-kery sy fahefana lehibe hiany izy tany. [SHEBA.]

Ny mpanoratra sasany efa nihevitra fa rehefa tafapetraka tao amin' ny tany lavitra ny firenena folo, dia nifangaroharo tamin' ny olona tampon-tany izy, ka dia tsy olona natokana tamin' ny firenena sasany intsony; ary tsy fantatra izay fonenan' ny taranany. Kanefa kosa, tsy misy tantara manamarina izany, ary hitantsika koa fa tamin' ny andron' ny Apostoly, ny firenena *roa ambin' ny folo* no lazaina ho olona fantatra tsara, ka natokana tamin' ny firenena mpanompo-sampy (Jak. i. 1; Asa. xxvi. 7). Toa efa nitsahatra avokoa tamin' izay ny fifandirana sy ny fialonana izay mampisaraka ny Roa sy ny Folo tamin' ny andro taloha (zahao ISIRAELY); ary rehefa tonga "firenena iray" izy, na dia tsy teo "amin' ny tendrombohitr' i Isiraely" avokoa aza (Isa. xi. 13; Ezek. xxxvii. 22). Fa ny fahoriana niaretany dia nampikambana sy nampihavana ny firenena roa ambin' ny folo; ary rehefa tsy nosakanan' ny lalàna ny amin' ny tanin-drazana intsony izy, satria efa nafindra tao amin' ny tany lavitra, dia nifanambady izy; koa tsy misy Jiosy ankehitriny mahalala ny firazanany, na taranak' i Robena, na Joda, na Efraima, na ny firenena hafa, izy.

Tsy mba mahagaga loatra fa vitsy ny Jiosy avy tamin' ny firenena folo no tehiverina any Palestina rehefa navelan' i Koresy izy; fa efa nitoetra roan-jato taona izy sy ny razany tao amin' ny tany atsinanan' ny Tany Masina, ary ela dia ela talohan' izany aza Jerosalema tsy mba renivohiny, na tanàna nireharehany ho voninahitry ny taniny. Koa ny ankabiazan' izay niverina dia Jiosy izay tsy niala ela loatra tamin' ny taniny, indrindra ny zanak' izay nonina tany Jerosalema sy ny tany manodidina azy. Angamba olona malahelo sy ambanimbany sady olona tsara fanahy ny ankamaroan' izay niverina, ka dia nanaiky tsara ny lehibe izay nanapaka azy izy. Ary na dia tsy nazoto avokoa izy araka izay notadiavin' i Ezra aza, dia nampanaiky azy hampody ny vadiny izay vahiny sy mpanompo-sampy izy; ary nazoto dia nazoto izy tamin' ny fivavahana. Tsy mbola nitsahatra avokoa ny faminaniana; ary rehefa nitsahatra izany, ny mpaminany nodimbasan' ny mpanora-dalàna sy ny mpanora-kevi-teny ary ny mpampianatra. Talohan' ny nahababoana azy ny Jiosy dia olona mora taomina hanompo sampy sy hanaraka ny fomban' ny firenena nanodidina azy: fa taorian' izany kosa, dia olona nanaja dia nanaja ny lalàn' Andriamanitra izy; tsy nety nihaona tamin' ny firenena hafa na nianatra ny fombany izy; ary dia nekeny avokoa izay nasain' ny mpisorona sy ny mpampianatra azy hataony; dia fatra-pitandrina izay rehetra *ivelany* amin' ny fombam-pivavahana izy. Tamin' izany andro izany no vao natao' ny Jiosy ny synagoga (dia ny trano fivavahana), ary notendreny ny fotoana hivavahana sy hamakiana ny Soratra Masina eo anatrehan' ny olona. Ny Paska, ny Sabata, ny Taona Fahafito ary ny Jobily dia vao notandremany tsara; ary ny soratry ny Test. Tal. no narovany mba tsy hovana akory na dia kitika foana aza. Hatramin' ny niverenan' ny Jiosy avy tany Babylona ny mpisoronabe sy ny namany no mpanapaka sy natao lehiben' ny fanjakana koa.

Ny nahababoana ny Jiosy nanova ny fanaony be hiany tamin' izay momba izao fiainana izao koa. Ny fitiavany ny fiasantany, izay nampianarin' ny lalàn' i Mosesy, efa nihakely tao amin' ny tanim-bahiny; ary tao no nianaran' ny Jiosy fivarotana sy fandrantoana ary fampanananam-bola, ary ny nifanaovany raharaha tamin' ny rahalahiny mbola tao amin' ny tany lavitra no nampitombo lalandava izany fahaizana vao azony izany. Ary ny Jiosy izay tsy tafaverina koa nahazo soa tamin' ny namany tany Palestina, fa nampahazotoiny hitandrina ny lalàn' i Jehova izy. Ny Jiosy izay efa nifindra tany Egypta toa efa nosimban' ny fanompoan-tsampy hitany isan-andro (Jer. xliv. 8); fa izay nonina tany Persia kosa (dia tany tsy nisy sampy) efa narovana tamin' ny halotoan' ny fomban' ny firenena sasany, ary ny nahababoana azy tany efa nahasoa azy. Koa hatramin' izany andro izany Jerosalema dia tonga renivohitra sy tanàna masina ho an' ny firenena roa ambin' ny folo rehetra, fa tsy ho an' ny roa hiany, tahaka ny tamin' ny andro nisarahan' ny Jiosy ho fanjakana roa; ary ny Zanak' Isiraely rehetra nanao azy ho tanàna nisehoan' i Jehova Andriamaniny. Hitantsika amin' ny Test. Vao. fa fanaon' ny Jiosy rehetra izay nahazaka izany ny miakatra ho any Jerosalema isan-taona hitandrina ny andro firavoravoana notendren' ny lalàn' i Mosesy hotandremana; vakio Asa. ii. 5-11. Ary hitantsika koa ny fahazotoan' i Paoly, rehefa tonga Kristiana aza izy, hiakatra ho any Jerosalema hitandrina ny Paska sy ny Pentekosta, etc.; zahao Asa. xviii. 21; xx. 16; xxi. 13.

Hitantsika ary fa araka ny fitondran' Andriamanitra azy, ny taranak' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba no nentina tany Egypta sy Arabia sy Babylonia sy Asyria sy Media ary Persia, ka nifindra sy nitombo be hiany izy tao amin' ny tany rehetra atsinanan' ny Tany Masina. Ary tamin' ny andron' i Paoly dia maro koa izy no tany Asia Minora sy Grisia sy Afrika Avaratra, ary tany Roma sy ny tanàna lehibe any Italy. Dia nitondra ny fahalalana ny Andriamanitra Iray sady marina izy tamin' izay tany rehetra nalehany, ary namboatra ny lalana

halehan' ny filazantsara; fa maro ny Jentilisa izay efa nisaraka tamin' ny halotoan' ny sampiny ka niara-nivavaka tamin' ny Jiosy no nazoto indrindra sady nanaiky ny filazantsara voalohany rehefa notorina taminy izany; zahao Asa. xiii. 42, 43, 48; xiv. 1; xvii. 4, 12; xix. 10.

Tokony hotsarovana koa fa mora hiany ny toetry ny Jiosy izay nentin' ny mpanjakan' i Babylona sy Asyria ho babo; tsy mba mpifatotra izy, fa toa natao mitovy voninahitra tamin' ny olona tompon-tany. Tany Babylona ny loholon' ny Jiosy no nitsara ny Jiosy; Daniela koa nasandratra ho Prime Minister tamin' ny fanjakan' i Babylona sy Persia, ary ny namany natao mpanapaka; Nehemia no manamboninahitra lehibe ka tian' ny mpanjakan' i Persia; ary Estera, tovovavy Jiosy, tonga vadin' ny mpanjakan' i Persia, ary Mordekay havany no nasandratra ho Prime Minister. Ary tamin' ny andro manarakaraka koa dia navela hanaraka ny fombany hiany izy sy hitandrina ny lalàn' i Jehova.

Ny fahoriana mafy niaretan' ny Jiosy tamin' ny nandravan' ny Romana an' i Jerosalema no tokony hatao hoe 'Fahababoana' azy indrindra, fa rehefa novonoina ny maro tsy azo isaina, ny Jiosy sisa tany Palestina dia namidy ho andevo, ka tsy nisy nividy azy intsony. Araka ny tenin' i Josefosy, 97,000 no nentin-ko babo; ary ny ankabiazan' ireo dia nampitondraina tany amin' ny tanàna lehibe hovonoina ao amin' ny trano filalaovana, na hoviraviraina' ny bibidia; ny sasany dia natao andevon' ny fanjakana tao Egypta; ary izay tsy mbola ampy 17 taona dia tonga andevon' olona. Ary taorian' izany indray, tamin' ny nanjakan' i Hadriana (A.D. 133), saiky lany ringana ny Jiosy tany Palestina. Ary hatramin' izany andro izany ka hatramin' ny andro vao faingana foana ny Jiosy dia nenjehin' ny firenena rehetra atao hoe Kristiana any Eoropa, ho valin' ny namonoan' ny Jiosy sasany tany Palestina ny Zanak' Andriamanitra, hoy izy, na dia tsy razan' ny Jiosy monina any Eoropa aza izy ireo. Ary ao amin' ny tany maro any Asia koa be hiany ny fahoriana efa niaretan' ny Jiosy, fa esoina sy haratsin' ny firenena Mohamedana sy mpanompo-sampy izy.—J.S.

*Filaharan' ny andro Nahababoana ny Jiosy.*

| TAONA B.C. | FIRENENA NORESENA. | MPANJAKANY. | MPANJAKA SY FIRENENA NANDRESY AZY. | TANY NAMINDRANA AZY. |
|---|---|---|---|---|
| 741 | Ny firenena roa sy sasany tao an-dafin' i Jordana, ary Zebolona sy Naftaly. | Peka, mpanjakan' ny Isiraely. | Tiglato-pilesera, mpanjakan' i Asyria. | Nineve sy tanàna hafa tany Asyria. |
| 721 | Ny sisan' ny fanjakan' ny Isiraely. | Hosea, mpanjakan' ny Isiraely. | Salmanesera, mpanjakan' i Asyria. | Hala, Habora sy ny tananan' ny Mediana, ary Asyria. |
| 598 | Ny mpanjakan' ny Joda sy ny lehibe ary ny vahoaka 18,000. | Joiakina, mpanjakan' ny Joda. | Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona. | Babylona. |
| 588 | Ny mpanjakan' ny Joda sy ny vahoaka. | Zedekia, mpanjakan' ny Joda. | Nebokadnezara. | Babylona. |
| 587 | Ny sisan' ny fanjakan' ny Joda. | Dorana ny Tempoly, ary rava ny mandan' i Jerosalema. | Nebozaradana, mpifehy ny miaramilan' i Babylona. | Babylona. |

*Filaharan' ny andro Nirerenan' ny Jiosy.*

| TAONA B.C. | OLONA NIVERINA. | MPITARIKA AZY. | MPANJAKA. | ZAVATRA NATAO. |
|---|---|---|---|---|
| 536 | Jiosy 42,360 avy tany Babylona. | Sesbazara sy Zerobabela. | Koresy, mpanjakan' i Persia. | Ny alitara naorina indray mbamin' ny fanorenan' ny Tempoly. |
| | | | Dariosy, mpanjakan' i Persia. | Vita ny Tempoly, B.C. 515. |
| 457 | Jiosy (lehilahy) 1500 sy Levita 260. | Ezra, mpisorona sy mpanoratra. | Artakseresesy, mpanjakan' i Persia. | Nalahatra ny fombam-pivavahana, ary ny vadin' olona izay vahiny sy mpanompo-sampy no nampodina. |
| 446 | | Nehemia, mpitondra ny kapoaky ny mpanjakan' i Persia. | Artaksersesy. | Vita ny mandan' i Jerosalema, ary ny Sabata sy ny andro firavoravoana nasaina hotandremana. |

**BABYLONA: dia ilay renivohitry ny tany** *Sinara*, **voalazan' ny bokin' i Genesisy, fa amin' ny bokin' ny Baiboly sisa izy natao** hoe *Kaldea*, na tanin' ny Kaldeana. Ny vato betsaka, ravan' ny tanàna, izay hita milevina amin' ny tany ao atsimon' ilay tany atao hoe Babylonia, mbamin' ny tsangambato misy soratra, mampihevitra antsika fa tsy renivohitra izy fa tanàna kely hiany tamin' ny voalohany. Tao amin' ny tany manolotra ny Golfa Persiana no nisehoan' ny fanjakan' i Babylona voalohany, ary dia nitarina nianavaratra izy; ary tamin' ny farany, rehefa tonga malaza, dia vao tokony ho tonga renivohitra Babylona; angamba tsy talohan' ny taona B.C. 1700 izany.

1. *Ny Tanàna Babylona sy ny Toetoetrany.* Misy mpitantara roa lahy no ahafantarantsika izany, dia Herodotosy sy Ctesias (Tesiasy). Araka ny filazan' i Herodotosy azy, dia niorina teo amoron' ny ony Eofrata ny tanàna; natao efa-joro izy, ary ny ony namaky azy tao afovoany. Nisy manda mafy roa sosona nanodidina azy, ary ny manda tao ivelany dia 56 maily no halavany manodidina. Tokony ho 200 maily sokera ny halehiben' ny tanàna. Mahitsy tora-tady ny lalan-kaleha tao an-tanàna, sady nalahatra nifanitsy tsara ny trano, ary natao telo amanefatra mifanongoa izy. Tao isam-pizarana nisy trano-fiarovana, ny iray ny lapan' ny mpanjaka, ary ny iray koa ilay tempoly atao hoe Tempolin' i Belosy. Nisy tetezana natao hampikambana ny tapany roa, ny tongony dia vato, ary ny tampony dia hazo makadiry voarafitra tsara nahatratra hatramin' ny tongotra iray ka hatramin' ny iray koa; sady natao mora nesorina ny hazo. Ny nilazan' i Ctesias azy anefa tsy mifanaraka amin' izany; ny halavan' ny manda, hoy izy, dia 42 maily hiany; ary hoy izy koa fa nisy tetezana nizara ho dimy ny ila-tanàna roa, ny halavany nataony ho 500 refy, ary ny sakany 15 refy. Tao amin' ny fiantombohan' ny tetezana nisy lapa roa, hono, fa ny tao atsinanana no tsara tarehy noho ny tao andrefana. Fa nisy lalana nohadina toa zohy lava tao ambanin' ny ony tao anelanelan' ireo lapa roa ireo. Dia tsy mifanaraka ny mpitantara sasany ny amin' ny halavan' ny manda sy ny halehiben' ny tanàna; nefa mifanaraka izy rehetra ny amin' ny zavatra maro sady samy milaza fa tanàna makadiry Babylona, ary nisy manda mafy sady avo nanodidina azy. Ary izay milaza azy ho kely anefa, dia manao azy ho 100 maily sokera ny halehiben' ny tanàna. Angamba tsy ary nisy mponina avokoa ny tanàna rehetra, nefa be ny olona nonina tao. Voalazan' ny Soratra Masina ny hahavony sy ny haben' ny manda sy ny vavahady (Jer. li. 58; ampitahao l. 15 sy li. 53).

2. *Ny Toetran' ny Tanàna rava izao.* Maromaro hiany ny vato mbola hita ao. Ary ao amoron' ny ony Eofrata, tokony ho dimy maily ambonin' ilay tanàna atao hoe Hilla, dia misy tany mitsitokantokana sady avo no makadiry, dia toy ny efa nangonina sy namboarin' olona, na efa nentin' ny rivotra sy ny rano angaha. Ary ao ambanin' izany tany izany misy biriky tany betsaka izay nanaovana trano makadiry dia makadiry. Ary ao amin' ny ilan' ny ony koa misy tahaka izany, nefa kelikely kokoa. Ary amin' ny tany rehetra manolotra izany ony izany sy ny manalavitra azy kely koa misy maro hiany ny bongan-tany tahaka izany misy ny nahanarava ny trano maro. Misy anankiray anefa izay ataon' ny olona efa nandinika azy ho ilay trano fiarovana Babela lazain' ny Gen. xi. 4-5; lavitra any Hilla tokony ho enina maily izany [BABELA]. Ary misy koa izay ataon' ny olona ho ilay Tempolin' i Belosy, sy ny lapan' i Nebokadnezara. Ary izay mahagaga antsika amin' ireo trano rava rehetra ireo, dia ny biriky tany sy ny biriky tanimanga nanaovan' ny olona trano makadiry sy tsara rafitra toy izany. Ambaraka izao aza tsy misy trano makadiry noho ireo.

3. *Ny Tantaran' i Babylona.* Araka ny voalazan' ny Baiboly, ny niantombohan' izany fanjakana izany dia Nimroda (Gen. x. 6-10). Ny soratra hita amin' ny tsangambato dia manao ny olona tompon-tany voalohany ho avy tamin' i Kosa, dia sahala amin' ny tompon-tany any Arabia Atsimo sy Etiopia. Ny tantaran' i Babylona tamin' ny voalohany dia nataon' ny tompon-tany natao hoe Berososy; lazainy fa nisy mpianakavy telo tamin' ny fandimbasan' ny mpanjakany; ny iray nisy mpanjaka Kaldeana 49, izay nanjaka taona 458; ny faharoa dia mpanjaka Arabo 9, izay nanjaka taona 245; ary ny fahatelo kosa dia mpanjaka Asyriana 49, izay nanjaka taona 526. Fa tsy misy fantatsika marina ny amin' ny mpanjakan' i Babylona raha tsy tonga tamin' ny taona B. C. 747, izay nisehoan' i Nebonasara, ka hatramin' ny taona B.C. 331, izay naongan' i Aleksandro ny mpanjakan' i Persia farany. Ny mpitantara natao hoe Ptolemy no ahitantsika izany. Misy mpanjaka iray hiany anefa tamin' ireo rehetra ireo izay misy hotantaraina, dia ilay atao hoe Mardocempalus (B. C. 721), izay ataon' ny Soratra Masina hoe Merodaka-baladana (Isa. xxxix. 1), fa raha tsy tamin' ny andron' ny rain' i Nebokadnezara tsy misy hotantaraina loatra. Tamin' ny nandravana any Nineve (B. C. 625), dia tonga fanjakana malaza sady nanapaka ny fanjakana kely maro Babylona. Nefa afaky ny miaramila Mediana notarihin' i Koresy tampoka foana ny tanàna, araka izay lazain' i Jeremia (li. 31), sy araka izay naminanian' Isaia 170 taona talohan' izany (Isa. xxi. 1-9), dia raha nisy fanasana fifaliana nataon' ny olona tao, araka izay naminanian' i Jeremia (li. 39). Araka ny bokin' i Daniela toa tsy Koresy no nahafaka ny tanàna, fa Dariosa, ilay mpanjaka Mediana (Dan. v. 31). Nefa fa-

ntatra izao fa tsy "Dariosa Mediana" no nandresy azy mihitsy, fa mpanjaka hafa izay nirahiny (zahao Dan. v. 31 sy ix. 1). Niaraka tamin' ny nandresen' i Koresy azy dia nihaosa ny fanjakan' i Babylona, na dia naharitra ho fanjakana ela taorian' izany aza. Ary nony nanjaka ilay natao hoe Zerksesy (Xerxes), dia tonga simba be hiany ny tanàna. Taorian' ny nahafatesan' i Aleksandro Lehibe, dia nifindra ny mpitondra fanjakana ho tany Antiokia, ka dia naetry indray Babylona. Ary hatramin' izany dia tonga fangalan' ny olona biriky hanaovana tanàna hafa Babylona. Ilay "tanàna makadiry," "tabiha sy reharehan' ny Kaldeana," dia efa tonga "korontam-bato" tokoa (Jer. li. 37).—J.R.

**BAHORIMA**: dia vohitra nalehan' i Davida tamin' izay nandosirany an' i Absaloma (2 Sam. xvi. 5). Tao amoron' ny lalambe mankany Jordana raha miala any Jerosalema izy. Tao koa ny trano izay nalehan' i Jonatana sy Ahimaza tamin' izy nandositra ny mpanompon' i Absaloma sy niery tao amin' ny lavaka famorian-drano (2 Sam. xvii. 18); ary tao no nanaovan' i Paltiela veloma an' i Mikala vadiny rehefa nalain' i Davida izy, izay efa nanambady azy taloha (2 Sam. iii. 16).—L.S.

**BAIBOLY** (Eng. sy Fr. *Bible*): dia ny anaran' ireo boky maro, izay avy amin' Andriamanitra ka milaza ny sitra-pony, ary atambatra ho boky iray. Ny teny hoe Baiboly dia avy amin' ny teny Grika *biblos, biblia*, plor., ary 'boky' no heviny raha adika. Ny isan' ireo boky ireo dia 66, ary samy manana ny anarany avy; ary rehefa voatambatra izy dia 'Baiboly' na 'Soratra Masina' no anarana ahafantarana azy. Ny boky 39 hatramin' ny Genesisy ka hatramin' ny Malakia no atao hoe 'Testamenta Taloha,' na Fanekena Taloha, ary teny Hebreo no nanoratana azy rehetra. (Misy teny sasany anefa ao amin' ny boky faramparany sasany amin' ny Test. Tal. izay tsy Hebreo, fa Kaldeana: dia Ezr. iv. 8 sy 18; Dan. ii. 4—vii. 28; sy Jer. x. 11.) Ary ny boky 27 farany no atao hoe 'Testamenta Vaovao,' na Fanekena Vaovao, ary voasoratra amin' ny teny Grika kosa izy. Tsy hita ny fanaovamporinta tamin' ny andro nanoratana ny Baiboly; ary na dia efa mahay aza ny olona tamin' ny andro nanoratana ny Apokalypsy, sady vitsy no saro-bidy ny taratasy, fa hoditra, na hazo fisaka, na ravin-kazo, na vato aza, etc. no nanoratan' ny olona ny heviny [SORATANANA]. Tamin' ny taona A.D. 400 mahery kely no nisehoan' ny teny hoe Baiboly, fa talohan' izany kosa, 'Soratra Masina' mbamin' ny teny hafa koa no anarana nahafantarana ny Tenin' Andriamanitra.

(1) *Ny Testamenta Taloha* na *Fanekena Taloha*. Ny hoe 'Fanekena Taloha' no teny nentin' i Paoly hilaza ny boky hatramin' ny Genesisy ka hatramin' ny Malakia (2 Kor. iii. 14), satria ny boky nosoratan' i Mosesy sy ny mpaminany milaza ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' ny Jiosy. Ary indray, misy teny milaza ny 'Bokin' ny fanekena' ao amin' ny Eksodosy xxiv. 7. Talohan' ny nisehoan' ny hoe 'Baiboly', dia izao no anarana nahafantaran' ny Fiangonana ny boky maro atao hoe Fanekena Taloha: "ny Soratra" (Mat. xxi. 42; 2 Pet. i. 20); "ny Soratra Masina" (Rom. i. 2; 2 Tim. iii. 15); "ny Lalàna" (Jao. xii 34), ary "ny Litera masina." Ary ny Jiosy nilaza azy ho "Lalàn' i Mosesy sy ny Mpaminany ary ny Salamo" (Lio. xxiv. 44); "ny Lalàna sy ny Mpaminany" (Mat. v. 17); "ny Bokin' (ploraly) ny Fanekena" (2 Mpan. xxiii. 2). Ny amin' ny isan' ny bokin' ny Baiboly sy ny filaharany, zahao ny pejy voalohany ao amin' ny Baiboly; ary ny amin' izay nanoratra azy avy, zahao ny anaran' isam-boky tsirairay ao amin' ity *Diksionary* ity. Tamin' ny andron' i Nebokadnezara voadotra tao amin' ny Tempoly Voalohany ny ankabiazan' ny boky amin' ny Testamenta Taloha; fa Ezra sy Nehemia sy Hagay sy Zakaria ary Malakia, hono, no nanoratra azy indray avy tamin' ny kopy tsy very, ary ny boky nosoratan' ny tenany avy no nampiany koa, ka dia tapitra tamin' izay ny Testamenta Taloha.

(2) *Ny Testamenta Vaovao*, na *Fanekena Vaovao*; zahao Heb. viii. 6-13; x. 1. Tsy misy teny ao amin' ny Test. Vao. milaza ny fitamburan' ny boky rehetra hatramin' ny Matio ka hatramin' ny Apokalypsy ho boky iray; fa maro ny teny nosoratan' ny Apostoly mananatra ny fiangonana mba handray sy hamaky ny taratasy na Epistily nosoratany ho tenin' Andriamanitra; vakio 1 Kor. iv. 1; Kol. iv. 16; 1 Tes. v. 27; 2 Tes. iii. 14; 1 Tim. vi. 14; Apok. xxii. 18, 19; etc. Fa ny amin' ny nanambarana ny boky rehetra ao amin' ny Tes. Vao. ho boky iray, sy ny naneken' ny fiangonana rehetra azy ho Soratra Masina, zahao KANONA.

Ny Baiboly milaza ny sitra-pon' Andriamanitra ary "mampahahendry antsika ho amin' ny famonjena amin' ny finoana izay ao amin' i Kristy Jesosy;" ary tsotra sy mora fantatra ny teny ao aminy milaza izay fototry ny famonjena ny olombelona. Koa tsy mety raha ny teny sasany hiany no vakina sy heverina, fa ny boky rehetra amin' ny Baiboly tokony hodinihina, araka ny didin' ny Tompo hoe: "Diniho ny Soratra Masina" (Jao. v. 39; zahao koa Isa. viii. 20; 2 Tim. iii. 15-17).—T.B.

**BAIBOLY MALAGASY.** Ny dikan' ny Soratra Masina ho teny Malagasy dia vitan' ny misionarin' ny London Missionary Society voalohany indrindra tokony ho enimpolo taona mahery izay, dia Rev. David Jones (Jaonjy lava), izay tonga taty Antananarivo, tamin' ny Okt. 4, 1820, ary Rev. David Griffiths (Grifisy), izay tonga tamin'ny

May 15, 1821. Ary izy roa lahy ireo dia mpitari-dalana ka nanomboka ny asa mbola ampandrosointsika ambaraka ankehitriny. Nialy fo nianatra teny Malagasy izy sady nazoto nanorina sekoly sy nampianatra. Ary nony efa nahaihay izy dia nandroso nandika ny Baiboly ho teny Malagasy. Ny 'roa ambin' ny folo lahy,' izay lohandohan' ny mpampianatra, dia nisy nanampy azy tsara tamin' izany raharaha lehibe izany. Tamin' ny Jan. 1, 1827, dia nisy santatra kely natao porinta; ary izao no teny nosoratany nilaza azy: "Ny andro voalohany (Jan. 1) amin' ity taona ity (hoy izy) dia nolaninay nanitsiana sy nanaovana porinta ny toko voalohany amin' ny Filazantsaran' i Lioka, ka tianay hohamasinin' izany raharaha izany ity taom-baovao hanaovanay ny asanay misionary ity, mba hampiboiboika ny loharanon' aina amin' ity tany maina sy mazana ity. Hieliely ho tonga hoatra ny ony arivo anie izy hampiova ity tany ity ho tanimbolin' i Jehova." Izany ary no hevitra tao ampon' ny mpiasa, ary nambinin' Andriamanitra ny asany, ka nony tamin' ny volana Martsa, tamin' ny 1830, dia vita porinta ny Testamenta Vaovao, ka telo arivo no naeliely tamin' ny olona.

Ary nony efa vita ny Testamenta Vaovao, dia mbola niasa fatratra hiany ny Misionary hanapitra ny Testamenta Taloha. Lasa nody tamin' ny taona 1830 Rev. D. Jones; fa nisy roa lahy kosa tonga taoriandriana ka niara-niasa tamin-dRev. D. Griffiths, dia Rev. David Johns (Jaonjy fohy izany), tonga tamin' ny Sep. 1826, sy Rev. J. J. Freeman, tonga tamin' ny Sep. 1827. Niaraniasa tsara izy telo lahy ireo ka nifanatona matetika, dia mbola nampandrosoiny ny nanaovany ny porinta ny Testamenta Taloha. Kanefa nony efa nadiva ho vita izany, dia nisy zavatra nampalahelo loatra. Tamin' ny Mar. 1, 1835, dia nisy kabarin' Andriana lehibe tany Imahamasina nisakana ny olona tsy hivavaka intsony. Mbola tsy tapitra akory ny nandikana ny Baiboly, nefa, indro, nisy fisakanana sy fanenjehana sahady. Vao mainka nitombo aza tamin' izany ny fanirian' ny misionary hahavita ny Baiboly. Fantany fa tsy hahazo hijanona ny tenany; fa ny tenin' Andriamanitra (dia ny Baiboly Tapitra) dia tiany hatolotra ny Kristiana Malagasy, mba hisy hanoro saina azy sy hampahatanjaka ny finoany, rehefa lasa izy. Ary tontosa tsara ny niriny, ka tamin' ny volana Jona dia nisy vita; ary na dia hovonoina aza izay hita mitana Baiboly, be hiany ny Malagasy sahy nandray; ary ny Baiboly 70 sisa tsy voazara dia nalevina tao anatin' ny tany, ka rehefa lasa ny misionary, dia nanzalana miandalana ireny mandra-pahalaniny.

Tsy azo lazaina loatra ny natao tanelanelan' ny taona 1835 sy 1873; fa izao no tokony hodinihinareo, raha ta-hahalala izany:—

1. Ny Baiboly lehibe nahitsin-dRev. D. Griffiths (Londona, 1855—1865).

2. Ny Filazantsara misy Fizahan-teny (Londona, 1870).

3. Ny Filazantsara natao am-paragrafy (Antananarivo, 1875).

Ny raharahan' ny Komity voatendry hanitsy ny Baiboly dia niantomboka tamin' ny volana Desembra, 1873, ary ny andro nahavitany ny asany dia tamin' ny Aprily 30, 1887. Ary tamin' ny Alatsinainy, 2 May, dia nisy fivoriana lehibe sady mahafinaritra tao an-Trano vato ao Ambonin' Ampamarinana hisaorana an' Andriamanitra noho ny nahavitana ny raharaha. Tsy asa nataon' ny Sosiety iray izao, fa nikambanan' ny Sosiety Protestanta rehetra atỳ an-kibon' Imerina; ary tsy nankinina tamin' ny Vazaha hiany, fa be koa ny Malagasy nanampy anay; ny anaran' ny nanao dia voalaza tsara eo amin' ny *Tantaran' ny Fiangonana eto Madagaskara*; vakio pp. 74-79; 167, 168; 418-440.

Ary tiako holazaina fohifohy izao ny anton' ny nandanianay taona maro tahaka izany sy ny nahafoizan' ny Sosiety mampiely Baiboly vola be nanaovana izany raharaha izany.

Misy ny sasany angaha ta-hanontany hoe: Nahoana no tsy nijanona amin' ny vitan' ny misionary taloha isika? Moa tsy efa hita tsara va ny herin' ny Tenin' Andriamanitra tamin' ny naharetan' ny maritiora, sy tamin' ny nandoroana ny sampy, ary tamin' ny nitomboan' ny fiangonana? Fanontaniana mety hovaliana izany; ary aoka ho fantatry ny mamaky ity fa tsy fanomezan-tsiny ny tany aloha no nikambananay nanamboatra sy nanitsy ny dikan' ny Baiboly. Tsangambato malaza ho an' ny misionary nialoha anay ny Baiboly voadikany; kanefa tsy nety afa-po izahay, fa niasa fatratra indray nitady hanatsaratsara sy hanazavazava kokoa ny efa vitany. Ary holazaina etoana ny mahamety izany.

(1) Zavatra iaraha-mahita, raha ny tantaran' ny fiangonana any amin' ny tany samy hafa no dinihina, fa tsy vitan' ny olona indray mihira ny mahatanteraka tsara ny dikan' ny Baiboly. Ny Baiboly Latina famakin' ny Katolika Romana (*Volgata*) dia nadikan' i Jeroma tamin' ny sentory fahefatra (vita A. D. 404). Kanefa nisy Baiboly Latina tokony ho roan-jato taona mahery talohan' izany aza, ka ny hanazava sy hanatsara izany no nikatrohan' i Jeroma. Ary toy izany koa ny Baiboly Englisy. Maro no niasa nandika ny Baiboly ho fiteninay, vao vita tsara ilay efa nahazatra ny Englisy rehetra hatramin' ny taona 1611 no ho mankaty. Ary tokony ho renareo hiany fa, na dia tsara sady teny ankamamin' ny Englisy eran' ny tany rehetra aza io Baiboly io, mbola nisy niasa indray vao haingana hanitsy azy, ka ny Testamenta Vaovao dia vita tamin' ny taona 1881, ary ny Testame-

nta Taloha tamin' ny taona 1885 (vakio *Teny Soa* 1882, p. 22). Dia hitantsika amin' izany fa tsy ny Baiboly Malagasy hiany no nahitsy, fa ny an' ny firenena sasany koa.

(2) Ny zavatra anankiray izay mahamety ny nanitsiana ny dikan' ny Baiboly dia ny fitomboan' ny fahalalan' ny olona. Tsy mijanona amin' ny efa fantatry ny razana isika, fa miampiampy isan-taranaka ny fahalalana. Ary azo lazaina marina fa niampy betsaka ny fahalalana ny Soratra Masina tato aorian' ny taona 1835. Nandroso avokoa na ny fahaizana teny Hebreo sy Grika, na ny fahalalana ny toetry ny tany lazain' ny Baiboly mbamin' ny tantarany sy ny fomban' ny olona; ary tsy azo lavina, fa na dia mbola be aza ny teny maizina sy manahirana hita ao amin' ny Baiboly, dia mahazo fahalalana izay mampahazava azy kokoa noho ny hitan' ny tany aloha isika.

(3) Misy zavatra anankiray koa tokony hotsarovantsika: Miova miandalana ny fiteniu' ny firenena rehetra; ka ny teny nahazatra ny tany aloha dia tsy fanao loatra ato aoriana. Saiky tahaka ny lamody arahin' ny olona amin' ny fitafiany ny fiovan' ny fiteniny. Ary noho izany dia tsy maintsy hamboarina sy hahitsy indraindray ny dikan' ny teny sasany mba hazava tsara amin' ny olona.

(4) Ary tokony hosaintsaininareo koa fa vahiny no nandika ny Baiboly ho teny Malagasy, fa tsy tompon-tany. Ary hitanareo fa, na dia ny Vazaha efa za-tany aza, mba mety miroky hiany ny fiteniny indraindray. Ny nahatonga ny teny maro ho maizimaizina tamin' ny Baiboly taloha dia avy tamin' izany; ary ataoko fa mbola misy zavatra maro azo hogasina kokoa rahatrizay. Kanefa tamin' ity farany ity dia Malagasy sady mahay no mahatoky no niara-niasa taminay, koa izany no nampahazava sy nahatsotra ny teny maro.

Izany ary no fotopototry ny tokony hotsarovana, raha mandray ny Baiboly Voahitsy. Hitanareo amin' ny pejy voalohany fa ny teny Hebreo sy Grika no narahinay; fa na dia malaza aza ny Baiboly Englisy sy ny Baiboly Latina, tsy ireny tsy akory no nataon' ny Mpaminany sy ny Apostoly, etc. Ary raha dinihinareo koa ny pejy voalohany dia misy mahatsiaro ny mpiasa, dia ilay mifono braketra. Andriamanitra anie hitahy ny asan' ny "Revision Committee."

Ary ny amin' ny zavatra maro hafa koa izay miendrika hodinihina sy tsarovana ny amin' ny Baiboly Malagasy, dia ilay vao voahitsy. Mba vakio ny teny milaza azy isam-bolana eo amin' ny *Teny Soa*, 1893. —W.E.C.

**BAKA**: dia tany lemaka nalehan' ny olona raha niakatra teo amin' ny Tempoly mba hivavaka. Notsarovan' i Davida indrindra izany tamin' izy efa noroahina ka nanao ny Salamo lxxxiv. (and. 6.) Ataon' ny olona fa ao ambanin' ny tendrombohitr' i Ziona no misy izany tany lemaka izany. Ary mifanaraka amin' izany koa ny teny voalazan' ny 2 Sam. v. 23 hoe "ny hazo-balsama," fa izany, hono, no hevitry ny teny.—J.R.

**BALA**, na **BELA** (*Tompoko;* 1 Mpan. xviii. 21; Isa. xlvi. 1; Hos. ii. 16): dia lohan' ny andriamani-dahy nivavahan' ny firenena maro tamin' ny andro taloha. Tokony ho fanajana ny masoandro (2 Mpan. xxiii. 5) tamin' izay niantombohan' ny fonompoana an' i Bala; tahaka ny fankalazana an' i Astarta dia fanajana ny volana tamin' ny niandohany [ASTARTA]; ary nakambana tany amin' ny tany sasany ny fanarahana ireto sampy roa ireto (Mpit. ii. 12, 13). Ny olona any Foinika dia nanao ny anaran' i Bala hoe Bala-samen, izany hoe 'Tompon' ny lanitra.' Ary sampy ela dia ela ity, fa notompoin' ny Kananita izy raha mbola tsy tonga tany Kanana ny Zanak' Isiraely (Nom. xxii. 41), sady tonga hatrany amin' ny tany maro mifanalavitra. Any amin' ny fitoerana sasany an' i Britania Lehibe dia mbola hita ambarak' izao ny fitoerana avo nanaovana ny afo fandoroana ho an' i Bala fahiny; ary ny fomba sasany mbola tanan' ny olona adaladala ao, araka ny lovan-tsofina, dia avy tamin' ny fanarahana an' i Bala tany aloha ela dia ela. Misy havoana anankiray any Skotlanda izay atao hoe 'Tillie*bel*tane' ny anarany, izany hoe, raha adika, 'Tendrombohitry ny afon' i Bala.' Ary tany Irelanda nisy andro fifaliana isan-taona tamin' ny 1 May, izay nataony hoe *Beltein* ('Afon' i Bala'), dia andro nameloman' ny vahoaka afo tany antampon' ny tendrombohitra rehetra raha vao maraina koa ny andro, ka nampandehaniny ny ombiny mba hitety ny afo; ary izany, hono, nataony ho ody fanefitra ny aretina amin' izany taona izany.

Maro samy hafa ny anaran' ity sampy malaza ity, manaraka ny tanàna, na tendrombohitra, na fitoerana hafa izay nisy ny sariny na ny tempoliny, dia toy izao: Bala-sidona no anarany tany Sidona, ary Bala-peora tao amin' ny tany Moaba, satria tao amin' ny tendrombohitr' i Peora nisy tempolin' i Bala. Ireo anarany samy hafa ireo raha atambatra dia natao hoe 'Balima' (Heb., "ireo Bala" ao amin' ny Baiboly Voahitsy, zahao Mpit. ii. 11; 1 Mpan. xviii. 18; Hos. ii. 15, 19), izay anarana ploraly milaza azy rehetra.

Ny Jiosy dia voaloton' ny fanarahana an' i Bala, raha mbola nirenireny tany an-efitra tao atsimo-atsinanan' i Kanana izy (Nom. xxv. 2, 3; Deo. iv. 3); ary na dia nampijalin' i Jehova mafy aza ny Zanak' Isiraely tamin' izay, dia mbola naverin' ny zanany nandimby azy indray izany rehefa tonga tany Kanana izy (Mpit. ii. 10-13). Koa raha tsy tamin' ny andro nitsaran' i Gideona ny Isiraely (Mpit. vi.—viii.), dia naharitra sady nahery tamin' ny Jiosy izany fanompo-

any an' i **Balima izany ambara-pihavin' Samoela, izay nampandrava azy rehetra.** Nihetsika indray ity fomba ratsy ity tamin' ny andron' ny fahadalan' i Solomona; ary rany omby tamin' izay nanjakan' i Jezebela tao amin' ny Isiraely, dia saiky tsy nisy nahatsiaro an' Andriamanitra intsony (1 Mpan. xix. 18). **Ary na dia noravan' ny mpanjaka** sasany aza ny Balima tamin' ny andro taoriandriana (2 Mpan. iii. 2; x. 28), toa tsy nety sitrana izany aretim-panahy izany, fa nitranga indray ka naharitra mandra-pahatapitry ny fanjakan' ny Isiraely (2 Mpan. xvii. 16). Ary ny fanjakana atsimo (Joda) dia mba sahalahala toetra tamin' ny Isiraely hiany amin' ny fanompoany ity sampy Bala ity (2 Mpan. viii. 27; xi. 18; xvi. 3; xxi. 3; 2 Tant. xxviii. 2).

Ny amin' ny fomba fanao tamin' ny fivavahana amin' i Bala, dia nisy alitarany sy tempoliny, ary ny sariny dia natsangana tany amin' ny fitoerana avo, na havoana, na tampon-trano aza (1 Mpan. xvi. 32; 2 Mpan. iii. 2; Jer. xix. 5; xxxii. 29). Maro sady samy hafa karazana ny mpisorony sy ny mpaminaniny (2 Mpan. x. 19); ary ny zavatra naterina tany aminy dia zava-manitra hodorana (2 Mpan. xxiii. 5) sy omby (1 Mpan. xviii. 26); ary ny zazakely, zanaky ny mpivavaka taminy aza, dia nodoran' afo teo ambonin' ny alitarany (Jer. xix. 5).

2. **Bala-berita** (*Tompon' ny fanekena*): dia ilay sarin' i Bala izay notompoin' ny Zanak' Isiraely tany Sekema, rehefa maty Gideona mpitsara (Mpit. viii. 33; ix. 4, 46).

3. **Bala-peora:** zahao BALA: zavatra nisy filan-dratsy sy fahalotoana be loatra ny fombam-panajana ity sampin' i Bala tany Moaba ity; zahao Nom. xxv. "Ireny dia tonga tany Bala-peora ka nanolo-tena ho amin' ilay *mampahamenatra*" (Hos. ix. 10). **Ary ny firenena Midianita koa, nampian' ny Moabita, dia nanaraka ity sampy ratsy ity** (Nom. xxxi. 15, 16).

4. **Bala-zeboba, na Belzeboba** (*Tompon' ny lalitra*; **Mat. x.** 25): dia ilay sampin' i Bala tao Ekrona, izay nataon' ny olona ho mahay manasitrana aretina (2 Mpan. i. 3). Ao amin' ny filazantsara Grika dia atao hoe Belzebo*la*, —*Tompon-tany*, na *Tompon-trano* (fa samy izy hiany)—ny sipelin' ny anarany; zahao Mat. xii. 23, 44. Koa dia mba fanevatevan' ny Jiosy azy izany angaha, raha ny voalohany no izy; fa raha *tompon-trano* kosa no heviny, dia ny demoniaka izay nidiran' ny fanahy ratsy tamin' ny andron' i Kristy no heverina angaha. Sampy nalaza sady takaiman' ny tanin' ny Jiosy ity, koa izany no nanaovany an' i Satana, lohan' ny demonia, hoe 'Belzeboba' (Mat. xii. 24, 27; Lio. xi. 15). Ary raha tahaka ny teny sasany ao amin' ny Soratra Masina, dia demonia na devoly ny sampy rehetra; vakio Deo. xxxii. 17; 2 Tant. xi. 15; Sal. cvi. 37; 1 Kor. x. 20; ary zahao DEMONIA.—W.M.

**BALA (tanàna).** Amin' ny Soratra Masina hitantsika matetika ity anarana ity mitohy amin' ny anarana hafa, ka dia natao anaram-bohitra izy. Nefa ny anton' izany dia tsy hita loatra. Raha toy ny hevitry ny sasany, ny fanajan' ny olona ny sampy atao hoe Bala no nahatonga izany; dia tokony ho tsy anarana avy tamin' ny Zanak' Isiraely izany anarana izany, fa avy tamin' ny tompon-tany hatry ny fahagola. Fa ny sasany kosa mihevitra fa milaza *fitoerana*, na *izay misy*, izay zavatra lazain' ny vaki-teny manaraka azy. Ary misy izay manamarina izany hevitra izany, fa ny hoe *bala* sy *beth* (*trano*, na *izay misy*) dia samy anaran' ny tanàna sasany, fa Bala-salisa sy Bala-tamara no natao hoe koa *Beta*-salisa sy *Beta*-tamara. Ny tany amam-bohitra misy anarana tahaka izany dia izao:

1. **Bala:** dia anaran' ny tanàna anankiray voalazan' ny 1 Tant. iv. 33. Toa iray hiany izany tanàna izany sy Baleta-bera (Jos. xix. 8).

2. **Bala(h):** (**a**) dia anarana hafa nahafantaran' ny olona an' i Kiriata-jearima **na** Kiriata-bala. Hitantsika ity amin' ny Jos. xv. 9, 10; 1 Tant. xiii. 6. Amin' ny Jos. xiii. 6 dia atao hoe: "Ny tendrombohitr' i Bala" izy, ary amin' ny toko xv. 60 sy xviii. 14, Kiriata-bala. Balah dia tokony ho anarana avy tamin' ny Kananita teo aloha; zahao koa 2 Sam. vi. 2. (**b**) Anaran' ny tanàna anankiray amin' ny zara-tanin' ny Simeona, akaikin' ny sisin-tany any atsimo; Jos. xv. 29; xix. 3; 1 Tant. iv. 29.

[3. **Bala-gada:** dia tanàna teo "amin' ny lohasahan' i Libanona am-bodin' ny tendrombohitra Hermona" (Jos. xi. 17; xii. 7). Ny bokin' i Josoa no ahafantarantsika fa izany no isan' ny fizaran-tany tany Kanana izay mbola tsy lasan' ny Zanak' Isiraely tamin' ny nahafatesan' i Josoa, dia "ny Libanona rehetra any atsinanana hatran' i Bala-gada, eo am-bodin' ny tendrombohitra Hermona, ka hatrany akaikin' i Hamata" (Jos. xiii. 5). Ka dia ataon' ny olon-kendry maro fa Bala-gada dia sahala amin' ilay tanàna nataon' ny Grika hoe *Heliopolisy*, izay hoe, 'Tanànan' ny masoandro,' satria teo nisy tempoly nivavahan' ny olona tamin' ny masoandro; fa *Balbek* no anarana nomen' ny tompon-tany azy mandraka andro any. Maro ny andry vato sy ny rindrin-trano vato mbola hita any Balbek, ary ireo dia ny sisa tsy rava tamin' ny tempolin' ny masoandro. Fa ny sasany anefa manao hoe fa Bala-gada dia sahala amin' ny tanàna hafa atao hoe *Banias*, izay ao amin' ny loharano iandohan' i Jordana.—J.S.]

4. **Bala-hamona:** dia anaran-tany nisy tanim-boalobok' i Solomona, izay nahavokatra be (Ton-K. viii. 11).

5. **Bala-hazora:** dia izay niandrasana ny ondrin' i Absaloma; ary tao koa no namonoany an' i Amnona zokiny (2 Sam. xiii. 23).

6. **Bala-hermona**: dia anarana hafa nahafantataran' ny sasany ny tendrombohitra atao hoe Hermona (Mpit. iii. 3; 1 Tant. v. 23). Ataon' ny sasany anefa fa anarantanàna teo amin' ny tendrombohitra, na akaikiny; ary raha toy ny hevitry ny sasany indray, ity sy Bala-gada dia tanàna iray hiany.

7. **Bala-meona**: dia anaran' ny tanàna anankiray naorin' ny taranaky ny Robena (Nom. xxxii. 38; 1 Tant. v. 8). Tamin' ny andron' i Ezekiela, dia nataony hoe "ravaky ny tany" ity tanàna ity sy ny sasany nifanakaiky taminy (Ezek. xxv. 9); nefa lasan' ny Moabita izy tamin' izay.

8. **Bala-perazima**: izay nandresen' i Davida ny Filistina sy nandringanany ny sampiny (2 Sam. v. 20; 1 Tant. xiv. 11). Koa noho uy fahalalantsika ny anton' ny nanomezana ity anarana ity, dia vavolombelona tsy azo lavina izany fa ny hoe Bala dia tsy nilaza ny sampy hiany mandrakariva, fa indraindray milaza *tompo*, na *izay misy*, araka izay voalaza teo [BALA]; fa Balaperazima raha adika dia milaza 'izay misy fandravana.'

9. **Bala-salisa**: dia voalaza amin' ny 2 Mpan. iv. 42 hiany io tanàna na tany io; angamba tsy lavitra an' i Gilgala izy.

10. **Bala-tamara**: dia voalaza amin' ny Mpit. xx. 33 hiany. Tao akaiky any Gibea amin' ny zara-tanin' ny Benjamina izy; ary tao no niadian' ny firenen' ny Benjamina sy ny firenena iraik' ambin' ny folo. Ny "hazopalman' i Debora" (Mpit. iv. 5) dia teo akaikiny angaha.

11. **Bala-zefona**: dia anaran-tany any Egypta, tandrifin' izay nitan' ny Zanak' Isiraely ny Ranomasina Mena (Eks. xiv. 2, 9; Nom. xxxiii. 7).—L.S.

12. **Baleta**: dia anaran-tanàna tao amin' ny anjara-tanin' ny Dana izany (Jos. xix. 44), ary angamba sahala tamin' izay nataon' i Solomona indray teo aoriana (1 Mpan. ix. 18).

13. **Baleta-bera**: raha adika ho teny Malagasy ity anarana ity, dia 'Fantsakana masina' no heviny. Ka anaran-tanàna anankiray tany amin' ny zara-tanin' ny Simeona izy, tao akaikin' ny sisin-tany atsimo (1 Tant. iv. 33; Jos. xix. 8).

**BALAKA** (*Foana*): zanak' i Zipora izy, ary mpanjakan' ny Moabita tamin' ny andro faramparan' ny nandehanan' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra. Balaka nanao fanekena tamin' ny Midianita ka nanamby an' i Balama hanozona ny Isiraely; fa foana ny fikasany, araka ny lazaina eo amin' ny Nom. xxii.– xxiv. Zahao koa Jos. xxiv. 9; Mpit. xi. 25; Mik. vi. 5; Apok. ii. 14.—E.H.S.

**BALAMA** (*Tompon' ny olona* na, *Fandringanana ny olona*): zanak' i Beora izy sady lehilahy nomena fahalalana haminany ny zavatra ho avy, na dia olona ratsy fanahy aza izy (Nom. xxii. 5); ary nohajain' ny Midianita sy ny firenena rehetra nanodidina. Nonina tao Petora, tanàna any Mesopotamia, izy (Deo. xxiii. 4), ary nalain' i Balaka, mpanjakan' i Moaba, avy tany Arama ho any amin' ny tendrombohitra atsinanana (Nom. xxiii. 7). Balama no lazaina ho isan' izay nitoetra teo amin' ny mpivavaka tamin' ny sampy, nefa nahalala ny Andriamanitra marina izy. Tamin' ny andron' i Balama ny Isiraelita nitoby teo amin' ny tany lemak' i Moaba, ary rehefa hitan' i Balaka, mpanjakan' i Moaba, fa efa resin' ny Zanak' Isiraely ny Amorita, dia nanao fanekena tamin' ny Midianita hiaraka aminy izy mba hiady amin' ny Isiraelita; dia naniraka olona tany amin' i Balama izy haka azy sy hanatitra fanomezana. Ary rehefa ren' i Balama ny tenin' ireo loholon' ny Moaba sy ny Midiana mangataka azy hanozona ny Isiraelita, dia nisalasala izy ny amin' ny mety hatao ka nampiandrano azy handry tao an-tanàna, mba ho fantany amin' ny alina ny sitra-pon' Andriamanitra amin' izany. Fa tsy navelan' Andriamanitra handeha hiaraka amin' ireo iraka ireo izy, dia nolazain' i Balama izany taminy.

Kanefa tsy kivy ny mpanjakan' i Moaba, koa naniraka andriandahy malaza kokoa noho ireo indray izy. Nanda indray i Balama, nefa nampiantrano azy koa handry tao antranony izy mba ho fantany izay holazain' Andriamanitra aminy indray. Ary satria fatra-pangataka izy ka tsy nanaiky ny tenin' Andriamanitra azony voalohany, dia nahazo izay nangatahiny izy, nefa tsy araka ny sitra-pon' i Jehova. Dia nandeha izy niaraka tamin' ny irak' i Balaka. Fa tezitra Andriamanitra noho ny ditra nataon' i Balama, ka ny anjelin' ny Tompo nijanona tao an-dalana hisakana azy; ary nony nampandroso ny borikiny hiany izy sady nikapoka azy mafy (fa tsy hitan' i Balama ny anjely), ny boriky notaingenany aza no nampitenenin' Andriamanitra, ka nanao feon' olona izy hananatra ny hadalan' i Balama sy ny ditrany (Nom. xxii.) Dia nihaona tamin' i Balaka sy ny loholony tao an-tampontendrombohitra izy, izay hahatazanany ny tobin' ny Zanak' Isiraely milahatra tsara teo ambaniny amin' ny tany lemak' i Moaba. Nikasa hanozona azy Balama hahazahoany vola aman-karena avy tamin' i Balaka, fa Andriamanitra kosa nanery azy hilaza fitahiana hiany sy ny handresen' ny Isiraely ny fahavalony, ary ny handringanana ny firenena izay hanohitra azy. Efatra ireo teny faminaniana nolazain' i Balama, ary mahafinaritra indrindra ny fanoharana sy ny haingon-teny nolazainy, nefa tsy sitra-pony nolazainy izany (Nom. xxiii., xxiv.).

Ny fampianaran' i Balama dia lazaina ao amy ny Apok. ii. 14; ary misy izay mihevitra fa Balama hiany dia ilay Nikolasy mpampianatra ny Nikolaity, satria mitovitovy ny hevitry ny anarana roa, dia Balama

**sy Nikolaosy [NIKOLAITY]. Na dia efa foana aza ny fikasan' i Balama hanozona ny Zanak' Isiraely, dia nanome hevitra ny Moabita izy hitarika azy hanota amin' ny fijangajangana. Ary izay avy tamin' izany no lazaina amin' ny Nom. xxv. Taorian' izany indray ny Zanak' Isiraely niady tamin 'ny Midianita, ary** Balama dia matin' ilay firenena nokasainy hozonina (Nom. xxxi. 8).—E.H.S.

**BALSAMA** (Heb. *tsori ;* Eng. *balm ;* Gen. xxxvii. 25 ; xliii. 11 ; Jer. viii. 22 ; xlvi. 11 ; li. 8 ; Ezek. xxvii. 17) : dia anaran-ditin-kazo manitra dia manitra sady saro-bidy, izay tian' ny olona maro tany Asia sy Palestina ary nataony ho fanafody tsara indrindra. Ny karazan' ny hazo nanalana azy misy fisalasalana kely, kanefa saiky fantatra marina ho ditin-kazo nalaina tamin' ny hazo atao hoe *Balsamodendron opobalsamum* sy *Balsamodendron Gileadense.* Sahirana ny olona hatramin' ny ela hahalala izay hazo nanalana azy, fa ankehitriny toa fantany fa avy amin' ireo hazo voalaza ireo ; fa misy ditin-kazo alaina avy amin' ireny ka amidy amin' ny tsena maro any India sy Asia Atsimo sy Asia Andrefana ankehitriny. Araka izay hita ao amin' ireo teny voalaza eo ambony ireo, ny balsama dia natao fanafody izay mety mahasitrana ny aretina maro samy hafa, ary ny anarany ataony hoe *Od-i-balessan.* Izay rehetra fantatra ny amin' io zavatra io dia mifanaraka tsara amin' ny teny voasoratra amin' ny Baiboly milaza azy. Ny mpanoratra taratasy sasany teo aloha efa nilaza fa teo Jodia hiany no naniriany tamin' ny voalohany, nefa fantatra tsara ankehitriny fa tany Arabia no nihaviany voalohany indrindra. Nisy tenin-drazana tamin' ny Arabo milaza fa ny mpanjakan' i Sheba, dia ilay voalaza amin' ny 1 Mpan. x. 1-13, no nitondra azy tao Palestina niaraka tamin' ny zavatra saro-bidy maro nentiny haterina any amin' i Solomona. Betsaka ny balsama naniry tao Gileada sy tao Jeriko tato aoriana ; ary tao En-jedy sy tao amoron' ny Ranomasina Maty tokony ho efa nisy ala be hazo *balsamodendron.* Rehefa tonga firenena mahery ny Romana dia nahazo azy koa sady tiany indrindra, ka dia tonga fanaony ny mandoro azy teny an-dalambe, raha nihoby ny miaramila avy tany an-tafika ka namaky ny tanàna tamin' ny andro firavoravoana, noho ny nandreseny ny fahavalony ka tapitra ny ady. —B.T.

**BANY : maro ny olona natao hoe Bany izay voalazan' ny Testamenta Taloha ; ary izao no teny milaza azy avy ; 2 Sam. xxiii. 36 ; 1 Tant. vi. 46 ; ix. 4 ; Ezr. ii. 10 ; x. 38 ; Neh. viii. 7 ; xi. 22.—J.S.**

**BAR : teny Hebreo io, ary *zanaka-lahy* no heviny, raha adika ; nefa kosa, fanao amin' ny teny hira (*poetry,* dia ny Salamo, boky faminaniana, etc.) hiany izy ao amin' ny Testamenta Taloha, fa tsy amin' ny teny taotra toy ny tantara. Amin' ny teny Syriaka anefa, io teny io dia mitovy fanao amin'** ny teny Hebreo hoe *ben*=zanakalahiny ; koa tamin' ny andro aoriana, rehefa tonga fitenin' ny Jiosy ny teny Syriaka dia fanao tamin' ny nanomezana anaran' olona ny hoe *bar,* toy izao : *Bar*jesosy = zanak' i Jesosy ; *Bar*jonà = zanak' i Jonà ; *Bar*nabasy = zanaky ny fananarana. Koa ny hoe *bar* ao amin' ny Test. Vao. dia mitovy fanao sy hevitra amin' ny hoe *ben* amin' ny Test. Tal. [BEN.] —J.S.

**BARABASY** (*Zanak' i Abasy*) *:* dia lehilahy izay efa nohelohina ho faty noho ny fiodinana sy ny vonoan' olona nataony (Mar. xv. 7 ; Lio. xxiii. 25). Mpiodina izy ka miendrika hovonoina araka ny lalàn' ny Romana, ary satria mpamono olona koa izy dia tokony ho novonoina araka ny lalàn' ny Jiosy. Nefa kosa, fatratra ny fanirian' ny loholon' ny Jiosy hamono an' i Jesosy Tompo, ka mpamono olona aza tahaka an' i Barabasy no nofidiny halefan' i Pilato mpanapaka, fa tsy "ny Masina sy ny Marina" (Mat. xxvii. 16-26 ; Mar. xv. 7-15 ; Lio. xxiii. 18-25 ; Jao. xviii. 40). Barabasy efa nanohitra ny fanjakan' ny Romana an-keriny, fa Jesosy tsy nety nanao izany ary tsy namela ny vahoaka hanao Azy ho mpanjakany ; koa Barabasy no tian' ny olona, fa Jesosy kosa no laviny ka nangatahiny hohomboana tamin' ny hazo-fijaliana.—J.S.

**BARAKA** (*Helatra*) *:* zanak' Abinoama tany Kedesy izy, ary isan' ny Mpitsara izay nanapaka ny Zanak' Isiraely fony tsy nanampanjaka izy, ary nahafaka ny Zanak' Isiraely tamin' ny Kananita fahavalony izy. Debora mpaminanivavy no namporisika azy hitarika ny Zanak' Isiraely hiady sady niaraka taminy koa. Olona iray alina no nentin' i Bàraka teo amin' ny tendrombohitra Tabora, izay tsy azon' ny kalesy vin' ny Kananita hiakarana, ka nitoby teo izy. Tokony ho nisy tafio-drivotra sy kotrokorana mafy namely ny Kananita (Mpit. v. 20) ; ary tamin' izany dia nasian' i Bàraka mafy koa izy, ka resiny avokoa ; ary Sisera, mpifehy ny miaramilan' i Jabina mpanjakan' ny Kananita, dia matin' i Jaela ; ka dia nandry efa-polo taona ny tany (Mpit. iv. ; v.). Zahao DEBORA SY JAELA.—J.W.

**BARBARIANA** (Gr. *barbaros ;* Eng. *barbariana*) *:* dia teny nalaina tamin' ny teny Grika sady nentin' ny Grika hilaza ny firenena hafa rehetra ; fa hoy ny fiteniny : "Izay tsy Grika dia barbariana." Izany koa no hevitr' i Paoly Apostoly tamin' izy nanoratra hoe : "Ananan' ny Grika sy ny firenena hafa rehetra (Gr. 'barbariana') trosa aho" (Rom. i. 14). Eo amin' ny 1 Kor. xiv. 11, nadika hoe "vaka" ny hoe *barbaros* amin' ny Test. Grika ary milaza teny tsy fantatra ; fa amin' ny Kol. iii. 11 kosa, ny hoe 'barbariana' toa milaza ny firenena notapahin' ny fanjakana Romana izay tsy niteny Grika ; ary ny hoe 'Skytiana' dia ny firenena sasany

izay tsy nanaiky ny mpanjakan' i Roma. Eo amin' ny Asa. xxviii. 2, ny mponina tany Melita, izay nahavakian' ny sambo nitondra any Paoly nankany Roma, no atao hoe 'barbariana' ("tompon-tany" anefa ao amin' ny Baiboly Voahitsy), satria avy tany Kartago any Afrika izy, ka tsy nitovy ny fiteniny, na tamin' ny Grika, na tamin' ny Romana. Na dia toa anarana eso aza ny niandohan' ity teny, fa toa milaza teny mirokiroky sy mivakavaka, satria tsy fantatra, teo aoriana dia tonga anarana nekena ho tsy mahamenatra izy; fa teny nentin' ny mpanoratra Jiosy hilaza ny Jiosy, ary ny Romana koa nanaiky ny teniny ho isan' ny barbariana. Tamin' ny Egyptiana tany aloha nisy teny mitovy hevitra amin' ity; ary ny olon-Tsina (China) koa ankehitriny, hono, miantso ny firenena any Eoropa hoe 'barbariana.'—J.S.

**BAR-JESOSY**: zahao ELYMA.

**BAR-JONA** (*Zanak' i Jonà*): anaran' i Petera Apostoly izany ka milaza ny firazanany (Mat. xvi. 17). [PETERA.]

**BARNABASY** (*Zanaky ny fananarana*): dia anarana nomen' ny Apostoly an' i Josefa, izay lehilahy avy tamin' ny taranak' i Levy, nefa tany Kyprosy no nahaterahany (Asa. iv. 36). Ary misy zavatra dimy no ahafantarana azy eo amin' ny filazantsara:—(1) Vetivety taorian' ny andro nidinan' ny Fanahy Masina, raha "niray fo sy fanahy ny olona rehetra izay nino, ary tsy nisy nanonona ny fananany ho azy na dia iray aza," dia voalaza fa namidin' i Barnabasy ny sahany, ary nentiny ny vola vidiny hakambana amin' ny volan' ny fiangonana hiveloman' ny mino rehetra. Tokony ho be angaha ny vidin' ny azy, na nisy toe-panahy tsara niseho tamin' ny nanaterany izany, ka noho izany dia voalaza mazava ny nataony. (2) Raha avy tany Damaskosy Paoly, dia "nitady hiray tamin' ny mpianatra izy," nefa natahotra azy ny mpianatra, ka sahirana tokoa Paoly tamin' izay fa tsy nisy tamin' ny Apostoly nanaiky azy ho Kristiana, fa ny fanenjehana nataony teo aloha no notsarovany indrindra. Ary raha mbola toy izany no toeny, dia avy amin' i Barnabasy no nahazoan' i Paoly fikambanana tamin' ny Apostoly; ary angamba efa nifankahita rahateo izy roa lahy. (3) Tamin' ny nielezan' ny filazantsara ho ren' ny olona tao Antiokia, noho ny teny notorin' ny sasany "avy tany Kyprosy sy Kyrena" (Asa. xi. 19-26), dia hitan' ny Apostoly tao Jerosalema fa Barnabasy no nety halefa hamangy ny olona tao Antiokia hampianatra azy amin' izay mety hatao amin' ny fitondrana ny fiangonana. Ary tsy mba niasa foana izy tsy akory, fa "maro be ny olona nanampy ho an' ny Tompo." Ary tsy izany hiany koa, fa hitany fa tsy zavatra mora hatao ny mitondra ny fiangonana tao Antiokia, sady fantany izay lehilahy mety ho namany; koa lasa nankany Tarsosy izy hitady an' i Saoly; tokony ho tamin' ny taona A.D. 44 izany. Dia niara-niasa izy roa lahy tamin' ny nitondrana ny fiangonana tao Antiokia. Ary vetivety dia nirahin' ny fiangonana hitondra fiantrana ho any amin' ny Kristiana tao Jodia izy roa lahy (Asa. xi. 30). Ary raha tafaverina tamin' izany izy dia niaraka tamin' i Paoly Barnabasy tamin' ny Diany Voalohany hitory ny filazantsara (A.D. 48, 49), nefa ny nosy atao hoe Kyprosy sy ny tany Asia Minora hiany no noteteziny tamin' izay. Ary taorian' izany indray dia iraky ny fiangonana tao Antiokia izy ho any Jerosalema, haka hevitra amin' ny Apostoly ny amin' izay tenin' ny sasany milaza fa "raha tsy forana araka ny fanaon' i Mosesy" ny Jentilisa izay nino, "dia tsy azo vonjena izy" (Asa. xv. 1-35). Ary tamin' izay dia notendren' ny namany izy ho Apostoly ho any amin' ny tsi-voafora, ka dia niverina tany Antiokia izy. (4) Ary tsy mba ela taorian' izany (A.D. 51) Paoly dia nihevitra ny amin' ny halehany indray hitory ny filazantsara, sady tiany koa raha Barnabasy no ho namany. Kanjo nisy izay nampisaraka azy roa lahy; fa tian' i Barnabasy hitondra an' i Jaona Marka, izay zanak' anabaviny, hiaraka aminy; fa tsy mba tian' i Paoly kosa izany noho ilay nilaozany azy raha tany Perga tamin' ny Fandehanany Voalohany. Mafy tokoa izany fifandirana izany, ka tsy hitany intsony izay hifanarahany, koa nisaraka izy; dia samy nandeha tamin' ny nalehany avy izy roa lahy. Ary nankany Kyprosy Barnabasy sy Marka (Asa. xv. 36-39), ary tsy hita intsony izay tantarany taorian' izany. (5) Anefa kosa miseho indray ny anarany eo amin' ny Test. Vao., fa voalaza fa tany Antiokia koa izy tamin' ny andro raha saiky nihemotra kely Petera, "satria natahotra ny momba ny famorana izy" ka toa tsy nety niaranihinana tamin' ny Jentilisa (Gal. ii. 11-14). Ary Barnabasy koa dia toa nila ho diso hevitra tamin' izany, ary mafy ny nananaran' i Paoly an' i Petera noho ny nihemorany toy izany.

Tsy fantatra akory ny niafaran' i Barnabasy, sady tsy mifanaraka ny lovan-tsofin' ny Jiosy milaza azy. Misy hiany milaza fa nankany Milana any Italy izy ka tonga mpitandrina ny fiangonana tao. Misy koa Epistily anankiray, voazara ho toko iraika amby roa-polo, izay nosoratan' i Barnabasy, hono; kanefa ankehitriny kosa tsy misy manaiky azy ho nanoratra izany, fa ataon' ny olon-kendry fa tamin' ny sentory faharoa no vao nosoratany izy.—H.E.C.

**BAROKA** (*Sambatra*): dia lehilahy avo razana, zanak' i Neria ary rahalahin-tSeraia, izay tandapa sy "andriandahy malemy fanahy" tamin' ny andron' i Zedekia, mpanjakan' ny Joda. Baroka dia lehilahy be saina sy be fahalalana, hoy ny tantaran' ny Jiosy,

sady sakaiza tsy mahafoy sy mpanoratra ho an' i Jeremia mpaminany. Nenjehin' ny lehibe sy Joiakima mpanjaka izy tamin' ilay izy nanoratra voalohany ny teniu' i Jehova voalazan' i Jeremia; nefa tsy azony, fa "nafenin' i Jehova izy." (Jer. xxxvi.) Rehefa tonga Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, ka nanao fahirano an' i Jerosalema, dia nafatotra sy natao an-trano-maizina, hono, izy sy Jeremia mandra-pahafak' i Nebokadnezara ny tanàna. Ary taorian' izany, izy roa lahy dia nampangain' ny olona sisa tany Joda (izay nandositra ka tsy lasan-kobabo), fa ta-hanolotra ny tany rehetra ho any amin' i Nebokadnezara izy, ka dia nentiny an-keriny tany Egypta izy roa lahy (Jer. xliii.); ary raha tahaka ny hevitry ny mpitantaran' ny Jiosy, dia samy maty teo izy sy Jeremia.—W.M.

**BARSABASY**: zahao JOSEFA BARSABASY sy JODASY BARSABASY.

**BARTIMEO** (*Zanak' i Timeo*): dia mpangataka jamba anankiray tany Jeriko (Mar. x. 46), izay nipetraka teo amoron-dalana nangataka, raha niala tany Jeriko hiakatra ho any Jerosalema ny Tompo, tamin' ny nandehanany ho any Jerosalema farany indrindra. Na dia nisy nananatra azy aza mba hangina, mainka nampinananana azy izany hoe: "Ry Jesosy, Zanak' i Davida ô, mamindrà fo amiko." Ary Jesosy nijanona, dia nasainy hantsoina izy; dia nahasitrana azy ho afaka amin' ny fahajambana Izy, ka nahiratra ny mason' i Bartimeo tamin' izay, ary dia nanaraka an' i Jesosy tany an-dalana izy. Tsy misy teny hafa ao amin' ny Test. Vao. milaza azy.—T.T.M.

**BARTOLOMEO** (*Zanak' i Tolomeo*): dia anankiray tamin' ny Roa ambin' ny folo lahy Apostolin' ny Tompo (Mat. x. 3; Mar. iii. 18; Lio. vi. 14; Asa. i. 13). Ankehitriny saiky tsy misy olona izay tsy manaiky fa Bartolomeo sy Natanaela dia olona iray hiany. Eo amin' ny Filazantsara nosoratan' i Jaona tsy miseho akory ny anaran' i Bartolomeo; fa ny niantsoan' i Jesosy an' i Natanaela ho mpianatra dia voalaza hiany; dia toy ny niantsoany ny sasany koa izay tonga Apostoly. Fa Matio sy Marka ary Lioka dia milaza an' i Bartolomeo, ary ny anarany dia mikambana amin' ny an' i Filipo, dia ilay voalazan' i Jaona fa nitondra an' i Natanaela ho any amin' ny Tompo. Ary tsy izany hiany koa, fa tsy mba tena anarany loatra ny hoe Bartolomeo, fa 'Zanak' i Tolomeo' no heviny, raha adika, dia toy ny nilazany an' i Petera hoe Bar-Jona, izay toy ny hoe 'Zanak' i Jona.' Raha marina izany hevitra izany, dia teraka tany Kana any Galilia Bartolomeo (Jao. xxi. 2); ary taorian' ny niakaran' ny Tompo tany an-danitra dia misy tantara sasany milaza fa nitori-teny tany India izy. Misy lovantsofina koa milaza fa tany Arimenia no nalehany hitory ny filazantsara; ary tao, hono, izy nendahan-koditra velona, ary rehefa vita izany dia nohomboana tamin' ny hazo-fijaliana, nefa ny lohany no natao tambany. —H.E.C.

**BARZILAY**: lehilahy anti-panahy sady nanan-karena izay nonina tany Rogelima tany Gileada, ary nampiseho marimarina ny fitiavany an' i Davida, raha nandositra tany an-dafin' i Jordana Davida noho ny fikomiana nataon' i Absaloma. Nampitondrainy hanina betsaka sy fandriana ary zavatra hafa koa ho an' i Davida sy ny olona nanaraka azy (2 Sam. xvii. 27; xix. 32). Rehefa maty Absaloma ka niverina Davida, Barzilay no nasainy hiaraka aminy sy hiaramitoetra aminy any Jerosalema, handraisany ny valin' ny soa nataony tamin' ny mpanjaka; nefa anti-panahy loatra Barzilay tamin' izay, dia nahafa-tsiny izy ka niverina tamin' ny fonenany hiany.

Misy roa lahy hafa koa natao hoe Barzilay voalazan' ny Testamenta Taloha:—(1) dia olo-Meloha anankiray, izay nanana zanakalahy, izay nampakatra an' i Mikala, zanak' i Saoly, ho vadiny (2 Sam. xxi. 8); ary, (2) mpisorona anankiray izay nanam-bady ny zanak' ilay Barzilay any Gileada voalaza teo, ka dia nantsoina araka ny anarany (Ezra. ii. 61; Neh. vii. 63).—E.H.S.

**BASA**, (Heb. **Ba'asa**). Raha tafasaraka ho fanjakana roa ny fanjakan' ny Jiosy, dia ny Joda sy ny Isiraely, Jeroboama, zanak' i Nebata, no mpanjaka voalohany tamin' ny Isiraely, ary Nadaba zanany nandimby azy. Kanefa noho ny ratsy nataon' i Jeroboama, tsy navelan' Andriamanitra ho maro mpandimby izy; koa Basa nikomy tamin' i Nadaba ka namono ny mpianakavin' i Jeroboama rehetra, dia mati-maso izy (1 Mpan. xv. 27-30). Zanak' i Ahia, avy tamin' ny firenen' ny Isakara, Basa, ary olona ambanimbany toetra hiany izy (1 Mpan. xvi. 2); nefa tonga mpanjaka fahatelo tamin' ny Isiraely izy, ary ny zanany nandimby azy. Kanefa tsy tsara ny toetrany teo imason' Andriamanitra, ka dia nanarin' i Jeho mpaminany mafy dia mafy izy, ary ny mpianakaviny dia naringana noho ny fahotany (1 Mpan. xvi. 1-13). Niady tamin' i Asa, mpanjakan' ny Joda, izy, fa Beni-hadada, mpanjakan' i Syria, izay efa sakaizany, notambazan' i Asa, ka dia nianatsimo nanampy azy izy sy hiady amin' i Basa; dia niala Basa tamin' ny ady satria resy izy (2 Tant. xvi. 1, 6; 1 Mpan. xv. 32). Ny renivohitr' i Basa dia Tirza, tanàna mahafinaritra (Ton-K. vi. 4), ary tao izy no nalevina rehefa nanjaka 24 taona (1 Mpan. xv. 33; xvi. 6). Ny taona nanjakany dia B.C. 953-931.—J.W.

**BASANA**: dia fizaran-tany ao atsinanan' ny ony Jordana. Natao hoe indraindray "ny tany Basana" (1 Tant. v. 11; ampitahao Nom. xxi. 33; xxxii. 33) izy, ary indraindray koa "Basana rehetra" (Deo. iii. 10, 13; Jos. xii. 5; xiii. 11, 30); fa matetika

Basana fotsiny no teny milaza azy. Lasan' ny Zanak' Isiraely ny tany taoriana kelin' ny nahazoany ny tanin' i Sihona, hatrany Arnona ka hatrany Jaboka. Voalaza tsara ny faritr' izany tany Basana izany. Hatramin' ny "faritr' i Gileada" ao atsimo ka hatramin' ny tendrombohitra Hermona ao avaratra izy (Deo. iii. 3, 10, 14; Jos. xii. 5; 1 Tant. v. 23); ary hatramin' ny lohasahan' i Jordana ao andrefana ka hatrany Salkaba sy ny faritry ny Gesorita ao atsinanana (Jos. xii. 3-5; Deo. iii. 10). Nomena ho anjaratanin' ny antsasaky ny firenena Manase izy (Jos. xiii. 29-31). Tany be ahitra Basana, ary nalaza noho ny hazo oka maniry ao sy ny ondry sy ny omby matavy ao anaty ala (Deo. xxxii. 14; Sal. xxii. 12; Ezek. xxvii. 6; xxxix. 11; Am. iv. 1; Mik. vii. 14); ary mbola tany mahavokatra indrindra izy.—J.R.

**BASEMATA** (*Manitra*): (1) dia isan' ny vehivavy telo vadin' i Esao izy. Araka ny teny ao amin' ny Gen. xxxvi. 3, dia zanak' Isimaela Basemata, kanefa ao amin' ny toko xxvi. and. 34 kosa, voalaza ho zanakavavin' i Elona Hetita izy. Ary tsy hita loatra izay ifanarahan' izany teny roa izany, kanefa araka ny hevitry ny maro, zanak' Isimaela tokoa Basemata, ary Mahalota koa (Gen. xxviii. 9) no anarany.

**Basemata** (2): zanakavavin' i Solomona izy ary vadin' i Ahimaza, izay isan' ny manamboninahitra tamin' izay (1 Mpan. iv. 15). —D.M.

**BATA** (Heb. sy Eng. *bath*): zahao FAMARANA.

**BATH**: teny Hebreo io, *zanakavavy* no heviny, ary akambana matetika amin' ny teny hafa izy ho anaram-behivavy, tahaka ny hoe *Bath*sheba, *Bath*shoa, etc. Ny fanao amin' izany dia sahalahala amin' ny teny hoe *Ben* sy *Bar*, izay milaza zanakalahy.—J.S.

**BATISA** (Gr. *baptismos*: Eng. *baptism*: Fr. *baptême*). Ny Batisa dia fomba notendren' i Jesosy Kristy Tompo ho marika na famantarana hatao amin' izay rehetra manaiky sady ekena ho mpianany, ary ho fanoharana amin' ny asan' ny Fanahy Masina ao am-po.

1.—*Ny Batisa tamin' ny firenena izay tsy Jiosy.* Tamin' ny firenena sasany taloha, na dia nivavaka tamin' ny sampy aza izy, dia nisy fomba sahalahala amin' ny batisa izay notandreman' ny olona vao nivavaka na nanatitra zavatra tamin' izay nekeny ho andriamaniny izy. Nandro na nanasa ny tenany izy vao nivavaka. Ary ao amin' ny Mohamedana, mbola isan' ny fomba tandremany fatratra ny manasa tongotra amantanana vao mandroso mivavaka ao an-trano fiangonany (*moska*) izy. Noho izany, misy kamory lehibe eo an-kianjan' ny trano fiangonany, ary ao no anasan' ny mpiangona rehetra ny tongony aman-tanany sy ny tavany koa.

2.—*Ny Batisa tamin' ny Jiosy.* Indrindra fa tamin' ny Jiosy no nisy izany fombampivavahana izany (Gen. xxxv. 2; Eks. xix. 10; Lev. xv.; xvii. 15; xxii. 4-6; xvi. 26, 28; Nom. xix. 10). Tsy nisy tamin' ny Jiosy, na dia ny mpisoronabe aza, nahazo nanatona an' Andriamanitra raha tsy nanadio ny tenany sy ny fitafiany aloha. Ary mba ho tanteraka izany, ny tavy lehibe hanasan' ny mpisorona ny tongony amantanany dia isan' ny zavatra niseho niharihary teo amin' ny kianjan' ny Tabernakely sy ny Tempoly. Ny amin' ny nanaovana izany, vakio Eks. xxx. 17-21. Raha nisy mpisorona tsy nanao izany, dia ho faty izy. Ity didin' Andriamanitra ity angamba no notsarovan' i Davida tamin' izy nanao hoe: "Manasa ny tanako noho ny fahamarinako aho ka te-hitoetra eo akaikin' ny alitaranao, Jehova ô" (Sal. xxvi. 6). Ny nanokanana ny mpisoronabe ho amin' ny raharahan' ny fisoronana no tokony ho notsaroany amin' izany. Zavatra telo no natao taminy: nosasana tamin' ny rano izy; nohosoran-diloilo izy; ary nanaterana fanatitra izy (Eks. xxix. 4; xl. 12; Lev. viii.). Tamin' ny andron' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly dia efa nitombo betsaka izany fanasana sy fanadiovan-tena tamin' ny Jiosy izany noho ny tenin-drazany (Mar. vii. 3, 4). Ary angamba izay voalohany sady malaza indrindra tamin' izany fomban-drazany izany dia ny batisa natao tamin' ny proselyta, dia ny olona avy tamin' ny Jentilisa izay niala tamin' ny fanompoan-tsampy ka tonga mpanompon' i Jehova.

3.—*Ny Batisa nataon' i Jaona.* Noho izany fanaon' ny Jiosy izany dia tsy fomba vaovao taminy loatra ny batisa nataon' i Jaona Mpanao-batisa, ka dia nanatona azy ny olona maro nangataka batisa taminy. Tsy azo lazaina marina izay fomba sy hevitry ny batisa nataon' i Jaona, fa toa nisy hevitra tao anelanelan' ny batisa na fanadiovana tamin' ny Jiosy, sy ny batisa notendren' i Jesosy Kristy izany. Fibebahana anefa no hevitra lehibe tamin' ny batisa nataon' i Jaona; ary izay nataony batisa dia nanaiky fa tokony hadio fo sy fitondrantena. Ny olon-kendry anankiray nanao hoe: "Ny batisa nataon' i Jaona no tahaka ny tetezana ialana amin' ny fomban' ny Jiosy ho amin' ny fomban' i Jesosy Kristy." Ny teny voasoratra amin' ny Asa. xviii. 25, 26 sy Asa. xix. 1-6 no ahitantsika fa tsy mitovy ny batisa nataon' i Jaona sy ny batisa nataon' ny Apostoly.

4.—*Ny nanaovan' i Jaona Batisa an' i Jesosy.* Ny zavatra malaza indrindra nataon' i Jaona Mpanao-batisa dia ny nanaovany batisa an' i Jesosy. Rehefa telo-polo taona Jesosy, dia niala tao Nazareta Izy ary nanatona an' i Jaona tao Jodia ka nangataka hataony batisa. Tamin' ny voalohany dia saiky tsy nanaiky Jaona, fa noho ny teny nataon'

i Jesosy taminy dia nanaiky hiany izy ka nanao batisa Azy. Ary raha vao vita izany, dia nisokatra ny lanitra, ary nidina ny Fanahin' Andriamanitra tahaka ny voromailala ka nankeo amboniny (Mat. iii. 13-17). Tamin' izany Jesosy dia natokana ho amin' ny raharahany, ary teo aoriana kely dia niseho tamin' ny olona rehetra Izy ho Mpampianatra avy amin' Andriamanitra. Jesosy Tompo dia tsy nanana ota hibebahana, ary tsy nisy fahadiovana mbola hotadiaviny; kanefa satria tonga solon' ny olona, izay mpanota, Izy, dia natao batisa tahaka azy, fa izao, hoy Izy, "no mety amintsika hahatanteraka ny fahamarinana rehetra."

5.—*Ny Batisa nataon' i Jesosy sy ny mpianany.* Araka ny teny voasoratra amin' ny Jaona iv. 1, 2, dia tsy mba nanao batisa Jesosy, fa ny mpianany hiany no nanao; kanefa izany teny izany no ahafantarantsika fa raha vao nampianatra Jesosy, dia nanangona ny mpianatra Izy, ary ny fomba nandraisany sy naneken' i Jesosy ny olona ho mpianany dia ny batisa hiany. Ary rehefa nitsangana tamin' ny maty Jesosy, ny batisa niseho marimarina ho fomba na famantarana izay notandreman' ny Apostoly sy ny namany, ary izay natao tamin' ny olona rehetra izay nanaiky an' i Jesosy, na tamin' izay nekena ho mpianany; dia tahaka ny fora taloha, izay famantarana na marika natao tamin' ny taranak' i Abrahama rehetra. Mazava ny tenin' ny Tompo amin' izany, fa taloha kelin' ny niakarany ho any an-danitra, dia hoy Izy tamin' ny mpianany: "Mandehana hianareo, dia ataovy mpianatra ny firenena rehetra, manao batisa azy ho amin' ny anaran' ny Ray sy ny Zanaka ary ny Fanahy Masina, sady mampianatra azy hitandrina izay rehetra nandidiako anareo" (Mat. xxviii. 19). Ary hitantsika fa nanao araka izany ny Apostoly, fa nanao batisa ny olona izay nilatsaka ho mpianatr' i Kristy izy (Asa. ii. 38, 41; viii. 36, 38; ix. 18; x. 47, 48; xvi. 15, 33; xviii. 8; xix. 5).

6.—*Ny Fanoharana amin' ny Batisa, sy ny Anarana enti-milaza azy.* Eo amin' ny Testamenta Vaovao, ny batisa no oharina amin' ny Safo-drano tamin' ny andron' i Noa (1 Pet. iii. 21); sy amin' ny namakian' ny Zanak' Isiraely ny ranomasina sy ny toetrany tambanin' ny rahona (1 Kor. x. 1, 2); sy amin' ny fora (Kol. ii. 11); ary amin' ny fahafatesana sy ny fahoriana (Mar. x. 38, 39; Lio. xii. 50). Ary izao koa no anarana sasany enti-milaza ny batisa: "Ny rano" (Asa. x. 47); "Ny rano fanasana" (Efe. v. 26); ary amin' ny Tit. iii. 5 misy ny teny hoe: "Ny fanasan' ny fiterahana indray," koa araka ny hevitry ny maro, dia ny batisa no lazaina amin' izany.

7.—*Ny Fomba fanaovana Batisa.* (1) Ny *Teny* fanao amin' ny batisa izay efa narahin' ny Fiangonana hatramin' ny andron' ny Apostoly dia ny tenin' i Jesosy Tompo voasoratr' i Matio (xxviii. 19), ka saiky fanao eran' izao tontolo izao, na aiza na aiza misy Kristiana, ny manonona ny teny hoe: "Izaho manao Batisa anao (Ranona) amin' ny anaran' ny Ray sy ny Zanaka ary ny Fanahy Masina," miaraka amin' ny fanisiana ny rano. Ary na inona na inona ny fomba hafa izay arahina, na ny vavaka, na ny tenin' ny Soratra Masina vakina miaraka amin' izany, ny fanononana ireo teny ireo (mbamin' ny rano afafy, na alatsaka, na ny manoboka olona ao anati-rano) no mahabatisa marina azy.

(2) Ny *Fomba* fanaovana batisa tsy dia ary mitovy amin' ny fiangonana rehetra, fa hatramin' ny ela efa nisy fisarahan-kevitra amin' izany. Ny hevitry ny teny Grika *baptizo*, izay nahazoana ny tenintsika hoe 'batisa', dia malalaka, fa *manoboka*, *manasa*, *mandena*, dia samy heviny avy. Hevero ireo teny ireo: Lio. xi. 38, "Fa gaga ny Fariseo, raha nahita fa tsy nisasa (Gr. *baptizo*) Izy vao nihinana;" Mar. vii. 4, "Ary raha avy any an-tsena, dia tsy mihinana izy raha tsy misasa (Gr. *baptizo*) aloha. Ary misy fomba maro koa izay noraisiny hotanana, dia ny manasa (Gr. *baptismos*) kapoaka sy famarana mbamin' izay fanaka varahina;" Heb. vi. 21, "Ny fampianarana ny amin' ny fanasana (Gr. *baptismos*) maro;" Heb. ix. 10, "ny fanasana (Gr. *baptismos*) samy hafa." Koa araka ny hevitry ny Kristiana sasany, raha hatao batisa ny olona, dia tokony hatsoboka eo anaty rano izy, ary izany, hoy izy, ary izany hiany, no batisa marina; dia fanao amin' ny fiangonana sasany izany mandraka ankehitriny, dia ny fiangonana Grika rehetra, sy ny Kristiana izay atao hoe 'Baptista' amin' ny fiangonana Protestanta, ary ny sasany koa. Ary ny teny sasany ao amin' ny Testamenta Vaovao, tahaka ny Rom. vi. 4, hoe: "Niara-nalevina taminy tamin' ny batisa ho amin' ny fahafatesana isika," sy Kol. ii. 12; ary 1 Kor. x. 2, hoe: "Natao batisa ho amin' i Mosesy tao amin' ny rahona sy ny ranomasina," etc., no entiny hanamarina ny heviny. Kanjo toa fanoharana hiany ireo teny ireo ka tsy azo terena ho vavolombelona loatra.

Tsy azo lazaina marina izay fanaon' ny Apostoly sy ireo fiangonana voalohany. Angamba dia natsoboka tao anaty rano indraindray hiany ny olona, indrindra fa tao Palestina sy ny tany mafana tahaka azy, raha sendra nisy rano, na ony na farihy, teo akaiky; kanefa toa tsy izany mandrakariva ny fanao, fa raha ny nanaovana batisa ny olona telo arivo tamin' ny Andro Pentekosta (Asa. iii. 41), sy ny nanaovana batisa ilay mpiandry trano-maizina sy ny ankohonany tao Filipy (Asa. xvi. 33) no heverina, dia tsy azo ekena fa natsoboka tao anaty rano ireo. Koa hatramy ny ela dia ela efa fanaon' ny ankabiazan' ny fiangonana, na Protestanta,

na Katolika Romana, raha manao batisa, ny manatete rano, na ny manidin-drano amin' ny lohan' ny olona, dia araka ny fanaontsika Kristiana eto Madagaskara hiany. Fa ataon' ireo fa ny *manisy rano* amin' ny tena, na ny mandena azy, na ny manopy rano, na ny mamafy rano, na ny manatete rano, na ny manidin-drano, dia ampy tsara, sady Batisa marina araka ny didin' i Kristy Tompo. Hevero koa ireo teny ireo: Isa. xliv. 3, 4. "Fa handatsaka rano amin' izay mangetaheta Aho; eny, handatsaka ny Fanahiko amin' ny taranakao Aho;" sy Ezek. xxxvi. 25, "Dia hofafazako rano madio hianareo, ka hadio;" fa toa milaza ny fetezan' ny fomba fanaovam-batisa izay arahintsika ireo teny ireo.

Ny *fomba* fanaovam-batisa anefa dia zavatra kely ka tsy mampaninona loatra; ny manisy rano no fotony, ary raha izany no atao, dia manaraka ny hafatry ny Tompo isika.

8.—*Ny Olona izay tokony hatao Batisa.* Araka ny hafatry ny Tompo voalaza amin' ny Matio xxviii. 19, 20, ny olona rehetra izay itoriana ny filazantsara sy ampianarina hitandrina ny didin' i Jesosy Kristy dia tokony hatao batisa. Ny hafatry ny Tompo tsy mahazo ny fitorian-teny sy ny fampianarana hiany, fa mahazo ny batisa koa. Ataon' ny sasany fa tsy tokony hatao batisa ny olona raha tsy hita marina fa efa niova ny fony, sady manam-pinoana tsara an' i Kristy izy; kanefa raha ny tenin' ny Tompo voasoratr' i Matio no harahina, dia izay rehetra manaiky ny tenany ho mpianatra, na izay ekena ho mpianatra, dia azo hatao batisa hiany. Hitantsika koa fa izany no fanaon' ny Apostoly, fa na iza na iza no nanatona azy, raha tsy nisy tsiny hita miharihary tao aminy, dia nataony batisa hiany. Koa amin' izany Simona Magosy mpanao-ody, raha nanao hoe fa nino sy nibebaka izy, dia nataon' i Filipo batisa, na dia hita tamin' ny aoriana aza fa nihatsaravelatsihy izy ka tonga tena fahavalon' ny Fiangonana (Asa. viii. 9-24). Ary Ananiasy sy Safira mivady koa dia isan' ny fiangonana tao Jerosalema ka natao batisa, na dia hita tamin' ny aoriana aza fa izy koa dia namita-tena ka resin' ny fitiavam-bola sy ny lainga (Asa. v. 1-11). Tokony hitandrina tsara ny fiangonana mba tsy handray olona izay tsy miendrika sady ratsy fitondrantena; kanefa raha misy manao hoe fa mibebaka ka te-hilatsaka ho isan' ny mpianatr' i Kristy sy ho mpanompony, ka toa mifanaraka amin' izany izay hita maso eo aminy, dia tokony horaisina hatao batisa izany olona izany. (Ny fiangonan' ny Kristiana hatao hoe 'Baptista' anefa tsy manaiky izany, fa mitompo teny fa ny olona izay fantatra marina fa tena Kristiana no tokony hatao batisa, ary izy hiany.)

9.—Ary hoy indray ny sasany: *Moa ny Zazakely sy ny Ankizy madinika no tokony hatao Batisa va*, sa ny olona lehibe hiany? Ary tsy miray hevitra ny Kristiana rehetra amin' izany, fa ireo voalaza teo atao hoe 'Baptista' ireo mandà mafy fa tsy mety ny fanaovana batisa ny zazakely; fa izay atao batisa, hoy izy, dia tokony ho olona izay mibebaka sy mino an' i Kristy ka mahalala tsara ny tenin' ny filazantsara; koa hataon' ny zazakely ahoana, hoy izy, no mahatanteraka izany? Koa inona ary no mety sy mifanaraka amin' ny sitrapon' i Kristy Tompo?

Eo amin' ny Testamenta Vaovao tsy mazava loatra amin' ny teny Malagasy ny teny milaza fa ny zazakely tokony hatao batisa; ary tahaka izany hiany amin' ny Baiboly Englisy; kanefa aoka izao hevitra izao no hodinihina sy lanjalanjaina tsara:—

(*a*) Ny hafatra nataon' ny Tompo dia malalaka sy mahazo ny olona rehetra, fa ny zazakely sy ny ankizy madinika dia ao anatin' ny teny hoe "ny firenena rehetra."

(*b*) Jesosy Tompo nandray zazakely fony Izy mbola taty ambonin' ny tany ary nilaza "fa an' ny toa azy ny fanjakan' ny lanitra" (Mat. xix. 14); sady tezitra Izy tamin' ny mpianany izay te-hisakana azy tsy hanatona ny Tompo (Mar. x. 13-16), "dia nitrotro azy Izy dia nametra-tanana taminy ka nitsodrano azy." Ary koa, tamin' ny indray andro Jesosy Tompo nandray zazakely ka nametraka azy teo afovoan' ny mpianany, izay efa nifanditra ny amin' izay ho lehibe indrindra; "ary raha notrotroiny ilay zaza, dia hoy Izy: Na zovy na zovy mandray zaza iray tahaka itony amin' ny anarako, dia mandray Ahy" (Mar. ix. 36, 37),

(*d*) Ny zazakely tao amin' ny Jiosy noforana ka tonga tao anatin' ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Abrahama; ary sarotra inoana fa ny soa sy fitahiana momba ny Fanekena Vaovao dia latsaka sy ambanimbanin' ny momba ny Fanekena Taloha. Fa hoy Petera Apostoly tamin' ny Jiosy izay voatsindrona tam-pony: "Ny teny fikasana dia ho anareo *sy ny zanakareo* ary ho an' izay rehetra lavitra" (Asa. iii. 39). Raha tahaka ny tantara tehirizin' ny Jiosy koa, ny zanaky ny proselytra no natao batisa ka voaray ho isan' ny Fiangonan' ny Jiosy, tahaka ny ray aman-dreniny hiany.

(*e*) Ny Testamenta Vaovao milaza fa ny Apostoly, raha nanao batisa ny mino sasany, dia nanao batisa ny ankohonany koa, dia ny teo an-tranony rehetra. Izany no nataon' i Paoly tany Filipy tamin' i Lydia "*mbamin' ny ankohonany*" (Asa. xvi. 15); sy tamin' ilay mpiandry trano-maizina tao Filipy koa "*mbamin' izay azy rehetra*" (and. 33). Paoly koa "nanao batisa *ny ankohonan'* i Stefanasy" (1 Kor. i. 16). Toa mahagaga mihitsy raha tsy nisy zazakely sy ankizy madinika na iray aza teo amin' ireo trano telo ireo! Ary aoka hotsarovana koa fa ny teny Grika adika hoe "ankohonana" (*oikos*=trano) dia mitovy hevitra indrindra amin' ny teny Hebreo *beth*

(=trano), izay atao dikany; ary io teny hoe *bek* io dia milaza *zanaka* mihitsy. Aoka hodinihina izao teny izao: Eks. i. 21; I Sam. xxv. 28 ("taranaka"=Heb. trano); I Mpan. ii. 24; Asa. x. 2; etc., etc. Koa azo lazaina marina fa ny Apostoly nanao batisa ny zanaky ny mino niaraka tamin' ny rainy sy reniny. Dia matoky tsara isika fa manaraka ny sitrapon' i Kristy sy ny fomba notendren' ny Apostoly, sady miray fomba sy fanao amin' izay efa nataon' ny ankabiazan' ny Fiangonan' i Kristy hatramin' ny voalohany ka mandraka ankehitriny, raha mandray ny zazakely isika sy manao batisa azy.

Kanefa misy zavatra hafa koa efa nampieritreritra ny Kristiana sy ny mpitandrina fiangonana sasany, dia izao: *Moa ny zanaky ny olona rehetra, na iza na iza, tokony horaisina sy hatao batisa va?* Tsia, fa ny zanaky ny olona izay Kristiana sahady na izay maniry tahanatona an' i Kristy, sy ny zaza izay sendra kamboty ka tezain' olona izay Kristiana, na havany na olon-kafa,—izy hiany no tokony horaisina; satria ireo no azo ampoizina fa hampianarina tsara rehefa lehibe sy ho tarihina amin' ny lalana tokony halehany. Fa tsy tokony hataotao foana ny batisa, fandrao hataon' ny olona ho mitovitovy amin' ny ody, izay tsy misy antony sy hevitra lehibe ao aminy, fa fomba fotsiny. (Vakio koa ny teny milaza ny mahamety ny fanaovam-batisa ao amin' *Ny Sakaizan' ny Mpitandrina*, pp. 92-94.)

10.—*Ny Olona izay tokony Hanao Batisa.* Navelan' i Kristy malalaka izany; ary hitantsika fa tamin' ny nandraisany mpianatra, Izy tsy mba nanao batisa, fa ny mpianany; ary izany no nataony angamba fandrao hisy hihevitra fa ny batisa nahazo fitahiana sy fahasoavana avy tamin' izay nanao azy (Jao. iv. 2). Ary tahaka izany koa, tamin' ny nandraisan' i Petera Apostoly an' i Kornelio sy ny ankohanany ho mpianatr' i Kristy, izy koa tsy nanao batisa azy, fa "nasainy natao batisa izy," toa tsy nampaninona akory izay nanao izany. Tsy nisy olona voatendrin' ny Apostoly hanao batisa, fa ny mahamety ny batisa sy ny mahatonga azy ho batisa marina tsy mba miankina loatra amin' izay olona manao azy. Fa raha mba mpanompon' i Kristy izy, na iza na iza no mety manao, na vehivavy aza, raha tsy misy olona hafa, ary raha atao amin' ny fanajana sy ny finoana ary ny fivavahana, ary ho amin' ny anaran' Ilay Telo Masina, dia batisa marina izany. Nefa kosa, toa mety raha ny fanaon' ny fiangonana rehetra no mbola arahina, ary ny mpitandrina, izay solom-bavan' ny fiangonana, no manao batisa ny olona lehibe na ny zazakely ao an-trano fiangonana sy eo anatrehan' ny be sy ny maro.

11.—*Ny Anton' ny Batisa sy ny zavatra Ampianariny.* Maromaro izany, fa izao angamba no fotopotony indrindra:—

(1) *Famantaran' ny Fahadiovam-po izay tsy maintsy hatao izany.* Ny batisa mampianatra antsika fa maloto ny fon' ny olombelona ka tsy maintsy hodiovina vao ankasitrahan' Andriamanitra izy. Koa amin' izany, ny rano, izay mahadio sy mahafaka ny loto amin' ny zavatra rehetra, no atao fanoharan' ny fahadiovana tadiavin' Andriamanitra. Koa maro ny tenin' ny Soratra Masina manamarina izany: "Diovy hysopa aho dia ho afa-pahotana aho, dia hadio; sasao aho, dia ho fotsy mangatsakatsaka." Ary hoy Jesosy Tompo: "Raha tsy hosasako hianao, dia tsy manana anjara amiko hianao." Ary, "Raha tsy misy fahamasinana, dia tsy hisy olona hahita ny Tompo" (Sal. li. 7; Jao. xiii. 8; Heb. xii. 14).

(2) *Kase sy Antoky ny Fanavaozan' ny Fanahy Masina ny fo.* Ary amin' izay mandray azy amin' ny fo mino sy mibebaka ny batisa dia "fanasan' ny fiterahana indray sy ny fanavaozan' ny Fanahy Masina" (Tit. iii. 5). Ary tahaka ny kasem-panjakana atao eo am-bodin' ny taratasy dia vavolombelona sy antoka fa tsy maintsy ho to sy tanteraka ny teny voasoratra eo amin' izany taratasy izany, dia toy izany koa ny batisa tsy dia famantarana hiany, fa kase sy fanomezan-toky koa fa ho tanteraka amin' ny mino an' i Kristy ny fitahiam-panahy rehetra voalazan' ny Fanekena Vaovao. Dia hoy Ananiasy tamin' i Saoly: "Mitsangàna, miantsoa ny anarany, ary aoka hatao batisa hianao ka hosasana ho afaka amin' ny fahotanao" (Asa. xxii. 16). Ary hoy Petera koa: "Ny rano, izay mamonjy anareo ankehitriny, dia ny batisa, izay tenan' io tandindona io,—tsy ny fanesorana ny fahalotoan' ny nofo anefa, fa ny fitadiavana ny fieritreretana tsara eo anatrehan' Andriamanitra" (1 Pet. iii. 21).

(3) *Famantaran' ny Fanoloran-tena (raha mba olona lehibe) ho an' i Jesosy Tompo.* Raha atao batisa isika dia manolo-tena ho mpanompon' i Jesosy Tompo sy ho mpianatr' i Jesosy Mpampianatra. "Minoa, ary aoka hatao batisa;" "Mibebaha, ary aoka hatao batisa," hoy ny feon' ny filazantsara. "Fa na iza na iza hianareo no natao batisa ho an' i Kristy, dia nitafy an' i Kristy" (Gal. iii. 27).

(4) *Fanolorana ny Zanatsika ho amin' Andriamanitra Rainy* (raha mba zazakely no atao batisa). Amin' ny anaovana izany, manaiky isika fa fanomezana avy aminy ny zaza, ka dia Azy izy. Manaiky isika fa Jesosy Tompo no Mpiandry tsara, Izay mbola be fitiavana ny zazakely, dia tahaka izay fanaony fony Izy mbola taty an-tany, sady mety mandray azy rehetra ankehitriny. Ary koa, raha ny zazakely no entina hatao batisa, ny rainy sy ny reniny manaiky fa manana adidy hitondra ny zanany amin' ny lalana tsara tokony halehany; ary izany adidy izany tsy azony hafindra amin' ny sasany na iza na iza.

12.—*Ary misy Hevi-diso sasany ny amin' ny Batisa* izay tokony hotandremana sao voafitaka isika, dia izao:—

(1) *Tsy mba fomba mahavonjy ny Batisa.* Ny rano mitete amin' ny loha, na izay mipaka amin' ny tena (raha sendra mitsoboka ao anaty rano avokoa ny olona), tsy mba mahafaka ny halotoan' ny fanahy. Tandindon' izany izy, fa tsy mba izy tokoa. Aloka hiany izy, fa tsy mba tena zavatra. Fanoharana sy fampianarana fa tokony hisy fahadiovam-panahy izy, fa tsy mba tenan' izany fahadiovam-panahy izany. Zavatra mety dia mety hatao ny batisa, satria didin' i Kristy izany, indrindra fa raha arahin' ny finoana sy ny fibebahana marina. Raha tanteraka izany dia hotanteraka koa ny tenin' i Petera Apostoly voalaza teo ambony (1 Pet. iii. 16).

(2) *Ny Batisa amin' ny Rano hiany dia tsy ampy, raha tsy misy koa ny Batisàn' ny Fanahy Masina.* Vakio Mat. iii. 11; Jao. i. 33; Asa. i. 5.

13.—*Ny faharetan' ny Didin' ny Tompo ny amin' ny Batisa mandraka ankehitriny.* Angamba fantatry ny sasany fa misy Kristiana sasany izay tsy manao batisa, fa ataony, hono, fa fomba fanao mety tamin' ny andro voalohany nitorian' ny filazantsara hiany izany, fa tsy mba nokasaina haharitra mandrakariva, hoy izy; kanefa kosa, ny didin' i Kristy dia mazava tsara ny amin' ny hanaovan' ny mpianany ny batisa *miaraka amin' ny fampianarana* sy ny hanaovany mpianatra any amin' ny firenena rehetra. Sady tsy mba nasian' i Kristy fetr' andro, na nanaovany hoe, hatramin' ny taona vitsy, na maro; na, manaova batisa hianareo aloha, raha mbola adaladala sy kely fahalalana ny olona; fa ny fahatongavan' ny fahataperan' izao tontolo izao hiany no fetr' andro nataony. Ary tsy misy teny iray aza nosoratan' ny Apostoly milaza fa hisy fotoana izay tsy hanaovana ny batisa intsony, fa nanaraka ny tenin' ny Tompo izy na aiza na aiza no nalehany; ary izany koa efa narahin' ny Fiangonana Masina hatramin' ny andron' ny Apostoly ka mandraka ankehitriny. Dia hitantsika fa diso hevitra ireo Kristiana tsy manao batisa ireo, fa tsy arahiny ny didy tsotra sy mora fantatra napetrak' i Kristy hotandreman' ny mpianany hatramin' ny fahataperan' izao tontolo izao.

14.—*Ny Batisa misolo ny Maty.* "Hanao ahoana izay atao batisa ny amin' (na, nasolo) ny maty? Raha tsy hatsangana mihitsy ny maty, ahoana ireny no atao batisa ny aminy?" (1 Kor. xv. 29.) Maro samy hafa ny hevitry ny olona ny amin' ny "batisa misolo ny maty," ka tsy azo fantarina izay marina. Toy izao no hevitra sasany: (1) Nisy fanao tao Korinto angaha, hoy ny sasany, raha misy maty tsy vita batisa, dia ny havany anankiray no natao batisa nisolo azy, ary izany fanao izany, hoy izy, no notsaroan' i Paoly amin' ity teny ity. (2) Ny sasany milaza fa ny batisa voalazan' i Paoly dia fanoharana amin' ny fahoriana sy ny fanenjehana, ka dia toy izao, hoy izy, no heviny: Nahoana ny olona no mitondra fahoriana noho ny finoany ny amin' ny maty (na, noho ny finoany fa hitsangana ny maty), raha tsy mba hitsangana izy? (3) Ary araka ny hevitry ny sasany kosa, dia toy izao no heviny: Raha atao batisa ny olona, hoy izy, dia ny fitsanganana amin' ny maty no isan' ny zavatra ekeny, fa ny filazantsara no mampianatra izany marimarina; ary tokony ho toy izao, hoy izy, ny hevitr' i Paoly: Nahoana no natao batisa ny olona ka manaiky ny amin' ny maty fa hitsangana izy, raha tsy mba hitsangana izy? Maro hafa koa ny hevitry ny olona amin' ity tenin' i Paoly ity, fa tsy azo lazaina eto avokoa izy.—B.B. sy J.S.

**BATSEBA** (*Zanakavavin' ny fianianana*): zanakavavin' i Eliama sy zafin' i Ahitofela ary vadin' i Oria Hetita izy. Rehefa lasa Oria niaraka tamin' ny miaramilan' i Davida hanao fahirano any Raba, dia hitan' i Davida Batseba, fa vehivavy tsara tarehy indrindra izy; koa nampanalain' i Davida ho ao an-tranony izy ary nosaviliny (2 Sam. xi. 4, 5; Sal. li. 2). Dia nanana anaka Batseba, kanefa tao aoriana dia maty ilay zaza nateraka tamin' ny fijangajangana toy izany (2 Sam. xii. 15-18). Ary rehefa maty Oria vadiny, izay novonoina tamin' ny ady noho ny hafetsena sy ny fitaka efa nasain' i Davida hatao aminy (xi. 15; zahao DAVIDA SY ORIA), dia novinadin' i Davida Batseba (xi. 27). Ary niteraka zanakalahy efatra izy: dia Solomona, Samoa, Sobaba sy Natana (2 Sam. v. 14; 1 Tant. iii. 5). Rehefa tratr' antitra Davida, Adonia lahi-matoany nitady hampiodina ny vahoaka mba hahazoany handimby an-drainy. Kanefa ny fanjakana efa nokasain' i Davida ela ho an' i Solomona. Dia nirahin' i Natana mpaminany Batseba hampahatsiaro an' i Davida izany, dia neken' i Davida izay nangatahin' i Batseba. Ary tao aoriana, rehefa nanjaka Solomona, Batseba niseho teo anatrehany indray andro hanao fangatahana ho an' i Adonia, ary hita marina tamin' izay ny fanajana lehibe nasehon' i Solomona tamin-dreniny (1 Mpan. ii. 19). Araka ny tantara sy lovan-tsofina tehirizin' ny Jiosy, Batseba, hono, dia vehivavy mahay sady kinga saina; ary izy, hono, no namorona ny anatra tsara voalaza ao amin' ny Oha. xxxi.—D.M.

**BEDANA**: dia anaran' olona izay lazaina eo amin' ny 1 Sam. xii. 11 ho isan' izay nirahin' i Jehova hamonjy ny Isiraely, ka nalahatra toy izao ny anarany sy ny anaran' ny Mpitsara sasany: Jerobala, *Bedana*, Jefta, Samoela. Nefa kosa, satria tsy misy teny hafa milaza azy, dia heverin' ny sasany fa izy sy ilay Jaira voalazan' ny Mpit. x. 3 dia olona iray hiany. Fa amin' ny Baiboly Kaldeana, ny anaran' i Samsona misolo ny hoe Bedana; fa amin' ny Baiboly Grika sy

Syriaka ary Arabika kosa, Baraka no misolo azy; nefa diso filahatra ny anaran' ny Mpitsara, raha izany no izy. Ary ataon' ny sasany indray fa diso dika ny sipelin' ny anarany, ka tokony ho Abdona izy, dia ilay Mpitsara lazaina eo amin' ny Mpit. xii. 13, 15.

**Bedana** (2): zanak' i Olama, avy tamin' ny taranak' i Gileada (1 Tant. vii. 17).—J.S.

**BEDOLA** (Heb. *bedólach*): dia anaranjavatra sarobidy voalaza ao amin' ny Gen. ii. 12 sy Nom. xi. 7. Ary satria lazaina miaraka amin' ny volamena sy ny vato soa atao hoe 'beryla' (Heb. 'sohama') izy, dia heverin' ny mpanoratra maro tany aloha fa ny bedola dia vato soa. Nefa kosa, raha toy ny hevitry ny maro ankehitriny, dia anaranditin-kazo izy, ary avy amin' ny hazo anankiray karazan' ny palma (*Borassus flabelliformis*), izay maniry any Arabia sy Persia sy Media ary India. Raha marina izany, ny bedola dia ditin-kazo sady manitra no mangidy ka natao fanafody, ary mitovitovy amin' ny miora izy.—J.S.

**BEHEMOTA.** Izany biby makadiry be izany dia voalaza ao amin' ny bokin' i Joba (xl. 15-24); nefa mbola tsy fantatra marina izay izy tokoa. Araka ny hevitry ny sasany, ny elefanta no izy, ary ny rinoserosy, araka ny hevitry ny sasany koa; fa ny mpanoratra maro kosa mihevitra fa ny hipopotamosy na lalomena, no izy; ary ny teny milaza azy ao dia mifanaraka amin' izany tokoa. Biby makadiry sady mahery indrindra izany hipopotamosy na behemota izany, ary mafy sy matevina ny hodiny; ary na dia monina ao anaty rano aza izy dia homana ahitra tahaka ny omby hiany (Job. xl. 15), ary matory ao ambanin' ny hazo manaloka. Tsy azo samborina na folahina ny behemota, ka dia tsy mahasoa ny olona izy, na dia matanjaka aza (Job. xl. 24). Misy andininy hafa koa milaza ny behemota, kanefa "biby" hiany no dikany, toy ny ao amin' ny Sal. l. 10; lxxiii. 22; sy Jer. xii. 4; fa ny hevitra voalohan' ny hoe 'behemota' dia *biby* (ploraly); nefa kosa, toa teny enti-milaza biby anankiray koa, dia ny hipopotamosy, satria izy no saiky lehibe sy matanjaka indrindra amin' ny biby rehetra.—I.D.

**BEKA**: zahao FAMARANA.

**BEKERA**: zanakalahin' i Benjamina izy, ary lahi-aivo (Gen. xlvi. 21; 1 Tant. vii. 6). Satria tsy misy teny milaza fokon-olona tamin' ny taranak' i Benjamina izay nantsoina araka ny anaran' i Bekera tamin' ny andro nanisana ny Zanak' Isiraely tao amin' ny tany lemak' i Moaba (Nom. xxvi.), dia ataon' ny maro fa Bekera, na izay nandova azy sady lohan' ny fireneny, nampakatra vehivavy avy tamin' ny taranak' i Efraima, ka dia nisaina tamin' ny firenena Efraima izy sy ny zanany; zahao Nom. xxvi. 35, 52-56 x; xvii.; 1 Tant. vii. 20, 21. —J.S.

**BEL**: zahao BALA.

**BELA** (*Fandringanana*): anankiray tamin' ireo tanàna dimy ratsy fanahy tao amin' ny lohasahan' i Sidima; ary nokasain' Andriamanitra haringana, nefa navela noho ny hataka nataon' i Lota mba handosirany sy hitoerany any. Natao hoe Zoara ny anarany tato aoriana (Gen. xiv. 1; xix. 23). [ZOARA].—J.S.

**BELA.** (1) Mpanjakan' i Edoma anankiray sy zanak' i Beora; Dinhaba no renivohiny, ary toa nanjaka tamin' ny andron' ny Mpitsara izy (Gen. xxxvi. 32; 1 Tant. i. 43). (2) Zanakalahi-matoan' i Benjamina izy, ary avy taminy ny olona natao hoe Zanak' i Bela (Gen. xlvi. 21; Nom. xxvi. 38). (3) Zanakalahin' i Azaza, avy tamin' ny firenen' i Robena, izay nonina tao Aroera (1 Tant. v. 8).—J.S.

**BELIALA**, sy **Zanak' i BELIALA**. Ao amin' ny Test. Tal. dia adjektiva fotsiny hiany ny hoe *Beliala*, fa tsy anarana tsy akory. Ny heviny dia *tsy vanona*, na *tsy zarizary*, ary ny hoe "zanak' i Beliala" dia enti-milaza olona ratsy fanahy izay tsy natahotra an' Andriamanitra na nanaja olona (Mpit. xix. 22; 1 Sam. i. 16; ii. 12). Ao amin' ny Baiboly Voahitsy nadika hoe "olona tena ratsy fanahy" ilay teny hoe "Zanak' i Beliala" tao amin' ny Baiboly taloha. Koanefa tamin' ny andron' i Kristy dia efa tonga anaran-tSatana ny hoe Beliala, fa satria izy indrindra no tena ratsy, sady rain' ny zavatra rehetra tsy mety vanona sady izay mahavokatra ny ratsy (2 Kor. vi. 15). —W.M.

**BELSAZARA**: mpanjakan' ny Kaldeana farany indrindra izy; fa tamin' ny andro nanjakany, Babylona renivohiny dia lasan' i Koresy, mpanjakan' i Media. Lehilahy be sitra-po sy masiaka loatra Belsazara, sady mpanompo sampy, na dia fantany hiany aza ny Andriamanitra marina sy ny nampijaliany an' i Nebokadnezara noho ny haratsiany (Dan. v. 22). Tamin' ny andro nanjakan' i Belsazara, avy ny Mediana ka niady tamin' ny fanjakan' i Babylona ary nanao fahirano tany Babylona; nefa noho ny hamafin' ny mandan' ny tanàna, dia nandany taona maro foana ny Mediana. Dia nanao saina hafa koa Koresy, mpifehy ny Mediana, ka nampivily ny ony Eofrata izay namaky an' i Babylona; dia izay efa falehan' ny rano tonga lalam-be hiakaran' ny fahavalo hahazoany ny tanàna. Ary tamin' izany alina izany indrindra no nanaovan' i Belsazara fanasana lehibe ho an' ny andriandahiny sy ny manamboninahiny ary ny vaditsindranony. Nihinana sy nisotro ka leon-divay izy rehetra; ary tamin' ny fireharehan' ny fon' i Belsazara, ny fanaka masina nalain' i Nebokadnezara tamin' ny Tempoly tany Jerosalema tany aloha no nasainy nalaina; ka ireo no nisotroan' i Belsazara sy ny namany divay, sady nidera ny sampiny izy. Fa tamin' izany ora izany indrindra no nisy rantsan-tanana ni-

seho ka nanoratra teny efatra teo amin' ny rindrin' ny trano nipetrahan' ny mpanjaka sy ny lehibe. Nangovitra terỳ Belsazara nony hitany izany, fa tsy fantany izay hevitry ny teny voasoratra. Nefa kosa, niampanga azy ny eritreriny, koa natahotra izy andrao loza no hambaran' izany teny voasoratra toy izany teo anatrehany. Ary rehefa tsy hain' ny olon-kendry rehetra tany Babylona ny hamaky ny teny na hanambara izay heviny, dia Daniela mpaminany no nantsoina; ary izy nananatra an' i Belsazara mafy noho ny haratsiany, dia vao namaky sy nandika ireo teny efatra nosoratan' ny rantsan-tanan' Andriamanitra teo amin' ny lafin-tranon' andriana ireo, ka nilaza fa ny fanjakan' i Babylona dia voaisa ka tapitra, ary Belsazara no voalanja ka latsa-danja, ary ny fanjakany dia voazara ka nomena ny Mediana sy ny Persiana. (Zahao MENE, MENE.) Ary tamin' izany, Daniela nampiakanjoina jaky, ary nasiana rojo volamena tamin' ny vozony, ary nantsoina an-kabary izy ho mpanapaka fahatelo teo amin' ny fanjakana. Ary tamin' izany alina izany—angamba vetivety foana rehefa vitan' i Daniela ny nandikana ny teny--dia tanteraka ny teny, ka lasan' i Koresy Babylona, ary Belsazara mbamin' ny vahoany maro no novonoina (Dan. v.). Zahao BABYLONA SY KORESY.

Fa iza moa Belsazara? ary nanao ahoana ny nahazoany ny fanjakan' i Babylona? Raha ny teny ao amin' ny bokin' i Daniela hiany no dinihina, toa nodimbasan' i Belsazara Nebokadnezara, ka tsy nisy mpanjakan' i Babylona hafa tanelanelan' izy mianaka. Nefa kosa, ny tenin' ny mpanoratra hafa milaza mpanjaka *efatra* izay nandimby an' i Nebokadnezara, ary ny anaran' i Belsazara tsy mba lazainy akory. Ny anaran' ny mpanjaka roa amin' ireo efatra ireo dia voalazan' ny boky hafa eo amin' ny Soratra Masina, dia Evila-merodaka, zanak' i Nebokadnezara (2 Mpan. xxv. 27), sy Nergalasarezera (Jer. xxxix. 3, 13); ary roa koa tsy voalazan' ny Soratra Masina, dia Labrosoarkada sy Nabonedosy. Ary io mpanjaka fahefatra sy farany io, hoy ny tantara, tsy mba tany Babylona tamin' ny nahazoan' ny Mediana azy, fa tany Borsipa, ary tsy mba novonoin' ny Persiana. Koa amin' izany, toa tsy mifanaraka ny tenin' ny Baiboly sy ny tantara hafa, ka hatry ny ela hiany no tsy hitan' ny olon-kendry izay ifanarahan' izy roa. Fa vao faingana anefa, dia tamin' ny taona 1854, nisy vato voasoratra vao hita tany Mugheir (Ora) any Mesopotamia, ary ny teny eo aminy milaza fa tamin' ny taona faramparany nanjakan' i Nabonedosy, dia naka an' *i Bil-shar-azar* zanany hiaraka manjaka aminy izy ary nanaiky fa hantsoina hoe mpanjaka koa. Ka ity soratra vao hita ity no mampifanaraka ny teny roa: Bil-sharazar dia ilay Belsazara voalazan' ny bokin' i Daniela; izy dia tany Babylona, fa Nabonedosy rainy dia tao an-tanàna hafa tamin' ny nihavian' ny fahavalo. Ary ny amin' ny niantsoana an' i Belsazara hoe 'zanak' i Nebokadnezara' (Dan. v. 18, 22), dia ataon' ny mpanoratra maro fa satria Nabonedosy efa nandrombaka ny fanjakan' i Babylona ankeriny (fa tsy mba nandova azy izy), dia nampakatra ny zanakavavin' i Nebokadnezara ho vadiny, araka ny fanaon' izay mahazo fanjakana toy izany; ka dia *zafin'* i Nebokadnezara Belsazara, fa malalaka ny hevitry ny hoe "zanaka" amin' ny teny Hebreo, tahaka ny amin' ny teny Malagasy koa. Ary ilay vato voasoratra vao hita manazava koa ny teny ao amin' ny bokin' i Daniela, milaza fa Belsazara nanandratra an' i Daniela ho "mpanapaka *fahatelo*" amin' ny fanjakany. Fa tamin' ny taloha, maro no efa nanontany hoe: Moa tsy nokasain' i Belsazara ny hanome voninahitra lehibe indrindra ho an' i Daniela, ka nahoana re no tsy nataony ho mpanapaka *faharoa* tamin' ny fanjakana, fa nataony *fahatelo* hiany kosa? Dia hitantsika amin' izay voalaza teo fa tsy azon' i Belsazara hatao izany, fa izy hiany no *faharoa* tamin' ny fanjakan' i Babylona, satria mbola velona Nabonedosy rainy. Koa dia mazava ankehitriny ny teny, sady mifanaraka indrindra amin' ny tantara hafa.—J.S.

**BELTESAZARA**: zahao DANIELA.

**BELZEBOBA**: zahao BALA.

**BEN** (*zanakalahy*): dia teny Hebreo izay fanao matetika amin' ny anaovana anaran' olona, tahaka ny hoe *Ben*jamina, *Ben*ony, *Ben*ihadada, etc. Tahaka ny fanaon' ny Malagasy hiany, ny firenena voalazan' ny Baiboly tsy manana anaram-pianakavy (*family name*), araka izay fanaon' ny firenena any Eropa; koa ny tena anaran' olona dia ampiana matetika ny hoe Ben—=*Zana*-dranona, mba hanavaka azy amin' ny olona sasany izay mitovy anarana aminy. Koa *Ben*ihadada dia *zanak'* i Hadada; *Ben*aia, *zanak'* i Aia; etc. Fa tsy izany hiany anefa, fa ny hoe *Ben* dia entina matetika hilaza olona izay mahay zavatra anankiray na zatra ny fomba anankiray, etc.; koa izay nihavana tamin' ny irak' i Kristy no nataony hoe "*zanaky* ny fihavanana" (Lio. x. 6); Jodasy, izay nanao heloka tokony hahavery azy, dia nataony "*zanaky* ny fahatezerana" (Jao. xvii. 12); Josesy, ilay naman' i Paoly, satria nahay nananatra sy nanome toky ny mino izy, no natao hoe Barnabasy="*zanaky* ny fananarana" (Asa. iv. 36. *Bar* dia mitovy hevitra amin' ny hoe *Ben*; zahao BAR).—J.S.

**BENAIA**: zanaky Joiada mpisorona-be izy ary mpifehy ny miaramila mpiambina an' i Davida, dia ny Keretita sy ny Peletita (2 Sam. viii. 18; 1 Tant. xviii. 17). Benaia dia nanaraka ny telo lahy mahery sy malaza indrindra izay nanompo an' i Davida, fa talohan' ny telo-polo lahy malaza izy; ary ny zavatra mahagaga nataony dia voalaza eo amin' ny 2 Sam.

xxiii. 20-23; 1 Tant. xi. 22-25. Benaia niandany tamin' i Solomona hiany tamin' ny fikomiana nataon' i Adonia, ka dia nataon' i Solomona commander-in-chief ho solon' i Joaba izy ho valin' ny soa nataony; ary izy hiany no nirahina hamono an' i Joaba (1 Mpan. i. 36; ii. 29-35; iv. 4).

**Benaia** (2). Io Benaia faharoa io no natao hoe 'Piratonita;' avy amin' ny taranak' i Efraima izy, ary isan' ny lehilahy mahery telo-polo izay nanompo an' i Davida, ary komandin' ny borigedra fahefraik' ambin' ny folo (2 Sam. xxiii. 30; 1 Tant. xxvii. 14). Ary koa, Benaia no anaran' ny olona maro hafa koa: dia ny mpisorona sy Levita sasany (1 Tant. xv. 18, 24; 2 Tant. xx. 14; xxxi. 13); sy ny andriandahy roa lahy tamin' ny firenen' i Simeona (1 Tant. iv. 36); sy ny efa-dahy izay nampaka vady vahiny taorian' ny Fahababoana (Ezr. x. 25, 30, 35, 43); ary ny rain' i Pelatia andriandahy, tamin' ny andron' i Ezekiela (xi. 1, 13).—J.S.

**BEN-AMY** (*Zanaky ny oloko*): zanakalahin' ny zanakavavin' i Lota faravavy sy Lota rainy; ary anarana nokasaina ho fahatsiarovan' ny fahamenaran' ny nahaterahany (Gen. xix. 38). Razan' ny Amonita na B'ney Amona izy.—T.T.M.

**BENI-HADADA** (*Zanak' i Hadada*): dia anaran' ny mpanjakan' i Syria telo lahy izay nanjaka tany Damaskosy. Ny hoe Hadada dia anaran' ny sampy anankiray izay notompoin' ny Syriana tamin' izany. Ary ny hevitry ny hoe *zanak'* i Hadada, dia milaza fiankinana aminy sy fanarahana azy, ary mitovy fanao amin' ny anarana hafa koa izay misy ny anaran-tsampy.

**Beni-hadada** (1): dia ilay mpanjakan' i Syria izay notambazan' i Asa, mpanjakan' ny Joda, mba hiady amin' ny fanjakan' ny Isiraely, ka dia nanery an' i Basa hiverina hiaro tena izy (1 Mpan. xv. 18). [ASA.] Ary heverin' ny sasany fa io Beni-hadada io sy ilay Hadada Edomita, izay niodina tamin' i Solomona (1 Mpan. xi. 14), dia olona iray hiany.

**Beni-hadada** (2): mpanjakan' i Syria sy zanak' ilay Beni-hadada voalaza teo. Ny tantaran' io mpanjaka io dia mifanolana be hiany amin' ny tantaran' i Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, fa niady mandrakariva izy roa lahy [AHABA]. Nefa resy izy tamin' ny farany noho ny hadisoan-keviny fa nitovy fomba tamin' ny sampin' ny Syriana Jehova, fa nataon' i Beni-hadada ho "Andriamanitry ny havoana" Izy, nefa tsy nanan-kery hiaro ny olony teo amin' ny tany lemaka (1 Mpan. xx. 1-30). Fa rehefa nandresy azy Ahaba, dia tsy namely azy mafy izy, fa nanao fanekem-pihavanana taminy; ary notandreman' i Beni-hadada izany roa ambin' ny folo taona; fa rehefa afaka izany, dia niady tamin' i Jorama, zanak' i Ahaba izy, ka nitondra tafika hanohitra ny fanjakan' ny Isiraely. Fa tsy nahefa na inona na inona tamin' izay izy, satria izay rehetra nokasainy hatao dia nambaran' i Elisa mpaminany tamin' i Jorama (2 Mpan. vi. 8-12). Rehefa afaka taona sasany anefa niady tamin' ny Isiraely indray Beni-hadada ary nanao fahirano an' i Jorama tao Samaria renivohiny; dia faran' izay nahantra ny mponina tany, fa lany ny hanina rehetra, ka saiky matin' ny mosary izy. Fa tamin' izany indrindra dia nandositra tampoka ny fahavalo, araka izay novinanin' i Elisa; fa nandre feo izy nony alina ka nihevitra fa horakoraka nataon' ny miaramila vahiny maro izay notambazan' i Jorama hiady ho azy izany; dia ny hamonjy ny ainy hiany no noheverin' i Beni-hadada sy ny mpanompony. Tamin' ny taona manaraka izany sendra nankany Damaskosy Elisa, koa satria fantatr' i Beni-hadada fa Elisa no nahafoana ny fikasany, dia naniraka manamboninahitra anankiray natao hoe Hazaela no anarany hanontany an' i Elisa raha ho sitrana amin' ny aretina nankarary azy tamin' izay izy, na tsia. Ary hoy ny famalin' i Elisa: "Ho sitrana tokoa hianao; kanefa Jehova efa naneho ahy fa ho faty tokoa izy." Ary tanteraka izany rehefa afaka kelikely, fa Hazaela hiany no naka lamba lena ka nahafaty an' i Bani-hadada teo am-pandriany; ary dia nanjaka nandimby azy izy, B.C. 884 (2 Mpan. viii. 7-15).

**Beni-hadada** (3): mpanjakan' i Syria sy zanak' ilay Hazaela voalaza teo, sady nandimby azy izy. Noresen' i Joasy, mpanjakan' ny Isiraely, intelo io Beni-hadada io, ary ny tanàna rehetra izay nalain' i Hazaela rainy tamin' ny fanjakan' ny Isiraely dia azon' i Joasy indray (2 Mpan. xiii. 3, 24, 25; Am. i. 4, 5).—J.S.

**BENJAMINA** (*Zanaky ny tanana ankavanana*): faralahin' i Jakoba izy ary naterak' i Rahely, ilay vady tiany indrindra. Izy irery hiany tamin' izy roa ambin' ny folo lahy no teraka tany Palestina rehefa tafaverina avy tany Harana Jakoba. Tao akaikin' i Betlehema no nahaterahan' i Benjamina, fa Rahely reniny sarotim-piterahana tany ampandehanany ka nanome azy anarana hoe *Benony* ("Zanaky ny fahoriako"); kanefa novan-drainy ny anarany ho *Benjamina* kosa, mba hilaza ny hafaliany (Gen. xxxv. 16-18, zahao eo ambony). Tsy misy teny milaza an' i Benjamina indray tanelanelan' ny nahaterahany sy ny andro taloha kelin' ny nidinan' i Jakoba mianakavy nankany Egypta. Fa izy no nasain' i Josefa haterin' ny rahalahiny ho any aminy ho antoka fa olona marina, fa tsy mpisafo ny tany, ny rahalahiny folo lahy. Ary na dia nolavin' i Jakoba ela aza ny mahafoy an' i Benjamina hiaraka amin' ny rahalahiny hankany Egypta, nanaiky hiany izy taoriana, satria efa ho lany ny hanina, ary ny zanany tsy nahazo nividy intsony raha Benjamina tsy hiaraka aminy. Ary rehefa tonga tany Egypta izy mirahalahy, ny fitiavan' izy

rehetra an' i Benjamina, indrindra izay naschon' i Joda taminy, no nanambaran' i Josefa ny tenany tamin' ny rahalahiny sy nanaovany soa tamin' izy rehetra (Gen. xlii.—xlv.). Dia hita marimarina amin' izany tantara izany fa tian-drainy indrindra Benjamina ("fa ny ainy mifamatotra amin' ny ain' ny zaza," Gen. xliv. 30), fa very Josefa, izay iray tam-po taminy, sady samy zanaky ny vady tian' i Jakoba indrindra izy mirahalahy. Kanefa kosa, tsy mba ankizy madinika intsony Benjamina raha nankany Egypta, fa efa lehilahy lehibe, ary nitondra zanakalahy niaraka taminy (Gen. xlvi. 21); ny sasany amin' ireo anefa toa zafiny, ampitahao (Nom. xxvi. 38 sy 1 Tant. vii. 6, 8; viii. 1). Ary manaraka izany tsy misy teny intsony milaza an' i Benjamina irery, fa ny firenena avy taminy dia misy hotantaraina hiany.

Firenena kely ny taranak' i Benjamina tamin' ny voalohany (zahao Sal. lxviii. 27); tamin' ny nanisan' i Mosesy ny olona tamin' ny taona faharoa taorian' ny nialany tany Egypta ny isan' ny mahay miady avy tamin' ny firenen' ny Benjamina dia 35,400 (Nom. i. 37); kanefa tamin' ny nidirany tany Kanana efa nitombo ho 45,600 izy (Nom. xxvi. 41). Nalahatra tao an-ilan' ny Efraima ny tobin' ny Benjamina tany an-efitra (Nom. ii. 18-20), ary rehefa voazara ny tany Kanana ny anjara-tanin' ny Benjamina nifanolana tamin' ny anjara-tanin' ny Efraima, izay tao avarany, ary tamin' ny an' ny Joda, izay tao atsimony (Jos. xviii. 11-28; zahao ny *Sarin-taniny Palestina araka ny fizarany tamin' ny Firenena Roa ambin' ny folo*). Tamin' ny andron' ny Mpitsara nikambana niady tamin' ny Benjamina ny firenena iraika ambin' ny folo, satria ny olom-Benjamina niaro ny namany sasany izay efa nanao zava-betaveta ka nanome henatra ny Zanak' Isiraely rehetra; ka dia lany ringana ny firenen' i Benjamina, na lahy na vavy, na ankizy madinika, afa-tsy enin-jato lahy hiany izay nandositra namonjy ny ainy tany an-tendrombohitra (Mpit. xix. xx.). Kanefa teo aoriana dia nanenina ny firenena iraika ambin' ny folo, sao ho mati-maso avokoa ny firenen' ny Benjamina, satria tsy nanam-bady ireo enin-jato lahy ireo; koa ny vehivavy avy tany Jabesi-gileada no nomeny ho vadin' ny sasany, ary nony tsy ampy izany, dia nanome hevitra azy izy hisambotra tovovavy maro tany Silo ka hampakatra azy hovadiny (Mpit. xxi.). Ny ditrany sy ny hasiahany nasehon' ny Benjamina tamin' izany andro izany, ary tamin' ny andro hafa koa, efa novinanin' i Jakoba razany tamin' ny tso-drano nolazainy talohan' ny nahafatesany (Gen. xlix. 27) amin' ny teny hoe:

"Benjamina dia amboadia mamiravira;
Nony maraina homan-dremby izy,
Nony hariva mizara babo."

Nitombo faingana indray ny isan' ny olom-Benjamina, ary tamin' ny andron' i Asa mpanjaka nisy avy tamin' ny Benjamina lehilahy matanjaka 28,000 izay nahatana ampinga sy nahalefa tsipìka (2 Tant. xiv. 8). Rehefa nikomy tamin' i Rehoboama ny firenena folo, ny ankabiazan' ny firenen' ny Benjamina mbola nanaiky ny zafin' i Davida ho mpanjakany; ary izy sy ny firenen' ny Joda no nikambana ho fanjakan' ny Joda ka tonga firenena iray (1 Mpan. xii. 21; Ezr. i. 5; iv. 1).

Nalaza ny firenen' ny Benjamina noho ny fahaizany hiady, indrindra fa tamin' ny fitofirana vato amin' ny antsamotady, fa maro izy no nahay na tamin' ny tanana ankaviany na ankavanany ka tsy diso, na hoatra ny singam-bolo aza; sady nahay tahaka izany hiany tamin' ny tsipìka koa izy (Mpit. xx. 16; 1 Sam. xx. 20, 36; 2 Sam. i. 22; 1 Tant. viii. 40; xii. 2; 2 Tant. xvii. 17). Ary na dia kely aza ny firenen' ny Benjamina, nahazo voninahitra lehibe izy, fa Ehoda Mpitsara, izay nahafaka an' Isiraely tamin' ny Moabita, dia avy tamin' ny Benjamina (Mpit. iii. 15); ary ny mpanjakan' ny Isiraely voalohany, dia Saoly, avy tamin' ny Benjamina koa (1 Sam. ix. 16, 17). Ary mihoatra noho izany aza, Paoly Apostoly, izay nazoto nampiely ny filazantsaran' i Jesosy Kristy noho ny olona rehetra, dia avy tamin' ny firenen' ny Benjamina (Fil. iii. 5). Araka ny tantaran' ny Jiosy, ny faritry ny anjara-tanin' ny Benjamina tao atsimo namaky an' i Jerosalema tao amin' ny kianjan' ny mpisorona amin' ny Tempoly, ka ny ilany atsimon' ny alitaran' ny fanatitrahodorana dia tao amin' ny tanin' ny Joda, fa ny ankabiazany tao amin' ny anjaran' ny Benjamina; ary ny tranon' ny Tempoly, dia izay masina indrindra, dia tao amin' ny tanin' ny Benjamina avokoa. Koa izany no heverin' ny maro ho hevitry ny teny nolazain' i Mosesy tamin' izy nitso-drano ny Zanak' Isiraely talohan' ny nahafatesany (Deo. xxxiii. 12) amin' ny teny hoe:

"Ary ny amin' ny Benjamina dia hoy izy:
'Ny malalan' i Jehova honina fahizay eo aminy,
Dia halofany mandrakariva
Ary hobabeny eo an-damosiny.'"

Nisy lehilahy hafa koa natao hoe Benjamina izay voalaza ao amin' ny 1 Tant. vii. 10 sy Ezr. x. 32.—J.W.

**BENONY** (*Zanaky ny fahoriako*): dia anarana nomen' i Rahely ny zanany vao teraka (Gen. xxxv. 18). Efa ho faty tamin' izay Rahely, ary ny anarana nomeny dia nokasainy hilaza ny alahelony, fa "Zanaky ny fahoriako" no heviny, satria ny niterahan' ny zaza no nahafatesany. Fa tsy tian' i Jakoba rainy ity anarana ity, dia novany ho 'Benjamina,' hilaza ny hafaliany. Zahao BENJAMINA.—J.S.

**BERA** (Eng. *bear;* Fr. *ours*). Maro karazana ny biby masiaka atao hoe bera (*bear*)

amin' ny teny Englisy, fa ny bera izay fantatry ny olona ao amin' ny tany Syria dia atao hoe *Ursus isabellinus*; izany bera izany dia biby lehibe sy matanjaka, ary miova ny tarehin' ny volony tahaka ny biby hafa sasany. Raha tanora izy dia mavo antitra ny volony, ary mainty ny tongony; fa araka ny halehibeny dia mihamavo tanora kosa izany; rehefa lehibe tokoa izy dia tonga fotsy somary vony, ary mihafotsy hiany isan-taona ambara-pahatongany ho fotsy dia fotsy tahaka ny volon' ny bera namany any amin' ny tany avaratra indrindra. Tia ny monina amin' ny ala-be ny bera; ary izao tsy misy bera betsaka any Palestina, satria voajinja ny ala-be maro any. Kanefa mbola misy ao amin' ny tendrombohitra Libanona. Ny fitoerana izay misy azy betsaka indrindra dia ny tsefa-bato sasany ao amin' ny ilan' ny hady izay andehanan' ny ony Leontesy. Ny vavan' ilay ony dia ao amin' ny Ranomasina Mediteraneana ao avaratra kelin' i Tyro; ary ny oram-panala levona avy amin' ny tendrombohitra Libanona no mandeha aminy.



*Ny Bera.*

Ny bera any Palestina dia tokony ho dimy na enina fita ny halavany; fa ny bera fotsy any amin' ny tany mangatsiaka dia tokony ho telo ambin' ny folo na efatra ambin' ny folo fita ny halavany. Ary na dia mavesatra sy midrahodraho ary tsy mahay mandeha tongotra faingana aza izy, dia mahay miakatra faingana dia faingana amin' ny hazo, satria manana hoho lava matanjaka, sady mifaingoka izy; enina intsa ny halavan' ny hohony. Ary koa, mahay milomano amin' ny ony lehibe indrindra sy ny ranomasina koa izany biby izany, satria matavy loatra izy ka tsy mety milentika.

Ny hanina tian' ny bera mavo dia ny zava-maniry, ny rantsankazo tanora, ny fakan-kazo izay ohazany amin' ny tongony, sy ny voan-kazo, nefa ny tantely no hanina tiany indrindra. Kanefa raha mangatsiaka ny andro dia mitady nofon-javatra izy, ka misambotra biby kely na hazan-drano, fa tsy mety miady amin' ny olona loatra izy, satria biby saro-tahotra; fa raha noana indrindra na tezitra izy, dia miady mafy amin' ny olona, ary raha trotroiny, hono, ny lehilahy iray, dia tsy mahakihina akory izy, fa ho faty. Raha miady ny bera, dia mamely mafy sady tampoka amin' ny hohony maranitra izy, dia manotikotika ny nofo rehetra amin' izany. Ny indray mamely hiany dia mahafaka ny hoditra sy ny volo rehetra amin' ny lohan' ny olona (Hos. xiii. 8).

Hatramin' ny efatra na dimy volana, raha mangatsiaka ny andro, ny bera mavo dia miditra ao an-davaka, na ao amin' ny hazo poakaty, ary matory ao, fa tsy mila hanina izy ambara-pifohany. Fetsy koa ny bera ka sarotra hazaina. Ary raha mihaza biby hafa izy dia mijoko azy satria miadam-pandeha; zahao Fitom. iii. 10. Ary ny fahatezerany dia voalaza ao amin'ny 2 Sam. xvii. 8 sy Oha. xvii. 12. Indraindray masiaka ny bera ka mamono olona, toy ny beravavy roa izay namiravira ny zatovolahy roa amby efa-polo izay nanakora an' i Elisa (2 Mpan. ii. 23, 24). Namono bera Davida (1 Sam. xvii. 34, 35).—I.D.

**BERA**: dikan' ny teny hoe *Ash* na *Aeesh* izany, ary anaran' ny *constellation* anankiray (na kintana maro mifanakaiky toerana), izany, izay noheverin' ny astronomera ho mitovitovy amin' ny tarehin' ny biby atao hoe Bera. Hita eny amin' ny lanitra any avaratra izany, indrindra fa amin' ny fararano sy ny ririnina. Fito ny kintana lehibe amin' izany konstelasio izany, ny efatra somary efajoro, ary ny telo toa misy rambony, ary ireo no atao ao amin' ny bokin' ny Joba hoe "ny Bera mbamin' ny zanany" (xxxviii. 32). Voalaza niaraka amin' ny kintana hafa koa ny Bera ho famantaran' ny heriny Jehova; vakio koa Job. ix. 9.—J.S.



*Lavaka fantsakan-drano.*

**BERA** (Heb. *beer;* Eng. *well*) dia teny Hebreo izay akambana amin' ny anaran' ny tanàna maro any Palestina; ary raha voadika ho teny Malagasy izy dia 'fantsakana' no heviny. Nefa kosa, tsy dia fantsakana tahaka ny atỳ Imerina ao am-bodin' ny havoana ny fantsakana lazain' ny hoe *beer* amin' ny Baiboly, fa lavaka voahady lalina ho famoriana ny rano ao ambanin' ny tany; ka sahalahala amin' izay ataon' ny Betsimisaraka ao amoron-dranomasina. Koa satria kely ny rano any amin' ny tany sasany lazain' ny Soratra Masina, ny fantsakana sasany voahady lalina toy izany, izay tsy ritra mandritra ny taona, no nivorian' ny olona ka nanorenana tanàna lehibe ny tany nanodidina azy teo aoriana. Be ny vola lany tamin' ny nanaovana ny fantsakana sasany, fa nasiana rafi-bato fandrao hianjera ny tany ka ho tototra ny lavaka; ka dia noheverin' ny olona ho mpanao soa tokoa izay nihady fantsakana ho azy; zahao Jao. iv. 12.

**Bera** (1) dia anaran' ny fantsakana anankiray nitobian' ny Zanak' Isiraely tao an-koatra ny renirano Arnona; ary io fantsakana io no nohadin' ny andriandahy sy ny loholon' ny vahoaka (Nom. xxi. 16-18). Raha toy ny hevitry ny sasany, io Bera io, sy ilay Ber-elima voalaza eo amin' ny Isa. xv. 8 ho tanàna any antsisin' ny tany Moaba, dia tanàna iray hiany.

**Bera** (2): tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Joda, izay nandosiran' i Jotama, zanak' i Gideona, noho ny natahorany an' i Abimeleka zokiny (Mpit. ix. 21).—J.S.

**BERA-LAHAI-ROY** (*Fantsakan' Ilay velona nahita ahy*, na, *Fantsakan' ilay velona na dia nahita aza*); dia fantsakana na loharano any an-efitra atsimo, eo amin' ny lalana mankany Egypta, tanelanelan' i Kadesy sy Bareda (Gen. xvi. 14). Tao no nahitan' i Hagara ny Anjelin' i Jehova, ary ny anaran' ny loharano dia fahatsiarovan' ny hafaliany fa mbola velona hiany izy, na dia nahita Azy aza. Takaikin' io fantsakana io no nonenan' Isaka talohan' ny nahafatesan' ny rainy ary taorian' izany koa (Gen. xxiv. 62; xxv. 11).—J.S.

**BERAKA** (*Fisaorana*): dia tany lemaka izay niangonan' i Jehosafata sy ny olony, ka nisaorany an' i Jehova noho ny nandreseny ny fahavalony (2 Tant. xx. 26), dia ny Moabita ny Amorita ary ny Meonita. Ary mbola toy izany hiany no anaran' izany tany lemaka izany izay ao anelanelan' i Tekoa sy ny lalambe izay avy any Betlehema mankany Hebrona.—P.G.P.

**BEREA**: dia tanàna any Makedonia izay voalaza ao amin' ny Asa. xvii. 10-15 Maharitra ambarak' izao izy, ka *Verria* no atao anarany. Miorina ao atsinanan' ny Tendrombohitra Olympia ny tanàna ary mahatsinjo ny tany lemaka atao hoe Axius sy Haliacmon. Misy 15,000 na 20,000 ny mponina ao. Tanàna nalehan' i Paoly sy Silasy Berea, rehefa niala tany Tesalonika izy roa lahy; ary ny olona maro tao dia nalaza noho ny fahazotoany nandinika ny Soratra Masina hahalalany raha marina ny teny notorin' ny Apostoly, na tsia. Sopatera, izay nanaraka an' i Paoly tamin' ny nalehany hitory teny, dia avy tany Berea (Asa. xx. 4).—J.R.

**BEREKIA** (*Notahin' i Jehova*): dia anaran' ny olona maro voalazan' ny Test. Tal.:—(1) Ny anankiray tamin' ny zanak' i Zerobabela, sady taranaky ny mpanjakan' ny Joda (1 Tant. iii. 20). (2) Lehilahy lazaina ho rain' i Mesolama izay nanampy tamin' ny nanorenana ny mandan' i Jerosalema (Neh. iii. 4, 30). (3) Levita isan' ny taranak' i Elkama (1 Tant ix. 16). (4) Mpiandry varavarana tao an-trano nitoeran' ny fiara (1 Tant. xv. 23). (5) Isan' ny loholona amin' ny fireuen' ny Efraima tamin' ny andron' i Ahaza mpanjaka (2 Tant. xxviii. 12). (6) Rain' i Asa ary mpiventy hira (1 Tant. xv. 17). (7) Rain' i Zekaria mpaminany (Zek. i. 1, 7).—J.S.

**BERENIKA**: zanakavavin' i Heroda Agripa I. izy, ary anabavin' i Agripa mpanjakan' ny Jiosy (Asa. xxv. 13, 23; xxvi. 30). Vehivavy ratsy fitondrantena loatra Berenika; ny rahalahin-drainy, dia Heroda, mpanjakan' i Kalkisy, no vadiny voalohany, ary rehefa maty izy dia niara-nitoetra tamin' i Agripa anadahiny hoatra ny vadiny izy. Dia nanam-bady indray Berenika, ary Polemona, mpanjakan' i Kilikia, no vadiny faharoa. Rehefa afaka kelikely dia niverina ho any amin' ny anadahiny indray Berenika, ary taorian' izany dia tonga tokantranomason' i Vespasiana sy Titosy, izay samy emperora tany Roma. Nony nentin' i Festosy Paoly hanatrika an' i Agripa tany Kaisaria, tao koa Berenika, ka dia nihaino ny teny nalahatry Paoly izy.—D.M.

**BERIA**: efatra ny olona natao hoe Beria ao amin' ny Testamenta Taloha; ary izao no teny milaza azy avy: Gen. xlvi. 17; 1 Tant. vii. 20; viii. 13; xxiii. 10.—J.S.

**BERI-SHEBA**: (*Fantsakam-pianianana*): dia anaran-tanàna ela indrindra any Palestina, ao amin' ny faritry ny tany any atsimo. Roa ny tantara milaza ny niandohany: araka ny voalohany (Gen. xxi. 31), dia nisy fantsakana nohadin' i Abrahama tao, ka nahazo ny anarany avy tamin' ny fanekena nataon' i Abrahama sy Abimeleka, mpanjakan' ny Filistina, satria nianiana teo izy roa lahy. Koa natao mafy ny fanekena tamin' ny nanomezan' i Abrahama ondrivavy kely fito tamin' i Abimeleka; ary satria *sheba* ny teny Hebreo milaza 'fito,' dia heverin' ny sasany fa izany no anton' ny anarana hoe Beri-*sheba*. (2) Ny tantara faharoa kosa milaza fa ny anarana hoe Beri-sheba dia avy tamin' ny fanekena nataon' Isaka tamin' ny

mpanjakan' ny Filistina (Gen. xxvi. 31-33); nefa angamba ny fanekena nataon-drainy tamin' i Abimeleka no notsarovana tamin' ny and. 18 sy 33. Tany Beri-sheba Abrahama nitoetra ela, ary teo izy namboly hazo ho fitoeram-pivavahana tamin' i Jehova (Gen. xxi. 33). Tao amin' ny zara-tanin' ny Joda Beri-sheba tany aloha, fa teo aoriana kosa nomena an' ny Simeona (Jos. xv. 28; xix. 2); koa satria tanàna atsimo indrindra tany Palestina izy, ny halavan' ny Tany Masina matetika nolazaina amin' ny teny hoe "hatrany Dana (avaratra indrindra) ka hatrany Beri-sheba," zahao Mpit. xx. 1; 2 Sam. xvii. 11; etc., tahaka ny halavan' i Madagasikara no lazaina indraindray amin' ny fiteny hoe "hatrany Antomboka ka hatrany Faradofay." Tany Beri-sheba no nametrahan' i Samoela ny zanany ho mpitsara hanapaka ny tany atsimo (1 Sam. viii. 2); ary tany koa no nivavahan' ny Jiosy tamin' ny sampy tamin' ny andron' i Ozia mpanjaka (Am. v. 5; viii. 14). Mandraka ankehitriny aza, mbola misy fantsakana fito eo akaikin' ny tanàna. Roa no lehibe, ary dimy no kely; ary anelanelan' ireo roa lehibe ireo dia dimampolo refy. Ny halehiben' ny anankiray dia faharoa mahery, ary hatrany ambany izay misy rano dia fahavalo mahery, fa lalina loatra izany fantsakan-drano izany. Voavoatra amin' ny rafi-bato tsara izy; fa ny vato ao amoron' ny fantsakana dia efa tonta avokoa fa azon' ny mahazaka nentin' ny mpantsaka hatrizay ela izay.—J.S.

**BETA** (Heb. *beth*). Ny hevitry ny teny beth dia 'trano;' ary amin' ny Soratra Masina matetika Beta no akambana amin' ny anarana hafa, tahaka any Bet-ekeda, na "Trano fivoriana" (2 Mpan. x. 12), sy Betlehema, na "Trano mofo," ary Betsaida, na "Tranon-kazan-drano." Malalaka anefa ny ny hoe *beta*, ary tsy miluza trano hiany, fa tempoly sy fonenana ary fitoerana, araka ny hevitry ny teny hafa mikambana aminy.—L.S.

**BERYLA**: zahao VATO SOA.

**BETABARA** (*Tranon' ny fitana*): dia anaran' ny tany anankiray tao ankoatr' i Jordana, izay nanaovan' i Jaona batisa ny olona izay nanatona azy (Jao. i. 28). Tany koa no namonoan' ny olon-Efraima ny Midianita, izay nandositra rehefa noresen' i Gideona (Mpit. vii. 24). Tokony ho nisy fitoerana roa samy natao hoe Beta-bara: ny anankiray tany atsinanana, ankoatr' i Jordana, ary ny anankiray kosa dia tany andrefana; nefa tsy azo lazaina marimarina izany. Ao amin' ny manoskripta ela indrindra ny hoe 'Betania' no misolo ny hoe 'Betabara,' ka dia toy izany ny teny ao amin' ny Baiboly Voahitsy.—L.S.

**BETI-HORONA** (*Tranon' ny tany lempona*): dia anaran' ny vohitra roa, ny anankiray natao hoe "Beti-horona ambony," ary ny anankiray koa "Beti-horona ambany" (Jos. xvi. 3, 5; 1 Tant. vii. 24); ary tao amoron' ny lalana avy any Gibeona mankany Azeka sy ny tany lemaka nonenan' ny Filistina izy, (Jos. x. 10, 11). Tao amin' ny fari-taniny anelanelan' ny zara-tanin' ny Benjamina sy ny Efraima Beti-horona (Jos. xvi 3, 5); ary tamin' ny nizarana ny tany Kanana, dia lasan' ny Efraima izy ka nomena ny Levita, zanak' i Kohata (Jos. xviii. 13, 14; xxi. 22; 1 Tant. vi. 68). Ny lalana miakatra ho any Joda sy Jerosalema avy tamin' ny tany lemaka amoron-dranomasina mamaky an' i Beti-horona ambony sy Beti-horona ambany; koa satria sarotra ny fiakarana dia natao tranofiarovana sy fiambenana izy roa mba hisakana ny fahavalo miakatra avy any andrefana; zahao 1 Mpan. ix. 17; 2 Tant. viii. 5. Tany Beti-horona no nandresen' i Josoa ny mpanjakan' ny Amorita izay nikambana mba hiady amin' ny olon' i Gibeona (Jos. x. 1-12).—L.S.

**BETANIA** (*Tranon-date*, voankazo): dia vohitra kely akaiky an' i Jerosalema (Jao. xi. 18). tokony ho roa maily ao atsinanany. Betania dia fonenan' i Lazarosy ary Maria sy Marta anabaviny; ary vohitra nalehan' ny Tompontsika matetika izy ka dia voalaza eo amin' ny Filazantsara Efatra. Ny niorenan' ny tanàna dia tao ankoatran' ny tendrombohitra Oliva (Mar. xi. 1; Lio. xix. 29) ao amoron' ny lalana mankany Jeriko. Vohitra kely foana ankehitriny Betania, tsy mihoatra noho ny roa-polo ny trano ao, ary *El-Azariyeh*—anarana nalaina tamin' i Lazarosy—no ahafantarana azy izao; fa tao no nanaovan' i Jesosy ny lehibe indrindra tamin' ny fahagagana, dia ny nananganany an' i Lazarosy tamin' ny maty rehefa nalevina tao am-pasana hefarana izy (Jao. xi. 1-44). Toa tany Betania no nitoeran' i Jesosy tamin' ny niakarany ho any Jerosalema isan-taona (Mat. xxi. 17; Mar. xi. 12; Jao. xii.); ary tao akaiky an' i Betania Izy no niakatra ho any an-danitra (Lio. xxiv. 50).—L.S.

**BETELA** (*Tranon' Andriamanitra*): tanàna malaza tany Palestina ity tanàna ity, sady isan' ny tanàna masina izy. Tany Betela no nandrian' i Jakoba raha nanonofy ka nahita tohatra niorina tamin' ny tany, izay nipaka tamin' ny lanitra ny lohany (Gen. xxviii. 19). Ny fitoerana izay nandrian' i Jakoba dia akaiky ny tanàna natao hoe Lozy (Mpit. i. 23); nefa teo aorian' ny nahatongavan' ny Zanak' Isiraely tany amin' ny Tany Masina ny anaran' ny tanàna dia natao hoe Betela, ary voalaza matetika amin' ny Baiboly izy. Tamin' ny andro tsy mbola nisian' ny mpanjaka tamin' ny Isiraely dia nankany Betela ny vahoaka hanontany amin' Andriamanitra izay mety hatao (Mpit. xx. 18, 26, 31; xxi. 2); tao koa no nitandreman' i Finehasa, zafin' i Arona, ny fiaran' ny fanekena (Mpit. xx. 26-28; xxi. 4); ary tato aoriana indray, Betela dia isan' ny tanàna nalehan' i Samoela hitsara ny olona (1 Sam. vii. 16). Ary tao no nasian' i Jeroboama ny zanak' omby vola-

mena anankiray hatao sampy hivavahana; fa tamin' ny faran' ny andron' i Jeroboama kosa dia lasan' ny Joda ny tanàna (2 Tant. xiii. 19). Nalehan' i Elia mpaminany koa izy, ary misy teny milaza fa tao no nitoeran' "ny zanaky ny mpaminany" (2 Mpan. ii. 2, 3). Ary teo aorian' ny andron' i Josia, izay nandrava ny alitara teo (2 Mpan. xxiii. 15-19), tsy misy teny loatra milaza an' i Betela ao amin' ny Soratra Masina afa-tsy Ezr. ii. 28 sy Neh. vii. 32; xi. 31.—L.S.

**BETESDA** (*Tranom-pamindram-po*, na *Trano fiboiboihan-drano*): dia anaran' ny farihy anankiray tany Jerosalema, tao akaikin' ny tsena fivarotan' ondry (Jao. v. 2). Nisy fidirana dimy nanodidina izany farihy izany; ary ireo dia ampy nitoeran' ny marary betsaka, izay niandry ny fihetsiketsehan' ny rano. Tao amin' ity farihy ity no nanasitranan' i Jesosy ilay lehilahy izay efa narary 38 taona. Misy famorian-drano na kamory lehibe any Jerosalema ao amoron' ny mandan' ny tanàna ao atsinanana, ary ao avaratry ny tokotany niorenan' ny Tempoly, izay heverin' ny maro ho Betesda. *Birket Israil* no anarany ankehitriny.—L.S.



*Ny Farihy Betesda* (?)

**BETIFAGA** (*Tranon' aviavy*): dia anaram-bohitra anankiray tao amin' ny ilan' ny tendrombohitra Oliva, dia ao amoron' ny lalana avy tany Jerosalema mankany Jeriko. Voalaza ny anarany miaraka amin' ny anaran' i Betania (Mat. xxi. 1; Mar. xi. 1; Lio. xix. 29), ka dia nifanakaiky izy roa angaha. Fa ankehitriny izao dia rava avokoa ny vohitra, ka tsy misy vato roa mifanongoa aza hita ao hahafantarantsika



*Ny Vavavahadin' i Betlehema.*

marina izay niorenany.—L.S.

**BETLEHEMA** (*Trano-mofo*): dia isan' ny tanàna any Palestina izay ela indrindra, ary satria tanàna nahaterahan' i Jesosy Kristy Tompontsika dia tanàna manan-daza kokoa noho ny sasany izy. Fahataloha ela 'Efrata' no anarany (Gen. xxxv. 16, 19; xlviii. 7), ary teo aorian' ny nahatongavan' ny Zanak' Isiraely tany Kanana hiany no ahitantsika ny anarany hoe 'Betlehema;' ao amin' ny zara-tanin' ny Joda izy ary tokony ho enina maily ao atsimon' i Jerosalema. Indraindray dia natao hoe Betlehema-Joda izy (Mpit. xvii. 7; 1 Sam. xvii. 12; Rota i. 1, 2). Tany Betlehema no nonenan' i Davida raha mbola zazalahy sady niandry ny ondrin-drainy, ary tany no nanosoran' i Samoela azy ho mpanjakan' ny Isiraely (1 Sam. xvi. 1-13). Ny tantara voasoratra amin' ny bokin' i Rota milaza an' i Betlehema indrindra, fa tao no nitoeran' i Boaza, izay nampakatra an' i Rota ho vadiny (Rota ii. 4). Tamin' ny andron' i Rehoboama mpanjaka Betlehema dia natao tanàna mirova (2 Tant. xi. 6); ary avy tany no nialan' ny olona nirai-dia nankany Egypta (Jer. xli. 17). Mika mpaminany nilaza fa any Betlehema no hiterahana an' i Kristy (v. 2); ka dia fantatry ny mpanora-dalàna izay hisehoan' ny Mpamonjy (Mat. ii. 5, 6; Jao. vii. 42). Amin' ny Test. Vao. hitantsika indray ny anarany hoe Betlehema-Joda (Mat. ii. 1, 5); ary koa, natao hoe "Tanànan' i Davida" izy (Lio. ii. 4). Fa raha mbola maharitra izao tontolo izao, Betlehema no malaza satria teo no nahaterahan' ny Mpamonjy, dia Jesosy Zanak' Andriamanitra, Izay

niseho teo amin' ny nofo. Tany Betlehema —'trano-mofo'—no nisehoan' Izay "Mofo velona," ary "Mofon' aina" (Jao. vi. 48-51). Mandraka ankehitriny misy tanàna hiany ao, ka sahabo ho 3000 ny isan' ny mponina izao, sady Kristiana avokoa izy, hono.

**Betlehema** (2): tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Zebolona, izay tsy voalaza afa-tsy eo amin' ny Jos. xix. 15.—L.S.

**BETOELA** (*Lehilahin' Andriamanitra*): dia zanak' i Nahora, rahalahin' i Abrahama, ary rain' i Labana sy Rebeka (Gen. xxii. 23; xxiv. 15, 24, 47, 50; xxv. 20; xxviii. 2, 3). Na dia voalaza matetika toy izany aza ny anarany, indray mandeha hiany Betoela no miseho amin' ny tantara; ary tamin' izany aza, toa ambanimbanin' i Labana zanany izy (Gen. xxiv. 50); fa Labana hiany no toa nitarika ny raharaha rehetra ny amin' ny haneken' i Rebeka ho vadin' Isaka. Koa maro sady samy hafa ny hevitry ny mpanoratra ny amin' ny anton' izany fahambanian' i Betoela izany. Nefa kosa, fanaon' ny olona amin' izany tany izany izay nataon' i Labana; fa ny anadahin' ny tovovavy no mpiaro azy indrindra ka namaly izay sahy hanao ratsy aminy, ary nitarika ny raharaha rehetra raha nisy ta-hanambady ny anabaviny; zahao ny tantaran' i Levy sy Simeona ary Dina anabaviny, Gen. xxxiv. 5, 11, 25; zahao koa Mpit. xxi. 22; 2 Sam. xiii. 20.—J.S.

**BETSAIDA** (*Tranon-kazandrano*). Roa ny tanàna natao hoe Betsaida voalazan' ny Filamantsara Efatra, dia izao:

(1) **"Betsaida any Galilea"** (Jao. xii. 21) dia tanàna nahaterahan' i Andrea sy Petera ary Filipo (Jao. i. 44; xii. 21). Tao amin' ny tany lemaka natao hoe Genesareta izy (Mar. vi. 45, 53), ka dia tany Galilia Andrefana. Ny anaran' ny tanàna dia famantarana fa maro ny mpaka hazandrano nitoetra tao; ary Betsaida no isan' ny tanàna nanaovan' i Jesosy fahagagana maro sady notenenininy mafy noho ny tsi-finoany (Mat. xi. 21).

(2) **Betsaida-Joliasy**. Raha Mar. vi. 31-53 sy Lio. ix. 10-17 no heverina, dia toa ao atsinanan' ny Ranomasin' i Galilia ny tanàna natao hoe Betsaida, izay nampihinanan' i Kristy ny olona 5000. Ary fantatra marina fa misy tanàna tao atsinanana natao hoe Betsaida, izay nataon' i Filipo tetraka ho lehibe sady tsara tarehy lavitra noho ny toetrany tany aloha; ary dia nomen' i Filipo anarana hoe Betsaida-Joliasy, mba hanavaka azy amin' ilay Betsaida hafa any Galilia, ary mba hanomo voninahitra an' i Jolia, zanakavavin' ny emperora tany Roma. Ary tao Betsaida no nanaovan' i Filipo fanasana lehibe sady voaravaka tsara, ka nony maty izy tao no nandevenana azy. Ity Betsaida tao atsinanan' ny Ranomasin' i Galilia ity tokony ho nolazaina eo amin' ny Mar. viii. 22.—L.S.

**BETI-SANA** (*Trano fitsaharana*): dia tanàna anankiray tao amin' ny zara-tanin' ny Manase (1 Tant. vii. 29). Raha vao tonga ny Zanak' Isiraely tany Palestina, ny Kananita tompon-tany nonina tao, ary tsy noroahin' ny Zanak' Isiraely izy, fa navelany hitoetra tao hiany (Mpit. i. 27). Rehefa resin' ny Filistina Saoly mpanjaka, ny fatiny sy ny fatin' ny zanany telo lahy dia nohomboan' ny Filistina tamin' ny mandan' i Beti-sana, fa tao akaikiny no nandreseny an' i Saoly sy ny miaramilany; fa rehefa afaka kely tonga ny olon' i Jabesi-gileada nony alina, dia nanesotra ny faty ka nandevina azy (1 Sam. xxxi. 10-13).—L.S.

**BETI-SEMESY** (*Tranon' ny masoandro*). Efatra ny tanàna natao Beti-semesy voalazan' ny Test. Tal., ary angamba tanàna nivavahan' ny olona tamin' ny masoandro izy rehetra fony mbola tsy tonga ny Zanak' Isiraely. (1) Tanàna tao amin' ny sisin' ny zara-tanin' ny Joda tany avaratra (Jos. xv. 10; 2 Tant. xxviii. 18); ary nomena ny mpisorona ho isan' ny tanàna honenany (Jos. xxi. 16). Tao amin' ny tanàna izay an' ny Dana nisy anankiray natao hoe *Ir-semesy* ('*Tanànan'* ny masoandro,' Jos. xix. 41), ary izy io sy Beti-semesy dia iray hiany angaha. Tany Beti-semesy no nitondran' ny Filistina ny fiaran' ny fanekena; koa faly loatra ny mponina tao, ka dia sahy hanaisotra ny saron' ny fiara sy hijery ny ao anatiny izy. Fa noho ny tsy nanajany ny zavatra masina, maro ny mponina tao Beti-semesy no novonoin' i Jehova (1 Sam. vi. 9-19). (2) Tanàna tao amin' ny sisin-tanin' ny Isakara (Jos. xix. 22). (3) Tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Naftaly tany an-tendrombohitra, sady tanàna mirova, fa ny mponina tsy mba noroahin' ny olo-Naftaly (Jos. xix. 38; Mpit. i. 33). (4) Tanàna ela tany Egypta izay voalazan' i Jeremia (xliii. 13), ary sahala amin' izay atao hoe *Ona* ao amin' ny Gen. xli. 45. Malaza noho ny fivavahana tamin' ny masoandro tao izy sy ny fahendren' ny mpisoron' ny Egyptiana izay nonina tao.—J.S.

**BEZALELA** (*Ao amin' ny alok' Andriamanitra*, na, *Zanaky ny Fiarovan' Andriamanitra*): dia mpiasa mahay avy tamin' ny firenen' ny Joda, izay nitandrina ny raharaha rehetra momba ny nanaovana ny Tabernakely tany an-efitra mbamin' ny fanaka sy ny fombany (Eks. xxxi. 1-11; 1 Tant. ii. 3, 20). Ary mba hahavitan' i Bezalela tsara izany raharaha masina izany, dia nampianarin' ny fanahin' Andriamanitra izy, hahiratan' ny sainy sy hahaizan' ny tanany. Oholiaba sy ny sasany izay niaraka tamin' i Bezalela nanao ny raharahan' ny Tabernakely, nefa toa samy fehin' i Bezalela, izay lehiben' ny mpiasa rehetra ireo. Nolazain' ny boky Eksodosy izy ho nahazo "fahendrena sy fahiratan-tsaina sy fahalalana ny amin' ny tao-zavatra samy hafa: dia ny hihevitra hanao asa kanto, ny hiasa volamena sy volafotsy ary varahina ...mba hanaovany ny tao-zavatra samy hafa."—J.S.

**BEZEKA**. Nisy tanàna roa izay natao hoe Bezeka tany Palestina; nifanakaiky tao

amin' ny lálana mankany Beti-sana avy tany Sekema izy. (1) Tanàna nanjakan' i Adonibezeka (Mpit. i. 5). (2) Tanàna izay nanisan' i Saoly mpanjaka ny vahoakany vao nandeha hamonjy ny an' i Jabesi-gileada izy (1 Sam. xi. 8).—L.S.

**BEZERA**: dia isan' ireo tanàna enina izay natokana handosiran' ny mpamono olona izay efa nahafaty olona tsi-nahy (Deo. iv. 43; Jos. xx. 8; xxi. 36; 1 Tant. vi. 78). Tany an-efitra izy, tao amin' ny tany lemak' i Moaba sady tao amin' ny zara-tanin' ny i Robena, ka dia atsimo indrindra amin' ny tanàna fiarovana enina izy. [TANANA FIAROVANA.—J S.

**BIBILAVA** sy **MENARANA**. Enina ny teny Hebreo ao amin' ny Baiboly enti-milaza ny karazan' ny bibilava sy ny menarana, dia samy hoheverina kely tsirairay izy.

1. **Nachash.** Teny malalaka io·ka entimilaza ny karazam-bibilava maromaro. Voalaza ny hafetseny (Gen. iii. 1); ny fahendreny (Mat. x. 16); ny herin' ny sasany hahafaty raha manaikitra (Sal. lviii. 4; cxl. 3; Ohab. xxiii. 32; Nom. xxi. 9); ny fanaony mamitsaka ao anaty fefy sy ao anaty lavaka ao amin' ny rindrin-trano (Mpit. T. x. 8; Amo. v. 19): ny itoerany eo amin' ny tany maina be fasika (Deo. viii. 15); ny fahaizany mandeha faingana, na dia tsy manan-tongotra aza (Ohab. xxx. 19); ary ny anatodizany (Isa. lix. 5). Ny fahaizan' ny olona sasany mahafolaka ny bibilava dia zavatra fantatra hatramin' ny andro ela taloha sady voalaza ao amin' ny Sal. lviii. 5; Mpit. T. x. 11; sy Jer. viii. 17. Ny bibilava dia voalazan' ny Soratra Masina ho mihinam-bovoka (Gen. iii. 14; Isa. lxv. 25; Mik. vii. 17); ary marina hiany izany, fa satria ny rembin' ny bibilava dia haniny eo amin' ny tany, dia vovoka koa no ateliny miaraka amin' izany. Ary fantatra marina fa tamin' ny namitahan' ny Devoly an' i Eva, dia naka ny endriky ny bibilava izy, koa amin' izany izy dia atao hoe "ilay menarana ela" (Apok. xii. 9; 2 Kor. xi. 3). Koa hatramin' ny ela indrindra, saiky amin' ny firenena rehetra, ny bibilava dia atahoran' ny olona ka ataony ho ohatry ny hery ratsy sady manimba; ny firenena sasany anefa manaja azy ho andriamaniny. Ny "menaran' afo" izay nampahory ny Isiraelita tany an-efitra dia angamba karazam-bibilava hita matetika any Arabia, dia ilay atao hoe *Cerastes*, na ny *Naia haje*, izay mahafaty faingana raha manaikitra (Nom. xxi. 6-9). Ny aretina mahamay na ny fanaintainana mampangirifiry fatratra avy amin' ny nanakerany ny olona angamba no nanaovana azy hoe "menaran' *afo*."

2. **Eph'eh** dia teny hita ao amin' ny Job. xx. 16; Isa. xxx. 6 sy lix. 5 (ao amin' ny Baiboly Hebreo), ary adika hoe "vipera" ao amin' ny Joba, izay toa karazam-bibilava madinika nefa mahafaty faingana raha manaikitra. Ilay bibilava niraikitra tamin' ny tanan' i Paoly tany Melita angamba dia vipera.

3. **Acshub.** Indray mandeha hiany no ahitana ity teny ity, dia ao amin' ny Sal. cxl. 3, ary adika hoe "menarana." Raha tahaka ny hevitry ny sasany, dia ilay bibilava atao hoe *Adder*, na *Puff-adder* (Eng.), izany, izay misy mamakitratra ny halavany, ary manabontsina ny tendany raha tezitra izy.

4. **Pethen.** Ity teny ity dia hita ao amin' ny Deo. xxxii. 33; Job. xx. 14, 16; Sal. lviii. 5; xci. 13; Isa. xi. 8. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, ny bibilava izay ataon' ny Hebreo hoe *pethen* dia ilay bibilava atahoran' ny olona indrindra atao hoe *Cobra* (*Naja haje*), izay hita any Egypta sy India ary ao amin' ny tany hafa koa. Vakio *Teny Soa*, Deo. 1887, pejy 187.

5. **Tsepha**: zahao Ohab. xxiii. 32; Isa. xi. 8; xiv. 29; lix. 5; Jer. viii. 17. Tsy fantatra marina izay karazam-bibilava voalazan' ireo teny ireo.

6. **Shephiphon** (ao amin' ny Gen. xlix. 17 hiany). Izany bibilava izany angaha dia ilay atao hoe *Horned viper*, na 'vipera manan-tandroka' (*Cerastes*), izay miery ao anaty lavaka ka manaikitra ny olona mandalo. Izay atao hoe 'tandrony' anefa dia ny vanginy roa eo amin' ny taolam-balanorano ambany, izay lava ka mitranga hoatra ny tandroka roa.—J.S.

**BINOY**: anaran' olona dimy voalazan' ny bokin' i Ezra sy Nehemia izany; zahao Ezr. viii. 33; x. 30-38; Neh. vii. 15; x. 9.—J.S.

**BILDADA** (*Zanaky ny fifandirana*): anankiray tamin' ireo telo lahy sakaizan' i Joba, izay avy namangy azy tamin' ny fahoriany; izy nandaha-teny faharoa tamin' ny teny fifandirana nentin' izy telo lahy nanohitra an' i Joba (Job. ii. 11; viii. 1; xviii. 1; xxv. 1). Natao hoe 'Sohita' izy, ary araka ny Septoaginta, dia andriana na lehiben' i Soaha, dia ny tany nonenan' ny taranaky Soaha, zanakalahy fahenina an' i Ketora sy Abrahama. Mafy hiany ny teny nentin' i Bildada hanohitra an' i Joba, ary maro ny fanoharana nataony; ary tezitra izy satria Joba nanamarina ny tenany, ka dia naneso sy nanameloka azy izy.—T.T.M.

**BILHA**: dia ankizivavin-dRahely, vadin' i Jakoba. Nony hitan-dRahely fa tsy niteraka izy dia naloniny Leaha rahavaviny, ary Bilha dia nalain' i Rahely ka nomeny an' i Jakoba ho vadiny mba hahazoany zaza aminy. Dia niteraka zanakalahy roa ho an' i Jakoba Bilha, ary Dana sy Naftaly no natao anarany (Gen. xxx. 1-8).—D.M.

**BIRIKY** (Eng. *brick*; Fr. *brique*). Zavatra tsy fantatra ela loatra taty Madagaskara ny fanaovam-biriky, fa tamin' ny taona 1864 no vao nampianaran' Ingahy Cameron ny Malagasy izany, tamin' izy nanomboka nanao ny Trano Fitsaboana any Analakely. Nefa kosa, ny biriky fanaovan-trano efa fantatry ny firenena any Eropa sy Asia ary Afrika

ela dia ela; ary hatramin' ny telo arivo taona izay ny Egyptiana sy ny olom-Babylona ary ny firenena sasany nanao biriky sy trano biriky; ary ny biriky voadotra betsaka nataony maharitra mandraka ankehitriny ho vavolombelon' ny fahaizan' ny mpanao azy tamin' ny andro fahiny.

Ny biriky voalazan' ny Baiboly dia roa karazana: (1) Biriky natao tamin' ny tany manga misy tany ravo ary nasiana mololo na bozaka hampitambatra azy tsara, ary dia nahahy tamin' ny hain' andro. Biriky tahaka izany no voalazan' ny Soratra Masina indrindra; ary ny fanaovana azy no tena fanompoana nataon' ny Zanak' Isiraely raha mbola andevo tany Egypta izy (Eks. i. 13, 14). Ary ny sary ao amin' ny lafin-tranon' ny tranon-tsampy sy ny fasana, izay mbola maharitra mandraka ankehitriny any Egypta, no ahitantsika ny fanaon' ny Egyptiana tamin' ny nanaovany biriky sy ny nandrafetany azy, etc. Saiky ny trano rehetra tany Egypta, na ny tranon' olona, na ny tranon' ny fanjakana, dia trano biriky, ka dia tena raharahan' ny olona maro ny manao biriky. Sady mora vidy no mora atao ny biriky ahahy amin' ny hain' andro; dia ny ampiantany sy ny fefy sy ny mandan-tanàna sy ny tranon' olona ary ny fasana—dia natao biriky avokoa izy rehetra; ny tranon-tsampy hiany sy ny fasan' ny mpanjaka no natao vato mafy. Rehefa hitan' ny lehibe tany Egypta fa betsaka ny biriky notadiavin' ny vahoaka, dia nanao lalàna izy mandrara ny olona rehetra tsy hanao biriky, fa ny fanjakana hiany no nanao ka nivarotra azy tamin' izay nanao trano. Ary satria betsaka ny olona efa nobaboina tamin' ny tafika nentin' ny Egyptiana, dia nahavita biriky mora foana ny fanjakana, ka nahazo vola be hiany toy izany izy. Ary fandrao hisy hanao biriky ho azy ny olona, dia nisy marika natonta tamin' ny isam-biriky tsirairay, misy ny anaran' ny mpanjaka na ny lehibe; ary mbola hita mandraka andro any ny soratra tamin' ny biriky nalaina tamin' ny trano efa rava any Egypta. Koa satria tonga andevon' ny fanjakan' i Egypta ny Zanak' Isiraely, izy, tahaka ny olona avy tamin' ny firenena hafa koa, nanao biriky betsaka ho an' ny tompony ary nanao trano fitehirizam-bary sy fitehirizan-drakitra, mbamin' ny trano hafa koa ho an' ny mpanjakan' i Egypta (Eks. i. 11). Efa hita koa fa betsaka indrindra ny biriky misy ny anaran' i Thothmes III.; ary izy dia isan' ny mpanjakan' i Egypta izay nanjaka tamin' ny nitoeran' ny Zanak' Isiraely tany.



*Ny fanaovana sy fandatsaham-Biriky tao amin' ny Egyptiana.*

Ny fanao tamin' ny nanaovana biriky izay miseho amin' ny sary voalaza teo dia mitovitovy amin' izay mbola fanao any Egypta mandraka ankehitriny. Ny tany dia nentina an-karona avy tamin' ny Neily, dia natao an-tontany, dia nasiana rano vao nohosen' ny tongotry ny mpiasa. Ary hita amin' ny sary fa ity raharaha ity, izay mafy indrindra,

dia nataon' ny olona fotsy hoditra, dia izay efa nobaboina, fa tsy mba nataon' ny Egyptiana tompon-tany, izay miseho ho mena hoditra; fa raharaha mahareraka izany ka tsy nataon' ny Egyptiana; zahao Nah. iii. 14, 15. Ary ny fanao sisa tamin' ny nanaovana biriky dia sahalahala amin' ny fanao aty amintsika. Tamin' ny aoriana dia tonga mafimafy kokoa ny fanompoan' ny Zanak' Isiraely, fa tsy nomena mololo intsony izy, fa nasaina hankany an-tsaha hitady vodivary ho solon' ny mololo, nefa ny isan' ny biriky hataony dia tsy latsaka noho ny tamin' ny taloha hiany (Eks. v. 6-19). Ny ankabiazan' ny biriky fanaon' ny Babyloniana sy ny Asyriana tamin' ny nanaovany trano dia biriky nahahy tamin' ny hain' andro hiany; ary rehefa nodorana ny tranon' ny andriana tany Nineve, dia nirodana ny rindrin-trano azon' ny ranonorana, ary ny vato-fisaka voasoratra izay toa temitry ny efi-trano dia nianjera, fa ny tarehiny tao no ambany dia nosaronan' ny biriky izay nody tany indray rehefa afaka kely; ary dia narovana tsara izy hatramin' ny andro vao faingana izay nahitan-dry Mr. Layard sy ny Vazaha sasany azy. [NINEVE.]

(2) Ny biriky nataon' ny olona taorian' ny Safo-drano hanaovany ny trano avo tany Babela dia biriky voadotra (tahaka izay ataon' ny Malagasy hoe *tanimanga*), ary *bitomena* na *asfalta* no natao solon' ny sokay handrafetana azy (Gen. xi. 3). Biriky voadotra toy izany no natao tany Babylona koa, ary betsaka izy no mbola hita ao amin' ireo bongan-tany misy trano rava any Babylona sy Nineve. Indraindray dia nasiana zavatra hoatra ny varinesy na fitaratra ny biriky, ary nisy sary sy soratra samy hafa natao ho haingon' ny trano. Manify ireo biriky ireo ary efa-joro somary lavalava.—J.S.

**BISOPY** (Gr. *episkopos;* Eng. *bishop;* Fr. *evêque*) *:* vakio MPITANDRINA.

**BITERNA**: teny Englisy (*bittern*) izany,



*Biterna.*

ary ao amin' ny Baiboly taloha dia natao dikan' ny teny Hebreo hoe *kippod;* ary angamba marina hiany izany nandikana azy izany, fa voalaza miaraka amin' ny sama sy ny vorona hafa izy (Isa. xiv. 23; xxxiv. 11; Zef. ii. 4). Vorona lehibe ny biterna (*Botaurus stellaris*) sady karazan' ny vano, ary hita matetika ao amin' ny hotsaka sy ny honahona izy. Ao amin' ny Baiboly Voahitsy anefa dia nadika hoe "sokina" ny teny Hebreo, nefa toa tsy marina izany, fa 'biterna' no tokony ho izy.—J.S.

**BITYNIA**: fizaran-tany tao Asia Minora voalaza ao amin' ny Asa. xvi. 7 sy 1 Pet. i. 1. Bitynia, ilay fizaran-tany tamin' ny fanjakana Romana, dia nifanila tamin' i Asia tao andrefana, ary an' i Frygia sy Galatia tao atsimo sy atsinanana, ary ny Ranomasina Mainty dia tao avaratra; fa novana matetitetika hiany ny fari-tany tao atsinanana. Nisy mpanjaka natao hoe Nikomedesy III. nanome azy ho an' ny Romana. Ny tanàna izay renivohiny no natao hoe Nikæa, izay malaza noho ny Konsilia lehibe vory tao tamin' ny taona A. D. 325, mba hihevitra izay tokony hatao amin' ny olona maro natao hoe Ariana, izay diso finoana.—J.R.

**BOANERJESY**, izay hoe raha adika, Zanabaratra, dia anarana nomen' ny Tompo an' i Jakoba sy Jaona, zanak' i Zebedia (Mar. iii. 17). Izay fantatry ny Tompo ny amin' ny ho toe-panahin' izy roa lahy no nanomezany azy izany anarana izany angaha. Nomen' ny mpanoratra sasany anarana hoe 'Apostolin' ny Fitiavana' Jaona; kanefa kosa tsy avy tamin' ny fahalemen-tsainy izany tsy akory; ary indraindray aza niseho fatratra ny fahazotoan' izy roa lahy ka tsy azo deraina akory ny teniny (Lio. ix. 54; Mar. ix. 38; x. 35-41). Ary hevero koa ny teny sasany nosoratan' i Jaona eo amin' ny epistiliny, nentiny nanda ny hevitra tsi-izy, fa nazoto dia nazoto nanambara izay fantany ho marina izy (1 Jao. ii. 9, 22; 2 Jao. 10). —H.E.C.

**BOAZA**: dia lehilahy nanan-karena tany Betlehema, izay havan' i Elimeleka, vadin' i Naomy. Rehefa tafaverina Naomy sy Rota vinantoni-vavy avy tamin' ny tany Moaba, Boaza dia nampakatra an' i Rota ho vadiny, sady nanavotra ny tanimbarin' i Malona, vadin' i Rota, izay efa maty; zahao ny bokin' i Rota. Obeda no zanak' i Boaza sy Rota, dia tonga isan' ny razan' i Jesosy Kristy Tompo izy (Mat. i. 5).

**Boaza** koa no natao anaran' ny andry varahina anankiray tao am-bavahadin' ny Tempoly nataon' i Solomona. Tao anilany an-kavia izy, ary nisy andry hafa natao hoe 'Jakina' tao an-kavanana; ary samy fahefatra sy mamakitratra avy ny hahavony (1 Mpan. vii. 15, 21; 2 Tant. iii. 15).—P.G.P.

**BOKA**: zahao FANAFODY.

**BOKIMA** (*Fitomaniana*) *:* dia anarana nomena ny fitoerana anankiray tao andrefan'

i Jordana, izay nisehoan' ny Anjelin' i Jehova tamin' ny Zanak' Isiraely mba hananatra azy noho ny tsy nanarahany ny didin' Andriamanitra sy ny halainany tsy handray ny tany soa. Tao no nitomanian' ny olona, ka izany no nahazoan' ny tany anarana (Mpit. ii. 1-5). Tany avaratr' i Gilgala Bokima, ary tsy lavitra an' i Silo-angaha izy.—J.S.

**BOKSO** (Heb. *teassuhr ;* Lat. *buxus ;* Eng. *box*) : anaran-kazo voalaza indroa amin' ny Soratra Masina, dia amin' ny Isa. xli. 19 sy lx. 13. Tsy fantatra marina ny hazo nolazain' ny Hebreo hoe *teassur ;* fa Isaia milaza azy ho isan' ny hazo izay natao ho voninahitr' i Libanona, ka hita amin' izany fa naniry betsaka any izy. Koa araka ny hevitry ny olona sasany, izany dia karazan' ny sedara natao hoe *sherbina*, izay kely kokoa noho ny tena sedara, ary ny sampany koa mijoro kokoa noho ireny. Ny endriny dia saiky mitovy amin' ny *filao* aty, nefa mifanizina kokoa ny raviny, sady fohy kokoa no tsy misy tonona tahaka ny azy. Kanefa kosa maro ny olona izay mihevitra fa ny teny Hebreo milaza ny hazo bokso (*Buxus sempervirens*). Izany hazo izany mbola maniry betsaka any Eoropa sy Asia, ary tokony ho efa nisy tao an-tendrombohitra Libanona, ka nentina niaraka tamin' ny hazo sedara izay nampanalain' i Solomona hanaovana ny tempoly. Hazo tsara sady mafy no mateza ny bokso, ary ny tarehin' ny volon-kazo dia vony tsara, saiky tahaka ny vandrika, fa ny raviny anefa dia kely lavitra noho izany. Amin' ny tany sasany hazo fohifohy hiany ny bokso ka tsy mihoatra noho ny 13 na 14 fita, fa amin' ny sasany kosa dia saiky 30 fita ny hahavony.—R.T.

**BORIKY** (Fr. *bourrique ;* Eng. *ass*) : mitovy tarehy ny boriky manompo sy ny boriki-dia, kanefa samy hafa indrindra ny ataony sy ny fanahiny, fa tsy azo folahina ny boriki-dia. Ary mihoatra noho izany, ny zana-boriki-dia, na dia teraka ao amin' ny fisoko aza ka mitombo any an-tsaha, tsy mety ho voafolaka tahaka ny boriky manompo tsy akory, satria dia mandrakariva izy.



*Boriki-dia.*

Biby mahay mandeha faingana noho ny soavaly ny boriki-dia. Hendry koa izy ; mahiratra indrindra ny masony ; ary malady ny fandrenesany sy ny fanamboloany ; koa dia sarotra sy mafy indrindra ny misambotra azy. Toy ny fanaon' ny bidi-dia hafa, dia miakatra ny tanety izy mba hitazana ny fahavalony. Miara-mandeha ny boriki-dia hatramin' ny telo na efatra, ary indrindra hatramin' ny zato aza no miray dia ; ary miara-mandehandeha lavitra izy mba hitady hanina. Raha mahazo amin' ireny ny olona, saiky tsy mety mitondra entana na mitarika ny kalesy izy (Job. xxxix. 5-8). Maharitra hanoanana ela dia ela toy ny rameva ny boriky, ary raha maraorao ny tany, na be vato aza, dia afaka mandeha faingana noho ny soavaly izy, satria manana kitro kely sy maranitra, fa mibolisatra ao ny kitron-tsoavaly.

Ny fanao tamin' ny taloha dia mba ho fitaingina izy ; ary raha fotsy fa tsy mavo izy dia mety ho an' ny mpanjaka sy ny mpanankarena, toy ny voalaza ao amin' ny bokin' ny Mpitsara (v. 10). Fa ny boriky fotsy dia faingam-pandeha noho ny mavo, kanefa tsy matanjaka izy, ary tsy mety velona amorondranomasina toy ireo. Amin' ny fahavaratra dia mena kely ny volon' ny boriki-dia, ary mainty ny eo ambonin' ny lamosiny ; fa amin' ny ririnina manaraka dia miova mainty fotsy indray izy.

Tsy nety nihinana ny nofon' ny boriky ny Jiosy ; kanefa, satria mafy ny mosary tany Samaria tamin' ny andron' i Elisa, dia nihinana nofom-boriky hiany ny olona satria saiky maty noana izy (2 Mpan. vi. 25). Ny olona hafa any Syria tia indrindra ny nofony, ary araka ny heviny tsy misy hena fy toy izany. Ny faherezan' ny boriki-dia mandeha dia voalaza ao amin' ny Jer. ii. 24. —I.D.

**BOZA** : zanakalahi-aivon' i Milka sy Nahora izy (Gen. xxii. 21). Eliho, sakaizan' i Joba, dia atao hoe 'Bozita,' dia taranak' i Boza angaha izy, fa avy tany Arama (Job. xxxii. 2), ary Arabia Efitra na Bevato no toa fonenan' ireo ; zahao Jer. xxv. 23. (2) Nisy Boza anankiray koa voalaza ao amin' ny taratasy milaza ny taranak' i Gada (1 Tant. v. 14).—P.G.P.

**BOZRA** (1) : tanàna tany Edoma izany, dia ilay tanànan' i Jobaba, zanak' i Zera, izay isan' ny mpanjaka voalohandohany tamin' izany tany izany (Gen. xxxvi. 33 ; 1 Tant. i. 44). Izany koa angaha no ilay voalazan' Isaia (xxxiv 6 ; lxiii. 1) sy Jeremia (xlix. 13, 22) sy Amosa (i. 12) ary Mika (ii. 12). Ataon' ny maro fa maharitra ambaraka izao izy, nefa *El-Busaireh* no anarany, ka miorina ao amin' ny tany avo atsimo-atsinanan' ny Ranomasina Maty izy.

**Bozra** (2) : dia tanàna voalazan' i Jeremia ho isan' ny tanànan' i Moaba (Jer. xlviii. 24) ka lazainy ho ao amin' "ny tany lemaka ;"

dia tokony ho ao amin' ny tanety avoavo ao atsinanan' ny Ranomasina Maty izy.—J.R.

[Raha toy ny hevitry ny sasany anefa, ilay Bozra voalazan' i Jeremia dia tsy ao atsinanan' ny Ranomasina Maty, fa ao avarabaratra; ary ao amin' ny tany atao hoe ankehitriny *Hauran*, dia atsinanan' i Jordana. Isan' ny tanàna lehibe sy tsara rafitra indrindra ao amin' ny tany atsinanan' i Jordana io Bozra io. Efatra maily no halavan' ny mandany, ary betsaka ny trano teo ivelan' ny manda aza. Mafy indrindra ny trano fiarovana, fa efa rava ela ny tanàna, ary vitsy foana ny mponina ao ankehitriny. Ny anarana ahafantaran' ny olona azy izao dia *Busrah*, fa *Bostra* no anarany tamin' ny nahafahan' ny Grika sy ny Romana azy.—J.S.]

## D

**DABERATA**: anaran-tanàna tao amin' ny faritry ny tanin' ny Zebolona atsimoatsinanana, fa an' ny Isikara (Jos. xxi. 28; xix. 12; 1 Tant. vi. 57). Isan' ny tanàna nomena ny zanak' i Levy Daberata, ary tao amin' ny ilan' ny tendrombohitra Tabora no niorenany; fa mbola misy vohitra kely ao atao hoe *Debarieh*.—J.S.

**DAGONA** (*Hazandrano*): dia anaran-tsampy ambony indrindra tany Filistia, ary tao amin' ny tanàna Gaza sy Asdoda no nisy ny tempoliny (Mpit. xvi. 23; 1 Sam. v. 1-3). Ary nisy koa tanàna roa natao hoe Betidagona, na Tranon-dagona, tao amin' ny zara-tanin' ny Joda sy Asera, izay tokony ho efa nisy ny tempoliny koa (Jos. xv. 41; xix. 27). Tahaka ny lehilahy, hono, no endriky ny sarin' i Dagona hatramin' ny lohany ka hatramin' ny tratrany, fa ny ambany kosa dia tahaka ny hazandrano. Tao amorondranomasina ny tany Filistia, ka izany angaha no fototr' izay nivavahan' ny olona tamin' ny sampy hazandrano toy iny. Ny tempoliny tany Asdoda dia noravan' ny Jiosy tamin' ny taona B.C. 148. Ary ao amin' ny tany sasany amoron' ny Ranomasina Mediteraneana dia mbola atao hiany, hono, ny fombam-panajana an' i Dagona; nefa kosa, tsy fantatry ny mpanao fa fanajan-tsampy no nisehoan' izany.—W.M.

**DALMANOTA**: dia tanàna ao atsinanan' ny Ranomasin' i Galilia, akaiky an' i Magdala (Mat. xv. 39 sy Mar. viii. 10). Tokony ho tao amin' ny fitoerana atao hoe "ny loharano mangatsiaka" no niorenan' ny tanàna. [MAGDALA.]—J.R.

**DALMATIA**: tany avoavo manamorona ny Ranomasina Adriatika ao atsinanana, ary mahatratra hatramin' ny ony Naro any atsimo ka hatramin' ny ony Savosy any avaratra. Titosy no nirahin' i Paoly hankany Dalmatia (2 Tim. iv. 10). Ary Paoly koa efa nitory teny tao sy tamin' ny tany manodidina azy (Rom. xv. 19).—J.R.

**DAMARY**: vehivavy tany Atena izay nampanaikena ho Kristiana noho ny teny notorin' i Paoly teo anatrehan' ny olona maro be vory tao. Noheverin' ny sasany taloha fa vadin' i Dionysio Areopagita ity vehivavy ity, kanefa tsy misy teny manamarina azy akory (Asa. xvii. 34).—D.M.

**DAMASKOSY**: tanàna ela sady malaza izany. Miorina ao amin' ny tany lemaka makadiry sady mahavokatra ao atsinanan' ny tendrombohitra tomandavana atao hoe Anti-Libanona, ao amoron' ny efitr' i Syria. Somary boribory ny lemaka, ary ny mamaky azy dia tokony ho 30 maily, ary ny ony koa atao hoe Abana sy Farpara (2 Mpan. v. 12) no fototry ny fahavokaran' izany tany lemaka izany. Ilay mpitantara malaza atao hoe Josefosy manao ny tanàna ho naorin' i Oza zanak' i Arama sy zafin' i Sema. Amin' ny tantaran' i Abrahama (Gen. xiv. 15) no ahitantsika ny anarany voalohany amin' ny Soratra Masina, ary ilay mpiandry ny tranon' i Abrahama no avy tany (Gen. xv. 2). Tsy voalazan' ny Soratra Masina indray izy raha tsy tamin' ny andron' i Davida (2 Sam. viii. 5; 1 Tant. xviii. 5), izay niadian' ny Zanak' Isiraely tamin' i Syria. Nahery Davida tamin' izay ka "nahafatesany olona 22,000 koa ny Syriana," koa dia tonga tompon' izany tany izany Davida ka nametraka miaramila Isiraelita teo (2 Sam. viii. 6). Tamin' ny andron' i Solomona indray nisy mpanompon' ny mpanjakan' i Zoba natao hoe Rezona izay nanandra-tena ho mpanjakan' i Damaskosy, ary izy dia tonga fahavalon' ny Isiraely (1 Mpan. xi. 23-25). Taoriana kelin' izany ny mpianakavin' i Hadada no tonga nahery teo, ary Beni-hadada, zafin' ilay niady tamin' i Davida, niaraka tamin' i Basa, mpanjakan' ny Isiraely, koa hiady tamin' i Asa (1 Mpan. xv. 19; 2 Tant. xvi. 3); ary taorian' izany indray dia niaraka tamin' i Asa izy hamely an' i Basa (1 Mpan. xv. 20). Nodiasan' ny zanany atao hoe Hadada IV. izy (Benihadada hiany no anarany amin' ny Soratra Masina), izay noresen' i Ahaba (1 Mpan. xx.). Telo taona taorian' izany indray dia raikitra ny ady, satria Ahaba nanao azy ho tompon' ilay tanàna atao hoe Ramota-gileada (1 Mpan. xxii. 1-4). Resy teo Ahaba ka maty; ary noho izany dia nahery ny Syriana teo Damaskosy. Tamin' ny nanjakan' i Jorama dia namely sy nampahory ny Isiraely indrindra izy ary nitondra tafika hanao fahirano an' i Samaria kanefa ny fanjakany dia vonjen' Andriamanitra tamin' ny fahagagana (2 Mpan. vi. 24; vii. 6, 7). Rehefa afaka izany toa sahirana loatra ny tompon-tany tany Damaskosy niaro ny taniny tamin' ny mpanjaka mahery hafa izay namely azy. Tamin' izay Beni-hadada dia novonoin' i Hazaela mpanompony ary dia tonga mpanjaka Hazaela araka ny naminanian' i Elisa (2 Man. viii. 15). Taoriana kelin' izany nanjakan' i Hazaela izany (tokony ho B. C. 884) dia nasian'

 

ny Asyriana izy ka resiny tokoa. Fa ny Isiraely kosa dia noresen' i Hazaela, ary ny zanany koa, izay natao hoe Beni-hadada, mba nahery tahaka an-drainy hiany. Fa tamin' ny aoriana dia nanjaka Joasy, zanak' i Joahaza, ary izy namely an' i Beni-hadada, ka "intelo no nandresen' i Joasy azy, ka dia azony indray ny tananan' ny Isiraely" (2 Mpan. xiii. 25). Tamin' ny nanjakan' i Jeroboama II., ilay nandimby an' i Joasy, dia resin' ny Isiraely indray ny Syriana (tokony ho B.C. 836), ka azon' ny Isiraely Damaskosy (2 Mpan. xiv. 28). Zato taona taorian' izany indray (tokony ho B.C. 742) tokony ho niandany tamin' ny Isiraely hanohitra an' i Joda ny Syriana (2 Mpan. xv. 37). Dia namely an' i Jerosalema izy ary nikasa hanaisotra an' i Ahaba mpanjaka (Isa. vii. 1-6; 2 Mpan. xvi. 5). Tsy tanteraka izany anefa, fa nomban' ilay Tiglato-pilesera Ahaba, ka dia matiny ilay mpanjakan' i Syria natao hoe Rezina; ny fanjakan' i Damaskosy no noravana ka lasan' ny Asyriana; ny tanàna koa no noravana, ary ny mponina dia nentina ho babo tany Asyria (2 Mpan. xvi. 9; ampitahao Isa. vii. 8 sy Am. i. 5). Tsy tafarina intsony hatramin' ny ela Damaskosy noho izany nandringanana azy izany. Tsy fantatra izay andro nanorenana ny tanàna indray; fa tamin' ny Persiana no tompon' ny tany Palestina dia tanàna malaza indray Damaskosy.

Tamin' ny andron' i Paoly Apostoly Damaskosy sy ny tany manodidina azy dia tonga fizaran-tany tamin' ny fanjakan' i Areta, mpanjaka Arabo, izay napetraky ny Romana teo (2 Kor. xi. 32). Be ny fandrantoana natao tany Damaskosy; ary divay sy volonondry indrindra no namidin' ny olona teo. Maharitra ambaraka ankehitriny Damaskosy, ary mbola tanàna lehibe izy sady renivohitry ny fizaran-tany, araka ny fitondran' ny fanjakan' i Torkey azy, ary ao no ipetrahan' ny governora. Mbola ao hiany, hono, ilay "lalana atao hoe Imahitsy" (Asa. ix. 11). Ny olona ao manondro koa ilay fitoerana izay nisehoan' i Jesosy tamin' i Paoly, nefa tsy azo itokiana loatra izany. Tokony ho 150,000, hono, ny isan' ny mponina any Damaskosy ankehitriny. Maromaro hiany ny trano vato any izay trano fiangonan' ny Kristiana tany aloha, nefa efa lasan' ny Mohamedana hatramin' ny ela, ka efa tonga *moska* (trano fivavahan' ny Mohamedana). Ary na dia izany aza, mbola hita miharihary eo ambonin' ny varavaramben' ny trano anankiray izao teny izao voasoratra amin' ny teny Grika: "Ny fanjakanao, ry Kristy ô, dia fanjakana mandrakizay, ary ny fanapahanao maharitra hatramin' ny taranaka fara-mandimby!" Faminaniana tokoa izany, izay mbola ho tanteraka avokoa.—J.R.

**DANA** (*Mpanome rariny*): dia anaran' ny zanakalahin' i Jakoba fahadiminy, izay naterak' i Bilha, ankizivavin-dRahely, ho azy (Gen. xxx. 5, 6). Tsy misy teny hafa milaza an' i Dana, ary kely koa ny tantara ny amin' ny firenena nantsoina araka ny anarany. Iray hiany ny zanakalahin' i Dana, dia Hosima na Sohama (Gen. xlvi. 23; Nom. xxvi. 42), kanefa efa nitombo ho 62,700 ny isan' ny lehilahy matanjaka avy tamin' ny firenen' ny Dana tamin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta (Nom. i. 39); ary nitombo indray ho 64,400 izy vao niditra tany amin' ny tany Kanana (Nom. xxvi. 43). Be isa indrindra tamin' ny firenena roa ambin' ny folo tamin' izany izy, ary tsy nisy nihoatra azy afa-tsy ny firenen' ny Joda hiany. Kanefa, na dia izany aza, tsy mba tonga isan' ny nanan-daza teo amin' ny Isiraely akory Dana; ary ny anarany tsy mba voalaza ao amin' ny tantara firazanana ao amin' ny 1 Tant. iv.—ix., na amin' ny anaran' ny firenena roa ambin' ny folo voalahatra ao amin' ny Apok. vii. 4-8. Samsona hiany no lehilahy malaza avy tamin' ny firenen' ny Dana; koa satria nitsara ny Zanak' Isiraely sy namonjy azy tamin' ny Filistina fahavalony izy, tanteraka tamin' izay angaha ny teny nolazain' i Jakoba razany talohan' ny nahafatesany (Gen. xlix. 16) hoe:

"Dana hitsara ny olony  
Tahaka ny anankiray amin' ny firenen' ny Isiraely."

Ny tobin' ny Dana tany an-efitra dia tao avaratry ny Tabernakely: ary taoriana indrindra tamin' ny filaharan' ny olona raha nandroso nandeha izy (Nom. ii. 25, 31; x. 25). Ary izy koa no farany izay nahazo lova tamin' ny nizarana ny tany Kanana (Jos. xviii. 2; xix. 40). Ny zara-tanin' ny Dana dia tao amoron-dranomasina atsimo-andrefana; tany mahavokatra tsara izany, kanefa toa tery loatra ny olona, fa ny Amorita nampahory azy tamin' ny voalohany (Mpit. i. 34), ary ny Filistina teo aoriana; ary ny tanàna maro izay anjaran' ny Dana mbola tanan' ny Filistina, fa tsy naharesy azy ny olon' ny Dana. Rehefa maty Samsona, dia nitady fonenana hafa ny firenen' ny Dana, ary nony hitan' ny mpisafo nirahiny fa nisy tany sady malalaka no mahavokatra tany avaratr' i Kanana indrindra, dia nifindra tany ny maro ary nandroaka niala ny olon-tSidona izay efa nonina tao tany aloha (Mpit. xviii.). Ka dia tanteraka ny teny novinanin' i Mosesy (Deo. xxxiii. 22) hoe:

"Dana dia zana-diona,  
Miantsampy avy ao Basana izy."

Ary ny fahasahisahiany sy ny fahafetsena nasehony tamin' izay no nahatanteraka ny tenin' i Jakoba (Gen. xlix. 17) hoe:

"Dana ho menarana ao amoron-dalana,  
Ho bibilava misy tandroka ao amoron-dalana izy,  
Izay manaikitra ny kitrokelin' ny soavaly,  
Ka potraka miantsilany ny mpitaingina azy."

Ary ny tantara milaza ny nahazoan' ny firenen' ny Dana ny tany avaratra no ahitantsika koa fa efa nihemotra tamin' ny fivavahana marina izy ka tonga mpanompo sampy sady ratsy fomba loatra koa.—J.W.

**DANA**: tanàna tany amin' ny sisin-tanin' i Palestina avaratra indrindra izany, tahaka any Beri-sheba, izay tanàna any amin' ny sisin-tany atsimo indrindra kosa. Koa izany no nisehoan' ny teny hoe "hatran' i Dana ka hatran' i Beri-sheba" raha ny tanin' ny Isiraely rehetra no tian-kolazaina; zahao 1 Sam. iii. 20; 2 Sam. iii. 10; etc. Laisy na Lesema no anaran' ny tanàna tamin' ny voalohany, fa novan' ny olon' ny Dana, ka nataony hoe Dana no anarany, ho fahatsiarovana sy fanajana an' i Dana razam-beny. Ny amin' ny nahazoan' ny firenen' ny Dana ny tanàna sy ny tany manodidina azy, zahao ny teny eo ambony ary Mpit. xviii. sy Jos. xix. 47. Ny teny farany milaza ny tanàna Dana dia 1 Mpan. xv. 20 sy 2 Tant. xvi. 4, fa lasan' i Beni-hadada, mpanjakan' i Syria, izy, mbamin' ny tanàna hafa koa.—J.W.

**DANIELA** (*Andriamanitra no Mpitsara ahy*) no fahefatra tamin' ireo "mpaminany lehibe." Avo firazanana Daniela (Dan. i. 3, 6), fa raha tahaka ny filazan' i Josefosy, dia avy tamin' ny taranak' i Davida sy ny mpanjakan' ny Joda izy (Josefosy, boky x. toko x.; zahao koa 1 Tant. iii. 1). Tokony ho teraka tany Jerosalema izy (Dan. ix. 16); ary raha mbola tanora dia nentin' i Nebokadnezara tany Babylona, rehefa resy ny Jiosy tamin' ilay fahirano voalohany nataon' i Nebokadnezara tany Jerosalema (B. C. 604). Ary angamba ny mba hitana azy ho toky sy antoka ny amin' ny hanatanterahan' i Joiakima, mpanjakan' ny Joda, ny fanekena nataony tamin' i Nebokadnezara no nitondrany an' i Daniela sy ny namany maromaro, izay zanaky ny lehibe, ho any Babylona. Nofinidin' ny mpanjaka izy sy ny namany telo lahy, dia Hanania sy Misaela ary Azaria, mba hitoetra any an-dapany sy hampianarina ny fiteny sy ny fahendren' ny Kaldeana; sady novan' ny mpanjaka ny anaran' i Daniela ka nataony hoe Beltesazara, izany hoe "Andriandahy ankasitrahan' i Bela" (sampy). Ary nony vantan' ny vao tonga tao izy ireo, Daniela dia niseho ho zazalahy natahotra an' Andriamanitra sady hendry loatra. Nisy fady tamin' ny Jiosy ny hanim-py izay naroso hohanin' i Daniela sy ny sakaizany telo lahy isan-andro, sady nanaterana tamin' ny sampin' ny mpanjaka izany hanina izany. Ka dia niera tamin' ny lehibe Daniela sy nangataka famelana ho azy sy ny namany mba ho afaka tsy hihinana izany. Ary noho ny fitiavan' ilay tandapa an' i Daniela, dia navelany hihinana zavatra hafa ho solon' izany mba tsy hahadiso azy amin' ny lalàn' Andriamanitra. Nambinina mandrakariva izy ka nankasitrahan' Andriamanitra sy ny olona rehetra; koa nampianarin' Andriamanitra izy hahalala fahendrena ambony lavitra noho ny fahendrena nianarany tamin' ny Kaldeana. Raha mbola tanoranora hiany Daniela, ny anarany efa ambentinteny teo amin' izay rehetra niray firenena taminy noho ny hamarinam-panahiny sy ny fahendreny (Ezek. xiv. 14, 20; xxviii. 3).

Tahaka ny nanandratana an' i Josefa tany Egypta noho ny fahalalana nomen' Andriamanitra azy hanambara ny nofin' i Farao, dia tahaka izany no nanandratana an' i Daniela tany Babylona, rehefa nahalaza ny nofin' i Nebokadnezara izy. Nasandratry ny mpanjaka ho lehiben' ny Magy (dia ny olonkendry) izy ary ho mpanapaka ny antokony Babylona rehetra. Angamba tsy teo izy tamin' ny andro nanenjehana ny namany telo lahy izay tsy nety nivavaka tamin' ilay sari-olona volamena lehibe iny (Dan. iii.). Ary tany aoriandriana dia nambarany tamin' ny mpanjaka izay hevitry ny nofiny faharoa, manambara ny hampijalian' Andriamanitra azy noho ny fireharehany, sady nasehon' i Daniela taminy ny mety hatao mba handosirany izany loza ho avy izany (Dan. iv.).

Tamin' ny andro nanjakan' i Belsazara (izay zafin' i Nebokadnezara) dia toa efa naetry ny voninahitr' i Daniela tao amin' ny fanjakana. Nefa nirahina ho any Sosana (Dan. viii. 1, 2), renivohitry ny mpanjakan' i Persia, izy. Ary tany ho any no andro nahitan' i Daniela tsindrimandry nampahafantatra azy ny amin' ny fanjakana lehibe sasany izay hiseho handrava an' i Babylona, ary hifandimby sy hifandrava amin' ny andro manarakaraka, mandra-pihavin' ny fanjakana izay tsy azo ampihorohoroina (Dan. vii.; viii.).

Rehefa nadiva ho avy izay hahafatesan' i Belsazara sy ny hahalasanan' i Dariosa Mediana ny fanjakany, dia nambaran' i Daniela tamin' ny mpanjaka izany, koa nasandratra indray ho mpanapaka fahatelo izy. Kanjo maty tamin' ny alin' iny Belsazara (Dan. v.); ary rehefa tonga ny andro nanjakan' i Dariosa dia mbola notoviny tamin' i Daniela hiany ny voninahitra nomen' i Belsazara azy teo, sady nokasain' i Dariosa hasandratra Daniela hatao faharoa ao amin' ny taniny rehetra (Dan. vi. 3). Kanjo nalonin' ny lehibe sy ny andriandahy sasany Daniela, ka niraisan' ireo tetika hovonoina izy; nefa mbola nambinina izy ary narovan' Andriamanitra, na hatramin' ny vavan' ny liona aza (Dan. vi.).

Efa antitra Daniela tamin' izany andro izany, nefa mbola novelomin' Andriamanitra izy hahatratra izay faran' ny andro nitoeran' ny Jiosy tany Babylona. Dia velona izy nahita izany soa niriny sy nangatahiny ela izany (Dan. ix. 1-19); nefa tsy mba isan' izay niverina nankany Kanana izy, fa nitoetra teo amin' ny mpanjakan' i Babylona

sakaizany hiany. Efa anti-panahy loatra izy, fa sahabo ho 90 taona tamin' izay, sady efa voky soa ka tsy nanam-pilana intsony.

Tamin' ny taom-bitsy sisa izay mbola niainan' i Daniela koa, dia nasehon' Andriamanitra azy ny zavatra lehibe maro ho avy, izay efa tanteraka ela izao: dia ny hihavian' ny Mesia Andriana sy ny fanavotana hatsony, mbamin' ny hamonoana Azy; ary koa ny handravana ny tanàna masina sy ny Tempoly, ary ny nampielezana ny firenen' ny Jiosy rehetra (Dan. ix.). Daniela nahita ny Zanak' olona tamin' ny voninahiny, fony mbola tsy tonga nofo Izy (Dan. x.), ary zavatra maro koa izay maizina sy miafina ka mbola tsy tanteraka (Dan. xi.), dia hatramin' ny hitsanganan' ny olona masina izay maty sy ny voninahitra izay azy any ankoatr' izany aza (Dan. xii.). Tsy mba nahita anjara holovany intsony ao amin' ny tany Kanana izy, fa ny Kanana any andanitra no novantaniny. Dia "Mandehana hianao, ry ley Daniela! mandra-pihavin' ny farany; fa hitsahatra hianao ka hitsangana ho ao amin' ny anjaranao amin' ny andro farany."—W.M.

Afa-tsy ilay Daniela malaza voalaza teo, nisy telo lahy hafa koa natao hoe Daniela izay lazain' ny Test. Tal.:—(2) Zanakalahin' i Davida faharoa, izay naterak' i Abigaila (1 Tant. iii. 1). Eo amin' ny 2 Sam. iii. 3 dia natao hoe Kileaba kosa izy. (3) Isan' ny mpisorona taranak' Itamara, izay niverina niaraka tamin' i Ezra (Ezr. viii. 2). (4) Mpisorona anankiray izay nanisy kase ny fanekena nataon' i Nehemia (Neh. x. 6). Angamba izy sy ilay Daniela fahatelo teo dia olona iray hiany.—J.S.

**DANIELA, Ny Bokin' i.** Na dia isan' ny boky faminaniana aza ny bokin' i Daniela amin' ny Baiboly Englisy sy Malagasy, tsy mba toy izany amin' ny Baiboly Hebreo; fa nalahatry ny Jiosy ho isan' ny *Hagiografa* izy, dia ny Salamo sy ny Ohabolana ary ny boky hira sasany, ary ny boky tantara faramparany, dia Ezra, Nehemia, etc.

1.—*Ny Nanoratra ity boky ity.* Araka ny anarana efa nomena azy hatr' izay ela izay, Daniela hiany, izay tantarany indrindra no lazain' ny boky, no tokony ho nanoratra azy koa, na ny ankabiazany aza; vakio vii. 1, 28; viii. 2; ix. 2. Ary ny amin' ny tantaran' i Daniela, zahao ny teny mialoha ity.

2.—*Ny Anton' ny nanoratana ny bokin' i Daniela.* Azo zaraina ho roa toko lehibe ity boky ity, dia *Tantara* (i.—vi.), ary *Faminaniana* (vii.—xii.), samy voalahatra araka ny andro nanaovana na nilazana ny zavatra voalaza eo aminy. Nefa kosa, tsy mba tantara milaza ny zavatra rehetra izay natao tamin' ny nitoeran' ny Jiosy tany Babylona izy, na tantara milaza izay rehetra nataon' i Daniela aza, fa vitsy ny zavatra voalaza. Fa toy izao no anton' ny nanoratana ny boky, dia mba hanambara ny zavatra maro sady vaovao no mahagaga izay nataon' Andriamanitra hamonjy ny olony, na dia tamin' ny andro be fahoriana aza. Fa tamin' izay dia toa voaely sy voahahaka ny firenena masina, satria efa nobaboina izy; ary toa foana ny fikasan' Andriamanitra tamin' ny nifidianany ny Jiosy ho olona mitokana ho Azy. Koanefa tamin' izany andro izany aza, Jehova naneho marimarina fa tsy nahafoy ny olony Izy, fa mbola nomba azy sy niaro azy tao amin' ny tanimbahiny, na dia tafasaraka tamin' ny Tempoly sy ny Tany Masina aza izy. Koa ny andro naharetan' ny Jiosy ny fahatezeran' Andriamanitra sy ny valin' ny ratsy nataony tonga andro nahitany famindram-po sy fitahiana lehibe. Fa Andriamanitra nanangana efadahy ho vavolombelona ho Azy tao amin' ny tanin' ny olona mpanompo sampy, ary namonjy azy tamin' ny loza mahatahotra, dia ny lafaoro nisy afo mirehitra, ary ny lavaky ny liona. Ary amin' izany, ny mpanjaka roa lahy, dia Nebokadnezara sy Dariosa, samy nanaiky fa Jehova, Andriamanitry ny Isiraely, hiany no Andriamanitra marina (Dan. iii. 28, 29; iv. 37; vi. 26, 27). Ary dia hitan' ny olom-Babylona sy ny Persiana fa Isiraely mbola olon' Andriamanitra, fa tsy mba nafoiny ho very; ary ny fahalalana ny fivavahana marina dia niely lavitra dia lavitra teo amin' ny firenena izay tsy mbola nahalala ny anaran' i Jehova. Ary koa, raha mbola maizina ny andro, ary toa efa nofoanan' ny fahavalon' ny Jiosy ny fikasan' Andriamanitra, tamin' izany indrindra no nambaran' Andriamanitra tamin' i Daniela ny hihavian' ny Mpamonjy, sy ny hanaovany avotra noho ny olona, ary ny handrosoan' ny fanjakany hatramin' ny fahataperan' izao tontolo izao (ix. 24-27). Ny zavatra mahagaga voalazan' ity boky ity (i.—vi.) dia vaovao sy mitokana ho azy sady miharihary, ary manahatahaka ireo fahagagana nataon' Andriamanitra tany aloha tany Egypta. Ary ny antony dia mba hampanaiky ny mpanjakan' i Babylona sy Persia ary ny vahoakany fa misy Andriamanitra marina, Izay Tompon' izao rehetra izao, Izay ambony lavitra noho ny sampy rehetra; ary mba hampihevitra ny Jiosy, izay efa tonga maditra sy mafy hatoka sady tsy mino, fa ny herin' i Jehova tsy mba nihena, fa mbola lehibe tahaka ny teo amin' ny tany Egypta fahiny hiany. Ary ny faminaniana koa izay voasoratr' i Daniela (vii.—xii.) dia zavatra mitokana ho azy, ka tsy mba tahaka ny faminaniana maro eo amin' ny boky nosoratan' ny mpaminany hafa. Hitantsika marimarina fa lehilahy be fahalalana izay nanoratra ity boky ity, sady fantany ny toetry ny firenena maro sy ny tantarany. Fa ny fiovaovan' ny fanjakana sady lehibe no mahery, ary ny fifandimbasany, no fototry ny faminaniana indrindra. Ary

hitantsika koa fa ny tandindona sy ny ohatra maro nentin' i Daniela hanambara ny sitrapon' Andriamanitra dia nalainy tamin' ny fomban' ny tany Kaldea, izay nitoerany tamin' izay; fa ny biby samy hafa hitany (vii. 48) dia sahalahala amin' ny sary vato lehibe nataon' ny Kaldeana sy ny Asyriana sady nivavahany.

3.—*Ny Zavatra lazaina amin' ny bokin' i Daniela.*

(i.) *Tantara.* Ny nifidianana an' i Daniela sy ny namany telo lahy ho isan' ny olon-kendry sy ny tandapan' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona; ary ny nifadiany ny hanina fadin' ny Jiosy (i.). Ny nofy nonofisin' i Nebokadnezara, ary ny nanambaran' i Daniela ny heviny rehefa tsy hain' ny olon-kendry izany (ii.). Ny amin' ny sariolona volamena lehibe natsangan' i Nebokadnezara hivavahan' ny vahoakany; ny nandavan' i Sadraka sy Mesaka ary Abednego tsy hiondrika teo anatrehany; ny nanipazana azy tao amin' ny lafaoro nisy afo mirehitra; ary ny namonjen' Andriamanitra azy tamin' izany (iii.). Ny nofy nonofisin' i Nebokadnezara hampanetry tena azy; ny nireharehany; ny nahatanterahan' ny nofy; ary ny nodian' ny sainy sy ny nanomezany voninahitra an' i Jehova (iv.). Ny fanasana lehibe nataon' i Belsazara ho fiderana ny sampiny; ny rantsan-tanana niseho ka nanoratra teo amin' ny rindrin-trano; ny loza hanjo azy; ny nandikan' i Daniela ny teny voasoratra; ny voninahitra nomena azy; ary ny namonoana an' i Belsazara tamin' izany alina izany (v.). Ny voninahitra nomen' i Dariosa mpanjaka an' i Daniela, sy ny nialonan' ny lehibe azy; ny nanipazana an' i Daniela tao amin' ny lavaky ny liona; ary ny namonjen' Andriamanitra azy tamin' izany (vi.).

(ii.) *Faminaniana.* Ny fahitana roa lazaina eo amin' ny toko ii. sy vii., mbamin' ny ohatra momba azy, dia toa loha-hevitra ahitantsika ny antony lehibe ny amin' ny faminaniana rehetra eo amin' ny boky. Ny fandrosoana sy ny fitomboan' ny herin' ny fanjakana samy hafa amin' izao tontolo izao, mandra-pihavin' ny fanjakan' ny lanitra, dia nambaran' Andriamanitra tamin' i Daniela. Ary fanjakana efatra no hitany, ny aoriana manan-kery noho izay nialoha azy sady nandresy azy; dia ny fanjakan' i Babylona sy ny Medo-Persiana sy ny Grika ary ny Romana. Fa ny fanjakan' Andriamanitra mandresy azy rehetra, fa izany hiany no maharitra, ary ankalazaina indrindra amin' ny hisehoan' ny Mesia ho Mpitsara sy Tompon' izao tontolo izao. Kanefa kosa, mandra-pihavin' ny fanjakan' Andriamanitra amin' ny hery toy izany, dia haharitra fahoriana betsaka samy hafa ny olon' Andriamanitra. Lazaina marimarina izany andro fahoriana izany amin' ny toko viii. sy xi., izay manambara koa ny ady mafy hataon' ny Jiosy amin' ny andron' ny Makabiosy; ary izany koa anefa dia tandindon' ny ady farany sy ny fahoriana farany mbola hiaretan' ny Fiangonana. Ny isan' ny andro mandra-pihavin' ny Mesia dia isa voafetra sy masina, dia herinandrontaona fito-polo (ix.). Rehefa afaka izany dia ho faty ny Mesia, tsy noho ny helony ny tenany, fa noho ny an' ny olombelona: vita sady tanteraka tsara ny avotra hataony; ny fahamarinan' Andriamanitra dia hiseho, fa Jerosalema sy ny Tempoly ho foin' Andriamanitra horavana. Ary ny Isiraely marina tsy mba hitsangana avy amin' izany fahafoizana azy izany raha tsy tapitra izao tontolo izao, dia amin' ny hitsanganan' ny olombelona rehetra amin' ny andro farany (xii.).

4.—*Ny Teny nanoratana ny bokin' i Daniela* dia Kaldeana na Aramaika ny sasany (ii. 4—vii. 28), ary Hebreo kosa ny teny sisa (i. 1—ii. 4; viii.—xii.).

5.—*Ny Hamarinan' ny bokin' i Daniela* dia efa neken' ny Jiosy sy ny Kristiana hatramin' ny andro taloha indrindra. Maromaro hiany ny mpanoratra tamin' ny andro tato aoriana efa nanda fa tsy nosoratan' i Daniela izy; nefa kosa, ny zavatra mahagaga voalaza eo aminy, ary ny zavatra maro madinidinika novinanin' i Daniela, no fototry ny tsy naneken' ny sasany azy indrindra. Efa nomen' ny sasany anarana hoe koa ity boky ity Apokalypsa, na Fanambarana, eo amin' ny Test. Tal., satria maro ny zavatra lazaina ny amin' ny fiainan-tsi-hita sady mbola ho avy dia tahaka ny zavatra maro lazain' ny Fanambarana eo amin' ny Test. Vao. Ary izao koa no hevitra sasany manamarina ny tenin' ity boky ity: (*a*) Eken' ny nanoratra ny Test. Vao. ho isan' ny Soratra Masina izy; zahao Mat. xxiv. 15; 2 Tes. ii. 3; ampitahao Dan. vii. 10, 11; Heb. xi. 33. Ary ny anarana hoe *Zanak' olona* (Dan. vii. 13) no nalain' i Kristy ho anarany. (*b*) Raha tsy nisy lehilahy tahaka an' i Daniela, izay nanankery sy be voninahitra tany Babylona tamin' ny andro nahababoana ny Jiosy, dia tsy hita akory izay niverenany ho any amin' ny Tany Masina; fa ny tantaran' i Daniela manazava izany. (*d*) Araka ny tenin' i Josefosy, ny faminanian' i Daniela dia nolazaina tamin' i Aleksandro Lehibe, nony tonga tany Jerosalema izy, B.C. 333. (*e*) Ny boky tantara atao hoe Makabiosy Aloha (voasoratra B.C. 120-100) dia misy teny avy amin' ny bokin' i Daniela; ka dia famantarana marina izany, fa nosoratan' ela tamin' ny andro taloha izy. (*f*) Daniela nolazain' i Ezekiela (xiv. 14-20; xxviii. 3) ho malaza noho ny fahendreny sy ny fahamarinany ary ny fahalalana lehibe nomen' Andriamanitra azy; ka dia mifanaraka avokoa ny teniny sy izay lazaina ny amin' i Daniela eo amin' ity boky ity. (*g*) Ny fahalalana ny fomban' ny Kaldeana mbamin' ny fanaony sy ny tantarany ary ny fivavahany, izay nasehon' ny

nanoratra ity boky ity, dia vavolombelona fa olona efa nitoetra ela tany Kaldea izy. (*h*) Ny zavatra lazaina ny amin' ny Mesia, ary ny tsi-fisian' ny hevitra hafahafa izay nitranga teo amin' ny Jiosy tato aoriana, dia manamarina ny hevitr' izay manao hoe fa nosoratan' i Daniela izy. Ary farany, (*i*) ny fomban' ny teny nanoratana ny boky dia vavolombelona koa fa tsy mba nosoratana taorian' ny andron' i Daniela loatra izy; fa misy izay itovian' ny teny ao aminy, sy ny teny eo amin' ny bokin' i Ezra sy Ezekiela.—J.S.

**DARIOSA** (*Mpanjaka*, na *Mpanapaka*): anarana nifandimbasan' ny mpanjaka samy hafa tany Media sy Persia izany. Misy mpanjaka telo lahy natao hoe Dariosa voalaza ao amin' ny Soratra Masina:—

1. **"Dariosa Mediana"** (Dan. xi. 1; ix. 1; vi. 1): zanak' i Ahasoerosy izy, ary avy tamin' ny taranaky ny olo-Media, dia ilay nahazo ny fanjakan' i Babylona rehefa maty Belsazara; roa amby enim-polo taona izy tamin' izany (Dan. v. 31). Iray taona hiany izay nanjakan' io Dariosa io no voalaza (Dan. ix. 1; xi. 1), nefa taona malaza tamin' ny tantaran' ny Jiosy izany, fa Daniela nasandratry ny mpanjaka ho mpanapaka lehibe indrindra noho ny soa nataony sy ny fahendrena bita tao aminy. Ary taorian' ny ny famonjena mahagaga nataon' Andriamanitra ho an' i Daniela, Dariosa nanao lalàna ka nandidy ny vahoakany rehetra hanaja ny Andriamanitra marina (Dan. vi. 26). Tokony ho mpanjaka farany tany Media izy io.

2. **"Dariosa, mpanjakan' i Persia:"** zanakalahin' i Hystaspesy io Dariosa io, ary izy no voalohany amin' ny mpanjaka Perso-Ariana. Dariosa nanao soa tamin' ny Jiosy, araka izay efa nataon' i Koresy tany aloha (Ezr. v. 7; vi. 1). Mpiady lehibe izy, nefa resin' ny Grika tany Marathon (B.C. 490).

3. **"Dariosa Persiana"** (Neh. xii. 22): dia izay natao hoe Dariosa II., na Dariosa III., dia ny mpanjaka farany tany Persia.—E.H.S.

**DARDA:** dia anaran' ny lehilahy anankiray voalaza ao amin' ny 1 Mpan. v. 11, izay malaza noho ny fahendreny; fa Solomona no lazaina ho "hendry noho ny olona rehetra: eny, hendry mihoatra noho Etana Ezrahita sy Hemana sy Kalkola ary *Darda*, zanak' i Mahola." Araka ny hevitry ny sasany, ny hoe "zanak' i Mahola," dia tokony hadika hoe, "zanaky ny didy," na "mpanao hira;" fa ny andro nahavelomany sy ny tantarany no tsy fantatra. Voalaza indray ny anarany ao amin' ny 1 Tant. ii. 6. Zahao ETANA.—J.S.

**DATANA:** dia loholona anankiray avy tamin' ny taranak' i Robena, izay niraitetika tamin' i Kora sy ny sasany hanohitra an' i Arona mpisoronabe. Nefa tezitra Jehova noho izay nataony; koa rehefa nivavaka Mosesy, dia nisokatra ny tany teo ambanin' ny lain' i Datana sy ny namany ary nitelina azy velona, mbamin' ny vady aman-janany; dia nikatona indray ny tany (Nom. xvi. 1-34). Zahao ARONA.—J.S.

**DAVIDA** (*Mpitia*, na *Malala*): dia ilay mpiandry ondry izay nofidin' Andriamanitra ho mpanjakan' ny olony, ary tonga mpiady malaza nandresy ny firenena maro nanodidina azy; dia ilay Davida izay natao hoe "lehilahy araka ny fon' Andriamanitra," sy "mpanao hira mahafinaritra amin' ny Isiraely;" ary izay razan' i Jesosy Kristy Tompo, fa Izy aza naka ny anarany anankiray avy tamin' i Davida, fa matetika Izy dia nantsoina hoe "Zanak' i Davida."

Mizara efatra ny tantaran' i Davida, dia toy izao:—I. Ny fahatanorany, raha tsy mbola nilatsaka ho tandapa tamin' i Saoly izy; II. Ny nanompoany an' i Saoly; III. Ny nanjakany tamin' ny Joda hiany tao Hebrona; ary IV. Ny nanjakany tamin' ny Isiraely rehetra.

I. *Ny Fahatanoran' i Davida, raha tsy mbola nilatsaka ho tandapa tamin' i Saoly izy.* Ny filazana ny firazanan' i Davida dia hita ao amin' ny bokin' i Rota (iv. 18-22); ary hita amin' izany fa Jese, rain' i Davida, dia zafin' i Boaza sy Rota, vehivavy Moaba; ary izany nihavanany tamin' ny olon' i Moaba izany angaha no nametrahan' i Davida ny ray aman-dreniny, izay efa antitra, tao amin' ny mpanjakan' i Moaba, raha nenjehin' i Saoly izy (1 Sam. xxii. 3). Jese no anaran-drainy, ary nonina tao Betlehema izy, ary tao no nahaterahan' i Davida. [BETLEHEMA.] Ny anaran-dreniny tsy fantatra; ary teny fohy roa hiany no nolazain' i Davida ny aminy; Sal. lxxxvi. 16 sy cxvi. 16 angamba no ahafantarantsika kely ny toetrany; ary amin' izany dia hita fa vehivavy natahotra an' Andriamanitra izy sady nazoto nanompo an' Andriamanitra no nitaona ny zanany hanompo Azy koa.

Nanana zanakalahy fito Jese, ary Davida no faralahy tamin' ireo (1 Tant. ii. 13, 15); ilay atao hoe "Eliho, izay isan' ny rahalahin' i Davida," ao amin' ny 1 Tant. xxvii. 18, tokony ho sahala amin' ilay "Eliaba lahimatoa" voalaza ao amin' ny 1 Tant. ii. 13. Ny zanakalahin' i "Sina" na "Simea" roa dia miseho indray teo aoriana ao amin' ny tantaran' i Davida. Ny anankiray amin' ireo dia Jonadaba, izay nanolotra sain-dratsy an' i Amnona, zanak' i Davida (2 Sam. xiii. 3); ary ny anankiray koa dia Jonatana (2 Sam. xxi. 21), izay tonga mpanolo-tsaina an' i Davida tamin' ny aoriana (1 Tant. xxvii. 32).

Ao amin' ny 1 Tant. ii. 16, 17, Zeroia sy Abigaila dia lazaina fa anabavin' i Davida; kanefa tsy mba zanak' i Jese angaha izy roa vavy; ary ao amin' ny 2 Sam. xvii. 25, Abigaila dia atao hoe "zanakavavin' i Nahasy." Zahao NAHASY. Ny zanakalahin' i Zeroia sy Abigaila dia Abisay sy Joaba sy

Asahela ary Amasa; ary ao amin' ny tantaran' i Davida teo aoriana dia miseho ho sakaizany sy namany hiany izy efa-dahy, ka toa mitovitovy taona taminy, na dia zanak' anabaviny aza izy.

Davida dia tian-drainy aman-dreniny, tahaka an' i Josefa hiany, ary ny hevitry ny anarany dia 'sombin-aina,' na 'tiana.' Kanefa nesoin' ny zokiny tahaka an' i Josefa koa izy; ary tamin' izy ireo nilatsaka ho miaramila nanaraka ny mpanjaka, Davida no nirahiny hiandry ondry teny an-tsaha. Tamin' izay koa tonga zatra ny misaintsaina sady nahazo hevitra tsara sy lehibe izy: ary ny herin-tsainy tokony ho nitombo sy nandroso lalandava. Ny filalaovan' i Davida sy ny fanalany andro dia ny mitendry lokanga sy ny mihira ny fiderana an' Andriamanitra; ary ny fahaizany mitendry lokanga dia tonga malaza, ka dia ren' ny mpanompon' ny mpanjaka aza izany (1 Sam. xvi. 18, 23); dia nalain' i Saoly Davida hamangivangy azy raha narary am-panahy izy. Teny antsaha koa tonga zatra mandehandeha lavitra Davida hiandrasany ny ondriny, sady nianatra ho hendry hiambina azy tsy ho azon' ny bibi-dia; ary indraindray dia niseho ny fahasahiany hiady amin' ireny, na dia biby nampahatahotra sy nahatsiravina aza ny sasany; dia tonga matanjaka sy mavitrika sy faingan-dia ary mahay mikendry amin' ny tsipika indrindra izy (1 Sam. xvii. 34-36; Sal. xviii. 33, 34).

Ny teny voalohany milaza an' i Davida dia ny nanosoran' i Samoela azy handimby an' i Saoly tao an-tranon-drainy tany Betlehema (1 Sam. xvi. 1-13). Ary ny Salamo izay azo lazaina marimarina fa tokony ho nosoratan' i Davida tamin' izany fizarana voalohan' ny fiainany izany dia Sal. i., viii., xix., xxiii., sy cxxxix. (?).

II. *Ny Tantaran' i Davida raha mbola Mpanompon' i Saoly izy* (1 Sam. xviii.—2 Sam. i.). Ny namonoany an' i Goliata tao Efesadamima (1 Sam. xvii.) no nilatsahany ho tandapa tamin' i Saoly mpanjaka, izay tsy nahatadidy loatra ny tavany, ka nandray azy tahaka ny olona izay tsy mbola hitany akory (xvii. 54-58; ampitahao xvi. 19, 23). Ary ity fizarana faharoa amin' ny tantaran' i Davida ity dia mizara efatra indray:—

1. *Ny nitoerany niaraka tamin' i Saoly tao antranony ka hatramin' ny nandosirany* (1 Sam. xviii.—xix. 17). Ary niseho tamin' izany fa lehilahy malaky tian' olona loatra Davida; fa Jonatana, lahimatoan' i Saoly, tonga raikipitia fatratra taminy, ary ny fifankatiavan' izy roa lahy nitombo dia nitombo, na dia tadiavin' i Saoly hankahala an' i Davida aza Jonatana (xviii. 1-4). Ary Mikala koa, faharoan' ny zanakavavin' i Saoly, tia an' i Davida, dia nomen' i Saoly ho vadin' i Davida izy (xviii. 20-28). Noderain' ny olona rehetra koa izy noho ny famonjena nataony ho an' ny Isiraely; kanefa ny hira sy ny fifaliana ary ny dihy nataon' ny vehivavy maro no nampirehitra fialonana tao amin' ny fon' i Saoly tamin' i Davida, ka dia nitady hamono azy izy. Kanefa mbola nitombo ny fahaizan' i Davida hitondra tena, dia natahotra azy Saoly. Ny lazany niely tany amin' ny Filistina koa noho ny heriny niady taminy (xviii. 5-30); fa mainka nankahala an' i Davida Saoly, dia nitady olona hamono azy; kanefa Jonatana sy Mikala namonjy azy, ka dia lasa nandositra izy (xix. 1-17).

2. *Ny nandosiran' i Davida.* Nanatona an' i Samoela tao Naiota tany Rama izy tamin' ny voalohany; ary tsy misy teny milaza ny nihaonan' izy roa lahy afa-tsy tamin' ity sy tamin' ny nanosoran' i Samoela an' i Davida, fony izy mbola tovolahy (xix. 18-24). Mbola nanantena hiany izy fa azo hampihavanina indray izy sy Saoly (xx. 5-7, 26); kanefa raha ren' i Davida ny tenin' i Jonatana ny amin' ny toe-panahin' i Saoly, dia very fanantenana izy ka tsy nahita hevitra afa-tsy ny mankany amin' ny Filistina, dia ilay fahavalony tany aloha (xx. 1). Fa tamin' ny nalehany tany dia namangy an' i Ahimeleka mpisoronabe tao Noba izy, ary nody ho irak' i Saoly, dia nahazo mofo ho vatsy, sy ny sabatr' i Goliata ho fiadiana, izy (xxi. 1-9). Fa izany nitsidihany tao Noba izany no nampidiran' i Saoly loza ho an' ny mpisorona maro teo aoriana, ka dia nalahelo indrindra Davida noho izany (xxii. 7-23). Tsy nitoetra ela tany amin' i Akisy, mpanjakan' ny Filistina, izy, fa ny sabatr' i Goliata angaha no nahafantaran' ny olona azy; dia nody very saina izy, ary izany no nahazoany nandositra indray (xxi. 10, 15). Raha toy ny hevitry ny sasany, ny Salamo nosoratan' i Davida tamin' izany fizaran' ny tantarany faharoa izany dia Sal. xxxiv., lvi., sy liv.; ary fanampin' izany, hoy ny sasany, Sal. vi., vii., xxxv., xxxvi., cxl., cxli., sy cxliii.

3. *Ny nitondran' i Davida ady nandehandeha* (1 Sam xxii. 1—xxvi. 26). Tamin' izany, Saoly mbola mpanjakan' ny tany, ka dia toa mpikomy sy jiolahy foana Davida, raha tsy tadidintsika fa nenjehin' i Saoly tamin' ny lolom-po masiaka indrindra izy; kanefa kosa, izy dia nitsimbina ny ain' i Saoly indrindra, fa tsy namono azy, na dia azony moramora foana hiany aza izy indraindray. Ary raha dinihina ny tenin' ny ankizin' i Nabala (xxv. 14-16, 34), dia ho hitantsika fa ny miaro ny fananana sy ny bibin' ny olona manan-karena, ary ny mandray aminy izay ampy ho fiveloman' ny mpanaraka azy, no fomban' i Davida tamin' izany nitondrany ady nandehandeha izany. Sarotra ny mandahatra ny nalehany rehetra tamin' izany, kanefa azo akambakambana toy izao:—(*a*) Tonga tao amin' ny lava-bato Adolama izy, ary olona efa-jato no nanatona azy, mbamin' ny mpianakavin-drainy, izay notadiavin' i Saoly hovonoina koa angaha (xxii. 1, 2); ary ny ray aman-dreniny no napetrany tao

amin' ny havan-drazany tany Moaba, ary ny mpanjakan' i Moaba dia niaro azy (xxii. 3, 4). Ary tokony ho tamin' izany koa no nanaovan' i Nahasy, mpanjakan' i Amona, soa tamin' i Davida, fa nifanakaiky Moaba sy Amona (2 Sam. x. 1-2). (*b*) Tamin' izy nitoetra "tao amin' ny batery fiarovana" (1 Sam. xxii. 5), ireo telo lahy mahery nanovo rano teo amin' ny fantsakana any Betlehema, na dia nambenan' ny Filistina aza izany, ary nitondra azy tany amin' i Davida hosotroiny; kanjo tsy nety nisotro ny rano Davida, satria nanao vy very ny ainy izy telo lahy babazoany azy, fa nanidina azy ho fanatitra-aidina ho an' i Jehova izy (2 Sam. xxiii. 14-17; 1 Tant. xi. 16-19). Tamin' izany koa nisy Gadita iraika ambin' ny folo lahy mahery nanatona azy, izay nita an' i Jordana, na dia tondraka aza ny rano; ary izy ireo nataon' i Davida ho mpifehy ny miaramilany teo aoriana (1 Tant. xii. 8-15). Ary koa, ny olom-Benjamina sy ny Joda sasany no nentin' i Amasay, zanak' i Abigaila anabavin' i Davida, ary tonga mpifehy ny miaramilany koa izy (1 Tant. xii. 16-18). (*d*) Nanarin' i Gada mpaminany mba tsy hitoetra ao amin' ny fiarovana intsony Davida, dia nitindra ho any an-ala tany Hareta (1 Sam. xxii. 5); ary teo izy no nahare fa ny Filistina niandry tany Keila, dia nankany izy ka nandresy azy teo, dia nonina tao Keila izy (xxiii. 1-5). Abiatara mpisoronabe niala tamin' i Saoly tamin' izay ka nanatona an' i Davida tany Keila (xxiii. 6). [ABIATARA.] Ary dia nitombo ny isan' ny miaramila izay nanaraka an' i Davida ka tonga enin-jato lahy (xxiii. 13); dia niara-nitoetra taminy tao Keila izy. (*e*) Tonga Saoly hanao fahirano an' i Keila, ary Davida sy ny miaramilany lasa tany amin' ny efitr' i Zifa "araka izay azony haleha;" ary Saoly nanenjika azy na aiza na aiza nalehany "tahaka ny manenjika tsipoy eny an-tendrombohitra" (xxvi. 20). Tany no faran' ny nihaonan' i Jonatana sy Davida (xxiii. 16, 18); ary tao Maona tsy maintsy efa nosamborina Davida, raha tsy tonga ny teny milaza ny nanafihan' ny Filistina ny tanin' ny Isiraely. (*f*) Lasa nankany Engedy Davida (xxiii. 29), ary Saoly nanenjika azy indray teo ka nitondra 3000 lahy nanaraka azy. Ary dia niditra tao amin' ny lavaka lehibe izay nieren' i Davida sy ny miaramilany izy, kanefa tsy namono azy Davida, fa ny sisin-dambany hiany no notapahiny; ary rehefa hitan' i Saoly ny niarovan' i Davida ny ainy, dia nanenina izy noho ny ratsy nataony tamin' i Davida ka nody indray (xxiv.). Raha nitsahatra ny fanenjehana azy, dia niditra tao Maona indray Davida; ary tamin' izany dia niseho Nabala, ilay lehilahy mahihitra sady vadin' i Abigaila, vehivavy hendry, izay tonga vadin' i Davida rehefa maty tampoka Nabala (xxv.). Ary nampakarin' i Davida koa Ahinoama avy tany Jezirela, tanàna akaikin' i Maona sy Karimela (Jos. xv. 55, 56); ary izy angamba no vadiny talohan' i Abigaila (1 Sam. xxv. 43; xxvii. 3; 2 Sam. iii. 2). Kanefa tsy ela dia namadika ny fanekena Saoly, dia nanenjika an' i Davida indray izy ka nitondra olona 3000 nankany amin' ny efitr' i Zifa; kanefa azon' i Davida indray izy, nefa narovan' i Davida indray ny ainy; dia menatra Saoly ary niverina tany amin' ny fitoerany (xxvi.). Ny Salamo liv., lvii., lxiii., sy cxlii., no tokony ho nosoratan' i Davida tamin' izany fizaran' ny tantarany izany.

4. *Ny Nanompoan' i Davida an' i Akisy, mpanjakan' ny Filistina* (1 Sam. xxvii. 1—2 Sam. i. 27). Raha tonga fanindroany tany amin' i Akisy Davida, tsy mba irery toy ny tamin' ny voalohany, fa nitondra miaramila voalahatra tsara, ary ny vady aman-janany koa no nentiny; ary Akisy nanome azy ny tanàna Ziklaga, izay tao amin' ny fari-tany mipaka amin' ny tanin' ny Isiraely, hitoerany (xxvii. 1, 6). Nitoetra tao izy herintaona sy efa-bolana (xxvii. 7); ary nisy lehilahy roa amby roa-polo mpitora-bato sy mpandefa-tsipika nanatona azy, dia olom-Benjamina avy tamin' ny rahalahin' i Saoly ireo (1 Tant. xii. 1-7). Dia niady matetika tamin' ny firenena izay tompon' ny tany tany aloha izy, ary nilaza tamin' i Akisy fa ny babo efa azony dia nalainy tamin' ny firenena izay nanana fanekena tamin' ny Isiraely (xxvii. 8-12; xxviii. 1, 2); nefa fitaka izany izay tsy azo hamarinina, na dia nampahatoky an' i Akisy an' i Davida aza izany. Kanefa na dia natoky an' i Davida aza ny mpanjakan' ny Filistina, ny andriandahin' ny Filistina tsy natoky azy akory, ary tsy namela azy hiaraka aminy tamin' ny ady nahafatesan' i Saoly sy ny zanany (xxix.). Dia nody ho any Ziklaga Davida sy ny olony, ary rehefa tonga teo izy dia hita fa efa nodoran' ny Amalekita ny tanàna, ary efa nobaboiny ny vady aman-janany rehetra izay navelany teo. Tezitra tamin' i Davida ny olona ka niresaka hitora-bato azy, kanefa nampangina azy Abiatara mpisorona, izay nilaza ny tenin' Andriamanitra taminy. Ary dia nisy avy hanampy azy avy tamin' ny Manase (1 Tant. xii. 19-21), ka dia nanenjika ny Amalekita izy ary namonjy ny olona sy ny fananana rehetra izay efa lasany, ary nahazo babo hafa koa (xxx.). Rehefa afaka indroa andro taorian' ny nahatongavany tao Ziklaga, dia nisy lehilahy anankiray tonga teo amin' i Davida ka nilaza taminy ny nandresen' ny Filistina ny Isiraely tany Gilboa sy ny nahafatesan' i Saoly sy ny zanani-lahy (2 Sam. i. 1, 2). Ny fahatezeran' i Davida tamin' ilay nilaza, satria nolazainy koa fa izy no namono an' i Saoly, ary ny fihirana milaza ny alahelony an' i Saoly sy Jonatana, no faran' ity fizarana lehibe faharoa amin' ny fiainan' i Davida ity (2 Sam. i.).

III.—*Ny Nanjakan' i Davida tao Hebrona fito taona sy tapany* (2 Sam. ii.—v. 5). Niakatra tao Hebrona, tanàna malaza tany Joda, Davida, ary tao izy no nohosoran' ny olon' ny Joda ho mpanjakany (ii. 1-7). Ary tamin' izany no nanoratan' i Davida ny Sal. xxvii., hoy ny sasany. Fa Abnera nampanjaka an' Isiboseta, zanak' i Saoly, tamin' ny olon' Isiraely sisa (2 Sam. ii. 8-10).

Ary ny tsy nisakanan' ny Filistina izany, na dia efa nahery tany Gilboa aza izy, angamba nataony fa vitsy olona loatra izy hanapaka an-kery ny tany rehetra; ary angamba nanampo koa fa hiady an-trano ny Joda sy ny Isiraely. Ary koa, Akisy mbola natokitoky an' i Davida ho sakaizany; ary izany angaha no tsy niadian' ny Filistina tamin' i Davida tamin' izy vao tonga mpanjaka. Nefa nisého tokoa ny ady tamin' izay nanaraka an' i Davida sy izay niandany tamin' Isiboseta, ary naharitra ela izany; fa nihahery Davida, ary Abnera hiany no nahery tamin' izay niandany tamin' Isiboseta (ii. 12—iii. 6). Kanefa nahatezitra an' i Abnera Isiboseta, dia nikomy taminy izy ary nikasa hitondra ny fanjakan' ny Isiraely ho any amin' i Davida. Fa tsy nety nanaiky izany Davida raha tsy entina any aminy Mikala, zanakavavin' i Saoly, izay vadiny tany aloha. Ny fitiavany azy no nanaovany izany angaha, ary fantatr' i Davida fa hanamora ny fon' ny vahoakan' i Saoly hanaiky azy ho mpanjaka, raha ny zanakavavin' i Saoly no mbola vadiny. Rehefa ren' i Joaba ny amin' i Abnera, dia natahotra fandrao ho tonga komandin' ny miaramila hisolo azy izy, raha tanteraka izay nokasainy; ka dia namono an' i Abnera am-pitaka izy. Nalahelo Davida noho izany, fa tsy sahy hampijaly an' i Joaba izy (iii. 7-39). Kanefa raha nisy olona namono an' Isiboseta koa ary nitondra ny lohany tany amin' i Davida, ka nanantena fa hankasitrahan' i Davida izany, dia novonoin' i Davida avokoa ireo, ka notapahiny ny tongotra aman-tanany, dia nahantony tao Hebrona; fa ny lohan' Isiboseta kosa dia naleviny tao am-pasan' i Abnera (iv.). Rehefa maty ny zanak' i Saoly, dia nanatona an' i Davida tao Hebrona ny olon' Isiraely sy ny Joda rehetra ary nanangana azy ho mpanjakany; ary fanekena no nataon' i Davida taminy, dia nohosorana fanintelony ho mpanjaka Davida tamin' izany. Dia nifaly sy nanao fanasana hateloana tao Hebrona ny olona (1 Tant. v. 1-3; xi. 1-4).

IV.—*Ny Nanjakan' i Davida tao Jerosalema telo amby telo-polo taona* (2 Sam. v. 5—1 Mpan. ii. 11).

1. *Ny nanorenana an' i Jerosalema ho renivohitra, sy ny fandrosoan' ny fanjakana.* Hitan' i Davida fa Hebrona tsy antonona ho renivohitry ny fanjakany lehibe, dia nitady ny hafa izy. Nisy tanàna fiarovana mafy anankiray sisa izay mbola nohazonin' ny Jebosita, taranaky ny olona tompon-tany fahiny, ka tsy mbola afaky ny Zanak' Isiraely. Teo anelanelan' ny zara-tanin' ny Benjamina sy Joda izy, ary izany no nirin' i Davida hatao renivohiny. Dia niadian' i Davida sy ny olony ny tanàna, ary afany; fa Joaba, ilay mpitarika ny adin' i Davida rahateo, no voalohany izay tafakatra tao amin' ny tanàna; ary izy indray no natao ho "lohany sy ho komandin'" ny miaramila rehetra (1 Tant. xi. 6). Dia nifindra tao ny mpanjaka, ary batery sy fiarovana vaovao no nataon' i Davida sy Joaba hanamafy azy; ary ny anarana anankiray nomena azy dia 'Tanànan' i Davida' (2 Sam. v. 6, 9; 1 Tant. xi. 4-9). Rehefa hitan' ny Filistina ny fitomboan' ny herin' i Davida, dia tonga niady taminy izy; fa resin' i Davida indroa izy, ary ny sampiny nodorany (v. 17-25; 1 Tant. xiv. 8, 16). Fa Hirama, mpanjakan' i Tyro, kosa nitady fihavanana tamin' i Davida, dia nanao fanekena izy roa tonta, ary nisy fihavanana izay naharitra ela avy tamin' izany; ary ny trano na lapan' i Davida no nataon' ny olona avy tany Tyro (v. 11; 1 Tant. xiv. 1).

Ny fiaran' Andriamanitra mbola tao Bala na Kiriata-jearima (vi. 2; Jos. xv. 9, 60); dia nihevitra hamindra azy ho any Jerosalema Davida; nefa satria raharaha lehibe dia lehibe izany, dia nangoniny ny loholona sy ny mpifehy avy amin' ny Isiraely rehetra hilany hevitra (vi. 1; 1 Tant. xiii. 1-6). Ary ny solo-vavan' ny vahoaka rehetra mbamin' ny mpanjaka lasa nankany Kiriata-jearima haka ny fiaran' i Jehova. Kanefa noho ny nahafatesan' i Oza teny an-dalana, dia navela tao amin' ny tranon' i Obed-edoma telo volana ny fiara (vi. 1-11; 1 Tant. xiii. 5-14). Dia hitan' i Davida fa tsy mety raha ny omby no mitarika ny fiara amin' ny kalesy, fa ny Levita hiany no tokony hitondra azy (Nom. iv. 15; Deo. x. 8; xxxi. 9); dia nandahatra ny zanak' i Arona (mpisorona) sy ny Levita mba hitondra azy izy (1 Tant. xv. 2, 12-15). Koa tamin' ny fanajana sy fifaliana lehibe no nampiakaran' i Davida sy ny Isiraely rehetra ny fiara ho any Jerosalema (vi. 12, 19; 1 Tant. xv. 2-28; xvi.). Ny teny mafy navalin' i Davida an' i Mikala noho ny nanesoan' i Mikala azy tamin' izany dia mampiseho fa izany andro sy raharaha izany no nataon' i Davida ho ambony sy malaza noho izay rehetra efa nataony tany aloha (vi. 20-23; 1 Tant. xv. 29). Ny Salamo tokony ho nosoratan' i Davida tamin' izany dia ny xxix. sy xxx., ary angamba ny xv., xiv., lxviii., ci., sy cxxxii. Rehefa tafapetraka tsara tamin' ny tranony Davida, dia nihevitra hanao Tempoly ho fitoeran' ny fiaran' Andriamanitra izy; ary na dia nanome toky azy aza Natana tamin' ny voalohany, dia tonga ny tenin' i Jehova tamin' ny ampitso milaza fa sitrak' Andriamanitra ny nananan' i Davida izany hevitra izany (1 Mpan. viii.

18); kanefa satria efa nandatsa-dra betsaka sady efa niady matetika izy, dia tsy izy, fa ny zanany, no hanao ny tranon' i Jehova (1 Tant. xxii. 8; xxviii. 3). Dia nataon' i Davida ho raharahany lehibe taorian' izany ny manangona ny zavatra rehetra izay tokony ho enti-manao ny Tempoly (2 Sam. vii.; 1 Tant. xvii.; xxii.). [SOLOMONA; TEMPOLY.]

2. *Ny nandaharan' i Davida ny fanjakana.*

(a) *Ny amin' ny miaramila sy ny fomban' ny aly.* Raha mbola nifindrafindra Davida sy ny miaramila izay nanaraka azy, dia nozaraina ho telo toko na borogedra izy, dia roan-jato lahy avy; ary ny manamboninahitra nifehy azy dia natao hoe ny "telo lahy mahery voalohany." Ny anaran' ireo telo lahy ireo dia Jasobeama, Eleazara sy Sama (2 Sam. xxiii. 8-11; 1 Tant. xi. 11-14). Isam-borogedra dia nozaraina ho folo toko indray, ary nisy manamboninahitra telo-polo nifehy azy, izay natao hoe "ny lehilahy mahery tamin' ny miaramila." Ary nisy telo lahy "nalaza noho ny telo-polo lahy, nefa tsy nahomby azy telo lahy izy;" Abisay sy Benaia no anaran' ny roa amin' ireo. Ny anaran' izy rehetra, mbamin' ny zavatra nahalaza azy, dia voalaza ao amin' ny 2 Sam. xxiii. 8-39 sy 1 Tant. xi. 10-47. Fa rehefa nitombo sy nandroso ny fanjakana, ka efa voalahatra tsara ny fomban' ny miaramilany, dia nalahatr' i Davida toy izao izy:—(i.) Ny miaramila rehetra, na ny foloalindahy izay azo nantsoina hanafika, dia 288,000. Ary nozarainy ho roa ambin' ny folo toko izy ka 24,000 no isan' ny iray toko; ary nifandimby nanao matso isam-bolana ireo roa ambin' ny folo toko ireo; ary samy nanana kapiteny isan-toko avy izy. Ary raha dinihina ny anaran' ireo kapiteny roa ambin' ny folo ireo, dia hita fa nofidina tamin' ireo "lehilahy mahery" izay nanaraka an' i Davida hatramin' ny voalohany izy (1 Tant. xxviii. 1-15). Tamin' ny tafika nentin' i Davida tsy mbola nisy miaramila nitaingin-tsoavaly, na niady teo amin' ny kalesy, tahaka ny tamin' ny fomban' ny tafika nentin' ny firenena manodidina azy (1 Tant. xxvii. 34; 2 Sam. xx. 23). (ii.) Ary fanampin' izany, nisy izay voatendry ho "mpiambin' andriana" (1 Tant. xi. 25); ary ireo tsy mba nampodina tahaka ny hafa, fa nitoetra andro aman' alina ao akaikin' ny tranon' ny mpanjaka, ary voaomana mandrakariva hanao izay raharaha hitranga tampoka izy. Natao hoe koa Keretita sy Peletita ireo (2 Sam. viii. 18; xv. 18; xx. 7, 23; 1 Mpan. i. 38, 44; 1 Tant. xviii. 17); ary Benaia, zanak' i Joiada mpisoronabe, no nifehy azy (2 Sam. xx. 23).

(b) *Ny amin' ny mpanao fanjakana.* (i.) Ary nisy koa roa ambin' ny folo lahy mpitahiry ny fananan' ny mpanjaka (1 Tant. xxvii. 25-31); (ii.) sy mpanao raharaha sy mpitsara (1 Tant. xxvi. 29-32; (iii.) ary mpanolo-tsaina sy mpanaraka ny mpanjaka mandrakariva, izay nakany hevitra ny amin' ny raharaham-panjakana (*cabinet*; 1 Tant. xxvii. 32-34 sy 2 Sam. xx. 23-26).

(d) Ary *ny amin' ny momba ny fanompoana an' Andriamanitra na ny fivavahana*, dia toy izao no filaharany:—(i.) Nisy mpaminany roa lahy izay nitadiavan' i Davida hevitra mandrakariva: dia Gada (1 Sam. xxii. 5; 2 Sam. xxiv. 11-19; 1 Tant. xxix. 29; 2 Tant. xxix. 25) sy Natana (2 Sam. vii. 2, 3, 17; xii. 1-15, 25; 1 Mpan. i. 8-11, 22, etc.). (ii.) Nisy koa mpisoronabe roa lahy avy tamin' ny taranak' i Arona, dia Zadoka (1 Tant. xii. 28; xvi. 39; xxiv. 3; xxvii. 17) sy Abiatara (1 Sam. xxiii. 9; xxx. 7; 2 Sam. xv. 29; 1 Mpan. i. 7; ii. 26, 27; 1 Tant. xv. 11). (iii.) Ny mpisorona dia nalahatra ho efatra amby roa-polo toko mifandimby; ary naharitra hatramin' ny andron' i Kristy izany fifandimbasana izany (1 Tant. xxiv. 4-19; Lio. i. 5). (iv.) Ny Levita dia nalahatra ho mpihira ao an-tranon' Andriamanitra sy mpiambim-baravarana ary mpitandrina ny fananana izay efa napotraka tamin' ny tranon' Andriamanitra hatramin' ny andron' i Samoela (1 Tant. xxv.; xxvi. 1-28; zahao koa 1 Tant. xxiii.).

3. *Ny ady nataon' i Davida tamin' ny firenena manodidina, sy ny tantarany mandrapahafatiny.* Ny fanjakan' i Davida dia nitatra faingana tato aorian' ny nifindrany tany Jerosalema; fa teny fohy hiany no holazaina eto milaza izany. Zahao ny anaran' isantany avy habitana marimarina ny tantarany. Tsy ampy folo taona taorian' ny nahafahan' i Davida any Jerosalema, dia resiny koa ny Filistina tao andrefana (2 Sam. viii. 1; 1 Tant. xviii. 1), ary ny Moaba tao atsinanana (2 Sam. viii. 2; 1 Tant. xviii. 2); ary Zoba, mbamin' ny Syriana hafa izay tonga nanampy azy, tao avaratr' atsinanana (2 Sam. viii. 3-8; 1 Tant. xviii. 3-8); ary tamin' izany Toy, mpanjakan' i Hamata, nanao fanekena tamin' i Davida, hisakaiza aminy sy hanampy azy amin' ny ady (2 Sam. viii. 9, 10; 1 Tant. xviii. 9, 10); ary ny Edoma koa tao atsimo no noresen' i Davida (2 Sam. viii. 14; 1 Tant. xviii. 13; ny hoe "Syriana valo arivo sy iray alina" ao amin' ny 2 Sam. viii. 13 dia tokony ho "Edomita" angaha, araka ny teny ao amin' ny 1 Tant. xviii. 12 sy ny loha-teny amin' ny Sal. lx. Ary ny Amonita, izay namadika ny fanekena nataony tamin' i Davida, sady nanao tetika tamin' ny mpanjaka hafa akaiky hiady aminy, dia noresen' i Davida koa; zahao 1 Sam. x. 1-19; xii. 26-31; 1 Tant. xix. 1-19; xx. 1-3. Tamin' ireo ady ireo dia tokony ho nosoratan' i Davida ny Sal. lx., lxviii., cviii., cx.; ary angamba xviii., xx., sy xxi. koa.

Tamin' ny nanaovan' i Joaba fahirano tany Raba any Amona, izay naharitra ela, no nisehoan' ny fahotan' i Davida mampahamenatra sy mampalahelo tamin' i Batseba sy Oria (2 Sam. x.). Nanarin' i Natana Davida,

ary nibebaka mafy noho ny hadisoany izy, dia navelan' Andriamanitra ny helony; kanefa satria nampitony ratsy ny fahavalon' i Jehova izay nataon' i Davida, dia nampijalina mafy izy, hahitan' ny olona rehetra ny fahamarinan' Andriamanitra, ary mba hampisehoan' Andriamanitra ny fankahalany ny fahotana. Hoy ny tenin' i Jehova: "Tsy hiala amin' ny taranakao mandrakizay kosa ny sabatra." "Indro, Izaho efa hahatonga loza aminao avy ao amin' ny ankohonanao hiany" (2 Sam. xii. 10, 11); ary izany sy ny famporafesana nataon' i Davida no fototry ny fahoriana izay nanjo azy tamin' ny faramparan' ny niainany. Ny Salamo li. no nosoratany tamin' izany, ary angamba Sal. xxxii. koa. Ary ny zanakalahin' i Davida no nampididoza tamin' ny rainy ary nampitabataba ny fanjakana. Nosavihin' i Amona, zanak' i Davida, Tamara anabaviny, izay iray tampo tamin' i Absaloma; ka dia matin' i Absaloma Amnona, ary lasa nandositra ho any amin' i Talmay raibeny tany Gesora izy ka nitoetra tao telo taona (2 Sam. xiii.). Fa rehefa hitan' i Joaba ny fanirian' i Davida hahita an' i Absaloma indray, dia nanao saina izy ka nampiverina azy ho any Jerosalema; kanefa Davida tsy nety nihaona taminy raha tsy afaka roa taona indray (2 Sam. xiv.).

Ny fikomian' i Absaloma tamin-drainy no nanaraka vetivety. Tao Hebrona izy niseho ho mpanjaka, ary maro tamin' ny vahoaka nomba azy; dia nandositra niala tany Jerosalema Davida sy ny mpanompony, mbamin' ny miaramila mpiambina azy; ary nisy enin-jato lahy koa izay efa nanaraka azy avy tany Gata tany amin' ny Filistina ka tsy nety nisaraka taminy (2 Sam. xv. 13-18). Kanefa izay nanaraka an' i Absaloma dia saiky ny olon' Isiraely rehetra (2 Sam. xvi. 15); ary Ahitofela nanome hevitra azy hifantina lehilahy roa arivo amby iray alina hanenjika an' i Davida sy hamono azy (2 Sam. xvii. 1-4). Kanefa Hosay, sakaizan' i Davida, izay efa nody ho sakaizan' i Absaloma, no nahafoana izany hevitra izany noho ny fitahian' Andriamanitra an' i Davida (xvii. 14), ary niandry mba hiomana tsaratsara kokoa Absaloma. Fa niomana kosa Davida raha nanatona azy ny olona tao atsinanan' i Jordana, ary raikitra ny ady tao Efraima; dia resy ny fahavalon' i Davida, ary Absaloma novonoin' i Joaba tamin' izy nandositra, na dia efa nomen' ny mpanjaka teny aza mba hamindra fo aminy (xviii. 5, 14). Mafy loatra ny alahelon' i Davida nony reny fa maty izy (xviii. 18, 33; xix. 1-8); dia nihevitra izy hanongana an' i Joaba tsy ho mpifehy ny miaramilany intsony ary hanandratra an' i Amasa hisolo azy (xix. 13). Kanefa tsy azo hahongana mangina tahaka izany ny lehilahy masiaka tahaka an' i Joaba; ary tsy ela taorian' izany dia namono an' i Amasa am-pitaka izy, na dia zana-drahavavin-dreniny aza Amasa (xx. 9, 10). Hoy ny sasany, fa tamin' izany taona izany no nosoratan' i Davida ny Sal. cxliii., xlii., lv., lxix., cix., ary angamba ny iii. sy iv.

Tamin' ny nampiverenana ny mpanjaka ho any Jerosalema indray dia nisy fifandirana tamin' ny firenen' ny Joda sy ny firenen' ny Isiraely hafa (2 Sam. xix. 9-15, 41-43), ary izany no nanome toky an' i Seba Benjamita hampiodina ny vahoaka indray. Mahagaga ny fahafainganan' ny olona hiala amin' ny mpanjaka hanaraka izany lehilahy ratsy fanahy izany (2 Sam. xx. 1, 2); ary izany dia nampiseho fa ny fitiavan' ny vahoaka an' i Davida efa nihena hiany noho ny hamafian' ny fitondrana ny fanjakana tamin' izany, fa ny fampitahorana avy amin' ny miararamilany hiany no fototry ny fitondrany fanjakana. Amasa nanangona ny miaramilan' ny Joda hanenjika an' i Seba, fa diso fotoana izy, ary Abisay no nirahin' i Davida hanampy azy (xx. 4-6); kanefa Joaba nitsena an' i Amasa ka namono azy, dia nitarika ny miaramila izy ary nahatratra an' i Seba teo Beta-maka. Matin' ny olona tao an-tanàna Seba, ary ny lohany dia natsipy tany an-koatry ny manda; dia tapitra tamin' izany ny fikomiana, ary Joaba niverina tany Jerosalema; ary na dia mpanjaka aza Davida, dia tsy sahy niteny azy intsony (2 Sam. xx. 1-22). Kanefa tsy mba tapitra ny fitabatabana tamin' izany, fa nihetsika indray ny Filistina. Niady inefatra izy sy ny Isiraely, araka ny teny ao amin' ny 2 Sam. xxi. 15-22; ary Davida saiky matin' ny fahavalo tamin' ny ady voalohany, fa novonjen' i Abisay; ary dia tsy navelan' ny manamboninahitra hiseho amin' ny ady intsony izy.

Nisy fahoriana roa hafa koa izay nanjo ny Isiraely rehefa antitra Davida, dia (i.) ny mosary telo taona nipaka (2 Sam. xxi. 1-14). Ary hoy ny valin' ny tenin' i Jehova, fa ny namonoan' i Saoly ny Gibeonita no anton' izany; fa namadika ny tenin' i Josoa izy (Jos. ix. 23-27). Ary tsy nahazo nanda izay nangatahin' ny olon' i Gibeona Davida, dia lehilahy fito avy tamin' ny zanak' i Saoly hahantona ao Gibeona. Rizipà no renin' ny roa lahy; ary rehefa ren' i Davida ny alahelony sy ny faharetany niaro ny fatin' izy fito lahy, dia nahamora ny fony izany, ka nampandevina azy tamin' ny fasan' ny mpianakaviny izy, mbamin' ny taolan' i Saoly sy Jonatana (2 Sam. xxi. 1-14). (ii.) Ary ny fahoriana faharoa dia ny areti-mandoza naharitra hateloana izay nahafaty olona fito alina hatrany Dana ka hatrany Beri-sheba (2 Sam. xxiv. 15). Ary ny nahatongavan' izany dia ny nampanisan' ny mpanjaka ny vahoakany, dia zavatra nampahatezitra an' i Jehova. Efa nisara-tsaina ny olona ny amin' izay nahadiso an' i Davida tamin' izay. Tsy tian' i Joaba aza ny tenin' ny

mpanjaka, ary tsy naka ny isan' ny Levy sy ny Benjamina izy (1 Tant. xxi. 3-5). Kanefa tsy tokony hoheverintsika fa ny nakana ny isan' ny vahoaka fotsiny hiany no nahadiso ny mpitondra fanjakana, satria indroa Andriamanitra nampanisa an' i Mosesy ny Zanak' Isiraely (Nom. i. 1, 2, sy xxvi. 2). Toy izao angamba no nampahatezitra an' Andriamanitra tamin' i Davida: Nahazo hevitra Davida mba hampitatra ny fanjakany ho lehibebe kokoa; ary na dia fantany aza fa tsy nifanaraka tamin' ny sitrapon' Andriamanitra izany, mbola notehiriziny tao am-pony ny faniriana hanao izany. Ary satria tsy nahazo niankina tamin' Andriamanitra hanambina azy amin' izany raharaha izany izy, dia tiany ho hita ny isan' ny olony hangalany miaramila izay tokony ho ampy hiady amin' ny fahavalony ary hahalasa ny tany izay tadiaviny. Ary satria nataony fa tsy hankasitrahan' ny vahoaka izany, dia "Joaba sy ny komandin' ny miaramila nivoaka teo anatrehan' ny mpanjaka handamina ny lehilahy amin' ny Isiraely" (2 Sam. xxiv. 4). Ny areti-mandoza naharitra hateloana, sy nahafaty olona betsaka tamin' ny tanin' ny Isiraely rehetra, kanefa natsahatr' Andriamanitra izany raha vao tonga kely hiany tao Jerosalema (1 Tant. xxi. 15). Ary fahitana nampahatahotra niseho teo amin' ny famoloan' i Araona na Ornana teo ivelan' ny mandan' i Jerosalema: fa anjely mitondra sabatra voatsoaka teny an-tanany no niseho tamin' i Davida sy ny loholon' ny Isiraely. Ary Ornana sy ny zanany efa-dahy koa no nahita izany dia niery. Dia nangataka Davida mba hamidin' i Ornana ny famoloany, ary nanaiky izy, ary fivoadiana ho an' i Jehova no naorina teo (2 Sam. xxiv.; 1 Tant. xxi.).

Tamin' izany ny Tabernakely dia nitoetra tao Gibeona (1 Tant. xxi. 27-30). Kanefa hitan' i Davida fa tsy any Gibeona, fa any amin' ny famoloan' i Ornana, no hanorenana ny tempolin' Andriamanitra izay mbola hataon' ny zanany (1 Tant xxii. 1); ary teo no nitoeran' ny alitara varahina, raha vita ny Tempoly, ary naharitra ho fototry ny fivavahan' ny Isiraely tokony ho arivo taona izany [MORIA].

Ny tabataba farany voalaza rehefa antomotra ny andro hahafatesan' i Davida dia izao: Adonija, lahimatoan' i Davida, nialona an' i Solomona, ary nitady hanandratena ho mpanjaka; ary Abiatara, anankiray tamin' ny mpisoronabe, sy Joaba ilay lehilahy mahery, no nomba azy. Kanefa Davida nanangana an' i Solomona ho mpanjaka ary nampiseho azy tamin' ny vahoaka. Fa Zadoka mpisoronabe sy Benaia ary Natana nomba azy; ary vetivety dia foana ny fikasan' i Adonija (1 Mpan. i.). Sal. ii., ary angamba ny xcii. koa, no nosoratan' i Davida tamin' izay.

Ny fihirana farany nataon' i Davida dia voalaza ao amin' ny 2 Sam. xxiii. 1-7; ary amin' izany izy dia nilaza izay tokony ho toetry ny mpanapaka ny olona: ho "marina sady manapaka amin' ny fatahorana an' Andriamanitra;" ary na dia nanaiky aza izy fa tsy nahatratra izany tsipika izany mandrakariva ny tenany, dia nilaza koa ny fahatokiany fa ho tanteraka ny fanekena nataon' Andriamanitra taminy raha hiseho ny Mpanjaka lehibe, dia Jesosy Kristy.

Ny anatra farany nomen' i Davida an' i Solomona, izay handimby azy, ny amin' i Joaba sy Simey ary ny zanak' i Barzilay no nataony raha antomotra ny andro hahafatesany (1 Mpan. ii. 1-9). Ary dia nody mandry izy (araka ny tenin' i Josefosy, raha 70 taona ny androny), ka nalevina teo amin' ny Tananan' i Davida (1 Mpan. ii. 10). Ny fasan' i Davida tonga fandevenana ny mpanjakan' ny Joda rehetra teo aoriana; ary raha niverina avy tamin' ny famaboana tany Babylona ny Jiosy, dia mbola hita tandrifin' ny mandan' ny tanàna takaikin' "ny tranon' ny lehilahy mahery" (Neh. iii. 15, 16).—J.W.

**DAVIDA, Tananan' i.** Roa ny tanàna nomen' ny Soratra Masina izany anarana izany:—(1) Ao amin' ny 2 Sam. v. misy teny milaza fa rehefa lasan' i Davida Jerosalema na Jebosy, ka azony ny trano-fiarovana teo amin' ny Tendrombohitra Ziona, dia "nitoetra tao anatin' ny batery fiarovana izy, ka ny anarany nataony hoe Tananan' i Davida;" zahao koa 1 Tant. xi. 7. Koa hatramin' izany andro izany ny batery fiarovana sy ny tranon' andriana tany Ziona no natao hoe Tananan' i Davida, mba hanavaka azy amin' ny sisan' i Jerosalema (1 Mpan. iii. 1; viii. 1; 2 Tant. v. 2). Ao atsimo-andrefan' i Jerosalema ny Tananan' i Davida, ary tandrifin' i Moria, izay niorenan' ny Tempoly; ary tao no nandevenana an' i Davida sy ny mpanjaka nandimby azy (1 Mpan. ii. 10; 2 Tant. ix. 31; etc.). Mbola maharitra ao, hono, ny fasan' i Davida, ary misy trano mafy efa-joro atao hoe Trano-fiarovan' i Davida. [Zahao JEROSALEMA sy ny sarintany ao.]

(2) Betlehema koa no lazain' i Lioka hoe "Tananan' i Davida" (ii. 4, 11); satria tao no nahaterahany sady nitoerany raha mbola zaza izy. Anarana tsy hita ao amin' ny Testamenta Taloha izany, nefa toa tonga fanao tamin' ny andron' ny Tompontsika. [BETLEHEMA.]—J.S.

**DEBIRA** dia anaran' ny tanàna telo any Palestina: (1) Tanàna tao amin' ny tendrombohitr' i Joda, ka isan' ny tanàna folo any andrefan' i Hebrona. Kiriata-sefera, 'Tananan' ny boky,' no anarany voalohany, ary Kiriata-sanah, 'Tananan' ny palma' (Jos. xv. 49, 15, 16; Mpit. i. 11). Io Debira io dia isan' ny tanàna nomena ny mpisorona honenany (Jos. xxi. 15; 1 Tant. vi. 58); mbola tsy hita marina izay niorenany. (2)

Tanàna tany amin' ny faritry ny tanin' ny Joda avaratra ary akaikin' ny "Lohasahan' i Akora" (Jos. xv. 7); koa tsy lavitra any Jeriko izy. (3) Ny fari-tanin' i Debira" no lazain' ny Jos. xiii. 26 ho faritry ny zara-tanin' ny Gada, ka dia akaiky an' i Mahanaima angaha izy.—J.S.

**DEBORA** (*Renitantely*): dia anaran' ny vehivavy roa voalazan' ny Test. Tal. (1) Mpitaizan-dRebeka, reniny Jakoba, io Debora io; ary niaraka tamin-dRebeka tamin' izy nankany Kanana avy tany Padan-arama, ho vadin' Isaka. Maty tao akaikin' i Betela izy rehefa anti-panahy, dia nalevina tambanin' ny ôka anankiray; ka ny anaran' ilay hazo no natao hoe *Aloni-bakuta*="Hazo ôka fitomaniana" (Gen. xxxv. 8). Raha toy ny hevitry ny sasany, Debora no nirahin-dRebeka haka an' i Jakoba, araka ny teny nomeny azy talohan' ny nialan' i Jakoba (Gen. xxvii. 45). Fa ny sasany kosa mihevitra fa maty Rebeka tamin' izay, ary Debora efa lasa hitsena an' i Jakoba hanambara ny nahafatesan' ny reniny; dia izany, hono, no nahamety kokoa ny anarana nomena ilay hazo hoe "Hazo ôka fitomaniana;" fa tao no nisaonan' i Jakoba tsy ny mpitaizan-dreniny hiany, fa ny reniny koa.

**Debora** (2): mpaminanivavy sy vadin' i Lapidota io Debora faharoa io, ary nitoetra tao amin' ny trano lay angamba, ambanin' ny hazo rofia (na *palma*) teo anelanelan' i Rama sy Betela, ary nitsara ny Isiraely izy (Mpit. iv. 4, 5). Tamin' ny andron' i Debora ny Zanak' Isiraely efa nihemotra tamin' ny fivavahana marina "ka nanao ratsy teo imason' i Jehova." Dia navelan' Andriamanitra ny mpanjaka manodidina azy hanan-kery aminy ka handresy azy, ary dia nampahory azy roa-polo taona izy. Ary rehefa afaka izany dia nibebaka ka nitaraina tamin' Andriamanitra ny Zanak' Isiraely. Dia nihaino ny fitarainany Andriamanitra, kanefa namoi-fo hiany ny olona, ka tsy sahy hanohitra ny fahavalony izy raha mbola tsy nitsangana Debora hanome toky azy (Mpit. v. 7). Dia niantso an' i Baraka, lehilahy avy tamin' ny firenen' ny Naftaly, izy, ho komandin' ny miaramila hiady amin' i Sisera sy izay niaraka taminy; fa hoy Baraka: "Raha hiakatra koa hianao dia sahy handeha hiany aho, fa raha tsy izany dia tsy handeha mihitsy aho." Dia niakatra ho any Kadesy izy mianaka ka nanangona miaramila maro; dia nivoaka Baraka ary nandresy an' i Sisera, komandin' ny miaramilan' i Jabina, mpanjakan' i Hazora, fa nomban' Andriamanitra Baraka sy Debora. Ary Baraka nanenjika an' i Sisera, izay nandositra nianavaratra; ary Sisera nandeha an-tongotra ka niery tao an-trano-lain' i Hebera Kenita. Ary Jaela, vadin' i Hebera, nanome toky an' i Sisera hiala sasatra tsy hanana ahiahy ao an-tranony; kanjo namono azy izy raha natory Sisera. [JAELA.] Nitsahatra tamin' izay ny ady, ka niadana ny tany efa-polo taona; ary tsy misy tantara milaza an' i Debora manaraka izany. Ny tonon-kira nataon' i Debora milaza ny nandresena ny fahavalo dia heverin' ny mpanoratra rehetra ho isan' ny mahafinaritra indrindra amin' ny Testamenta Taloha; vakio Mpit. v.—D.H.S.

**DEDANA.** Roa ny olona natao hoe Dedana izay voalazan' ny Test. Tal.:—(1) Ny zanakalahin' i Rama, zanak' i Kosa (Gen. x. 7); ary (2) ny lahiaivon' i Joksana, zanak' i Abrahama sy Ketora (Gen. xxv. 3). Samy razan' ny firenena avy izy roa lahy; ary lazaina matetika eo amin' ny Soratra Masina ny tantarany. Raha toy ny hevitry ny sasany, tany Arabia Atsimo, tamoron' ny Golfa Persiana, no nipetrahan' ny taranak' i Dedana, zanak' i Kosa; fa any misy tanàna atao hoe Dedana na Dadena. Toa akaikin' Idomea no fonenan' ny taranak' i Dedana, zanak' i Abrahama; zahao Jer. xlix. 8; xxv. 23, sy Ezek. xxv. 13. Ny Syriana nanao varotra tamin' ny Dedanita, taranak' i Kosa; ary ivory sy hazo mainty ary lamba fitaingenan-tsoavaly no nentiny hamidy any Tyro; zahao Isa. xxi. 13; Ezek. xxvii. 20; xxxviii. 13.—P.G.P.

**DEKALOGA**: zahao DIDY FOLO.

**DEKAPOLISY** (*Tanàna folo*): dia anaran' ny tany ao atsinanan' i Jordana sy ny Farihin' i Galilia, izay nisy tanàna lehibe folo, ary avy tamin' izany ny anarany; zahao Mat. iv. 25; Mar. v. 20; vii. 31. Rehefa lasan' ny Romana Syria (B.C. 65), nisy tanàna folo naoriny indray izay nasiany tompon-tany vaovao, ary nomeny voninahitra mihoatra noho ny sasany. Araka ny tenin' i Pliny mpanoratra Romana, izao no anaran' ny tanàna folo: Skytopolisy, Hiposy, Gadara, Pela, Filadelfia, Gerasa, Dona, Kanata, Damaskosy, ary Rafana. Araka ny soratra hafa kosa, Kapitoliasy sy Abila no isan' ny tanàna folo; ary Josefosy manao hoe fa Skytopolisy no lehibe indrindra amin' izy rehetra; koa raha marina izany Damaskosy tsy mba isany. Afa-tsy Skytopolisy, any atsinanan' i Jordana ny tanàna folo; nefa kosa, raha ny tenin' i Matio sy Marka no heverina, Dekapolisy dia anarana nomena ny tany malalaka na atsinanana na andrefan' ny ony. Tany be olona indrindra Dekapolisy tamin' ny andron' i Kristy, fa maro ny nanatona Azy avy tany mba hihaino ny teniny sy hahita ny asa mahagaga nataony; fa ankehitriny kosa efa efitra ny tany ka saiky tsy misy mponina akory.—J.S.

**DELILA** (*Malahelo*, na, *Mijejojejo*): dia vehivavy janga nefa ambonimbony toetra, izay tian' i Samsona. Nonina tany Soreka izy, izay lohasaha teo anelanelan' ny zaratanin' ny Joda sy ny tanin' ny Filistina. Notambazan' ny mpanapaka Filistina dimy lahy izy tamin' ny harem-bevava hamadika an' i Samsona. Dia nitaona sy nanery an' i Samsona isan-andro Delila, mandra-pila-

zany izay nitoeran' ny heriny indrindra; ary nony reny tokoa izany, dia nataony izay nahazoan' ny fahavalony azy (Mpit. xvi. 4-21). [SAMSONA.] Tokony ho vehivavy Filistina Delila, nefa tsy fantatra marina izany. Ampitahao Nom. xxv. 1, 6; xxxi. 16; Mpit. xiv. 1; xvi. 1.—D.M.

**DEMASY**: dia Kristiana avy tany Tesalonika, izay naman' i Paoly tamin' ny nifaforany voalohany tany Roma (Kol. iv. 14; Filem. 24). Fa teo aoriana kosa, rehefa nafatotra fanindroany Paoly, Demasy nandao azy noho ny fitiavany an' izao tontolo izao, ary lasa nankany Tesalonika izy (2 Tim. iv. 10). Asa na natahotra ny fahoriana sy fanenjehana izy, na manao ahoana, fa tsy misy teny hafa milaza azy.—T.T.M.

**DEMETRIO** (1): mpanefy volafotsy tany Efesosy, izay nanao sary volafotsin' i Diana sampy, ary sarin' ny tempoly nivavahan' ny olona taminy (Asa. xix. 24). Ireo no novidin' ny vahiny sy nentiny raha lasa nody ho kiadiny sy ody hatao mpiaro azy. Maro ny olona sy ny vahiny izay tonga tao Efesosy, fa sampy nalaza dia nalaza Diana, ka dia nividy ny sariny izy, ary izany no nahazoan' i Demetrio sy izay iray lahasa taminy harena be. [DIANA.]

**Demetrio** (2): mpianatra malaza tamin' ny andron' ny Apostoly izy, ary noderain' i Jaona; zahao 3 Jao. 12.—P.G.P.

**DEMONIA** (Gr. *daimonion*; Eng. *demon*): teny nalaina tamin' ny teny Grika ny hoe demonia, ary milaza ireo fanahy ratsy maro izay mpanompon' i Satana ka manao ny sitra-pony, ary izay lazaina matetika eo amin' ny Test. Vao. ho niditra tao amin' ny olona sasany ka nampahory azy. Raha toy ny hevitry ny mpanoratra Grika sasany, ny hoe demonia dia nalaina tamin' ny teny izay dikany dia 'mahalala,' satria ny demonia noheverin' ny Grika ho fanahy be fahalalana. Hafa kely anefa ny hevitry ny mpanoratra sasany ny amin' ny niandohan' ity teny ity.

Ary tokony holazaina fa na dia milaza fanahy ratsy mandrakariva aza ny hoe demonia amin' ny Test. Vao., tsy mba toy izany no heviny ao amin' ny boky nosoratan' ny Grika sy ny Romana izay mpanompo sampy. Fa malalaka ny hevitry ny hoe demonia raha lazain' ireo, fa milaza (1) ny fanahy rehetra izay ambonin' ny olombelona, hatramin' ny Avo indrindra aza; milaza (2) ny sampy na andriamanitra rehetra tsirairay; milaza (3) ireo sampy na andriamanitra ambanimbany; ary koa milaza (4) fanahy sasany izay ao anelanelan' ny andriamanitra sy ny olona. Amin' ireo faramparany, ny sasany no noheverina ho tsara mandrakariva, ary ny sasany kosa ho ratsy. Raha tsy misy ajektiva akambana amin' ny hoe demonia, dia milaza fanahy tsara ny ankabiazan' ny teny misy azy. Ny demonia tsara sasany noheverina ho mpiaro ny tanàna, ary ny sasany indray ho mpiaro sy mpiambina ny olombelona. Ary koa, ny hoe demonia no nentina milaza (5) vintana, na zara. Araka ny boky milaza ny finoana sy ny fivavahana neken' ny Grika sy ny Romana izay nanompo sampy, ny demonia noheveriny ho fanahy anelanelan' ny andriamanitra sy ny olona, sy mpanalalana ho an' ny olona raha nivavaka tamin' ny sampy izy. Ny demonia noheverina koa ho roa karazana: ny anankiray dia ny fanahin' ny olona *tsara fanahy*, izay nohajaina rehefa maty, ary teo aoriana dia nasandratra ho demonia, ary tamin' ny farany tonga andriamanitra aza. Ny fanahin' ny olona *ratsy fanahy* kosa noheverina ho tonga demonia ratsy. Ary ny karazan' ny demonia faharoa dia malazalaza kokoa noho ny olona, fa tsy mba nanana vatana akory izy. Ny demonia izay fanahin' ny olona maty dia nivavahan' ny mpanompo sampy (Deo. xxvi. 14; Sal. cvi. 28; Isa. viii. 49); koa mba hanavaka ny Andriamanitra marina amin' ireo, Jehova no atao hoe matetika "ny Andriamanitra *velona*" (Deo. v. 26). Ary nataon' ny Grika sy ny Romana koa fa nisy demonia sasany izay fombampanahiny dia ratsy avokoa, ka tsy mba tahaka ny hafa izay tsy nanimba ny olona, afa-tsy izay nahatezitra azy. Ary ireo demonia ratsy ireo noheverina ho nialona ny olona tsara fanahy ka dia nanao izay hainy hisakana azy tsy hanao ny marina, fandrao hahazo fahafinaretana bebe kokoa noho izay azon' ny demonia izy.

Izany ary no hevitry ny firenena mpanompo sampy tany aloha ny amin' ny demonia, fa inona kosa no ampianaran' ny Test. Vao. antsika amin' izany? Ary voalohany, hita mazava fa raha ny demonia no lazain' ny nanoratra ny Baiboly, fanahy *ratsy* izy rehetra, fa tsy misy demonia tsara tsy akory, araka izay noheverin' ny Grika sy ny Romana.

1. Ny amin' ny *fomban'* ny demonia, dia fanahy izy; zahao Mat. viii. 16; x. 1; xii. 43, 45; Mar. ix. 20; Lio. x. 20; etc. Koa dia lazaina ho manana *fahalalana* sy *sitra-po* izy (Mar. i. 24; Lio. iv. 34; Jak. ii. 19; iii. 15), ary *hery lehibe* koa (Mat. viii. 28-32; Mar. ix. 26; Efes. vi. 12). Tsy misy teny milaza marimarina na mitovy fomba tamin' ny anjely ny demonia, ka naetry tamin' ny toetran' ny anjely izay tsy nanota izy, na manao ahoana. Nefa kosa, satria iraka sy mpanao raharaha ho an' i Satana izy, angamba izany hiany no toetrany tany aloha. Angamba mitovy fomba amin' i Satana izy, fa Satana no atao hoe "andrian' ny demonia," ary ny fikambanan' ny demonia izay noroahin' i Jesosy no nataony hoe Satana (Mat. xii. 24-29; Lio. xiii. 16); ary ny hoe "fanahy maloto," izay milaza azy (Mat. x. 1; Mar. iii. 11), dia anarana nomena ny anjely izay very voninahitra koa (Apok. xvi. 13; xviii. 2), ary anaran' i Satana koa izany (Mar. iii. 30, zahao and. 22). Koa raha

izany rehetra izany no heverina, angamba tsy diso hevitra izay manao hoe fa ny demonia voalazan' ny Test. Vao. dia isan' ireo "anjely izay nanota," ka "tsy nitana ny anjara-fanapahany" (2 Pet. ii. 4; Joda 6). Araka ny tenin' i Paoly Apostoly, iray hiany ny demonia sy ny sampy nivavahan' ny firenena (1 Kor. x. 20, 21), izay noheverin' ny Jiosy ho ratsy fanahy.

2. Ny amin' ny *fombam-panahiny*, ny demonia no lazaina ho ratsy sy maloto (Mat. x. 1; xii. 45; etc.); ary momba ny fanjakan' ny fahamaizinana izy, sady irahin' i Satana hahatanteraka ny ratsy tiany hatao (Mat. ix. 34; xxv. 41; Efes. vi. 12).

3. Ny amin' *izay itoeran'* ny demonia, dia lazaina ho "voahazona amin' ny fatorana mandrakizay ao amin' ny maizina, ho amin' ny andro fitsarana lehibe" (Joda 6; 2 Pet. ii. 4). Lazaina koa fa ao amin' "ny lalina" na ny "lavaka tsy hita noanoa" izy (Lio. viii. 31; Apok. ix. 1-11). Nefa kosa, angamba ny hevitr' ireo teny ireo dia izao, fa ao am-pijaliana ny demonia, sady sakanana tsy hanao izay sitra-pony avokoa izy; fa ny teny sasany milaza azy ho afaka handehandeha; zahao Efes. ii. 1; vi. 12.

4. Ary ny teny hafa ao amin' ny Test. Vao. milaza ny demonia no ianarantsika koa fa *maro* izy (Lio. viii. 30; Mar. xvi. 9; Apok. xii. 7, 8); sady *masiaka sy mandoza*, fa nampahory ny olona betsaka tamin' ny andron' i Kristy izy (Mar. ix. 17, 20, 26; etc.); nefa *nahalala sy nanaiky an' i Jesosy Tompo* izy (Mat. viii. 29; Mar. i. 24; v. 7); ary *tsy nahatohitra ny herin' i Kristy izy* (Mar. ix. 25, etc.). Zahao DEMONIAKA. —J.S.

**DEMONIAKA.** Tamin' ny andron' i Kristy sy ny Apostoliny maro ny olona nolazain' ny Test. Vao. ho nampahorin' ny demonia na fanahy ratsy, ary ireo no atao hoe *demoniaka*, na, olona azon' ny demonia. Ary raha ny tenin' izay nanoratra ny Filazantsara Efatra no dinihina, dia izao no ampianariny antsika ny amin' ny hery nananan' ny demonia nampahory ny olona sasany:—Ny demonia nolazaina ho niditra tao anatin' ny olona ka nahazo hery taminy, dia nampahory sy nampijaly azy fatratra, na tamin' ny tenany na ny fanahiny (Mat. xv. 22); ary dia nampihevitra azy sy nampiteny azy, ary nampanao azy toy izay tsy fanaony raha mbola tsy tafiditra ny demonia tao aminy. Hitantsika koa fa ny demonia nandatsaka ny olona sasany izay azony tao anaty afo sy tao anaty rano (Mat. xvii. 15), ary namiravira sy nampihinjihinjy azy (Lio. ix. 39); ary ny sasany no nataony ho moana sy jamba (Mat. xii. 22). Tsy mba mafy toy izany mandrakariva anefa ny nitondran' ny demonia azy, fa nisy fihetsehana mafy indraindray, ary toa afaka amin' ny heriny kosa indraindray ny olona, fa niala taminy ny demonia. Koa satria mahantra loatra ireo demoniaka ireo, sy mampalahelo indrindra ny toeny, dia isan' ny asa mahagaga nataon' i Kristy hatramin' ny andro vao nandehandehanany hanao soa ny mamoaka ny demonia (Mat. iv. 24; Lio. iv. 35; etc.); ary ny hery hanao izany no nomeny koa tamin' ny Apostoly sy ny fito-polo lahy nirahiny hitory ny fanjakan' ny lanitra (Mat. x. 8; Lio. x. 17). Ny demonia izay nahazo hery tamin' ny olona sasany toy izany dia lazaina ho niditra sy nivoaka tamin' ny olona; ary lazaina koa izy ho niteny sy niresaka tamin' i Kristy, ary nanao fifonana taminy mba tsy hampijaliny izy alohan' ny fotoana (Mat. viii. 29; Lio. iv. 24). Nahalala ny anaran' i Kristy ireo demonia ireo; ary ny fahefana sy ny voninahitra ary ny raharahan' ny Tompo dia fantany tsara. Koa ny namoahan' i Jesosy ny demonia no isan' ny famantarana nomeny fa Mesia tokoa Izy (Mat. xii. 28); ary nanaiky koa Izy fa, manaraka ny fanoratana ny anarany any an-danitra, dia zavatra mety hifalian' ny mpianany ny nahazoany hery hamoaka ny demonia (Lio. x. 17-20).

Fa na dia toa mazava aza izany teny rehetra izany, fa tamin' ny andron' i Kristy nisy tokoa fanahy ratsy izay navelan' Andriamanitra hanan-kery lehibe amin' ny olona sasany, kanjo, efa nataon' ny mpanoratra sasany fa hevi-diso izay tanan' ny Jiosy hiany izany hevitra izany; ka dia tsy nisy tokoa ny demonia, hoy izy, fa ny olona nolazaina ho azony dia olona nararin' ny androbe sy ny fahaverezan-tsaina, etc. Ary satria noheverin' ireo olona marary ireo, sady noheverin' ny Jiosy rehetra, fa nampahorin' ny demonia izy, dia neken' i Jesosy sy ny Apostoly hiany izany heviny izany, hoy izy, na dia fantany aza fa diso hevitra izy ireo. Nefa kosa, tsy azo ekena izany, sady tsy mifanaraka amin' ny teny betsaka nolazain' ny Filazantsara Efatra milaza ny demonia sy ny olona nampahoriny. Marina hiany fa ny hevi-diso sasany tsy mba toherin' i Jesosy loatra satria mbola kely ny fahalalan' ny mpianany, dia navelany hohazavain' izay mbola hatao sy mbola hambara aminy amin' ny ho avy izany. Fa tsy mba nambara tamin' ny Apostoly, na ny Fiangonana taorian' ny nialan' i Kristy, fa diso hevitra izay nihevitra fa nanan-kery ny demonia sady nampahory ny olona; ary raha misy manao hoe: fantatry ny Tompo fa tsy nisy demonia nanan-kery tahaka izany, nefa Izy niresaka taminy sady nananatra azy sy nandroaka azy, etc., dia tsy hita izay teny nolazain' i Kristy tokony hekena ho marina, ary izay tsy marina. Saro-pantarina tokoa ny zavatra sasany nolazaina ny amin' ny demonia sy ny hery nananany; nefa sarotra hinoana ny zavatra maro lazain' ny Baiboly; ary aleo manaiky izany toy izay mandrava ny fanorenan' ny Filazantsara tahaka izay ataon' ny sasany,

izay manao hoe fa ny Tompo nanaiky hevitra izay fantany ho diso, ka dia nananatra ny demonia Izy sy niresaka taminy ary nandroaka azy, kanjo fantany fa tsy nisy demonia akory, fa narary hiany, sady voafitaka ny olona! Sanatria raha Jesosy Tompo no heverintsika ho nety namitaka ny olona tahaka izany!

Ny sasany efa nanontany hoe: Nahoana moa ny fanahy ratsy no navelan' Andriamanitra hanan-kery lehibe toy izay nolazain' ny Filazantsara Efatra, sy hampahory foana ny olona? Sarotra hiany ny mamaly izany fanontaniana izany. Nefa kosa, angamba tsy diso ny sasany izay mihevitra fa ny maro izay azon' ny demonia dia olona efa nanaram-po amin' ny fanaovan-dratsy sy ny fahalotoana; dia tonga malemy sy osa izy, ka tsy nanan-kery intsony hanohitra ny Devoly. Tahaka an' i Ahaba, toa "nivarotena hanao ratsy izy," ka dia nobaboin' ny Devoly hanao ny sitra-pony (2 Tim. ii. 26).

Ary indray: Nahoana moa no niseho tamin' ny andron' i Kristy indrindra ny hery sy ny halozan' ny demonia? ary tsy mba niseho loatra talohan' izany andro izany, na taorian' izany? Dia tsy fantatsika marina ny anton' izany; nefa kosa, angamba ny fanahy ratsy sy ny herin' ny maizina no navelan' Andriamanitra hanan-kery lehibe indrindra tamin' izay mba ho hita marina fa ny herin' i Kristy dia lehibe lavitra noho ny azy; fa hoy ny Apostoly: "Izao no nisehoan' ny Zanak' Andriamanitra, dia ny handrava ny asan' ny Devoly" (1 Jao. iii. 8).—J.S.

**DENARIA**: dia anaran' ny karazana anankiray amin' ny vola voatonta (volafotsy) nataon' ny Romana. Hatramin' ny B.C. 217 ka hatramin' ny nandravana an' i Jerosalema dia vola raisin' ny Jiosy koa ny denaria, ary lazaina matetika amin' ny Test. Vao. (Grika) izy (Mat. xviii. 28; Mar. xiv. 5; Lio. x. 35; xii. 15), ary indray mandeha koa, nadika hoe farantsa kely fotsiny izy (Mat. xxii. 19). Kanefa kosa, 'venty'—na mahery kely, na latsaka kely, tsy fantatra marina—tokony ho dikan' ny hoe 'denaria;' ary tamin' ny andron' i Kristy ny denaria dia karaman' ny mpiasa-tany tany Palestina noho ny raharaha nataony tamin' ny andro iray (Mat. xx. 2, 9, 13). Tamin' izany andro izany koa nisy sarin' ny emperora any Roma natonta tao amin' ny ilany anankiray ny denaria; dia hoy Jesosy tamin' ny Jiosy: "An' iza io sary sy soratra io? Hoy izy taminy: An' i Kaisara" (Mat. xxii. 20, 21; Mar. xii. 16). Zahao VOLA.—J.S.

**DEOTERONOMIA** dia ny anarana Grika nomen' ny Jiosy nonina tao Aleksandria ny boky fahadimy nosoratan' i Mosesy; ary raha adika ho teny Malagasy izany, dia 'Lalàna Faharoa' na 'Famerenan-teny' no heviny, dia ilay anarana omena azy tao amin' ny Baiboly taloha. Ary ny nanomezana azy anarana tahaka izany ny nilazan' i Mosesy fanindroany ny didy sy ny lalàna maro, mbamin' ny tantara sasany izay efa voalaza tany aloha amin' ny Eksodosy sy Levitikosy ary Nomery, kanefa naveriny indray. Ny ankabiazan' ny teny eo amin' ity boky ity no notorin' i Mosesy teo anatrehan' ny Zanak' Isiraely tamin' ny volana faharaik' ambin' ny folo amin' ny taona fahefa-polo izay nandehandehanany tany an-efitra; fa efa hita an' i Jordana tamin' izay ny zanaky ny olona izay nivoaka tany Egypta, ary efa antomotra ny andro hahafatesan' i Mosesy mpitarika azy. Ary ny teny efa notorin' i Mosesy voalohany dia nosoratany koa tato aoriana, mba tsy hohadinon' ny Zanak' Isiraely ny lalàn' i Jehova sy ny soa rehetra efa nataony ho azy. Efa nadiva hiditra tao amin' ny tany Kanana ny Zanak' Isiraely tamin' izany andro izany, ary Mosesy ta-hampihevitra azy ny amin' ny fahamarinana sy ny fahadiovam-po izay tadiavin' Andriamanitra. Ny boky atao hoe Levitikosy efa nampianatra azy izay *fomba fanao* tokony hotandremany amin' ny fivavahana sy ny fanompoany an' Andriamanitra; fa ny teny ao amin' ny Deoteronomia kosa no nokasaina hampianatra azy izay *fanahy* mahamendrika ny mpanompon' i Jehova. Efa maty ny olom-baventy rehetra izay nandre ny Lalàna nomena tany Sinay, fa ny zanany koa tsy maintsy handre ny lalàna avy amin' ny vavan' i Mosesy. Dia nitsangana teo afovoan' ny Isiraely ny Mpanome-lalàna, ary nananatra sy nanome toky, nandidy sy namporisika azy izy; satria efa nambaran' Andriamanitra tamin' ny fiovaovan' ny olony amin' ny andro ho avy, sy ny ratsy izay hataony, sy ny fahoriana hieretany noho izany, ary ny famindram-po hasehon' i Jehova aminy, raha mibebaka izy.

1.—*Ny Zavatra voalaza eo amin' ny Deoteronomia.* Ny ankabiazan' ny teny eo amin' ity boky ity dia tori-teny telo nalahatr' i Mosesy taloha kelin' ny hahafatesany. Ary fanampin' izany koa, misy ny Fihiran' i Mosesy sy ny Tso-drano nataony ary ny teny milaza ny nahafatesany.

(*a*) *Ny tori-teny voalohany* dia i. 6—iv. 40, ary alahatra amin' ny teny fohifohy ny zavatra malaza amin' ny tantaran' ny Zanak' Isiraely tamin' ny efa-polo taona vao tapitra tamin' izay, fa indrindra ny tsi-finoany ny tenin' i Jehova, izay nisakana ny ankamaroany tsy hiditra amin' ny Tany Masina. Ary ny nahazoan' ny olona ny tany atsinanan' i Jordana, sy ny nandreseny ny fahavalo maro sahady no nolazain' i Mosesy koa, hanome toky azy handroso sy hamoaka ny olona tompon-tany any andrefan' ny ony. Misy ny teny fohifohy izay nampian' ny olona tamin' ny andro manaraka hanazava ny teny milaza ny anaran' olona sy anarantanàna, etc., amin' ity tori-teny voalohany ity; zahao ii. 10-12, 20-23; iii. 9-12. Tamin' ny andron' i Ezra angamba no

nampiana izany teny fohifohy izany. Ary fanampin' izany, dia misy teny milaza ny tanàna telo izay natao ho fandosirana tany atsinanan' i Jordana (iv. 41-43).

(*b*) Tahaka ny amin' ny tori-teny voalohany hiany, ao amin' ny faharoa koa misy fitarihan-teny milaza ny andro sy ny fitoerana nitorian' i Mosesy azy (iv. 44-49). *Ny tori-teny faharoa*, izay lava indrindra amin' izy telo, dia hatramin' ny v. 1 ka hatramin' ny xxxvi. 19; ary ny Didy Folo, mbamin' ny didy maro hafa koa nomena tany aloha tany Sinay no nambara indray, fa novana kely izy sady nampiana. Fa maro ny didy nomen' Andriamanitra tamin' ny voalohany izay mety hotandreman' ny olony raha mbola nandehandeha tany an-efitra izy, fa tsy manimona intsy rehefa nahazo tany honenany izy. Koa Jehova hiany no nolazain' i Mosesy ho tokony ho tian' ny Zanak' Isiraely sy hivavahany; ary ny *fitiavana* an' i Jehova no nambarany ho fototry ny fanompoana Azy. Ary ny olona no nasainy hitandrina tsara fandrao ho voafitaka izy ka hanompo ny sampin' ny firenena manodidina azy, ary fandrao hirehareha foana satria efa nofidin' Andriamanitra ho olon-tiany indrindra izy. Dia nandroso Mosesy hilaza zavatra maro mety hataon' ny olona amin' ny fombampivavahana: dia ny fitoerana masina hanaterany ny fanatitra, ny fanatitra ankasitrahan' i Jehova, ny zavatra hofadina, ary ny fotoana masina na andro firavoravoana. Manaraka izany indray, ny fombam-panjakana no nambaran' i Mosesy, dia izay tokony ho toetry ny mpitsara sy ny mpanapaka ary ny mpanjaka; ary izay hataon' ny Isiraelita raha miady amin' ny firenena hafa izy. Ary fanampin' izany rehetra izany, misy didy maro ny amin' ny fifankatiavan' ny olona, sy ny fifanarahan' izay miara-mitoetra, ary izay mety hatao raha misy manana ady amin' ny namany.

(*d*) *Ny tori-teny fahatelo* dia xxvii. 1—xxx. 20; nefa tsy mba nolazain' i Mosesy irery ity teny ity, fa izy sy "ny loholon' ny Isiraely" niaraka nananatra ny olona. Ny Lalàn' i Jehova no nasainy hosoratana amin' ny tsangam-bato voalalotra sokay, izay haorina any amin' ny tendrombohitra Ebala, rehefa tafiditra amin' ny tany Kanana ny Zanak' Isiraely. Ary voalaza koa ny ozona maro hahatratra ny ratsy fanahy, izay hotononin' ny Levita sasany any an-ilan' ny tendrombohitra Ebala, ary ny fitahiana ho azon' ny tsara fanahy kosa, ka hotononin' ny Levita sasany koa any an-ilan' ny tendrombohitra Gerizima. Ary fanampin' izany dia misy teny fananarana maro samy hafa ary teny fikasana koa; ary Mosesy toa nifona mafy tamin' ny olona mba hitandrina ny Lalàn' i Jehova Andriamaniny.

(*e*) Manaraka ny tori-teny telo, ny nanoloran' i Mosesy ny Lalàna voasoratra tamin' ny Levita hotehiriziny no voalaza, ary ny anatra nomeny fa hovakina ny Lalàna eo anatrehan' ny vahoaka rehetra indray mandeha isam-pito taona (xxxi.). Dia misy ny fihirana nataon' i Mosesy ho ren' ny olona ho fahatsiarovana ny hery sy ny voninahitr' i Jehova, ary ny nifidianany sy ny niarovany ny olony (xxxi. 20—xxxii. 44). Ary farany, dia ny tso-drano nolazain' i Mosesy manambara izay ho toetry ny firenena roa ambin' ny folo tsirairay amin' ny andro ho avy (xxxiii.).

(*f*) Ny teny farany eo amin' ny bokin' i Deoteronomia milaza ny nahafatesan' i Mosesy tany an-tampon' i Pisga, rehefa nasehon' Andriamanitra taminy ny Tany Masina, izay hitan' ny masony, fa tsy mba hodiavin' ny tongony. Ary voalaza koa ny nandevenan' Andriamanitra an' i Mosesy, sy ny nisaonan' ny Isiraely azy efa-polo andro, mbamin' ny voninahitra nomen' i Jehova azy mihoatra noho ny mpaminany sy ny olona masina hafa rehetra (xxxiv.).

2.—*Ny Fifanarahan' ny boky Deoteronomia sy ny boky telo mialoha azy.* Satria maro ny zavatra lazaina amin' ity boky ity izay tsy hita amin' ny boky telo, sady maro koa ny teny toa tsy mifanaraka amin' izy roa tonta, dia efa noheverin' ny mpanoratra sasany fa Deoteronomia tsy mba nosoratan' i Mosesy, fa nosoratan' olona hafa elaela hiany teo aoriana, hoy izy. Ary *ny teny sasany* izay heverin' ireo mpanoratra ireo ho *tsy mifanaraka* dia izao: (*a*) Ny tendrombohitra izay atao hoe *Sinay* ao amin' ny Eksodosy sy Nomery no atao hoe *Horeba* kosa amin' ny Deoteronomia. Mora valiana izany anefa, fa Horeba no anarana malalaka milaza ny tendrombohitra rehetra, fa Sinay kosa no tendrony anankiray. (*b*) Ny mpisorona sy ny Levita, hoy izy, no nolazain' ny Deoteronomia ho olona mitovy raharaha; nefa kosa, ny mpisorona no atao hoe Levita koa mba hanavaka azy amin' ny mpisorona sandoka, fa taranak' i Levy hiany ny mpisorona marina rehetra; zahao koa Deo. xviii. 3-8. (*d*) Eo amin' ny Deo. i. 22, Mosesy no lazaina ho naniraka ny mpisafo roa ambin' ny folo lahy araka ny tenin' ny *olona*, fa amin' ny Nom. xiii. 2 kosa *Andriamanitra* no lazaina ho nandidy an' i Mosesy haniraka azy. Nefa mora hita fa tsy mifandiso izy roa; ny olona nangataka tamin' i Mosesy aloha; ary Mosesy dia naka hevitra tamin' Andriamanitra, Izay nanaiky fa mety hiany ny maniraka ny mpisafo. (*e*) Araka ny Deo. i. 44, ny *Amorita* no lazaina ho nonina tany antendrombohitra, fa araka ny tenin' ny Nom. xiv. 43-45 kosa, ny *Amaleka* no lazaina ho nonina tany. Fa saingy ny Amaleka no firenena mahery indrindra tamin' ny tompontany any Palestina, matetika ny anarany no toa solon' ny hoe 'mponina any Kanana.' Ary koa, amin' ny teny manaraka amin' ny Deoteronomia hiany, samy lazaina izy roa, na ny Amorita na ny Amaleka. Ary mba

toy izany koa amin' ny teny sasany izay toa tsy mifanaraka amin' ny boky telo; raha dinihina tsara kokoa izy, dia hita marina ny ifanarahany; ary ny tsi-fahampian' ny fandalantsika hiany no toa tsy ifanarahan' ny teny sasany koa.

Ary maro ny teny sy ny didy nolazain' ny boky ity izay tsy voalazan' ny boky telo. Ary tsy mahagaga izany, fa ny tori-teny eo amin' ny Deoteronomia dia nolazain' i Mosesy ela taorian' ny nanomezana ny Lalàna tany Sinay. Efa hiditra amin' ny Tany Masina ny Zanak' Isiraely tamin' izay; ary Mosesy nampahafantatra azy zavatra maro izay tsy maninona azy loatra raha mbola nandehandeha tany an-efitra izy. Koa amin' izany, misy didy vaovao ny amin' ny fitoerana *iray* izay hanateran' ny olona fanatitra (xii. 5); sy ny amin' ny fahafolon-karena hateriny ho fanatitra (xii. 6, 11, 17; xiv. 22); sy ny amin' ny mpaminany sandoka (xiii.); ary ny amin' ny mpanjaka sy ny hitondrany ny fanjakana (xvii. 14); etc., etc.

3.—*Ny Nanoratra ny boky Deoteronomia.* Raha toy ny hevitry ny Jiosy hatramin' ny voalohany sy ny ankabiazan' ny mpanoratra hevi-teny tato aoriana, Mosesy hiany, izay milaza vava ny ankabiazan' ny teny eo amin' ny boky, no nanoratra azy koa. Nefa kosa, satria hafa ny fanao sy ny fombateny hita amin' ny Deoteronomia noho ny amin' ny boky telo mialoha azy, dia ataon' ny sasany fa efa nosoratana elaela taorian' ny andron' i Mosesy izy. Nefa tsy mahagaga akory fa misy tsi-fitoviana toy izany, satria samy hafa be hiany ny andro sy ny anton' ny nanoratana azy roa tonta, ary samy hafa ny toetry ny olona nilazana azy sy ny toetry ny razany, izay nomena ny Lalàna tamin' ny voalohany. Ary izao hevitra izao no azo antoka hanamarina ny hevitr' izay manao hoe fa Mosesy no nanoratra ny Deoteronomia, fa tsy olona hafa izay velona teo aoriana: (b) Maromaro ny teny milaza ny tantara sy ny toetry ny firenena sasany izay nahery sy malaza talohan' ny andro nidiran' ny Zanak' Isiraely tany Kanana, nefa naringana ka tsy hita intsony taorian' izany izy; dia ny amin' ny ny olon' i Basana (i. 4) sy ny Emima (ii. 10) sy ny Horita (ii. 12) sy ny Zamzomita ary ny Refaita (ii. 20, 21; iii. 3). (c) Ny toetry ny tany Egypta koa dia fantatry ny lehilahy nanoratra ity boky ity; zahao xi. 10., etc. (*d*) Maro ny didy nomen' ny nanoratra azy ny amin' ny handresena ny tany Kanana; nefa teny foana izany raha nosoratana ela taorian' ny andron' i Mosesy izy; zahao xii. 1., etc.; xx. 1., etc. Ary koa, (*e*) Mosesy no lazain' ny boky marimarina ho nanoratra azy (xxxi. 19), ary izany koa no itenin' ny Test. Vao.; zahao Mat. xix. 7, 8; Mar. x. 3; Asa. iii 22; vii. 37. Ny toko farany anefa dia hitantsika marina fa nosoratan' olona hafa teo aoriana, satria ny nahafatesan' i Mosesy sy ny nandevenana azy no lazaina eo aminy. Raha toy ny hevitry ny sasany, ny toko farany amin' ny Deoteronomia no tokony ho toko voalohany amin' ny Bokin' i Josoa tamin' ny andro vao nanoratana azy.

4.—*Ny Andro nanoratana ny Deoteronomia.* Raha marina ny hevitra voalaza eo ambony, ary tokony ho marina tokoa, fa Mosesy no nanoratra ity boky ity, dia tamin' ny taona taloha kelin' ny nidiran' ny Zanak' Isiraely tamin' ny Tany Masina no nanoratana azy; zahao i. 3. Nefa kosa, tsy mifanaraka ny hevitry ny olon-kendry ny amin' izany taona izany, fa sarotra ny mahita azy marina; dia izao no taona samy hafa lazain' ny olona samy hafa: B.C. 1608 (Hales), 1553 (Jackson), 1451 (Usher), 1491 (Petavius).

5.—*Ny teny Faminaniana milaza ny hihavian' ny Mesia.* Mpaminany anankiray Izay ho tahaka an' i Mosesy, nefa lehibe sy malaza noho izy, no nolazain' i Mosesy eo amin' ny Deo. xviii. 15-19. Ary hatramin' ny andro nisehoan' i Jesosy Kristy tatỳ ambonin' ny tany dia niankinan' ny Jiosy tsara fanahy izany teny izany (Jao. i. 45; vi. 14), sady nentin' ny Apostoly hanamarina ny teniny fa Jesosy avy any Nazareta no ilay Mpaminany lehibe Izay tokony ho avy (Asa. iii. 22, 23; vii. 37). Ary ny Samaritana koa, izay tsy nanaiky ny boky hafa amin' ny Test. Tal. ho Soratra Masina, fa ny boky dimy nosoratan' i Mosesy hiany, nanantena ny hihavian' ny Mesia, satria Izy no nolazain' ity teny eo amin' ny Deo. xviii. 15-19 ity; zahao Jao. iv. 25.—J.S.

**DERBE**: tanàna tao amin' ny atsinanan' ny lemak' i Lykaonia ao avaratry ny tendrombohitra Taorosy; ary alehan' ny olona amin' ny lalam-be mamaky ny tany. Voalaza ho tanàna nalehan' i Paoly indroa izy (Asa. xiv. 20, 21; xvi. 1; xx. 4).—J.B.

**DEVOLY**: zahao SATANA.

**DIAKONA** (Gr. *diakonos*; Eng. *deacon*). Izany no anaran' ny mpandraharaha sasany tao amin' ny fiangonana hatramin' ny andron' ny Apostoly (Fil. i. 1; 1 Tim. iii. 8-13); ary hodinihina izao ny fomban' ny olona izay natao hoe 'diakona' eo amin' ny Test. Vao., sady hoheverina ny fanontaniana efa nataon' ny sasany ny amin' ny niandohan' ny diakona sy ny raharaha nataony.

I.—Raha toy ny hevitry ny mpanoratra sasany, ny diakona teo amin' ny Fiangonan' ny Kristiana dia nitovy fomba sy raharaha tamin' ny lehilahy natao hoe *Chazan* tamin' ny synagogan' ny Jiosy, ary izay atao hoe "mpanao raharaha" (Lio. iv. 20) sy "mpiandry raharaha" (Jao. vii. 32) amin' ny Test. Vao. Nefa kosa, tsy dia mitovy fomba na raharaha tsy akory izy roa tonta, fa ny *Chazan* teo amin' ny synagoga dia toa mpiandry trano hiany, sady nitahiry ny taratasy hoditra nahorona nisy ny Soratra Masina hovakina isan-tSabata.

 

**II.—Raha toy ny hevitry ny maro indray, ny teny eo amin' ny Asa. vi. 1-6 no milaza ny niandohan' ny raharahan' ny diakona teo amin' ny** Fiangonana. Fa io teny io milaza **ny** nanendrena ny fito lahy tamin' ny **fiangonana** tao Jerosalema, hitandrina ny **fanomezam**-piantrana ho amin' ny mpitondratena izay isan' ny fiangonana tao. Moa *diakona* nitovy fomba sy raharaha tamin' ny diakona voalazan' i Paoly amin' ny epistiliny tato aoriana va ireo fito lahy ireo? Na dia ataon' ny maro aza fa nitovy hiany izy roa tonta, dia tsy hita loatra izay manamarina izany heviny izany. Fa malalaka dia malalaka ny teny Grika hoe *diakonia* (nadika hoe 'fiantrana,' Asa. vi. 1, fa *fanompoana* no dikany marina); **ary ny amin' ny hoe** *diakona* koa, dia *mpanompo* hiany no heviny voalohany, ka dia entin' ny nanoratra ny Test. Vao. hilaza ny fanompoana rehetra, na inona na inona, na ataon' iza na ataon' iza, ho amin' ny fanjakan' Andriamanitra atỳ ambonin' ny tany: na izay ataon' ny mpitandrina (2 Kor. xi. 23; Efes. vi. 21; Kol. i. 7., etc.), na ny evanjelista (1 Tes. iii. 2), na ny Apostoly (Asa. xx. 24; xxi. 19; Rom. xi. 13; 2 Kor. vi. 4., etc.), na ny mpaminany (1 Pet. i. 12), na ny anjely (Heb. i. 14), na Kristy aza (Rom. xv. 8). Raha ny teny milaza ny nanendrena ilay fito lahy no heverina, mbamin' ny teny mitohy aminy, dia toa zavatra natao satria tandrifin' ny raharaha tamin' izany andro izany hiany izy, fa tsy mba kasaina hotandreman' ny Fiangonana mandrakizay tsy akory. Hatramin' izany andro izany ny Apostoly efa nizara ny vola fiantrana nomena ho fanampiana ny malahelo teo amin' ny fiangonana. Fa teo aoriana kosa, rehefa nitombo ny raharahan' ny Apostoly, ny mpitondra-tena sasany toa tsy nahazo ny anjarany marina, ka dia nisy fimonomononana kely. Koa dia nataon' ny Apostoly fa mety raha hisy lehilahy sasany fidin' ny fiangonana hitandrina tsara ny raharaha tahaka izany. Nefa toa tsy raharaha izay hatao mandrakizay eo amin' ny Fiangonana izany tsy akory, fa rehefa tapitra ny fanomezam-piantrana isan-andro (ary tsy naharitra ela izany), toa tapitra koa ny raharahan' ireo fito lahy voafidy hitandrina azy. Nefa kosa, na dia tsy azo ekena aza fa ny diakona lazaina eo amin' ny epistily tao aoriana no lazaina amin' ity teny amin' ny Asa ity, hita marimarina fa tian' ny Apostoly ho fantatry ny mino fa izay mampianatra sy mitandrina ny fiangonana tsy tokony ho sahirana loatra amin' ny raharaha hafa izay mikasika amin' izao tontolo izao.

III.—Inona ary no raharahan' ny diakona indrindra, dia ny diakona lazaina eo amin' ny epistily? Noho ny havitsian' ny teny milaza azy dia saro-baliana izany. Mora hiany ny mamaly hoe, fa ny raharahampiangonana izay mihatra amin' izao fiainana **ankehitriny izao dia anjaran' ny diakona, fa ny fampianarana sy ny raharaham-panahy** no anjaran' ny Apostoly sy ny mpitandrina; fa tsy misy teny loatra azo entina hanamarina izany. Raha ny fombam-panahy mahamety ny diakona araka ny tenin' i Paoly no heverina, dia toa mitovitovy amin' izay tadiavina amin' ny mpitandrina hiany izany (1 Tim. iii.); ka dia tsy azo inoana fa voàvaka mihitsy araka izay voalaza teo ambony ny raharahan' izy roa tonta. Ary koa, raha izany hiany no raharahan' ny diakona, hataony ahoana no hahazo "fahasahiana be amin' ny finoana izay ao amin' i Kristy Jesosy?" (1 Tim. iii. 13.) Izany moa no valin' ny fahazotoany amin' ny fitandremana tsara ny volan' ny fiangonana **sy ny fandoavany ny fiantran' ny fiangonana?**

**IV.—Fa raha nanan-draharaha tamin' ny zavatra momba ny fanahy ny diakona lazain' i Paoly, fa tsy tamin' ny raharaha mihatra** amin' izao fiainana ankehitriny izao **hiany,** inona ary no tsy itovian' ny diakona sy ny mpitandrina (*episkopo*) na loholona (*presbytera*)? Fa hitantsika marina fa olona tsy dia nitovy anarana na nitovy raharaha izy roa tonta, fa samy lazaina mitokana ny anarany amin' ny teny misy azy (Fil. i. 1; 1 Tim. iii. 1, 8). Toa tsy nitovy voninahitra tamin' ny mpitandrina ny diakona, ary toa ambanimbany kokoa ny raharahany; fa izany no ampianarin' i Paoly amin' ny teniny hoe: "fa izay efa mahavatra tsara ny asan' ny diakona dia mahazo *toerana* (na *fisandratana*) tsara ho an' ny tenany." Hitantsika koa fa na dia tsy nahay nampianatra aza ny olona, dia azo fidina ho diakona hiany izy, raha tsara fanahy sy tsara fitondran-tena izy araka ny fitsipika nataon' i Paoly, dia "mitandrina tsara ny zava-miafina amin' ny finoana amin' ny fieritreretana madio." Fa ny mpitandrina kosa (*episkopo*, na bisopy) dia nolazaina ho tsy maintsy hahay mampianatra. Ary mihoatra noho izany, dia tsy misy teny hafa amin' ny Test. Vao. ahafantarantsika ny amin' ny diakona; nefa kosa, misy teny maro amin' ny boky hafa milaza ny raharahan' ny diakona teo amin' ny fiangonana tao aorian' ny andron' ny Apostoly. Dia toy izao: lazaina ho nanampy ny mpitandrina izy tamin' ny nitandremana ny Fanasan' ny Tompo, ary nitondra ny mofo sy ny divay tamin' ny mpandray, izay samy nipetraka teo amin' ny fitoerany avy tao am-piangonana; namory ny vola fiantrana nomen' ny fiangonana izy ary nilaza ny anaran' izay nanome; ary nitahiry ny lovia sy ny kapoaka, etc., fanao amin' ny Fanasan' ny Tompo izy. Tao amin' ny fiangonana sasany ny diakona namaky ny teny nalaina tamin' ny Filazantsara izay voalahatra hovakina isan' Alahady alohan' ny famakia-mofo. Teo amin' ny fiangonana sasany dia navela hanao batisa ny diakona; ary tato aoriana indray nisy raharaha hafa nomena azy hataony.

**Tsy hita marina raha navela** hitory teny ny diakona, na tsia, nefa angamba nanao izany hiany indraindray izy. Koa raha izany tenin' ny mpanoratra sasany izany no heverina, tamin' ny andro manaraka ny andron' ny Apostoly ny diakona dia mpanao raharaha teo amin' ny fiangonana ary nanampy ny mpitandrina, nefa tsy dia nitovy taminy. Ary azo nofidina ho mpitandrina koa izy, raha lavorary sady tsy nanan-tsiny ny nanaovany ny raharahan' ny diakona.

V.—Ny fahaizana sy ny fombam-panahy mahamety ny diakona dia nolazain' i Paoly aman' ny 1 Tim. iii. 8-12. Ny diakona, hoy izy, tokony ho tsara laza sy hajain' ny olona noho ny hatsaram-panahiny; ho maotona, tsy miroa teny, dia olona miteny ny marina mandrakariva; tsy tia divay be; tsy tia harena maloto, izany hoe, tsy milatsaka ho diakona mba hahazo vola avy amin' ny olona; mitana tsara ny zava-miafina amin' ny finoana amin' ny fieritreretana madio; olona efa voazaha-toetra ka tsy manan-tsiny; manam-bady tokana ary manapaka tsara ny zanany sy ny ankohonany. Ny vadin' ny diakona koa lazainy fa tokony ho vehivavy mitondra tena tsara, ho maotona, tsy mpanendrikendrika, mahonon-tena, ary mahatoky amin' ny zavatra rehetra.

Ary raha toy ny hevitry ny sasany, ny olona natao hoe "ny zatovo" (Asa. v. 6, 10) no sabala amin' ny diakona; nefa tsy hita izay manamarina izany, ary vitsy loatra ny teny milaza azy ka tsy ampy hanamarina izany hevitry ny sasany izany.

VI.—Efa nalahatra toy izao ny raharahan' ny diakona :—

A.—*Ny raharaham-piangonana izay mihatra aman' izao fiainana izao;* ary izany indray dia mizara toy izao :—

1.—*Ny mitandrina ny latabatra* (Asa. vi. 2); dia (a) *Ny latabatry ny Tompo.* Ny diakona dia manampy ny mpitandrina amin' ny fitandremana ny Fanasan' ny Tompo. Ny mpitandrina dia mamaky ny mofo sy manidina ny divay, fa ny diakona kosa no manolotra azy amin'ny olona eny am-pipetrahany avy. Ary izany tsy maintsy amboarina amin' ny mety sy ny mahamendrika. Ny latabatra dia tokony ho antonony sy tsara. Ny kapoaka aman-dovia dia aoka mba tsy hiboritsity na ho matroka, fa hadio hahafinaritra ery ny fijery azy; ary tokony hadio tsara ny lamban-databatra. Tokony ho voavoatra tsara ny mofo sy ny divay. (b) *Ny latabatry ny malahelo.* Hoy ny tenin' ny Tompo: "Ny malahelo dia etỳ aminareo mandrakariva" (Jao. xii. 8); koa raharahan' ny diakona ny mba hamangy sy hamonjy ireo. Ny volam-piangonana izay tehirizin' ny diakona tokony hozaraina amin' ny malahelo izay iantrana, hahazoan' izy rehetra ny anjarany avy. (d) *Ny latabatry ny mpampianatra.* Fa raharahan' ny diakona ny mitandrina tsara mba hahazoan' ny mpampianatra ny sekoly ny karama antonon' ny asa ataony. Matetika dia tapaka ny fampianarana ny ankizy madinika, satria tsy lavorary ny fanampiana efa nifanekena. (c) *Ny latabatry ny mpitandrina.* Ny diakona tokony hamporisika ny fiangonana ipetrahany mba handoa vola ho an' ny mpitandrina, fa raha sady izy no homena ka dia izy indray no mamporisika ny olona handoa vola ho azy, dia mba mahasaikatsaikatra hiany izany. Marina hiany fa mbola tsy fanaon' ny fiangonana maro atỳ Madagaskara ny handoa vola ho fiveloman' ny mpitandrina; kanefa zavatra tokony hokendreny izany, fa mazava ny tenin' i Paoly amin' izany tamin' izy nanao hoe: "Toy izany koa no nandidian' ny Tompo, fa izay mitory ny filazantsara dia hahazo fivelomana amin' ny filazantsara;" vakio koa 1 Kor. ix. 7-14.

2.—*Ny mitahiry ny volam-piangonana.* Ny famoriam-bola dia zavatra tsy maintsy hatao, fa io no isan' izay hampandrosoantsika ny fanjakan' Andriamanitra. Tsy dia fomba vaovao izany tsy akory, fa efa fanaon' ny fiangonana hatramin' ny voalohany; fa hoy Paoly tamin' ny Korintiana: "Ny amin' ny famoriam-bola ho an' ny olona masina, dia manaova koa hianareo toy izay nasaiko nataon' ny fiangonana any Galatia" (1 Kor. xvi 1). Ary ny fomba amam-potoana hanaovan' ny fiangonana izany dia lazainy koa amin' ny andininy manarakaraka, hoe: "Amin' ny andro voalohany isan-kerinandro dia samia manokana ao aminy avy ho rakitra na amin' inona na amin' inona no anambinana azy." Dia raharahan' ny diakona ny mitahiry ny vola voangona; koa izay vola miditra sy izay mivoaka samy tokony hosoratany ao amin' ny boky natokana ho an' izany, ary tokony hisy fotoana hilazany amin' ny fiangonana izay toetoetran' ny volany.

3.—*Ny mitandrina ny trano fiangonana.* (a) *Ny vavavarana.* Ny miambina izany dia anjara-raharahan' ny diakona; dia mba hisakana ny olona tsy hivoaboaka foana, indrindra raha ny vavaka no atao. Olona manan-tsaina sy fahazotoana no tadiavina ho amin' izany raharaha izany. (b) *Ny amin' ny fipetrahana.* Ny vahiny vao miditra tokony hotarihin-dalana ka hapetraka amin' ny fitoerana mahamendrika azy. Ary koa, ny amin' ny fipetrahan' ny olona, dia aoka hatao amin' ny filaminana tsara. Aoka tsy hisy olona ao am-bohon' ny mpitori-teny; ary aoka mba hifanatrika ny mpitori-teny sy ny mpiangona rehetra, fa tsy hiamboho azy. Ary koa, ny diakona dia tokony hazoto hikarakara ny trano fiangonana, na ny fanadiovana azy, na ny fanamboarana azy.

B.—*Ny raharaham-piangonana izay mihatra amin' ny Fanahy.* Raha ny teny ao amin' ny Asa (vi. 3, 8) sy ny 1 Timoty (iii. 8, 9) no heverina, hitantsika marimarina fa tsy mba tapitra amin' izay raharaha momba ny mitandrina latabatra sy ny trano fiangonana

hiany no tandrifin' ny ataon' ny diakona, fa izao indray koa no tokony hataony:—

(1) *Ny mamangy olona*, dia (*a*) *Ny marary sy ny zoim-pahoriana.* Matetika ny olona izay mafy hatoka sy meditra raha mbola finaritra sy matanjaka, dia azo taomina hiaiky heloka raha marary. Ary ny mamangy ny marary dia isan' ny zavatra hoheverin' i Jesosy Tompo indrindra amin' ny Andro Fitsarana (Mat. xxv. 36, 40; vakio koa Jak. i. 27). Ary koa, (*b*) *Ny hanatona hatao Batisa sy ny handray ny Fanasan' ny Tompo.* Be no manahirana amin' izay efa tafiditra ao amin' ny fiangonantsika, fa tafiditra ao ny tsy manam-pahalalana sy ny tsy voaova fo sy fanahy. Ary noho izany, ny diakona miaraka amin' ny mpitandrina dia tokony hanao izay tratry ny aina amin' ny famangiana ny olona te-hiray amin' ny fiangonana (vakio 1 Kor. iii. 9-17). Ary koa, (*d*) *Ny olona izay efa napetraky ny fiangonana.* Matetika ireo dia hadinoin' ny diakona, ka heveriny ho tsy raharahany intsony. Fa ny sasany amin' ireo dia efa latsaka am-pamoizam-po ka tsy miangona akory; koa aoka hovangian' ny diakona izy ka taomina hibebaka sy hitsotra noho ny ratsy nataony; ka dia ho tanteraka angamba izay lazain' i Jakoba (v. 19, 20). Nefa tsy mba ireny voalaza teo ireny hiany no tokony hovangian' ny diakona, fa izao koa:—(*e*) *Ny olona rehetra izay miangona ao am-piangonana.* Ny diakona tokony hizara raharaha ka zarainy isan-tanàna ny mpiangona rehetra. Tsarovy izay nataon' i Paoly tany Efesosy (Asa. xx. 20). Fantatsika fa amin' ny isan-tanàna misy resin-daina ka tsy miangona akory. Misy koa maizin-tsaina ka tsy mahazo am-po marina ny tenim-pamonjena. Koa be ny soa azon' ny diakona hovitainy, raha tsy mandany andro foana amin' ny resaka tsy mahasoa, fa mba manao izay hainy kosa hamporisika ny olona vangiany hanompo an' Andriamanitra sy hitaona ny ankohonany koa hanatona ny Mpamonjy.

(2) *Ny fitariham-piravahana ao am-piangonana, sy ny fitorian-teny.* Araka izay efa voalaza, mety ho raharahan' ny diakona ny mahavita ny anjarany amin' ny fitondrana ny vavaka sy ny famakiana ny Soratra Masina ary ny fitoriana ny filazantsara ao am-piangonana, *raha mba manana izay fahaizana tandrifin' izany rehetra izany izy.*

Araka ny fanaon' ny fiangonana sasany, dia ny fiangonana Katolika Romana sy ny fiangonana Grika sy ny fiangonan' ny Bisopy ary ny sasany koa, ny olona atao hoe 'sob-diakona' no ambany indrindra amin' ny mpanao raharaham-piangonana; ary manaraka azy indray, ny diakona dia saiky mitovy amin' ny mpitandrina (*presbytera*) sady mitori-teny izy, fa tsy avela hamaky mofo, na hanao ny raharaha sasany amin' ny fivavahana, indrindra fa ny manonona sy manambara ny famelan-keloka (*absolution*). Fa araka ny fanaon' ny fiangonana sasany kosa, dia izay mitovy fomba amin' ny ankamaroan' ny Kristiana eto Madagaskara, ny diakona no manampy ny mpitandrina amin' ny fandraisana ny Fanasan' ny Tompo, sy mitahiry ny volan' ny fiangonana, sy mamangy ny marary sy izay ta-hanatona ny Fanasan' ny Tompo, sy mitandrina ny trano-fiangonana, ary manao izay raharaha hafa izay toa mikasika amin' izao tontolo izao.—J.S. SY RDVD.

**DIAKOM-BAVY.** Ny tantaran' ny fiangonana tamin' ny andro manaraka ny andron' ny Apostoly no ahafantarantsika fa nisy vehivavy sasany voatendry ho diakona tao amin' ny fiangonana. Fa tsy hita marimarina raha nisy toy izany tao amin' ny fiangonana naorin' ny Apostoly, na tsia. Eo amin' ny Rom. xvi. 1, Foiby (vehivavy) no atao hoe "mpanompon' ny fiangonana izay any Kenkrea" (*diakonos* no teny Grika milaza azy, fa feminina ny artikoly); ary izany teny izany no entin' ny sasany hanamarina ny heviny fa nisy tokoa ny diakom-bavy tamin' ny andron' ny Apostoly. Nefa kosa, efa hitantsika teo fa malalaka ny teny Grika, fa milaza 'mpanompo' fotsiny ny hoe *diakonos;* ary angamba mpiandry trano na mpanadio ny trano fiangonana hiany io Foiby voalazan' i Paoly io. Ny teny eo amin' ny 1 Tim. v. 3-10 sy iii. 11 ary Tit. ii. 3 koa no heverin' ny sasany indray ho milaza diakom-bavy; nefa kosa, raha dinihina tsara ireo teny ireo, dia hita marina fa ny voalohany milaza ny amin' ny vehivavy mpitondra-tena sy mahantra izay tokony handray fiantrana avy tamin' ny fiangonana; ary ny faharoa milaza ny amin' ny vadin' ny diakona; ary ny fahatelo indray milaza izay mahamety ny vehivavy anti-panahy. Mety hiany angamba ny hanendry vehivavy sasany hanao raharaha eo amin' ny fiangonana, indrindra fa ny mamangy ny vehivavy; nefa tsy azo lazaina marina fa nisy voatendrin' ny Apostoly hanao izany, tahaka ny nanendreny ny mpitandrina sy ny diakona.—J.S.

**DIALY:** zahao FAMANTARANANDRO.

**DIAMONDRA** (Heb. *jahalòm;* Eng. *diamond;* Fr. *diamante*). Vato soa sady sarobidy indrindra noho ny vato soa rehetra ny diamondra. Araka ny hevitry ny olona sasany, nisy azy teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe, tamin' ny andalany faharoa, nefa vato hafa izy, araka ny hevitry ny sasany kosa (Eks. xxviii. 16). Misy teny koa ao amin' ny Ezek. iii. 9: "Ataoko toy ny diamondra ny handrinao, eny, mafy noho ny vatolampy aza." Ny anarany amin' ny Grika dia 'adamant,' ary ny dikany dia 'mampilefitra ny tàna-masoandro.' Zahao koa Jer. xvii. 1 sy Zak. vii. 12.

Ny diamondra no mafy indrindra amin' ny zavatra rehetra; tena karbona izy, ary iray volo sady kristaly. Saiky mandrakariva

dia fotsy izy sady tsy misy volo toy ny rano madio; fa raha misy zavatra miharo aminy, na dia kely indrindra aza, dia tonga fotsimainty, vony, maitso, mavo, ary indraindray misy hita voni-mena, manga, mena, ary mainty aza. Mamirapiratra indrindra izy sady tantera-pahazavana, kanefa raha sendra misy zavatra miharo aminy, dia tonga tsy tantera-pahazavana intsony izy. Raha kasohina izy dia misy elektrisity, kanefa tsy misy izany raha misy hafanana, ary izany no tsy itovian' izy sy ny topaza. Ny toetrany dia miselatselaka. Mirehitra izy raha tarotina oxygen bebe ny rivotra avy amin' ny fits-fan-ato kely (*blow-pipe*) mamelona ny afo, ary dia levona ka mieva ho asidra karbonika izy. Noho ny hamafiny tsy laitra hahin-javatra hafa, dia ny voveky ny diamondra hiany no azo andidiana sy amosiana ny diamondra.

Ny fanaizana handidy ny diamondra dia zavatra fantatry ny olona tany India sy Tsina (China) tamin' ny voalohany; ary ny tsara indrindra dia avy any India mandraka ankehitriny aza. Misy maro any Brazila, fa tsy ny lehibe indrindra; ny fitadiavana azy tany aloha dia raharahan' ny andevo, ary raha sendra nahita anankiray mavesatra noho 17 karata izy, dia nalefa tsy ho andevo intsony. Ny diamondra kely, na izay tsy tsara tarehy loatra, dia torotoroina amin' ny laona tsy, ary mety hamotsiana vato soa hafa na vato-kristaly hatao solo-maso. Misy fomba hafa andidiana azy, ary ny hahamaroan' ny zorony madinika no mahasaro-bidy azy.

Ny diamondra malaza indrindra dia ny an' ny Rajah any Mattan, satria tsy misy lehibe tahaka izany; tahaka ny atody kely izy, fa lempona amin' ny faritra kely. Ny governora tany Borneo te-hividy azy, ary nanaiky hanome $ 500,000, ary ny sambompiady roa lehibe sy tafondro maro ary vanja sy fatsaka betsaka; fa tsy nanaiky ny Rajah, fa araka ny heviny, hahita loza izy sy ny mpianakaviny raha mivarotra azy; ary ny vahoakany nanao azy ho ody, ka raha asitrika ao amin' ny rano izy, dia manana hery hahasitrana ny aretina rehetra ny rano, hoy izy. Misy anankiray malaza koa an' ny mpanjakan' i Prosia, ary ny vidiny dia $ 650,000.

(Zahao koa VATO SOA, mba hahitana ny hevitry ny volon' ny vato soa rehetra.)—I.D.

**DIANA**, **na Artemisy**. Andriamani-bavy malaza indrindra tany Efesosy ity, ary hatramin' ny tany maro manodidina aza (Asa. xix. 24-37). Izy ity, hono, dia hafa, fa tsy mba nitovy tamin' ilay Diana nivavahana tany Roma sy tany Grisia, fa tokony ho isan' ny sampy Astarta nivavahan' ny Kananita (zahao ASTARTA), ary ny fanajana ny volana no niandohany. Kanefa rehefa tonga ny Grika maro izay avy honina any Ionia, ka hitany ity sampy efa nohajaina ela tany ity, dia noheveriny ho sahala amin' ilay Artemisy na Diana izay efa nohajainy rahateo tany amin' ny tanin-drazany; ka dia novany ny anarany ka nataony hoe Artemisy, dia teny Grika mitovy amin' ny anarana hoe Diana teo amin' ny Romana. Ny sariny voalohany tany Efesosy dia tsangan-kazo lava izay nataon' ny tompontany ho nilatsaka avy tany an-danitra (Asa. xix. 35). Mieridri-behivavy maro nono miatroka satro-boninahitra ny an-tampon' ny hazo, fa ny amitany kosa tsy mba endri-javatra akory, fa hazo tsy voarafitra fotsiny hiany. Ary ny tempolin' i Diana tany Efesosy dia anankiray tamin' izay nataon' ny olona ho zavatra fito mahagaga amin' izao tontolo izao. Ny halavany dia 71 refy, ary ny sakany 37 refy. Ary nisy andriny vato fotsy 127, samy 10 refy avy no halavany; 220 taona no nanorenana azy, ary mpanjaka maro sy firenena betsaka no niombon-draharaha tamin' ny nanaovana azy. Ny zava rehetra no fadin' ity sampy ity, dia tsy nisy hitsy natao fanatitra hovonoina akory teo, ary izay olona nitondra fadiana tsy nahazo nanakaiky azy. Ny sarin' ity tempoly natao madinika tamin' ny volafotsy ity no nahazoan' ny Efesiana sasany harembe vava (Asa. xix. 24, 25); fa maro ny vahiny avy lavitra izay tonga tany Efesosy mandrakariva mba hivavaka ao amin' ny tempolin' i Diana, ka nazoto nividy ireo tsitranotrano ireo ho entina mody sy hatao sampy masina ao an-tokantranony, dia toy ny fanaon' ny olona teto tamin-dRakelimalaza fahiny. Ny lazan' ity sampy sy ny tempoliny ity dia vao nihena tamin' ny niterian' i Paoly ny filazantsara tany Efesosy. Efa voarava ela izao izy, ary vao faingana hiany no nisy olona nahita izay niteeran' ny tempoly; fa maro ny vato vaventy, tapatapan' ny andry lehibe misy soratra sy sarin' olona no vao hadina ka nentina tany Englanda ho vavolombelon' ny fahaizan' ny olona nanao azy fahizay.—W.M.

**DIBONA**: dia tanàna tany Moaba atsinanana, ao amin' ny tany lemaka, tokony ho telo maily avaratry ny ony Arnona. Isan' ny tanàna nijanonan' ny Zanak' Isiraely tamin' ny niakarany ho any Kanana izy; fa lasan' ny olon' ny Gada tamin' ny voalohany izy (Nom. xxxiv. 45; xxxii. 34), ary izany angaha no nanomezana azy ny anarana hoe Dibona-Gada; fa teo aoriana kosa dia isan' ny tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Robena (Jos. xiii. 9, 17). Rehefa nihena ny herin' ny fanjakana, dia lasan' ny Moabita indray Dibona, ka dia lazain' Isaia sy Jeremia ho isan' ny tanànan' ny Moaba izy (Isa. xv. 2; Jer. xlviii. 18).

Dibona (2): tanàna tao amin' ny zaratanin' ny Joda, izay natao hoe koa Dimona. Nonenan' ny Jiosy io Dibona io rehefa tafaverina avy tany Babylona izy; zahao Neh. xi. 25.—J.S.



*Ny Tempolin' i Diana sampy tao Efesosy, raha mbola tsy rava izy, dia tamin' ny andron' ny Apostoly.*

**DIDRAKMA**: zahao VOLA.

**DIDY FOLO, Ny** (Eks. xx. 1-17), na "Teny folo," dia ny Lalàna izay nambaran' ny vavan' Andriamanitra tamin' ny Zanak' Isiraely teo an-tendrombohitra Sinay any an-efitra tamin' ny andro fahadimam-polo rehefa lasa niala tany Egypta izy. Ny Didy Folo dia voalazan' ny Soratra Masina mandrakariva hoe "Ny Lalàna," koa na dia maro be aza ny didy masina nomen' Andriamanitra ho tandremantsika, ireo no fototra ihavian' ny sisa rehetra, izay zanakevitra na fanambarana sy fanazavana izany Lalàna izany. Ary koa, natao hoe "Ny Fanekena" izy, ary ny vato fisaka roa nanoratana azy dia "Ny Vato fanekena izay nataon' i Jehova" (Deo. x. 9, 10). Ny Katolika Romana sy ny fiangonana Loteriana sasany dia mampiray ny didy voalohany sy ny faharoa, ary ny afenony azy ho folo

dia ny didy fahafolo no tapahiny ho roa. Kanefa raha ampitahaina ny Eks. xx. 17 sy Deo. v. 21, dia hita fa iray hiany ny didy ao ka tsy azo zaraina ho roa. Ary satria maromaro izao ny hevi-diso ny amin' ny Lalàn' Andriamanitra atorony ao amin' ny Didy Folo, aoka mba hoheverina izao manarakaraka izao :—

1.—*Ny Anton' ny nanomezan' Andriamanitra ny Didy Folo.*

Tsy mba lalàna voalohany nomen' Andriamanitra tamin' ny olona izao Didy Folo izao, fa efa nisy rahateo ny Lalàn' Andriamanitra nasainy hotandremana hatrizay andro nanaovany ny razantsika voalohany indrindra. Kaina sy Hama efa voaheloka sy voatozona noho ny ratsy nataony, na dia tsy mbola voalaza akory ny didy hoe: "Aza mamono olona," sy "Manajà ny rainao sy ny reninao," Misy ny lalàn' Andriamanitra voasoratra ao am-pon' ny olona; koa tamin' ny voalohany, raha mbola tsy nisy ota, dia ampy azy tsara io lalàna io, ka nahafantaran' ny razantsika ny marina sy ny mety mandrakariva. Kanefa rehefa tafiditra ny ota, dia nihamaizina ny sain' ny olona, sy nihadala ny eritreriny, ka simba ny endrik' Andriamanitra tao anatiny, dia tonga tsy ampy intsony ilay lalàna anakam-po hahafantarany ny amin' Andriamanitra sy ny mety hatao hahazoana sitraka amin' Andriamanitra. Ny firenena rehetra nanao andriamanitra maro sy tompo maro, ka nampitombo ny endri-javatra nandohalehany nanala baraka ny Tompon' ny aina; tonga zavatra maivana aminy ny mitenitenv foana ny anaran' Andriamanitra, koa nohadinoiny ny andro Sabata. Nihena tao amin' ny tany maro ny fanajana ny ray amandreny; ary ny ain' olona no natao zavatra tsy nisy vidiny; ary koa ny manintaka, ny mangalatra, ny mandainga, etc., no nataon' ny maro ho zavatra tsy maninona raha tsy hitan' olona.

Koa izany ary no anton' ny nanaovan' Andriamanitra ny Didy Folo androtrizay, dia ny mba hanambara marimarina indray amin' ny olona rehetra ny lalàna voalohany izay efa voasimban' ny ota ny fahalalana azy atỳ ambonin' ny tany. Nisy zavatra iray loha koa izay nokendren' Andriamanitra mihitsy tamin' izany, dia izao: Ny hampahita ny mpanota ny otany hampanatona azy an' i Kristy Mpamonjy (Rom. iii. 20; vii. 7). "Ny Lalàna dia mpitaiza antsika ho amin' i Kristy" (Gal. iii. 22, 24). Fa ny porofon' izany dia ho hita amin' ny teny manarakaraka ambany.

2.—*Ny Fahalehiben' ny Lalàn' Andriamanitra amin' ny Didy Folo.* Raha ny fijery azy eo ivelany, dia toa fandrarana vitsy sy foana hiany no ao, sady misy zavatra maro izay fantatsika ho tena ratsy, nefa toa tsy voalazan' ny Didy Folo, toy ny leony, ny fijangajangana, ny lolom-po, ny lainga, ny fanambakana, etc. Ary satria mbola zaza sy adala ny Zanak' Isiraely fahizay, koa vao afaka teo tamin' ny fandevozana sy ny fanompoan-tsampy tany Egypta izy, dia teny vitsy sy tsotra no nentin' Andriamanitra hampianatra azy aloha. Koanefa na dia izany aza, ho hitantsika fa feno sy tanteraka tsara ny lalàna ao amin' ny Didy Folo, ka tsy misy ratsy akory izay tsy voararany, ary ny marina sy ny mety rehetra dia andidiany hataontsika. Ataon' ny Soratra Masina mandrakariva izy hoe "Ny Lalàna," "Ny Faneken' i Jehova;" ary izay mahay mankato azy avokoa ka tsy mandiso, dia omena fiainana. "Raha te-hiditra any amin' ny fiainana hianao, tandremo ny didy" (Mat. xix. 17-20); "Ataovy izany, dia ho velona hianao" (Lio. x. 28; Rom. vii. 7-19). Ny fitiavana hiany no fahatanterahana ny lalàna amin' ny Didy Folo (Rom. xiii. 9-10); koa mora hita amin' izany fa na inona na inona no tsy mifanaraka amin' ny fitiavana an' Andriamanitra sy ny fitiavana ny namana dia helohin' ny Didy Folo.

Raha ny lalàn' ny fanjakana manaraka ny nofo, dia ny miposaka hiany no hitany, koa izany hiany no azony didiana na helohina. Fa Andriamanitra kosa dia fanahy ka mahita ny miafina, ary ny Lalàna koa dia fanahy (Rom. vii. 14). Koa dia tsy mba teny voasoratra tamin' ny vato fisaka roa, na izay vita poriatra amin' ny fitenin' olombelona ankehitriny, no mahambara ny tontalin-kevitry ny Lalàn' Andriamanitra, satria "velona sy mahery ny tenin' Andriamanitra ka maranitra noho ny sabatra roa lela." Ary raha atao toy izany ny fiheverantsika ny Didy Folo, dia hita fa tsy misy soa tsy andidiany, ary tsy misy ratsy tsy rarany. Ny mpileony dia hita ho voan' ny Didy Folo, fa mpamono olona izy ka mamono ny tenany. Ny mpandainga koa hita fa iharan' ny didy fahasivy, izay mandà sy mandrara ny lainga rehetra, na lehibe na kely. Ny mpijangajanga sy ny mpihevitra ratsy aza dia samy naman' ny mpanintaka, koa dia meloka tahaka azy hiany. Ny fanambakana dia halatra miafina. Ny fahihirana dia fanompoan-tsampy. Koa izay manao lolompo ka "tsy tia ny rahalahiny, dia mpamono olona izy." "Koa izay mahalala hanao soa, nefa tsy manao, dia heloka ho azy izany."

3.—*Ny maha-Tsy mety Miova ny Didy Folo.* Raha ny nataon' Andriamanitra tamin' ny nanambarany azy no heverina, dia misy porofo amin' izany aza fa tsy hovana ny Didy Folo raha mbola maharitra koa ny tany. "Nilaza ireo teny rehetra ireo Andriamanitra" (Eks. xx. 1). Izany no mahambony sy mahatokana azy. Tamin' ny nanambarany azy dia nomen' Andriamanitra voninahitra ny Didy Folo izay tsy misy tahaka izany nomeny ny didiny rehetra ao amin' ny bokin' i Mosesy. Andriamanitra nidina avy tany an-danitra androtrizay, ka ny olona

rehetra nandre ny feony avy tao anaty afo nilaza izany teny izany navoakan' ny vavan' Andriamanitra. Koa taorian' izany kely dia nosoratany tamin' ny vato fisaka roa sady nasainy hatao anatin' ny vata fiara teo amin' ny fitoerana masina indrindra tambanin' ny Shekina afo, izay tsy azon' olona nakekena afa-tsy ny mpisoronabe hiany indray mandeha isan taona. Moa tsy hitantsika amin' izany fa ny didiny sasany nomeny ny Jiosy, toy ny amin' ny fisoronana, ny fanalamboady, ny fanadiovana, ny hanina fadina, etc., dia ninian' Andriamanitra hatsahatra raha tonga ny fotoana, fa ny Didy Folo kosa nokasainy haharitra mandrakizay? Tsy tamin' ny alalan' i Mosesy na olona akory no nandidiana azy, fa Andriamanitra hiany no nanonona azy. Tsy mba voasoratr' olona tamin' ny taratasy ho mora simba, na ranomainty malaky miala, fa ny rantsantanan' Andriamanitra no nanoratra azy tamin' ny vato. Fa tsy izany hiany, fa ny fon' ny olon' Andriamanitra no mbola anoratana azy izao, tahaka ilay nanoratany azy tao am-pon' ny olona tamin' ny voalohany indrindra. "Ho foana ny lanitra sy ny tany, fa tsy ho foana ny teniko."

Ary koa, raha mba zavatra azo ovana hiany ny Didy Folo, dia iza avy no azo esorina? Raha mbola misy hiany izay olombelona atỳ an-tany, na rehefa omby any anatin' ny mandrakizay izy rehetra aza, moa hisy izay Andriamanitra hafa tokony hivavahana? Sa ho tonga mety hiany ny manala baraka Azy, ka sarin-javatra any an-danitra no hampitahaina aminy ka hiondrehan' ny mpivavaka va? Ny anaran' i Jehova moa, ka ho azo tononina amin' ny tsi-fanajana Azy? Sa azo hadinoina va ny Sabata any an-danitra rehefa tsy misy raharahan' ny nofo hatao intsony, ka Sabata sy andro fitsaharana maharitra (Heb. iv. 9) ny andro rehetra any? Ny miendrika homem-boninahitra, na ray aman-dreny, na iza na iza, moa tsy maintsy homem-boninahitra va izy na ny amin' izao fiainana izao na ny amin' ny fiainana ho avy? Angamba tsy azo hatao intsony ny famonoana na ny fanintahana rehefa tonga ny fiainana tsi-hita sy ny fombany vaovao, fa ny fo tsy tia sy maloto dia mbola ho halan' Andriamanitra. Ary rahoviana moa ny asa tsi-marina na ny teny tsi-marina no havelan' Andriamanitra hatao amin' ny fanjakany?

Koa raha izany, manao ahoana ny hevitry ny sasany izay manao ny Didy Folo ho raharahan' ny Jiosy fahizay hiany, ka tsy mba adidy amintsika akory, fa ny Filazantsara hiany (hoy izy) no tokony harahina? Diso izy ka tsy mahalala ny Soratra Masina, fa Kristy tsy avy nanimba ny Lalàna, fa nanambara sy nanazava ary nahatanteraka azy (Mat. v.). Vakio koa Rom. vii. 7, 22, 25 sy Jak. ii. 11, 12.

Raha ny teny hoe: **"Tsy mba ambanin' ny Lalàna ny Kristiana," dia misy hiany** izay mahamety izany, raha ny lalàna amin' ny fombam-pivavahana sy ny fisoronana ary ny fanjakan' ny Jiosy fahizay no antsoina. Avy tamin' Andriamanitra mihitsy ireo didy ireo, kanefa hitantsika mandrakariva ao amin' ny Baiboly fa tsy mba nokasainy haharitra izy, fa niaraka noravany tamin' ny nandravany ny Tempoly sy ny firenena. Ary raha ny lalàn' ny Didy Folo aza, izay efa hitantsika ho lalàna mandrakizay, dia tsy mba ambanin' izany intsony isika hitady fanitsiana sy fiainana ao noho ny fahamarinan' ny tenantsika, fa Kristy no fanitsiana sy fiainana ho an' izay rehetra mino Azy. Ary tsy mba ambanin' ny fanozonan' ny Lalàna intsony ny mino, noho ny ota teo na ankehitriny; fa Kristy nanavotra antsika tamin' ny fanozonan' ny Lalàna, fa voaozona ho antsika Izy (Gal. iii. 13). Kanefa isika mbola ambanin' ny Lalàna ho fitsipika alehantsika sy ohatra hitondrana ny aina. Andriamanitra tsy mba miala tsy ho Mpanjaka raha tonga Raintsika sy Mpamela heloka, fa tsy maintsy manjaka Izy, ary ny lalàm-panjakany mbola tsy maintsy hekena sy hotandremana.

Koa raha misy manao hoe: "Tsy ilana didy intsony amin' izany aho, fa ny fitiavana an' i Kristy no manery sy mitarika ahy hanao ny zavatra rehetra ankasitrahan' Andriamanitra;" dia tsara ilany izany, fa lozantsika raha tsy voaterin' ny fitiavana an' i Kristy. Nefa ny fitiavana izay tsy azo didiana kosa dia latsa-danja be loatra; fa ny faran-keviny raha fotorana moa tsy toy izao va: "Izay tiako hatao dia hataoko, fa ny sasany havela?" Raha ny zanakao no manao aminao hoe: "Ry raiko ô, tiako dia tiako hianao, ary ny mba hahafaly anao mandrakariva no iriko ambonin-javatra. Kanefa amin' ny fitiavako hiany no anaovako izany, fa aza mba mandidy, fa tsy tiako loatra raha didididianao." Moa hataondrainy ho mety va izany? Ary raha ny rain-jaza atỳ an-tany aza tsy hankasitraka, dia hanao ahoana ny Ray lehibe any andanitra, raha ataon' olona tahak' izany Izy? "Raha Ray Aho, aiza ary izay hajako? ary raha Tompo Aho, aiza izay tahotra Ahy?" hoy Izy (Mal. i. 6).

4.—*Ny Filaharan' ny Didy Folo sy ny Fifampikambanany.* Ny didy izay voalohany araka ny filaharany, dia voalohany koa raha ny heviny sy ny fahalehibiazany no heverintsika. Ny finoana fa misy Andriamanitra, ary ny fahalalana Azy, no iandohan' ny fahamarinana rehetra ao anatintsika. Zavatra mora tratry ny saina, sady misy vavolombelona maro ao amin' ny firenena rehetra, fa ny fahalalana an' Andriamanitra no mahatonga ny fitiavana ny namana. Moa tsy "feno fonenan' ny fandozana ny fitoera-maizina amin' ny tany?" (Sal. lxxiv. 20.) Izay tsy

**mahalala an' Andriamanitra tsy dia mba matahotra ny amin' izay hamalian' Andriamanitra azy.** Koa inona indray moa no mahasakana azy tsy hanao ny ratsy rehetra izay tiany hatao? Tsy misy, raha tsy ny tahotra amin' olona fotsiny hiany.

Hitantsika amin' izany fa ity voalohany ity dia lohan' ny didy folo rehetra aza, indrindra fa lohan' ny didy telo izay manarakaraka azy. Ny didy voalohany manambara fa misy Andriamanitra Tokana, ka Izy hiany no tokony hotompointsika sy hivavahantsika olombelona (Mat. iv. 10). Ny didy faharoa mampianatra antsika ny amin' izay fomba mety hatao raha mivavaka aminy isika: "Aza manao sarin-javatra.... aza miankohoka eo anatrehany ary aza manompo azy." Ny fahatelo milaza amintsika fa zavatra tokony hatao amin' ny fanajana ny fivavahana sy ny fanompoantsika Azy: "Aza manonona foana ny anarany." Ary ny fahefatra dia mametra izay andro indrindra hivavahantsika amin' Andriamanitra: "Mahatsiarova ny andro Sabata hahamasina azy."

Misy zavatra holazaina ny amin' ny didy anankiroa amin' ireny, dia ny faharoa sy ny fahefatra. Zahao kely ny Eks. xx. 4-6, 8-11, dia hitantsika fa maro indrindra noho ny teny amin' ny didy sasany rehetra ny teny enti-milaza ny faharoa sy ny fahefatra. Amin' izy roa dia misy teny tokony ho avy sasaka noho ny teny rehetra eo amin' ny didy valo namany. Vitsy hiany ny teny enti-milaza ny didy sasany: "Aza mangalatra," "Aza mamono olona," "Aza mijangajanga," etc. Ary koa, tsy didy akory ny teny maro ao amin' ny faharoa sy ny fahefatra, fa fampianarana sy fananarana maromaro izay nanampin' Andriamanitra ny didy roa. Inona no nahatongavan' izany? Hevero kely angeha. Amin' ny tany izay misy ny Filazantsara saiky tsy misy izay sahy hitsangana hanohitra ireo didy valo ireo eo imason' ny olona, fa zavatra mahamenatra antsika rehetra ny mandainga, sy ny mangalatra, sy ny mamono olona, sy ny tsy manaja an' Andriamanitra, ary ny tsy manaraka ny ray sy ny reny. Maro no diso amin' ireo didin' Andriamanitra ireo; nefa saiky tsy misy sahy handa azy tsy ho didin' Andriamanitra. Koanefa maro no sahy mandà ny didy faharoa sy ny fahefatra. Maro no manao hoe: "Mety indrindra ny mivavaka eo anatrehan' ny sary; soa ho antsika raha ny sarin' i Jesosy na ny sarin' ny olo-masina no ho entintsika mivavaka amin' Andriamanitra:" ka dia ajanony tsy hatao ao amin' ny bokiny ny didy faharoa, satry manala ny tenin' Andriamanitra izy.

Tahaka izany, misy olona betsaka izay manohitra mafy ny didy fahefatra. Hoy ny sasany hoe: "Tsy misy intsony ny Sabata, fa efa natsahatr' Andriamanitra izany." Ary ny sasany manao hoe: "Tokony hankamasina ny Alahady maraina isika; kanefa mety hiany raha mitondra ny ankizy madinika hilaolao sy hisangisangy rehefa harivariva ny andro." Dia tokony hotsarovan' izay rehetra manao izany fa zavatra hitan' Andriamanitra tamin' ny teo aloha ela be ny ho fahadisoany. Ka dia narovan' ny anatra betsaka izay nanampiny ny didy faharoa sy fahefatra.

Raha mandroso hihevitra ny didy enina manarakaraka isika, dia ho hitantsika fa tsy ny amin' Andriamanitra intsony, fa ny amin' ny olona no hanaovana ireto. Ny lalàna mampitandrina ny an' Andriamanitra aloha, nefa tsy mijanona izy ambara-piarony ny an' ny olona koa.

Koanefa misy samy hafa ireo didy enina ireo ny amin' izay olona hanaovantsika azy. Toy izao: ny didy fahadimy manambara ny mety hatao amin' ny olona sasany. Fa ny didy sisa milaza ny mety hatao amin' ny olona rehetra. Tsy amin' ny ray sy ny reny hiany no andidiana antsika hoe: "Aza mangalatra," "Aza mamono," etc. Ary kosa, tsy amin' ny olona rehetra no andidiana antsika hoe: "Mankatoava azy;" fa ny ray sy ny reny hiany no misy didy hankatoavantsika azy. Tsy misy anatra ao amin' ny didy fahadimy milaza ny tokony hatao amin' ny rahalahy na ny anabavy, na ny vady na ny zanaka, na ny tompo na ny mpanompo, na ny mpanjaka na ny vahoaka, etc. Nahoana? Satria (araka izay fanaon' ny Soratra Masina) ny zavatra iray izay miseho aloha no entina hatao ohatra amin' izay rehetra manarakaraka azy. Ny fankatoavan' ny zaza ny rainy sy ny reniny no voalohan-draharahany rehefa mby atỳ ambonin' ny tany. Koa ny zazakely izay mahalala ny Rainy Izay any andanitra, ka dia manaraka ny rainy sy ny reniny atỳ ambonin' ny tany, araka izay nandidian' Andriamanitra azy, dia hitombo sy handroso amin' ny fanaovan-tsoa rehetra. Raha manana rahalahy sy anabavy, dia ho be fitiavana azy izy. Rehefa lehibe ka hanam-bady aman-janaka, dia ho olona tia ny vadiny ary hitandrina tsara ny zanany izy. Ny tompony hohajainy; ny mpanompony hohasoaviny; ny andriana dia harahiny sady omeny voninahitra. Hoy ny olon-kendry hoe: "Zaro amin' izay lalana tokony halehany ny zaza, ka na rehefa antitra aza izy, dia tsy hiala amin' izany" (Oha. xxii. 6).

Ny didy dimy izay mbola sisa no mananatra ny amin' izay mety hataontsika amin' ny olona rehetra na zovy na zovy, ary na aiza na aiza no ifanenantsika aminy. Ary ny filaharan-keviny no holazaina. Tsy tonga tsy nahy ho voalohany ny teny hoe: "Aza mamono olona." Ary misy antony mahatonga ho didy farany ny teny hoe: "Aza mitsiriritra." Ny olona roa lahy mifanatrika no banjinin' ny Lalàn' Andriamanitra. Hianao no anankiray, ary ny

anankiray koa dia ny namanao na iza na iza, fa ny tokony hatao amin' ny anankiray no tokony hatao amin' ny rehetra. Dia miseho eo ny Lalàn' Andriamanitra mba hiaro ny namanao amin' izay ratsy rehetra hataonao aminy. Dia tonga akaiky azy aloha ny lalàna, fa lavitra anao; fa rehefa afaka kely dia miala amin' ny namanao ka manatonatona anao mpanao ratsy, ambara-pahomby ao amin' ny fonao. Ny zavatra izay akaikin' ny namanao indrindra dia ny ainy, izay ao anatin' ny tenany, ary lavitra anao izany. Hianao tsy mahazo manao mihoatra noho ny mamono azy. Raha mahay mamono ny tenany hianao, tsy misy ratsy mihoatra noho izany ho azonao hatao aminy intsony. Dia tonga ny lalàna hamonjy sy hiaro azy, ary miantso anao amin' ny feo mahery hoe: "Aza mamono olona."

Eo akaikin' ny namanao sady tiany tahaka ny ainy—indro! ny vadiny. Ta-hanao ratsy amin' ny vadiny hianao, raha tsy afaka hamono ny tenany? Dia miseho indray ny lalàna mahatsiravina, mba hiaro ny vadiny hoe: "Aza mijangajanga." Ary koa, eo ivelan' ny namanao, nefa tsy akaiky azy toy ny ainy sy ny vadiny, dia misy ny fananany. Mikasa hangalatra ny fananany angaha hianao? Dia mandroso manatona anao indray ny lalàna, manao hoe: "Aza mangalatra." Anao hiany ny vavanao hitenenanao lainga hiampanganao azy. Tsia, tsy afaka hianao, fa mandroso indray manakaiky anao ny lalàna, dia mamely ny vavanao ratsy hoe: "Aza mety ho vavolombelona mandainga." Inona koa no hataonao? Ny ratsy miposaka tsy hainao; ny mandainga tsy azonao hatao; moa tsy misy sisa? Eny, misy hiany. Midira ao amin' ny fonao, fa trano-fiarovana izany, ary mihevera mangingina ao amin' izay ratsy mbola hataonao amin' ny andro sisa. Endrey, miara-miditra aminao ity lalàna ity ho any amin' ny fiarovanao maizina, ary mamely ny sabany mihebiheby ny filan-dratsinao rehetra hoe: "Aza mihevitra ratsy hianao, aza mitsiriritra."

Misy famindram-po lehibe miaraka amin' ny fahamarinan' Andriamanitra ao amin' ity Lalàna mampahatahotra ity. Fa ny fontsika no ivoahan' ny manao sain-dratsy, ny vonoan' olona, ny mijangajanga, ny mangalatra, ny miampanga lainga, ny manompa, etc. Aoka isika hazoto indrindra hitandrina ny fontsika, fa izany no ivoahan' ny aina.—W.M.

**DIDRAKMA**: zahao VOLA.

**DIDYMOSY**: zahao TOMASY.



*Dieralahy.*

**DIERA** (Heb. *Ayyal*; *Eng. deer*). **Ity dia** anaran'ny karazam-biby maromaro izay natao "madio" araka ny Lalàn' i Mosesy ka navela hohanin' ny Zanak' Isiraely, satria mandinika hanina izy sy mivaky kitro (Deo. xii. 15; xiv. 5). Ny dieralahy manana tandroka lehibe mirantsandrantsana, ary faingampandeha, na ny lahy na ny vavy, sady tsara tarehy no malemy fanahy. Natao tandindon' ny firenena taranak' i Naftaly ny dieravavy (Gen. xlix. 21); ary ny hatsaran' ny nofony hatao fihinana dia hita ao amin' ny 1 Mpan. v. 3, izay milaza azy ho isan' ny biby maro natao fihinana tao an-tranon' i Solomona mpanjaka. Maro hiany ny ohatra nalain' ny nanoratra ny Baiboly avy tamin' ny fanaon' ny diera; dia ny faniriany rano hosotroiny (Sal. xlii. 1); ny fitsambikiny (Isa. xxxv. 6); ny hatsaran-tarehiny (Ton-K. ii. 17); ny hafaingam-pandehanany (2 Sam. ii. 18); Hab. iii. 18, 19); ny fifankatiavan' ny lahy sy ny vavy (Ohab. v. 18, 19); ary ny fahatahorany kotrokorana (Sal. xxix. 4, 9); etc. Fatra-pitandrina sy fatra-piaro ny zanany ny dieravavy; koa avy amin' izany, ny hahafatratry ny fahoriana hanjo ny Zanak' Isiraely no nolazain' i Jeremia, fa hoy izy: "Ary na dia ny dieravavy ny an-tsaha aza, raha miteraka, dia mahafoy (ny zanany) noho ny tsifisian' ny ahi-maitso" (xiv. 5). Ataon' ny olona fa ny biby atao hoe "diera" ao amin' ny Baiboly Malagasy dia sahala amin' izay ataon' ny Englisy hoe "red deer," izay tsy hita intsony any Palestina.—J.S.

**DIHY**. Ny dihy dia lazaina mandrakariva amin' ny Soratra Masina ho famantaran' ny fifaliana; ary matetika no ampitahaina amin' ny fisaonana hampiseho ny tsi-fitovian' izy roa tonta (Mpit. T. iii. 4; ampitahao Sal. xxx. 11 sy Mat. xi. 17). Tamin' ny andron' i Mosesy sy ny mpaminany ny dihy no lazaina miaraka amin' ny tonon-kira sy ny kipantsona (Eks. xv. 15; xx. 20-32), indrindra raha taitra tampoka ny vahoaka ka tsy ampy ny feony haneho ny fahatairany. Ny

dihy no **nataon' ny Egyptiana** ho isan' ny fombam-pivavahana; ary ilay "andro firavoravoana ho an' i Jehova" izay nolazain' i Mosesy tamin' i Farao (Eks. v. 1) no tokony ho nanaovana dihy niaraka tamin' ny fombam-pifaliana hafa koa; zahao koa Mpit. xxi. 9-23. Ny dihy no fanaon' ny vehivavy Hebreo, indrindra raha faly izy; ka izany no nataony raha tonga avy tany an-tafika ny vadiny na ny havany. Ny lehilahy Hebreo tsy nandihy raha tsy amin' ny fanompoan-tsampy (Eks. xxxii. 6, 19); fa ny vehivavy hiany no nandihy. Tamin' ny andro niverenan' ny olona avy tany an-tafika dia be fifaliana ny vahoaka, ary ny vehivavy havan' izay nandresy no nitarika ny dihy ka nandray azy tamin' ny fifaliana (Eks. xv. 20; Mpit. xi. 34). Ary izany no naha-samy hafa ilay nataon' i Davida raha nampiakatra ny fiaran' Andriamanitra avy tamin' ny tanimbahiny izy (2 Sam. vi. 5-22), satria izy hiany no nitarika ny dihy tamin' izay, ary nampian' ny vehivavy tamin' ny kipantsona koa (zahao Sal. lxviii. 25; cxlix. 3; cl. 4). Ny dihy koa no isan' ny filalaovana tsy tamin' ny fombam-pivavahana tamin' ny andro firavoravoany hiany, fa tamin' ny andro fifaliana hafa koa (Jer. xxxi. 4; Fitom. Jer. v. 15; Mar. vi. 22; Lio. xv. 15).—E.H.S.

**DILOILO:** vakio OLIVA sy HOSOTRA.

**DINA:** zanakavavin' i Lea sy Jakoba izy, ary niaraka tamin-drainy nony nankany Kanana avy tany Mesopotamia izy. Ary rehefa nitoby tandrifin' i Sekema Jakoba, dia sendra nivoaka ho any an-tanàna Dina, koa nahita azy Sekema zanak' i Hamora, andriana tamin' izany tany izany; dia nisavika azy izy ka nandry taminy. Ary satria tian' i Sekema indrindra razazavavy, dia nangataka azy tamin' i Jakoba ho vadiny izy; sady nekeny hanome izay harena rehetra hasain' i Jakoba homena azy. Kanefa tezitra indrindra Simeona sy Levy, anadahin' i Dina sady niray tam-po taminy, noho ny nandotoan' i Sekema ny anabaviny; ka dia namaly azy sy Hamora rainy tamin' ny fitaka izy. Nody nanaiky hanome ny anabaviny ho vadin' i Sekema hiany izy mirahalahy, kanefa hoy izy: "Izao hiany no azonay hanekena aminareo: raha hoforana ny lehilahy rehetra aminareo." Dia natoky azy Hamora sy Sekema, ka faly nanaiky izany teniny izany, sady nampanaikeny koa ny olona rehetra teo an-tanàna; ka dia noforana avokoa ny lehilahy rehetra. Ary nony tamin' ny andro fahatelo, rehefa nararary mafy izy ireo, dia avy tampoka i Simeona sy Levy ka nitondra sabatra, dia niakatra teo an-tanàna ka namono an' i Hamora sy Sekema ary ny lehilahy rehetra tao. Ary rehefa nentiny nivoaka Dina, dia nandeha nanabo ny tanàna izy, ary nofaohiny avokoa izay fananana sy harena hitany tao, sady nobaboiny dahaolo ny zaza amimbehivavy (Gen. xxxiv.). Tokony hotsarovana fa fomban' ny tany tamin' ireo firenena mireniireny ireo fahizay (ary mandraka ankehitriny aza), raha nisy lehilahy nanabodo vehivavy, dia ny anadahiny indrindra no nanana adidy hamaly izany ratsy izany. Fa na dia izany aza, tsy afa-tsiny mihitsy i Simeona sy Levy noho izay nataony, indrindra fa ny namonoany olona maro noho ny fahadisoan' ny anankiray. Toa zavatra halan' i Jakoba izay nataon' ny zanany, ary tsy mba nohadinoiny, fa tamin' ny andro nahafatesany dia niteny izany indray izy (Gen. xxxiv. 30; xlix. 6).—D.M.

**DINTA.** Misy teny iray hiany milaza ny dinta, dia ao amin' ny Oha. xxx. 15. Milaza ny biby kely lavalava samy hafa karazana izay mitsentsitra ny ran' ny biby hafa. Mitoetra ao amin' ny rano, ary tsy mora voky izy; ary amin' izany ny dinta dia tonga oha-teny milaza ny olona izay mitady zavatra mandrakariva.—I.D.

**DIONYSIO** (Asa. xvii. 34): dia mpianatra azon' i Paoly fony izy nitory teny tany Atena. Ary ny nanaovana ny anarany hoe "Areopagita" dia satria andriambaventy izy teo amin' ny fitsarana tany Atena natao hoe Areopago. Tantaraina ho mpitandrina tany Atena izy teo aoriana, nefa tsy fantatra marina izany.—P.G.P.

**DIOTREFA:** dia lehilahy lazain' i Jaona Apostoly tamin' ny Epistiliny Fahatelo; ary toa isan' ny mpampianatra sandoka izay noraran' i Jaona izy. Toa mpitandrina ny fiangonana anankiray Diotrefa, nefa nitady ho lehibe noho ny mpitandriana namany; ary dia nanaratsy an' i Jaona aza izy ka tsy nandray azy na ny irany, fa nandrara ny susany izay tia ny Apostoly sy ny namany, sady nandroaka azy tamin' ny fiangonana izy (3 Jao. 9, 10). —T.T.M.

**DIVAY** (Gr. *oinos;* Lat. *vinum;* Eng. *wine;* Fr. du *vin*). Ranom-boaloboka indrindra no fanaovana divay, ary lazaina voalohany amin' ny tantaran' i Noa izy (Gen. ix. 20, 21). Ary raha misy voan-javatra hafa lazain' ny Soratra Masina izay nanaovana divay fahiny dia ny ampongabendanitra hiany no lazaina, nefa tokony ho kely foana hiany izany (Ton-K. viii. 2). Andro fahafaliana lehibe tany Palestina ny andro fahavokaran' ny voaloboka (na amin' izao ankehitriny izao aza any amin' ny tahaka azy), fa tany be voaloboka izy. Nony masaka ny vokatra dia nangonina teo amin' ny harona ary nentina ho any amin' ny famiazamboaboka (Jer. vi. 9). (Zahao FAMIAZANA.) Ary natao teo amin' ny vata firaisana ao ambony amin' ny famiazana izy, izay nisy vata roa, ny iray ambony, ary ny iray ambany, ka dia nohitsahin' ny olona iray na roa na mihoatra, araka ny halehiben' ny famiazana; dia voapotsika ny voaloboka tambanin' ny tongony teo amin' ny vata ambony, izay nisy loaka makarakara hanatantavana azy; dia afa-nidina ny ranony

ho amin' ny vata firaisana azy teo ambony. Ary fomba fanaovana divay ela dia ela izany amin' ny tany rehetra izay be voaloboka (Neh. xiii. 15; Job. xxii. 11; Isa. xii. 10; Jer. xxv. 30; xlviii. 33; Am. ix. 13; Apok. xix. 15). Raha mbola tsy nohitsahina aza ny voaloboka tao amin' ny famiazana, nisy ny ranony izay niala ho azy hiany noho ny havesaran' ny voaloboka nifanery an-toerana, ka dia natokana izy, ary izany no nanaovana divay mamy angaha (Asa. ii. 13). Ary koa, raha nanitsaka tao anatin' ny famiazana ny olona, dia nifampiantso sy nifampirisika izy tamin' ny asa nataony, ary dia tonga mena ny ranjony sy ny akanjony azon' ny ranon' ny voaloboka (Gen. xlix. 11; Isa. xvi. 9, 10; lxiii. 2, 3; Jer. xxv. 30). Ary rehefa afaka ny ranony teo amin' ny famiazana dia natao teo amin' ny zavatra fandraisana azy izy, ka napetraka hanaovana *fermenta* (ny mitombo sy mihetsika), ary nony tanteraka ny fermenta dia natao tao anaty tavy hoditra ny divay; nefa mbola hivonto kely hiany izy raha omby ao, ary raha tonta ny tavy hoditra dia tsy naharitra, fa triatra noho ny herin' ny fermenta ao amin' ny divay. Ary noho izany fivonton' ny divay izany dia siny hoditra vaovao no nanisiana azy (Mat. ix. 17). Ny fandriny kely dia navela tao amin' ny divay sasany hahatsara azy, nefa raha nentina hosotroina dia notantavanina indray izy (Isa. xxv. 6).

Zavatra mahery ny divay rehetra voalazan' ny Soratra Masina afa-tsy ilay natao tamin' ny ampongabendanitra; ary be ny teny fananarana mafy ny amin' ny fisotroana azy, sady ambara ny vokatra ratsy avy amin' izany, toy izao: Ho mena ny maso (Gen. xlix. 12); ny vava tsy ambina (Oha. xxi.); ny mahavery saina (Oha. xxxi. 6; Isa. v. 11; Zak. ix. 15; x. 7); ny fanarahana sampy (Hos. iv. 11); ny mampivily fisainana (Oha. xxxi. 5; Isa. xxviii. 7); ny fahamenarana sy fahadalana (Hab. ii. 15, 16); ary ny fahararіana (Hos. vii. 5).—P.G.P.

Fa na dia izany aza, hatr' izay ela izay ny divay dia efa famantarana ny fifaliana sy ny fanomezan' Andriamanitra (Mpit. ix. 13; Sal. civ. 15); dia nosotroina tamin' ny andro faharavoravoana tahaka ny fampakarambady izy (Jao. ii. 3); ary naterina niaraka tamin' ny fanatitra hafa isan-andro tao amin' ny Tabernakely sy ny Tempoly, ary tamin' ny andro lehibe koa (Eks. xxix. 40; Lev. xxiii. 13). Ary na dia tsy nasain' ny Lalàna hatao aza izany, divay telo kapoaka no nosotroin' ny Jiosy tamin' ny nihinanany ny Paska; dia nentin' i Jesosy Tompo koa ny divay, ka nasainy hosotroin' ny mpianany amin' ny Fanasan' ny Tompo ho fahatsiarovana ny rany masina latsaka tany Kalvary (Lio. xxii. 17-20).—J.S.

**DODAIMA**: teny Hebreo ity, izay hita indroa monja ao amin' ny Test. Tal. (Gen. xxx. 14 sy Ton-K. vii. 13), ary milaza zava-maniry iray karazana amin' ny ramiary (*Mandragora officinalis*). Zavatra mahery fofona ny dodaima, ary ny voany no nohanin' ny olona, indrindra fa ny vehivavy, satria nataony fa mahatonga azy ho mahery mitera-jaza, hono; ary izany hevitry ny olona izany no manazava ny tenin' i Rahely voalaza ao amin' ny Gen. xxx. 14 sy 15.—J.S.

**DODO**: lehilahy avy tamin' ny firenen' ny Isakara izy, ary raiben' i Tola, izay isan' ny Mpitsara (Mpit. x. 1).

**Dodo** (2): lehilahy Ahohita sy rain' i Eleazara, anankiray tamin' ny olona mahery sy matanjaka telo lahy izay nanompo an' i Davida (2 Sam. xxiii. 9; 1 Tant. xi. 12). Raha toy ny hevitry ny sasany, io Dodo faharoa io dia sahala amin' ilay voalazan' ny 1 Tant. xxvii. 4, ka lazaina eo ho mpandraharaha tamin' ny antokon' ny Zanak' Isiraely izay niakatra nanao ny fanompoany tamin' ny volana faharoa isantaona.

**Dodo** (3): lehilahy avy tany Betlehema, ary rain' i Elanana, izay isan' ny lehilahy mahery tamin' ny miaramilan' i Davida (2 Sam. xxiii. 24; 1 Tant. xi. 26; 2 Tant. xx. 37).—T.T.M.

**DOEGA**: dia olona Edomita ary mpifehy ny mpiandry ondrin' i Saoly mpanjaka. Sendra tany Noba izy tamin' ny nahatongavan' i Davida tany, tamin' izy nandositra an' i Saoly; ary hitan' i Doega ny soa nataon' i Ahimeleka tamin' i Davida, dia ny nanomezany azy ny sabatr' i Goliata, sy ny mofo masina nalaina tamin' ny latabatry ny mofo aseho (1 Sam. xxi. 7). Koa rehefa tafaverina tamin' ny tompony Doega, dia nambarany tamin' i Saoly izay efa hitany; ary Saoly dia nampaka an' i Ahimeleka sy ny mpisorona namany, ka niampanga azy ho mpikomy noho ny soa nataony tamin' i Davida. Ary na dia nahafa-tsiny aza Ahimeleka, dia nasain' i Saoly hovonoina izy sy ny namany. Fa nony tsy nety naninji-tanana hamono ny mpisoron' Andriamanitra ny manamboninahitra, Doega no nasain' i Saoly hamono azy. Ary dia nanaiky am-pifaliana Doega, ka ny mpisorona rehetra sy ny vady aman-janany tany Noba novonoiny; dia lany ringana ny taranak' i Ely, afa-tsy Abiatara, izay nandositra ka nanaraka an' i Davida (1 Sam. xxii. 9-20). [AHIMELEKA.]—J.S.

**DOMA**: (1) zanak' Isimaely izy ary isan' ny razam-ben' ny Isimaelita any Arabia; avy taminy no nahazoan' ny tany manodidina ny tanàna ny anarany (Gen. xxv. 14; 1 Tant. i. 30; Isa. xxi. 11). (2) Tanàna teo amin' ny tendrombohitr' i Joda, akaiky an' i Hebrona (Jos. xv. 25). Ny trano rava amin' izany tanàna izany mbola hita ao atsimo-andrefan' i Hebrona, tokony ho enina maily.—J.B.

**DOMOHINA.** Ny teny voalohany amin' ny Soratra Masina milaza izany vorona izany dia Gen. xv. 9. Tsy nisy vorona ompiana tany Palestina afa-tsy ny domohina sy ny voromailala, hatramin ny andron' i Solomona no ho miakatra; fa izy no nampaka ny vorombola avy tany India. Ny domohindrofia angaha no nosolon' ny Zanak' Isiraely hatao fanalamboady raha mbola tany anefitra izy, satria misy maro dia maro izy amin' ny hazo rofia rehetra. Natao ohatra amin' ny fahadiovana ny domohina, fa manam-bady indray mandeha hiany amin' ny andro iainany rehetra izy. Ny fandehanany isan-taona sy ny fiverenany isan-dohataona dia voalaza ao amin' ny Jer. viii. 7 sy Ton-K. ii. 11, 12; ary ny feony malahelo no noharin' i Asafa tamin' ny tenany malahelo raha nitaraina tamin' Andriamanitra izy (Sal. lxxiv. 19). Misy domohina maro ao amin' ny tany Palestina rehetra, ary misy ny domohin-drofia koa any amin' ny lohasahan' i Jordana. Ny domohina na ny voromailala no nasain' ny Lalàn' i Mosesy haterin' ny olona izay tsy nahazaka ondry na omby raha nanatitra fanalamboady izy; zahao Lev. ii. 14; v. 7; xii. 6, 8; xiv. 22, 30; xv. 14, 29; Lio. ii. 24.—I.D.

**DORA**: dia ny tany lemaka nananganan' i Nebokadnezara ilay sary volamena hivavahan' ny vahoany (Dan. iii. 1). Ataon' ny sasany fa ao amoron' ny ony Tigrisy no nisy azy; fa ny sasany kosa manao azy ho ao atsimo-atsinanan' i Babylona.—J.B.

**DORA**: dia tanàna ela an' ny Kananita, ao amoron' ny Ranomasina Mediteraneana (Jos. xii. 23; xvii. 11; 1 Mpan. iv. 11); ny tompony dia niaraka tamin' i Jabina mpanjakan' i Hazora hanohitra an' i Josoa (Jos. xi. 1, 2). Dora dia tanàna atsimo indrindra amin' ny Foinikiana; ary lazain' i Josefosy ho seranana tao amin' ny fari-tanin' ny Manase andrefana, sy ny fari-tanin' ny Dana avaratra, ary akaikin' i Karmela. Ao anatin' ny zara-tanin' ny Asera Dora, nefa nomena an' ny Manase izy (Jos. xvii. 11; Mpit. i. 27). Tsy mba noroahin' ny firenen' ny Manase ny olona tompon-tany; nefa tamin' ny andron' i Davida sy Solomona dia nandoa hetra izy; ary tany Dora no nametrahan' i Solomona ny anankiray tamin' ny olona roa ambin' ny folo lahy izay namory hanina sy nanao nahandro ho azy (Mpit. i. 27, 28; 1 Mpan. iv. 11). Ao amin' izay nanorenana an' i Dora misy vohitra kely izao atao hoe *Tantiora* misy trano telo-polo tafo, ary samy natao avy tamin' ny vato nanaovana ny tanàna tany aloha. Fito maily any avaratr' i Kaisaria izy, ary efatra ambin' ny folo maily any atsinanan' ny vodivona atao hoe Karmela.—J.S.

**DOTANA** (*Lavaka famorian-drano*): dia tanàna any amin' ny zara-tanin' ny Efraima, tokony ho 41 maily any avaratr' i Sekema. Lazaina indroa hiany ao amin' ny Soratra Masina Dotana: tany no nalehan' i Josefa hitady ny rahalahiny; ary tany Dotana no nametrahany azy tao amin' ny lavaka, dia namidiny tamin' ny olo-Midiana izay sendra nandalo tamin' izany (Gen. xxxvii. 14-17). Tany Datana koa no nonenan' i Elisa mpaminany; ary tao no niakaran' ny miaramila nirahin' ilay mpanjakan' i Syria hisambotra azy. Fa ny anjelin' i Jehova kosa no nirahin' Andriamanitra hiambina ny mpanompony, ary hitan' ny ankizilahin' ny mpaminany izy rehefa nivavaka Elisa (2 Mpan. vi. 8-23).—J.S.

**DORKASY**: zahao TABITA.

**DROSILA**: zanakavavin' i Heroda Agripa I. izy, ary nalaza noho ny hatsaran-tarehiny, nefa mba vehivavy ratsy toetra hiany. Feliksa, mpanapaka Romana tany Jodia, nitaona an' i Drosila hisintaka amin' ny vadiny voalohany, ka dia novinadiny izy; dia niaraka tamin' i Feliksa ho any Kaisaria izy, ary tao no nandrenesany ny tori-teny nataon' i Paoly (Asa. xxiv. 4). Drosila sy ny zanani-lahy niara-maty tamin' ny nivoahan' ny afo sy vato voaempo avy tamin' ny tendrombohitra Vesoviosy tamin' ny taona A.D. 79.—D.M.

**DRAGONA.** Misy teny maro hiany milaza ny dragona ao amin' ny Soratra Masina; indraindray ny biby lehibe, na ao amin' ny ranomasina, na ao amin' ny tany efitra, no lazainy; ary indraindray kosa toa oha-teny milaza ny Devoly, toy ny ao amin' ny Isa. li. 9. [Nefa ataon' ny sasany kosa fa tokony hadika hoe "mamba" io teny io ka dia ohatra milaza an' i Egypta io teny io.] Vakio koa Apok. xii. 3-17; xx. 2. Ny teny hoe dragona toa milaza biby makadiry be, ka tahaka ny menarana lehibe mitoetra eo amin' ny tany, na tahaka ny mamba, na ny antsantsa anaty ranomasina. Ny heviny raha atao amin' ny ohatra dia milaza ny olona masiaka sady loza be. Toy izany ny teny milaza an' i Farao, mpanjakan' i Egypta (Ezek. xxix. 3).—I.D.

## E

**EBALA**: dia anaran' ny tendrombohitra anankiray ao amin' ny Tany Masina; ary teo amboniny ny Zanak' Isiraely no nasaina hanonona ny ozona izay hanjo azy raha tsy hitandrina ny lalàn' i Jehova izy. Ny fitahiana kosa no hotononiny ambonin' ny tendrombohitra Gerizima, izay tandrifin' i Ebala; vakio Deo. xi. 26-29. Raha dinihina ny teny milaza azy dia hita fa nifanakaiky ny tendrombohitra roa ka nisy lohasaha teo anelanelany. Tao akaikin' i Sekema izy (Mpit. ix. 7); ary tamin' ny andron' i Josefosy Ebala sy Gerizima dia anarana nahafantaran' ny olona ny tendrombohitra roa, dia i Ebala tany avaratr' i Sekema ary

Gerizima tany atsimo. Araka ny teny ao amin' ny Deo. xxvii. 4-8 Ebala no lazaina ho fitoerana hanaovana alitara (fandoroampanatitra) ho an' i Jehova, ary hanoratana ny Lalàny amin' ny teny mazava tsara. Fa ny manoskripta Hebreo izay tanan' ny Samaritana kosa manao an' i Gerizima ho tendrombohitra hanaovana izany rehetra izany; ary izany no nentin' ny Samaritana hatr' izay ela izay hanamarina ny teniny fa i Gerizima no tendrombohitra nofidin' Andriamanitra ho fitoerana masina; zahao Jao. iv. 20. Ary azo ekena fa mahagaga raha ny tendrombohitra hanononana *ny ozona* no hanaovana fisaorana sy fifaliana, fa tsy izay tendrombohitra hanononana ny *fitahiana*. Nefa angamba marina hiany ny teny araka ny Baiboly tehirizin' ny Jiosy. Ny firenena izay nasain' Andriamanitra hijanona eo ambonin' i Ebala hanambara ny ozona dia i Robena sy Gada sy Asera sy Zebolona sy Dana ary Naftaly (Deo. xxvii. 13), fa ny rahalahiny kosa nijanona teo ambonin' i Gerizima hanambara ny fitahiana; ny zanak' i Levy anefa no nisolo vava ny olona maro ka nanonona ny teny tamin' ny feo mahery. Hantsankantsan' ila i Ebala tany atsimo, ary kely ny zava-maniry ao aminy ankehitriny, fa tany aloha kosa dia natao ambaratonga avokoa ny ilany andrefana hambolena zavatra, dia hazo oliva sy voaloboka, etc. Ny hahavon' i Ebala dia mitovitovy amin' i Gerizima, fa samy tokony ho 900 fita ambonin' ny lohasahan' i Sekema izy roa.—J.S.

**EBEDA**: dia teny Hebreo milaza mpanompo na andevo, ary hita matetika ao amin' ny Soratra Masina akambana amin' ny teny hafa hatao anaran' olona. Ary io teny akambana aminy io dia anaran' olona hajaina, na anaran-tsampy ivavahana. Koa amin' izany matetika ny hevitry ny hoe 'Ebeda' dia mpivavaka, na olona efa nanolo-tena ho mpanompon' Andriamanitra, na ho mpanompo sampy. Koa ny hevitry ny hoe Abed-nego dia *Mpivavaka amin' i Nego* (*Nebo*); Ebedameleka, *Mpivavaka amin' i Moleka;* Abdela, *Mpivavaka amin' Andriamanitra;* Abdi, *mpivavaka amin' i Jah* (*Jehova*); etc. Mitovitovy hiany ny hoe i Ebeda, Abeda, Obeda sy Abdona, ary izy fotsiny, na dia tsy misy teny fanampiny aza, no anaran' ny olona sasany lazain' ny Test. Tal.; zahao Mpit. ix. 26; xii. 13; Ezr. viii. 6; Rota iv. 17; 1 Tant. ii. 37; viii. 23.—J.S.

**EBEDA-MELEKA** (*Anderon' ny mpanjaka*, na, *Mpivavaka amin' i Moleka*): dia tandapa Etiopiana anankiray izay nanompo an' i Zedekia, ny mpanjakan' i Joda, ary naneliungelina hanafaka an' i Jeremia mpaminany tamin' ny trano-maizina (Jer. xxxviii. 7). Ary voavonjy izy raha lasan' ny Kaldeana Jerosalema noho izany nataony izany, ary satria natoky an' i Jehova izy.—T.T.M.

**EBENEZERA** (*Vato famonjena*): dia anarana nomena ny tsangambato naorin' i Samoela teo anelanelan' i Mizpe sy Sena, ho fahatsiarovana ny famonjena nataon' i Jehova ho an' ny Zanak' Isiraely raha niady tamin' ny Filistina izy ka nandresy azy; zahao 1 Sam. vii. 12.—J.S.

**EDA** (*Varolombelona*): dia anarana nomen' ny taranak' i Robena sy Gada ary ny antsasaky ny firenen' i Manase ny alitara lehibe naoriny teo atsinanan' i Jordana ho vavolombelona fa na dia tafasaraka tamin' ny rahalahiny tao andrefan' ny ony aza izy, dia mbola nanana anjara tamin' ny fivavahana marina sy ny fitahiana momba izany, sady nanaiky an' i Jehova hiany ho Andriamaniny izy (Jos. xxii. 34). Tsy hita eo amin' ny manoskripta Hebreo rehetra anefa io teny io, fa amin' ny Baiboly Syriaka sy Arabika dia eo hiany izy.—J.S.

**EDENA**: dia anaran' ny tany nisy ilay saha izay nonenan' i Adama sy Eva tamin' ny voalohany. Amin' ny teny Persiana dia atao hoe *Paradisa* na 'fahafinaretana' izy; ary tany malalaka natokana sy nambolena hazo samy hafa maha-te-hizaha izany Edena na Paradisa izany. Lazaina eo amin' ny Gen. ii. 8-14 izy hoe: "Ary Jehova Andriamanitra nanao *saha tao Edena tany atsinanana*, ka napetrany tao ralehilahy izay noforoniny. Ary nampanirin' i Jehova Andriamanitra teo amin' ny tany ny hazo rehetra izay maha-te-hizaha sady tsara ho fihinana, ary ny hazon' aina teo afovoan' ny saha sy ny hazo fahalalana ny tsara sy ny ratsy. Ary nisy ony nivoaka avy tao Edena handena ny saha; hatreo izy dia nizara ka nisampana efatra. Ary ny anaran' ny voalohany dia Pisona; io no mandeha manodidina ny tany Havila rehetra, izay misy volamena; ary tsara ny volamena amin' izany tany izany; any ny bedola sy ny vato beryla. Ary ny ony faharoa dia Gihona; io no mandeha manodidina ny tany Kosy rehetra. Ary ny anaran' ny fahatelo dia Hidekela; io no mandeha tandrifin' i Asyria. Ary ny ony fahefatra dia Eofrata."

Koa "tao Edena tany atsinanana" no nisy izany saha izany. Kanefa tsy hita marina izay nitoerany indrindra sy nalehan' izy rehetra amin' ny ony efatra voalaza teo. Ny natao hoe Hidekela dia ny ony Tigrisy angaha; ary ny Eofrata dia ny Eofrata hiany; fa ny roa sisa tsy fantatra. Ny sasany manao any Pisona ho ny ony Ganges any India; ary Gihona no heverin' ny sasany ho ny ony Neila any Egypta; kanefa tsy hita izay manamarina izany, koa dia zava-miafina izy.

Ny teny hoe Edena sy Paradisa no entimilaza tany izay maha-te-hizaha sy mahavokatra (2 Mpan. xix. 12; Isa. xxxvii. 12). Be ny lovan-tsofina amin' ny firenena samy hafa milaza ny fahafinaretana azon' ny razany tany aloha tao Edena; ary mbola misy fahalalana maizimaizina ao an-tsain' ny olombelona rehetra izay manambara fa izy

efa niala tamin' ny fahasambarana, ka dia maniry izay mahasolo izany izy. Fa ny mino an' i Jesosy Kristy manana any Edena ny an-danitra, dia ny "lova tsy mety ho simba, tsy voaloto, tsy mety levona, voatahiry any an-danitra ho azy." Vakio koa Apok. ii. 7.—P.G.P.

**Edena** (2): dia anaran' ny tanàna anankiray lazaina miaraka amin' i Harana sy Kane ary Sheba, ho namoaka lamba sy fitafiana tsara tarehy hovidin' ny olona any tany Asyria (Ezek. xxvii. 23). Raha toy ny hevitry ny olona maro any Edena dia sahala amin' ny tanàna atao hoe Aden ankehitriny, dia seranana any Arabia Atsimo ao amin' ny vavan' ny Ranomasina Mena.—J.S.

**EDOMA** na **IDOMEA**: dia anaran' ny tany anankiray lazaina matetika ao amin' ny Tes. Tal., ary mifanolotra amin' ny sisin' ny Tany Masina ao atsimo-atsinanana.

1. *Ny niandohan' ny Anaran' ny tany.* Avy tamin' i Esao lahi-matoan' i Jakoba ny anarana hoe Edoma, fa hoy ny teny ao amin' ny Gen. xxv. 30; "Ary hoy Esao tamin' i Jakoba: Mba anomezo aby hohaniko ny mena, dia io mena io, fa reraka aho. (Izany no nanaovana ny anarany hoe Edoma.)" Ary tao aoriana, raha mbola velona rainy, dia lasan' i Esao ny tany be tendrombohitra nonenan' ny Horita. *Tendrombohitra Seira* no anaran' izany tany izany tamin' ny voalohany, ary *menamena* ny tany ao an-ilan' ny tendrombohitra; koa izany angamba no nanomezana ny tany ny hoe Edoma (mena). Zahao Gen xxxii. 3; xxxvi. 16, 43; Mpit. iv. 5; Obad. 8, 9, 19. Lazaina indray mandeha hiany ao amin' ny Test. Vao. Edoma, fa Idomea kosa no anarany amin' ny teny Grika (Mar. iii. 8). Ny hoe *Seira* dia anaran' ny tany Edoma tamin' ny voalohany; ary angamba avy tamin' i *Seira*, razamben' ny Horita, izay nonina tao, no nahazoan' ny tany anarana (Gen. xiv. 6; xxxvi 20-22); nefa kosa, satria ny hevitr' izany teny izany dia 'maraorao,' dia izany, raha toy ny hevitry ny sasany, no antony ny nanomezana ny tany ny anarana hoe Seira. Ary natao hoe Seira izy ela taorian' ny nahazoan' ny taranak' i Esao azy, ary hatramin' ny andro farany lazain' ny tantara ao amin' ny Test Tal.; zahao Jos. xi. 17; 2 Tant. xx. 10; Exek. xxv. 8.

2. *Ny nitoeran' i Edoma, sy ny Fari-taniny.* Edoma na Idomea dia mifanolotra amin' i Palestina ao amin' ny sisiny atsimo-atsinanana, dia mianatsimo hatrany ka hatramin' ny lohan' ny Golfan' i Akaba. Ao andrefan' i Edoma dia ny lohasaha lehibe sy malalaka atao hoe Arabah; ao atsimony dia ny Golfan' i Akaba; ao atsinanany dia ny efitr' i Arabia; ary ao avarany dia ny tanin' i Moaba. Ny halavan' ny tany mianavaratra sy mianatsimo dia 100 maily, ary ny halehibeny dia tokony ho 20 maily. Zahao Nom. xx. 14-20; xxxiii. 37; Mpit. xi. 17, 18; Nom. xxi. 4. Tany be tendrombohitra Edoma, araka izay hevitry ny anarana enti-milaza azy ao amin' ny Baiboly sy ny mpanoratra tantara (Deo. i. 2; ii. 5). Ny faritry ny tany any avaratra dia "ny lohasahan-driaka Zereda" (Deo. ii. 13, 14, 18; Nom. xxi. 12), fa *Wady el-Ahsy* no anarany ankehitriny.

3. *Ny Tantaran' ny Tany.* Lazaina voalohany izy ao amin' ny Gen. xiv. 6, fa mpanjaka efatra niaraka nitondra tafika avy tany atsinanana no lazaina ho namely "ny Horita tany an-tendrombohitra Seira." Olona vaventy goavana sy avy tany Asia Andrefana ny Horita, ary mponina tao anaty lava-tany sy lava-bato izy, fa izany no hevitry ny anarany (Gen. xxxvi. 20-30); ary olona niompy omby aman-ondry izy. Rehefa nahazo vady tamin' ny vehivavy Kananita Esao, ka nampalahelo an-drainy aman-dreniny izany, dia niara-nitoetra tao amin' ny Horita izy, ary toa tonga olon-dehibe tany izy nony niverina avy tany Padan-arama Jakoba rahalahiny (Gen. xxvii. 46: xxxvi. 6-8). Nandresy sy nandringana ny Horita Esao (Deo. ii. 12, 22); ary ny taranany sasany, dia ny olon' Amaleka, niala tany Edoma ka nonina teo amin' ny tany efitra atsimon' i Palestina (Gen. xxxvi. 12; Eks. viii. 14). Nizara ho foko na firenena maro ny Edomita, ary samy nanana ny andrianany avy izy (Gen. xxxvi. 15-19); nefa toa nikambana ho firenena iray izy rehetra nony nisy ady, sady nofehezin' ny andriana anankiray izay natao hoe mpanjaka (Gen. xxxvi. 31-39). Ampitahao Eks. xv. 15 sy Mpit. xi 17.

Na dia iray razana hiany aza ny Zanak' Isiraely sy ny Edomita, ary na dia noraran' ny Lalàna aza ny Zanak' Isiraely hoe: "Aza atao ho fahavetavetana ny Edomita, fa rahalahinao izy" (Deo. xxiii. 8), nifankahala fatratra izy hatramin' ny voalohany. Tamin' ny Zanak' Isiraely nangatadalana tamin' ny olon' Edoma hankanesany ho any Kanana, dia nolavin' ny Edomita izany. Ary hatramin' ny 400 taona manaraka izany tsy misy teny milaza an' i Edoma. Saoly nitondra tafika ka niady tamin' ny Edomita (1 Sam. xiv. 47); ary rehefa afaka taona vitsy hiany Davida nandresy azy teo amin' ny Lohasaha Masirasira ao atsimon' ny Ranomasina Maty, ary nametraka miaramila hiambina ny tany (2 Sam. viii. 14). Ary Ezion-gabera, tananan' ny Edomita, no nataon' i Solomona seranana, ary avy tao no nialan' ny sambony haka ny vokatry ny tany lavitra (1 Mpan. ix. 26; 2 Tant. viii. 18). Tamin' ny andron' i Solomona nisy andriandahy tompon-tany tany Edoma nitady mba ho afaka amin' ny fanapahan' i Solomona, fa tsy tanteraka ny fikasany (1 Mpan. xi. 14). Dia nanoa ny fanjakan' Isiraely hiany ny Edomita hatramin' ny andron' i Josafata; fa tamin' izay dia niaraka tamin' ny Moaba sy ny Amona hiady aminy izy, kanefa

resy izy, satria nampian' i Jehova ny Zanak' Isiraely (2 Tant. xx. 21). Fa niodina indray izy rehefa afaka izany ary nifidy mpanjaka; ary na dia resin' i Amazia, mpanjakan' ny Joda, aza izy, ka maro no novonoiny (2 Mpan. xiv. 7), dia tsy mba nanan-kery taminy loatra taorian' izany ny Zanak' Isiraely. Ary rehefa nihena ny herin' ny fanjakan' ny Isiraely sy ny Joda, ny olon' Edoma dia nampitatra lalandava ny fanjakany. Ary tsy izany hiany, fa nony niakatra Nebokadnezara hiady amin' i Jerosalema, maro ny Edomita niaraka taminy, ka toa nazoto sy faly izy hamono sy handroba ny Jiosy rehefa afaka ny tanàna. Ny halozany tamin' izany dia lazaina eo amin' ny Sal. cxxxvii.; ary izany indrindra no nilazan' ny mpaminany sasany teny maro ny amin' ny loza mahatahotra izay hanjo an' i Edoma; vakio. Jer. xlix. 17; Fitom. J. iv. 21; Ezek. xxv. 13, 14; Obad. 10-21. Noho ny nanampiany ny Kaldeana ny olon' Edoma no navelany hitoetra tany Palestina atsimo sy ny tany elanelan' izany sy Egypta. Ary izany no nanomezan' ny mpanoratra sasany ny anarana hoe Idomea amin' ny tany rehetra elanelan' ny Arabah sy ny Mediteraneana.

Kanefa nony nampitatra ny fanjakany tany andrefana ny Edomita, ny tany izay fonenany indrindra dia lasan'ny firenena hafa natao hoe Nabateana, izay nipetraka tany Edoma ary nanorina ny fanjakana natao hoe Arabia Petrea, na Bevato. Areta no anaran' ny mpanjakany sasany; ny zanakavavin' i Areta anankiray dia nampakarin' i Heroda Antipasy (Mat. xiv. 3, 4); ary izy hiany no nahazo an' i Damaskosy tamin' ny andro niovan' i Paoly fanahy tao (Asa. ix. 25; 2 Kor. xi. 32). Idomea dia lasan' ny Romana A.D. 105, ary nitombo be hiany ny haren' ny olona tamin' ny nanapahan' ny Romana ny tany. Be dia be ny varotra natao tany, fa ny lalambe mankany India sy Persia namaky an' Idomea. Tamin' izany no nanaovana ireo tranon' andriana sy tempoly sy fasana tsara tarehy any Petra renivohitra, izay mbola maharitra tsy simba loatra ka nigagan' ny olona sendra mandalo azy. Tsy mba narafitra anefa ireo, fa nodidiana avy tamin' ny vatodidy ao anilan' ny lohasaha izay nanorenana ny tanàna (*jereo ny sary*). Fa tsy mba asan' ny tanan' ny Edomita ireo, fa nataon' ny taranak' i Nebaiota, lahi-matoan' i Isimaely, sady zaodahin' i Esao (Gen. xxv. 13; xxvi. 3). Nony nandroso ny herin' ny Jiosy tamin' ny andro nanjakan' ny Makabiosy, Idomea dia lasany indray, ary notapahin' ny governora Jiosy. Ny anankiray tamin' ireo, izay efa teraka tany Idomea, dia tonga mpanapaka tany Joda, dia ilay natao hoe Heroda Lehibe, "mpanjakan' ny Jiosy," izay nanjaka tamin' ny andro nahaterahan' i Jesosy Kristy (Mat. ii.). Rehefa nihena ny herin' ny Romana, dia lasan' ny Mohamedana Idomea, ary izy nahatanteraka ny teny ma ndoza efa nolazain' ny mpaminany.

4. *Ny Toetry ny Tany ankehitriny.* Amin' izao andro izao dia tany foana ka tsy misy mponina loatra Edoma. Rava ny tananany, ary vohitra kely foana telo na efatra no sisa; fa efa tanteraka avokoa ny tenin' ny mpaminany voalazan' ny Isa. xxxiv. 13; Ezek. xxxv. 14; Jer. xlix. 17. Teo amin' izay niorenan' i Bozra renivohiny misy vohitra kely atao hoe *Busaireh*; ary Petra, renivohitra tamin' ny nahazoan' ny Nabateana ny tany, dia atao hoe *Wady Musa*, na Lohasahan' i Mosesy.—J.S.



*Ny Trano sasany any Petra, renivohitr' i Edoma, nodidiana avy tamin' ny vatolampy.*

**EDREHY**: anankiray tamin' ny tanàna ela izay renivohitr' i Basana, sy fonenan' i Oga, mpanjakany farany, izay isan' ny lehilahy goavana (Deo. i. 4; Jos. xii. 4). Tao akaikin' i Edrehy no nentin' i Oga ny miaramilany hanohitra ny Zanak' Isiraely; ary tao koa dia resy ny olony, ary izy novonoina (Deo. iii. 1). Dia lasan' ny Zanak' Isiraely tamin' izay Edrehy sy ny tanàna hafa an' i Basana (and. 10), ary tonga anjaran' ny antsasaky ny firenenan' ny Manase izy (Jos. xiii. 12, 31). Tsy misy teny hafa milaza an' i Edrehy, ary tsy fantatra na nonenan' ny olon' i Manase izy, na tsia. *Edhra* no anarana ahafantarana ny tanàna ankehitriny, fa vitsy foana ny mponina ao, ary ny ankabiazan' ny tanàna dia rava. Vato mainty no nanaovana ny trano, ary ny rindrina sy ny tafony ary ny varavarany aza dia vato avokoa; ary raha toy ny hevitry ny olona efa nandinika azy, ela dia ela no nanaovana ny trano sasany, dia tamin' ny andron' ny Refaïta na olona vaventy, izay tompon-tany voalohany indrindra. Tanàna lehibe Edrehy tamin' ny nahazoan' ny Romana ny Tany Masina, ary teo aoriana nisy trano fiangonan' ny Kristiana, sady nitoeran' ny bisopy ny tanàna.

**Edrehy** (2) no anaran' ny tanàna anankiray hafa koa tao amin' ny tendrombohitr' i Naftaly, akaikin' i Kadesy (Jos. xix. 37).—J.S.

**EFAHA**: zahao FAMARANA.

**EFES-DAMIMA** (*Faritry ny ra=Fitsaharan' ny fandatsahan-dra*): dia anaran' ny fitoerana anankiray tao amin' ny zara-tanin' ny Joda, "tanelanelan' i Soko sy Azeka." Tany no nitobian' ny Filistina talohan' ny namonoan' i Davida an' i Goliata sy ny nandresen' ny Zanak' Isiraely azy (1 Sam. xvii. 1). Anarana nomena tao aoriana angaha io, satria nitsahatra tamin' izany ny fandatsahana ny ran' ny Zanak' Isiraely rehefa resiny ny fahavalony. Eo amin' ny 1 Tant. xi. 13 ny anarany dia atao hoe *Pas*-damima.—J.S.

**EFESOSY**: renivohitra tany Asia Minora ity, sady nalaza loatra fahizay. Tsy hita marina izay andro nanorenana azy, fa tamin' ny taloha ela; kanefa nitombo laza sy harena mandrakariva izy, na tamin' ny andron' ny Grika, na tamin' ny andron' ny Romana izay nampanaiky azy tao. Tamoron' ny Ranomasina Mediteraneana Efesosy, dia tamin' ny lafiny atsinanana, koa lehibe sy tsara loatra ny fitodian-tsambo tany. Ary noho izany, dia falehan' ny sambo maro nitondra fandrantoana avy tamin' ny tany rehetra izy; ka dia izany no nahazoany harena bevava mandrakariva. Fa izay nahalaza an' i Efesosy indrindra dia ny tempoly (na tranontsampy) iray izay naorina teo ho fanajana sy fivavahana amin' i Diana, andriamanibavin' ny Grika sy ny Romana; sady isan' ny zavatra fito loha nigagan' izao tontolo izao izany fahizay, ary koa, fivorian' ny olona maro-be avy tamin' ny tany maro hivavaka amin' io sampy io. Ary izany indray nampanan-karena ny olona betsaka tao Efesosy (Asa. xix. 23-35). [Zahao DIANA, DEMETRIO.] Olona zatra tamin' ny filan-dratsy ny mponina tany Efesosy, sady maro ny ombiasy sy mpanao ody mahery tany aminy, ka narahin' ny be sy ny maro izy ireo (Asa. xix. 19). Paoly nampianatra telo taona tany Efesosy, koa nampanaiky olona maromaro izy; sady nisy lehiben' ny tany sasany nisakaiza taminy sy nanampy azy tao. Ary tamin' ny nialany nankany Makedonia, dia nametraka an' i Timoty hitandrina ny fiangonana tany izy. Tokony ho hendry sy tsara fanahy tokoa ny Kristiana tany Efesosy, sady tian' i Paoly indrindra izy; koa samy vonton-alahelo avokoa izy rehetra tamin' ilay nandaozan' i Paoly azy farany (Asa. xx. 17-38). Ary ny Epistily nosoratany taminy dia vavolombelona milaza ny hatsarany sy ahafantarana ny fahaizantsainy; fa satria ny fampianarana ao dia ambony loatra, ka tsy mba zavatra ronono hanin-jaza, fa nofon-kena kosa sahaza ho an' ny olona efa lehibe. Jaona Apostoly nanao an' i Efesosy ho antom-ponenany taorian' ny nahafatesan' i Paoly, ary teo, hono, no nanoratany ny filazantsarany. Koa araka izay efa voalazan' i Paoly rahateo, dia niposaka tao amin' ny fiangonana tany Efesosy ireo "amboadia masiaka, tsy miantra ny ondry" ireo, ka nanahirana an' i Jaona sy ny Kristiana namany rehetra any. Rehefa noroahin' i Domitiana, mpanjakan' i Roma, hiala tany Efesosy Jaona, ka nitoetra tany anosy atao hoe Patmo izy, dia nomen' i Jesosy Tompo teny hampitondrainy amin' ny fiangonana tao Efesosy sady nidera azy no naniny ka niampanga azy kely, fa efa niala tamin' ny fitiavany voalohany izy. Koa nananatra azy Kristy fa mbola hafindra ny fitoeran-jirony hiala an' i Efesosy tsy ho eo intsony raha tsy hibebaka izy (Apok. ii. 1—7). Tafaverina tany Efesosy indray Jaona taorian' izany kely, ary maty teo izy. Fa nahatritra ela dia ela ho reni-fiangonana malaza Efesosy, kandrefa nafindra hiany ny fitoeranjirony. Tamin' ny taona A.D. 1326 dia lasan' ny Mohamedana ny tanàna, ka simban' ireo avokoa ny voninahiny (2 Pet. iii. 8). Ny ranomasina aza efa niala nandao ny tany niorenan' i Efesosy; ary efa tany honahona sy be tazo izay saiky tsy misy mponina intsony izy izao.—W.M.

**EFESIANA, Ny Epistily tamin' ny.**

1. *Ny Nanoratra azy.* Ny fiangonana rehetra teo aloha nanaiky fa Paoly Apostoly no nanoratra ity epistily ity, ary ny hevitra rehetra ao anatiny dia mifanaraka amin' izany.

2. *Ny Olona nanoratana azy.* Ny ankamaroan' ny olona manaiky fa Paoly nanoratra ity epistily ity tamin' ny fiangonana tao Efesosy. Fa satria ny teny hoe "any Efe-

sosy," amin' ny i. 1, tsy voasoratra amin' ny taratasy sasany teo aloha; ary koa, satria Paoly tsy nanonona ny anaran' ny olona sasany na nanao veloma azy, tahaka ny fanaony amin' ny epistily sasany; ary na dia efa nitoetra mihoatra noho ny roa taona tao Efesosy aza izy, tsy misy teny ao amin' ny epistily milaza izany, dia ataon' ny olona sasany fa tsy ho an' ny fiangonana tao Efesosy hiany no nanoratany azy, fa ho an' ny fiangonana maro samy hafa izay nitoetra tany Asia Minora Ary misy olona hafa indray mihevitra fa Paoly nanoratra azy tamin' ny fiangonana tao Laodikia, ary ataony fa ny teny amin' ny Kolosiana iv. 16 no milaza ity epistily ity. Fa angamba izay milaza fa Paoly nanoratra azy tamin' ny olona masina tany Efesosy hiany no marina.

Ny amin' ny tanàna fonenan' ny Efesiana, zahao EFESOSY: ary ny amin' ny sampy nivavahan' ny olona tao, zahao DIANA sy DEMETRIO.

Paoly dia tokony ho voalohany indrindra izay nitory ny filazantsara tany Efesosy. Ary izany no nataony tamin' ny nandehanany tany Jerosalema, rehefa niala tany Korinto, tamin' ny taona A.D. 54 izy (Asa. xviii. 12). Tsy nijanona tao afa-tsy indray Alahady hiany izy, fa navelany tao Prisila sy Akoila; ary rehefa lasa Paoly, tonga koa Apolosy avy tany Aleksandria. Fa rehefa niakatra tany Jerosalema Paoly dia niverina indray izy ka nitoetra teo mihoatra noho ny roa taona (Asa. xviii. 23 sy xix. 1-10). Tamin' izany andro izany ny fiangonana nihabetsaka, ary maro ny nomba azy tany an-tanàna sy avy tamin' ny tany Asia nanodidina azy (Asa. xix. 26). Ary noho izany dia taitra loatra ny mpivavaka tamin' ny sampy, dia nampitabataba ny olona hanohitra an' i Paoly (Asa. xix. 24-41); dia niala tany Efesosy indray izy. Tato aoriana, raha izy niala tany Makedonia mba hiakatra any Jerosalema indray, tonga tao Mileto izy, ary nampaka ny loholon' ny fiangonana any Efesosy ka nananatra azy tsara, ary nilaza taminy fa tsy hahita ny tavany intsony izy ireo (Asa. xx. 16-35). Taorian' izany indray dia nametraka an' i Timoty tao Paoly. Ary tany hiany Timoty raha Paoly nanoratra ny Epistily Voalohany taminy (1 Tim. i. 3), ary angamba raha nanoratra ny Epistily Faharoa koa.

3. *Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Araka ny tenin' i Paoly (iii. 1., iv. 20), mpifatotra izy raha nanoratra ity epistily ity, fa tsy azo lazaina marina na tao Kaisaria, na tao Roma, no nanoratany azy. Ataon' ny olona sasany fa tao Kaisaria izy raha nanoratra azy; fa ny ankamaroan' ny olona kosa mihevitra fa efa niala tany Kaisaria izy ka efa tonga tao Roma talohan' ny andro nanoratany azy. Ary tokony ho marina izany, fa raha mbola tao Kaisaria Paoly, tsy nisy olona navela nankao aminy loatra; fa rehefa tonga tao Roma izy, nalaladalaka kokoa ny fiambenana azy tamin' ny roa taona, dia nanatona azy ny olona maro mba hihaino ny teny notoriny, ary nitory ny fanjakan' Andriamanitra taminy izy (Asa. xxviii. 30, 31). Ary toy izany koa ny toetr' i Paoly raha nanoratra ity epistily ity izy; tokony ho afaka hitory tamin' ny olona izy, fa nangataka tamin' ny Efesiana hahatsiaro azy amin' ny vavaka hataony amin' Andriamanitra, mba homena azy ny aloaky ny vavany amin' ny fahasahiany hampahafantatra azy ny filazantsara (vi. 18-20). Dia tany Roma hiany no nanoratany ny epistily, sady tanatin' ireo roa taona lazain' i Lioka ireo (Asa. xxviii. 33). Ary raha izany no izy, dia ny taona nanoratany azy tokony ho tanelanelan' ny taona A.D. 61 sy 63, fa angamba tamin' ny taona 62; ary nampitondrainy an' i Tykiko ho any Efesosy, dia ilay nitondra koa ny epistily tamin' ny Kolosiana sy tamin' i Filemona.

4. *Ny Anton' ny nanoratana azy.* Tykiko sy Onesimosy efa nirahin' i Paoly hankany Asia Minora, ary tsy maintsy hahazo an' i Efesosy tamin' ny lalan-kalehany. Tykiko nitondra ny epistily nosoratan' i Paoly tamin' ny Kolosiana, ary Onesimosy nitondra ny taratasy nosoratan' i Paoly tamin' i Filemona tompony, izay nonina tao Kolosia. Ary tian' i Paoly hampitondraina ny epistily anankiray ho an' ny Efesiana koa mba hanambara aminy indray ny fanorenana ny Fiangonana, ary ny fitomboany amin' i Kristy, Izay efa nomen' Andriamanitra ho Lohan' ny zavatra rehetra ho an' ny Fiangonana. Tian' i Paoly hampahalala ny Efesiana ny hatsaran' ny fitiavan' i Kristy azy, sy ny halehiben' ny fahafinaretana izay efa nomen' Andriamanitra azy tamin' ny alalan' i Kristy; ary namporisika azy izy hanaiky ny fomban' ny filazantsara izay mampikambana ny momba ny Fiangonan' i Kristy, na Jiosy na Jentilisa, fa Kristy no anatonan' izy roa tonta ny Ray amin' ny alalan' ny Fanahy iray. Ary nasehony koa tamin' ny olona masina tao Efesosy, izay nahita mandrakariva ny tempoly malaza sady lehibe izay ho an' i Diana, ny firaisana sy ny fahatsaran' ny tempolin' ny fanahy, izay efa natsangan' Andriamanitra teo ambonin' ny fanorenan' ny Apostoly sy ny mpaminany: Jesosy Kristy hiany no fehi-zorony indrindra, ary ny Kristiana marina rehetra miaraka harafitra ao amin' izany tempoly mahafinaritra izany.

5.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

| | |
|---|---|
| Efes. i. 22 ....... | Sal. viii. 6. |
| ,, iv. 8 ........ | ,, lxviii. 18. |
| ,, iv. 26 ...... | ,, iv. 4; xxxviii. 8. |
| ,, v. 1 ...... | Gen. viii. 21. |
| ,, v. 14 ........ | Isa. lx. 1 (?). |
| ,, v. 31 ........ | Gen. ii. 24. |
| ,, vi. 2 ........ | Eks. xx. 12. |
| ,, vi. 3 ........ | Deo. v. 16. |

6.—*Fizarana ny teny.*

I.—**Ny fiarahaban'** i Paoly ny fiangonana; i. 1, 2.

II.—**Ny filazana** ny fomban' ny Fiangonan' i Jesosy Kristy; i. 3–iii.

(1) **Fisaorana an' Andriamanitra** noho ny soa rehetra ananan' ny Fiangonana avy amin' ny Ray sy ny Zanaka ary ny Fanahy Masina; i. 3-15.

(i.)—Amin' ny Ray:—(*a*) Ny Ray mitady azy ho **masina**; and. 4. (*b*) Manendry azy ho amin' ny fananganan' anaka; and. 5. (*d*) Manome azy fahasoavana amin' ny Malala; and. 6.

(ii.)—Amin' ny Zanaka: -(*a*) Fanavotana manaraka ny haren' ny fahasoavany; and. 7. (*b*) Fahalalana amin' ny fiafenan' ny safidiny; and. 8, 9. (*d*) Lova ho an' izay mino, na Jiosy na Jentilisa; and. 10-14.

(iii.)—Amin' ny Fanahy Masina; and. 13, 14.

(2) Ny zavatra nangatahiny ho an' ny fiangonana; i. 14-23:—(i.)—Mba homen' Andriamanitra ny fanahin' ny fahendrena sy ny fanambarana amin' ny fahalalana Azy tsara; and. 14. (ii.)—Mba ho fantany:—Ny fanantenana avy amin' ny fiantsoany azy; sy ny voninahitry ny lovany; ary ny hery eo amin' ny olona masina, izay nisiany teo amin' i Kristy, izay natao ho Lohan' ny Fiangonana; and. 15-23.

(3) Ny herin' ny Ray amin' ny namelomany ny olony, sy ny anton' ny anehoana izany hery izany, ary izay hamonjeny azy; ii. 1-10.

(4) Anatra hampahatsiaro azy ny toeny teo aloha (ii. 11, 12), sy ny toeny rehefa nino an' i Kristy izy; ii. 13-22.

(5) Ny nanendren' Andriamanitra an' i Paoly ho Apostoly ho an' ny Jentilisa; iii. 1-19.

(6) Fanolorana dera ho an' Andriamanitra; iii. 20, 21.

III.—Fananarana; iv. 1—vi. 20:

(1) Ny anton' ny mety hataon' ny Kristiana izay momba ny fiangonana; iv. 1-16: (*a*) Noho ny firaisan' ny Fanahy; and. 1-16. (*b*) Noho ny fahasoavana samy hafa nomena azy rehetra; and. 7-13. (*d*) Mba ho tanteraka ao amin' i Kristy izy; and. 14-16.

(2) Ny mety hataon' ny Kristiana noho ny firaisany amin' i Jesosy Lohany; iv. 17—v. 21: ny mpivady; v. 22-33; ny mpianaka; vi. 1-4; ny tompo sy ny mpanompony; vi. 5-9.

(3) **Anatra** hamporisika azy hahery amin' ny adim-panahy, ka hivavaka mafy; vi. 10-20.

IV.—Fara-teny; vi. 21-34.—R.T.

**EFITRY NY FANDEHANDEHANANA** (dia ny Zanak' Isiraely). Rehefa novonjen' ny herin' i Jehova ny Zanak' Isiraely, ka afaka tamin' ny fahoriany tany Egypta, dia nentin' Andriamanitra hamaky ny efitra sy tany foana maro izy vao tonga tao amin' ny Tany Kanana. Herin-taona mahery kely hiany no toa nokasain' Andriamanitra tamin' ny voalohany handehanan' ny olony tany amin' ny efitra; ary izany herintaona voalohany izany nolaniny tamin' ny nianaran' ny Lalàn' i Jehova Mpanjakany, sy ny fomban' ny fivavahana aminy sy ny fanompoany Azy, ary ny zavatra maro hafa koa izay tokony hampiomana sy hahamety azy ho firenena. Ary rehefa tapitra ny herintaona dia tonga tao amin' ny sisin' ny Tany Palestina tao atsimo ny Zanak' Isiraely, ka nasain' Andriamanitra hiditra sy handova ny tany tamin' izany izy. Nefa kosa, ny tsi-finoany no nahakivy azy, ary noho ny tsy nanarahany ny didin' Andriamanitra, dia nasainy handehandeha sy hifindrafindra sivy amby telo-polo taona indray izy, ambara-pahafatin' ny olona vaventy rehetra izay efa nivoaka tany Egypta; vakio Nom. xiii.-xiv. Dia holazaina etoana ny toetry ny tany nalehan' ny Zanak' Isiraely tamin' ireo efa-polo taona ireo.

Rehefa tafavoaka avy tany Egypta ny olona, tsy mba nanao hitsin-dalana hankany Kanana izy. Raha izany no nataony, dia angamba tonga tao izy rehefa afaka tapabolana, fa tsy mihoatra noho 150 maily ny halavirany. Nefa hoy ny teny: "Tsy mba nentin' Andriamanitra tamin' ny lalana nankany amin' ny tanin' ny Filistina izy, na dia akaiky aza izany; fa hoy Andriamanitra: Andrao hanenina ny olona raha mahita ady ka hiverina any Egypta. Fa nentin' Andriamanitra nivily ho amin' ny lalana any an-efitra amoron' ny Ranomasina Mena ny olona" (Eks. xiii. 17, 18). Fa izany lalana izany aza tsy mba nizorany mihitsy; nifindrafindra sy nivilivily ary niverimberina izy araka izay nitarihan' Andriamanitra azy. Mandritra ny valo amby telo-polo taona dia mpireniréný tokoa izy, ary nitondra ny ondry aman-ombiny nifindrafindra hitady ahitra, tahaka izay fanaon' ny firenena maro amin' ny Arabo mandraka ankehitriny. Ary izao koa tokony hotsarovana, fa tsy mba voalaza akory ny tantaran izay *rehetra* nataon' ny Zanak' Isiraely mbamin' izay *rehetra nalehany.* Tsy voalaza ny anaran' ny tany na ny tanàna rehetra nolalovany, na izay nitobiany; ary tsy fantatra ankehitriny izay nitoeran' ny tanàna sasany izay voalaza aza. Nefa kosa, fantatra hiany ny tany sy ny tanàna lehibe sy malaza indrindra izay nalehan' ny Zanak' Isiraely, ary raha jerena eo amin' ny sarintany ireo, dia ho hitantsika ny ankabiazan' ny lalana tokony ho nalehany, na dia tsy hita ny fivilivilany rehetra aza. Ary ireo no fitoerana sasany izay fantatra marimarina ho nolalovan' ny Zanak' Isiraely:—1. *Gosena,* dia ny tany lemaka ao andrefan' ny Golfan' i Soeza, izay fonenany indrindra raha mbola tsy niala tany Egypta izy. 2. *Ny tany ao atsinanan' ny Ranomasina Mena,* sady any

 

amorony, izay nalehan' ny Zanak' Isiraely rehefa tafitany ny ranomasina. 3. *Ny Tendrombohitra Sinay*, izay nahazoany ny Lalàna, sady nitobiany herintaona. 4. *Kadesi-Barnea*, izay niakaran' ny Zanak' Isiraely sasany hiady amin' ny Kananita, fa noreseny kosa. 5. *Ny tany lemak' i Moaba* tao atsinanan' i Jordana, izay nahatongavany avy tany Kadesy tamin' ny lalana atsimo sy atsinanan' ny tany Edoma. Vakio ny teny milaza an' i EKSODOSY, GOSENA, KADESY, SY SINAY tsirairay.

1.—NY TOETRY NY TANY ATAO HOE NY EFITRY NY FANDEHANDEHANANA. Raha dinihina ny sarintany, dia ho hitantsika fa ny tany nalehan' ny Zanak' Isiraely sady nitobiany sy nijanonany matetika tamin' ireo efa-polo taona ireo dia azo zaraina ho roa; dia (1) ny tany telo-zoro anelanelan' ny sampany roa amin' ny Ranomasina Mena (dia ny Golfan' i Soeza sy Egypta any andrefana, ary ny Golfan' i Akaba sy Edoma any atsinanana) sy ny Ranomasina Mediteraneana any avaratra; ary (2) ny sisin' ny efitra lehibe any Arabia. Ny voalohany amin' izy roa dia ilay atao hoe amin' ny teny Arabika *Et-Tih*, izay hoe raha adika, "Ny Fandehandehanana," ary ny anarany aza dia vavolombelon' ny hamarinan' ny Soratra Masina. Any avaratra ao amoron' ny Mediteraneana, dia lemaka ny tany, sady be fasika sy afo-vato; fa raha mianatsimo kosa, dia avoavo kokoa izy, ary any atsimo-atsinanana ny hahavon' ny tany ao ambonin' ny ranomasina dia 2000 fita. Maromaro hiany ny lohasaha izay mamaky ity tany avo ity, ary ao amin' ireo dia misy tany lemaka tsara, ary hazo maniry sy ahitra, ary ony vitsy foana miolikolika ao anatin' ny lohasaha. Ny faritra atsinanan' ity efitra Et-Tih ity dia ilay lohasaha sady lehibe no lalina atao hoe *Arabah*, ary hatramin' ny lohan' ny Golfan' i Akaba any atsimo izy, ka hatramin' ny Ranomasina Maty any avaratra. Hantsankantsana ny sisin' ny tany avo ao amoron' ny Arabah, ary vitsy sady sarotra haleha ny lohasaha madinika avy aminy hiakarana amin' ny tany avo ao andrefany.

Na dia tsy mahavokatra tahaka ny tany sasany aza izany tany izany, ankehitriny misy hiany ny ahitra betsaka sy zavamaniry ao amin' ny lohasaha sasany, ary ampy tsara hamelomana ny ondry aman' osy sy omby tsy hita isa. Ary tsy tokony hoheverintsika fa ny ankabiazan' ny biby nentin' ny Zanak' Isiraely no niara-nandeha tamin' ny olona sy ny Tabernakely, fa angamba nifindrafindra izy hitady ahitra, araka izay fanaon' ny firenena maro any Arabia ankehitriny. Ary koa misy vavolombelona tsy azo lavina fa tamin' ny andro taloha, bebe kokoa ny ranonorana latsaka isan-taona amin' izany tany izany, ary betsaka ny hazo maniry, ary malaladalaka kokoa ny tany mahavokatra azo ambolen-javatra. Fa ny ala efa nojinjan' ny Arabo hatao kitay, ary tsy misy hazo hafa nambolena hisolo ny voajinja, ka dia efa nihena be hiany ny ranonorana sy ny fahavokaran' ny tany. Dia hitantsika fa nisy hanina tamin' izay ho an' ny bibin' ny Zanak' Isiraely, na dia betsaka dia betsaka aza izy, ary na dia nitoetra efa-polo taona tany aza izy.

Ny tany atsimo-atsinanan' i Et-Tih dia atao hoe "ny Efitr' i Parana" [PARANA], ary ny tany avaratr' atsinanany dia "ny efitr' i Zina" (Nom. xiii. 21; Gen. xiv. 6).

Ary any atsimony Et-Tih dia *ny tanjon' i Sinay*; izay misy ireo tendrombohitra maro sady avo no hantsankantsana natao hoe "ny tendrombohitr' Andriamanitra" (Gen. iii. 1; xviii. 5; 1 Mpan. xix. 8), izay nisehoan' i Jehova tamin' ny voninahitra mahatalanjona sy mahatsiravina, sady nanomezany ny Lalàny tamin' ny olony. Ao ampovoan' ny tendrombohitra misy tany lemaka atao hoe Er-Rahah, izay nitobian' ny Zanak' Isiraely sady nandrenesany sy nahitany ny nanomezana ny Lalàna. Ao amin' ny sisin' ny tanjon' i Sinay amoron' ny ranomasina misy tany lemaka azo alehan' olona. Zahao SINAY.

Ny lohasaha sady malalaka no lalina atao hoe *Arabah* efa voalaza teo dia nalehan' ny Zanak' Isiraely intelo aza, raha tsy mihoatra noho izany. Tany maina sy mangentana izy, ary vitsy foana ny loharano any; saiky iray monja izay misy rano betsaka, dia ny loharano any Kadesy. Avo ny tendrombohitra ao an-daniny avy ka sarotra biakarana.

Ny tany Edoma, izay any atsinanan' ny Arabah, dia tsy nalehan' ny Zanak' Isiraely. Fa rehefa tonga tamin' ny tendrombohitra Hora, izay nahafatesan' i Arona, dia tsy navelan' ny mpanjakan' i Edoma hamaky ny taniny izy; dia nitodika izy ka niverina nianatsimo, ary nanodidina ny sisin' i Edoma atsimo sy atsinanana. Ary izany no nitondra azy tao amin' *ny Efitr' i Arabia*, izay nalehany farany indrindra vao tonga tao amin' ny tany lemaka any Moaba, tao atsinanan' i Jordana izy. Efitra tokoa izany tany izany; fa tany be fasika sy vato, izay tsy misy rano, na hazo, na ahitra, na zava-maitso akory aza, ary sarotra aleha lavitra noho ny tany efa nalehan' ny Zanak' Isiraely tany aloha; dia atao hoe "ilay efitra lehibe sady mahatsiravina" izy (Deo. viii. 15). Tao amin' izany efitr' i Arabia izany no niaretan' ny olona ny hetaheta, ary nokekerin' ny bibilava-afo izy, ka dia "kivy ny fanahin' ny olona noho ny lalana" (Nom. xxi. 4). Izany ary no toetry ny tany nalehan' ny Zanak' Isiraely raha nankany Kanana izy.

2.—NY NIFINDRAFINDRAN' NY ZANAK' ISIRAELY. Ny lalana nalehany dia azo zaraina ho efatra:—

(i.) *Hatrany Ramesesa ka hatramin' ny Ranomasina Mena.* Ramesesa no lazaina ho tanàna nialan' ny olona maro sy ny lehilahy vaomana hiady (Nom. xxxiii. 3, 5); fa tsy fantatra izay nitoeran' ny tanàna. Raha toy ny hevitry ny sasany, dia tao andrefan' ilay farihy atao hoe Farihy Mangidy izy, fa ny sasany kosa dia manao azy ho akaiky an' i Kairo, renivohitr' i Egypta. Dia nizotra nankany amin' ny lohan' ny Golfan' i Soeza izy, rehefa tonga tany Etama, tao an-tsisin' ny efitra, dia nivily izy, araka ny didin' i Jehova (Eks. xiii. 20; Nom. xxxiii. 6). Tamin' ny voalohany, ny lalana nalehany toa nitarika azy *hanodidina* ny lohan' ny Golfa hankany Sinay, izay ao *atsinanan'* ny ranomasina, nefa nasain' Andriamanitra hivily izy, ary hianatsimo tao *andrefan'* ny ranomasina kosa. Fa hoy ny tenin' i Jehova: "Lazao amin' ny Zanak' Isiraely mba hivily izy ka hitoby eo akaikiny Pi-hahirota, eo anelanelan' i Migdola sy ny ranomasina" (Eks. xiv. 2; zahao koa Nom. xxxiii. 7). "Dia hoy Farao: Azon' ny tamberintany izy, ka voahidin' ny efitra." Ao atsimon' i Soeza tokony ho efatra na dimy maily misy lohasaha malalaka, ary ao an-ilany anankiray misy tendrombohitra avo sady hantsankantsana atao hoe *Jebel Ataka.* Ary teo no tokony ho nitobian' ny Zanak' Isiraely talohan' ny namakiany ny Ranomasina Mena. Ny halehiben' ny ranomasina tandrifin' i Ataka dia fito maily, ary teo no nanaovan' Andriamanitra ilay fahagagana lehibe sy mahatalanjona hamonjeny ny olony sy handringanany ny fahavalony, dia ny nanaovany lalana tao afovoan' ny ranomasina. Fa "rivotra mahery avy any atsinanana no nampisavan' i Jehova ny ranomasina mandritra ny alina iny, ka nataony tany maina ny ranomasina, ary dia voasaraka ny rano." "Ary ny rano dia tonga fefy ho azy teo amin' ny an-kavanany sy teo amin' ny an-kaviany" (Eks. xiv. 21, 22; vakio koa xv.).

[Taorian' ny nanoratana ity teny ity—tokony ho 18 taona izay—efa nodinihina tsara indray ny tany tokony ho nalehan' ny Zanak' Isiraely tamin' ny nialany tany Egypta; ary araka ny hevitry ny maro, dia tao avaratr' i Soeza lavitra hiany, tao amin' izay atao hoe *Bitter Lakes* ("Farihy Mangidy"), no tokony ho nitany ny ranomasina. Tamin' izany andro izany ny lohan' ny Ranomasina Mena dia 30 na 40 maily ao avaratry ny faritra ananany ankehitriny; fa noho ny habetsahan' ny fasika entin' ny rivotra mandrakariva avy amin' ny efitr' i Arabia, dia nihamarivo lalandava izy, ka ny lohan' ny Ranomasina Mena dia manjary farihy, izay nihamarivo koa isan-taona. Noho ny nanaovana ny Kanelin' i Soeza anefa, efa nofenoina rano indray ny Farihy Mangidy ka nihalehibe, nefa mbola farihy hiany izy, fa tsy mikambana amin' ny ranomasina, izay lavitra azy any atsimo.]

(ii.) *Hatramin' ny Ranomasina Mena ka hatrany Sinay.* Ny tany nalehan' ny Zanak' Isiraely tao an-dafin' ny ranomasina dia atao hoe "ny Efitr' i Sora" (Gen. xvi. 7), ary atao hoe koa "ny Efitr' i Etama" izy (Nom. xxxiii. 8; Eks. xv. 22). Nalaky nahita faboriana izy, fa tsy nisy rano hosotroiny, fa maina ny tany. Nandeha hateloana izy vao tonga tany Mara, fa mangidy ny rano teo; ny loharano izay atao ankehitriny hoe *Hawarah* (Fandringanana) no izy, fa sady masirasira no mangidy ny rano ao. Elima, izay nalehan' ny Zanak' Isiraely manaraka izany, dia nahafinaritra azy, fa maro ny loharano teo, ary betsaka ny hazo palma (Eks. xv. 27). Ny lohasaha atao hoe *Ghurundel* angamba no Elima.

Hatrany Elima ny olona nanamorona ny ranomasina, fa rehefa niala tany izy ka nianatsimo kely, dia nivily niantsinanana kosa. Fa nanakaiky ny ranomasina indray izy tany atsimo, ka tonga tao amin' ny "Efitr' i Sina," izay nitobiany (Nom. xxxiii. 11); ary iray volana ny andro nalehany hatrany Ramesesa vao tonga tany izy. Tany Sina dia lany ny hanina nentin' ny olona avy tany Egypta, dia nomen' Andriamanitra papelika hahavoky azy; ary tao koa no vao nomeny ny mana, izay ho tena fihinany mandra-pahatongany amin' ny Tany Kanana (Eks. xvi.). Tsy hita marina ny lalana nalehan' ny Zanak' Isiraely rehefa niala tany Sina izy; fa hoe ny teny: "nifindra niala tamin' ny efitr' i Sina izy ka nitoby tao Refidima" (Eks. xvii. 1). Ao amin' ny bokin' ny Nomery (xxxiii. 12, 13) nolazaina ho nitoby tany Dopka sy Alosy, fa tsy fantatra izay nitoeran' izy roa. Raha toy ny hevitry ny ankamaroan' ny mpandehandeha izay efa nandinika tsara ny toetry ny tany, Refidima dia tao amin' ilay lohasaha atao hoe ankehitriny *Wady esh-Skeikh*, ary tsy lavitra an' i Sinay izy. Ary ny lalana nalehan' ny Zanak' Isiraely hahatongavany any dia tao amin' ny lohasaha lalina ao ampovoan' ny tendrombohitra avo sy hantsankantsana, ary *Wady Feiran* no anaran' ny lohasaha tokony ho nalehany.

Tany Refidima tsy nisy rano hosotroin' ny olona, ary teo no nanomezan' Andriamanitra azy rano avy tamin' ny vatolampy (Eks. xvii. 1-6). Ary nony vao tonga tany Refidima, dia notoherin' ny Amalekita ny Zanak' Isiraely; fa tamin' ny ampitson' iny dia voalahatra ny miaramilany voafehin' i Josoa, ka dia resy tokoa ny Amalekita (Eks. xvii. 9). Rehefa niala tany Refidima ny olona, dia nitoby teo tandrifin' i Sinay, ao amin' ny lohasaha atao hoe *Rahah* (Fitsaharana), dia volana iray sy tapany hatramin' ny nialany tany Egypta. Ary teo—tafasaraka tamin' izao tontolo izao, tao ampovoan' ny tendrombohitra sady avo no mahatalanjona, dia ny tempoly tsy nataon-tanan' olona—teo no nahitan' ny taranak' i Abra-

hama sy Isaka ary Jakoba, dia ny firenena voafidy, ny voninahitr' i Jehova, dia ny aizina sy ny afo mandevona ary ny helatra tao an-tampon' ny tendrombohitra; ary teo no nandrenesany ny kotrokorana sy ny feon' ny trompetra nihamafy dia mafy; ary teo no nahazoany ny Lalàna, dia ny Didy Folo nolazain' ny vavan' i Jehova. (Eks. xix., xx.) Nijanona herintaona latsaka kely tany Sinay ny Zanak' Isiraely, ary teo no nampianaran' Andriamanitra an' i Mosesy ny lalàna maro hafa koa sy ny fombam-pivavahana, sy ny hanaovany ny Tabernakely sy ny Fiaran' ny fanekena ary ny fanaka masina rehetra. (Eks. xxi.—xxxv.) Tany Sinay koa no nanaovana izany rehetra izany araka ny marika efa nomena tamin' i Mosesy (Eks. xxxiv.—xl.). Ary tany koa no nitandreman' ny olona ny Paska faharoa (Nom. ix. 5). Fa tany Sinay kosa no nanaovany ny ombilahy kely volamena, ary manaraka izany no namalian' i Jehova azy noho ny fahotany sahisahy. (Eks. xxxii.)

(iii.) *Hatrany Sinay ka hatrany Kadesy.* "Tamin' ny andro faharoa-polo tamin' ny volana faharoa, tamin' ny taona faharoa, dia niainga tany an-efitr' i Sinay ny Zanak' Isiraely" (Nom. x. 11, 12). Voalahatra tsara ny nandehanany tamin' izay, ary ny Tabernakely sy ny fanaka masina dia nentin' ny Levita. Fa sarotra hiany ny milaza marina izay lalana nalehan' ny olona tanelanelan' i Sinay sy Kadesy, satria na dia misy fitoerana *fito ambin' ny folo* aza lazaina ho nijanonany vao tonga tany Kadesy izy (zahao Nom. xxxiii. 16, 36), tsy fantatra akory izay nitoeran' ny ankabiazan' ireo. Ary koa, tonga tany Kadesy indroa izy. Rehefa niala tany Sinay izy dia nandeha hateloana ka nitoby tany an-efitra Parana (Nom. x. 12), tao amin' ny fitoerana izay natao hoe Tabera teo aoriana (v. 33; xi. 3). Tany no nimonomononan' ny Zanak' Isiraely, ary dia nampijalin' Andriamanitra izy, fa nisy afo niseho ka nandoro ny sasany; dia natao hoe Tabera (Fandoroana) izany (Nom. xi. 1-4). Nefa koa, nanota indray ny olona, fa fatrapaniry hena hohaniny izy; dia nomen' Andriamanitra izany koa, nefa nisy aretina mafy namely azy, ary betsaka no maty tamin' izay. Ary ny anaran' izany fitoerana izany dia natao hoe koa Kibrota-hatava (Fasam-paniriana), dia ny fasan' izay olona liana (Nom. xi. 31-34).

Hazerota no nalehany manaraka izany, ary angamba tsy lavitra an' i Tabera izy (Nom. xi. 35; xxx. 17). Tany Hazerota Miriama sy Arona nanome tsiny an' i Mosesy noho ny vady efa nampakariny; ary tany koa Miriama dia boka andro vitsivitsy noho ny hadalany (xii. 1-15). Toa tsy lavitra tamin' ny ranomasina (dia ny Golfan' i Akaba) Hazerota, ary angamba tao amorony no nalehan' ny Zanak' Isiraely nianavaratra. Fa ny fitoerana maro lazain' ny Nom. xxxiii. tsy fantatra akory, afa-tsy Ezion-gebera, ao amin' ny lohan' ny Golfan' i Akaba. Toa nandalo an' i Ezion-gebera izy, dia nianavaratra ka nandroso tao amin' ny lohasaha lehibe atao hoe Arabah; dia nianatsimo izy ka nankany Ezion-gebera, ary dia nianavaratra indray izy ka nankany Kadesy.

Manaraka an' i Sinay, Kadesy toa malaza indrindra tamin' ny tany na tanàna rehetra nalehan' ny Zanak' Isiraely. Toa fitoerana masina ela talohan' izany andro izany izy (fa 'masina' no dikan' ny teny hoe 'Kadesy'); ary tany Kadesy no nampijalin' Andriamanitra azy noho ny tsi-finoany, fa nasainy hiverina ary hirenireny valo amby telo-polo taona izy, mandra-pahafatin' ny olona vaventy rehetra izay nivoaka avy tany Egypta (Nom. xiii., xiv.). Tany koa no nikomian' i Kora sy Datana ary Abirama; fa naringana kosa izy sy ny mpianakaviny tamin' ny tany nisokatra ka nitelina azy velona (Nom. xvi.).

Ny amin' ireo valo amby telo-polo taona izay nandehandehanan' ny Zanak' Isiraely manaraka izany, dia tsy misy teny milaza izay nanjo azy, na izay nalehany, afa-tsy ilay amin' ny Nom. xxxiii. Ny anaran' ny tany hiany, dia ny hoe *Et-Tih*, toa vavolombelona sady fahatsiarovana izany. Ary tsy misy teny milaza ny Zanak' Isiraely indray raha tsy tapitra ny fotoana, ary ny taranaka faharoa, izay mbola notarihin' i Mosesy sy Arona hiany, niseho tany Kadesy.

Toa nitoby elaela hiany tany Kadesy tamin' izay izy. Tany Kadesy maty Miriama ka nalevina tany (Nom. xx. 1); ary tany Kadesy koa dia nomen' Andriamanitra fanindroany rano velona betsaka avy tamin' ny vatolampy (xx. 11); ary tany Kadesy koa no nirahina ny iraka ho solo-vavan' ny firenena tamin' ny mpanjakan' i Edoma, ka nangata-dalana hamaky ny taniny, hankanesany amin' ny Tany Kanana. Nefa nanda mihitsy ny mpanjaka ka nandrahona azy aza (Nom. xx. 14).

(iv.) *Hatrany Kadesy ka hatramin' ny tany lemaka any Moaba.* Rehefa niala tany Kadesy ny Zanak' Isiraely, dia namaky ny Arabah nianatsimo-niantsinanana izy, ka nitoby tao amin' ny sisin-tanin' i Edoma, tao am-bodin' ny tendrombohitra Hora. Ary raha mbola nitoetra tao izy, dia maty Arona mpisoronabe ka niala aina teo an-tampon' ny tendrombohitra, ary Eleazara zanany nandimby azy (Nom. xx. 22-28; xxxiii. 38). Ary angamba misy manontany hoe: Nahoana no tsy niakatra hiditra tao amin' ny Tany Kanana tamin' izay ny Zanak' Isiraely? fa efa tonga tamin' ny tany izay nandidian' Andriamanitra hiakaran' ny rainy valo amby telo-polo taona talohan' izany izy. Izao angamba no tsy nidirany avy tany atsimo, satria efa voaomana hanohitra azy ny Kananita tamin' izay; fa hitantsika fa Arada, mpanjakan' ny Kananita, nivoaka

hiany ka niady tamin' ny Zanak' Isiraely, nefa resiny kosa teo aoriana izy (Nom. xxi. 1-3; xxxiii. 40).

Dia nandroso nianatsimo indray ny olona; ary rehefa tafavoaka tamin' ny lohasaha lehibe, dia ny Arabah, izy, dia nandalo an' i Ezion-gebera indray (Nom. xxi. 4; Deo. ii. 8), dia niantsinanana, dia nanodidina ny sisin-tanin' i Edoma atsimo, dia niditra tao amin' ny efitra lehibe any Arabia, ary dia nianavaratra hatramin' ny tany lemaka any Moaba, tao atsinanan' i Jordana. Fa na dia tsy naharitra ela aza tao amin' izany efitra any Arabia izany izy, mafy hiany izay niaretany, dia hetaheta sy hasasarana, ka dia reraka loatra ny olona. Fa nimonjomonjo koa izy ka nanome tsiny an' Andriamanitra, ary nanaratsy an' i Mosesy: koa amin' izany, dia nisy bibilava mahafaty betsaka navelan' Andriamanitra hiakatra ao amin' ny toby, ary maro ny olona maty tamin' izany. Nefa kosa, nony nibebaka izy, i Mosesy no nasain' Andriamanitra hanao sarim-bibilava varahina hijeren' ny olona efa voakaikitra; koa izay nijery azy dia sitrana (Nom. xxi. 1-9).

Dia tonga tao amin' ny sisin-tanin' i Moaba ny Zanak' Isiraely ka nitoby tao amin' ny tany lemaka. Teo anelanelan' izy sy ny Tany Kanana, tao an-dafin' i Jordana, dia nisy tany izay fonenan' ny Amorita; dia nangatadalana izy, fa nanda kosa i Sihona, mpanjakan' ny Amorita, ka nivoaka hiady amin' ny olon' Andriamanitra. Fa resy teo anatrehan' ny Isiraely Sihona sy ny olony, ka lasan' ny Isiraely ny taniny, dia tany be ahitra sy tsara indrindra. Manaraka izany indray, Oga, mpanjakan' i Basana, nanohitra azy, fa izy koa dia resin' ny Zanak' Isiraely, ka dia lasan' ny Isiraely ny taniny. Dia ny firenen' i Reobena sy Gada ary ny antsasaky ny Manase nangataka ary nahazo izany tany ao atsinanan' i Jordana izany ho anjarataniny.

Raha mbola nitoby tao amin' ny tany lemaka ny Zanak' Isiraely, dia taitra ny fon' i Balaka, mpanjakan' i Moaba, nony hitany ny hamaroany sy ny nandreseny ny fahavalony. Dia nampaka an' i Balama mpaminany sandoka hanozona azy izy, fa Balama kosa no nasain' i Jehova hilaza ny hitahiany ny olony (Nom. xxii.—xxiv.); dia nanome hevitra ny Moabita sy ny Midianita hametraka fahatafintohinana eo anoloan' ny Zanak' Isiraely izy. Ary tanteraka hiany ny hevi-dratsy nomen' i Balama, koa betsaka dia betsaka ny olona matin' ny aretin-dratsy sy ny sabatra. Fa ny Midianita koa no naringana, araka ny didin' i Jehova; ary Balama dia maty tamin' ny ady (Nom. xxxi. 16; xxv., xxxi.). [BALAMA; BALAKA.]

Efa nadiva ho tapitra ny efa-polo taona tamin' izay. Efa nilaozana ny efitra lehibe sy mahatahotra; ary teo anatrehan' ny Zanak' Isiraely ny 'Tany Fikasana.' Mosesy no nasain' Andriamanitra hanisa ny olona, ary 601,730 no isan' ny lehilahy izay mihoatra noho ny roa-polo taona; ary angamba telo lahy hiany tamin' ireo no nisaina tany Sinay sivy amby telo-polo taona tany aloha (Nom. xxvi. 63-65), dia Mosesy sy Josoa ary Kaleba.

Ary Mosesy, izay efa nitarika ny olon' Isiraely efa-polo taona, dia nananatra azy sy nanambara indray ny Lalàn' i Jehova, ary nihira ny fihirany farany milaza ny fifaliany sy ny fisaorany an' i Jehova; dia nanao veloma tamin' ny olona sy nitso-drano azy izy; dia niakatra tao an-tampon' i Nebo mba hiala aina [MOSESY]. Izy efa nitarika ny Zanak' Isiraely tany an-efitra, ary rehefa maty izy, dia tapitra ny fandehandehany tany.

Ny sarintany tokony hozahana sy hodinihina tsara raha ity teny mialoha ity no vakina.—J.S.

**EFODA**: dia isan' ny akanjo na fomba fitafiana masina izay nasain' Andriamanitra hotafin' ny mpisoronabe (Eks. xxviii. 4). Tamin' ny voalohany ny mpisoronabe hiany no nitafy ny efoda, fa teo aoriana kosa dia fanaon' ny mpisorona rehetra (1 Sam. xxii. 18), ka dia tonga famantaran' ny raharahan' ny fisoronana izy. Koa satria ny efoda dia fonony nafehin' ny saron-tratra nentin' ny mpisoronabe teny an-tratrany, dia tonga fanao koa ny mitafy azy tamin' ny fomba fanompoan-tsampy izay niseho tamin' ny andron' ny Mpitsara (Mpit. viii. 27; xvii. 5; xviii. 14).—E.H.S.

**EFRAIMA** (*Vokatra be*): dia zanakalahy faharoan' i Josefa, izay nateraky Asenata, zanakavavin' i Poti-fera, ho azy tany Egypta. Ny anton' ny nanomezana azy ny anarana hoe Efraima dia ny nihamaroan' ny ankohonan' i Josefa; kanefa angamba ny toetry ny taona nahaterahan' i Efraima no nanampy izany, satria teraka tamin' ny taon-jina fito izy (Gen. xli. 50-52). Manase no zokiny niray tam-po taminy, kanefa raha nitsodrano azy roa lahy Jakoba, ny tanany ankavanany no nataony teo ambonin' ny lohan' i Efraima, ho faminaniana fa hanam-boninahitra mihoatra noho ny an' i Manase izy (xlviii. 20); kanefa tsy ny tenany no nahazo izany, fa ny taranany tamin' ny andro aoriana ela. Tokony ho roa-polo taona, na mahery aza, ny andron' i Efraima tamin' izay, satria tokony ho dimy taona izy tamin' i Jakoba nidina nankany Egypta, satria teraka fony tsy mbola tonga ny taona mosarena izy (xli. 50); ary Jakoba nankany Egypta raha tsy mbola tapitra ireo taona ireo, ary naharitra fito amby ny folo taona vao maty izy (xlvii. 28). Ary ny fito ambin' ny folo taona, ampian' ny taon-jina sasany sy ny taona mosarena rehetra, dia tokony ho mihoatra noho ny roa-polo taona. Tamin' ny andro nahafatesan' i Josefa, rain' i Efraima, nisy zafiafiny (l. 23).

Ny tso-drano nolazain' i Jakoba raiben' i Efraima dia faminanian' ny hamaroan' ny taranany sy ny voninahitra ho azony amin' ny andro aoriana; fa hoy Jakoba:

"Andriamanitra anie hitahy ireto zaza ireto;
Ary aoka ny anarako sy ny anarany Abrahama sy Isaka raiko no hanononana azy;
Ary hitombo maro dia maro eo amin' ny tany anie izy."
Ary koa: "Hianao no hitsofan' ny Isiraely rano hoe:
'Hataon' Andriamanitra anie ho tahaka an' i Efraima sy ho tahaka an' i Manase hianao.'
Ary Efraima dia nataony ho alohan' i Manase" (Gen. xlviii. 16, 20).

Koa rehefa niala tany Egypta ny Zanak' Isiraely, ny isan' ny firenen' i Efraima dia 40, 500; fa nihena kosa izy tamin' ny efapolo taona tany an-efitra, ary nony voaisa indray ny olona talohan' ny nidirany tany Kanana, dia 32, 500 hiany ny isan' ny taranak' i Efraima; zahao Nom. i. sy xxvi.

Firenena niavonavona sy mora sosotra ny Efraima, ary nalaky nimonjomonjo tamin' ny sasany izy raha nisy zavatra natao ka tsy nierana taminy, hahazoany ny voninahitra; zahao Mpt. viii. 1; xii. 1; 2 Sam. xix. 41-43. Kanefa indraindray dia nandrara ny tsy mety nataon' ny sasany izy, ary nanisy soa ny mahantra koa (2 Tant. xxviii. 9-15). Nifampialona fatratra Efraima sy ny firenen' ny Joda teo atsimony, kanefa nanaiky tsara any Davida ho mpanjaka noho ny fahaizany sy ny heriny izy (1 Tant. xii. 30), na dia nihena ny voninahitr' i Sekema sy Sioa aza tamin' ny nananganan' i Davida an' i Jerosalema ho renivohitra. Fa na dia izany aza, nikotrana izy tamin' ny nanjakan' i Solomona, ary Jeroboama Efraimita notadiavin' i Solomona hovonoina (1 Mpan. xi. 26-40); ary rehefa niseho ny hadalan' i Rehoboama, zanak' i Solomona, ka nisaraka ho fanjakana roa ny Zanak' Isiraely, Jeroboama no mpanjaka voalohany tamin' ny fanjakan' ny Isiraely, ary nanorina an' i Sekema tany an-tendrombohitr' i Efraima ho renivohiny (1 Mpan. xii. 25).

Ary taorian' izany ny tantaran' ny firenen' i Efraima dia sahala amin' ny tantaran' ny fanjakan' ny Isiraely [ISIRAELY], satria tsy nanan-kery loatra ny firenena ao avaratr' i Efiaima ary tsy naharesy ny tompon-tany taloha. Ary matetika ny hoe Efraima tonga anarana solon' ny hoe Isiraely ao amin' ny Soratra Masina; zahao Isa. vii. 9; xi. 13; ary ny teny betsaka ao amin' ny bokin' i Hosea.

Ny zara-tanin' ny Efraima dia tao ampovoan' ny Tany Masina mihitsy, ary isan' ny tany tsara sy mahavokatra indrindra any Palestina. Ny faritry ny taniny dia ny Ranomasina Mediteraneana tao andrefany, sy ny ony Jordana tao atsinanany; tany avarany ny anjara-tanin' ny Manase, ary tany atsimony ny anjaran' ny Benjamina sy Dana (Jos. xvi. 5; xvii. 7). Zahao koa ny tso-drano nolazain' i Jakoba milaza ny fitahiana ho azon' i Josefa sy ny taranany (Gen. xlix. 25). Ny tany izay anjaran' i Efraima sy Manase dia natao hoe Samaria tamin' ny andro manaraka rehefa notapahin' ny Romana ny Tany Masina. Fizaran-tany malaza izany satria (1) lalambe falehan' ny mpandehandeha hatramy ny atsimo ka hatramy ny avaratra, ary hatramy ny andrefana ka hatramy ny atsinanana, ary mandrakariva nisy olona betsaka namaky azy. (2) Teo koa ny tany Sekema sy ny fantsakan' i Jakoba; teo koa ny tendrombohitra malaza roa atao hoe Ebala sy Gerizima; teo koa ny tanàna Silo, izay niangonan' ny loholona raha nizara ny Tany Masina izy, sady nitoeran' ny Fiara hatramy ny andron' i Josoa ka hatramy ny andron' i Ely; ary teo koa ny fasan' i Josoa izay nohajain' ny Isiraely rehetra.

Ny lehilahy malaza avy tamin' ny firenen' i Efraima, izay nitarika azy ho lehibe sy hanam-boninahitra dia Josoa, zanak' i Nona (1 Tant. vii. 27), dia lehilahy nofidin' Andriamanitra hitarika ny Zanak' Isiraely tamin' ny ady (Eks. xvii. 9) sy hanapaka azy (Eks. xxxii. 17). Izy koa dia isan' ny roa amby ny folo lahy nirahina hisafo ny tany Kanana (Nom. xiii. 17; xiv. 6), sady tonga mpandimby an' i Mosesy izy ary nampiditra ny Zanak' Isiraely tany Kanana (Jos. i. 2). [JOSOA.]—J.W.

**EFRAIMA (ala)**: ny alan' i Efraima izay nahafatesany Absaloma (2 Sam. xviii. 6-8), dia tany atsinanan' i Jordana, ary tsy lavitra any Mahanaima. Tsy hita izay nahazoany ny anaran' ny firenena izay anjara-taniny dia tany an-dafin' ny ony. Raha toy ny hevitry ny sasany, ny namonoana ny olon' i Efraima betsaka tao anatin' io ala io tamin' ny andron' i Jefta mpitsara no nanomezana azy ny anarany (Mpit. xii. 4-6); fa hoy ny sasany kosa fa tany no nitondrany ny olon' i Efraima ny ondry aman' osiny hahazoany ahitra, satria io alan' i Efraima io dia tandrifin' ny anjara-taniny tao an-dafin' ny ony, ka dia natao hoe 'alan' i Efraima' izy.—J.S.

**EFRAIMA (tanana)**: dia tanàna tany an-efitr' i Joda, izay nieren' i Jesosy nony niseho ny fanenjehana manaraka ny nanangana ny an' i Lazarosy tamin' ny maty (Jao. xi. 54). Ity angamba dia ilay tanàna Efraima lazaina eo amy ny 2 Tant. xiii. 9 miaraka amin' i Betela; ary sahala koa amin' i Ofra (Jos. xviii. 23). *Taiyibeh* no anarany ankehitriny, dia tanàna ao an-tampon' ny tendrombohitra avoavo, tokony ho telo amby ny folo maily any avaratr' i Jerosalema.—J.S.

**EFRAIMA** (tendrombohitra): dia anaran' ny tendrombohitra na havoana maro, ao amin' ny anjaratanin' ny Efraima sy Benjamina (Jos. xvii. 15; xix. 50; xx. 7; Mpit. vii. 24; xvii. 1; 1 Sam. ix. 4; 1 Mpan. iv. 8). Tamin' ny andron' i Josoa dia be ala ireo havoana ireo (Jos. xvii. 18), fa vitsy foana ny hazo maniry ao ankehitriny. Lazaina miaraka amin' i Basana ny Tendrombohitra Efraima ho tany be ahitra (Jer. i. 19), dia ny lohasaha maromaro ao an-elanelan' ny havoana; ary mbola tahaka izany hiany ny toetrany mandraka ankehitriny.—J.S.

**EFRATA**: dia anarana nahafantarana an' i Betlehema taloha indrindra (Gen. xxxv. 16; xlvii. 7). Ary raha ny teny ao amin' ny Rota i. 2 no dinihina, toa anaran-tany koa Efrata, ary Betlehema no renivohiny. Zahao koa Mika v. 2, ampitahaina amin' ny Mat. ii. 6. Ny anarany dia tokony ho nalaina tamin' ny fahavokaran' ny tany manodidina an' i Betlehema, fa be tanimboaloboka sy oliva ny ilan' ny havoana, ary be tanimbary ny lohasaha; fa 'fahavokarana' no hevitry ny hoe Efrata.



*Tempolin-tsampy anankiray any Egypta.*

**Efrata**: vadin' i Kaleba, zanaky Hezrona sy renin' i Hora, ary reniben' i Kaleba mpisafo tany (1 Tant. xiii. 19, 50).—J.S.

**EFRONA**: zanak' i Zohara, ilay Hitita izay nanao varo-maty ny sahany sy ny zohy tao Makpela tamin' i Abrahama ho fandevenana (Gen. xxiii. 8).

**Efrona**: dia anaran' ny tendrombohitra koa, izay natao faritry ny tany anjaran' ny taranak' i Joda (Jos. xv. 9).—P.G.P.

**EGLONA**: mpanjakan' ny Moaba anankiray, izay nampian' ny taranak' i Amaleka sy Amona, ary dia nandresy ny Zanak' Isiraely izay nonina tany atsinanan' i Jordana, sy tany atsimo-andrefan' ny ony. Jeriko no nataony ho fonenany; ary nampanompo ny Zanak' Isiraely valo ambin' ny folo taona izy. Rehefa afaka izany, dia novonoin' i Ehoda izy (B.C. 1428), ary dia afaka ny olona tamin' ny herin' ny Moabita (Mpit. iii. 12-30). Zahao EHODA.

**Eglona**: dia isan' ny tanànan' ny Kananita. Ny mponina tao dia niaraka tamin' ny tompon-tany namany hanohitra ny olona tao Gibeona, izay efa nanao fanekem-pihavanana tamin' ny Zanak' Isiraely (Jos. x. 3). Tao amin' ny tany lemaka amoron-dranomasina any atsimo no niorenan' ny tanàna (xv. 33, 39); ary rehefa resin' i Josoa ny mpanjaka dimy, dia lasany koa Lakisy sy Eglona ary ny tanàna hafa koa nifanakaiky taminy (x. 34). Tsy misy tanàna intsony any, fa bonga hiany sisa no ao amin' izay niorenany, ary atao hoe *Ajlan* no anarany ankehitriny.—J.S.

**EGOZA**: teny Hebreo ity ary milaza hazo anankiray izay mafy hodi-boa, nefa mamy ny ao anatiny (Ton-K. vi. 11). Raha tahaka ny hevitry ny botanista, ny hazo atao hoe *Walnut-tree* amin' ny teny Englisy no izy.—J.S.

**EGYPTA**: dia anaran' ny tany ao amin' ny sisin' i Afrika avaratr' atsinanana, izay lazaina matetika ao amin' ny Soratra Masina, fa indrindra ao amin' ny Test. Tal. Afa-tsy ny Tany Masina hiany tsy misy tany izay tantarany sy ny toetrany ary ny fombany tokony ho fantatry ny Kristiana tsara tahaka an' i Egypta. Fa tany no nalehan' i Abrahama, razamben' ny firenena voafidy; Egypta no nitondrana an' i Josefa ho andevo, kanefa teo aoriana, tany izy no nasandratra ho mpanapaka faharoa; Egypta no nalehan' i Jakoba rainy mbamin' ny ankohonany, ary tany no nonenan' ny taranany efa-jato taona; tany Egypta ny Zanak' Isiraely niaritra fahoriana mafy, kanefa tany no nasehon' i Jehova ny heriny ka novonjeny ny olony tamin' ny fahavalony. Ary teo aoriana indray, rehefa tonga firenena sy fanjakana ny Zanak' Isiraely, ny mpanjakan' i Egypta nihavana indraindray tamin' ny mpanjakan' ny Jiosy, ary indraindray niady

taminy kosa. Ary maro ny teny faminaniana milaza ny handringanana ny olon' i Egypta sy ny hanetrena ny fanjakany. Ary tato aoriana indray, Egypta no nandosiran' i Josefa sy Maria Virijina sy Jesosy Zaza noho ny nahatahorany an' i Heroda; koa Egypta efa nohamasinin' ny Zanak' Andriamanitra, fa Izy nischo teo amin' ny nofo andro sasany. Ary fanampin' izany rehetra izany, Egypta dia nalaza indrindra noho ny fahaizan' ny olona tompon-tany sy ny fahendreny tamin' ny andro taloha, ary noho ny tempolin' ny sampy sy ny fasana sy ny pyramida, ary ny zavatra maro hafa koa izay efa vita 4000 taona izay, nefa mbola maharitra tsy simba loatra ny ankabiazany mandraka ankehitriny. Ny toetry ny tany Egypta koa manavaka azy amin' ny tany hafa rehetra ao amin' izao tontolo izao: fa tany saiky tsy misy ranonorana izy, nefa efa tany mahavokatra indrindra hatramin' ny voalohany. Koa noho izany, dia holazaina etoana ny zavatra maro izay fantatra ny amin' io tany io.

1.—*Ny Anaran' ny tany.* Ao amin' ny Test. Tal., 'Mizraima' no anaran' ny tany Egypta, ary satria teny *dual* (milaza roa) io, angamba ny fizaran' ny tany ho Egypta Ambony, dia ny any atsimo, sy Egypta Ambany, dia ny tany telo-zoro amoron' ny ranomasina, no lazain' ity anarany ity. Ao amin' ny Gen. x. 6, Mizraima no lazaina ho isan' ny zanak' i Hama, ary ao amin' ny Sal. cv. 24, Egypta no atao hoe "ny taniu' i Hama." Ny teny nilazan' ny Egyptiana ny taniny fahiny dia *Kem*, ary ny hevitr' izany teny izany dia 'mena antitra.' Mitovitovy amin' izany koa ny anarana ahafantaran' ny Arabo azy ankehitriny, dia *Misr*, fa ny hevitr' izany dia 'tany (na fotaka) mena.' "Patrosa" koa dia anaran' ny fizaran-tany anankiray tany Egypta (Jer. xliv. 15); ary "Rahaba" koa no teny milaza any Egypta (Sal. lxxxvii. 4; lxxxix. 10).

2.—*Ny Fizaran' ny tany, sy ny Halehibeny.* Egypta dia zaraina ho roa toko lehibe: dia (*a*) Egypta Ambony, izay lohasaha lava indrindra, fa ety, ao an-dany roan' ny ony Neila, dia hatrany Kairo renivohitra any avaratra, ka hatramin' ny Riambato Voalohany any atsimo, dia tokony ho 500 maily ny halavany; fa tsy mihoatra noho roa ambin' ny folo maily ny halehibeny, ary matetika dia latsaka noho izany aza. Ary (*b*) Egypta Ambany, izay atao hoe koa ny *Delta*, satria telo-zoro izy, dia ny tany lemaka hatrany Kairo ka hatramin' ny Ranomasina Mediteraneana. Any Kairo dia misampana maro ny Neila, ary betsaka ny sakeli-dranony sy ny lahin-dranony izay mandena sy mampahavokatra an' i Egypta Ambany. Ny halavan' ny ilany telo amin' ny Delta dia tokony ho 120 maily avy. Tany aloha nisy 9582 maily sokera any Egypta izay noleman' ny Neila, fa ny fahatelon' izany tsy ambolena ankehitriny.

3.—*Ny Toetry ny tany, sy ny Ony Neila.* Tany mahavokatra indrindra ny Delta, fa lemaka avokoa; ary iva hiany ny bonga izay niorenan' ny tanàna tany aloha; misy hazo palma (*Date palm*) maromaro any, fa vitsy ny hazo hafa. Tany aloha dia nolemana avokoa ny tany (Gen. xiii. 10), fa efa voatampina ny lalan-drano sasany; ary ny zozoro, izay naniry be dia be fahiny, dia tsy hita akory ankehitriny izao. Ny *climate* (na ny toetry ny andro, dia ny hatsiaka sy ny hafanana, etc.), na dia mafana aza, tsy miova loatra mandritra ny taona, ary mahasalama ny tompontany. Fa izay maha-samy hafa an' i Egypta sy ny tany hafa rehetra indrindra dia izao: fa na dia tany mahavokatra tokoa aza izy, tsy misy ranonorana any afa-tsy ao amoron' ny ranomasina hiany. Any Thebes any atsimo, misy ranonorana sy kotrokorana indray mandeha monja hiany amin' ny efa-taona. Ary ny mahatonga izany tsi-fisian-dranonorana any Egypta izany dia angamba satria elanelan' ny tany mafana sy efitra malalaka roa izy, dia Arabia any atsinanany, ary ny efitr' i Libya any andrefan' i Afrika. Fa ny fahavokaran' ny tany dia avy amin' ny ony Neila; fa zanaky ny Neila mihitsy Egypta, fa ny tany lonaka rehetra izay any dia avy amin' ny ony hatr' izay ela izay, ka dia voasaron' ny dilatra ny fasika izay ao ambany. Fa isan-taona dia tondraka ny ony ka manafotra ny tanimbary any Egypta; ary ny dilatra entin' ny rano dia manjary tany lonaka izay mahatsara ny tanimbary sy ny tanimboly, ka dia tsy asiana zezika na lavenona loatra izy, satria tsy afaka loatra ny tsiron' ny tany fa havaozin' ny dilatra entin' ny ony isan-taona. Koa raha sendra tsy tondraka loatra ny rano, dia mosarena ny tany, fa tsy misy ranonorana. Nefa indraindray foana hiany no misy toy izany, ary matetika raha mosarena ny tany hafa rehetra, dia nisy vary hiany tany Egypta (Gen. xlii. 2); fa lavitra dia lavitra any ampovoan' i Afrika ny ihavian' ny ranon' ny Neila, ka tsy mihena izy, na dia kely aza ny ranonorana any Eoropa sy Asia ary Afrika Avaratra. Zahao NEILA. Koa noho ny soa azo avy amin' ny ony, ny Neila dia nivavahan' ny Egyptiana tany aloha. Betsaka dia betsaka ny vary izay namidin' ny tompon-tany any Egypta tamin' ny firenena hafa tamin' ny andro fahiny; koa tamin' ny nanapahan' ny Romana any Egypta dia natao hoe "tranombarin' izao tontolo izao" izy, ary maro ny sambo nitondra vary avy tany ho any Roma isan-taona; zahao Gen. xli. 47-49, 57; Asa. xxvii. 6, 38.

4.—*Ny Fiasan-tany, sy ny Zava-maniry any Egypta.* Ny fahavokaran' ny tany sy ny fahazotoan' ny mponina ao dia voalaza tsara ao amin' ny Baiboly sy ny boky maro, sady hita marimarina eo amin' ny sary mbola maharitra ao amin' ny trano vato maro any Egypta. Tany be olona indrindra

izy talohan' ny andron' i Abrahama aza (B.C. 2100); ary na dia vitsy ny mponina ao ankehitriny aza, ny nietren' ny tany dia avy amin' ny toetry ny fanjakana ao, fa tsy mba niova loatra ny hatsaran' ny tany. Hatramin' ny andron' i Abrahama aza Egypta dia nahazoan' ny firenena hafa vary raha mosarena ny taniny (Gen. xii. 10; xxvi. 1, 2; xli. 54); ary amin' izao andro ankehitriny izao aza raha tsara ny fomban' ny fanjakany, dia mahavokatra tahaka ny tamin' ny andro taloha hiany izy. Ny fomba samy hafa izay fanaon' ny Egyptiana tamin' ny niasany ny tanimbary dia hita eo amin' ny sary voalaza teo: dia ny fangalan-drano amin' ny gamela avy amin' ny ony handehanany amin' ny tatatra sy ny sakeli-drano; sy ny mamaky loha, ny miasa tany, ny mamafy vary, ny mijinja vary, ny mively vary, ary ny mitaona azy any an-tsompitra. Ny hazo-voaloboka no nambolen' ny Egyptiana, ary betsaka ny hazo atao hoe *Date-palm* (hazo karazan' ny rofia sy ny voanio, etc.), dia hazo be voa izay tsara fihinana. Any Egypta Ambany misy voasary sy laoranjy ary voaroy, ary ny voankazo izay be any dia *date*, voaloboka, aviavim-bazaha, voara, voasary, voasarimamy, ampongabendanitra, pesy, oliva, voaroy, akondro, sy voantango samy hafa. Betsaka sady tsara indrindra ny anana maro karazana any Egypta, sady foto-kanin' ny olona ireny, ary notsarovan' ny Zanak' Isiraely indrindra raha mbola tany an-efitra izy, fa hoy izy: "Tsaroanay ny voantango sy ny tongolo samy hafa karazana" (Nom. xi. 5); ny tsaramaso sy ny petipoa ary ny voatabia, mbamin' ny anana maro hafa koa no fihinan' ny Egyptiana; ary varimbazaha maro karazana sy ampemby, ary fary sy landihazo sy aika, sy tamotamo sy paraky ary rongony, etc., no vokatry ny tany. Tany aloha koa betsaka ny zozoro naniry tany Egypta, ka nanaovan' ny olona zahatra hitondrana entana, ary ny fanjozoro no nanaovany taratasy. Ny voninkazo dia betsaka sy maro samy hafa, fa ilay atao *lotus* (karazan' ny voahirana) no tian' ny olona indrindra fahiny, ary nataony haingony tamin' ny fanasana; fa vitsy foana ny lotus maniry any Egypta ankehitriny.

5.—*Ny Biby hita any Egypta.* Maro sady tsara karazana ny omby any Egypta, ary ny ondry aman' osy koa. Tany aloha betsaka ny kisoa tany, fa tsy misy loatra ankehitriny. Tamin' ny andron' ny mpanjaka maro izay natao hoe Farao, betsaka sady tsara indrindra ny soavaly, ary nohafaran' ny firenena manodidina hitaingenan' ny miaramilany izy; zahao 1 Mpan. x. 28. Maro koa ny boriky, ary mandraka ankehitriny aza dia mbola tsara karazana izy. Tany aloha nisy alika maro izay tian' ny olona, ary ny saka dia nohajainy sy nivavahany aza. Betsaka koa ny rameva any Egypta (zahao Gen. xii. 16; Eks. ix. 3). Tany aloha nisy hipopotamosy maro tao amin' ny Neila, ka nohazain' ny olona; fa tsy hita intsony any Egypta izy, ary any Nobia aza, izay any atsimo lavitra, dia vitsy foana izao. Tsy dia maro na tsara tarehy loatra ny vorona any Egypta, nefa misy maro izay homana ny fatim-biby sy ny zavatra lo, tahaka ny papango sy ny voromahery, ary maro koa ny vanofotsy (*ibis*). Betsaka ny mamba any Egypta, koa amin' izany ny mpanjakany no nolazain' i Ezekiela hoe "mamba" na "dragona" (xxix. 3-5); betsaka koa ny sahona, ary maro ny bibilava sy ny mambambohitra. Tsara tokoa sady maro karazana ny hazandrano azo avy tamin' ny Neila (Nom. xi. 5). Indraindray tonga be dia be ny valala; ary izy, miaraka amin' ny lalitra sy ny hao ary ny bibikely samy hafa, dia mbola isan' ny 'loza' manjo ny olona any Egypta. Misy bibikely tahaka ny voangory (*scarabæus*) izay noheverin' ny olona ho masina sady nivavahany.

6.—*Ny Olona Tompon-tany tany Egypta fahiny.* Na dia tany Afrika aza no fonenan' ny Egyptiana, tsy dia mitovy firazanana amin' ny olona mainty izy, fa avy tamin' ny firenena fotsy hoditra any Eropa sy Asia Andrefana. Mavomavo hoditra ny lehilahy, satria azon' ny hainandro ny ankabiazany, fa ny vehivavy ambonimbony dia fotsifotsy hiany. Nihety volon-doha izy, afa-tsy ny miaramila, ary nanao solovolo izy, dia ny volony hiany, izay nisy foto-bolo maro sady lava. Afa-tsy ny mpanjaka, ny volom-bavan' ny Egyptiana sy ny somony no nohetezany. Ny fitafian' ny olona dia tahaka ny zipo izay nahatratra ny tongony, ary tambonin' io nisy lobaka nahatratra ny lohalika. Ny olon-dehibe sy ny manankarena no nanao kapa, fa ny olona ambanimbany kosa dia tsy nikiraro. Ny sarin' ny bibilava no famantarana ny fiandrianana, ary nentin' ny mpanjaka teny an-dohany.

Fatra-pitandrina ny fanompoan' ny sampiny ny Egyptiana sady olona be hevitra, ary saro-pady koa izy; tia tany sy fanjakana izy, nanaja vehivavy, nanao soa tamin' ny vahiny, tsy tia hanim-py loatra; kanefa kosa, olona jejojejo izy sy nandainga sy nangalatra sy namadi-panekena sy nilelapaladia tamin' ny lehibeny, ary nanevateva ny firenena hafa izy, na dia nanao soa taminy aza.

7.—*Ny Fitenin' ny Egyptiana sy ny Soratanany ary ny Fahaizany.* Ny teny Egyptiana dia manahatahaka ny fitenin' ny olon-Tsina (China), nefa tahaka izay tenenin' ny firenena sasany any Afrika sy Asia Andrefana koa. Fa ny soratra izay nanoratany ny heviny dia hafa be hiany amin' izay fanaon' ny firenena hafa. Atao hoe *hieroglyfika* ny anarany, izany hoe, raha adika, 'soratanana masina,' satria ny mpisorona hiany no nahalala azy; ary tsy mba teny izay fikambanan' ny litera vitsy, tahaka ny fanaontsika, fa sary kely. Koa raha 'vorona' no

tiany hosoratana, dia nanao sarim-borona izy; ary raha 'liona,' dia sarin' ny liona no nataony; ny boribory kely dia nilaza ny ny 'masoandro,' ary ny totohondry nilaza 'hery,' ary soratra avo sy iva toy ny alondrano dia solon' ny hoe 'ranomasina.' Koa ny sora-tanan' ny Egyptiana dia toa sary sy marika madinika betsaka; fa teo aoriana kosa ny sary sasany dia tonga solon' ny litera sasany. Nisy sora-tanana hafa koa anefa, izay manahatahaka ny sora-tanan' ny firenena hafa, ka atao hoe *demotika* na *enkoriala*, ary fanaon' ny olona ambanimbany io; ary io teny io no mampitohy ny teny *hieroglyfika* amin' ny teny Koptika, izay fitenin' ny Egyptiana ankehitriny. Vao faingana hiany no nahitan' ny olon-kendry an' i Eoropa ny hevitry ny sora-tanan' ny Egyptiana, fa tamin' ny taona 1799 nisy tsangambato hita tao Rosetta, tanàna eo amorony andrefana ny vavan' ny Neila. Misy teny voasoratra amin' ny fiteny telo samy hafa eo amin' io tsangambato io, dia Hieroglyfika sy Enkoriala ary Grika. Koa rehefa voadinika tsara izany soratra izany, dia hita fa hevitra iray hiany ny teny telo, ary dia azo tamin' izay ny lakile na fanalahidy hahafantarana ny hevitry ny teny hieroglyfika. (Jereo ny sary miaraka amin' ity; ny soratra eo ambony, izay toa sary madinika, dia Hieroglyfika; ny eo ampovoany dia Enkoriala; ary ny eo ambany dia teny Grika. Voatahiry ao amin' ny British Museum any London io vato io.) Ary hatramin' izany andro izany dia efa nandroso lalandava ny fahalalana ny tantaran' ny Egyptiana, ary saiky efa voavaky ankehitriny ny teny rehetra voasoratra eo amin' ny tempoly sy ny fasana maro any Egypta.

Olona tia boky sy fahendrena ny Egyptiana, ary maro ny boky natao tamin' ny zozoro izay maharitra mandraka ankehitriny,



*Ny Vato avy any Rosetta any Egypta, misy fomban-tsoratra telo karazana.*

fa voatahiry tao amin' ny fasan' olona, sy voafono ao anatin' ny lambam-paty. Fa ny boky izay ahafantarantsika indrindra ny fanao sy ny tantaran' ny Egyptiana dia *boky vato misy sary betsaka*, dia ny lafin' ny tranon-tsampiny ary ny fasan' ny mpanjakany, izay misy sary avokoa, ary soratra manodidina ny sary. Natao tamin' ny vato mafy dia mafy izy ireo, ka tsy simba akory ny ankabiazany, fa vato vaventy no nanaovana azy; ary satria tsy misy ranonorana any Egypta, dia tsy maniry ny lomotra sy ny volom-bato izay manimba ny trano vato sy sary vato rehetra ao amin' ny tany hafa.



*Osiris mpitsara.* *Alitara.* *Mizana.* *Mpandinika.*

*Ny Trano-fitsaran' i Osiris, andriamani-dehiben' ny Egyptiana* (*nalaina tamin' ny sary nataon' ny Egyptiana*).

Ary ireo sary ireo dia mampiseho ny fomban' ny Egyptiana avokoa: ny fihinanany sy fisakafoany ary ny fanasana nataony; ny miasa tany, ny mamafy vary, ny mijinja azy, ny mively azy sy ny mitaona azy ho any an-tsompitra; ny fomban' ny tranony sy ny fitafiany ary ny fandriany; ny miaramilany sy ny tafika nentiny sy ny tanàna niadiany ary ny nampijaliany ny olona resiny; ny mpanjakany sy ny voninahiny; ny nanosorany ny fatin' olona ary ny nandevenany azy; izany rehetra izany, ary ny zavatra maro hafa koa izay tsy azo lazaina etoana, dia hita miharihary eo amin' ny pejin' ireo boky vato voalaza teo ireo. Ary mihoatra noho izany aza, hita amin' ireo sary ireo ny finoan' ny Egytiana ny amin' ny fanahy sy ny fiainana ho avy ary ny fitsarana lehibe. Fa ny fanahin' ny olona no miseho holanjaina amin' ny fandanjana lehibe, ary misy miampanga azy, ary misy koa mahafatsiny azy (jereo ny sary ao am-badik' ity, fa eo ambany amin' ny ankavanana no hita ny mizana lehibe); koa ny fanahin' izay latsa-danja dia lasa ao anatin' ny kisoa sy alika sy biby amam-borona fady, fa ny mahery lanja kosa dia ampidirina ao amin' ny fifaliana sy voninahitra. Ny soratra eo amin' ny lafin-tranon' ny tempoly koa dia ahafantarantsika ny tantaran' ny Egyptiana, ary ny fifandimbasan' ny mpanjakany hatramin' ny fiton-jato sy roa arivo taona talohan' ny nahaterahan' i Kristy no ho midina. Eo amin' ny taratasy zozoro misy tantara sy boky fivavahana ary angano koa. Tsy dia tahaka ny teny ao amin' ny Baiboly loatra izy, afa-tsy ny anatra sasany izay mitovitovy amin' ny tena ao amin' ny Bokin' ny Ohabolana.

Noho ny fahendreny sy ny fahaizany tamin' ny tao-zavatra ny Egyptiana dia nalaza noho ny firenena rehetra tamin' ny andro taloha; zahao Asa. vii. 22. Astronomy, dia ny fahalalana ny kintana sy ny masoandro amam-bolana, no hainy, ary ny marika ambonimbony. Ny fanaovan-tsary amin' ny loko, na teo amin' ny hazo na lalotra, no hainy tamin' ny B.C. 2000 aza; ary ny sary vato sasany vaventy dia vaventy nataony dia maharitra ho vavolombelon' ny fahaizany mandraka andro any. Ny fahaizan' ny Egyptiana amin' ny fanaovan-trano (*architecture*) dia hita miharihary amin' ny trano vato lehibe sady tsara tarehy izay nataony hivavahany amin' ny sampiny, ary amin' ny fasan' ny mpanjakany izay nolavahana tao amin' ny vatolampy sy ny ilan' ny tendrombohitra manamorona ny lohasahan' ny Neila. Ary ny fanaovana andohalambo dia fantatry ny Egyptiana tokony ho tamin' ny taona B.C. 1600. Betsaka sady samy hafa ny sarin-javatra natao haingon-trano tao Egypta tany aloha. Ny voalohany indrindra tamin' ireo dia sarin' ny *lotus* (voahirana) sy voninkazo hafa, fa tao aoriana kosa betsaka sady maro karazana ny marika, izay tsy mba sarin-javatra akory, no natao haingon' ny tranon' ny Egyptiana, sy ny bakoly sy ny lovia ary ny zavatra hafa izay nataony.

8.—*Ny Tao-zavatra tao amin' ny Egyptiana.* Olona sady nazoto no nahay tamin' ny fanaovan-javatra maro ny Egyptiana. Ny lamba rongony fotsy sy hariry madinika ary lamba volon' ondry nataony dia tsara indrindra sady nalaza tao amin' ny firenena lavitra aza, ary lazain' ny Soratra Masina sy ny boky hafa (Gen. xli. 42; Isa. xix. 9; 2 Kron. i. 16). Ny soratra teo amin' ireo dia nahafinaritra sy tsara tarehy ka natao amin' ny taretra volamena sy volafotsy; ny sasany notenomina miaraka amin' ny tenan' ny lamba nisy azy, ary ny sasany kosa dia asam-panjaitra. Ny fanaovam-bakoly koa dia rahararahan' ny olona maro (zahao Sal. lxxxi. 6), ary ny gilasy sy lovia ary tavoahangy



*Tempolin-tsampy anankiray mbola hita any Egypta (misy loha-andry tahaka ny voninkazo lotus).*

fitaratra dia nasiana soratra mahafinaritra maro natao amin' ny *taretra fitaratra*. Ny manefy vy sy varahina koa dia hain' ny Egyptiana; ary ny *blow-pipe* (fitsofan' afo fanaon' ny mpanefy volafotsy) sy ny basirano sy ny taforona, etc., dia fantany tsara. Nahay dia nahay fanafody izy (Jer. xliv. 11), ary nahalala ny mampikambana taolana sendra tapaka izy, ary ny manampina nify loadoaka.

9.—*Ny Fanaon' ny Egyptiana tao an-tokantrano.* Nisy zavatra izay nanokana ny Egyptiana tamin' ny firenena hafa, dia ny nanajany ny vehivavy; ary tsy mba tahaka ny olon' i Egypta ankehitriny sy ny firenena Mohamedana rehetra izy, fa afaka nandehandeha ny vehivavy, ary navela hahita sy hiresaka amin' izay lehilahy tsy havany izy. Tsy mba namporafy loatra izy, na dia azo natao aza izany; ary ny tokantranomasony dia toa vadikely. Ny lehibe sy ny olona ambonimbony dia tafasaraka tamin' ny olona hafa, ka tsy nivady taminy. Mofo no foto-kanin' ny Egyptiana, ary mofo maro karazana no fihinany tamin' ny fisakafoany. Ny rantsan-tanany no natao solon' ny antsy sy ny forosety raha nihinana izy, nefa nanan-tsotro hiany izy. Nipetraka teo amin' ny tsihy na lamban-gorodona, na teo amin' ny seza izy, raha nisakafo, ary tsy mba nandrilika, tahaka izay fanaon' ny Jiosy sy ny Grika ary ny Romana. Ny dihy sy ny hira no tiany indrindra, ary nanarama mpihira sy mpandihy maro izy, raha nanao fanasana; nisotro divay be hiany koa izy tamin' izany, ary betsaka ny zavatra manitra sy ranomanitra sy voninkazo maro karazana nambo-ariny hahafaly ny olona nasainy. Ary nisy laolao tian' ny Egyptiana indrindra izay tahaka ny katra eto amintsika. Fanaony koa ny mitendry zava-maneno samy hafa karazana tamin' ny fivavahana nataony, dia ny lokanga sy ny valiha sy ny sodina sy ny ampongatapaka ary ny kipantsona.

10.—*Ny Fivavahana fanaon' ny Egyptiana.* Ny fototry ny niandohan' ny fivavahan' ny Egyptiana tany aloha dia ny ody sy ny fanajana ny masoandro sy ny volana aman-kintana. Ary niaraka tamin' izany nisy koa hevitra marina sasany, izay toa fahatsiarovana ny fahalalana nomen' Andriamanitra ny olombelona tamin' ny voalohany. Ary teo aoriana indray, ny fahatsaram-panahy sasany—dia ny fahamarinana, ny fahitsiana, ny fahadiovana, ny famindrampo, etc.—dia natsangan-ko andriamanitra sady nivavahany. Ny andriamanitra nohajain' ny Egyptiana dia nalahatra ho telo toko, dia ny valo lehibe, ny roa ambin' ny folo kely kokoa, ary ny sasany izay naka anarana tamin' *i Osiris*, izay toa lehibeny (jereo ny sary, pejy 141). Ny mpanjaka sasany sy ny olona malaza koa nohajaina rehefa maty sady nivavahana. Ny lehibe tamin' ireo andriamanitra rehetra ireo dia nataony hoe *Num* na *Kneph* ny anarany, ary izy no noheveriny ho nahary izao tontolo izao. Ny anaran' ny sasasy koa dia *Amen* sy *Mut* sy *Khem* sy *Ptah* sy *Neith* sy *Ra* (ny masoandro) sy *Thoth* ary *Athor*, etc. Samy nanana ny tanany avy izy rehetra, izay masina ho azy, sady tao no nivavahany taminy indrindra. Ary samy nanana ny biby izay masina ho azy izy rehetra sady noheveriny ho tandindona sy solon' ny sampy, ka dia nohajain' ny olona toa an' Andriamanitra. Koa amin' izany, ny ombilahy, ny saka, ny osy, ny vano fotsy (*ibis*), ny mamba ary ny *scarabæus* (dia bibikely tahatahaka ny voangory), no nivavahan' ny Egyptiana, ary dia


*Ra, na ny Masoandro, anankiray tamin' ny sampin' ny Egyptiana.*


*Thoth, anankiray tamin' ny sampin' ny Egyptiana.*

nompiana tao anatin' ny tempoly ireo biby ireo sy notompoin' ny mpisorona betsaka koa. Ary raha sendra maty izy, dia fatratra ny nisaonan' ny vahoaka azy; ary ny fatiny dia nohosoran-java-manitra mba tsy ho lo, ary fasana lehibe no natao fandevenana azy. (Vakio Rom. i. 22-25.) *Osiris* no malaza indrindra tamin' ny sampin' ny Egyptiana, ary noheveriny ho tena tsara fanahy izy io. Notantaraina ho nidina taty ambonin' ny tany izy ka nampianatra ny olombelona tao-zavatra, nefa novonoin' *i Seta* fahavalony izy sady notetitetehiny; dia nisaonan' *Isis*, izay anabaviny sady vadiny izy; dia nohosorany ny fatiny; dia nitsangana indray izy ka tonga mpitsara ny maty, ary ny marina tamin' ireo dia nantsoina araka ny anarany ka nandray ny endriny. Koa hitantsika fa mahagaga tokoa ny fitovitovian' ny tantaran' *i Osiris* sy ny tantaran' i Jesosy Tompo lazain' ny Filazantsara Efatra. *Isis* dia anabavin' i *Osiris* nefa vadiny koa, ary *Horus* no zanany. *Apep* dia bibilava makadiry, izay tena ratsy fanahy, na tandindon' ny faharatsiana. Ny biby sasany sy ny vokatry ny tany no nentin' ny Egyptiana hatao fanatitra ho amin' ny sampiny. Ny fiainana ho avy sy ny faharetan' ny fanahy mandrakizay no nampianarin' ny mpisorona. Rehefa maty ny olona, dia nentina teo anatrehan' *i Osiris* izy, hono; ary ny fony dia natao teo amin' ny lela-mizana anankiray, ary ny volon' ostritsa (izay famantaran' ny fahamarinana) no natao teo amin' ny lela-mizana anankiray koa, hahitana raha latsa-danja izy, na tsia. Dia nadinin' ny mpitsara 42 ilay olona, hahafantarany raha meloka izy ny amin' ny fahotana 42 izay nadininy indrindra, na manao ahoana (jereo ny sary, pejy 141). Koa raha afaka izy, dia tonga nitovy endrika tamin' i *Osiris*, nefa niovaova toetra aloha izy, sady nalaim-panahy; dia niditra tao amin' ny fahafinaretana izy, ka niara-nitoetra tao amin' ireo andriamanitra tao amoron' ny ony misy ranon' aina any andanitra (jereo ny sary, pejy 145). Fa raha meloka kosa izy, ny fanahiny dia lazaina ho niditra tao anatin'ny biby fady anankiray, dia napetraka tao amin' ny fijaliana misy afo sy maizina mandrakizay. Ny Jiosy koa nianatra ny fanompoan-tsampy tamin' ny nitoerany tany Egypta (Jos. xxiv. 14; Ezek. xx. 7, 8); ary ny ombilahy kely volamena nataony (Eks. xxxii.) dia fanaon' ny Egyptiana, raha nivavaka tamin' i *Apis* (ombilahy) izy. Ny sampy natao hoe *Refana* na *Kiona* (Am. v. 27; Asa. vii. 43) ary Astoreta dia sampin' ny firenena hafa, nefa nivavahana tany Egypta koa.





*Mummy, na fatin' olona voahosotra mba tsy ho lo, napetraka eo amin' ny fandriana alohan' ny handevenana azy.*



*Athor: anankiray tamin' ny sampin' ny Egyptiana.*

Nisy zavatra hafa koa izay fanaon' ny Egyptiana indrindra, ary satria vokatry ny finoany ny amin' ny fiainana ho avy sy ny faharetan' ny fanahy, dia tokony holazaina etoana: dia ny nikelezany aina hiaro ny fatin' olona mba tsy ho lo, ary ny vola sy ny hasasarana nolaniny hanao fasana. Araka izay efa voalaza teo, ny Egyptiana nanaiky ny hitsanganan' ny maty; ary nataony fa hahatanteraka izany, raha ny tena no arovana tsy ho lo mba hikambana amin' ny fanahy rahatrizay. Koa be ny vola no nolaniny hividianana zava-manitra sy hodi-kazo maro karazana ary lamba hamonosana ny fatin' olona. Ary rehefa vita ny nanaovany izany, dia natao anaty vata ny faty, ka natsangana tao an-tranon' ny havan' ilay olona maty izy. Momy (*mummy*) no anarana ahafantarana ireo fatin' olona voaharo tsy ho lo tahaka izany ireo, ary betsaka izy maha-

ritra mandraka andro any, na dia maty tokony ho telo arivo na efatra arivo taona izay aza ny sasany. Zahao FANOSORAM-PATY. Ary tsy izany hiany, fa raha ny fasana nataon' ny Egyptiana, dia nolavahana tao amin' ny vatolampy sy ny ilan-tendrombohitra ny sasany, ka dia misy efitra betsaka dia betsaka sady malalaka. Ny lafi-drihana ao amin' ireo fasana ireo misy sary sy soratra avokoa, ny ankabiazany dia milaza ny fitsarana lehibe sy ny fiainana ho avy, ary ny fahafinaretana na ny fijaliana ho azon' ny olombelona. Ary raha toy ny hevitry ny sasany koa, ireo rafibato vaventy dia vaventy any Egypta izay efa-joro sady kitsoloha, ka atao hoe *pyramid*, dia fasan' ny mpanjakan' ny Egypta tany aloha. Koa dia hitantsika fa ny fasana sy ny fandevenana sy ny faty ary ny fiainana ho avy no noheverin' ny Egyptiana indrindra. Ny tranon' ny mpanjakany efa rava avokoa, ka tsy misy vato mifanongoa aza navela hilaza ny niorenany; fa ny fasany kosa efa naharitra efatra arivo taona ny sasany, ary toa mbola haharitra miaraka amin' ny tendrombohitra hatramin' ny fahataperan' izao tontolo izao.


*Ny Fahafinaretana nampoizin' ny Egyptiana any an-koatry ny fasana.*

11.—*Ny Lalàn' ny Egyptiana.* Tsy mba tantaraina loatra ny amin' ny lalàn' ny Egyptiana, na ao amin' izay nosoratan' ny olona tompon-tany, na ao amin' ny bokin' ny mpanoratra vahiny milaza izany. Nefa kosa, ny sary mbola hita ao amin' ny tempoly sy ny fasana no ahafantarantsika fa nandry tsara ny tany; voambina tsara ny ain' olona, ka tsy nisy nitondra fiadiana. Ny vonoan' olona hiany no heloka nahafaty; ary ny mandratra sy manimba olona no nataony ho ratsy lavitra noho ny manota fady na ny mijangajanga, etc.

12.—*Ny Fanapahana tany Egypta.* Epypta notapahin' ny mpanjaka, kanefa tsy mba tsy voafetra izy, fa ambanin' ny lalàna hiany, ary ny mpisorona no nanan-kery hisakana azy, raha sendra nanao izay tsy mety izy. Nozarazaraina ny tany Egypta, ary notapahin' ny mpanapaka solom-bavan' ny andriana isaky ny fizaran-tany.

13.—*Ny nitondran' ny Egyptiana ny Vahiny sy ny Firenena hafa.* Ny vahiny tsy tian' ny Egyptiana loatra, ary tsy nekeny ho mitovy voninahitra amin' izy tompon-tany. Kanefa mora hiany ny nitondrany ny fire-

nena tao atsinanana izay niditra tao ambanin' ny fanapahany. Ny mpanjakan' i Egypta nivady taminy, ary tsy nametraka miaramila Egyptiana hiambina ny tany aza izy afa-tsy teo amin' ny tanàna lehibe sasany; ary ny vahoaka tao amin' ireo firenena ireo tsy mba nafindrany ho any amin' ny tany lavitra, araka izay fanaon' ny Asyriana sy ny Babyloniana. Ary raha mbola nihavana taminy, dia tsy mba nampandoa hetra ny firenena hafa izy. Ny tafika nentin' i Sisaka sy Zerah hiady amin' ny fanjakan' ny Isiraely dia tsy araka izay fanaon' ny ankamaroan' ny mpanjakan' i Egypta: ary izy ireo no heverina ho tsy tena Egyptiana, fa Asyriana, na Babyloniana. Fa ny firenena mainty hoditra any Afrika kosa no noreseny avokoa ka nataony andevo sy miaramila. Etiopia any atsimo dia natao isan' ny fanjakan' i Egypta, ary ny olona sasany avy tany tonga mpanjakan' i Egypta aza.

14.—*Ny Miaramila Egyptiana.* Ny teny ao amin' ny Test. Tal. sy ny sary samy milaza fa ny miaramila niady teo amin' ny fiara-kodia no fototry ny miaramila Egyptiana. Ilay Farao lazain' ny Boky Eksodosy dia nitondra fiara-kodia voafidy 600 afa-tsy ny fiara-kodiany hafa rehetra hanenjika ny Zanak' Isiraely. Fa teo aoriana kosa, tamin' ny andron' i Sisaka, nisy miaramila maro nentiny izay tsy Egyptiana, fa vahiny, angamba avy tamin' ireo firenena noreseny. Ary tato aoriana indray, tahaka izany hiany ny miaramilan' i Neko, mpanjakan' i Egypta, fa maro ny Grika notambazan' ny Egyptiana hiady ho azy.

15.—*Tantaran' i Egypta.* Nisy boky iray monja afa-tsy ny sary ao amin' ny tempoly sy ny fasana izay ahafantarantsika ny tantaran' i Egypta voalohany indrindra. Manetho no anaran' ilay nanoratra azy; isan' ny mpisorona Egyptiana izy, fa kely hiany ny teniny efa voatahiry, dia ny anaran' ny mpanjakan' i Egypta maro mifandimby, ary tantara roa, ny anankiray ny amin' ny mpanjaka sasany natao hoe Mpiandri-ondry, ary ny anankiray koa ny amin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta. Raha toy ny hevitry ny olon-kendry sasany izay efa nandinika tsara ny sary sy ny soratra ao amin' ny tempoly, etc., ny mpanjakan' i Egypta voalohany indrindra izay tantaraina eo dia natao hoe Menes, ary velona tokony ho tamin' ny taona B.C. 2700 izy. Tsy misy teny milaza ny mpanjaka izay nanjaka hatramin' i Menes ka hatramin' ny taona B.C. 1500, afa-tsy izay nolazain' i Manetho sy ny soratra eo amin' ny tempoly. Fa tao anatin' ireo taona 1200 ireo nisy *dynasty* (dia mpanjaka mifandimby avy amin' ny razana sy mpianakavy iray hiany izy rehetra) valo ambin' ny folo. Ary hatramin' ny andro vao faingana aza dia variana ny hevitry ny olonkendry hahalala ny filaharan' izany dynasty maro izany; fa raha sendra nifandimby izy rehetra, hatramin' ny voalohany ka hatramin' ny fahavalo ambin' ny folo, dia tokony ho talohan' ny taona B.C. 2700 ny niandohany. Nefa kosa efa hita ankehitriny fa niaraka nanjaka ny dynasty sasany, satria indraindray nizara ho roa na mihoatra aza ny fanjakan' i Egypta, ary ny dynasty dia nantsoina araka ny anaran' ny tanàna izay renivohitry ny fanjakany avy: dia Thaïs sy Memphis sy Elephantis sy Thebes ary Xois, etc. Hatramin' ny taona B.C. 1500 ka hatramin' ny B.C. 350 nisy dynasty roa ambin' ny folo; ary tamin' izany Egypta noresen' ny Persiana, ka tsy nisy mpanjaka tompon-tany intsony nanjaka tao hatramin' izany ka mandraka ankehitriny, dia 2200 taona. Koa dia tanteraka avokoa ny teniu' i Ezekiela hoe: "Tsy hisy mpanjaka avy amin' ny tany Egypta intsony" (xxx. 13.).

Dia holazaina eto ny zavatra malaza sasany izay fantatra hatramin' ny andron' i Menes, ilay mpanjakan' i Egypta voalohany. Ny pyramida lehibe, dia ny anankiray amin' ireo telo akaikin' i Kairo izay atao hoe Pyramidan' i Ghizeh, no natao tamin' ny nanjakan' ny mpanjaka amin' ny dynasty fahefatra, izay nitoetra tany Memphis, B.C. 2400, ary dia isan' ny mpanjaka mahery indrindra izay nanjaka tany Egypta. Ny amin' ny Pyramida, zahao *Teny Soa*, March 1866. Tamin' izany andro ela dia ela tany aloha izany efa nandroso tsara ny fahaizan' ny Egyptiana, ary ny sora-tanana sy ny rafitra ary ny tao-zavatra dia samy hainy avokoa, fa ny sary ao amin' ny vato vaventy nanaovana ny pyramida no vavolombelon' izany. Tokony ho tamin' ny taona B.C. 2000 nisy fahavalo nisého avy tany avaratr' atsinanana ary nandresy ny tompon-tany, ka dia nanjaka ela hiany (500 taona, hoy ny sasany) tany Egypta Ambany. "Mpanjaka Mpiandriondry" no anarana ahafantarana ireo vahiny ireo; fa tsy fantatra marina izay nihaviany. (*jereo ny sary miaraka amin' ity.*) Hoy ny sasany fa Asyriana izy; ary ny sasany kosa mihevitra fa Skytiana, na Etiopiana, na Foinikana, na Arabo, izy. Fa tokony hotsarovana fa tamin' ny andro nanjakan' ireo mpanjaka Mpiandri-ondry tany Egypta Avaratra, nisy mpanjaka tompon-tany mbola nanankery tany Egypta Atsimo hiany. Ilay Farao nanjaka tamin' ny nalehan' i Abrahama tany Egypta tokony ho isan' ny mpanjaka Mpiandri-ondry (Gen. xii. 15-20). Ary raha toy ny hevitry ny sasany, Mpiandri-ondry koa ilay Farao nanjaka tany Egypta tamin' ny nitondrana an' i Josefa tany ho andevo, sady nanao soa taminy sy ny mpianakaviny. Fa ilay "mpanjaka vaovao" kosa "izay tsy nahalala an' i Josefa" tao aoriana, sady nahandevo ny Zanak' Isiraely sy nampahory azy, no heverina ho isan' ny mpanjaka tompon-tany, izay nandresy sy nandroaka ny mpanjaka Mpiandri-ondry. Koa ny firenena vahiny (dia ny Zanak' Isiraely) izay efa



*Sarin' ny anankiray amin' ny "Mpanjaka Mpiandri-ondry" tao Egypta.*

nampiandranoin' ny mpanjaka Mpiandri-ondry no nanaovan' ilay mpanjaka vaovao (tompon-tany), saina fandrao hody fahavalony izy ary hanampy ny Mpiandri-ondry, raha sendra hiady amin' ny Egyptiana indray izy ireo. Ary angamba marina izany, na dia tsy fantatra mihitsy aza.

Tokony ho tamin' ny taona B.C. 1525 dia noroahina niala tany Egypta ny mpanjaka Mpiandri-ondry; ary Ames, dia ny mpanjaka voalohany tamin' ny dynasty faha-18, no nanjaka tany Egypta rehetra, na ny Ambony na ny Ambany. Tamin' ny andron' i Ames no nilazana voalohany ny soavaly; ary hatramin' izany dia tonga malaza ny soavalin' ny Egyptiana. Ny Mpanjaka nandimby an' i Ames dia nahery indrindra; ny anankiray nanao ilay tempoly lehibe sy mahagaga an' i Karnak (*jereo ny sariny eo amin' ny teny hoe* NO-AMONA); ary ny anankiray koa nandresy ny firenena maro tany Asia hatrany Nineve aza, ary tany Afrika koa. Ny tempoly sy ny sary vato vaventy nataon' ireo mpanjaka ireo dia ny mahagaga indrindra izay hita any Egypta. Tamin' ny andro nanjakan' ny dynasty faha-19 koa nisy mpanjaka roa lahy natao hoe Rameses II. sy Rameses III. izay nalaza indrindra, na noho ny tafika nentiny, na noho ny tempoly maro nataony. Tamin' ny andron' izy roa lahy Egypta dia nalaza sy nahery indrindra, ka tsy nisy fanjakana nitovy taminy akory. Fa rehefa lasa Rameses III., dia nihena ny herin' ny fanjakana; ary nisy dynasty hafa (dia ny faha-21) izay nanjaka tany Tanis any Egypta Ambany, ary ny mpisoronabe nahazo ny fanjakan' i Egypta Ambony, tany Thebes. Ilay andriambavy Egyptiana izay nampakarin' i Solomona ho vadiny (1 Mpanj. iii. 1) dia tokony ho zanaky ny mpanjaka anankiray izay nanjaka tany Tanis; zahao koa 1 Mpan. xi. 17-19. Ny mpanjaka voalohany amin' ny dynasty faha-22 dia Sheshonk I. (ilay atao hoe "Sisaka" ao amin'ny Baiboly), no nampiray ny fanjakana roa tany Egypta. Izy koa nanome toky an' i Jeroboama, rehefa nikomy tamin' i Solomona izy, ary niaro azy mandra-pahafatin' i Solomona (1 Mpan. xi. 40); ary io Sisaka io koa niakatra hiady tamin' i Rehoboama, zanak' i Solomona, ary nitondra vola betsaka avy tamin' ny Tempoly any Jerosalema sy ny tranon' andriana tao (1 Mpan. xiv. 25, 26). Ny mpanjaka nandimby azy, dia Osorhon I., izay atao hoe Zera ao amin' ny Baiboly, no noresen' i Asa mpanjakan' i Joda (2 Tant. xiv. 9-15). Tamin' ny andro nanjakan' ny dynasty faha-23 sy faha-24 dia maty siona Egypta, fa tamin' ny faha-25 kosa dia nihahery indray izy. Avy tany Etiopia ny mpanjaka tamin' io dynasty io, ary nanao izay zakany izy hanohitra an' i Asyria, izay nandroso hery ka nandresy firenena maro tamin' izay. Ny mpanjaka anankiray tamin' ireo (Sô) nanao fanekem-pihavanana tamin' i Hosea mpanjakan' i Isiraely farany (2 Mpan. xvii. 4); ary ny anankiray koa, dia Tiraka, niakatra hanohitra an' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, izay efa nanao fahirano any Jerosalema tamin' ny andron' i Hezekia (2 Mpan. xix. 9; Isa. xxxvii. 9). Ny dynasty faha-27 dia mpanjaka tompon-tany indray; ary Psameteka I. (B.C. 664) nitondra tafika tany Palestina, ary Asidoda (Azoto) no lasany, rehefa natao fahirano sivy amby roa-polo taona izy. Farao Neko zanany koa niady tany Palestina mba hanohitra an' i Asyria. Tany Megido, Josia, mpanjakan' ny Joda, nifanena tamin' i Neko ka niady taminy, na dia noraran' ny mpanjakan' i Egypta aza izy tsy hanohitra azy, satria efa nasain' Andriamanitra izy hiady amin' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona. Fa tsy nanaiky izany Josia, ka dia resin' i Neko izy ary maty tamin' ny ady (2 Tant. xxxv. 20-24). Fa rehefa afaka kely indray, Neko noresen' i Nebokadnezara tany Karkemisy, B.C. 605-4 (Jer. xlvi. 2). Nisy mpanjakan' i Egypta hafa taorian' izany, dia Farao Hofra, izay naniraka ny miaramilany hanampy an' i Zedekia, mpanjakan' ny Joda farany (Jer. xxxvii. 5, 7, 11), ka dia niala tany Jerosalema andro sasany ny fahavalo. Ary rehefa

lasan' i Nebokadnezara ny tanàna, ny Jiosy izay nandositra dia noraisin' i Hofra tsara ka narovany tany Egypta. Taorian' izany indray Nebokadnezara toa nankany Egypta hiady amin' i Hofra; nefa tsy fantatra marina na resin' ny Babyloniana avokoa izy, na tsia; fa ny mpanjaka izay nandimby an' i Hofra dia nahery hiany. Fa nony tonga nahery kosa ny fanjakan' i Persia, dia resiny avokoa Egypta; ary tamin' ny taona B.C. 525 dia lasan' i Kambyses izy, ka tonga isan' ny fizaran-tany momba ny fanjakan' i Persia. Ary ny amin' ny tantaran' i Egypta taorian' izany, sy ny nitoeran' ny Jiosy maro tany tamin' ny nanjakan' ny mpanjaka Grika maro natao hoe Tolemy (Ptolemy), zahao ALEKSANDRIA sy TOLEMY.

16.—*Ny Tanàna, etc., any Egypta.* Ny tanàna lehibe sy malaza indrindra ao amoron' ny ranomasina any avaratra dia Aleksandria, izay seranana naorin' i Aleksandera Lehibe, B.C. 332. [ALEKSANDRIA.] Raha miala any Aleksandria ka miantsinanana dia tonga any Rosetta, ao amin' ny vavan' ny Neila andrefana. Raha mianatsimo avy tany Rosetta ka manohi-drano dia tonga any amin' izay niorenan' i Saïs, izay isan' ny tanána lehibe tany aloha sady ela indrindra. Ao amin' ny vavan' ny Neila atsinanana ny tanàna Damietta, ary ao atsinanany indray dia izay niorenan' i Pelusium (ilay atao hoe Sina ao amin' ny Baiboly), izay tanàna mafy sady toa vavahadin' i Egypta any atsinanana. Ao anelanelan' i Sina sy ny Neila misy bonga izay nisy Tanis na Zoana, renivohitry ny mpanjaka Mpiandri-ondry. Mbola hita ao ny vato vaventy betsaka nanaovana ny tempoly lehibe, ary ny tsangambato maro (*obelisk*) efa nianjera. Ao atsimo kelin' ny fisampanan' ny Neila misy tsangambato tokana ao amin' izay nitoeran' i Heliopolis, na Ona. (Ny vadin' i Josefa dia zanakavavin' i Poti-fera, mpisorona tany Ona; Gen. xli. 45.) Atsimon' i Ona indray dia Kairo, renivohitr' i Egypta ankehitrany, ary tanàna lehibe dia lehibe izy. Memphis, ilay renivohitra tany aloha, dia an-dafin' ny ony, tokony ho folo maily atsimon' i Kairo. Betsaka dia betsaka ny fasana izay maharitra ho vavolombelon' ny halehiben' ny tanàna; ary ao koa ny pyramida telo lehibe izay atao hoe Pyramidan' i Ghizeh. Efa-joro kitso loha izy; ary ny mahodidina ny ilany efatra amin' ny anankiray dia 746 fita avy,


*Ny Pyramida Lehibe any Egypta.*

ary ny hahavony dia 450 fita. Vato vaventy no nanaovana azy, ary ao anatiny misy efitra vitsy sady kely foana. Ao akaikin' ny pyramida misy sary vaventy atao hoe *Sphinx*. Tahaka ny liona makadiry be miampatra io sary io, ary ny lohany dia tahaka ny loham-behivavy. Tsy mba

vato voarafitra anefa ny Sphinx, fa nendahana avy tamin' ny vatolampy, ary ny halavany dia 188 fita. Fa tsy azo lazaina etoana ny anaran' ny zavatra mahagaga maro izay hita any Egypta raha misy miakatra ny Neila. Ao an-ilany roa mosy tempoly lehibe maro, misy andry vato sy vavahady sy tsangambato sy sphinx maro mitahatra ao an-ilan-droan' ny lalambe miakatra ao amin' ny tempoly. Ny tempoly mahagaga indrindra dia ilay any Karnak sy Luxor; ny anaran' ity tanàna ity ao amin' ny bokin' ny mpaminany dia No, na No-Amona [NO-AMONA]. Misy tempoly sasany koa lavahana ao amin' ny vatolampy ao an-ilan' ny havoana; ary maro sady malalaka ny fasan' ny mpanjakan' i Egypta natao tahaka izany. Ny sarin' ny mpanjaka sasany koa izay natao avy tamin' ny vato tokana, nefa vaventy dia vaventy, dia isan' ny zavatra mahagaga izay hitan' ny vahiny mankany Egypta, indrindra satria tsy hita velively izay nitondrana azy avy tany lavitra. Any an-efitra ao andrefan' ny Neila misy tany mahavokatra tsara nefa kely atao hoe *Oasis*: toa nosy ao afovoan' ny tany maina sy mangentana izy ireo. Any koa ilay lohasaha misy ny farihy atao hoe Natrona; ary misy koa tranon'ny *monk* izay manaraka ny fivavahana fanaon' ny Fiangonana Koptika. Tao koa no nonenan' ny olona maro mitsitokantokana tao an-dava-bato, izay nisaraka tamin' ny havana aman-tsakaizany hahazoany fahamasinana mihoatra noho ny sasany (araka ny heviny). Ao amin' ny efitra atsinanan' ny Neila tsy misy tanàna loatra afa-tsy Soeza ao an-dohan' ny Golfan' i Soeza. Ary mbola hitombo sy hihalehibe io tanàna io noho ny nahavitan' ny lahin-drano lehibe atao hoe "Suez Canal," izay azon' ny sambo lehibe haleha avy amin' ny Ranomasina Mediteraneana ho any amin' ny Ranomasina Mena.

17.—*Faminaniana milaza ny Egypta.* Ny ankabiazan' ny teny faminaniana milaza an' i Egypta dia izao:—Isa. xix.; Jer. xliii. 8-13; xliv. 30; xlvi.; Ezek. xxix.—xxxii. Ny fahoriana izay nanjo ny tany tamin' ny taona hatramin' ny andron' i Nebokadnezara ka hatramin' ny andro nahazoan' ny Persiana ny tany toa lazain' ireo teny ireo indrindra. Fa ny teny sasany kosa dia mbola maizina hatrety, ary angamba ho tanteraka amin' ny andro ho avy izy.—J S.

**Egypta, Ny Loza Folo tany**: zahao LOZA FOLO.

**EHODA**: zanak' i Gera, avy tamin' ny firenen' ny Benjamina izy, ary faharoan' ny Mpitsaran' ny Zanak' Isiraely (B.C. 1336). Izy efa nofidin' ny namany hamono an' i Eglona, mpanjakan' i Moaba, satria Jeriko, izay tao anatin' ny zara-tanin' ny Benjamina, no nataon' i Eglona fonenany, raha nampanompo ny Zanak' Isiraely izy. Nody nanatitra hetra ho an' i Eglona i Ehoda sy hilaza zavatra aminy mangingina, kanjo ny lefom-pohy izay nentiny teny an-tanany ankavia no natsatony tamin' ny kibon' i Eglona, izay matavy be, ka nahafaty azy izy; ary rehefa izany dia nitondra ny Zanak' Isiraely niady tamin' ny Moabita sady nandresy azy; ka dia nandry ny tany valo-polo taona (Mpit. iii. 15-30).—J.W.

**EKLESIA**; zahao FIANGONANA.

**EKRONA**: anankiray tamin' ny tanàna dimy izay toa renivohitry ny Filistina, sady avaratra indrindra tamin' ireo izy (Jos. xiii. 3). Tahaka ny tanàna rehetra any Filistia, Ekrona dia tao amin' ny tany lemaka amoron' ny ranomasina any atsimo; tao amin' ny zara-tanin' ny Joda izy (Jos. xv. 45, 46; Mpit. i. 18), ary isan' ny tanàna izay faritry ny taniny tao avaratra. Tato aoriana indray dia natao isan' ny tananan' ny Dana izy (Jos. xix. 43); fa tsy tanteraka izany, satria lasan' ny Filistina indray izy talohan' ny nanjakan' i Saoly (1 Sam. v. 10). Izay nahalaza an' i Ekrona indrindra dia ny nampandehanan' ny mponina tao ny Fiara ho any Betsemesy. Fa tao no nanaovana kalesy hitondrana ny Fiara, ary ny ombivavy roa izay nofehezina tamin' ny kalesy nandeha an-tsitra-po ka nitarika ny kalesy sy ny Fiara nankany Betsemesy (1 Sam. vi.). Bala-Zeboba no anaran' ny sampy nivavahana tany Ekrona, ary nataon' ny olona ho mahay manasitrana aretina izy (2 Mpan. i. 3). Ekrona efa noravana ela dia ela, araka ny tenin' ny mpaminany (Am. i. 8; Zef. ii. 4); ary tsy misy tanàna ao intsony, fa vohitra kely atao hoe *Akir*; ary misy loharano roa lalina dia lalina izay nahazoan' ny tompon-tany rano tany aloha. —J.S.

**EKSODOSY** na **FAHAFAHANA**: dia ny boky faharoa amin' ny Lalàna na Pentateoka. Teny Grika ny hoe *Exodos*, ary milaza 'fialana' na 'fahafahana,' satria ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta no zavatra malaza indrindra lazain' ity boky ity. Ao amin' ny Eksodosy ny Zanak' Isiraely dia voalaza voalohany ho ary firenena; ary izay nataony hatramin' ny nahafahany tany Egypta ka hatramin' ny nanorenana ny Tabernakely tany Sinay no fototry ny tantara ao amin' ny boky.

A.—*Ny Zavatra lazaina ao amin' ny Eksodosy.* Azo zaraina ho roa toko lehibe ity boky ity, dia (*a*) Tantara, i. 1—xviii. 27; ary (*b*) Lalàna, xix. 1—xl. 38.

I.—Ary *ny Tantara* dia mizara roa indray, toy izao:—(1) Izay zavatra natao ho fanamboarana ny hamonjena ny Zanak' Isiraely tamin' ny fahandevozany; ary (2) ny nahatanterahana izany famonjena azy izany.

(1) Ny voalohany amin' izy roa (i. 1—xii. 36) dia milaza izao zavatra izao:—Ny nihamaroan' ny taranak' i Jakoba tany Egypta, ary ny fahoriany mafy tamin' ny nanjakan' ilay mpanjaka vaovao izay tsy

nahalala ny soa nataon' i Josefa tamin' ny tany sy ny fanjakana (i.); ny nahaterahan' i Mosesy, ny namonjena azy raha mbola zazakely, ny nananganana azy ho zanak' andriana, ny nianarany ny fahendren' ny Egyptiana, ary ny nandosirany niala tany Egypta (ii.); ny niantsoan' Andriamanitra azy ho mpamonjy sy ho mpitari-dalana ho an' ny Isiraely (iii. 1—iv. 17), ary ny niverenany tany Egypta indray (iv. 18-31); ny nihaonan' i Mosesy sy Arona tamin' i Farao hilaza ny tenin' i Jehova ny amin' ny hialan' ny Zanak' Isiraely, ny hatezeran' ny mpanjaka noho izany sy ny nampitomboany ny fanompoana hataon' ny olona (v. 1-21); izay natao indray hampiomana an' i Mosesy sy Arona hanao ny raharahany, mbamin' ny teny milaza ny firazanany (v. 22—vii. 7); ny zavatra mahagaga sy mahatahotra maro nataon' i Jehova hampijaly ny mpanjakan' i Egypta sy ny vahoakany; ary ny nanendrena ny Pasaka voalohany (vii. 8—xii. 36).

(2) Ny fizarana faharoa amin' ny tantara dia milaza ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta, ny nitandremany ny Paska ary ny nitondran' Andriamanitra azy tamin' ny andry rahona sy afo (xii. 37—xiii. 22); ny nanaovan' Andriamanitra lalana tao afovoan' ny Ranomasina Mena handosiran' ny olony, ary ny nandringanany ny Egyptiana izay nanenjika azy hatreo (xiv.); ny hira fifaliana sy fisaorana nataon' i Mosesy sy ny Zanak' Isiraely noho ny namonjen' Andriamanitra azy (xv. 1-21); ny nimonomononan' ny olona noho ny hetaheta sy ny hanoanana nanjo azy (xv. 22—xvi. 3); ny nanomezan' Andriamanitra azy ny mana avy tany andanitra (xxi. 4-36); ny tsi-finoan' ny olona tany Masa sy Meriba (xvii. 1-7); ny nihavian' ny Amaleka hiady amin' ny Isiraely, ary ny nandresen' i Josoa azy (xvii. 8-16); ary ny saina nomen' i Jetro, rafozan' i Mosesy, ny amin' ny hitsarany ny vahoaka (xviii.).

II.—Ny fizarana faharoa lehibe amin' ny boky Eksodosy dia milaza *ny Nanomezana ny Lalàna*, dia ny Didy Folo, ary ny lalàna maro hotandreman' ny Zanak' Isiraely ny amin' ny fanompoany an' i Jehova, dia ny fisoronana sy ny hanaovana ny Tabernakely sy ny fanaka masina rehetra momba ny fivavahana. Ary rehefa vita izany, ny nanaovan' i Mosesy ny zavatra rehetra araka ny marika nomen' i Jehova azy no lazaina voalohany; ny tantaran' ny nisehoan' i Jehova tao an-tampon' i Sinay, ny aizina sy kotrokorana sy ny feon' ny trompetra, ary ny nilazany ny Didy Folo (xix. 1—xx. 21), ary ny didy maro samy hafa koa (xx. 22—xxiii. 33).

Ary koa, ny niakaran' i Mosesy tao antampon' i Sinay (xxiv.); ary ny nampianaran' i Jehova azy ny amin' ny hanaovany ny fiaran' ny fanekena (xxv. 10-22), ny latabatra fametrahana ny mofo aseho (23-30), ny fanaovan-jiro volamena (31-40), ny Tabernakely (xxvii.), ny altara varahina, (xxvii. 1-8), ny kianjan' ny Tabernakely (9-19); ary ny akanjo masina fanaon' ny mpisoronabe (xxviii.), ny hanendrena ny mpisorona rehetra ho amin' ny raharahany (xxix. 1-37), ny fanatitra haterina isan-andro (38-46), ny altara fandoroan-java-manitra (xxx. 1-10), ny vola haterin' isan' olona (11-16), ny tavy varahina (17-21), ary ny ditin-kazo manitra hodorana isan-andro (22-38). Ny anaran' ny olona izay hifehy ny mpiasa amin' ny hanaovana izany rehetra izany dia nolazaina, ary ny nanendrena ny Sabata (xxxi.).

Manaraka izany dia misy tantara indray milaza ny nanaovan' ny Zanak' Isiraely ny ombilahy kely volamena hivavahany (xxxii. 1-6); ny hatezeran' i Jehova sy Mosesy (7-24); ny namonoana ny olona maro noho ny fahotany (25-29); ny fifonana natacn' i Mosesy ary ny namelan' Andriamanitra ny heloky ny olona (xxxii. 30—xxxiii. 23); ny niakaran' i Mosesy tao an-tampon' i Sinay indray, ny nanomezana azy ny didy sasany; ny nidinany hihaona amin' ny olona, tamin' ny tava namirapiratra (xxxiv.). Dia voalaza ny nanaovana ny Tabernakely sy ny fanaka masina rehetra ary ny fitafian' ny mpisorona (xxxv.—xxxix.). Ary ny teny farany milaza ny nanorenana ny Tabernakely sy ny nitokanana azy (xl.).

B.—Ny amin' *izay Nanoratra ny Boky Eksodosy, sy ny Andro ary ny Tany nanoratana azy, etc.*, dia zahao ao amin' ny teny hoe PENTATEOKA.—J.S.

**ELA**: dia anaran' ny olona enin-dahy lazain' ny Test. Tal.; ny anankiray dia isan' ny mpanjakan' ny Isiraely. (1) Anankiray tamin' ny loham-pirenena tany Edoma (Gen. xxxvi. 41; 1 Tant. i. 53). (2) Rain' ny manamboninahitra anankiray isan' izay notendren' i Solomona hanamboatra hanina ho azy sy ny tandapany (1 Mpan. iv. 18). (3) Ny anankiray tamin' ny zanakalahin' i Kaleba, ilay nirahina hisafo ny tany Kanana (1 Tant. iv. 15). (4) Ny anankiray tamin' ny zanakalahin' Iozy, olom-Benjamina (1 Tant. ix. 8). (5) Ny anankiray tamin' ny mpanjakan' ny Isiraely, ary zanak' i Basa mpanjaka. Nanao izay ratsy teo imason' i Jehova izy, ary nony nanjaka roa taona (B.C. 930-929) dia nisotro divay be izy ka mamo tao an-tranon' ny mpanompony anankiray; ka dia novonoin' i Zimry, "kapitenin' ny antsasaky ny fiarakodiany izy." Ny mpianakavin' i Ela sy ny sakaizany novonoina koa; ka dia tsy nisy nanjaka intsony avy tamin' ny mpianakavin' i Basa, ary dia tanteraka tamin' izay ny teny efa nolazain' i Jeho mpaminany (1 Mpan. xvi. 6-14). (6) Rain' i Hosea, mpanjakan' Isiraely farany (2 Mpan. xv. 30; xvii. 1).—J.S.

**ELAHA, Lohasaha:** dia izay nitobian' ny Zanak' Isiraely tamin' ny namonoan' i Davida an' iGoliata (1 Sam. xvii. 2, 19; xxi. 9). *Elah* dia teny Hebreo milaza hazo vaventy atao hoe *terebinta*, ary ny lohasaha nahazo ny anarany tamin' ny habetsahan' ny terebinta naniry tao. Tao amin' ny zara-tanin' ny Joda io lohasaha io, an-tsisin' ny tany lemaka amoron-dranomasina izay fonenan' ny Filistina, ary roa ambin' ny folo maily ao atsimo-atsinanan' i Jerosalema (Jos. xv. 33, 35). *Wady es-Sumpt* no anaran' ny lohasaha ankehitriny, dia avy tamin' ny *akasia* maniry ao, ary mbola misy *terebinta* vaventy ao koa.—J.S.

**ELAMA:** dia anaran' ny zanakalahy matoan' i Sema (Gen. x. 22), ary tahaka ny olona maro avy tamin' ny taranak' i Noa, dia razan' ny firenena anankiray izy; ary ny tany nonenan' izany firenena izany dia nantsoina araka ny anaran-drazany (Gen. xiv. 1, 9; Isa. xi. 11; xxi. 2; Jer. xxv. 25; xlix. 34-39; Ezek. xxxii. 24; Dan. viii. 2). Ny tany Elama lazain' ny Test. Tal. dia tany atsimon' i Asyria sy atsinanan' i Persia; natao hoe Cissia tamin' ny tantara sasany izy, ary Susis, na Susiana, tamin' ny boky geografy teo aoriana. Elama dia tany be tendrombohitra izay nampisaraka ny tany lemaka any Mesopotamia sy ny tany avo any Persia, ary koa, tany iva sady mahavokatra ao ambodin' ny tendrombohitra, anelanelan' ireo sy ny ony Tigrisy. Olona taranak' i Sema sy havan' ny Arameana sy ny Asyriana no nahazo an' i Elama ho fonenany; ary efa tonga fanjakana lehibe sy mahery izy tamin' ny andron' i Abrahama, fa ny mpanjakan' i Elasara (Kaldea) sy Sinara (Babylonia) no nanoa ny mpanjakan' i Elama ka niaraka taminy mba hiady (Gen. xiv. 1-12). Tamin' izany Elama dia nahery indrindra tamin' ny fanjakana rehetra tany Mesopotamia, dia tahaka an' i Babylona tany aloha (Gen. x. 10), ary tahaka an' i Babylona sy Asyria tao aoriana. Tsy naharitra ela anefa ny fanjakan' i Elama; fa rehefa nihena ny herin' i Asyria, dia niaraka tamin' ny Babyloniana ka niady tamin' i Asyria izy; ary taorian' izany dia lasan' ny Babyloniana Elama. Fa rehefa lasan' ny Persiana kosa ny fanjakan' i Babylona, Elama koa dia tonga isan' ny fizaran-tany notapahin' ny Persiana; zahao Est. i.; Dan. v., vi.; Ezr. iv. 9; Isa. xxi. 2; xxii. 6; ary Susa renivohiny dia tonga isan' ny tanàna lehibe nitoeran' ny mpanjakan' i Persia (Dan. viii. 2). Dia hita amin' izany niovaovan' ny toetr' i Elama izany ny nahatanterahana ny tenin' i Jeremia voalaza teo ambony. Ary ankehitriny ny tany natao hoe Elama dia anatin' ny fanjakan' i Persia. Ireo "Elamita," izay lazaina ao amin' ny Asa. ii. 9 ho efa tonga tany Jerosalema tamin' ny andro Pentekosta niaraka tamin' ny olona maro, angamba dia taranaky ny Jiosy avy tamin' ny firenena folo, izay tafatoetra tany Elama ka tsy niverina tamin' ny tanin-drazany.—J.S.

**ELASARA:** dia anaran' ny tany anankiray any Asia; Arioka mpanjakany niaraka tamin' ny mpanjakan' i Elama sy Sinara nitondra tafika tany Kanana tamin' ny andron' i Abrahama (Gen. xiv. 1). Tsy fantatra marina izay nitoeran' io tany io; nefa kosa, satria voalaza miaraka tamin' i Elama sy Sinara, dia angamba tany Mesopotamia hiany izy. Raha toy ny hevitry ny sasany, Elasara dia sahala amin' ilay Telasara voalazan' ny 2 Mpan. xix. 12.—J.S.

**ELATA,** na **ELOTA:** dia anaran' ny tanàna anankiray tany amin' ny tany Edoma, ka lazaina miaraka amin' i Ezion-gebera; fa tao amin' ny lohany ny andrefana amin' ireo golfa roa izay rantsan' ny Ranomasina Mena, izay natao hoe *Sinus Elaniticus*, fa ankehitriny kosa, Golfan' i Akaba, izy. Lazaina voalohany izy amin' ny teny milaza ny nandehandehanan' ny Zanak' Isiraely (Deo. ii. 8), ary teo aoriana indray dia lasan' i Davida, rehefa resiny ny tany Edoma (2 Sam. viii. 14). Avy tany no nialan' ny sambon' i Solomona (1 Mpan. ix. 26; 2 Tant. viii. 17); fa nony nikomy ny Edomita tamin' ny andron' i Jorama, dia tsy nanaiky ny Isiraelita ho tompony intsony ny olon' i Elata (2 Mpan. viii. 20), nefa kosa lasan' i Azaria, mpanjakan' i Joda, indray ny tanàna (xiv. 22). Rehefa afaka izany indray, "Rezina, mpanjakan' i Syria, dia nahalasa an' i Elota ho isan' ny fanjakan' i Syria ka nandroaka ny Jiosy hiala tao; ary ny Syriana nankany Elota ka monina ao mandraka andro any" (2 Mpan. xvi. 6). Tsy voalaza loatra intsony ny tanàna raha tsy tonga ny andro nanjakan' ny Romana, fa nihena lalandava ny lazany. Toa nihalehibe indray izy rehefa lasan' ny Mohamedana ny tany; fa ankehitriny kosa dia kely foana izy, ary *Eylah* no anarany.—J.S.

**ELDADA** (*Tian' Andriamanitra*) sy **MEDADA:** izy roa lahy dia isan' ny fito-polo lahy izay notendren' i Mosesy hanampy azy tamin' ny nanapahany ny Zanak' Isiraely. Raha sendra vory ny namany nanodidina ny Tabernakely hitadiavany izay hitarihan' Andriamanitra azy, dia tsy teo izy roa lahy, fa naminany sy nampianatra ny olona tao an-toby. Ary Josoa dia nanambara izany tamin' i Mosesy mba handrarany azy; fa tsy nety nandrara azy akory Mosesy, fa naniry kosa mba hanam-panahy tahaka azy roa lahy aza ny olona rehetra (Nom. xi. 26-29).—P.G.P.

**ELEALE** (*Havoan' Andriamanitra*): dia tanàna tany Moaba tao atsinanan' i Jordana. Niorina tao an-tampon-tendrombohitra izy, ka izany no nahazoany ny anarany. Lasan' ny firenen' i Robena ny tanàna, dia naorin' ireo indray (Nom. xxxii. 37), ary tao amin' ny sisin' ny zara-tanin' ny Robena sy ny Gada izy (Jos. xiii. 26). Rehefa nihena ny herin'

ny fanjakan' ny Jiosy, dia lasan' ny Moabita indray Eleale, ary dia nolazain' ny mpaminany tamin' izany fa isan' ny tanàna an' i Moaba izay haringana izy; zahao Isa. xv. 4; xvi. 9; Jer. xlviii. 34. Betsaka ny trano rava mbola hita ao mbamin' ny mànda izay nanodidina ny tanàna; *El-'al* no anarany ankehitriny.—J.S.

**ELEAZARA** (*Andriamanitra mpanampy*): dia anaran' ny olona maro tao amin' ny Jiosy, sady hita matetika ao amin' ny Soratra Masina; fa izay voalaza eo ambany dia malaza indrindra.

**Eleazara** (1): zanakalahin' i Arona fahatelo izy (Ek. vi. 23, 25); rehefa maty tampoka Nadaba sy Abiho zokiny ka tsy niteraka (Lev. x. 1; Nom. iii. 4), Eleazara no notendrena ho mpifehy ny Zanak' i Levy (Nom. iii. 32). Raha mbola velona rainy, izy sy Itamara zandriny nanao ny raharahan' ny fisoronana; ary taloha kelin' ny nahafatesan' i Arona tao an-tampon' i Hora, Eleazara no nampitafin' i Mosesy ny akanjo masina fanaon' ny mpisoronabe, ka dia nandimby an' i Arona tamin' izany raharaha lehibe izany izy (Nom. xx. 25-28). Niaraka tamin' i Mosesy Eleazara nampanisa ny Zanak' Isiraely (xxvi. 3); ary rehefa lasan' ny Isiraelita ny Tany Masina, dia izy sy Josoa no nizara ny tany (Jos. xiv. 1). Niara-belona tamin' i Josoa izy, ary nifanaraka tsara sady nifanampy izy roa lahy. Eleazara no heverina ho velona dimy amby roa-polo taona taorian' ny nidiran' ny Zanak' Isiraely tao amin' ny Tany Masina, ary ny teny farany ao amin' ny Bokin' i Josoa milaza ny nahafatesany sy ny nandevenana azy.

**Eleazara** (2): zanakalahin' i Abinadaba tany Kirjata-jearima, ary notendrena hitandrina ny Fiaran' Andriamanitra izy raha mbola nipetraka tao an-tranon-drainy izany (1 Sam. vii. 1).

**Eleazara** (3): zanak' i Dodo Ahohita, ary anankiray tamin' ilay olo-mahery telo lahy izay nalaza indrindra tamin' ny miaramilan' i Davida. Izy sy ny namany namely ny Filistina, rehefa lasa nandositra ny olon' Isiraely, ary niady izy "mandra-pahavizan' ny tanany ka efa niraikitra tamin' ny sabatra." Izy sy ny namany roa lahy koa namaky ny filaharan' ny miaramila Filistina, ka nanovo rano avy tamin' ny fantsakana tao Betlehema, rehefa reny ny nanirian' i Davida hisotro rano avy amin' izany (2 Sam. xxiii. 9, 13-17).

**Eleazara** (4): Levita, zanaky Mahly, ary zafin' i Merary, izy (1 Tant. xxiii. 21, 22). (5) Mpisorona anankiray tamin' ny nitokanana ny Tempoly tamin' ny andron' i Nehemia (Neh. xii. 42). (6) Zanak' i Parosy, izay efa nampaka-bady avy tamin' ny vahiny, fa nampody azy indray (Ezr. x. 25). (7) Zanak' i Finehasy Levita (Ezr. viii. 33). (8) Zanak' i Elioda, izay voalaza eo amin' ny firazanan' i Jesosy Kristy (Mat. i. 15).—J.S.

**ELEFANTA**: tsy misy teny milaza ny elefanta amin' ny Soratra Masina, kanefa maro ny teny milaza ny "ivory," izay vangin' ny elefanta. Roa karazana izany biby makadiry be izany. Ny anankiray hita any Asia, ary ny anankiray kosa any Afrika; fa ny any Afrika dia kelikely sady lava loha noho ny any Asia, ary ny sofiny koa dia makadiry sady manarona ny sorony; ary raha manetsiketsika izany izy dia mikopakopaka amin' ny rivotra ka misy feo toy ny ataon' ny elatry ny vorona lehibe; fohy ny rambony noho ny an' ny elefanta any Asia, samy hafa ny toetry ny nifiny, ary manana vangy roa lava izy; fa ny any Asia dia ny lahy hiany no manana izany.



*Elefanta.*

Rehefa lehibe ka mitsahatra tsy mitombo intsony ny elefanta, dia hatramin' ny refy sy mamaki-tratra ka hatramin' ny faharoa na mahery kely aza ny hahavony; fohy ny vozony, ka saiky tsy mahay miherika izy; ary raha te-hijery ny ao am-bohony izy, dia tsy maintsy mihodina mihitsy; lehibe ny ranjony, ary saiky ao afovoany tahaka ny amin' ny olona ny lohaliny; ka raha mbola tanora izy dia afaka mandohalika moramora, kanefa rehefa antitra dia sarotra aminy ny manao izany, ka dia matory mitsangana izy.

Mainty mangavoka ny ankabiazan' ny elefanta, kanefa misy fotsifotsy, ary sarobidy ireo. Ny orony lava no zavatra mahagaga indrindra amin' ny tenany rehetra. Indraindray valo fita ny halavany; ary ny ao am-potony dia dimy fita sy sasany ny manodidina azy; poakaty izany sady nofo hiany, ary eo amin' ny tendrony misy vavorona roa tahaka ny an' ny lambo, ary na dia iray hiany aza ny ivelany, mizara roa ny ao anatiny. Ny orony lava dia azony hetsehina amin'izay tiany hanaovana azy, fa hainy halavaina sy hafohezina ary afaingoka sy atsotra, sady mora alefitra mba haka zavatra kely na

hanongotra hazo lehibe; ary misy zavatra tahaka ny tongotry ny bibin-tsaonjo ao ambanin' ny orony lava mba hahaizany hamihina tsara ny zavatra tiany hohazonina. Ao amin' izany koa no iainan' ny elefanta sy isetroany rano ary animboloany; ary ao akaikin' ny tendrony misy mibontsona tahaka ny rantsan-tànana, ka dimy intsa no halavany; ary hainy hetsiketsehina koa izany toy ny orony lava hiany; mahay maka paingotra amin' ny gorodona izy sy mamaha ny vonan-kofehy; mahay mamoha hidimbaravarana, ary mahay manoratra amin' ny penina aza izy.

Tokony holazaina koa ny halehiben' ny vangin' ny elefanta, fa tsy mahasoa azy amin' ny fitsakoana hanina ireo, fa mba hiadiany amin' ny fahavalony hiany; maniry avy amin' ny valanoranony ambony ireo; ary ny halavany dia mihoatra noho ny refy indraindray; ary ny lanjan' ny antonontonony dia tokony ho fito-polo amby roan-jato livatra. Ny lanjan' ny elefanta lehibe dia enina arivo na fito arivo livatra.

Ny vanginy dia tsara hatao zavatra maro, dia ny zaran-antsy sy ny zava-maneno sasany, toy ny harimony sy ny piano, sady hanaovan-tsary sy ny kilalao samy hafa koa, etc., izy. Ny olona mahay indrindra manamboatra ny ivory dia ny olona any Tsina (China). Zava-tsara sady saro-bidy ny ivory; dia Solomona, izay mpanjaka be harena, "nanao seza fiandrianana ivory lehibe, ka nopetahany takela-bolamena tsara indrindra" (1 Mpan. x. 18); ary ny sambony nitondra ivory avy tany India (x. 22). Ary amin' ny Baiboly dia misy teny milaza fa izany no ahafantarana ny manankarena; vakio 1 Mpan. xxii. 39; Sal. xlv. 8; Ezek. xxvii. 6; Am. iii. 15; vi. 4.—I.D.

**ELHANANA**: mpiady mahery sy malaza tamin' ny andron' i Davida izy; zanakalahin' i Jaira izy, ary namono an' i Lahmy, rahalahin' i Goliata, izay nanan-jaran-defony dia tahaka ny voditenona (2 Sam. xxi. 19; 1 Tant. xx. 5).

**Elhanana**: (2) zanakalahin' i Dodo tany Betlehema izy, ary isan' ny miaramila voafantina telo-polo lahy izay nanompo an' i Davida (2 Sam. xxiii. 24; 1 Tant. xi. 26).—T.T.M.

**ELIA na ELIJA** (*Jehova no Andriamanitra*). Miseho tampoka ao amin' ny Baiboly ny anaran' ity lehilahy ity; ary na dia mpaminany lehibe sy malaza aza izy, tsy misy teny milaza ny anaran' ny ray aman-dreniny, na ny tanàna nahaterahany. "Elia Tisbita, isan' ny nivahiny tany Gileada" (1 Mpan. xvii. 1), no teny voalohany ahafantarantsika azy; ary ny sasany mihevitra fa ny hoe "Tisbita" dia avy tamin' ny anaran' ny tanàna nahabe azy; koanefa tsy fantatra izay tanàna nanana anarana toy izany. Fa ny sasany kosa mihevitra fa Elia dia vahiny tamin' ny Zanak' Isiraely, ary ny teny hoe Tisbita dia azo adika hoe *vahiny*, hoy izy. Raha vao niseho izy dia naminany teo anatrehan' i Ahaba mpanjaka nanao hoe: "Tsy hisy ando na ranonorana akory amin' izao taona izao, raha tsy araka ny teniko." Ary ny hihavian' izany tsy nisy fotoana, fa araka ny tenin' i Elia hiany, mba tsy hananan' i Ahaba fanantenana avy amin' ny mpaminany sandoka. Ary rehefa tanteraka ny tenin' i Elia, ary notadiavin' i Ahaba sy Jezebela vadiny hovonoiny izy, Elia dia narovan' Andriamanitra, ary tao amoron' ny renirano Kerita no nitoerany [KERITA]; fa nitondran' ny goaika mofo sy hena izy isa-maraina, ary mofo sy hena isan-kariva (xvii. 3-7). Misy ny olona sasany anefa mihevitra fa ny teny nadika hoe "goaika" dia tokony adika hoe "Arabo;" ary dia ataony fa olona hiany no nitondra hanina ho azy. Nefa tsy zavatra lehibe amin' Andriamanitra na dia vorona toy ny goaika aza no nitondra hena sy mofo hohanin' i Elia. Ary rehefa tanteraka ny anton' ny nanirahan' Andriamanitra azy tany, dia ritra ny rano teo amin' ny ony; ka dia tonga tamin' i Elia indray ny tenin' Andriamanitra mampandeha azy ho any Zarefata, tanàna tao amoron-dranomasina any avaratra. Dia tao an-tranon' ny mpitondratena anankiray tany no nanaovan' i Elia fahagagana malaza; fa ny lafarina sy ny diloilo kely nananan' ilay vehivavy dia tsy nety ho lany. Ary tao koa no nananganan' i Elia ny zanaky ny mpitondratena tamin' ny maty (xvii. 9-24).

Ary dia nizahan' Andriamanitra toetra indray ny finoan' i Elia, raha nadiva ho tapitra ny mosary. Fa na dia nitady ny ainy aza Ahaba sy Jezebela, dia niseho tampoka tamin' i Obadia, mpanompon' i Ahaba, izy, ka naniraka azy haka an' i Ahaba mba hihaona aminy. Ary rehefa tonga ny mpanjaka, Elia nananatra azy noho ny hadisoany dia nandidy azy hamory ny mpaminany rehetra izay nanompo an' i Bala sampy ho any Karmela, mba ho hitan' ny olona marimarina izay Andriamanitra tokoa, na Jehova, na Bala. Ary ny famantarana nomen' i Elia dia ny afo avy any an-danitra handoro ny fanatitra hateriny. Koa ny mpisorona an' i Bala namono omby ka nametraka azy teo ambonin' ny alitara, dia niantso hatramin' ny maraina ka hatramin' ny hariva mba hampidinan' i Bala afo handoro sy handany ny fanatitra. Nefa tsy nisy nihaino na namaly azy. Fa Elia kosa, rehefa namboariny ny fanatitra, sady nasiany rano betsaka teo amboniny, dia nivavaka tamin' i Jehova; ary Andriamanitra namaly azy ka nampidina ny afo, izay nandany tsy ny fanatitra hiany fa ny rano aza izay nahafeno ny hady nanodidina izay nanaterany azy. Koa na dia efa nisalasala ela aza ny olon' Isiraely, rehefa hitany izany zavatra mahatalanjona izany, dia niankohoka ka niantso hoe: "Jehova, Izy no Andriamani-

tra! Jehova, Izy no Andriamanitra!" Ary niaraka tamin' izay Elia dia nampamono ny mpaminany an' i Bala, araka ny lalàna ny amin' ny fanompoan-tsampy; ary tsy nisy sahy hisakana azy. Ary rehefa vita izany, dia niposaka ny rahona kely, ka nitombo ambara-paha-maintin' ny lanitra avokoa, ary tonga ny ranonorana be; fa raha mbola tsy latsaka izany, dia nitsangana teo amin' ny kalesin' i Ahaba hankany Jezirela, fa Elia koa nihazakazaka teo alohany ho any am-bavahadin' ny tanàna. Vakio 1 Mpan. xviii.; Lio. iv. 25; Jak. v. 17.

Toa resy am-panahy Ahaba, fa Jezebela kosa nikasa hamaly ratsy an' i Elia noho ny namonoany ny mpaminany sandoka. Nianiana tamin' ny anaran' ny andriamaniny izy fa tahaka ny namonoan' i Elia ny mpaminany an' i Bala no hamonoany an' i Elia kosa. Dia naniraka tamin' i Elia izy, hilaza fa izany no kasainy hatao aminy amin' ny ampitso. Angamba natahotra hamono an' i Elia tamin' izany izy, fa nikasa hampandositra azy hiala amin' ny taniny. Ary raha izany tokoa no noheverin' i Jezebela, dia tanteraka ny heviny, fa lasa nandositra Elia, dia namaky an' i Joda, ka tsy nijanona mandra-pahatongany tany Horeba, ilay tendrombohitra nisehoan' Andriamanitra tamin' ny olony tamin' ny nanomezana ny Lalàna. Dia hitantsika fa Elia, izay efa sahy hanohitra ny mpaminany mpanompo sampy sy ny vahoaka ary ny mpanjakany, dia natahotra ny tenin' ny vehivavy anankiray ka toa tsy natoky ny herin' Andriamanitra hiaro azy intsony. Fa Andriamanitra kosa tsy mba nahafoy azy, fa tany Horeba no nahitan' i Elia fahagagana izay fanambarana ny herin' Andriamanitra. Tamin' ny nalehany nankany Horeba, tsy nihinankanina akory izy 40 andro sy 40 alina. Ary rehefa tonga tao izy, dia nisehoany ny varatra sy ny horohoron-tany ary ny afo, izay natahotra azy; fa rehefa afaka izany, dia nandre ny feon' Andriamanitra, dia teo malemy sy mora, nanontany azy hoe: "Manao inona atỳ hianao, ry Elia?" fa efa nandositra lavitra tamin' izay nametrahan' Andriamanitra azy izy. Ary ny teny nentiny nanala tsiny dia ny hoe: "Izaho irery hiany no sisa" (tamin' ny mpanompon' Andriamanitra), "nefa mbola mitady hahafaty ny aiko koa izy." Koanefa Andriamanitra nanambara taminy fa mbola nisy olona 7000 izay tsy nety niondrika tamin' i Bala na nanompo azy. Ary dia nasain' Andriamanitra izy hitondra teny any amin' i Ahaba, hilaza ny fampijaliana hahatratra azy noho ny ratsy nataony (1 Mpan. xix. 1-18).

Fa tamin' izany andro izany Ahaba dia mbola finaritra noho ny tsy nahatanterahana ny teny mafy efa nolazain' i Elia matetika, dia niantafika izy ary nitady izay handroahany an' i Nabota hiala amin' ny tanimboliny. Nefa raha vao maty Nabota, ary nandeha haka ny tanimboliny Ahaba, dia indro, Elia nijanona teo anatrehany ka nanambara zavatra izay nampivaloarika ny tarehiny, dia ny fahafatesana mahamenatra izay hanjo azy, fa holelafin' ny alika ny rany (1 Mpan. xxi.).

Ary rehefa afaka izany dia niseho indraindray foana Elia, ary angamba nikely aina nampianatra tao amin' ny sekolin' ny mpaminany izy. Rehefa maty Ahaba, Ahazia zanany no nandimby azy; fa izy koa tsy nanompo an' i Jehova, ary raha narary mafy izy dia naniraka tamin' i Bala-zeboba, andriamanitr' i Ekrona, hanontany na ho faty izy, na ho sitrana. Fa ny olona nirahiny nifanena tamin' ny lehilahy anankiray izay nampiverina azy; ka dia nasainy nilaza tamin' i Ahazia izy ireo fa tsy hidina hiala amin' izay farafara niakarany, fa ho faty tokoa izy. Ary rehefa voalazan' ny iraka ny fomban' ilay lehilahy nifanena taminy, dia fantatry ny mpanjaka fa izy no Elia, ka dia naniraka miaramila hisambotra azy izy. Nefa ny miaramila 50 lahy nirahiny voalohany dia matin' ny afo avy tany an-danitra. Dia naniraka 50 lahy indray izy, kanefa matin' ny afo koa izy. Fa ny mpifehy ny miaramila 50 izay nirahin' i Ahazia fanintelony dia nifona tamin' i Elia mba tsy hovonoina izy sy izay nomba azy. Dia niaraka taminy Elia ka nilaza tamin' ny mpanjaka fa ho faty izy (2 Mpan. i.).

Ary rehefa antomotra ny andro hialan' i Elia amin' izao fiainana izao, dia nandeha nitety ny sekolin' ny mpaminany izy, ary Elisa koa niaraka taminy. Tao amoron' i Jordana no nitsangantsanganan' izy mianaka, fa Elia te-hita ny ony ary handia indray mandeha ny tanin-drazany. Dia nalainy ny lambany ka navalony, ary nokapohiny ny rano; dia nisaraka ho roa ny rano, ka tany maina no nalehan' izy roa lahy. Ary raha mbola niresaka Elia sy Elisa, dia indro, nisy kalesy afo sy soavaly afo niseho ka nampisaraka azy roa lahy, ary Elia dia niakatra tamin' ny tadio ho any an-danitra (2 Mpan. ii. 1-11). Ka dia Elia, tahaka an' i Enoka koa, no nomena ny voninahitra lehibe ny miala amin' izao fiainana izao nefa tsy mahita fahafatesana; fa ny tenany nentina tany an-danitra niaraka tamin' ny fanahiny ka tsy nahita ny lo.

Tamin' ny niovan' i Kristy tarehy tany an-tendrombohitra avo, Elia niseho indray niaraka tamin' i Mosesy, ka niresaka tamin' ny Tompo ny amin' ny hahafatesany, ary hitan' i Petera sy Jakoba ary Jaona izy (Mat. xvii. 3). Nalaza indrindra tamin' ny mpaminany izy, ka dia niseho toa solombavan' izy rehetra hanaiky an' i Jesosy ho nahatanteraka ny tenin' ny mpaminany.—G.A.S.

**ELIABA:** (1) zanakalahin' i Helona izy, ary lehiben' ny firenen' ny Benjamina tamin' ny nandehandehanany tany an-efitra (Nom. i.

9; ii. 7; vii. 24). (2) Olon-dRobena, zanak' i Palo, ary rain' i Datana sy Abirama (Nom. xxvi. 8, 9; Deo. xi. 6). (3) Zanakalahy matoan' i Jesy, rain' i Davida. Lehilahy lava sady tsara tarehy izy, ary nanaraka an' i Saoly mpanjaka hiady amin' ny Filistina. Fa niavonavona kosa izy ka naneso an' i Davida zandriny noho ny fahasahiany sy ny faniriny hahita ny ady; kanefa nolavin' Andriamanitra izy, satria hitan' i Jehova izay tao am-pony. Zahao 1 Sam. xvi. 6, 7; xvii. 13, 28; 1 Tant. ii. 13. (4) Levita izay isan' ny antokony faharoa ka voatendry hitendry ny zava-maneno teo amin' ny Tempoly tamin' ny andron' i Davida, sady mpiandry varavarana koa izy (1 Tant. xv. 18, 20; xvi. 5). Nisy roa lahy hafa koa natao hoe Eliaba: zahao 1 Tant. vi. 27; xii. 9.—J.S.

**ELIADA** (*Izay fantatr' Andriamanitra*). (1) Isan' ny zanakalahin' i Davida izy ka teraka taminy rehefa tafatoetra tsara tany Jerosalema ny fanjakany (2 Sam. v. 16; 1 Tant. iii. 8). (2) Rain' i Rezona, mpifehy ny jiolahy izay nanahirana an' i Solomona, ka tonga mpanjakan' i Syria tao aoriana (1 Mpan. xi. 23). (3) Mpifehy ny miaramilan' ny Benjamita, izay nanaraka an' i Josafata mpanjaka hiady, ka nitarika olona 200,000 izay nitondra tsipika sy ampinga. Lazaina ho lehilahy mahery miady sady sahisahy izy (2 Tant. xvii. 17).—J.S.

**ELIAKIMA** (*Izay efa nasandratr' Andriamanitra*): zanakalahin' i Hilkia izy, sady mpitandrina ny tranon' i Hezekia mpanjaka (Isa. xxxvi.; 2 Mpan. xviii. 18, 26); ary nandimby an' i Sebna, izay naongana ho valin' ny fireharehany (Isa. xxii. 15-20). Lehilahy tsara fanahy Eliakima, fa hoy ny tenin' Andriamanitra milaza azy: "Eliakima mpanompoko;" ary hitantsika koa izany amin' ny nataony tamin' ny nanafihan' i Sankeriba an' i Jerosalema (2 Mpan. xviii. 37; xix. 1-5); ary indray, tamin' izay nataony raha mbola nanao ny raharahan' ny fanjakana izy, fa lazaina ho "tonga rain' ny mponina tany Jerosalema sy ny taranak' i Joda izy" (Isa. xxii. 21).

(2) **Eliakima** koa dia tena-anaran' i Joiakima, mpanjakan' ny Joda, izay zanak' i Josia (2 Mpan. xxiii. 34). Zahao JOIAKIMA. (3) Mpisorona anankiray tamin' ny andron' i Nehemia, izay nanampy tamin' ny nanokanana ny mandan' i Jerosalema, rehefa voaorina indray izany (Neh. xii. 41). (4) Zanakalahy matoan' i Abioda ary rain' i Azora izy, araka ny teny milaza ny firazanan' i Jesosy Kristy nosoratan' i Matio (i. 13). (5) Zanakalahin' i Melea ary rain' i Jonana, eo amin' ny firazanan' i Jesosy Kristy nosoratan' i Lioka (iii. 30, 31).—T.T.M.

**ELIAMA**: rain' i Batseba, vadin' i Davida, izy (2 Sam. xi. 3). (2) Zanak' i Ahitofela, ary anankiray tamin' ny miaramila "telo-polo lahy maherin' i Davida" (2 Sam. xxiii. 34).—P.G.P. [Raha toy ny lovan-tsofina tanan' ny Jiosy, olona iray hiany izy roa lahy.]

**ELIASIBA**: dia anaran' ny olona maro voalazan' ny Test. Tal.; zahao 1 Tant. iii. 24; xxiv. 12; Ezr. x. 24, 27, 36; Neh. iii. 1, 20, 21. Ny farany amin' ireo, izay voalaza koa ao amin' ny Ezr. x. 6, dia mpisoronabe tany Jerosalema tamin' ny nanorenana ny tanàna indray, sady nazoto nampandroso izany. Toa havan' i Tobia Amonita izy, ary rehefa lasa i Nehemia, dia namboatra trano honenan' i Tobia tao amin' ny kianjan' ny Tempoly. Fa rehefa tonga indray Nehemia, dia sady tezitra no nalahelo indrindra noho izany izy, ka nampiala an' i Tobia (Neh. xiii. 4-9).—J.S.

**ELIELA**: dia anaran' ny olona sivy lahy voalazan' ny Test. Tal. (1) Anankray, tamin' ny lohan' ny antsasaky ny firenen' i Manase, izay nitoetra tany atsinanan' i Jordana (1 Tant. v. 24). (2) Zanak' i Toa, tamin' ny mpianakavin' i Kohata (1 Tant. vi. 34). (3 sy 4) Loholona tamin' ny firenen' i Benjamina izy roa lahy (1 Tant. viii. 20, 22). (5) Lehilahy avy tany Mahava, isan' ny olona sahisahy tamin' ny miaramilan' i Davida (1 Tant. xi. 46). (6) Anankiray koa tamin' ireo (xi. 47). (7) Anankiray tamin' ireo Gadita izay nankany amin' i Davida tany an-efitra (xii. 11). (8) Lohan' ny taranak' i Hebrona, avy tamin' ny firenen' i Kohata (xv. 9, 11). (9) Levita anankiray notendren' i Hezekia handray sy hitahiry ny fanatitra sy ny fahafolon-karena naterina tao amin' ny Tempoly (2 Tant. xxxi. 13).—J.S.

**ELIEZERA** (*Andriamanitra no fanampiko*). Maro ny olona natao hoe Eliezera voalaza ao amin' ny Test. Tal.; dia

**Eliezera** (1): dia anaran' ilay lehilahy tokony ho nandova an' i Abrahama, raha tsy niteraka izy. Avy tany Damaskosy izy; nefa tsy hita marina na havan' i Abrahama izy, na mpanompony isan' ny ompikeliny. Raha toy ny hevitry ny maro, io Eliezera io sy ilay "lehiben' ny mpanompony (Abrahama) teo an-tranony, izay mpanapaka ny nananany rehetra" (Gen. xxiv. 2), izay nirahin' i Abrahama tany Padan-arama haka vady ho an' i Isaka, dia olona iray hiany. Nefa kosa, tsy misy teny manamarina izany; ary raha toy ny hevitry ny sasany indray, Eliezera dia havan' i Abrahama, ka tokony ho nandova azy raha tsy nanan-janaka izy (Gen. xv. 2).—J.S.

**Eliezera** (2): zanakalahin' i Mosesy faharoa, ary teraka tany Midiana raha mbola nivahiny tao Mosesy. Nomen-drainy izany anarana izany izy satria hoy izy hoe: "Ny Andriamanitry ny razako no namonjy ahy ka nahafaka ahy tsy ho voan' ny sabatr' i Farao" (Eks. xviii. 4; 1 Tant. xxiii. 15, 17).

**Eliezera** (3): zanakalahin' i Bekera, anankiray tamin' ny zakalahin' i Benjamina (1 Tant. vii. 8). (4) Mpisorona anankiray

tamin' ny nanjakan' i Davida, ary voatendry hampaneno ny trompetra teo alohan' ny Fiara, raha nentina avy tamin' ny tranon' i Obed-edoma ho any amin' ny tranon' i Davida izany (1 Tant. xv. 24). (5) Zanakalahin' i Zikry, mpanapaka ny Robenita tamin' ny nanjakan' i Davida (1 Tant. xxvii. 16). (6) Zanakalahin' i Dodavaho, avy tany Maresa tao amin' ny tany Joda; dia mpaminany izay nananatra an' i Josafata noho ny nihavanany tamin' i Ahazia, mpanjakan' ny Isiraely (2 Tant. xx. 37). (7) Lehilahy lehibe anankiray, dia olona nanan-tsaina izay nirahin' i Ezra niaraka tamin' ny sasany avy amin' ny Ahava ho an' i Kasifia, hitaona ny Levita sasany sy ny Netinima hiaraka aminy ho any Jerosalema (Ezr. viii. 16). (8, 9, 10) Mpisorona, sy Levita, ary Isiraelita anankiray avy tamin' ny zanak' i Harima, izay efa nampaka-bady vehivavy hafa firenena (Ezr. x. 18, 23, 31). (11) Zanakalahin' i Joreima, ary isan' ny razan' i Jesosy Kristy araka ny nofo (Lio. iii. 29).—T.T.M.

**ELIFAZA** (*Andriamanitra mahery*): zanak' i Esao sy Ada izy, ary rain' i Temana (Gen. xxxvi. 4; 1 Tant. i. 35, 36).

**Elifaza** (2): anankiray tamin' izy telo lahy sakaizan' i Joba izy (Job. ii. 11), ary natao hoe "Temanita:" koa amin' izany dia heverina ho taranak' i Temana izy ka zanak' ilay Elifaza, zanak' i Esao, voalaza teo ambony. Izy indrindra no nalaky nanome tsiny tamin' i Joba, satria, raha toy ny heviny, ny mpanota dia ampijalin' Andriamanitra amin' izao andro iainany izao; ka ny alahelo sy ny fahoriana ary ny aretina manjo, etc., dia vavolombelon' ny ota natao sady valin' izany, hoy izy (Job. iv., v., xv., xxii.). Tsara ny teny izay nalahatry Elifaza noho izay nataon' ny namany, dia Bildada sy Zofara, fa nasehony tsara ny fahamasinana sy ny fahadiovan' Andriamanitra (toko iv. 12-21 sy xv. 12-16); nefa nanan-tsiny sady diso hevitra hiany izy, ka dia norarana mafy niaraka tamin' ny namany. Zahao NY BOKIN' I JOBA.—P.G.P.

**ELIFELETA**: dia anaran' ny olona enindahy voalazan' ny Test. Tal.; ary izao no teny milaza azy avy: 2 Sam. xxiii. 34; 1 Tant. iii. 6, 8; viii. 39; Ezr. viii. 13; x. 33.—J.S.

**ELIHO** (*Andriamanitra-Jehova*): anankiray tamin' ny sakaizan' i Joba, ary voalaza ho "zanak' i Barakela, Bozita, avy amin' ny fokon' i Rama" (Job. xxxii. 2); ary angamba taranak' i Boza izy, izay zanak' i Nahora, zokin' i Abrahama (Gen. xxii. 21; Jer. xxv. 23). Tonga namangy an' i Joba tamin' ny fahoriany izy, ary rehefa hitany fa tsy nisy nahavaly ny teny farany nolazain' i Joba, dia nandaha-teny ka namaly izay efa voalaza izy, sady namoaka ny heviny (xxxii.—xxxvii). Eliho toa zandrin' izy telo lahy sakaizan' i Joba izay efa namalivaly teo aloha, ary toa efa teo hatramin' ny voalohan' ny adi-teny nataony izy sady nitandrina tsara izay efa voalahatra. Ny amin' ny anton' ny teny nolazain' i Eliho, zahao NY BOKIN' I JOBA.—J.S.

Nisy telo lahy hafa koa natao hoe Eliho, dia izao; (2) Zanak' i Toho, ary isan' ny razan' i Samoela mpaminany (1 Sam. i. 1). (3) Mpifehy ny firenen' i Joda, ary anankiray tamin' ny rahalahin' i Davida (1 Tant. xxvii. 18). (4) Anankiray tamin' ny mpifehy arivo tamin' ny olo-Manase (1 Tant. xii. 20), izay nanaraka an' i Davida nankany Ziklaga, rehefa niala tamin' ny miaramilan' ny Filistina izy taloha kelin' ny ady tany Gilboa. Dia nanampy azy izy hanohitra ny Amalekita izay nitady hamabo azy sy ny olony (ampitahao 1 Sam. xxx.) (5) Levita anankiray, isan' ny taranak' i Kora, izay velona tamin' ny andron' i Davida; mpiambim-baravarana tao an-tranon' i Jehova koa izy, Zanak' i Semaia izy, ary avy tamin' ny mpianakavin' i Obeda-edoma (1 Tant. xxvi. 7).—E.H.S.

**ELIMA** (*Hazo maniry*, pl.) dia anaran' ny tany nitobian' ny Zanak' Isiraely faharoany, rehefa tafitany ny Ranomasina Mena. Nisy fantsakana roa ambin' ny folo tao Elima, sy hazo palma fito-polo (Eks. xv. 27; Nom. xxxiii. 9, 10). Raha toy ny hevitry ny olona izay efa nandinika ny tany nalehan' ny Zanak' Isiraely, ny lohasaha atao hoe *Wady Ghurundel* ankehitriny no Elima. Ao amin' ny sisin' ny tany lemaka atsimo-atsinanana amoron' ny Ranomasina Mena izy; ary mbola maro ny hazo maniry ao, sy misy loharano mamoaka rano betsaka sady mamy, izay fivorian' ny tompon-tany hampisotroany ny bibiny.—J.S.

**ELIMELEKA** (*Andriamanitra Mpanjaka*): dia anaran' ny lehilahy anankiray avy tamin' ny firenen' ny Joda sy ny fianakavian' i Boaza, izay nitoetra tao Betlehema tamin' ny andron' ny Mpitsara. Noho ny mosary mafy tao amin' ny tany Kanana, dia niala izy sy ny vadiny mbamin' ny zanany roa lahy, dia Malona sy Kiliona, ka nitoetra tao amin' ny tany Moaba; ary maty teo izy sy ny zanany roa lahy. Naomy vadiny dia niverina tany Betlehema, ary Rota vinantovaviny niaraka taminy. Ary Rota dia nampakarin' i Boaza, izay lehilahy manankarena indrindra, ary avy tamin' ny mpianakavin' i Elimeleka (Rot. i. 2, 3).—T.T.M.

**ELIOSENAY**: fito ny olona natao hoe Eliosenay ao amin' ny Test. Vao.; zahao 1 Tant. iii. 23; iv. 36; vii. 8; xxvi. 3; Ezr. x. 22, 27; Nom. xii. 45.—J.S.

**ELISA** (*Andriamanitra Mpamonjy*) dia "zanak' i Sefata, avy any Abela-mehola;" ary raha mbola nampiasa ny ombiny izy, dia nantsoin' i Jehova hanaraka an' i Elia (1 Mpan. xix. 19-21); ka dia toa nanaraka azy izy ambara-piakaran' i Elia tany andanitra. Ary rehefa nadiva hiakatra izy, Elisa nangataka mba hahazo indroa toraka

ny fanahin' i Elia. Dia noraisin' i Elisa ny lamban' i Elia, izay latsaka avy tamin' ny kalesy afo, ka hitany niaraka tamin' izay fa ny Andriamanitry Elia nomba azy tokoa (2 Mpan. ii. 1-15). Na dia tanora aza Elisa, dia sola izy, ary ny olona sasany nihomehy azy noho izany ka nanakora azy tamin' ny nanesoany azy sy ny Andriamanitra notompoiny. Koa dia nozonin' i Elisa izy, dia tonga ny beravavy roa avy tany an-ala namiravira 42 tamin' ireo ankizilahy madinika (na zatovolahy) ireo" (1 Mpan. ii. 23-25).

Samy hafa tokoa ny toetry ny raharaha nataon' i Elia sy izay nataon' i Elisa. Ny raharahan' i Elia dia ny mananatra mafy; dia naminany ny fijaliana lehibe izay ho tonga amin' ny mpanjaka sasany sy ny Zanak' Isiraely izy. Fa Elisa kosa dia nirahin' Andriamanitra indrindra mba hananatra; kanefa ny manambara ny fitiavana sy ny fiantran' Andriamanitra no raharahany lehibe. Ary na dia fatra-piaro ny voninahitr' Andriamanitra sy ny irany aza Elisa, toy ny fanaon' i Elia hiany, dia mampiseho fahalemem-panahy izy hitaona ny mpanjaka tsi-mino hanao izay mety sy hampandroso ny fanjakan' Andriamanitra.

Ny *andro* nanaovan' i Elisa ny fahagagana nataony dia tsy hita marina, ka dia tsy azontsika halahatra loatra izy. Ny anankiray tamin' ny voalohany dia ny nanomezany rano tamin' ny miaramilan' ny mpanjakan' ny Joda sy ny Isiraely ary Edoma (2 Mpan. iii.). Izany dia natao amin' ny andron' i Jehorama, mpanjakan' ny Joda. Ary ao amin' ny toko iv., v., vi., vii. sy viii. 1-15 dia voalaza ny fahagagana hafa koa: dia ny nampitomboany ny diloilon' ilay mpitondratena anankiray; ny nanangananany ny zanaky ny vehivavy tany Sonema tamin' ny maty; ny nanadiovany ny hanina nisy anana mahafaty sendra niharo taminy; ny nampitomboany ny mofo kely hahavoky olona maro; nanadiovany ny habokan' i Namana, sy ny nampijalian' ny ratsy nataon' i Gehazy; ny nahajamban' ny miaramila Syriana izay nanao fahirano tao Dotana; ary ny nataony teo anatrehan' i Hazaela. Nazoto dia nazoto Elisa nitety tany hananatra ny zanaky ny mpaminany; lehibe tokoa ny finoany, fa tsy natahotra izy, na dia natahotra indrindra aza ny mpanompony raha nahita ny miaramila izay nikasa hisambotra azy (2 Mpan. vi.).

Rehefa tonga ny fotoana handringanana ny mpianakavin' i Ahaba, Elisa dia nanosotsolika an' i Jeho ho mpanjakan' ny Isiraely; koanefa tsy ny tenan' i Elisa no nanao izany, fandrao hitarika an' i Jorama hamono an' i Jeho izany; fa ny mpianany anankiray no nirahiny ho any Ramota-gileada. Koa dia nikomy niaraka tamin' izay Jeho, ka tanteraka avokoa ny zavatra rehetra no lazain' Andriamanitra tamin' ny vavan' i Elia ny amin' ny mpianakavin' i Ahaba (2 Mpan. ix.).

Naminany sy nampianatra Elisa nandritra ny taona nanjakan' ny mpanjakan' ny Isiraely efa-dahy. Nantsoin' i Elia ho mpaminany izy raha mbola nanjaka Ahaba; niakatra tany an-danitra Elia tamin' ny nanjakan' i Jorama; Jeho sy ny zanany, izay natao hoe Joahaza, nanjaka 45 taona; ary mbola velona Elisa raha nanjaka Joasy, izay nandimby an' i Joahaza. Ary noho izany tokony ho naharitra 50 na 60 taona ny andro nampianaran' i Elisa. Ary rehefa nadiva hiala aina izy, dia niantso an' i Joasy hankeo aminy sy hitondra tsipika sy zana-tsipika; ary tamin' izany no nilazany teny ny amin' ny handresen' i Joasy ny Syriana (2 Mpan. xiii. 14-19), ary dia maty Elisa.

Ary Andriamanitra nanome voninahitra ny fatin' ny mpanompony malaza; fa nisy olona nitondra faty halevina, ka nifanena tamin' ny tafika nentin' ny Moabita, koa dia taitra ny mpitondra faty ka nanipy ny faty teo anatin' ny fasan' i Elisa; koanefa nony vao nitehika tamin' ny taolan' i Elisa izany, dia velona indray ilay olona (2 Mpan. xiii. 20, 21).—G.A.S.

**ELISABETA** (*Fianianan' Andriamanitra*): dia vadin' i Zakaria mpisorona, sady renin' i Jaona Mpanao-batisa. Teny tsara loatra no entin' i Lioka milaza ny toe-panahin' i Elisabeta mivady, fa hoy izy: "Samy marina teo anatrehan' Andriamanitra izy mivady, sady nitondra tena tsy nanan-tsiny araka ny didy sy fitsipika rehetra nomen' ny Tompo." Tsy niteraka raha tsy anti-panahy Elisabeta, kanefa be finoana izy, ary rehefa nitoe-jaza dia nankalaza an' Andriamanitra izy noho ny nitsinjovany azy hahafa-tondromaso azy (Lio. i. 5-7, 23-25). Ary rehefa novangian' i Maria, renin' i Jesosy Tompo, Elisabeta dia feno ny Fanahy Masina ary nanambara ny hasambaran' i Maria, izay efa nomena ho renin' ny Tompo, ary izay nino ka tsy niahanahana fa ho tanteraka izany (41-45). Vehivavy avy tamin' ny taranak' i Arona izy, ary mitovy anarana izy sy ny Eliseba, vadin' i Arona (Lio. i. 5).—D.M.

**ELKANA** (*Azo noho Andriamanitra*): dia anaran' ny olona maromaro, indrindra fa izay taranak' i Kohata, zanaka lahi-aivon' i Levy:—

**Elkana** (1) Zanakalahin' i Kora ary lohan' ny fokon' olona anankiray izay taranak' i Kora (Eks. vi. 24).

**Elkana** (2): Levita avy tamin' ny mpianakavin' i Hemana ary rain' i Samoela, ilay mpitsara sy mpaminany malaza. Tao Ramataim-zofima, teo amin' ny tendrombohitr' i Efraima, no fonenany (1 Sam. i. 1-23; 1 Tant. vi. 34, 35). Io Elkana io, izay velona tamin' ny andron' i Ely mpisoronabe, nampirafy roa, dia Hana sy Penina; ary Penina efa nampakariny angamba satria momba Hana, izay tiany dia tiany indrindra. Toa lehilahy mora sy malemy fanahy izy, ary tsara ny nataony tamin' ny vadiny (1 Sam. ii. 20).

Nisy Levita enin-dahy hafa natao hoe Elkana; zahao 1 Tant. vi. 25, 35, 36; ix. 16; xii. 6; 2 Tant. xxviii. 7.—J.S.

**ELKOSY**: dia anaran' ny tanàna izay nahabe an' i Nahoma mpaminany, izay atao hoe "Elkosita" (i. 1). Nisy tanàna natao hoe Elkosy tany Galilia; nefa, raha toy ny hevitry ny sasany, Nahoma dia zanaky ny Jiosy anankiray izay nenti-ko babo tany Asyria ka nonina tany *Elkosh* na *Alkush*, tanàna tao amoron' ny Tigrisy. Misy fasana ao izay atao hoe 'Fasan' i Nahoma,' ary any no falehan' ny Jiosy avy lavitra hatr' izay ela dia ela izay mba hivavaka. Io Elkosy io dia efatra am'by telo-polo maily ao avaratr' izay niorenan' i Nineve.—J.S.

**ELNATANA** (*Fanomezan' Andriamanitra*): izy dia rain' i Nehosta, renin' i Joiakima, izay natao hoe: "Elnatana avy any Jerosalema" (2 Mpan. xxiv. 8). Sahala amin' ilay Elnatana, zanakalahin' i Akbora, angamba, izay loholona anankiray tany Jerosalema tamin' ny nanjakan' i Jehoiakima, izy. Izy no nirahin' i Joiakima tany Egypta haka an' i Oria, izay efa nankany handosirany ny hatezeran' ny mpanjaka (Jer. xxvi. 22). Izy koa dia isan' ny lehibe izay nifona tamin' i Joiakima mba tsy handoro ny horonantaratasy nisy ny tenin' i Jehova milaza ny loza hanjo ny Isiraely sy ny Joda (xxxvi. 25).

Nisy telo lahy hafa koa izay natao hoe Elnatana, izay Levita tamin' ny andron' i Ezrà (Ezr. viii. 16).—T.T.M.

**ELOLA** (Neh. vi. 15): dia anaran' ny volana anankiray tao amin' ny Jiosy, ary fahenina amin' ny taona izy, raha ny fombam-pivavahana no heverina, fa faharoa ambin' ny folo kosa amin' ny filaharan' ny volana amin' ny raharaham-panjakana. Ny andro voalohany amin' ny volana Elola dia ny tsinam-bolana amin' ny Septembra; zahao VOLANA.—J.S.

**ELY** (*Nasandratra*): dia mpisoronabe teo amin' ny Jiosy fony mbola tao Silo ny fiaran' i Jehova (1 Sam. i. 3, 9), sady mpitsara ny Zanak' Isiraely sy mpitondra ny fanjakany, rehefa maty Samsona. Efa-polo taona no nitsaran' i Ely ny Isiraely, araka ny teny ao amin' ny 1 Sam. iv. 18; kanefa raha toy ny hevitry ny sasany, ny roa-polo taona nitsaran' i Samsona ny olona (Mpit. xv. 31) no isan' ireo efa-polo taona ireo; ary Ely no mpisoronabe tamin' izany, dia tonga mpitsara izy fanampin' ny fisoronany rehefa maty Samsona. Lehilahy tsara fanahy Ely, ary nanaiky tsara ny sitra-pon' Andriamanitra izy (1 Sam. iii. 18) sady fatra-pitady ny fiaran' i Jehova (iv. 18); kanefa nisy heloka iray loha lehibe izay nahadiso azy tamin' Andriamanitra ary nampidi-doza tamin' ny tenany sy ny mpianakaviny rehetra. Fa ny zanani-lahy, dia Hofinia sy Finehasa, dia ratsy fanahy loatra sy vetaveta fitondrantena; ary ny ratsy nataony dia teo amin' ny Tabernakely, izay tokony ho efa fitoerana fivavahana sy fanompoana an' i Jehova amin' ny fahamasinana; ary noho izany tonga "halan' ny olona ny fanatitra ho an' i Jehova" (1 Sam. ii. 12-17, 22). Nanarin' i Ely hiany ireo zanany ireo; kanefa tsy nanongana azy izy na nanaisotra azy tamin' ny fanaovan-draharaha teo amin' ny Tabernakely; ary noho izany Andriamanitra naniraka lehilahy izay milaza tamin' i Ely fa ho tra-doza ny zanany, ary ny zafiny no hosoloan' olon-kafa amin' ny fisoronana (1 Sam. ii. 27-35). Naverin' Andriamanitra indray tamin' i Samoela, fony mbola zaza izy, izany teny mahatahotra izany (1 Sam. iii. 1-18); kanefa tsy niseho izay hahatanterahana izany raha tsy tokony ho tamin' ny folo taona teo aoriana; ary tamin' izay dia niady ny Isiraelita sy ny Filistina, ary nipetraka niandry teny am-bavahady Ely. Dia tonga ny miaramila izay efa nandositra tamin' ny ady ka nilaza taminy hoe: "Nandositra teo anoloan' ny Filistina ny Isiraely, ka be dia be no maty; ary izy mirahalahy zanakao, Hofinia sy Finehasa, mba maty koa, sady lasan-ko babo ny fiaran' Andriamanitra." Dia "lavo nitsilany tamin' ny sezany teo anilan' ny vavahady Ely, ka folaka ny vozony, dia maty izy;" ary valo amby sivy folo taona tamin' izay izy (1 Sam. iv. 2-22).

Ely dia taranak' i Arona, kanefa tsy avy tamin' i Eliezera zokiny, fa tamin' Itamara zandriny (Lev. x. 1, 2, 12); ampitahao 1 Mpan. ii. 27; 2 Sam. viii. 17 sy 1 Tant. xxiv. 5. Ary koa, tsy miseho ny anaran' i Ely sy ny zanany amin' ny tantaran' ny firazanan' i Eliezera ao amin' ny 1 Tant. vi. 4, 15. Tsy fantatra ny anton' ny nahazoan' ny taranaky ny zandry ny fisoronana; anefa tokony ho efa sitrak' Andriamanitra izany (1 Sam. ii. 30); fa ny hampodina izany ho an' ny taranaky ny zoky no isan' ny fampijaliana nolazaina tamin' i Ely; ary tanteraka izany tamin' i Solomona nanaisotra an' i Abiatara tamin' ny fisoronana, ary nanangana an' i Zadoka, taranak' i Eliezera, ho solony (1 Sam. ii. 35 sy 1 Mpan. ii. 26, 27, 35). Zahao koa ABIATARA; ELIEZERA; ITAMARA; ZADOKA.—J.W.

**ELYMA**: teny Arabika milaza *olon-kendry* io teny io, ary anarana nomena ilay Jiosy tany Pafosa any Kyprosy, izay natao hoe koa Barjesosy. Olon-dratsy fanahy izy io, fa mpanao ody mahery sy mpaminany sandoka izy; nefa neken' ny olona tany Kyprosy ho lehilahy mahay zavatra tokoa izy, dia nitoetra tao amin' i Sergio Paolo, mpanapaka ny tany. Fa rehefa tonga Paoly sy Barnabasy ka nitory ny filazantsara, dia natahotra Elyma andrao tsy hohajaina intsony izy; dia nanao izay hainy izy hampiala ny mpanapaka mba tsy hinoany ny tenin' ny Apostoly. Dia nanarin' i Paoly tamin' ny teny mafy sy mahatahotra izy; ary dia

tonga jamba andro sasany izy ho valin' ny haratsiany sy ny nanoherany ny filazantsara (Asa. xiii. 6-12). Zahao SERGIO PAOLO.—J.S.

**EMANIOELA** (*Amintsika Andriamanitra*): dia anaran' ny zaza izay novinanin' Isaia tamin' i Ahaza mpanjaka, raha niray tetika ny Isiraely sy ny Syriana hamely ny fanjakan' ny Joda (Isa. vii. 1-16). Ary Matio naka izany and. 14 izany ho filazana an' i Jesosy Kristy; fa na dia tsy ny anarany amin' ny mpianakaviny aza izany, raha ny toetr' i Jesosy Kristy no heverina, dia antonona Azy, fa Izy koa dia "Andriamanitra amintsika," fa nonina telo amby telo-polo taona taty ambonin' ny tany niaraka tamin' ny olona Izy. Anarana tian' ny mino indrindra izany, satria mampahatsiaro azy fa olona tokoa Jesosy Kristy, na dia Andriamanitra koa aza, Izay nidina taty hamonjy antsika sy hampiray antsika amin' Andriamanitra.—G.A.S.

**EMAOSY**: dia anaran' ny vohitra anankiray lazaina eo amin' ny Lio. xxiv. 13. Tamin' ny harivan' ny andro nitsanganan' i Jesosy tamin' ny maty, nisy mpianany roa lahy, Klepasy no anaran' ny anankiray, izay niala tany Jerosalema ka nankany Emaosy, izay toa fonenany. Jesosy nahatratra azy tany an-dalana sy niresaka taminy sy nanazava ny sainy ary niditra tao an-tranony, dia nanambara ny teniny taminy, nefa nihelina ka tsy hitany intsony Izy. Emaosy dia lazaina ho vohitra lavitr' i Jerosalema tokony ho 60 stadio (fito maily sy tapany), fa ny niorenany tsy mba voalaza; ary batrizay ela izay dia tsy nifanaraka ny olona ny amin' ny niteeran' ny tanàna. Fa vao faingana anefa dia hita ao avaratr' andrefan' i Jerosalema izy, ary ny halavirany dia araka izay voalazan' i Lioka indrindra.—J.S.

**EMERALDA**: dia anaran' ny vato soa anankiray, izay voalohany teo amin' ny andalana faharoa amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe (Eks. xxviii. 18). Maitso mahafinaritra ny volony, ary atao haingon' ny fitafiana sy ny farafaran' ny manankarena izy (Ezek. xxviii. 13); lazaina koa ho isan' ny vato izay fanorenan' ny Jerosalema vaovao izy (Apok. xxi. 19). Ny avana manodidina ny lapan' Andriamanitra dia oharina amin' ny emeralda (iv. 3). Zahao VATO SOA.—J.S.

**EMIMA**: dia ny firenena anankiray izay mponina voalohany indrindra tao amin' ny tany lemaka any Moaba (Gen. xiv. 5). Ny Ny hevitry ny anarany dia 'fahatahorana' (ploraly), na 'olo-mahatahotra,' ary nomena angamba satria olona vaventy sy goavana izy sady mahery miady, tahaka ny Anakita sy ny Refaita ary ny sasany koa. Maro hiany ny teny milaza fa nisy olona vaventy nonina tany Palestina talohan' ny niakaran' ny Zanak' Isiraely tany. Oga, mpanjakan' i Basana, dia isan' ireo (Deo. iii. 11) sy ny Anakita (Deo. ix. 2; Nom. xiii. 33), ary Goliata (1 Sam. xvii. 4), ary ny Emima koa (Deo. ii. 10, 11). Josefosy sy Homera ary ny mpitantara hafa koa samy milaza ny amin' ny olona vaventy izay nonina taty ambonin' ny tany tamin' ny andro taloha indrindra; ary ny fasan' ny olona malaza sasany any Syria, izay lazaina ho razan' ny firenena sasany, dia mbola hita, ary lehibe dia lehibe izy. Toa fokon' olona avy tamin' ny firenena lehibe anankiray hiany ny Anakita sy ny Refaita sy ny Zozima ary ny Emima. Naringana miandalandalana izy rehetra, rehefa tonga ny firenena vahiny tao amin' ny taniny. Ny tany nonenan' ny Emima dia lasan' ny Moabita (Deo. ii. 9-11).—J.S.

**EN, na AYIN**: teny milaza 'loharano' io; ka dia teny izay vaki-teny voalohany amin' ny anaran-tanàna maro any Palestina, satria teo akaikin' ny loharano nisy rano betsaka no niangonan' ny olona sy nanorenany tanàna. Ny tanàna lazaina eo ambany manarakaraka eo dia malaza indrindra amin' izay misy ny hoe En- ao aminy.—J.S.

**ENDORA**: dia tanàna tao amin' ny zaratanin' ny Isakara, fa nomena tamin' i Manase niaraka tamin' ny tanàna hafa koa izy (Jos. xvii. 11). Isan' ny tanàna izay tsy nafoin' ny Kananita tompon-tany ela ity, fa tsy hain' ny Zanak' Isiraely ny mandroaka azy. Tany Endora no nihaonan' i Saoly mpanjaka tamin' ilay vehivavy mpamosavy hahafantarany izay hanjo azy (1 Sam. xxviii.); ary tao akaikiny koa Jabina sy Sisera noresen' ny Isiraelita tamin' ny andron' i Baraka (Sal. lxxxiii. 10; Mpit. iv.). Ao amin' ny tany lemak' i Jezirela Endora, tokony ho efatra maily atsimon' i Tabora. Mbola misy vohitra kely ao, fa ny trano dia tsy mihoatra noho roa-polo tafo.—J.S.

**EN-EGLAIMA** (*Loharanon' ny zanak' omby*): dia tanàna any Moaba, tao avaratry ny Ranomasina Maty (Ezek. xlvii. 10).—J.S.

**EN-GANIMA** (*Loharanon' ny tanimboly*): dia tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Isakara, tao amin' ny tany lemaka atao hoe Esdraelona sy tao avaratr' i Samaria (Jos. xix. 21), ary nomena ho fonenan' ny Levita izy (xxi. 29). Ao amin' izay niorenan' i Enganima mbola misy tanàna atao hoe *Jenin*, ao amin' ny vavan' ny lohasaha midina ho amin' ny tany lemaka avy amin' ny havoan' i Efraima. Tanàna lehibe izy, fa tokony ho 2000 ny mponina any. Ny loharano ao dia mamoaka rano betsaka, izay mandeha sy mampahavokatra ny tanimboly akaikin' ny tanàna.

**En-ganina** (2): dia tanàna any Joda tao amin' ny tany lemaky ny Filistina, tao ambodin' ny havoana andrefana, ary tsy lavitr' i Zanoa sy Jarmota (Jos. xv. 34).—J.S.

**EN-HAKORE**: dia anaran' ny loharano anankiray, izay vao niboiboika, na vao hita, rehefa niantso an' Andriamanitra Samsona ka nangataka rano hosotroiny. Fa reraka

izy rehefa novonoiny ny Filistina arivo lahy tamin' ny valanoranom-boriky, koa natao hoe En-hakore izany fitoerana izany; fa ny hevitr' io teny io, raha adika, dia 'Loharanon' ilay niantso' (an' Andriamanitra). Tao amin' ny sisin-tany andrefana tamin' ny zara-tanin' ny Joda io loharano io, fa tsy hita marina ankehitriny izay nitoerany (Mpit. xv. 18, 29).—J.S.

**EN-JEDY** (*Loharanon' ny zanak' osy*): dia tanàna tao amin' ny Efitr' i Joda (Jos. xv. 62), tao amoron' ny Ranomasina Maty (Ezek. xlvii. 10). Ny anarany voalohany dia Hazezon-tamara, avy tamin' ny hazo palma (Heb. *tamar*, palma) maro naniry tao (2 Tant. xx. 2). Fantatra tsara izay niorenany, dia tao an-tenatenan' ny moron' ny farihy andrefana, izay misy lemaka mahavokatra tsara, tokony ho an-tsasaky ny maily sokera; midina avy amin' ny havoan' i Joda ka manamorona ny rano izy, ary arovan' ny vodivona avoavo ao avarany. Ao ambonin' io lemaka kely io, tokony ho 400 fita ambonin' ny farihy, misy loharano atao hoe *Ain-jidy*, izay fitobian' ny Arabo sasany. Ary ao ambanimbany misy korontambato betsaka ao amin' izay niorenan' ny tanàna tany aloha. "Ny Amorita izay nonina tany Hazezon-tamara" (En-jedy) no resin' ireo mpanjaka dimy avy tany Mesopotamia tamin' ny andron' i Abrahama (Gen. xiv. 7; 2 Tant. xx. 2). Davida nandositra tao amin' ny efitr' i En-jedy rehefa nenjehin' i Saoly, izay nitondra olona 3000; dia "lasa nitady an' i Davida sy ny olony tany amin' ny vatolampin' ny *osy dia*" (1 Sam. xxiv. 1-4). Teo aoriana indray, En-jedy no niangonan' ny Moabita sy ny Amorita, izay niray tetika hiady amin' i Jerosalema, fa resy tany Beraka izy (2 Tant. xx. 2). Ny tanimboaloboka tany En-jedy dia nalaza tamin' ny andron' i Solomona (Ton. K. i. 14), ary balsama koa dia vokatry ny tany ao.—J.S.

**EN-HADA**: anankiray tamin' ny tanàna nomena ny firenen' i Isakara ary tao amin' ny sisin-taniny. Lazaina manaraka an' i En-ganima (Jos. xix. 21) izy, fa tsy hita izay niorenany.—J.S.

**EN-MISPATA**: zahao KADESY.

**EN-RIMONA**: dia anaran' ny tanàna anankiray izay nonenan' ny olon-Joda indray, rehefa tafaverina avy tamin' ny nahababoana azy izy (Neh. xi. 29). Angamba sahala tamin' ireo tanàna roa atao hoe "Aina sy Rimona" (Jos. xv. 32; xix. 7; 1 Tant. iv. 32) izy. Raha toy ny hevitry ny sasany, En-rimona dia valo maily avaratr' i Berisheba. Any misy loharano mamoaka rano betsaka anelanelan' ny havoana roa izay niorenan' ny tanàna roa teo aloha.—J.S.

**EN-ROGELA** (*Loharanon-tongotra*): dia loharano akaikin' i Jerosalema, ao amin' ny fari-tanin' ny Benjamina sy ny Joda (Jos. xv. 7; xviii. 16). Ao atsimo-andrefan' ny tanàna izy, amin' ny fikambanan' ny Lohasahan' i Hinoma amin' ny Lohasahan' i Josafata. Lavaka efa-joro misy vato voarafitra izy, ny halaliny dia 125 fita, ary misy rano betsaka. Tany En-rogela no nijanonan' i Jonatana sy Ahimaza, rehefa lasa nandositra Davida, hahafantarany izay hataon' i Absaloma ao an-tanàna (2 Sam. xvii. 17); ary tao koa, an-ilan' ny vatolampy natao hoe Zoheleta, no nanaovan' Adonija, lahi-matoan' i Davida, fanasana ho amin' ny sakaizany, tamin' izy nitady ny fanjakana (1 Mpan. i. 9).—J.S.

**EN-SEMESY** (*Loharanon' ny masoandro*): dia loharano, ary angamba vohitra koa, tao amin' ny faritry ny tanin' ny Joda, ao anelanelan' i Jerosalema sy Jeriko, ary maily iray atsinanan' i Betania (Jos. xv. 7; xviii. 17).—J.S.

**EN-TAPOA** (*Loharanom-boasary*): loharano tao amin' ny faritry ny tanin' ny Manase (Jos. xvii. 7). [Zahao TAPOA.]

**ENOKA**: zanakalahi-matoan' i Kaina (Gen. iv. 17) izy, ary voalaza fa nanorina tanàna izay nantsoiny araka ny anarany.

**Enoka** (2): zanak' i Jareda sady rainy Metosela izy, ary fahafito nandimby an' i Adama (Gen. v. 18, 21). Ary rehefa voalaza ny nahaterahan' i Metosela, dia nolazaina koa fa 365 taona no andro niainan' i Enoka, "ary niara-nandeha tamin' Andriamanitra izy, ka tsy hita izy, fa nentin' Andriamanitra" (Gen. v. 24). Ary afa-tsy Enoka sy Noa (Gen. vi. 9), dia tsy misy olona voalaza fa niara-nandeha tamin' Andriamanitra. Ny hevitr' izany teny izany dia tokony ho izao, fa nihevitra mandrakariva izay ankasitrahan' Andriamanitra izy. Ny nakan' Andriamanitra an' i Enoka sy Elia no nataon' ny olona teo aloha ho vavolombelona milaza ny hitsanganan' ny maty sy ny fisian' ny fiainan-tsi-hita izy hitoeran' ny olombelona amin' ny farany. Ny teny ao amin' ny Epistily nosoratan' i Joda (14, 15) no ahafantarantsika fa mpaminany Enoka ary nananatra ny olona ratsy fanahy velona talohan' ny Safo-drano lehibe; ary heverin' ny sasany fa nenjehin' ireo izy, ka dia novonjen' Andriamanitra raha nontiny ho any an-danitra, araka izay voalaza teo. Ary raha toy ny hevitry ny olona teo aloha, Enoka sy Elia no ilay vavolombelona roa voalaza eo amin' ny Apok. xi. 3.—H.E.C.

**ENOKA, Ny Bokin'i.** Ao amin' ny Epistily nosoratan' i Joda, and. 14, 15, misy teny toy izao: "Ary Enoka koa, ilay fahafito nandimby an' i Adama, dia efa naminany ireny olona ireny ka nanao hoe: 'Indro, tonga Jehova mbamin' ny masiny tsy omby alinalina hitsara ny olona rehetra,'" etc. Fa aiza moa izany faminaniana nataon' i Enoka izay nalain' i Joda izany? Ny sasany efa nihevitra fa lovan-tsofina hiany izany ka azon' ny Jiosy avy tamin' ny

razany hatramin' ny andro taloha indrindra; nefa kosa, raha toy ny hevitry ny betsaka ankehitriny, dia nalain' i Joda tamin' ny boky atao hoe 'Bokin' i Enoka' izy. Misy teny maromaro nalaina tamin' izany boky izany ao amin' ny boky nosoratan' ny mpitantaran' ny Fiangonana, hatramin' ny andron' ny olona mpianatry ny Apostoly ka hatramin' ny andron' i Eosebio (A.D. 254 - 340); ary misy teny koa nalain' ny Jiosy izay nanoratra hevi-teny ny amin' ny Test. Tal. Afa-tsy teny fohifohy tahaka izany anefa, tsy nisy nahita ny Bokin' i Enoka hatramin' ny andro taloha ela dia ela. Nefa kosa, nisy nahare fa voatahiry any Abysinia (tany any Afrika, atsimon' i Egypta) io boky io, koa tamin' ny taona 1773 nisy lehilahy Englisy natao hoe Bruce izay nitondra manoskripta telo nisy ny Bokin' i Enoka avy tany Abysinia. Voasoratra amin' ny teny Etiopiana ireo, ary efa nadika tamin' ny teny Grika tokony ho tamin' ny taona (A.D 350—390) angaha. Koa manaraka izany efa nadika ho amin' ny teny Englisy sy Germana ary Frantsay ny boky, ka dia fantatra tsara izao izy. Nefa tsy hita izay nanoratra azy, fa raha toy ny hevitry ny maro, dia nosoratan' ny olona roa lahy na mihoatra aza izy; ary angamba ny teny voalohany no nosoratana B.C. 144, fa ny teny farany kosa taloha kelin' ny andron' i Kristy. Zaraina ho dimy io boky io, ary ny antony dia fanambarana sy fananarana maro izay lazaina fa naseho tamin' i Enoka, ary ny sasany tamin' i Noa koa. Ny toetry ny olombelona, sy anatra maro tandrifin' izany, ary ny fitondran' Andriamanitra izao rehetra izao, no voalaza ao. Ary betsaka ny teny milaza ny nanaovana ny anjely sy ny nanotan' ny sasany sy ny fanapahan' ny anjely ny rivotra sy ny ranonorana; ary ny fonenan' ny ratsy fanahy sy ny olo-marina, rehefa maty izy, no voalaza koa. Misy fanoharana koa milaza marimarina ny toetry ny fiainana ho avy sy ny hihavian' ny Mesia ary ny hitsarany izao tontolo izao. Ny fifindran' ny fahazavana any an-danitra (ny volana amankintana) sy ny fiovaovan' ny taona no lazaina koa. Dia voalaza ny nofy nomena tamin' i Enoka hanambarany amin' ny fanjakan' izao tontolo izao izay mbola haseho, sy ny hielezan' ny fanjakan' Andriamanitra hatramin' ny hisehoan' ny Mesia amin' ny voninahiny aty ambonin' ny tany. Ny fizarana fahadimy dia anatra maromaro voalaza fa nataon' i Enoka tamin' ny zanany, ary ny teny lazaina tamin' ny toko mialoha azy dia entina ho fananarana. Misy teny fohifohy koa milaza an' i Noa, ary ny anankiray, izay atao hoe "ny teny nosoratan' i Enoka," no mahatapitra ny boky.

Ny teny rehetra ao amin' io boky io dia vavolombelona fa Jiosy no nanoratra azy; ary hitantsika koa izay hevitry ny Jiosy tsara fanahy talohan' ny nisehoan' i Kristy. Ny heviny ny amin' ny fiainana ho avy sy ny anjely masina sy ratsy fanahy sy ny hihavian' ny Mesia ary ny hampitoerana ny fanjakan' Andriamanitra dia hita marimarina. Nefa kosa, tokony hotsarovana fa na dia nisy teny nalain' i Joda aza tamin' ny bokin' i Enoka, ary na dia tiana dia tian' ny olona aza izy, tsy mba isan' ny Soratra Masina tsy akory io boky io; ary tsy azo entina akory ny teny ao aminy ho fampianarana tsy azo lavina. Nalain' i Joda ny andininy sasany, satria marina izany teny izany, tahaka ny nanalan' i Paoly indroa ny teny nosoratan' ny mpanao tonon-kira teo amin' ny Grika (Asa. xvii. 28; Tit. i. 12); fa ny ankabiazan' ny boky dia hevitr' olona hiany, fa tsy mba tenin' Andriamanitra.—J.S.

**ENOSA**: zanak' i Seta, sady zafin' i Adama, izy (Gen. iv. 26; 1 Tant. i. 1; Lio. iii. 38).

**EODIA**: dia vehivavy izay isan' ny fiangonana tany Filipy, izay toa efa tsy nifanaraka tsara tamin' ny vehivavy namany anankiray natao hoe Syntyke. Lazain' i Paoly izy roa ho vehivavy "izay niara-niasa taminy teo amin' ny filazantsara," ka dia nangatahiny mba hiray saina izy (Fil. iv. 2, 3).—J.S.

**EOFRATA** (Heb. *Phrath*): dia anaran' ilay ony lehibe sy lava ary malaza indrindra any Asia Andrefana, izay lazaina matetika amin' ny Soratra Masina. Ny hevitry ny anarany dia 'Ony lehibe sady be rano,' ary indraindray "ny Ony" fotsiny no anarana entimilaza azy ao amin' ny Baiboly; zahao Eks. xxiii. 31; Isa. viii. 7. Roa ny renirano izay zanaky ny Eofrata, ary ao amin' ny tendrombohitr' Arimenia no iandohany; 400 maily no halavan'ny anankiray, ary 270 maily ny halavan' ny anankiray kosa, vao mikambana izy. Ny halehiben' i Eofrata amin' izay ikambanany dia 60 refy, ary sady maria no lalina izy. Mianatsimo no alehany voalohany, ary miolikolika ao amin' ny lohasaha lalina anelanelan' ny tendrombohitra Taorosy sy Anti-Taorosy izy, ka toa mankamy ny Mediteraneana; nefa sakanan' ny tendrombohitra Lebanona izy, dia mivily ka mianatsimo-miantsinanana. Dia mamaky ny tany lemaka malalaka atao hoe Mesopotamia izy, ary 1000 maily no alehany vao miray amin' ny Golfa Persiana. Ny halavany hatramin' ny niandohany ka hatramin' ny vavany dia 1780 maily, ary ny roa-tokon' izany dia azon' ny lakana sy ny salopy lehibe aleha; ary ny sambo mahazo miakatra 143 maily. Lehibe indrindra ny ony raha mbola lavitry ny ranomasina 700 na 800 maily izy, dia 200 refy. Tondraka isan-taona Eofrata amin' ny volana May, rehefa miempo ny orampanala ao amin' ny tendrombohitra any Arimenia. Tany aloha, dia betsaka ny lahindrano sy ny sakelidrano nataon' ny tompon-tany hitarihany rano avy amin' ny ony, ka dia mandeha nampahavokatra tsara

ny tany ao amoron' ny ony ireo; ary izany angaha, mbamin' ny soa azony tamin' i Tigrisy, izay mamaky an' i Mesopotamia koa, no nahatonga azy ho fonenan' ny olona betsaka, sady nanorenana fanjakana lehibe sy mahery tahaka an' i Asyria sy Babylona. Hatramin' ny andro lazain' ny mpanoratra ela indrindra, Eofrata efa lalana alehan' ny mpandehandeha sy ny mpandranto elanelan' ny Mediteraneana sy ny Osena Indiana; ary ny vokatry ny tany sy ny tao-zavatra avy any atsinanana dia nentina tao amin' i Eofrata ho amin' ny andrefana, ary ny avy any an-dafy andrefana dia nentina hiantsinanana.

Ny teny voalohany milaza an' i Eofrata dia Gen. ii. 14, ary voalaza ao fa isan' ireo ony efatra nandena an' i Edena izy. Ary tamin' ny nanaovan' Andriamanitra ilay fanekena tamin' i Abrahama, Eofrata dia lazainy ho faritry ny tany homeny ny taranak' i Abrahama, fa hoy Izy: "Ny taranakao efa nomeko ity tany ity hatrany amin' ny Onin' i Egypta ka hatrany amin' ny ony lehibe, dia ny ony Eofrata" (Gen. xv. 18). Ary tamin' ny nanjakan' i Davida sy Solomona dia tanteraka izany, fa Eofrata no faritry ny fanjakany tao avaratr' atsinanany, ary ny Onin' i Egypta tao atsimo-andrefany. Maro ny tanàna lehibe ao amoron' i Eofrata, fa ny malaza indrindra tany aloha dia Babylona. Ao amin' ny bokin' ny mpaminany sasany Eofrata dia atao ohatry ny fanjakan' i Asyria sy ny heriny, tahaka an' i Neily no atao ohatry ny herin' ny fanjakan' i Egypta; zahao Isa. viii. 7; Jer. ii. 18. Lazaina ao amin' ny boky voalohany amin' ny Baiboly izy ho isan' ny ony nandena an' i Edena, fonenan' ny olombelona raha mbola tsy nanota izy, ka dia ony malaza Eofrata; tao amin' ny tany atsinanany no nonenan' ny olon' Andriamanitra (dia ny Isiraelita) rehefa nolaviny noho ny fahotany, fa nentin' ny fahavalony ho babo tao izy (2 Mpan. xv. 29; xvii. 6): ary ao amin' ny boky farany amin' ny Baiboly dia voalaza indray ity ony lehibe ity, fa isan' ny zavatra natao fanoharana milaza ny fahoriana lehibe hanjo ny olombelona amin' ny andro farany izy (Apok. ix. 14; xvi. 12).—J.S.

**EONIKA**: renin' i Timoty izy sy vehivavy Jiosy, na dia efa novadin-dehilahy izay Grika, sady nanana anarana Grika koa izy. Isan' ny mpino an' i Kristy anefa izy, ary Loisa reniny koa aza dia isan' izay nino ny hihavian' ny Mesia; ary angamba fantany koa fa tonga tokoa Izy tamin' ny nisehoan' i Jesosy avy tany Nazareta. Koa satria vehivavy tsara fanahy Eonika, dia tokony ho efa nampianatra tsara an' i Timoty zanany, ary izy aza angaha no nahazoan' i Timoty ny fahalalana ny Soratra Masina izay nahamety azy ho naman' i Paoly sy ho mpitory ny filazantsara (2 Tim. i. 5; Asa. xvi. 1).—J.S.

**EORAKYLON**: dia anarana nomen' ny Grika ny rivotra mahery avy tany avaratr' atsinanana. Tamin' ny nalehan' i Paoly tao an-tsambo nankany Roma, dia tratr' io rivotra mahery io raha mbola tao atsimon' i Kreta izy (Asa. xxvii. 14). Nahery loatra toa tafio-drivotra mihitsy izy sady naharitra ela; tsy hita ny masoandro na ny kintana noho ny rahona, ary nisy ranonorana betsaka tamin' ny farany (xxviii. 2), araka izay hita matetika ao amin' ny Ranomasina Mediteraneana mandraka ankehitriny. Zahao RIVOTRA.—J.S.

**EOTYKA**: dia tovolahy anankiray tany Troasy, izay nipetraka teo amin' ny varavarankely, koa sondriau-tory teo raha nitory teny Paoly. Koa nony naharitra ela ny tori-teny ka mamatonalina, dia niraika natory izy ka nianjera hatreo amin' ny trano avo telo mifanongoa, ary efa maty izy raha narenina. Fa Paoly niankohoka taminy sy nanohana azy, dia velona indray Eotyka (Asa. xx. 7-12).—T.T.M.

**EPAFRA**: mpampianatra malaza sy mazoto tany Kolose, izay niara-niasa tamin' i Paoly Apostoly (Kol. i. 7); nampianatra tsara ny fiangonana tao izy, ka nolazain' i Paoly hoe "mpanompon' i Kristy mahatoky." Koa dia tao Roma tany amin' i Paoly izy, ary toa nafatotra tao niaraka taminy tamin' izy nanoratra ny Epistily tamin' ny Kolosiana (Kol. iv. 12). Lazaina koa izy ao amin' ny Epistily tamin' i Filemona (Filem. i. 23).—P.G.P.

**EPAFRODITO**: dia iraky ny fiangonana tany Filipy, izay nirahiny hamangy an' i Paoly tamin' ny nifatorany tany Roma, ary namonjy azy tamin' ny fahoriany nony narary teo izy. Ary Paoly, raha nanoratra ny Epistily tamin' ny Filipiana, dia nankalaza azy indrindra noho ny hazotoam-panahiny (Fil. ii. 25; iv. 18). Ka dia faly indrindra Paoly satria Epafrodito efa sitrana indray ka afaka tamin' ny aretina mafy izay nahazo azy noho ny fikelezany aina hanompo an' i Paoly (ii. 30). Nataon' ny sasany fa Epafra sy Epafrodito dia olona iray hiany, nefa tsy fantatra marina izany.—P.G.P.

**EPAINETO**: Kristiana anankiray tany Roma, izay arahabain' i Paoly hoe: "Veloma amin' i Epaineto malalako, izay voalohan-bokatra any Akaia ho an' i Kristy" (Rom. xvi. 5).—T.T.M.

**EPIKOREANA**: dia olona nanaraka ny fampianaran' i Epikoro, mpampianatra anankiray teo amin' ny Grika. Teraka tao Samosy tamin' ny taona B.C. 341 izy, ary nonina tao Atena, dia nampianatra izay rehetra nanatona azy teo amin' ny tanimboly anankiray. Tamin' ny taona B.C. 270 no nahafatesany. Ny fahendrena rehetra nozarain' i Epikoro ho telo loha ka nataony hoe:—(1) *Kanonikas*, milaza ny fomban' ny fitadiavana sy ny fahafantarana ny marina. (2) *Fysika*, milaza ny fomban' ny zavatra hita maso

amin' izao rehetra izao. (3) *Ethika*, milaza ny fivavahana, etc. Ary amin' ny fizarana fahatelo dia izao no fampianaran' i Epikoro: (*a*) Tsy nisy mpanao izao tontolo izao, hoy izy, fa tonga ho azy izany; nefa misy andriamanitra maro izay tokony hivavahana noho ny hatsarany. (*b*) Ny tsara sy ny ratsy miankina indrindra amin' ny fanahy. (*d*) Ny fanahy tsy mahazo misaraka amin' ny tena. Izay notadiavin' ny Epikoro dia ny mahita ny fahafinaretana, ary nataony fa ny filosofy, na ny fitiavam-pahendrena, no mpitarika tokony hiankinana indrindra hahazoana izany. Koa fahafinaretana, fa tsy ny marina, no notadiaviny; ka dia nalaky niharatsy ny fomban' ny olona izay nanaraka ny fampianarany, ary ny mahafaiifaly ny tena hiany, na dia amin' ny filan-dratsy sy ny fahalotoana aza, no noheverin' ny mpianany. Koa amin' izany dia hita marimarina ny tsy nanekon' ny Epikoreana tany Atena ny teny notorin' i Paoly, milaza fa antsoin' Andriamanitra ny olombelona mba hibebaka (Asa. xvii. 18, 32).—G.A.S.

**EPISTILY** dia teny Englisy, nefa nalaina tamin' ny teny Grika hoe *epistolos*, ary milaza taratasy nosoratan' olona tamin' olona (Eng. *letter*). Ary izany hiany no heviny tamin' ny andro nanoratana ny Test. Vao.; fa tato aoriana kosa efa mifetra kely ny hevitry ny teny ka enti-milaza ny taratasy nosoratan' ny Apostoly sy ny namany ary ny mpianany tamin' ny fiangonana sy ny mpitandrina fiangonana. Dia holazaina kely etoana ny amin' ny taratasy izay fanaon' ny olona lazain' ny Baiboly, ary ny fomban' ny teny ao amin' ireny.

Hita marimarina fa tsy nisy nanoratra taratasy raha mbola tsy nahalala boky sy tsy nahavaky teny sy sora-tanana ny olona. Koa raha mbola nifindrafindra toerana loatra izy ka tsy nahay tao-zavatra, dia tsy nisy taratasy nosoratan' olona tamin' ny sakaizany. Ary dia tsy misy teny milaza izany ao amin' ny bokin' i Mosesy, na amin' ny Josoa, na ny Mpitsara, na Samoela; fa ny taratasy voalohany lazain' ny Baiboly dia ilay nosoratan' i Davida tamin' i Joaba ny amin' ny hamoanana an' i Oria (2 Sam. xi. 14); ary io angaha dia nasiana loko sy ny kasen' ny mpanjaka, tahaka izay nosoratan' i Jezebela tamin' ny loholon' i Jezirela (1 Mpan. xxi. 8-19). Ny loko anefa dia "tanimanga" angamba (Job. xxxviii. 14). Maro hiany ny taratasy lazain' ny boky tantara taoriandriana: dia izay nosoratan' ny mpanjakan' i Syria tamin' i Jorama, mpanjakan' ny Isiraely (2 Mpan. v. 5, 6), sy Jeho tamin' ny loholon' i Samaria (x. 1-7), sy Elia tamin' i Jehorama (2 Tant. xxi. 12-15), sy Sankeriba tamin' i Hezekia mpanjaka (2 Mpan. xix. 9-84). Zahao koa Jer. xxix. 1-33; Ezr. iv. 6, 7, 11; v. 6; viii. 11; Neh. ii. 7, 9; vi. 5. Tamin' ireo taratasy ireo toa tsy nisy sonia na anaran' ny olona nampitondraina azy, fa nasiana kase izy, ary angamba nahorona na voafehy. Taratasy natao avy amin' ny fan-jozoro angamba no fanaon' ny Jiosy, tahaka ny fanaon' ny Egpytiana hiany; fa misy taratasy tahaka izany voatahiry ao amin' ny fasan' ny olona any Egypta, izay voasoratra 1300 taona talohan' ny andro nahaveloman' i Kristy taty an-tany.

Ny Epistily ao amin' ny Test. Vao. dia misy antony lehibe, satria ny lalàn' i Kristy ny amin' ny fitandremana ny Fiangonana, ary ny fototry ny finoana ny Filazantsara, indrindra izay lalindalina (dia ireo zavatra izay nokasain' i Kristy holazaina, fa tsy zakan' ny mpianany, raha mbola teo aminy Izy, zahao Jao. xvi. 12), no ambaran' ny nanoratra azy. Zahao EPISTILIN' NY TEST. VAO. Afa-tsy ny Epistily izay isan' ny boky ekena ho Soratra Masina, voalaza koa ilay epistily na taratasy nampitondrain' ny Konsilia na fiangonana vory tao Jerosalema ny amin' ny Kristiana izay Jentilisa tany Antioka sy Syria ary Kilikia (Asa. xv. 23-29). Nisy koa taratasy avy tamin' i Klaodio Lysia, mpifehy ny miaramila Romana tany Jerosalema, tamin' i Feliksa mpanapaka (xxiii. 25-30). Ny anaran' ny mpanoratra sy ny olona nanoratana azy dia lazaina voalohany, dia vao ny famangiana; ary "veloma" (Gr. *xairein*) no teny farany. Ary amin' ny epistily nosoratan' i Paoly sy ny Apostoly sasany (afa-tsy ny Hebreo sy 1 Jao.), ny anaran' ny nanoratra azy sy ny olona nanoratana azy dia lazaina aloha; dia misy famangiana, izay matetika dia vavaka mba hahazoan' izany olona na fiangonana izany fahasoavana sy famindrampo ary fihavanana. Ny amin' ny epistily nosoratan' i Paoly, tsy ny tanany no nanoratany ny teny, fa nisy nanoratra ho azy (angamba satria narary maso izy), ary izy nanao sonia amin' ny soratra vaventy tao amin' ny farany (Gal. vi. 11); fa izany no famantarana nomeny tamin' ny fiangonana, hahalalan' ireo fa avy tamin' ny Apostoly tokoa ny taratasy misy ny anarany (2 Tes. iii. 17; 1 Kor. xvi. 21; Kol. iv. 18). Ny Epistily tamin' ny Romana dia nosoratan' i Tertio anankiray, izay nisolo tanana an' i Paoly ka niarahaba ny fiangonana (xvi. 22). Nisy taratasy hafa koa, izay fanaon' ny fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly, dia ny manome epistily mampandroso ny olona izay nandeha lavitra, mba handraisan' ny fiangonana hafa azy ho namana (2 Kor. iii. 1).—J.S.

**EPISTILIN' ny TESTAMENTA VAOVAO.** Raha mandinika tsara ny boky samy hafa ao amin' ny Baiboly isika, dia hita marina fa mitovitovy hiany ny filaharan' ny boky ao amin' ny Test. Tal. sy ny amin' ny Test. Vao. Amin' izy roa *ny tantara* no teny voalohany, dia manaraka izany ny boky milaza ny *fampianarana* sy ny

zavatra tokony hinoana, dia ny Salamo sy Ohabolana, etc., amin' ny Test. Tal., ary ny Epistily nosoratan' ny Apostoly amin' ny Test. Vao. Ary ny teny farany amin' izy roa dia *faminaniana*, dia ny soratry ny mpaminany maro ao amin' ny Test. Tal., ary ny Apokalypsa na Fanambarana, izay boky faminaniana, ao amin' ny Test. Vao. Ary tokony hotsarovana koa, fa tahaka ny nampianarau' Andriamanitra ny efa-dahy hanoratra ny tantaran' i Jesosy Tompo, amin' ny Filazantsara Efatra, dia toy izany koa, no nitarihany ny sain' ny Apostoly efa-dahy, afa-tsy Paoly, hanoratra ny epistily, izay ho lalàn' ny Fiangonana sy fototry ny fampianaran' ny Filazantsara. Nefa kosa, Paoly Apostoly indrindra no nomen' Andriamanitra ho mpanoratra sy mpanome-lalàna ho amin' ny Fiangonana; ary ny teny nosoratany dia indimin' izay rehetra nosoratan' izy efa-dahy, dia Petera sy Jakoba sy Jaona ary Joda, raha akambana ny tenin' izy rehetra. Dia mizara roa toko lehibe ny epistily amin' ny Test. Vao.: dia (1) izay nosoratan' i Paoly, ary (2) izay atao hoe Epistily Katolika (izany hoe, ho an' ny Kristiana rehetra), fa "malalaka," "ho an' ny rehetra," no tena hevitry ny hoe *katolika*.

1.—*Ny Epistily nosoratan' i Paoly.* Telo ambin' ny folo izy, ary izy rehetra, afa-tsy ny Epistily tamin' ny Romana, dia nosoratana noho ny hevi-diso niseho, na mba ho fampianarana tandrifin' ny toetry ny fiangonana na ny olona nanoratana azy tamin' izany andro izany indrindra. Ary afa-tsy ny epistily ao amin' ny Baiboly ananantsika, dia nisy hafa koa izay tsy voatahiry; fa ny teny ao amin' ny 1 Kor. v. 9 no vavolombelona fa nisy epistily nosoratan' i Paoly tamin' ny fiangonana tany Korinto talohan' izay atao hoe 1 Korintiana. Ary ny teny ao amin' ny Kol. iv. 16 no heverin' ny sasany ho milaza epistily nosoratan' i Paoly tamin' ny fiangonana tao Laodikia: fa raha toy ny hevitry ny sasany kosa, ny Epistily tamin' ny Efesiana no nolazainy; ary hoy ny sasany indray, fa taratasy *avy tamin' ny* Laodikiana no nolazainy, fa tsy taratasy *ho any* aminy tsy akory. Hitantsika koa ao amin' ny Epistily tamin' ny Tesaloniana (2 Tes. ii. 2) fa nisy ny sasany izay nangala-tsonia ka nanoratra taratasy toa avy tamin' i Paoly; ka dia nomen' i Paoly famantarana hahalalan' ny fiangonana fa izy tokoa no nanoratra azy, dia ny sonia nosoratan' ny tanany hiany (2 Tes. iii. 7). Ny fiangonana nahazo epistily avy tamin' i Paoly no nanariny hampitondra azy mba ho fantatry ny fiangonana namany, na hanao kope ho azy, mba hovakina eo amin' ny fandrenesan' ny maro ao am-piangonana (Kol. iv. 16). Dia toa fanao hatramin' ny taloha indrindra ny manao kopen' ny taratasy avy tamin' ny Apostoly, hahafantaran' ny fiangonana rehetra ny fototry ny Filazantsara. Raha mbola velona Petera Apostoly, toa efa azony sahady ny kopen' ny epistily maro nosoratan' i Paoly (2 Pet. iii. 16). Raha alahatra araka ny andro nanoratana azy ny epistilin' i Paoly, dia azo zaraina ho roa toko lehibe, dia (1) izay voasoratra talohan' ny nifatorany tany Roma voalohany; ary (2) izay voasoratra raha mbola nafatotra tany izy sy taorian' izany. Dia alahatra toy izao ny epistiliny:—

| | |
|---|---|
| 1 Tesaloniana | Filemona |
| 2 Tesaloniana | Kolosiana |
| Galatiana | Efesiana |
| 1 Korintiana | Filipiana |
| 2 Korintiana | 1 Timoty |
| Romana | Titosy |
| | 2 Timoty |

Ny taona nanoratan' i Paoly ireo dia tokony ho tanatin' ny folo taona, dia A.D. 54-64.

2. *Ny Epistily nosoratan' ny Apostoly hafa, na Epistily Katolika.* Tsy ny nanoratra ireo hiany no hafa, fa misy koa maha-samy hafa azy amin' ny epistily nosoratan' i Paoly, fa ny azy rehetra dia misy anaran' ny fiangonana na olona nanoratana azy, dia ny Romana, ny Korintiana, Timoty, etc.; fa ny epistily avy tamin' i Jakoba sy Petera sy Jaona ary Joda kosa (afa-tsy 2 Jao. sy 3 Jao., izay nampiana tao aoriana, satria fohy izy), dia tsy nosoratany voalohany tamin' ny fiangonana anankiray, na olona anankiray, fa tamin' ny Kristiana *rehetra* (fa izany no hevitry ny hoe 'katolika' voalohany indrindra); zahao Jak. i. 1; 1 Pet. i. 1; 2 Pet. i. 1; 1 Jao. i. 3, 4; Joda i.—J.S.

**ERA**: (1) zanakalahy matoan' i Joda izy; fa "ratsy fanahy teo imason' i Jehova izy, dia novonoin' i Jehova." Tsy voalaza izay heloka nataony, fa angamba nanaraka ny fomba vetaveta fanaon' ny mpanompo sampy tao amin' ny Kananita izy; fa avy tamin' ireo ny reniny (Gen. xxxviii. 3-7; Nom. xxvi. 19). (2) Taranak' i Sela, zanakalahin' i Joda, izy (1 Tant. iv. 21). (3) Zanakalahin' i Jesosy anankiray (tsy mba Jesosy Mpamonjy), ary rain' i Elmadama (Lio. iii. 28).—J.S.

**ERASTO**: (1) anankiray tamin' ny mpianatr' i Paoly tany Efesosy, izay nirahiny nankany Makedonia niaraka tamin' i Timoty, raha mbola nitoetra tany Asia hiany Paoly (Asa. xix. 22). Lazaina indray izy amin' ny teny namangian' i Paoly an' i Timoty (2 Tim. iv. 20). (2) Nisy Erasto anankiray koa izay atao hoe "mpitahiry ny volampanjakana tao an-tanàna" tao Korinto, ary isan' ny Grika izay tonga Kristiana izy (Rom. xvi. 23). Heverin' ny sasany anefa fa olona iray hiany ny Erasto lazaina eo amin' ny Asa. sy 2 Tim., sy ny lazain' i Paoly amin' ny Epistily tamin' ny Romana, fa angamba diso hevitra izay manao izany.—P.G.P.

**EREKA**: dia anaran' ny tanàna anankiray amin' ny fanjakan' i Nimroda tao amin' ny tany Sinara; ary toa tanàna efa voaorina taloban' ny andron' i Nimroda aza izy (Gen. x. 10). Misy bonga vaventy ao amin' ny tany lemaka amoron' i Eofrata, ary tokony ho 140 maily atsimo-atsinanan' i Babylona, izay atao hoe *Irak*, *Irka*, sy *Senkerah*, ary izany no heverin' ny olon-kendry ho niorenan' i Ereka.—J.S.

**ESAO** (*Voloina*): dia zanakalahy matoan' i Isaka sy Rebeka: ary anarana nomen' ny rainy azy izany noho ny toe-tenany raha vao teraka izy (Gen. xxv. 24-26). Efa voalazan' ny anjely tamin-dRebeka fa ny zanani-lahy matoa no hanompo ny zandriny (and. 23). Nefa Isaka tia an' i Esao noho Jakoba, satria sahisahy izy ka mpihaza malaza. Fa Esao tsy niheritra loatra ny fitahiana avy amin' Andriamanitra ho azon' ny taranak' i Abrahama, ary noho izany dia nolazain' ny nanoratra ny Hebreo hoe "olona tsy manaja ny masina" izy. Indray andro, raha niverina avy tamin' ny fihazany izy ka noana, dia nangataka tamin' i Jakoba ny ron-tsaramaso masaka izay efa namboariny. Ary Jakoba nanao hafetsena, ka dia niadi-varotra tamin' i Esao izy, ary ny fizokiana no nangatahin' i Jakoba ho vidin' ny hanina. Dia nanaiky mora Esao, fa hoy izy: "Indro, ho faty hiany aho; ka mahasoa inona izay fizokiana; ka dia no nanamavoin' i Esao ny fizokiany" (xxv. 29-34). Nefa Esao mbola noheverin' i Isaka ho lahi-matoany, ary rehefa tratrantitra izy dia nikasa hitso-drano an' i Esao; nefa nirai-tetika Jakoba sy Rebeka reniny mba hahazoan' i Jakoba izany tso-drano izany; ka dia nandainga ka namitaka an' i Isaka izy mianaka (Gen. xxvii.). Dia tezitra indrindra Esao ary nikasa hamono an' i Jakoba. Ary rehefa lasa nandositra Jakoba, Esao dia nampakatra vehivavy izay zanak' Isimaela havany, mba hahafalifaly ny rainy sy ny reniny; ary toa nanadino vetivety ny hatezerany izy. Nitombo tokoa ny hareny teo Seira, ary nony niverina Jakoba avy tany Harana dia nandray azy tsara Esao, sady lehibe ny fitiavana nasehony tamin' ny zandriny (xxxiii. 1). Izy sy Jakoba dia niara-nandevina an' i Isaka rainy (xxxv. 29). Ny vadin' i Esao dia Ada sy Aholibama, vehivavy Kananita, ary Basemata, zanak' Isimaely (xxxvi. 2, 3); ary izy dia razan' ny Edomita. [EDOMA.]—G.A.S.

**ESAR-HADONA**: anankiray tamin' ny mpanjakan' i Asyria. Zanak' i Sankeriba izy (2 Mpan. xix. 37; Isa. xxxvii. 38), ary nanjaka tokony ho tamin' ny B.C. 681. Toa nahery indrindra tamin' ny mpanjakan' i Asyria rehetra izy ary nitondra tafika tany Asia Andrefana, tao anelanelan' ny Golfa Persiana sy ny tendrombohitr' i Arimenia ary ny Ranomasina Mediteraneana. Babylona dia lasany avokoa, ary Esar-hadona hiany no mpanjakan' ny Asyriana izay nanjaka tao (B.C. 680-667); fa tao Babylona no nanaovany trano, ary vao faingana efa hita ny biriky misy ny anarany. Nazoto nanao trano izy, fa telo ny tranon' andriana nataony tao amin' ny fanjakany, afa-tsy ilay trano tany Babylona. Ary misy vato voasoratra milaza fa telo-polo ny tempolin' ny sampy nataon' i Esar-hadona tany Asyria sy Mesopotamia; ary mbola hita ny vato maro avy amin' ny tranon' andriana izay nataony tao atsimo-andrefan' ny tanàna izay atao hoe ankehitriny *Nimrud*. [ASYRIA.]—J.S.

**ESKOLA**: rahalahin' i Mamre sy Anera, loholon' ny Amorita, izay naman' i Abrahama tamin' izy nanenjika ny mpanjaka efatra avy tany Mesopotamia, izay efa namabo any Lota zana-drahalahiny sy olon-tSodoma (Gen. xiv. 13, 24).—T.T.M.

**ESKOLA, Lohasahan' i**: dia lohasaha ao akaikin' i Hebrona, tokony ho roa maily ao avaratry ny tanàna. Tany no nalehan' ny mpisafo roa ambin' ny folo lahy izay nirahin' i Mosesy hizaha ny Tany Masina, sady tao no nahazoany ny sampahom-boaloboka vaventy, izay nolanjain-droa lahy ka nentina nody (Nom. xiii. 24; Deo. i. 24). Angamba ny anaran' ny lohasaha dia avy tamin' ilay Eskola, izay andrian' ny firenen' ny Amorita nonina tany Hebrona (Gen. xiv. 13). Ny lohasaha ao avaratr' i Hebrona dia mbola be tanimboaloboka sy taninoliva, ary ny voaloboka any dia lehibe sady tsara indrindra amin' izay rehetra hita any Palestina. Ny anaran' ny lohasaha ankehitriny dia *Ain-Eshkali*.—J.S.

**ESTAOLA**: dia tanàna tao amin' ny tany lemaka amoron-dranomasina izay nonenan' ny Filistina, ary tao am-bodin' ny tendrombohitry ny tanin' ny Joda. Isan' ny tanàna any Joda izy, fa nomena an' ny Dana niaraka tamin' i Zora (Jos. xv. 33; xix. 41). Tao Mahane-dana, tanelanelan' i Estaola sy Zora, no nisého ny herin' i Samsona voalohany, raha mbola zatovo izy; ary tao koa no nandevenana azy (Mpit. xiii. 25; xvi. 31; xviii. 11). Estaola no isan' ny tanàna mafy sy mirova tamin' ny zana-tanin' i Dana, ary ny tompon-tanàna, niaraka tamin' ny olon' i Zora, dia nalaza noho ny fahasahiany. Iroo 600 lahy, izay naka an' i Laisy tao avaratra ka nonina tao, dia avy tany Estaola sy Zora (Mpit. xviii.). Misy vohitra kely atao hoe *Eshua*, izay heverina ho miorina eo amin' izay niorenan' i Estaola.—J.S.

**ESTEMO**: dia tanàna any Joda tao antendrombohitra, ary nomena tamin' ny mpisorona (Jos. xv. 50); xxi. 14; 1 Tant. vi. 57). Isan' ny tanàna nalehan' i Davida sy ny olony matetika tamin' ny nitondrafindrany nandositra an' i Saoly izy io (1 Sam. xxx. 28, 31); ary noho ny soa nataon' ny tompon-tanàna taminy, dia izy no nampitondrain' i Davida anjara avy tamin' ny babo azony, rehefa resiny ny Amalekita. *Semua* no ana-

rany izao, dia tanàna valo maily ao atsimon' i Hebrona, ao amin' ny sisin' ny efitra.—J.S.

**ESTERA**: izy dia tovovavy Jiosy avy tamin' ny firenen' i Benjamina, izay teraka tany Persia tamin' ny nahababoana ny Jiosy. Kisy, razan' i Estera, dia isan' ny Jiosy izay nentin' i Nebokadnezara avy tany Jerosalema tamin' ny nandreseny an' i Joiakina. Raha mbola zazavavy Estera, maty ny rainy sy ny reniny, dia notaizain' i Mordekay havany izy, izay isan' ny tandapan' i Ahasoerosy, mpanjakan' i Persia, dia nonina tao amin' ny tranon' andriana natao hoe Sosana izy. Rehefa voasaotra Vasty, vadin' i Ahasoerosy, noho ny tsy nanekeny ny fahafaham-baraka nasain' ny mpanjaka hiaretany, ny tovovavy tsara tarehy indrindra tao amin' ny fanjakan' i Persia no notadiavina ka nangonina tany Sosana, hifidianan' ny mpanjaka izay tiany ho solon' i Vasty. Ary Estera nahita soa teo imason' i Ahasoerosy, ka natsangany ho mpanjakavavy; nefa tsy mbola fantatry ny mpanjaka ny firazanany. Koa noho ny nankahalan' i Hamana prime ministera an' i Mordekay, dia nahazo teny tamin' ny mpanjaka izy hamonoany ny Jiosy rehetra tao amin' ny fanjakan' i Persia; ary Estera dia toa isan' izay tsy maintsy hovonoina noho izany tenin' andriana izany. Fa rehefa nampianarin' i Mordekay izy, izany no nentin' i Estera hampahatezitra ny mpanjaka amin' i Hamana, ka dia nangataka ny ainy sy ny ain' ny olony Estera. Ary noho ny fomban' ny fanjakan' i Media sy Persia, tsy azo navadika ny tenin' andriana, nefa ny Jiosy dia navela hiaro tena; ka izany sy ny fitiavan' ny mpanjaka an' i Estera no nahafoana ny hevi-dratsy nataon' i Hamana ka nitondra loza tamin' ny tenany hiany. Dia nisy andro fahatsiarovana sy fifaliana notandreman' ny Jiosy hatramin' izany andro izany ho fisaorana amin' Andriamanitra noho ny namonjeny azy. Ny anarana hoe 'Estera' dia teny Syro-Arabiana angaha, ary 'kintana' (Persiana, *satarah;* Eng. *star*) no heviny, ary mitovitovy amin' ny anaran' i Astoreta sampy izy. 'Hadasa' (Eng. *myrtle*, anarankazo) no anaran' i Estera, raha mbola tsy nampakarin' i Ahasoerosy izy, fa nomena anarana vaovao izy rehefa tonga mpanjakavavy. Izay rehetra fantatra ny amin' i Estera dia voasoratra ao amin' ny boky antsoina araka ny anarany.—J.S.

**ESTERA, Ny Bokin' i.** Ny tantaran' i Estera efa voalaza eo ambony, ary ity boky ity dia antsoina araka ny anarany, satria izy indrindra no nahatonga ny zavatra malaza sasany lazaina eo amin' ny boky.

1.—*Ny Zavatra voalaza eo amin' ny Bokin' i Estera.* Eo amin' ity boky ity dia lazaina ny zavatra mahagaga sasany izay nanjo ny Jiosy tany Persia tamin' ny andro nanjakan' i Ahaseorosy, mpanjakan' i Persia, dia izay nataon' ny Grika hoe 'Xerxes.' (Zahao AHASOEROSY 3.) Fa Hamana, izay prime ministera tany Persia, sady tian' ny mpanjaka, dia tezitra indrindra tamin' i Mordekay, ilay Jiosy isan' ny tandapa, izay tsy nanaja azy loatra, raha nivoaka sy niditra izy; ary noho izany dia nataon' i Hamana fa zavatra kely foana ny hamono an' i Mordekay irery, fa nanao saina hamono ny Jiosy rehetra tao amin' ny fanjakan' i Persia sy hamabo ny fananany izy. Ary ny mpanjaka dia nanaiky lempona, dia nanao sonia ny taratasy nisy ny lalàna hamabo sy hamono ny Jiosy rehetra, sady nampitondra izany eran' ny fanjakany. Fa Estera kosa, izay efa nofidin' i Ahasoerosy ho vadiny, no namporisihin' i Mordekay havany hangataka ny ainy sy ny ain' ny Jiosy olony; koa ny hafetsen' i Hamana sy ny fireharehany no nitondra voninahitra tamin' i Mordekay, fa fahafaham-baraka sy fahafatesana kosa tamin' i Hamana fahavalony. Fa ny Jiosy, rehefa nampian' ny lehiben' ny fanjakana, nanao araka ny taratasy hafa nampanoratan' ny mpanjaka, dia niaro tena izy sy niady tamin' ny fahavalony ary namono olona 75,000 aza. Ary noho izany nisy androfiravoravoana natao hoe 'Porima' notendrena ho fahatsiarovan' izany famonjena izany. [PORIMA.] Ary ny amin' ny olona voalazan' ny boky, dia Ahasoerosy, Estera, Hamana, Mordekay, sy Vasty,—zahao ny teny milaza azy tsirairay.

2.—*Ny Nanoratra ity boky ity.* Tsy voalaza eo amin' ny boky ny anaran' izay nanoratra azy, ary tsy misy teny ao amin' ny boky hafa milaza izany. Raha toy ny hevitry ny sasany, Mordekay no nanoratra azy; ary satria izy dia nasandratra ho prime ministera ka nahazo nandinika ny taratasim-panjakana milaza ny zavatra sasany lazaina eto, dia angamba marina izany hevitra izany. Kanefa ataon' ny sasany kosa fa Ezra, na ny namany izay isan' ny Synagogy Lehibe, no nanoratra azy; nefa angamba ny hevitr' izany dia izao: fa Ezra nandinika sy nanitsy azy, ary nampikambana azy tamin' ny boky hafa izay isan' ny Soratra Masina. Misy izay manokana ity boky ity amin' ny boky hafa rehetra ao amin' ny Baiboly, fa tsy voalaza, na indray mandeha aza, ny anaran' Andriamanitra ao aminy. Ary amin' izany, efa noheverin' ny sasany fa izay rehetra lazaina ao amin' ny bokin' i Estera dia teny nalaina tamin' ny tantaram-panjakana any Asyria; ary angamba ny teny sasany dia avy tamin' izany tokoa, tahaka ny teny maro ao amin' ny bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara dia nalaina tamin' ny boky tantaran' ny mpanjakan' ny Joda. Nefa kosa, na dia tsy voalaza ao aza ny *anaran'* Andriamanitra, ny *tanan'* Andriamanitra dia hita marimarina ao amin' ny teny rehetra amin' ny boky, dia ny nitondran' Andriamanitra ny olony, sy ny niarovany azy tamin' ny fahavalony.

3.—*Ny Filaharan' ny Bokin' i Estera ao amin' ny bokin' ny Test. Tal.* Ny Bokin' i Estera dia nalahatry ny Jiosy tao amin' ny fizarana fahatelo, dia miaraka amin' ny boky natao hoe "taratasy masina" na "Salamo" (Lio. xxiv. 44; zahao BAIBOLY, pejy 76). Ary izy ireo nozarainy indray ho telo toko, ary ny faharoa amin' ireo dia natao hoe *Megilloth*, na 'taratasy ahorona,' dia Tonon-kira, Rota, Fitomaniana, Mpitoriteny, sy Estera. Ireo taratasy ahorona ireo no novakina tao am-piangonana tamin' ny andro firavoravoana sy ny andro fifadiana, ary ny bokin' i Estera no novakina avokoa tamin' ny andro natao hoe Porima. Ao amin' ny Baiboly Grika atao hoe Septoaginta dia misy teny maro nampiana amin' ny teny ao amin' ny Baiboly Hebreo, dia izay efa nadika ho teny Malagasy.

4.—*Ny Hevitra azo entina hampahatoky antsika fa Marina ny teny ao amin' ity boky ity.* Ary ho hitantsika izany rehefa voadinika tsara izay hevitra efa nentin' ny sasany hampisalasala antsika fa tsy azo hinoana ny teny maro ao amin' ny Bokin' i Estera, ka dia tsy tokony hatao isan' ny bokin' ny Soratra Masina, hoy izy. Fa hoy ny sasany: (a) Ny fireharehana sy ny lolom-po ary ny famalian-dratsy lazaina ho nasehon' ny Jiosy tamin' ny fahavalony, nony namono olona 75,000 izy, dia hafa lavitra amin' izay nampianarin' ny Test. Tal. ho tokony efa nataony. Nefa kosa, hita marina fa ny Jiosy tany Persia *tsy nanaraka* ny anatra ao amin' ny Lalàn' i Mosesy sy ny Mpaminany, raha nanao izany rehetra izany izy; ary ny fifidianany hitoetra tao amin' ny tanin' ny mpanompo sampy, nefa navelan' ny mpanjaka hiverina amin' ny tanin-drazany hiany izy, dia famantarana fa tia izao tontolo izao loatra izy, ka nirehareha foana tahaka izay nataon' ny Jiosy tany Palestina tao aoriana. Tokony hotsarovana koa, fa izay nanoratra ity boky ity milaza fotsiny izay nataon' ny Jiosy, fa tsy milaza na marina izay nataony, na tsia. Hoy ny sasany koa: (*b*) Satria tsy voalaza ny anaran' Andriamanitra akory aza, ary tsy misy teny milaza na manaiky ny nitandremany ny olony, dia tsy azo ekena ho Soratra Masina ity boky ity. Fa izay efa voalaza teo ambony amin' izany dia ampy hamaly io teny io: fa ny *tanan'* Andriamanitra miaro sy mitandrina ny olony, andrao haringan' ny fahavalony izy, dia hita marimarina ao amin' ny tantara rehetra, na dia tsy voalaza ny *anaran'* Andriamanitra aza. Ary hoy ny sasany indray: (*d*) Ny zavatra sasany lazaina dia tsy azo hinoana ho tantara marina, fa angamba angano na fanoharana fotsiny izy. Nefa kosa, ny nanaovana andro firavoravoana (Porima) ho fahatsiarovana ny famonjena lazaina ao amin' ity boky ity dia zavatra saro-pantarina, raha tsy nisy fototr' izany rehetra izany; ary ny nanaovan' i Ezra sy ny namany azy ho isan' ny bokin' ny Soratra Masina, tsy ela taorian' ny andro nanaovana ny zavatra mahagaga lazaina ao amin' ny boky, dia vavolombelona fa tantara marina izy, fa tsy angano. Ary izao teny izao efa nolazaina koa ho tsy azo hinoana: (i.) Ny nanaovana lalàna fa hovonoina ny Jiosy rehetra, ary ny nilazana izany herintaona talohan' ny fotoana hahatanterahana azy. (ii.) Ny namelan' ny mpanjaka ny Jiosy hiaro tena sy hamono ny vahoakany hatramin' ny 75,000. (iii.) Ny nanaovan' i Ahasoerosy lalàna fa isan-dehilahy ho tompo ao an-tranony. Nefa kosa, na dia tsy tahaka ny fanaon' ny fanjakana any Eoropa aza izany, dia mitovitovy hiany amin' izay fanaon' ny fanjakana maro any Asia Andrefana: fa mpanjaka tsy voafetra akory izy ireo, be sitra-po sady masiaka ary manao tsinontsinona ny ain' olona; ary betsaka ny teny azo alaina amin' ny tantaran' ny firenena tany aloha izay azo ampitovina amin' izay rehetra lazaina ao amin' ny Bokin' i Estera.

5.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana ny boky.* Ny zavatra lazaina ao amin' ny Bokin' i Estera dia natao tamin' ny nanjakan' i Ahasoerosy na Xerxes, izay nanjaka B.C. 486-465; ary ny boky angamba nosoratana tamin' ny taona faramparany nanjakan' i Ahasoerosy. Ary tsy fantatra na Palestina na Persia no tany nonoratana azy, fa angamba Persia no izy.

6.—*Filaharan' ny Zavatra voalaza.*

Ny amin' ny fanasana lehibe nataon' i Ahasoerosy, ary ny nisaorany an' i Vasty mpanjakavavy; toko i.

Ny nanangana an' i Estera ho vadin' ny mpanjaka; ary ny soa nataon' i Mordekay, raha nahita sy nanambara ny teti-dratsy nataon' ny tandapa sasany hamono ny mpanjaka; ii.

Ny nanandratana an' i Hamana ho prime ministera; ny hatezerany tamin' i Mordekay, ary ny saina nataony handringanana ny Jiosy rehetra; iii.

Ny fahorian' ny Jiosy, sy izay nataony hahafoana ny hevi-dratsy noforonin' i Hamana; iv.

Ny nahafoanan' i Estera ny zava-dratsy nokasain' i Hamana hatao amin' i Mordekay; ny voninahitra nomena an' i Mordekay; ary ny namonoana an' i Hamana; v., vi., vii.

Ny nahafoanana ny hevi-dratsy nataon' i Hamana hamono ny Jiosy rehetra; ny nanendrena ny andro Porima ho fahatsiarovana izany; ary ny nanandratana an' i Mordekay; viii., ix., x.—J.S.

**ETAMA**: (1) vohitra anankiray tao amin' ny zara-tanin' ny Simeona (1 Tant. iv. 32; Jos. xix. 7). (2) Tanàna tany Joda, izay nanaovan' i Rehoboama rova sady nametrahany miaramila (2 Tant. xi. 6); toa akaikin' i Betlehema sy Tekoa izy. Tany no nihavian' ny rano nandemana ny tanim-

bolin' i Solomona, sy nisotroan' ny olon' i Betlehema, ary nanaovana ny raharaha tao amin' ny Tempoly.—J.S.

**ETAMA, Ny Vatolampy**: dia hantsana avo izay nieren' i Samsona taorin' ny namonoany ny Filistina (Mpit. xv. 8, 11). Tao amin' ny zara-tanin' ny Joda izy, ary tao am-bodiny dia Lehy sy En-hakore, izay nisehoan' ny loharano nisotroan' i Samsona.—J.S.

**ETAMA** no tany nitobian' ny Zanak' Isiraely fahatelo, rehefa niala tany Egypta izy. Zahao EFITRY NY FANDEHANDEHANANA.

**ETANA**: (1) Etana, Ezrahita, anankiray tamin' ny zanak' i Mahola efa-dahy, izay nankalazain' i Solomona noho ny fahendreny (1 Mpan. iv. 31; 1 Tant. ii. 6). Ny anarany dia ao amin' ny loha-tenin' ny Sal. xxxix. (2) Zanakalahin' i Kisy; dia Levita avy tamin' ny taranak' i Merary, ary lohan' izany mpianakavy izany tamin' ny andron' i Davida (1 Tant. vi. 44); lazaina ho "mpihira" koa izy. Notendrena hampaneno kipantsona izy niaraka tamin' i Hemana sy Asafa (xv. 17-19). (3) Levita anankiray avy tamin' ny taranak' i Gersoma, ary isan' ny razan' i Asafa mpiventy hira (1 Tant. vi. 42).-J.S.

**ETANIMA**: zahao VOLANA.

**ETIBALA**: mpanjaka tany Sidona izy, ary rain' i Jezebela, vadin' i Ahaba (1 Mpan. xvi. 31). Lazain' i Josefosy ho mpanjakan' i Tyro koa izy, ary angamba mpisoron' i Bala sampy, raha ny hevitry ny anarany no dinihina.—P.G.P.

**ETIOPIA**: dia ny tany izay nataon' ny Hebreo hoe Kosy (*Cush*), fa Etiopia no anarana nahafantaran' ny Grika sy ny Romana azy. Tao atsimon' i Egypta izy, ary tao anatin' ny tany atao hoe ankehitriny *Nubia*, *Senaar*, *Kordofana*, *Abysinia* avaratra, ary ny fanjakan' *i Meroë*. Ny faritr' i Etiopia avaratra dia fantatra tsara, dia tany Syene, izay nampisaraka an' i Egypta sy Etiopia (Ezek. xxix. 10). Ary ny Ranomasina Mena dia faritry ny tany tao atsinanana, sy ny efitr' i Lybia tany andrefana, ary ny tendrombohitr' i Abysinia tany atsimo. Ny teny voalohany amin' ny Baiboly milaza an' i Etiopia dia Gen. ii. 13, ary lazaina eo fa hodidinin' ny ony Gihona izy, izay isan' ny ony efatra nivoaka avy tao Edena. Ary noho izany efa noheverin' ny sasany fa nisy tany natao hoe Kosy tany Asia Andrefana, fa angamba diso hevitra izy. Zahao KOSY. Toa tsy fantatry ny Jiosy loatra ny tany Etiopia; nefa ny olona avy tany dia fantany tsara, satria nisakaiza tamin' ny Egyptiana matetika izy. Ny nitoeran'ny tany dia fantany (Ezek. xxix. 10), ary fantany koa ny fombany sy ny zavatra naniry tao, satria nifanao raharaha izy sy ny Etiopiana. Etiopia avaratra dia sahalahala tamin' i Egypta: dia lohasaha èty ao amoron' i Neila, ary efitra be fasika sy vato ao an-daniny roa. Fa ao atsimo kosa, dia tany malalaka sady be havoana izy; ary ao amin' ny faritra atsimo misy tendrombohitra izay 8000 fita no habavony ambonin' ny ranomasina. Ny olona tompon-tany tany Etiopia dia isan' ny taranak' i Hama (Gen. x. 6), ary mainty hoditra izy; zahao Jer. xiii. 23. Nefa nizarazara ho firenena maromaro izy, ary tamin' ireo ny Sabeana no nahery indrindra.

Ny tantaran' i Etiopia dia nifampiditriditra be hiany tamin' ny tantaran' i Egypta. Tamin' ny taloha indrindra, Etiopia notapahin' ny mpanjakan' i Egypta, ary indraindray dia nakambana ho fanjakana iray hiany ny tany roa. Esar-hadona, mpanjakan' i Asyria, dia lazaina ho nandresy an' i Etiopia sy Egypta. Fa tao aoriana kosa nisy mpanjakan' i Etiopia izay nandresy an' i Egypta, koa ny *dynasty* sasany dia Etiopiana. Zera, izay niakatra hiady amin' i Asa, mpanjakan' ny Joda (2 Tant. xvi. 8), dia Etiopiana, ary toy izany koa Sô, izay nanao fanekena tamin' i Hosea, mpanjakan' ny Isiraely farany. Etiopia dia lazain' ny mpaminany matetika niaraka tamin' i Egypta, ary nakambana ny anarany, raha ny hihavian' ny fahavalony no lazaina; vakio Nah. iii. 8, 9; Isa. xviii., xix., xx.; Jer. xlvi. 9; Ezek. xxx. 4-9; Zef. ii. 12. Tamin' ny nandresen' ny Persiana an' i Egypta, Kambysesy niakatra niady tamin' i Meroë ka nandresy azy, nefa tsy naharitra ela ny herin' ny Persiana; ary ny mpanjaka Grika nanjaka tany Egypta, izay natao hoe Ptolemy, tsy nanapaka an' Etiopia atsimo, fa ny avaratra hiany. Taloha kelin' ny andro nahaterahan' i Kristy nisy *dynasty* mpanjakavavy, dia olona tompon-tany, nanjaka tany Etiopia. Kandake no anarana nentin' izy rehetra, ary nanohitra ny miaramilan' i Roma aza izy. Ny anankiray tamin' ireo dia ilay mpanjakavavy lazaina eo amin' ny Asa. viii. 27. Ny tantara ao dia vavolombelona fa ny fivavahana marina efa niely hatrany Etiopia, fa ilay tandapa, izay mpitahiry ny haren' i Kandake, dia nanompo an' i Jehova, ary efa niakatra tany Jerosalema mba hivavaka; ary avy tamin' izany manamboninahitra izany no nielezan' ny finoana an' i Kristy. Fa na dia be dia be aza ny hevi-diso sy ny hamaizinan-tsain' ny olona any Abysinia, tsy misy fanjakana any Afrika manaiky ny fivavahana an' i Kristy afa-tsy ny any Abysinia. Vakio Sal. lxviii. 31; Isa. xlv. 14; Zef. iii. 10.—J.S.

**EVA** (Heb. *Kayyah*=Aina): dia anaran' ny vehivavy voalohany, izay renin' ny olombelona rehetra (Gen. iii. 20). Ny tantara milaza ny nanaovan' Andriamanitra azy dia ao amin' ny Gen. ii. 21, 22; ary angamba voasoratra hampianatra antsika ny fototry ny firaisan' ny olona mivady, satria mitovy fomba sy iray ny nihavian' izy roroa. Noho ny hafetsen' ny Devoly teo amin' ny endriky ny menarana, dia voafitaka Eva ka nalaim-

panahy **handika ny lalàna nomen' Andriamanitra tamin' izy mivady; ary ny fijaliana** nasain' Andriamanitra hiaretany dia fahoriana amin' ny hananany anaka sy amin' ny hiterahany zaza, ary ny hanekeny ny lahy ho tompony. Ny hevitr' i Eva ny amin' ny raharaha nomena azy hatao dia hita amin' ny anarana nomeny ny zanani-lahy. Rehefa voalaza ny nahaterahan' i Seta, dia tapitra ny tantaran' i Eva. Zahao ADAMA.—J.S.

**EVANJELISTA.** Ny hevitry ny teny hoe 'evanjelista' dia *mpitory ny filazantsara*, ary azo lazaina fa evanjelista ny olona rehetra izay mitory ny tenin' ny filazantsara, na mpitandrina, na mpampianatra izy; kanefa kosa, fantatsika fa tsy mitovy mihitsy ny mpitandrina sy ny mpampianatra ary ny evanjelista tsy akory, fa samy manana ny raharahany avy izy. Eo amin' ny Epistily ho an' ny Efesiana (iv. 11) dia misy teny hoe: "Ary Izy nanome ny sasany ho Apostoly, ary ny sasany ho mpaminany, ary ny sasany ho *evanjelista*, ary ny sasany ho mpiandry sy mpampianatra." Ary hitantsika amin' izany fa manarakaraka ny Apostoly sy ny mpaminany ny evanjelista, ary lazaina alohan' ny mpiandry sy ny mpampianatra izy. Dia toa ambonin' ny mpitandrina sy ny mpampianatra ny evanjelista tao tamin' ny fiangonana voalohany. Ary koa, nialoha azy ireo izy, fa nitory ny filazantsara izay nahataitra ny olona ary nitaona azy hibebaka sy hino an' i Jesosy Kristy; ary noho izany dia nampiomana sy namboatra ny fon' ny olona handray ny teny soa izy, fa ny mpitandrina sy ny mpampianatra kosa nandena sy niava ny tany efa namafazana. Miara-mitoetra amin' ny olona ny mpitandrina sy ny mpampianatra mba hanao ny raharahan' ny fiangonana sy hampitombo ny sain' ny Kristiana, mba ho tanteraka ho olon' Andriamanitra izy, voavoatra tsara ho amin' ny asa tsara rehetra. Ary amin' izany, dia hitantsika fa ny asan' ny evanjelista indrindra dia ny mitory ny filazantsara amin' ny olona izay tsy mbola nandre izany, mba hitaona azy hiala amin' ny sampy hanompo an' Andriamanitra velona sy marina, ary hitarika azy hino an' i Kristy mba hovonjena izy.

Raha nananatra an' i Timoty Paoly Apostoly, dia hoy izy hoe: "Mitoria ny teny; mazotoa, na amin' ny fotoana, na tsy amin' ny fotoana; mandrese lahatra, mamporisiha, mananara mafy amin' ny fahari-po sy ny fampianarana rehetra." "Mahonona tena amin' ny zavatra rehetra, miareta fahoriana, ataovy ny *asan' ny evanjelista*, tanteraho ny fanompoanao" (2 Tim. iv. 2, 5). Ary noho izany, hitantsika fa ny mety hataon' ny evanjelista indrindra dia ny miasa sy ny mitory teny; ary ny mety hataon' ny mpitandrina sy ny mpampianatra indrindra kosa dia ny mandahatra sy ny mitaiza ny fiangonana. Ny anankiray manao ny fanorenana, fa ny anankiray kosa manorina ny trano. Indraindray ny mpitandrina na ny loholon' ny fiangonana sy ny diakona dia tonga evanjelista ka mahafoy ny fonenany sy ny ray amandreniny ary ny sakaizany aman-kavany, mba hankany amin' ny firenena lavitra hitory ny filazantsaran' i Jesosy Kristy. Evanjelista nahefa be Paoly Apostoly, fa nandehandeha nitory ny filazantsara izy ary nitety ny firenena sy ny tanàna maro mba hahatanteraka izany. Evanjelista ny Apostoly rehetra; ary koa, tena Evanjelista lehibe Jesosy Kristy Tompontsika, fa nandehandeha mandrakariva hanao soa Izy sy nitory ny fanjakan' Andriamanitra. Dia hitantsika fa tsy misy asa na raharaha malaza kokoa noho ny asan' ny evanjelista, ary izay manao izany dia manahatahaka an' i Jesosy Kristy.

Tokony hotsarovana koa fa ny raharahan' ny evanjelista tamin' ny fiangonana voalohany dia tsy mitovy loatra amin' izay ataon' ny olona iraky ny fiangonana amintsika etỳ Madagaskara, dia izay ataontsika hoe 'evanjelista.' Tsy mba nitoetra ela tao antanàna iray ireo evanjelista voalohany ireo, fa nandehandeha mandrakariva kosa izy ka nitety tany sy fiangonana nitory ny filazantsara; fa ny evanjelista izay iraky ny Isan-Enim-Bolana, na ny reni-fiangonana atỳ Imerina sy any Betsileo, dia apetraka ao amin' ny vohitra iray, ary matetika mitoetra any hatramin' ny taona maro aza, ka toa mpitandrina na episkopo miandry ny fiangonana maro manodidina azy izy. Tokony ho evanjelista ilay nolazain' i Jaona Apostoly indrindra ao amin' ilay Epistily Fahatelo nosoratany, dia ilay ho an' i Gaio. Tsy mba voalaza ho 'evanjelista' ireo anefa, fa "vahiny" kosa, izay niainga handehandeha hitori-teny "noho ny Anarana," dia ny Anaran' i Jesosy Tompo, "ka tsy naka na inona na inona tamin' ny Jentilisa izy." Tokony ho evanjelista ireo, izay nanana fanahy tahaka an' i Paoly ka tsy nety naka vola na fanampiana avy tamin' ny olona nampianariny, fandrao hahatafintohina ny mpianatra vao nanatona ny fivavahana izany (vakio Asa. xx. 33, 34; 2 Kor. xi. 7-10). Ny raharahan' ny evanjelista mbola maharitra hiany eo amin' ny Fiangonana, sady haha|ritra raha mbola misy mpanota hotaomina hanatona ny Mpamonjy. Raha mbola misy firenena mpanompo sampy, raha mbola misy firenena Mohamedana, na Bodista, na manaraka fivavahana tsi-izy na inona na inona, raha mbola misy izay tsy nitoriana ny anaran' i Jesosy Kristy Tompo, dia ao amin' ireo no mbola tokony hametrahana evanjelista, dia mpitory ny teny soa mahafaly indrindra izay ho an' ny firenena rehetra.

Eo amin' ny boky nosoratan' ny mpitantara ny Fiangonana, ny efa-dahy izay nanoratra ny Filazantsara Efatra, dia Matio, Marka, Lioka sy Jaona, no atao hoe 'Evanjelista;' ary mbola fanao izany amin' ny

boky soratan' ny Kristiana, ka dia atao hoe ny 'Evanjelista Efa-dahy' izy ireo.—J.S.

**EVIL-MERODAKA**: zanak' i Nebokadnezara, mpanjaka tany Babylona, ka nandimby an-drainy izy. Fohifohy hiany ny andro nanjakany, fa niamboho tamin' ny taona B.C. 561 Nebokadnezara, ary Evil-merodaka nodimbasan' i Neriglisara, izay namono azy B.C. 559; zahao 2 Mpan. xxv. 27.—P.G.P.

**EZEKA** (*Fifandirana*): dia anarana nomen' Isaka ny loharano izay nohadin' ny mpanompony, ary izay nifandiran' ireo sy ny mpiandry ombin' ny Filistina tany Gerara (Gen. xxvi. 20).—J.S.

**EZEKIELA** (*Hampaherezin' Andriamanitra*): dia mpaminany lehibe sy mpisoron' Andriamanitra teo tamin' ny Jiosy. Zanak' i Bozy mpisorona izy, ary rehefa lehibe ka efa mpisorona zatra tsara tamin' ny raharaha fanao teo amin' ny Tempoly voalohany, dia nentin' i Nebokadnezara ho babo tany Babylona izy, niaraka tamin' ny mpanjakan' ny Joda sy ny olona ambonimbony iray alina, tamin' ny taona B.C. 599; sahabo ho 11 taona talohan' ny nandravan' i Nebokadnezara an' i Jerosalema sy ny Tempoly izany. Kely hiany no fantatsika ny amin' i Ezekiela, nefa izao no azo lazaina: Nantsoin' Andriamanitra ho mpaminany izy tamin' ny taona fahadimin' ny namaboana azy (i. 2); koa nonina tao Tel-abiba (iii. 15) izy, tao anilan' ny ony Kebara tany Kaldea (i. 1, 3), niaraka tamin' ny Jiosy sasany namany. Dia nanana trano tao izy sy ny vadiny, izay malalany indrindra (xxiv. 16-18); nefa noraran' Andriamanitra izy tsy hisaona azy na hitomany azy akory tamin' izay nahafatesan-dravehivavy tampoka. Lehilahy be fahalalana Ezekiela ny amin' ny toetoetry ny tany samy hafa manodidina an' i Jodia sy ny fanaon' ny firenena rehetra tany ho any; ary ny boky faminaniana nosoratany dia mampiseho izany fahalalany izany (xxv.—xxx.). Koa nanaja dia nanaja azy ny Jiosy voasambotra tany Babylona (viii. 1; xiv. 1; xx. 1; xxxiii. 31), na dia mafy indrindra aza ny nananaran' i Ezekiela azy rehetra noho ny fahotany maro, izay efa nahatonga famaboana tamin' ny olona betsaka, sady efa hampiditra fandravana ho any amin' ny Tanàna Masina. Nanao ny raharahan' ny mpaminany 22 taona, na mihoatra aza, Ezekiela. Koa ny zavatra lehibe izay nambarany dia (1) ny handravana an' i Jerosalema; (2) ny hampijalian' Andriamanitra ny firenena sasany fahavalon' ny Jiosy; (3) ny hodian' ny Jiosy indray ho any amin' ny taniny, sy ny fahalehibiazan' ny fanjakan' ny Mesia hanaraka izany; ary (4) ny amin' ny Jerosalema vaovao haorina aty an-tany. Ezekiela dia niara-belona tamin' i Jeremia sy Daniela, fa Jeremia maty talohany, ary Daniela kosa dia farany tamin' izy telo lahy. Araka ny lovan-tsofin' ny Jiosy, Ezekiela dia novonoin' ny loholona Jiosy anankiray, izay nanompo sampy tany Kaldea. Ary mbola ao hiany, akaiky an' i Babylona, ny fasana izay ataon' ny Jiosy sy ny Mohamedana ho mandevenana azy.—W.M.

**EZEKIELA, Ny Bokin' i.** Raha mba dinihina marina, dia hitantsika fa milahatra tsara ny zavatra rehetra voasoratra ao amin' ny bokin' i Ezekiela. Ary tokony ho izy mpaminany hiany angamba no nanangona sy nandahatra ny taratasy faminaniana ho boky iray tsara lahatra tahaka izany. Ho hita amin' ity *synopsis* eto ambany ity fa na dia maro aza ny horonan-taratasy faminanian' i Ezekiela, dia efa nakambana any an-tokony izy rehetra manaraka (*a*) ny karazany; izany hoe, ny faminaniana rehetra milaza zavatra iray loha dia atao mitokana, ka tsy mba miharoharo amin' izay milaza zavatra hafa. Ary (*b*) izy rehetra, rehefa mby ao an-tokony izay mahamety azy, dia milahatra ao manaraka ny taona nandrenesana sy nilazan' ny mpaminany azy.

*Sasin-teny.* Ny niantsoan' Andriamanitra azy ho mpaminany; i.—iii. 15. B.C. 594.

I.—*Faminaniana maro samy hafa ny amin' ny handravana ny Joda sy Jerosalema;* iii. 16—xxiv. B.C. 594-590.

1.—Fanambarana hita maso sasany nataon' i Ezekiela naneho izany; iii. 16—vii. B.C. 594.

2.—Tsindrimandry sasany nahitan' i Ezekiela izany indray, taoriana kelin' ilay voalaza teo; viii.—xi. B.C. 593.

3.—Fananarana sy fandrahonana ny Jiosy noho ny otany sy ny fahadalany; xii.—xix. B.C. 593.

4.—Filazana sy fananarana koa ny amin' ny loza ho efa omby akaiky; xx.—xxiii. B.C. 592.

5.—Fanambarana ny loza efa ho tonga an' i Jerosalema; xxiv. B.C. 590. (Ezekiela mbola tany Babylona hiany tamin' izay ka mandra-pahafatiny.)

II.—*Faminaniana ny amin' ny firenena sasany manodidina an' i Joda;* xxv.—xxxii. B.C. 592—572.

1.—Amona; xxv. B.C. 590.

2.—Tyro; xxviii.—xxviii. 19. B.C. 588.

3.—Sidona; xxviii. 20-26. B.C. 588.

4.—Egypta; xxix.—xxxii. B.C. 522—572.

III.—*Filazana soa ho an' i Joda sy Jerosalema;* xxiii.—xxxix.—B.C. 587.

1.—Fananarana ny amin' izay nanadala azy; xxxiii.—xxxiv. 8.

2.—Ny hampodian' Andriamanitra ny olony ho any amin' ny taniny, ary ny hanjakan' ny Mesia any; xxxiv. 9—xxxvii.

3.—Ny handringanana ny fahavalony rehetra "amin' ny andro farany;" xxxviii.—xxxix.

IV.—*Tsindrimandry maizimaizina ny amin' ny Tempoly sy ny Tanànan' Andriamanitra, izay haorina aty an-tany;* xl.—xlviii. B.C. 574.—W.M.

**EZION-GEBERA**: dia tanàna ela, akaikin' Elata ao amin' ny lohan' ny Golfan' i Akaba, izay sampan' ny Ranomasina Mena sy atsinanana. Lazaina ho tanàna nitoetan' ny Zanak' Isiraely tamin' ny nalehany tankany Kanana izy (Nom. xxxiii. 35; Deo. ii. 8). Seranana sy fitodian-tsambo izy, ary avy tao no nialan' ny sambo maro mirai-dia nataon' i Solomona sy Hirama, mba hankany Ofira, hahazoany volamena ity sy ny vokatry ny tany lavitra (1 Mpan. ix. 26). Tany Ezion-gebera koa no nanaovan' i Josafata sambo maro hankany Ofira; nefa noho ny fihavanana efa nataony tamin' i Ahazia, mpanjakan' ny Isiraely, izay ratsy fanahy, dia novakin' ny rivotra mahery ny sambo (1 Mpan. xxii. 48; 2 Tant. xx. 36). Tsy misy tanàna ankehitriny atao hoe Ezion-gebera ao amoron' ny Ranomasina Mena; nefa kosa, raha toy ny heritry ny maro, efa nisondrotra kely ny tany ka dia tonga tany maina izao izay ranomasina tao aloha; ary misy tanàna atao hoe *Ain-el-Ghudyan*, folo maily avaratry ny lohan' ny Golfan' i Akaba, izay heverin' ny olona ho ao amin' izay niorenan' i Ezion-gebera.—J.S.

**EZRA** (*Fanampiana*): dia ilay mpisorona sy mpanora-dalàna malaza, izay nitarika ny an-tokon' ny Jiosy faharoa avy tany Babylona ho any Palestina (B.C. 457). Taranak' i Finehasy, zanaky Arona, izy, ary zanak' i Seraia. Lazaina ho "mpanora-dalàna" Ezra, sy "nahay ny Lalàn' i Mosesy," sy "mpanoratra ny lalàn' ny Andriamanitry ny lanitra," ary "mpisorona;" zahao Ezr. vii.—x.; Neh. viii.; xii. 26. Ary araka izay lazain' i Josefosy koa, dia mpisoronabe teo amin' ny Jiosy tany Babylona izy, sady nahalala tsara ny Lalàn' i Mosesy, ary nohajain' ny olona rehetra noho ny fahamarinany sy ny hatsaram-panahiny izy. Tamin' ny taona B.C. 457 Ezra dia navelan' i Artaksersesy mpanjaka hankany Jerosalema handinika ny toetry ny fivavahana amin' i Jehova; ary nitondra niaraka taminy ny Jiosy maro, dia mpisorona sy Levita sy mpihira sy mpiandry varavarana ary Netinima. Be hiany ny volamena sy ny volafotsy nentin' i Ezra sy ny namany, ary ny fanaka vola koa, dia izay nomen' ny mpanjaka sy ny Jiosy tao Babylona; ary ny mpitahiry ny volampanjakana dia nasaina hanampy azy ary hanome azy vola sy vary ary diloilo, etc. Efa-bolana tan-dalana izy, ary rehefa tonga tao Jerosalema izy, dia nanamboatra tsara ny fombam-pivavahana sy ny fitandremana ny Lalàn' i Mosesy; ary izy nampanaiky ny Jiosy maro hisaraka amin' ny vady efa nampakariny avy tamin' ny firenena hafa, fa maro ny mpisorona sy ny Levita aza efa nanao izany. Ezra efa nahazo fahefana tamin' ny mpanjaka koa hanendry loholona sy mpitsara hanapaka ny olona tany Joda, ary hampianatra ny lalàn' Andriamanitra tamin' izay tsy nahalala izany. Ny natahoran' i Artaksersesy ny hatezeran' i Jehova no toa nanery azy handidy izany rehetra izany, fa hoy izy: "Na inona na inona andidian' ny Andriamanitry ny lanitra, aoka hataonao tanteraka avokoa ho an' ny tranon' ny Andriamanitry ny lanitra; fa nahoana no avela hisy fahatezerana hihatra amin' ny fanjakan' ny mpanjaka sy ny zanany?" (Ezr. vii. 22.) Dia tanteraka izany rehefa afaka ny enim-bolana taorian' ny niakaran' i Ezra, ary lazaina tsirairay izay nataony eo amin' ny Ezr. viii.—x. Ary angamba niverina tany Babylona izy, fa tsy misy teny hafa milaza azy raha tsy afaka telo ambin' ny folo taona indray; fa tamin' izany dia lazaina ho tao Jerosalema indray izy niaraka tamin' i Nehemia (viii.), ary namaky ny Lalàn' i Mosesy teo anatrehan' ny olona maro izy. Fa ny raharaha nataony tamin' ny niakarany faharoa dia ny amin' ny fivavahana hiany, fa Nehemia no mpanapaka sy solom-bavan' andriana tao Jerosalema tamin' izay. Koa satria tsy voalaza ny anarany rehefa lasa Nehemia, ka niharatsy ny toetry ny Jiosy, angamba efa maty izy, na niverina indray tany Babylona. Raha toy ny fitenin' ny mpanoratra sasany, dia maty tao Jerosalema hiany Ezra ka nalevina tao, fa ny sasany kosa milaza fa nalevina tany Persia izy. Misy fasana lehibe ao amoron' i Tigrisy, tokony ho roa-polo maily ambonin' ny fikambanany amin' i Eofrata, izay atao hoe 'Fasan' i Ezra.' Araka ny tantara tehirizin' ny Jiosy, dia 120 taona Ezra vao maty; ary lazaina koa izy ho mpandaha-draharaha tao amin' ny Synagogy Lehibe, izay nampikambana ny boky rehetra ao amin' ny Test. Tal. ho boky iray ka nahatapitra ny *Kanona*, ary nanitsy sy nanampy ary nandahatra ny teny sy ny boky amin' ny Test. Tal. Ezra koa nanohitra ny Sadoseo, izay vao niseho tamin' ny androny, hono; ary nanendry lehilahy izay nitsangana tao an-ilan' ny mpamaky ny Soratra Masina tao amin' ny synagogy, ka nandika ny teny Hebreo (izay tsy fantatry ny maro, rehefa afaka ny Fahababoana) ho teny Aramaïka, izay fiteniny isan-andro.

Izy koa, hono, no nanoratra na nandahatra ny Bokin' ny Tantara sy Ezra sy Nehemia ary Estera koa, raha toy ny hevitry ny sasany. Ny nanaovana ny synagogy voalohany dia tantaraina ho avy tamin' i Ezra, izay hajain' ny Jiosy ho saiky mitovy voninahitra amin' i Mosesy aza; nefa angamba laza masaka foana ny zavatra sasany tantaraina ho nataony.—J.S.

**EZRA, Ny Bokin' i.** Azo zaraina ho roa toko ity boky ity, dia ny i.—vi., ary ny vii.—x. Ny fizarana voalohany dia tantaran' ny Jiosy mirai-dia izay niverina avy tany Babylona niaraka tamin' i Zerobabela sy Josoa, hatramin' ny taona voalohany nanjakan' i Koresy ka hatramin' ny nahavitana ny tempoly tamin' ny taona fahenina nanjakan' i Da-

riosy; ary ny faharoa dia milaza ny nalehan' ny Jiosy maro izay niaraka tamin' i Ezra, mbamin' izay nataon' i Ezra tao Jerosalema.

I.—Raha voadinika tsara ny teny ao amin' ny boky, dia hita marina fa *tsy mba nosoratan' olona iray izy* tsy akory, fa misy teny maromaro izay hita fa samy hafa ny nihaviany: fa ny sasany dia nalaina tamin' ny tantaran' ny fanjakana Persiana, ary ny sasany dia teny nosoratan' ny mpanoratra ny bokin' ny Tantara, ary ny sasany no nosoratan' i Ezra; dia nakamban' olona hafa tamin' ny aoriana angaha ho boky iray, fa tsy fantatra izay nanao izany. Ny andininy telo voalohany amin' ny bokin' i Ezra dia sahala amin' ny andininy roa farany indrindra amin' ny 2 Tant.; ary efa noheverin' ny sasany fa nosoratan' i Daniela ny toko voalohany, fa mahafeno ny tantara eo an-elanelan' ny Dan. ix. sy x. izany. Ny toko ii. sy ny iii. dia sahala amin' ny Neh. vii., ary milaza ny anaran' ny Jiosy izay niaraka tamin' i Zerobabela, ary ny isany. Ary ity sy ny teny sisa hatramin' ny vi. 22 (afa-tsy ny iv. 6-23) dia toa nosoratan' olona izay niarabelona tamin' i Zerobabela sy Josoa ka nahita ny nanaovana ny Tempoly faharoa tamin' ny nanjakan' i Dariosy Hystaspesy. Koa noho ny fitovian' ny teny sasany ao amin' ireo toko ireo sy ny ao amin' ny bokin' i Hagay, dia efa noheverin' ny sasany fa nosoratan' i Hagay mpaminany izy. Nefa kosa, ny iv. 6-23 dia teny nampidirin' ny mpanoratra hafa teo aoriana, satria ny nisakanana ny nanaovana ny *tanàna*, fa tsy ny *Tempoly*, tamin' ny andron' i Nehemia, no lazaina.

Ny fizarana faharoa (vii.—x.) milaza ny zavatra izay natao valo amby dimam-polo taona taorian' ny zavatra lazaina ao amin' ny fizarana voalohany; ary nosoratan' i Ezra avokoa, raha toy ny hevitry ny sasany; nefa kosa, raha marina izany, dia tsy hita izay anton' ny nanoratany ny teny sasany fa toa olona hafa no lazainy, nefa amin' ny teny sasany kosa dia hoy izy "aho," na "izahay" no nanao toy izany ary toy izany. Azo lazaina anefa fa ny vii. 27—ix. 15 dia nosoratan' i Ezra, ary angamba ny x. 18-44 koa. Ny teny sasany ao amin' ny boky dia Kaldeana: dia ny taratasy nosoratan' ny fahavalon' ny Jiosy tamin' i Ahasoerosy, sy ny tenin' i Koresy, ary ny taratasy nosoratan' i Artaksersesy (iv. 8—vi. 18 sy vii. 12-26).

II.—Ny amin' *ny Taona sy ny Tany nanoratana ny boky* dia tsy fantatra izany; nefa satria ny zavatra lazaina ao aminy dia natao elanelan' ny B.C. 536 sy B.C. 456 (valo-polo taona), dia nosoratana ny boky, na nakambana ho boky iray ny teny ao aminy, *taorian'* ity fotoana faharoa ity, dia B.C. 456. Ny tenin' i Hagay sy Zekaria mpaminany tokony hovakina miaraka amin' ny tantara ao amin' ny bokin' i Ezra, fa mifanampy sy mifameno izy telo.

III.—*Ny Zavatra lazaina ao amin' ny Bokin' i Ezra* dia izao:—

1.—*Ny nirerenan' ny Jiosy avy tany Babylona* sy ny nanaovany ny Tempoly; i.—vii. Ny tenin' i Koresy ny amin' ny hanaovana an' i Jerosalema sy ny Tempoly; i. Ny anaran' ny olona lehibe izay niaraka tamin' i Zerobabela; ii. 1-63; ny isany; ii. 64-67; ary ny zavatra nateriny hanaovana ny rahararaha masina; ii. 68-70. Ny nanorenana ny alitara fanaterana ny fanatitra odorana; ary ny nanaovana ny fanorenan' ny Tempoly; iii. Ny nanoheran' ny Samaritana ny raharaha; iv. 1-5 (teny nanampy tao aoriana). Ny taratasy nosoratan' ny fahavalon' ny Jiosy ny amin' ny hanaovana ny mandan' ny tanàna; iv. 6-24. Faminanian' i Hagay sy Zekaria, ary ny nanaovana ny Tempoly indray. Ny taratasy nosoratan' ny mpanapaka tany Samaria tamin' i Dariosy nanadina azy ny amin' izay nataon' ny Jiosy; v. Ny tenin' i Koresy sy Dariosy namaly izany; vi. 1-15; ary ny nahavitana ny Tempoly; vi. 16-22.

2.—*Ny niakaran' i Ezra ho any Jerosalema* sy ny soa nataony tao; vii.—x. Ny fahefana nomen' i Artaksersesy tamin' i Ezra, sy ny taratasy nomeny azy; vii. Ny nalehan' i Ezra ho any Jerosalema, ary ny anaran' ny olona niaraka taminy; viii. Ny nisaonan' i Ezra ny fahotan' ny olony, sy ny naneken' ireo ny fahotany; ix. Ny fibebahana nataon' ny olona, ary ny nisarahany tamin' ny vadiny izay vahiny; x.—J.S.

**EZRAHITA**: teny ampiana amin' ny anaran' i Etana, lehilahy izay lazaina ho nalaza noho ny fahendreny (1 Mpan. iv. 31; Sal. lxxxix., loha-teny), ary amin' ny anaran' i Hamana, ao amin' ny loha-tenin' ny Sal. lxxxviii. [ETANA.]—J.S.

# F

**FADY**, na **ZAVATRA FADINA**. Araka ny tenin' ny Lalàn' i Mosesy, dia noraran' Andriamanitra mba tsy hohanina izay biby rehetra voakenda, na maty ho azy, na novonoin' ny biby na ny vorona mihaza. Ary koa, ny biby rehetra izay tsy mivaky kitro sy tsy mandinika, ary ny biby mandady sasany sy ny vorona sasany, dia noraran' ny Lalàna tsy hohanina, araka izay voalaza ao amin' ny Lev. xi. sy Deo. xiv.; ary izay hazandrano rehetra tsy manana vombo sy kira dia natao ho fahavetavetana tamin' ny Isiraelita. Ary koa indray, ny ran' ny zava-manan-aina, ary ny sabora sy ny tavin' ny biby izay natao fanatitra, ary ny hena didiana tamin' ny biby mbola velona dia norarana tsy hohanina akory izany rehetra izany. Ary tsy izany hiany, fa izay olona nanendry ny fatin' ireo biby ireo aza dia tonga maloto; zahao Lev. xi. 26. Ary raha ny anton' izany nandraran' Andriamanitra ny Jiosy mba tsy hihinana na hanendry

izay zavatra voalaza teo izany no anontaniana, dia miseho marimarina izao hevitra dimy loha izao :—(1) Mba hizaha toetra ny Isiraelita, raha mety mandà tena tsara izy, na tsia. (2) Mba hampisaraka azy amin' ny firenena hafa, izay nivavaka tamin' ny sampy sady nihinana ny hanina voarara. (3) Satria ny biby sasany voalaza teo dia nataon' ny mpivavaka tamin' ny sampy ho masina, sady nivavahany. (4) Satria ny sasany voalaza teo dia ratsy mihitsy, ka tokony hankarary izay mihinana azy (Lev. xx. 24-26). (5) Ary mba hampiseho miharihary ny tsi-fitovian' ny fivavahana marina sy ny fivavahana tsi-marina, ary mba hitaona ny firenena rehetra nanodidina ny Jiosy hanaiky ny marina. Zahao MADIO.—C.F.M.

**FAHABABOAN' NY JIOSY**: zahao BABO.

**FAHADIOVANA.** Araka ny lalàna nomena ny Isiraelita, maro ny fomba fanao izay nentiny nanala-fady sy nanafahany ny tenany tamin' ny fahalotoana; ary tamin' izy rehetra ny fanasana ny tenany sy ny fitafiany amin' ny rano no fototra indrindra. Indraindray kosa anefa, dia tsy ampy ny fanasana amin' ny rano hahafaka ny fahalotoana sy ny fahadisoana momba izany, dia nisy fanatitra maro nasain' ny Lalàna baterin' ny olona. Ny amin' ny fahalotoana samy hafa voalaza ao amin' ny Lev. xv. 16-18; xi. 25, 40, dia ny fanasana ny tena sy ny lamba notafina no nasaina natao. Fa rehefa niteraka ny vehivavy anefa, dia zanak' ondry anankiray, na domohina na voromailala, no nentiny ho fanatitra noho ny ota (Lev. xii. 6). Ary raha raha sendra nanendry faty ny olona, dia fomba hafa koa no fanao fanadiovana azy, araka izay lazaina amin' ny Nom. xix. Ary koa indray, tamin' ny fanadiovana ny boka, dia maro ny fomba nasaina hotandremana amin' izany; zahao Lev. xiv. 4-32. Tamin' ny andro aoriana, rehefa afaka tamin' ny Fahababoana tany Babylona ny Jiosy, ny didin' Andriamanitra dia nampiany be hiany, ka nataony nihatra tamin' ny zavatra maro hafa koa ny fomba fahadiovana. Nanasa kapoaka sy vilany sy lovia varahina ary farafara izy, ary tsy nety nihinana izy raha tsy nanoza ny tanany matetika, na dia tsy nodidian' Andriamanitra ho isan' ny fombam-pivavahana aza izany (Mar. vii. 3, 4). Ary raha ny hevitry ny fomba fanadiovana nataon' ny Jiosy no heverina, dia tandindona nanambara ny fahotan' ny olombelona sy ny halotoany am-panahy izany; ary koa, dia nilaza ny amin' i Kristy izy, fa ny rany no manadio antsika ho afaka amin' ny fahotana rehetra (Heb. ix. 10-14, 19-28; x. 22; xii. 24; xiii. 11, 12). Ary amin' izao efa nahafaka antsika amin' ireo fomba fanao eo ivelany rehetra ireo ny fahadiovana nataon' i Kristy, ary ny anjarantsika kosa ankehitriny dia mba hanadio ny fontsika amin' ny finoana an' i Kristy, tahaka Azy no madio (Asa. xv. 9; 1 Jao. iii. 3).—C.F.M.

**FAHAFATESANA** (Gen. xxv. 11; Eks. iv. 19): dia fandravana, na fahalanian' ny aina. Maro ny ohatra voasoratra ao amin' ny Soratra Masina milaza azy toy izao: "Mody any amin' ny vovony;" "Angonina any amin' ny olony;" "Miala aina;" "Manala akanjo;" "Matory;" "Andro fialana," etc. Azom-pahafatesana ny razantsika voalohany noho ny nandikany ny didin' Andriamanitra. Hoy ny fandrarana azy: "Amin' ny andro izay hihinananao azy dia ho faty tokoa hianao" (Gen. ii. 17; Rom. v. 12-14; 1 Kor. xv. 21, 22; Heb. ix. 27). Kanefa izany dia tsy milaza ny fotoana nialany aina, fa ny hamelezana azy ho faty kosa noho ny otany. Raha ny fanahiny no heverina, dia maty hiany izy raha vao nandika ny lalàna; fa hatramin' ny andro nanotan' i Adama sy Eva, dia nosarahina tamin' Andriamanitra izy ka dia maty fanahy.

Telo no hevitry ny teny hoe 'fahafatesana' ao amin' ny Baiboly: Voalohany, ny fialan' ny aina amin' ny nofo hiany (Gen. xxv. 11); ny faharoa milaza ny toetry ny fanahy azon' ny herim-pahotana (Efes. ii. 1); ary ny fahatelo milaza ny loza hanjo ny ratsy fanahy (Jak. v. 20). Ary araka izany hevitra telo izany, dia naringan' i Kristy ny fahafatesana, "hanafahany izay nandany ny fiainany rehetra tamin' ny fahandevozana noho ny tahotra ny fahafatesana" (Heb. ii. 14, 15). Ary ny amin' ny fahafatesan' ny nofo, dia manjo hiany izany, kanefa nalan' i Kristy ny fanindronany, koa omeny fandresena amin' ny heriny isika amin' ny andron' ny fitsanganana amin' ny maty. Ary velomin' i Kristy izay mino Azy, mba tsy ho faty amin' ny fahadisoana intsony; ary ny asan' i Kristy no amonjeny ny olony amin' ny fahafadiranovan' ny helo, fa Izy hiany no ahazoany famelan-keloka sy fahamasinana ary fiomanana hankany an-danitra; ary finoana sy fahatokiana sy fitiavana ary fanarahana Azy no handraisantsika fifaliana lehibe avy amin' ny asany sy ny nahafatesany.—C.J.

**FAHAFOLON-KARENA**: zahao FOLO.

**FAHAGAGANA** (Eng. *miracle*). Efatra ny teny Grika izay nentin' ny mpanoratra ny Test. Vao. hilaza ny asa mahagaga nataon' i Kristy sy ny Apostoly ary ny mpianany: dia *terata*, 'fahagagana' (ploraly) na 'zava-mahagaga;' *semaia*, 'famantarana' (pl.); *dunameis*, 'hery' (pl.) na 'asa lehibe;' ary *erga*, 'asa' (pl.). Ary tokony hodinihina sy hofantarina tsara aloha ny hevitra samy hafa amin' ireo teny ireo, vao mandroso hihevitra ny anton' ny nanaovana ireo asa mahagaga voalazan' ny Baiboly isika.

(1) Ny teny voalohany (*teras*) milaza ny toetry ny sain' ny olona izay nahita ny asa nataon' i Kristy, ary tao aoriana dia nentina hilaza ny asa koa izany. Lazaina matetika fa gaga dia gaga ny olona izay nahita izany

(Mar. ii. 12; iv. 41; vi. 57; etc.); nefa kosa, tsy mba natao ireo asa lehibe ireo mba hahagaga ny olona hiany, fa indrindra mba hampianatra azy; koa io teny io (*teras*) tsy atao irery hilaza azy, fa akambana amin' ny teny hafa koa. Dia ny asa nataon' i Kristy no lazaina hoe "famantarana *sy* fahagagana" (Asa. xiv. 3; Rom. xv. 19; etc.); na "famantarana" fotsiny (Jao. ii. 11; Asa. viii. 6; etc.; na "asa mahery," na "fahagagana lehibe" (Mar. vi. 14; Asa. xix. 11); fa tsy mba lazaina hoe "fahagagana" fotsiny izy. Nahagaga sy nahatalanjona tokoa izy, fa kasaina indrindra mba hampihevitra sy hamoha ny sain' ny olona nahita azy.

(2) Dia tsy "fahagagana" fotsiny ny asa tsi-toha nataon' i Kristy sy ny irany, fa "famantarana" (*semeion*) koa izy, dia famantarana fa akaiky Andriamanitra sady miasa. Dia toa kase sy vavolombelon' ny hery nomena izay nanao azy izy (Mar. xvi. 20; Asa. xiv. 3), ary nanambara fa avy tamin' Andriamanitra izay nanao azy. "Inona no famantarana asehonao aminay?" hoy ny fanontanian' ny Jiosy tamin' i Jesosy (Jao. ii. 18; zahao koa Mat. xii. 38; xvi. 1; 2 Kor. xii. 12). Ary ao amin' ny Test. Tal. koa, nony nirahin' Andriamanitra Mosesy hamonjy ny Isiraely, dia nomeny "famantarana" roa, dia hery hanao zava-mahagaga roa eo anatrehan' i Farao, mba ho hitan' ny mpanjaka fa irak' i Jehova tokoa Mosesy (Eks. vii. 9, 19; vakio koa 1 Mpan. xiii. 30). Tokony hotsarovana anefa fa nisy 'famantarana' maro lazain' ny Baiboly izay tsy fahagagana tsy akory; zahao Lio. ii. 12; 1 Sam. x. 1-9; etc.

(3) Matetika koa ny fahagagana dia atao hoe "hery" (pl.) na "asa mahery," (*dunamis*)—dia izay nataon' Andriamanitra,—satria avy taminy hiany ny hery hahavita ny asa. Fa Kristy tokoa no "Hery lehibe an' Andriamanitra," dia ilay anarana nentin' i Simona Magosy tamin' ny fireharehany (Asa. viii. 10). Intelo ao amin' ny Test. Vao. dia akambana ny teny telo, dia 'fahagagana' sy 'famantarana' ary 'asa lehibe' (Asa. ii. 22; 2 Kor. xii. 12; 2 Tes. ii. 9), fa samy hafa ny filaharany avy. Ary tokony hotsarovana koa, fa tsy mba teny milaza asa samy hafa tsy akory ireo teny telo ireo, fa samy milaza hevitra azo hoheverina ny amin' ny asa lehibe iray hiany. Dia toy izao: ny nahasitranan' i Jesosy ilay lehilahy mararin' ny paralysisa tao Kapernaoma (Mar. ii. 1-12) dia *fahagagana*, fa "talanjona" izay rehetra nahita azy; ary *asa lehibe* izy, fa nony niteny ny Tompo, ny lehilahy efa narary ela dia "nitsangana ka nambeta ny fandriany niaraka tamin' izay;" ary *famantarana* koa izy, fa nanambara fa nisy Anaukiray lehibe noho ny olombelona teo afovoany; ary nanambara koa fa "ny Zanak' olona nanana fahefana aty ambonin' ny tany hamela heloka."

(4) Ao amin' ny Filazantsara nosoratan' i Jaona dia misy teny hafa koa izay entiny matetika hilaza izay zava-mahagaga nataon' i Kristy, dia "asa" (Gr. *erga*); zahao v. 36; vii. 21; x. 25, 32, 38; etc. Toa te-hilaza izy fa tsy maintsy ho mahagaga izay zavatra nataon' i Kristy, Izay nitoeran' ny fahefan' Andriamanitra. Ny fahagagana lehibe indrindra dia ny nisehoany teo amin' ny nofo, koa ny asa rehetra nataony dia mahagaga.

Fa *inona no maha-samy hafa ny fahagagana lazain' ny Baiboly, ary ny zavatra mahagaga hafa izay hita amin' izao tontolo izao?* Fa betsaka ny zavatra izay mahatalanjona ny olona manan-tsaina, raha mihevitra ny asa nataon' Andriamanitra izy. Izao angamba no azo lazaina: Ny zavatra rehetra ao amin' izao rehetra izao izay hitan' ny masontsika dia manaraka ny lalàna efa nomen' Andriamanitra azy tamin' ny nanaovana azy voalohany. Ny zava-maniry sy ny zava-manan-aina rehetra samy manana ny fombany avy. Ny alehan' ny masoandro sy ny volana aman-kintana ary ity tany itoerantsika olombelona ity dia manaraka ny lalàna sy ny fotoana, ka dia fantatra marina izay fiovaovany. Ny rivotra, ny fisondrotan' ny ranomasina sy ny fihenany indray, ny fiovan' ny taona, dia samy manana ny azy avy koa, ka tsy mandika izany lalàna izany izy. Koa ny voam-bary tsy maintsy afafy ao amin' ny tany, ary maharitra ela ao vao mitombo be izy; ny marary tsy maintsy hotsaboina sy homena fanafody vao hanaritra izy; ny maty tsy azo velomina ho velona indray; ary ny rivotra mahery tsy mba hanaiky ny tenin' olona, na ny ranomasina mirohondrohona ka ho tonga tony tsara, raha anarina. Kanefa kosa, hain' Andriamanitra ny zavatra rehetra, koa izay avy aminy dia efa nomeny teny hahavita zavatra maro tahaka izany. Ka dia hitantsika fa ny mofo kely no nampitomboina hahavoky olona maro; ary betsaka ny marary nositranina tamin' ny tenin' i Kristy; ny maty sasany nitsangana indray rehefa nantsoiny; ary ny rivotra mahery sy ny ranomasina nisafoaka nanaiky ny teniny ka dia tonga tony tsara niaraka tamin' izay. Toy izany koa no nataon' ny mpianatr' i Kristy, rehefa lasa Izy, ary toy izany koa no nataon' ny mpanompon' Andriamanitra sasany izay lazaina ao amin' ny Test. Tal. Koa ny fahagagana dia asa natao, izay tsy nanaraka ny lalàna toa efa napetrak' Andriamanitra tamin' ny zavatra rehetra ao amin' izao rehetra izao. Angamba tsy mety raha hoy isika, *manohitra* ny lalàna izy, fa manaraka lalàna ambonimbony kokoa.

Ary raha *ny antony nanaovana fahagagana* no tadiavina, dia lazaina marimarina izany ao amin' ny Soratra Masina. Natao izy ireo mba ho vavolombelona tsy azo lavina fa izay nanao azy dia nanana fahe-

 

**aza avy tamin' Andriamanitra.** "Inona no famantarana asehonao aminay?" hoy ny Jiosy tamin' i Jesosy Tompo (Jao. ii. 18); ary hoy koa Jesosy: "Ny asa nomen' ny Ray Ahy hovitaiko, dia izany asa ataoko izay no manambara Ahy fa nirahin' ny Ray" (v. 36); ary indray: "Minoa ny asa, mba ho fantatrareo sy hekenareo fa ny Ray ato amiko" (x. 38). Ary azo lazaina koa fa ny fahagagana rehetra nataon' i Kristy dia asa famindram-po, "fa ny Zanak' olona tsy tonga hahavery ny ain' olona, fa hamonjy azy;" fa ny fahagagana sasany nataon' ny mpianany dia fampijaliana; ary tahaka izany koa ny fahagagana maro lazaina ao amin' ny Test. Tal.: dia ny loza tany Egypta, ny nandravana an' i Sodoma sy Gomora, ary ny nandringanana ny miaramilan' i Sankeriba, etc. Ary tamin' ny fahagagana nataon' i Kristy nisy fampianarana koa, dia angamba tsy diso hevitra izay manao hoe fa izy rehetra dia kasaina hanambara zavatra lehibe ny amin' ny fanjakan' i Kristy. (Zahao ny teny ambany.)

Ary raha misy manontany hoe: *Moa nisy fahagagana vita noho ny hery nomen' ny Devoly ny mpanompony?* dia sarotra ny mamaly izany. Kanefa raha voadinika tsara ny teny maro ao amin' ny Baiboly, toa tsy azo lavina fa nisy zavatra mahagaga nataon' ny fahavalon' ny marina indraindray. Tahaka izany angamba ny zavatra nataon' ny mpamosavy mahery tany Egypta, raha nanohitra an' i Mosesy izy (Eks. vii. 11, 12; 22; viii. 7); ary Mosesy nananatra ny Jiosy mba tsy hitandrina ny fahagagana izay hataon' ny mpaminany izay hitarika azy hiala amin' i Jehova, fa fizahan-toetra azy izany, raha hanaiky an' Andriamanitra izy, na tsia (Deo. xiii. 1-5). Ary hisy tokoa ny fahagagana vitan' ny herin' ny Devoly rehetra omby amin' ny fahataperan' izao tontolo izao; zahao Mat. xxiv. 24; 2 Tes. ii. 9; Apok. xiii. 13; ary izay mety hofitahina amin' izany dia ho voafitaka (Jao. v. [illegible]). Fa tokony hoheverina izay anton' ny fahagagana toy izany: dia mba hanao zavatra ratsy, ary raha tsy ratsy aza, dia zavatra foana sady tsy misy hevitra loatra ao aminy. Fa ny fahagagana vitan' i Kristy kosa dia samy nahatanteraka kely ny raharaha lehibe nahatongavany tamin' izao tontolo izao, dia toa santatry ny asan' ny famonjena. Ka [illegible] tsy mba fisehoan' ny heriny hiany izy, fa ny fitiavany tsy voafetra koa. Ary dia tsy ampy aza ny fahagagana nataony ho vavolombelona fa Jesosy no Zanak' Andriamanitra, raha tsy nitovy fomba taminy koa izy. Ny soa vitan' ny fahagagana nanambara Azy ho Mesia nanan-kery.

*Ny fahagagana lazaina ao amin' ny Test. Tal. raha ampitahaina amin' izay voalazan' ny Test. Vao.* tokony hoheverina kely. Ary ny zavatra voalohany izay maha-samy hafa azy dia izao: izay asa mahery vitan' ny olona tsara fanahy tamin' ny taloha dia toa vita *am-pahasarotana.* Koa amin' izany, Mosesy nifona sy nitady fatratra tamin' Andriamanitra mba ho sitrana Miriama anabaviny (Nom. xiii. 13-15); fa Kristy kosa nanendry fotsiny, dia nadio ny boka (Mat. viii. 3). Elia nivavaka ela vao niseho ny ranonorana (1 Mpan. xviii. 42-44); ary niampatra intelo teo amin' ny zaza maty izy, sady nitaraina tamin' i Jehova, vao nody indray ny fanahin' ny zaza (xvii. 21, 22). Ary mba toy izany koa izay nataon' i Elisa (2 Mpan. iv. 31-35). Ary koa, ny fahagagana vitan' i Kristy dia *lehibebe kokoa* sy malalaka kokoa ary be voninahitra noho izay nataon' ny nialoha Azy, na dia toa nitovitovy fomba hiany aza ny sasany. Elisa namahana ny olona zato tamin' ny ampempa roa-polo (2 Mpan. iv. 42-44), fa Kristy kosa namahana ny olona dimy arivo tamin' ny ampempa dimy. Ary ny olona tsara fanahy koa *samy nitondra zavatra izay nisehoan' ny heriny* hanao fahagagana: fa Mosesy nitondra ny tsorakazony, sy Elia, ny lambany; ary Elisa nanisy fanasina mba hankamamy ny rano mangidy; fa Kristy kosa niteny na nanendry, ary dia vita izay nokasainy hatao, fa ny herin' ny teniny hiany no nahatanteraka izany. Ary ny fahagagana nataon' ny ny Apostoly sy ny mpianany koa dia natao mandrakariva *amin' ny anaran' ny Tompony,* sady nanda mafy izy fa ny tenany no nihavian' ny hery (Asa. iii. 6, 12, 16; ix. 34; etc.). Ary koa, ny fahagagana maro lazaina ao amin' ny Test. Tal. dia nihatra tamin' izao zava-mihetsiketsika izao: dia ny Ranomasina Mena, sy ny ony Jordana, sy ny tany nisokatra, sy ny afo avy tany an-danitra, ary ny bibi-dia nody malemy fanahy. Fahagagana nampiseho *hery* indrindra ny ankabiazan' ireo, fa ny fahagagana ao amin' ny Test. Vao. kosa nampiseho fitiavana sy fahasoavana.—J.S.

*Ny Fahagagana nataon' i Jesosy Kristy voalahatra manaraka izay foto-keviny.* (*Teny nadika.*)

I.—Fahagagana tamin' izao zava-mihetsiketsika izao.

1.—Fahagagana maneho hery hamoronjavatra.

(*a*) *Ny rano nampodina ho divay;* Jao. ii. 1-12. Ny toe-javatra *novan'* i Kristy. Kristy Loharanon' ny Fifaliana.

(*b*) *Ny mofo nampitomboina;* Mat. xiv. 15-21; etc. etc. Ny tenan-javatra *nampitomboin'* i Kristy. Kristy Fototry ny Fivelomana.

(*d*) *Ny rano nitsangantsanganany;* Mat. xiv. 22-26; etc. etc. Ny herin-javatra *nofehezin'* i Kristy. Kristy Tompon' ny Hery.

2.—Fahagagana maneho fitondrana.

(1) Fahagagana nenti-nitahy.

(*a*) *Ny mpianatra nampahazoina hazandrano be voalohany;* Lio. v. 1-11. Ny Fanorenan' ny Fiangonany ety an-tany.

(*b*) *Ny tafio-drivotra natsahatra;* Mat. viii. 23-27; etc. etc. Ny Fiangonana arovana amin' ny loza avy eo ivelany.

(*d*) *Ny vola tao am-bavan' ny hazandrano;* Mat. xvii. 24-27. Ny Fiangonana velomin' ny ao aminy.

(*e*) *Ny mpianatra nampahazoina hazandrano be fanindroany;* Jao. xxi. 1-23. Ny Fiangonana amin' ny andro ho avy.

(2) Fahagagana nenti-nitsara.

*Ilay voara nozonina;* Mat. xxi. 19; etc.

II.—FAHAGAGANA TAMIN' NY OLONA.

A.—*Fahagagana valin' ny finoan' ny nositranina.*

1.—Tamin' izay olona nisy simba ny fomban-tenany (ny Jamba).

(1) Finoana tamin' ny *zavatra iray loha.*

(*a*) *Ny jamba roa lahy tao an-trano;* Mat. ix. 29-31.

(2) Finoana *tanteraka* sy tamin' ny zavatra *rehetra.*

(*b*) *Bartimeo nampihiratina;* Mat. xx. 29-34; etc.

2.—Tamin' izay nanam-pahalotoana lalandava.

(1) Fahalotoana niharihary. Ny amin' ny Boka.

(i.) Finoana tamin' ny zavatra *iray loha.*

(*a*) *Ralehilahy boka;* Mat. viii. 1-4; etc.

(ii.) Finoana tamin' ny zavatra *iray,* sy finoana *tanteraka* sady tamin' ny zavatra *rehetra* koa.

(*b*) *Ny boka folo lahy;* Lio. xvii. 11-19.

(2) Fahalotoana niafina.

*Ravehivavy narary nandeha ra;* Mat. ix. 20-22; etc.

B.—*Fahagagana valin' ny fifonana nataon' ny sasany.*

1.—Tamin' izay olona nisy simba ny fomban-tenany. (Fifonana nataon' olona.)

(*a*) *Ny jamba;* Mar. viii. 22-26.

(*b*) *Ilay narenina sady moana;* Mar. vii. 31-37.

2.—Tamin' izay nanana areti-mahafaty. (Fifonana nataon' ny havana na sakaiza.)

(1) Ny nararin' ny tazo.

(*d*) *Ny zanak' ilay andriandahy nositranina;* Jao. iv. 46-54.

(2) Ny mararin' ny paralysisa.

(*e*) *Ny mpanompon' ilay kapiteny nositranina;* Mat. viii. 5-13.

(*f*) *Ralehilahy izay nolanjain' efa-dahy nositranina;* Mat. ix. 1-8.

D.—*Fahagagana vokatry ny fitiavana.*

1.—Tamin' izay olona nisy simba ny fomban-tenany.

(*a*) *Ralehilahy jamba hatr' izay niterahana azy nampahiratina;* Jao. ix.

2.—Tamin' izay nanana aretina.

(*b*) *Ny tazoina nampangatsiatsiahina;* Mat. viii. 14; etc.

(*d*) *Ny manirano nositranina;* Lio. xiv. 1-6.

(*e*) *Ny tanana maty nampahatanjahina;* Mat. xii. 9-13; etc.

(*f*) *Ralehilahy narary ela natao afa-mandeha;* Jao. v. 1-17.

(*g*) *Ravehivavy nanjoko nositranina;* Lio. xiii. 10-17.

3.—Tamin' ny efa maty.

(1) Tao an-trano nahafatesana.

*Ny zanakavavin' i Jairo natsangana;* Mat. ix. 18; etc.

(2) Tao amin' ny trano-vorona.

*Ny zanakalahin' ilay vehivavy mpitondratena natsangana;* Lio. vii. 11-18.

(3) Tao anaty fasana.

*Lazarosy sakaiza tian' i Jesosy natsangana;* Jao. xi.

III.—FAHAGAGANA TAMIN' NY FANAHY RATSY (DEMONIA, ETC.).

A.—*Fahagagana valin' ny fifonana.*

1.—Fifonana nataon' olona.

(*a*) *Lehilahy moana azon' ny demonia;* Mat. ix. 32-34.

(*b*) *Lehilahy jamba sady moana;* Mat. xii. 22; etc.

2.—Fifonana nataon' ny havana.

(*a*) *Ny zanakavavin-dravehivavy Kananita nositranina;* Mat. xv. 21-28.

(*b*) *Ilay zazalahy nampahorin' ny demonia nositranina;* Mat. xvii. 14.

B.—*Fahagagana nenti-nanohitra ny demonia.*

1.—Tao amin' ny synagoga.

*Ny fanahy maloto navoaka;* Mar. i. 21-28; etc.

2.—Tao amin' ny fasana.

*Ny demonia maro navoaka;* Mat. viii. 28-34; etc.

Ary tamin' izay fahagagana lehibe sy malaza indrindra voalazan' ny Filazantsara—ny nitsanganan' i Jesosy Kristy tamin' ny maty—dia hitantsika fa samy niseho avokoa ny fahagagana efa notononina teo. Ny herin' izao zava-mihetsiketsika rehetra izao no notapahin' i Kristy tamin' izany, fa nisy horohorontany lehibe; ny lalàna izay mihazona sy manapaka ny zavatra rehetra dia novan' i Kristy araka izay tiany, fa nony nihidy ny varavarana, dia niseho tampoka teo am-povoan' ny mpianany Izy, ary raha nihiratra ny mason' ny mpianany, dia nihelina tampoka kosa Izy; ny fanjakan' ny fahafatesana resin' i Kristy, fa maro ny olo-masina no nivoaka tao am-pasana, ka niakatra tao an-Tanàna Masina; ny herin' i Kristy tamin' ny fanahy koa dia hita tamin' izany, fa avy ny anjely ka niambina ny fasana sady nanome toky ny olona izay nitady an' i Jesosy. *Nadikan'* i G.C.

**FAHAGOLA**: dia anarana nomena an' i Jehova ao amin' ny Bokin' i Daniela (vii. 9), ka milaza ny naharetany hatramin' ny voalohany tsy manana iandohana.—J.S.

**FAHAIZAN-DRAFITRA** (Eng. *architecture*). Ao amin' ny bokin' i Genesisy (iv. 17, 20, 22) ny olombelona rehetra dia nozaraina ho roa toko lehibe, dia "mpitoetra an-day" sy mpitoetra am-bohitra. Ny taranak' i Sema no lazaina ho nanorina ireo

tanàna tao amin' ny tany lemaka tao Sinara, dia Babylona sy Nineve, etc.; ny anankiray, Resena, dia natao hoe "lehibe." Genesisy milaza koa ny nanaovana ny trano voalohany izay tantaraina, dia ny trano avo tao Babela, sy ny biriky sy asfalta izay nanovana azy (xi. 3-9); zahao BABELA. Tany Egypta ny Zanak' Isiraely niseho voalohany ho mpanao tanàna, fa noterena hanao boriky sy tanàna fitehirizan-drakitra ho an' ny mpanjakan' i Egypta izy (Eks. i. 11-14); ary Pitoma sy Ramsesy no tanàna nataony. Fa ny raharahan' ny Zanak' Isiraely tamin' ny voalohany dia ny niandry omby aman-ondry, dia nitoetra tao an-day izy, fa tsy tao an-tanàna (Gen. xlvii. 5); ka dia tsy nahay ny fanaovana trano tsara tarehy izy, ary tsy nisy fomba (*style of architecture*) nety ho azy izay nanokana azy tamin' ny firenena hafa, tahaka izay nisy teo amin' ny Egyptiana, ny Asyriana, ny Grika, sy ny Romana, etc. Hebrona, izay tanàna naorina talohan' ny tanàna sasany any Egypta aza, dia nataon' i Arba, izay avy tamin' ny taranaky ny Anakita (Nom. xiii. 22). Fa rehefa azon' ny Isiraelita ny Tany Masina, dia tonga nponina tao an-tanàna sy tamin' ny trano vato izy (Lev. xiv. 34, 35; 1 Mpan. vii. 10), fa ny ankabiazan' ireo dia tsy trano nataony tsy akory, fa efa nalainy tamin' ny Kananita koa (Deo. vi. 10; Nom. xiii. 19).

Tamin' ny nanjakan' i Solomona dia nandry tsara ny tany, ka nitombo ny haren' ny mpanjaka, ary izany nampandroso tsara ny fahaizan' ny olona tamin' ny fanaovan-trano; fa, fanampin' ny Tempoly sy ny tranon' andriana sy ny trano hafa tany Jerosalema nataon' i Solomona, nisy trano-fiarovana sy tanàna hafa nataony tao amin' ny fanjakany, dia tahaka an' i Balata (Balbeka) sy Tadmora (Palmyra); zahao 1 Mpan. vi. 37—vii. 12; ix. 15-18. Nefa tokony hotsarovana koa fa vahiny avy tany Tyro no nikapa hazo sy nitandrina ny raharaha; ary angamba nampianatra ny Isiraelita izy ireo (v. 6, 9, 18; vii. 14-45).

Nisy mpanjaka sasany koa nandimby an' i Solomona izay nalaza noho ny trano nataony; dia Asa (xv. 23) sy Basa (xv. 17) sy Omry (xvi. 24) sy Ahaba (xvi. 32; xxii. 39) sy Hezekia (2 Mpan. xx. 20) sy Joasy sy Josia (xii. 11, 12; xxii. 6) ary Joiakima (Jer. xxii. 14; xxxvi. 22). Rehefa tafaverina tamin' ny Fahababoana ny Jiosy, ny zavatra voalohany indrindra izay nataon' ny loholony dia ny nanorina indray ny Tempoly sy ny mandan' i Jerosalema (Ezr. iii. 8; v. 8). Fa tsy misy ahafantarantsika izay fanaon' ny trano sy ny Tempoly nataon' i Solomona, na izay nataon' i Zerobabela, nefa angamba tamin' ny voalohany nisy izay nitovitovy tamin' ny fanaon' ny Egyptiana; ary tamin' ny faharoa izay nitovitovy tamin' ny fanaon' ny Asyriana sy Babyloniana. Fantatsika anefa fa ny fanorenan' ny Tempoly sy ny trano hafa any Palestina dia natao tamin' ny vato vaventy dia vaventy, araka izay fanao tamin' ny tempoly any Egypta sy Asyria.

Ny andron' i Heroda Lehibe sy ny nandimby azy dia nalaza noho ny trano lehibe sy tsara rafitra betsaka izay nataony. Ny Tempoly sy ny tranon' andriana ary ny trano-fiarovana tany Jerosalema dia natao lehibe sady tsara lavitra noho ny taloha (Mar. xiii. 1, 2); nisy tanàna natao tao amoron-dranomasina (Kaisaria) sy fitodiantsambo malalaka; Samaria dia natao lehibe kokoa, ary maro ny trano nataon' i Heroda mianakavy tao amin' ny tanàna hafa tany Palestina. Nefa angamba tahaka ny fanaon' ny Grika sy ny Romana hiany izany rehetra izany, fa araka izay voalaza teo ambony, tsy nisy fanao mitokana ho an' ny Jiosy hiany. Fa izy tsy dia tahaka ny firenena sasany, izay nanao tempoly betsaka tamin' ny sampiny, na tahaka ny firenena Kristiana na Mohamedana teo aoriana, izay nanao trano-fivavahana tao amin' ny tananany rehetra, fa iray hiany ny Tempolin' ny Jiosy; ary ny synagoga tsy mba nataony raha tsy tamin' ny andro aoriana, rehefa niharoharo tamin' ny firenena hafa izy ka nianatra ny fanaony. Ka dia tsy nalaza noho ny fahaizany tamin' ny *architecture* ny Jiosy, na dia isan' ny zavatra nigagan' izao tontolo izao aza ny Tempoly nataon' i Heroda. Ny amin' ny fanaovana tranon' olona teo amin' ny Jiosy, zahao TRANO.—J.S.

**FAHAVARATRA**: zahao PALESTINA.

**FAHAVETAVETANA.** Io teny io matetika dia enti-milaza zavatra ankahalaina sy lavina mafy (Lev. xviii. 22; Deo. vii. 25); ary milaza fanao maloto koa izy (Eks. xxii. 11; xxxiii. 26; Mal. ii. 11; etc.), sy izay fadina araka ny fombam-pivavahana (Gen. xliii. 32; xlvi. 34; Deo. xiv. 3), fa indrindra milaza sampy izy (Lev. xviii. 22; etc.), ary koa, ny hanina naterina amin' ny sampy (Zek. ix. 7), ary ny loto na inona na inona (Nah. iii. 6). Misy teny roa na telo anefa izay tsy hita velively ny heviny, dia Gen. xliii. 32 sy xlvi. 34, ary Eks. viii. 25, 26; dia hoheverina tsirairay ireo.

Ny *voalohany* manao hoe: "Ny Egyptiana tsy mahazo miara-komana amin' ny Hebreo, fa *fahavetavetana* amin' ny Egyptiana izany." Ny tenin' ny mpitantara no ahafantarantsika fa, raha toy ny hevitry ny Egyptiana, dia voaloto izy, raha niara-nihinana tamin' ny vahiny *na iza na iza* izy. Fa ny ombivavy no nataon' ny Egyptiana ho biby masina indrindra, fa ny Jiosy sy ny firenena hafa koa sady nanatitra azy ho fanalamboady sy nihinana azy; ka dia fahavetavetana tamin' ny Egyptiana izany. Teo aoriana koa ny Jiosy tonga saro-pady tahaka izany hiany, ka tsy nety niara-nihinana tamin' ny firenena hafa izy, na niditra tao an-tranony aza (Jao. xviii. 28; Asa. x. 28; xi. 3).

Ny teny *faharoa* dia ao amin' ny nolazain' i Josefa tamin' ny rahalahiny hoe: "Mba hahazoanareo monina ao amin' ny tany Gosena; fa *fahavetavetana* amin' ny Egyptiana ny mpiandry ondry rehetra." Ary ny anton' ny tsy nitiavan' ny Egyptiana ny mpiandry ondry mifindrafindra tahaka an' i Jakoba sy ny zanany dia satria efa resin' ny firenena mitovy fomba tamin' ireo izy, izay nampahory azy ka nanevateva ny fivavahany. Zahao EGYPTA, p. 146, 147. Ary tsy izany hiany, fa hatramin' ny ela ka mandraka ankehitriny aza, mifankahala ny Egyptiana sy ny firenena monina ao an-tanàna, ary ny Arabo mifindrafindra (*Bedawin*), izay mangalatra sy mandrobo azy.

Ny teny *fahatelo* dia milaza ny fanao any Egypta koa (Eks. viii. 25, 26); ary araka izay voalaza teo ambony, ny ombivavy, izay naterin' ny Zanak' Isiraely ho fanalamboady, dia noheverin' ny Egyptiana *rehetra* ho biby masina indrindra; ka nampahatezitra azy tokoa ny mamono sy mihinana ny ombivavy.—J.S.

**FAHIRANO.** Ny nanaovana fahirano hahazoana tanàna, ary ny fiadiana fanao hamelezana ny mànda sy handefasana vato sy zanatsipìka vaventy, dia lazaina matetika amin' ny Test. Tal. Fiadiana telo karazana no lazaina, dia ny *balista*, sy ny *katapolta*



*Fahirano, dia sary eo amin' ny vato natao hampiseho ny fanaon' ny Asyriana.*

ary ny *osilahi-famelezana* na lohondry vy famelezana. Ny *balista* natao mba handefa vato lehibe; fa nisy vy miaina vaventy voavoatra tsara, ary angamba zavatra hobokaty hampandefa marina ny vato. Ny *katapolta* kosa dia tahaka ny tsipika vaventy handefasana lefona lehibe. Lehibe sy mahery ny fiadiana tahaka izany izay nataon' ny Romana tamin' ny nandravany an' i Jerosalema. Fa ny 'osilahi-famelezana' na "lohondry vy famelezana" dia andry vaventy nisy lohany vy na varahina, natao endriky ny lohan' ny osilahy. Nahantona tamin' ny hazo natsangana ambony kalesy izy, ka natao antsavily hamely ny màndan' ny tànana niadiana mba handravana ny vato. Ny sasany dia lehibe indrindra, ka raha tsy olona roan-jato, dia tsy zakany ny mampisavilivily azy. Izany 'osilahi-famelezana' izany, dia fanao tamin' ny nanaovana ny fahirano rehetra hatramin' ny taona B.C. 300 ka hatramin' ny ela taorian' ny nahitana ny vanja; fa rehefa tonga mahay manao tafondro lehibe ny olona, dia tsy natao intsony izy, na ny *balista*, na ny *katapolta*, fa vitan' ny vanja sy ny tafondro tsara lavitra noho izy ireo ny mandrava tanàna. Ny teny milaza azy dia 2 Sam. xx. 15; 2 Tant. xxvi. 15; Ezek. iv. 2; xxi. 22; xxvi. 8, 9; Jer. vi. 6; xxxii. 24.—J.S.



*Katapolta, na Fandefasana lefona lehibe.*

**FAKAM-BADIN' OLONA.** Fahotana lehibe izay raran' ny Didy Fahafito izany, koa novalian-doza izay nandika azy. Araka ny lalàn' ny Jiosy, ny lehilahy izay naka vadin' olona, na izay efa voafofon' ny sasany ho

vady, no noheverina ho meloka; fa ny vehivavy izay efa voampakatra na fofom-badin' olona fotsiny, kanefa nety halain' ny lehilahy hafa tsy vadiny, dia noheverina ho meloka kokoa; ary fanao amin' ny firenena sasany izay zatra ny famporafesana koa izany. Ny tsinin' ny lehilahy no natao fahalotoana, fa ny an' ny vehivavy kosa ho fandikana ny lalàm-panambadiana, ka ho fahotana lehibe kokoa noho ny an' ny lehilahy. Avy amin' ny fombam-pamporafesana izany. Fa amin' ny Filazantsara kosa izay rehetra mandika ny lalàm-panambadiana, na lahy na vavy, ka tonga mijangajanga, dia samy tratry ny heloka lehibe voalaza teo ka dia iharan' ny fahatezeran' Andriamanitra.

Hatramin' ny ela ny fakam-badin' olona no nekena ho fahadisoana lehibe, dia tany alohan' ny andron' i Mosesy aza (Gen. xxxviii. 24); ary izay hita nanao izany dia nifokoan' ny vahoaka ka novonoina; ary ny lalàna namboariny amin' izany (Lev. xx. 10) dia fanao efa zatra ny olona rahateo. Fa tato aoriandriana dia novan' ny Jiosy io lalàna io, ka nisaorana fotsiny izay nandika izany, fa tsy novonoina; ary izany no nitondran' ny Fariseo sy ny mpanora-dalàna tao amin' i Kristy ilay vehivavy anankiray izay azo olan-tanana nijangajanga, mba hahasanganehana Azy, hahitany raha ny Lalàn' i Mosesy no harahin' i Kristy mihitsy, na ny fomba ilay niseho tato aoriana (Jao. viii. 1-11). Amin' ny Mat. v. 32, dia toa neken' i Kristy ho mety hiany ny fisaorana, raha mijangajanga ny vehivavy.

Ny lalàna izay manameloka ny mpandika ny lalàm-panambadiana hovonoina tsy dia milaza ny famonoana azy ho faty tsy akory; kanefa maro no teny ahafantarantsika fa notoraham-bato izy (Ezek. xvi. 38, 40; Jao. viii. 5). Raha andevo ny vehivavy, dia nokapohina izy niaraka tamin' ilay naka azy, nefa tsy nihoatra noho ny efa-polo ny kapoka natao taminy; ary koa, ny lehilahy no nasaina hitondra ondrilahy ho fanatitra noho ny fahadisoany hanaovan' ny mpisorona avotra ho azy (Lev. xix. 20—22). Tao amin' ny firenena sasany dia notapahina ka nesorina ny oron' ny mpaka vadin' olona sy ny vehivavy nalainy koa (Ezek. xxiii. 25).

Ny teny amin' ny Nom. v. 11-31 milaza ny fitsarana amin' ny rano mangidy nasiana ozona raha nisy vehivavy ahina ho nandry tamin' ny lehilahy tsy vadiny. Saiky sahalahala amin' ny fampisotroana tangena taty fahiny izany, kanefa poizina ny tangena ka nampandoa ary indraindray nahafaty; fa ny rano mangidy nampisotroin' ny Jiosy, dia tsy nampaninona azy akory; fa fampianianana hiany izany, hahitana na meloka tokoa ny vehivavy nampangaina, na tsia. Natahoran' ny vehivavy izany, ary raha meloka izy dia naleony hitsotra mihitsy, toy izay hampianianina amin' ny rano mangidy nasiana ozona; ary noho izany dia tsy natao matetika loatra izany fombampitsarana izany. Ny fanaovan-tsampy sy ny fihemorana amin' ny fivavahana amin' Andriamanitra noharina amin' ny fahotan' ny lalàm-panambadiana (Jer. iii. 8, 9; Ezek. xvi. 15-58; xxiii. 37; Apok. ii. 22). Ary ny fiangonana na tanàna, ary indrindra ny Jiosy izay nihemotra, no nampitahaina tamin' ny mpijangajanga (Isa. i 21; Jer. iii. 6, 8, 9; Ezek. xvi. 22; xxiii. 7). Ny teny hoe: "taranaka ratsy fanahy sy mijangajanga" (Mat. xii. 39; xvi. 4; Mar. viii. 38) dia milaza ny mandao an' Andriamanitra sy ny manota ny didiny.—C.J.

**FAMAKY**: fito ny teny Hebreo izay nadika hoe "famaky" ao amin' ny Soratra Masina, dia izao:- (1) Teny avy tamin' ny foto-teny milaza ny mandidy na ny manapaka. Vy no nanaovana ny lohan' io fiasana io (Isa. x. 34), dia nofehezina kofehy tamin' ny zarany hazo, ka dia mora tsoahana izy (Deo. xix. 5; 2 Mpan. vi. 5). Fikapana hazo sy fanaovana sary hazo io famaky io (Deo. xx. 19; 1 Mpan. vi. 7). (2) Teny izay nadika matetika hoe "sabatra," nefa enti-milaza fiasana hafa koa, dia "fiharatra vato" (Jos. v. 2), sy hareza (Ezek. v. 1), sy fandraka fanaon' ny tambato (Eks. xx. 25), ary indray maka nadika hoe "fiadiana" (Ezek. xxvi. 9) izy, dia fiasana nenti-nandrava trano izany. (3) Ny teny fahatelo dia hita indray mandeha hiany, dia Sal. lxxiv. 6, ka milaza famaky lehibe. (4, 5) Ny teny roa ao amin' ny 2 Sam. xii. 31 sy 1 Tant. xx. 3 dia milaza ny zavatra natao fampijaliana ny Amonita tany Raba. Ny teny faharoa dia milaza "tsofa" koa. (6) Io teny io, ao amin' ny Isa. xliv. 12 sy Jer. x. 3, milaza fiasana fanaon' ny mpanefy vy sy ny mpandrafitra koa, ary angamba antsy fikapana hazo izy. (7) Ny teny fahafito dia famaky lehibe fikapana hazo vaventy (Mpit. ix. 48; 1 Sam. xiii. 20, 21; Sal. lxxiv. 6; Jer. xlvi. 22). Ny teny ao amin' ny Jer. li. 20 nadika hoe "langilangy" dia milaza fively vy mavesatra izay nentin' ny miaramila hiadiana.—E.H.S.

**FAMANTARANANDRO**. Ny famantaranandro lazaina indroa ao amin' ny Test. Tal. ho nataon' i Ahaza mpanjaka (2 Mpan. xx. 11; Isa. xxxviii. 8) dia tsy mba tahaka izay ahafantarantsika izany teny izany; na ny makadiry (Eng. *clock*), tahaka izay hita ao amin' ny trano vato Anati-Rova, sy any Faravohitra sy Ambatonakanga, na ny madinika (Eng. *watch*), izay azo entina ao amin' ny paosin' akanjo. Fa izay nataon' i Ahaza angamba dia tsangambato nisy tsipika sy soratra nalahatra tao amin' ny lampivato nanodidina azy; ary ny aloky ny tsangambato rehefa tafapaka tamin' ireo tsipika ireo dia nilaza ny ora rehetra hatramin' ny fiposahan' ny masoandro ka hatra-

min' ny filentchany. *Dial* no teny Englisy milaza ny famantaranandro tahaka izany; ary milaza fotoana marina hiany izy, raha mbola misy hainandro, fa raha mandrahona kosa ny andro, ary amin' ny alina koa, dia tsy misy ahafantarana ny fotoana, satria ny *aloka* no fototry ny *dial* indrindra. Ny olona tany Babylona, hono, no nahita voalohany ny famantaranandro tahaka izany; ary angamba avy tamin' ny mpanjakan' i Asyria izay nisakaiza tamin' i Ahaza (2 Mpan. xvi. 7-9) no nianarany hanao ny famantaranandro lazaina eo amin' ny 2 Mpanjaka sy Isaia. Tonga malaza io famantaranandron' i Ahaza io noho ny fahagagana naseho teo aminy, izay nomen' Andriamanitra tamin' i Hezekia mpanjaka ho famantarana fa ho sitrana amin' ny aretiny izy. Fa ny aloka hita teo amin' ny famantaranandro no *nampiverenina* ka nihemotra folo dia, fa tsy nandroso araka ny fandehanan' ny masoandro mandrakariva; vakio 2 Tant. xxxii. 31.—J.S.

**FAMARANA**, zahao FANDANJANA sy VATOMIZANA.

**FAMERENAN-TENY**: zahao DEOTERONOMIA.

**FAMETRAHAN-TANANA**. Satria ny tanana no fanaovan' ny olona zavatra indrindra, dia efa nentina hanampy ny saina sy hanazava ny hevitra koa noho ny famantarana maro vitany. Koa amin' izany, ny mametratanana amin' olona dia fanoroana sy fanokanana azy, ary avy amin' izany dia tonga fanao sy famantaran' ny fanendrena olona hanao raharaha lehibe na handray voninahitra. Koa dia hatry ny taloha ela ny fametrahan-tanana dia isan' ny fomba fanao izay narahina, raha nisy olona voatendry hanao raharaha masina. Ao amin' ny Nom. xxvii. 19 Jehova no voalaza ho niteny tamin' i Mosesy hoe: "Alao ho anao Josoa, zanak' i Nona, lehilahy izay manampanahy, ka *ametraho ny tananao izy;* ary asaovy mijoro eo anatrehan' i Eleazara mpisorona sy ny fiangonana rehetra izy, ka mandidia azy eo imasony hianao:" koa hita amin' izany fa ny fametrahan-tanana tsy nahatonga na nanome ny fanomezan' Andriamanitra; satria nanana ny fanahy tsara izy talohan' ny nametrahan' i Mosesy tanana taminy; fa izany dia famantarana hiany izay nanondro sy nanokana azy eo imason' ny fiangonana, hanao ny raharaha nomen' Andriamanitra azy hatao. Mitovitovy amin' izany koa ny fametrahan-tanana tao amin' ny Fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly, nefa hafa kely kosa (Asa. viii. 15-17; 1 Tim. iv. 14; 2 Tim. i. 6). Hevi-diso mihitsy ilay noheverin' ny olona sasany fa ny fametrahan-tanana no nanomezana ny hery avy any an-danitra, na inona na inona ny toe-panahy; ary izany indrindra no nahadiso an' i Simona Magosy, izay nitady hividy izany hery izany avy tamin' i Petera Apostoly (Asa. viii. 18). Fa ny Apostoly toa nahazo nanome fanomezam-panahy izay tsy hain' ny Kristiana rehetra homena noho ny nametrahany ny tanany tamin' ny mino; zahao Asa. viii. 18; xix. 6; Rom. i. 11; Heb. vi. 2; 2 Tim. i. 6. Hatramin' ny andron' ny Apostoly, dia fanaon' ny Fiangonana ny mametra-tanana amin' ny lohan' ny olona izay tendrena ho mpitandrina, ary fanao mbola tanana sy tandreman' ny ankabiazan' ny fiangonana eran' izao tontolo izao izany. Fa manao ahoana moa no hevitr' izany fametrahan-tanana izany? dia toy izao: (1) *Manondro* ny lehilahy hotendrena izy; (2) *Manokana* azy koa; (3) *Mangataka fahaizampanahy* ho an' ny voatendry izy, toy ny manao amin' Andriamanitra hoe: "Tsinjovy, Tompo ô, ny mpanompona; efa voatokana ho mpanao ny raharahanao izy. Aidino ao am-pony ny Fanahinao Masina." Ka dia fomba mety hotandreman' ny fiangonana aty Madagaskara izany, raha misy mpitandrina na evanjelista na misionary voatendry hanao ny raharahany.—J.S.

**FAMIAZAM-BOALOBOKA**: dia vata na lavaka famiazana ny voaloboka fanaovana divay. Mizara roa ny fomban' ny famiazana, ny iray ambony ary ny iray ambany. Ny ao ambony fametrahana ny voaloboka vao notazana, izay nohitsakitsahin' olona (zahao Neh. xiii. 15; Isa. lxiii. 2, 3); ary ny ranony nivoaka tao amin' ny loaka ao am-bodiny, ka nidina amin' ny vata ambany izay fandraisana azy (Joel. iii. 13). Tany Palestina ny famiazam-boaloboka maro nolavahana tao amin' ny vatolampy (fa vato sokay ka mora fandrahana); refy sy mamakitratra tsy mivadimandry no halehibeny, ary hakiho iray ny halalin' ny vata na lavaka ambony, fa ny ambany kosa kelikely kokoa. Zahao DIVAY. Mbola maharitra mandraka ankehitriny ny lavaka maro nanaovana divay tahaka izany ao amin' ny efitra sy ny havoan' i Joda any atsimo. Ary na dia efa lao aza ny tany ankehitriny ka tsy misy mponina, ireo famiazam-boaloboka ireo dia vavolombelona fa nisy vohitra maro sy olona be tany aloha, raha mbola fonenan' ny Jiosy ny Tany Masina. Ny famiazam-boaloboka dia ohatry ny fahoriana (Isa. lxiii. 2, 3; Fit. Jer. i. 15); ary ao amin' ny Test. Vao. dia ohatry ny fahatezeran' Andriamanitra sy ny fahaverezan' ny ratsy fanahy (Apok. xiv. 19, 20; xix. 15).—P.G.P.

**FAMOHAMANDRY**, na **LAKOLOSY** (Fr. *la cloche;* Eng. *bell*). Nisy famohamandry volamena madinika maromaro natao tamin' ny morotongotry ny akanjo manga izay isan' ny fitafian' ny mpisoronabe teo amin' ny Jiosy (Eks. xxviii. 33, 34). Araka ny tenin' ny Raby, 72 no isan' ny famohamandry, ary natao nifanelanelana tamin' ny rambondamba, izay hoatra ny ampongabendanitra ny tarehiny, izy. Ary ny antony izany dia "mba ho re ny fanenony raha nankao amin' ny Fitoerana Masina eo anatrehan' i Jehova"

ny mpisoronabe, "ary raha nivoaka izy, mba tsy ho faty." Koa rehefa ren' ny olona ny tanenon' ny famohamandry, dia fantany fa mbola velona ny mpisoronabe, ka efa nankasitrahan' i Jehova raha nanao fanavotana ho an' ny vahoaka izy. Ary satria ny fitafiana sy ny fomban' ny fisoronana rehetra dia nisy hevitra sy tandindona, ary ny amponga-bendanitra dia tandindon' ny *fahafenony*, ary ny famohamandry koa dia tandindon' ny *fanambarana*, ny nanaovana azy roa tamin' ny morotongotry ny akanjo dia nampiseho fa ny mpisoronabe dia mpitahiry ny fahafenon' ny tenin' Andriamanitra, ary mpanambara izany tamin' ny olona.

Ny teny ao amin' ny Zek. xiv. 20 nadika hoe "famohamandry" dia milaza haingo varahina madinidinika izay nahantona tamin' ny lamboridin' ny soavaly, ka naneno raha nandeha izy. Ary ny hevitry ny teny dia izao, fa ny zavatra efa natao firehareham-sy fahafalian' ny tena tany aloha dia ho entina hankalaza an' Andriamanitra amin' ny andro ho avy.—J.S.

**FAMOTSIAN-DAMBA.** Ny fomba famotsian-damba tamin' ny firenena sasany tany Asia dia toy izao: Nasian' ny mpamotsy lamba ranon-javatra toy ny savony, izay nahadio sy nahafotsy ny lamba, tao amin' ny barika lehibe; ary dia nataony tao ny lamba, ka nohitsahiny na noveleziny ambarapahafotsiny. Kanefa ny fanaon' ny mpamotsy lamba tany Palestina dia tokony ho tahaka izay fanaon' ny any India ankehitriny hiany, dia toy izao: "Rehefa voafantin' ny mpamotsy lamba izay lamba hofotsiany, dia ataony ao anaty barika misy ranon' *alkali* sy tain' osy ary savony izy, ka nony efa milona elaela ao ny lamba, dia ataony ao anaty vilany varahina lehibe, ka tanehiny miadana dia miadana. Nony ampitso dia ampitondrainy ampondra na omby ireo lamba ireo, ka entiny any amin' ny reni-rano na farihy. Asiany hazo fisaka sahabo ho mamakitratra eo amoron-drano, ary dia apetrany eo ambonin' io hazo io ny lamba, ka dia milatsaka ao anaty rano hatreo amin' ny lohaliny izy, ka veleziny tsara eo amin' ilay hazo ireo lamba ireo sady fiazany matetika. Ary nony efa ataony kelikely toy izany ny lamba, dia tonga madio tsara, ka dia ahahiny." Ary ataon' ny olona maro fa toy izany voalaza izany indrindra ny fanao tany Palestina. Nefa satria zavatra ratsy fofona loatra no nentiny namotsy lamba, dia tsy nahazo nanao izany tao anaty tanàna lehibe, na tao Jerosalema, na amin' ny vohitra hafa, ny mpamotsy lamba, fa tsy maintsy tany ivelan' ny tanàna izy no nanao ny taozavany.

Nisy lohasaha tao avaratra-atsinanan' i Jerosalema, izay atao hoe "Sahan' ny mpamotsy lamba" (Isa. xxxvi. 2), ary ataon' ny sasany fa avy tamin' ny nanaovan' ny olona maro izany taozavatra izany tao no naharaikitra izany anarana izany. Ary satria takaikin' ny mandan' ny tanàna izy, dia mora re raha nisy olona niteny avy tao, ka tokony ho izany angaha no nandaharandRabsake teny avy tao ho ren' ny olona teo ambonin' ny manda. Ary tao anatin' io lohasaha io koa nisy Loharano natao hoe En-rogela (2 Sam. xvi.; 1 Mpan. i. 9). Ary ny hevitr' izany anarana izany dia "Loharanon' (na fantsakan') ny mpamotsy lamba." Ny savony dia voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina, nefa tsy mba savony toy ny ankehitriny tsy akory, fa lavenon-kazo sy ranon-kazo izay mahadio toy ny savony hiany; ary izany zavatra manana ny toetry ny savony izany dia atao hoe *alkali*, ka izay zavatra mahadio toy ny savony dia natao hoe savony avokoa. Tamin' ny Romana dia tsaoka sy zavatra hafa ratsy fofona no nentiny namotsy lamba.—F.

**FAMPIANARAN-JAZA.** Ny ray amandreny tao amin' ny Jiosy no nasain' ny Lalàna hampianatra ny zanany ny fotokevitra lehibe amin' ny Lalàn' Andriamanitra (Eks. xii. 26; xiii. 8, 14; Deo. xiv. 5, 9, 10; vi. 2, 7, 20); kanefa kely hiany no lazaina ny amin' ny fampianarana hafa. Mosesy no nampianarina tamin' ny fahendrena rehetra fanaon' ny Egyptiana (Asa. vii. 22); Solomona dia hendry noho izay rehetra nialoha azy (1 Mpan. iv. 29, 34); ary Daniela sy ny namany telo lahy efa nampianarina tsara (Dan. i. 4, 17). Talohan' ny Fahababoana tsy misy teny milaza sekoly afa-tsy ny kolejy na sekolin' ny mpaminany; nefa tamin' ny andron' i Solomona tsy maintsy efa nisy olona maro nahay soratanana sy marika hanaovany ny raharaha betsaka samy hafa nomba ny fanjakany; sady voalaza koa ny tantara sy ny boky maro nosoratan' ny olona sasany (2 Sam. viii. 16; xx. 24; 2 Mpan. xviii. 18; 2 Tant. xxiv. 8). Ary tao aorian' ny Fahababoana dia niseho ny synagoga, koa fantatra marina fa nisy sekoly tao aminy, na tao amin' ny trano hafa tao akaikiny. Ary talohan' ny andron' i Kristy dia tonga fanaon' ny olona manan-karena ny mandatsaka ny zananilahy hianatra ao amin' ny Raby malaza anankiray, tahaka ny nianaran' i Paoly tamin' i Gamaliela, fony mbola tanora izy (Asa. xxii. 3). Taorian' ny nandravana an' i Jerosalema indray, dia nisy kolejin' ny mpanara-dalàna tany Jefine sy Lyda sy Seforisa ary Tiberiasy (zahao MPANORA-DALANA). Araka ny teny ao amin' ny boky atao hoe Mishna, dia nanomboka nianatra ny Soratra Masina ny zazalahy rehefa 5 taona; raha 10 taona izy, ny Mishna no nianarany; nony nahatratra 13 taona izy, dia "zanaky ny didy," na "zanaky ny Lalàna," izy ka nanana adidy hitandrina ny Lalàna rehetra; ary nony nahatratra 15 taona indray izy, dia ny Gemara, na hevitenv ambony, no nianarany. Nohajaina

fatratra ny mpampianatra, ary nasaina hifanome voninahitra ny mpampianatra sy ny ampianariny.—J.S.

**FAMPIJALIANA.** Ny fampijaliana holazaina eto dia izay nasain' ny Lalàn' i Mosesy hatao ho valin' ny ratsy efa nataon' olona; ary koa, ny fanaon' ny firenena sasany amin' izany izay lazaina eo amin' ny Baiboly; fa havela tsy voalaza ny ratsy nataon' olona sitra-po hamaly ny ratsy efa natao taminy, ary ny fomban' ny ady sy ny tafika. Hatramin' ny voalohany indrindra toa efa fanaon' ny olombelona ny "mamaly ra," dia ny mandatsaka ny ran' olona ho famaliana ny nandatsahany ny ran' ny sasany. Koa *fahafatesana* no noheverin' ny olona talohan' ny Safo-drano ho fampijaliana mahamety ny vonoan' olona (Gen. iv. 24); ary izany koa no nasain' Andriamanitra hatao tamin' ny lalàna nomeny tamin' i Noa sy ny zanany rehefa afaka ny Safo-drano; ary ny biby koa izay sendra namono olona no nasaina hovonoina (Gen. ix. 5, 6). Ary izany koa no nampianarin' ny Lalàn' i Mosesy; fa ny mpamono olona no nasaina hovonoina, na dia efa nandositra tao amin' ny alitaran' Andriamanitra aza izy, na tonga tao amin' ny Tanàna-fandosirana. Maro ny heloka izay nahafaty olona araka ny Lalàna; ary raha misy gaga amin' izany, dia tokony hotsarovana izay toetry ny Zanak' Isiraely rehefa nivoaka tany Egypta izy: firenena andevo vao afaka tamin' ny fahandevozana izy, ary efa tonga ratsy tokoa ny fanaony. Ary noho ny nifindrafindrany dia tsy azo natao ny fampijaliana hafa izay fanaon' ny firenena sasany, ka dia fahafatesana no valin' ny heloka maro izay efa niniana hatao; ary izany koa no nanjo ny olona rehetra hatramin' ny roa-polo taona no ho miakatra izay nivoaka tany Egypta, afa-tsy ny roa lahy hiany, dia Josoa sy Kaleba (Nom. xiv. 29, 32, 35).

Ary izao no *heloka nahafaty olona:* 1. Ny mikapoka, na ny manaratsy ray aman-dreny (Eks. xxi. 15, 17). 2. Ny manaratsy na manevateva an' Andriamanitra na izay zavatra masina (blasphemia; Lev. xxiv. 14, 16, 23). 3. Ny mandika ny lalàn' ny Sabata (Eks. xxxi. 14; xxxv. 2). 4. Ny fanaovana ody mahery, ary ny faminaniana mandainga (xxii. 18; etc.). 5. Fakam-badin' olona (Lev. xx. 10; Deo. xxii. 22). 6. Fijangajangana amin' ny olona sasany (Lev. xxi. 9). 7. Fisavihana (Deo. xxii. 25). 8. Fandriana fady sy vetaveta (Lev. xx. 11, 14, 16). 9. Ny mangalatra olona (Eks. xxi. 16). 10. Fanompoan-tsampy, na amin' inona na amin' inona (Lev. xx. 2). 11. Ny miampanga lainga (Deo. xix. 16, 19). Ary misy heloka maromaro lazaina eo amin' ny Lalàna, ny sasany dia isan' izay efa voalaza teo, koa izay olona diso amin' izany dia lazaina fa "hofongorana tsy ho amin' ny fireneny" izy. Heloka enina amby telo-polo na fito amby telo-polo no lazaina ho miendrika izany fampijaliana izany; ary azo zaraina ho telo toko toy izao izy. (*a*) Fandikana ny lalàna ny amin' ny fitondran-tena madio (zahao faha-8 eo aloha). (*b*) Fandikana ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' ny olony; dia ny tsi-fitandremana ny fora sy ny Sabata ary ny Paska, etc. Ary (*d*) Fandikana ny fombam-pivavahana nasaina natao. Ny amin' ny sasany amin' ireo, fahafatesana no lazaina mihitsy ho valin' ny nandikana ny lalàna, nefa tsy miray hevitra ny olona raha izany no hevitry ny hoe "hofongorana tsy ho amin' ny fireneny" mandrakariva. Raha toy ny hevitry ny Raby sasany, dia milaza fisarahana amin' ny firenena masina, ka dia nariana tsy ho isany intsony izay meloka; nefa angamba fahafatesana no heviny koa, na dia navela indraindray aza izany noho ny famindram-pon' Andriamanitra sy ny nanaterana fanatitra.

Ny *fanao famonoana ny olona meloka* araka ny Lalàna dia tsy mba ny mampijaly na mampangirifiry, tahaka ny fanaon' ny firenena sasany, fa izay nahafaty faingana. Koa (1) ny *mitora-bato* no fanao indrindra (Eks. xvii. 4; Jao. x. 31; Asa. xiv. 5); ary ny vavolombelona no nasaina hitora-bato voalohany indrindra (Deo. xiii. 10; Jao. viii. 7). (2) Ny *manantona ny olona hovonoina amin' ny tadi-mody* no lazaina koa ho fampijaliana (Nom. xxv. 4; 2 Sam. xxi. 6, 9). (3) Ny *mandoro olona* no fampijaliana noho ny fijangajangana nataon' ny vehivavy manam-bady sy ny zanakavavin' ny mpisorona (Gen. xxxviii. 24; Lev. xxi. 9). Fa tsy hita marina na dorana velona ny olona, na tsia, fa angamba notoraham-bato aloha izy, ary ny fatiny hiany no nodorana; fa tao amin' ny firenena sasany kosa ny olona meloka dia nodorana velona (Dan. iii.). (4) Ny *mamono amin' ny sabatra na lefona* no lazaina ao amin' ny Lalàna (Eks. xix. 13; xxxii. 27; Nom. xxv. 7); fa tonga fanao indrindra tamin' ny andron' ny Mpanjaka sy rehefa afaka ny Fahababoana izany (1 Mpan. ii. 25, 34; xix. i.; 2 Tant. xxi. 4, etc.). (5) Ny *mamono amin' ny tadi-mody* no lazain' ny Raby ho fanao indrindra tamin' ny andro aoriana.

Ary fanampin' ireo nisy *fampijaliana hafa koa izay fanaon' ny firenena hafa*, ka dia lazaina ho natao tany Palestina sy fantatry ny Jiosy; dia izao: (1) Ny *manombo amin' ny hazo-fijaliana* na hazo-mitanambokovoko: zahao HAZO-FIJALIANA. (2) Ny *mahafaty an-drano* amin' ny vato mahavesatra ahantona amin' ny vozona no fanaon' ny Romana, ary dia nataon' ny Jiosy koa, raha toy ny tenin' ny mpanoratra sasany; zahao Mat. xviii. 6. (3) *Ny manatsofa ny tenan' olona misasaka*, na ny manorotoro azy amin' ny fiasana vy, no lazaina ao amin' ny 2 Sam. xii. 31; Oha. xx. 26; Heb. xi. 37. (4) Ny *manetitetika ny tenan' olona* ho faty no fanaon'

ny Babyloniana (Dan. ii. 5; iii. 29; Mat. xxiv. 51; Lio. xiii. 46). (5) Ny *mitoto ny doka ho faty eo amin' ny lohana lehibe* no lazaina ao amin' ny Oha. xxvii. 22; ary ny bokin' ny Makabiosy milaza fa nisy olona sasany no vonoina tahaka izany. (6) Ny *manakodia amin' ny hantsana* no namonoan' i Amazia mpanjaka ny Edomita 10,000 (2 Tant. xxv. 12), ary izany koa no nokasain' ny olo-Nazareta hatao hamonoany an' i Jesosy Kristy (Lio. iv. 29). (7) Ny *mampiady olona amin' ny bibi-dia* no fampijaliana fanaon' ny Romana; ary ny olona meloka sy ny olona azony tamin' ny tafika no natsipiny tao amin' ny bibi-dia ho filalaovan' ny vahoaka; zahao FILALAOVANA (1 Kor. xv. 32; 2 Tim. vi. 17). Fanaon' ny Babyloniana koa izany, araka izay hita ao amin' ny bokin' i Daniela, toko vi.

*Ny manala-baraka ny fatin' ny olona* voavono dia navelan' ny lalàn' ny firenena maro ho azo hatao, fa tsy araka ny Lalàn' i Mosesy loatra izany. Fa ny manantona ny faty amin' ny hazo tsy mba nodidian' ny Lalàna, fa navela hiany; nefa indray andro hiany no nahantona toy izany izy, ary nasaina halevina amin' ny hariva ny faty (Deo. xxi. 22). Ny olona naseho toy izany rehefa maty dia noheverina ho "voaozon' Andriamanitra" (zahao Jos. viii. 29; x. 26; 2 Sam. iv. 12), ka nihatra tamin' ny fatin' ny olona voahombo tamin' ny hazo-fijaliana tao aoriana (Jao. xix. 31; Gal. iii. 31). Ary ny fatin' ny olona voavono sasany no notsindriana korontam-bato (Jos. vii. 25, 26); ary ny sasany dia nodorana araka ny voalaza teo (3).

Ary ny amin' *ny fampijaliana tsy nihatra tamin' ny aina*, ny fototra sy anton' izany dia ny *famaliana*: "maso solon' ny maso, nify solon' ny nify," etc. (Eks. xxi. 24, 25); nefa ny olona tsy navelan' ny Lalàna hanao araka izay heviny, fandrao mody mamaly ratsy ka miteraka ady tsy mety tapitra izany, fa araka izay noheverin' ny mpitsara ho mety hiany. Ary angamba tamin' ny ankabiazan' ny heloka madinidinika nataon' ny olona, dia nandoa sazy izy, na nanome toraka ny zavatra very, na ny ratsy natao; zahao Eks. xxi.; Lev. xxiv.; Deo. xix. Ary fanampin' izany, *ny mpikapoka amin' ny hazo* no fampijaliana izay fanao indrindra; natao teo anatrehan' ny mpitsara izany, ary ny olona hokapohina dia nandry niankohoka ary nokapohina teo an-damosiny, nefa tsy nihoatra noho ny efa-polo ny kapoka (Deo. xxv. 2, 3); ary fandrao hihoatra noho izany, teo aoriana dia tsy nihoatra noho ny sivy amby telo-polo izy (2 Kor. xi. 24). Tsy nisy olona afaka tamin' io fampijaliana io, na lahy na vavy, na lehibe na kely, ka dia tsy noheverina ho zavatra mahamenatra loatra izany (Oha. xvii. 26; x. 13; Jer. xxxvii. 15-20). Ny kapoka koa dia valin' ny nandikan' ny lalàm-pivavahana tao amin' ny synagoga (Mat. x. 17; Asa. xxvi. 11). Nefa mora ny Lalàn' i Mosesy raha oharina amin' ny fanaon' ny firenena hafa, ta tao amin' ny Romana tsy nisy fetra ny isan' ny kapoka; ka dia nahafaty olona indraindray izany; fa ny Romana tompon-tany hiany no afaka tamin' ny kapoka; zahao Asa. xvi. 22-37; xxii. 25. Nisy fikapohana natao hoe "maingoka" lazaina eo amin' ny 1 Mpan. xii. 11, izay nisy tonony na tsilo mba hampijaly sy hampangirifiry mafy; zahao koa Mpit. viii. 16. Ny *manao ao an-tranomaizina* koa no lazaina ho fanaon' ny Egyptiana (Gen. xxxix. 20, 21), ary fanaon' ny Jiosy koa (Lev. xxiv. 12), indrindra tamin' ny andron' ny Mpanjaka (1 Mpan. xxii. 27; 2 Tant. xvi. 10; Jer. xxxvii. 21), ary tamin' ny andron' i Kristy koa (Mat. iv. 12; Asa. xii. 4). Ny mpanono olona sy ny mpitrosa no natao tao an-trano-maizina ary nampijalina mandra-pandoavany ny trosa (Mat. xviii. 30). Ny tongotry ny mpifatotra sasany no natao teo anatin' ny boloky (Jer. xx. 2; Asa. xvi. 24). Ny *manongotra ny volon' olona* no lazaina indroa ho isan' ny fampijaliana (Neh. xiii. 25; Isa. l. 6); ary ny *manapaka ny momba ny tena*, dia ny rantsan-tànana sy rantsan-tongotra (Mpit. i. 6). Ary tao amin' ny firenena sasany, ny maso nopotsirina, ny hoditra no nendahana raha velona, ny lela no nongotana, etc. Araka ny Lalàn' i Mosesy, ny ray amandreny tsy navela hovonoina noho ny heloky ny zanany, na ny zanany noho ny heloky ny ray aman-dreniny (Deo. xxiv. 16; zahao koa Dan. xxiv. 16; 1 Mpan. xxi.)

Ny amin' ny *fampijaliana noho ny nandikana ny fombam-pivavahana*, zahao FANATITRA. Nisy fanatra nasiana haterina ary fanonerana araka ny ratsy efa natao (Lev. vi. 1-7; Nom. v. 6-10).

Ary ny amin' ny *fampijaliana amin' ny fiainana ho avy*, zahao HELO sy FIANAN-TSIHITA.—J.S.

**FAMPITONDRAN-TENY**: zahao IRAK' ANDRIANA.

**FAMPORAFESANA.** Ny filan' ny nofo sy ny fanirian' ny lehilahy hahazo fara sy dimby no niantombohan' ny famporefesana. Nisy izany fomba izany talohan' ny Safodrano, ary ny voalohany voalazan' ny Soratra Masina izay namporafy dia Lameka (Gen. iv. 19); koa efa zatra izany ny Jiosy vao nomen' Andriamanitra ny Lalàn' i Mosesy. Tsy nankasitrahan' Andriamanitra ny famporafesana tsy akory, kanefa kosa navelany hiany indraindray noho ny tsy fahampian' ny sain' ny olona sy ny hasarotan' ny fony; fa tato aoriana nanao lalàna hamaritra azy sy hampihena ny ratsy momba azy Izy (Eks. xxi. 10, 11; Deo. xxi. 15-17). Ary ny mpanjakan' ny Isiraelita dia noraran' Andriamanitra tsy ho maro vady, mba tsy hivilian' ny fony, tahaka ny

nataon' ny sasany izay nihevitra fa vonina-hitry ny fanjakany ny habetsahan' ny vady ananany. Tsy notandreman' i Solomona sy ny mpanjaka sasany izany didy izany, ka dia novaliana araka ny nataony izy. Fa na dia nisy famporafesana aza, tsy azo lavina fa ny lalàna sy ny fomba fanao nomen' Andriamanitra an' i Mosesy narahin' ny olona dia niraikitra tamin' ny fanao tamin' ny niandohan' ny fanambadiana hiany, dia ny manambady tokana. Taorian' ny nahababoana tany Babylona mbola nisy hiany ny famporafesana, nefa vitsy noho ny taloha; fa ny andriana sasany, tahaka an' i Heroda Lehibe, nanana vady sivy. Fa nony niseho kosa ny filazantsaran' i Jesosy Kristy, na dia tsy norarana tamin' ny didy aza, nitsahatra hiany ny famporafesana noho ny fampianarana nataon' i Kristy sy ny Apostoly; ka hatramin' ny voalohany dia tsy fanaon' ny Kristiana ny mamporafy.

Ary maromaro hiany ny hevitra tsy mahamety ny famporafesana:—(1) Fanaon' ny Kristiana hatramin' ny andron' i Kristy no ho mankaty ny manam-bady tokana. (2) Raha notendren' Andriamanitra ny fanambadiana tamin' ny taloha, dia vehivavy iray hiany no notendreny ho vadin' ny lehilahy iray. Hita amin' izany fa sitrak' Andriamanitra mba ho tokana ny vadin' ny lehilahy. (3) Io no lalàm-panambadiana nasehon' Andriamanitra; ka na dia tsy narahin' ny sasany aza, tsy novonoina na novana izany lalàna izany tsy akory. Tsy namporafy ny ankabiazan' ny Jiosy. Noa sy ny zanany lahy nanam-bady tokana avy. Iray ny vadin' i Abrahama ambara-pisehon' ny tsy fieretan' i Sara hahazo zaza, ka naka an' i Hagara ho rafy izy. Ny mpaminany tsy voalaza ho namporafy, koa tsy firy no lehilahy namporafy afa-tsy ny mpanjaka sy ny andriana hiany. Tsy nandrara ny famporafesana ny Lalàn' i Mosesy, nefa tsy nankasitrahany izany. (4) Mazava ny lalàn' i Kristy ka mamaritra ny vadin' ny lehilahy ho iray avy. Zahao Mat. v. 32; xix. 4-9; Mar. x. 4-9; Lio. xvi. 18. Hita amin' izany fa raha maka vady ny lehilahy, raha mbola velona ny vadiny voalohany, dia mijangajanga izy. Torak' izany koa ny tenin' ny Apostoly (Rom. vii. 2, 3; 1 Kor. vii. 2). (5) Mitovitovy ny isan' ny vehivavy sy ny lehilahy teraka; ny isan' ny lehilahy manan-tombo kely, satria ny ain-dehilahy no atao vy very kokoa noho ny an' ny vehivavy. Miseho amin' izany koa fa sitrak' Andriamanitra ny ananan' ny olona vady tokana, na lahy na vavy.—C.J.

**FANAFODY** sy **ARETINA**. Raha mbola nitoetra tany Egypta ny Zanak' Isiraely dia tsy maintsy ho nahalala ny fomba fanaon' ny Egyptiana amin' ny fahasitranany ny aretina izy; fa ny mpanao-fanafody tany dia malaza tao amin' ny firenena rehetra tany aloha. Ary misy teny sasany ao amin' ny Test. Tal. izay milaza ny fahaizan' ny Egyptiana amin' izany, dia ny mpanao-fanafody maro izay mpanompon' i Josefa (Gen. l. 2); ny mpampivelona Egyptiana sy izay fomba fanao tamin' ny niterahan-jaza (Eks. i. 16); ary ny fanafody maro karazana izay fantany (Jer. xlvi 11). Ary izay nianaran' ny Zanak' Isiraely dia angamba nentin' ny sasany rehefa niala tany, ka dia nampianariny ny sasany indray handimby azy.

Ny aretina izay hita matetika any Palestina sy tany atsinanana dia aretina amin' ny hoditra, sy ny tazo mafy, sy ny fivalanandra, ary ny aretina amin' ny maso. Ary isan' ny aretin-dratsy koa dia ny habokana ary ny elefantiasisa, dia aretina izay mampivonto ny tongotra ho vaventy hoatra ny tongotry ny elefanta. Isan' ny karazantazo koa dia ilay aretina mandoza sy mifindrafindra izay miseho matetika ao amin' ny tany atsinanana, izay atao hoe *plague*, na 'halozana.' Tsy fantatra marina na lazaina ao amin' ny Baiboly, na tsia, io aretina mahatahotra io; nefa heverin' ny sasany fa ny aretina lazaina ao amin' ny teny sasany ho nahafaty ny maro tampoka no izy. Ny nisehoan' izay mafy indrindra dia tamin' ny taona B.C. 1347-1350, ary loza loatra tany Asia Andrefana sy Afrika Avaratra ary Eoropa. Natao hoe 'ny Fahafatesana Mainty' tamin' izay izy, ary nahafaty olona dimy amby roa-polo tapitrisa, hono, tamin' ireo taona telo ireo. Ny aretina amin' ny maso (*ophthalmia*) izay hita any Egypta indrindra, dia hita koa any Syria sady mahajamba olona betsaka. Koa dia maro ny olona jamba lazaina ho nanatona an' i Kristy ka nampihiratiny. Ny androbe sy ny aretina amin' ny saina dia hita matetika; ary ny olona marary toy izany ka very saina dia hajaina ao amin' ny tany maro toa olona masina.

Ny aretina no lazaina matetika ao amin' ny Baiboly ho fampijaliana noho ny ota: dia "ny aretin-dratsy any Egypta" (Gen. xx. 18; Deo. vii. 15; etc.); ny vay mivalan-dra tao amin' ny Filistina (1 Sam. v. 6); ny fivalanan-dra izay nahazo an' i Jehorama (2 Tant. xxi. 15, 19); ary ny fahafatesana tampoka nahatratra an' i Era sy Onana (Gen. xxxviii. 7, 10), sy ny lahimatoan' ny Egyptiana (Eks. xi. 4, 5), sy Nabala, sy ny zanak' i Batseba sy Jehorama (1 Sam. xxv. 38; 2 Sam. xii. 15; 1 Mpan. xiv. 1, 5), dia lazaina ho avy tamin' i Jehova. Ny aretindratsy mandoza no lazaina ho mandeha miaraka amin' i Jehova (Hab. iii. 5; 2 Sam. xxiv. 15), nefa tsy mampaninona izay arovany (Sal. xci. 3-10). Eo amin' ny 2 Sam. iii. 29 ny aretina no angatahina ho ozona, ary eo amin' ny vavaka nataon' i Solomona (1 Mpan. viii. 37) dia lazaina rahateo izy ho fampijaliana noho ny ota. Ny herin' i Satana dia lazaina koa ho mitondra aretina (Job. ii. 7; Lio. xiii. 11, 16).

Mbola tsy hita marina na sahala amin' izay lazaina eto hoe 'habokana,' ny habokana voalazan' ny Soratra Masina, na tsia. Ny boka hita any Syria ankehitriny dia mahantra loatra, fa lany miandalana ny momba ny tenany, maty ny tonon' ny rantsan-tanany sy ny rantsan-tongony ka miala, miova ho ratsy tarehy ny tavany, ary lovàn' ny zanaky ny boka ny habokana, fa tsy mifindra amin' ny sasany. Raha ny teny sasany ao amin' ny Lalàn' i Mosesy sy ny tantara sasany no heverina, toa nisy karazan' ny habokana izay tsy mafy tahaka ny hafa, fa Namàna, mpifehy ny miaramilan' i Syria, dia boka, nefa nanam-bady hiany sady nahazo niaraka tamin' ny mpanjaka tompony; ary ny didy sasany nomen' i Mosesy toa milaza ny habokana ho azo sitranina hiany; zahao HABOKANA.

Heroda mpanjaka no lazaina ho nohanin' ny kankana (Asa. xii. 23); ary io dia aretina (*phthiriasis*) izay fantatra ho nahafaty olona maro tamin' ny andro taloha. Ny maty tanana, tahaka ny nahazo an' i Jeroboama (1 Mpan. xiii. 4-6, zahao Mat. xii. 10-13), dia avy tamin' ny namonoana ny ozatra lehibe, na azon' aretina, na sendra naratra mafy izy. Ary ny aretina izay namely an' i Asa mpanjaka teo amin' ny tongony (1 Mpan. xv. 23), angamba dia ilay atao hoe 'gaotra' ankehitriny. Fa ny aretina izay nahazo an' i Nebokadnezara (Dan. iv. 33) dia aretina ao an-tsaina sy tena koa (*lycanthropia*), izay nampihevitra azy ho efa nody biby, ka nandroaka azy ho any an-tsaha mba hihinana ahitra. Ny aretina izay nahazo an' i Saoly dia toa tao an-tsainy hiany, ary angamba avy tamin' ny alahelo sy fanenenana noho ny ota nataony; ary ny feon-java-maneno dia nahatsaratsara azy (1 Sam. xvi. 14-23).

Tamin' ny andro taloha, raha mbola kely ny fahalalan' ny olombelona, ny raharahan' ny mpanao-fanafody indrindra dia ny manamboatra ny fery sy izay maratra eo ivelany (zahao Isa. i. 6; Ezek. xxx. 21; 2 Mpan. viii. 29); ary na dia nahalala kely hiany aza izy ny amin' ny fanafody (2 Tant. xvi. 12; 1 Sam. xvi. 16), toa niadam-pandroso ka tsy nandroso loatra ny fahaizana mahasitrana aretina. Maro ny mpanao-fanafody anefa, na talohan' ny Fahababoana tany Babylona, na taorian' izany (Jer. viii. 22; Mar. v. 26; Lio. iv. 23; v. 31; viii. 43). Ary ny fanafody izay fanao indrindra dia ny menaka fanosorana ary ny balma (Jer. viii. 22; xlvi. 11), sy ny katapilasy (2 Mpan. xx. 7), sy ny mandro amin' ny diloilo sy amin' ny rano misy fanafody avy amin' ny tany, tahaka ny any Antsirabe (Jao. v. 3, 4) ary ao amin' ny rano maria (2 Mpan. v. 10). Anana maro karazana sy diloilo ary divay (Lio. x. 34) no natao fanafody koa. Ody maro karazana koa no nentin' ny Jiosy ho fiarovana amin' ny aretina, nefa nataon' ny tsara fanahy ho fomba naman' ny fanompoan-tsampy izany, ka dia nolavin' ny tsara fanahy.

Satria ny mpisorona no nasain' ny Lalàn' i Mosesy handinika ny boka, etc., dia efa noheverin' ny sasany fa ny Zanak' i Levy indrindra no mpanao-fanafody teo amin' ny Jiosy; ary angamba marina izany, nefa tsy mba satria mpanao ny raharaha masina izy, fa satria hendrihendry kokoa noho ny maro, sady nalaladalaka ny raharahany. Ny mpisorona tsy maintsy ho nahalala ny toetry ny aretina sasany, fa izy no nasaina handinika ny marary sy ny voasitrana (Lev. xiii., xiv). Lioka, izay nanoratra ny Filazantsara Fahatelo, dia mpanao-fanafody (Kol. iv. 14); ary raha milaza ny aretina nositranin' i Jesosy sy ny Apostoliny izy, dia misy teny madinidinika entiny milaza azy izay tsy mba fanaon' ny mpanoratra ny Filazantsara telo hafa, ka dia mampiseho ny fahalalany ny aretina izany.—J.S.

**FAÑALAHIDY**: zahao HIDY. Ny "fanalahidy apetraka eo amin' ny soroka" dia teny fanao amin' ny tany atsinanana, ary ao amin' ny Baiboly koa, ka milaza fahefana sy hery omena ny olona ho mpitandrina trano na ho tompon-draharaha; satria ny fanalahidy no ahazoany hiditra sy hivoaka, ary handrindrina mafy ny fananana ao antrano. Zahao Isa. xxii. 15, 20, 22; xxxvi. 3. Kristy koa no lazaina ho "manana ny fanalahidin' i Davida, Izay mamoha, ka tsy hisy hanidy, ary manidy, ka tsy misy mamoha" (Apok. iii. 7), izany hoe, manampahefana Izy.—J.S.

**FANALAMBOADY**: zahao FANATITRA.

**FANAMBADIANA**: io teny io milaza ny firaisan' ny lehilahy iray sy ny vehivavy iray, izay mifankatia ka mifanaiky hivady sy hiara-monina, hahazoam-para sy dimby sy hitondrana azy, ary hifanampy sy hifampifaly. Ary ny voalazan' ny Baiboly ny amin' ny fanambadiana dia tokony hozaraina mba hoheverina tsirairay avy, dia izao:—

1.—*Ny Niandohana sy ny Tantaran' ny Fanambadiana.* Hatramin' ny namoronan' Andriamanitra an' i Adama sy Eva no nanendreny ny fanambadiana; fantatr' Andriamanitra fa tsy ho tsara raha irery ny lehilahy, ka dia nanao namana sahaza ho azy Izy. "Ary noho izany ny lehilahy dia handao ny rainy sy ny reniny ka hikambana amin' ny vadiny; ary dia ho nofo iray hiany ireo" (Gen. ii. 24). Ary izany mbamin' ny fanao tamin' ny namoronana ny vehivavy voalohany no ahitantsika:—(1) Ny firaisan' ny lehilahy sy ny vadiny; (2) tsy azo hosarahina ny fanambadiana raha tsy noho ny ota (Mat. xix. 9); (3) ny manam-bady tokana no sitrak' Andriamanitra; (4) ny fifankatiavan' ny lahy sy ny vavy; (5) ny faneken' ny vavy ny lahy ho lohany (1 Kor. xi. 8, 9; 1 Tim. ii. 13); (6) ny fifanompoan' ny lahy sy ny vavy.

Rehefa nalain' ny Devoly fanahy Eva, dia nihena ny voninahiny, ka nasaina hotapahin' ny vadiny, izay efa notaominy handika

ny didin' Andriamanitra, izy; ary manaraka ny ota nataon' izy mivady dia niseho koa izay ratsy tao amin' ny fanambadiana, dia famporafesana sy fisaoram-bady ary fijangajangana. Naka vady maro ny sasany tamin' ny Patriarka (Gen. xvi. 4; xxv. 1, 6; xxviii. 9; xxix. 23, 28; 1 Kron. vii. 14). Zahao FAMPORAFESANA. Ary na dia namboamboarin' ny Lalàn' i Mosesy aza ny fanambadiana, dia mbola naharitra hiany ny fisaorambady sy ny fomba tsy mety, ambarapahatongan' i Jesosy Kristy hampianatra ny amin' ny fanambadiana, fa tokony ho marina sy madio izy. Zahao FISAORAMBADY.

2.—*Ny Noferana tsy halain-ko Vady.* Nisy lalàna tamin' ny Jiosy mandrara azy tsy haka ny sasany ho vadiny; dia izao:—

(1) Ny Jentilisa tsy azon' ny Jiosy hovadiny. (*a*) Efa norarana mihitsy izy tsy hanam-bady ny Kananita, fandrao hotaominy hanompo sampy izy (Eks. xxiv. 16; Deo. vii. 3, 4), fa nivily tamin' Andriamanitra hiany ilay tsy nitandrina ny lalàna ny amin' izany (Mpit. iii. 6, 7). (*b*) Ny fandrarana ny Amorita sy ny Moabita tsy hiditra amin' ny fiangonan' i Jehova (Deo. xxiii. 3) no tsy nahazoan' ny Jiosy hampakatra azy. Ny vehivavy Jiosy no tsy nahazo nanambady ny Moabita, fa ny lehilahy kosa dia navela haka vady taminy hiany (Rot. iv. 10). (*d*) Malaladalaka kokoa ny lalàna ny amin' ny fanambadian' ny Edomita sy ny Egyptiana, raha nisy ta-haka vady amin' ireo, fa ny taranany no nisaina ho isan' ny Isiraelita rehefa omby amin' ny zafiny fahatelo mandimby (Deo. xxiii. 7, 8). Ny zanaky ny Jiosy izay azony tamin' ny vady tsy araka ny lalàna no natao hoe "zazasary" (Deo. xxiii. 3), satria vady nalainy tamin' ny firenena izay nandrarana azy no nahazoany ny zanany.

(2) Ny fanambadiana ny olon-tsi-heny amin' ny samy mpianakavy. Voalaza amin' ny Lev. xviii. 6-18 izany; dia izao no tsy azon' ny lehilahy halain-ko vady: ny reniny, ny reni-keliny, ny anabaviny, "na teraka tao an-trano, na teraka tany ivelany," ny zafiny, ny anabavin-drainy, ny rahavavindreniny, ny vinantony, ny vadin-drahalahiny, ny zana-badiny, ny rahavavim-badiny velona. Ilay olona izay tsy nanaiky iny fandrarana iny ka naka vady tamin' izay tsy azo hakana dia nohelohina be, ary ny sasany nahita loza noho ny nanotany izany (Gen. xix. 33; xxxv. 22; Eks. xxii. 11; 2 Sam. xvi. 22; 1 Kor. v. 1). Nisy fomba sahalahala amin' ny teto amintsika, dia izao: Raha nisy mpirahalahy, ary lasa ny anankiray ka toa ho fati-maso, dia nentin' ny velona loloha ny vadin' ilay maty hahazoampara handimby azy. Ary araka izany no nasaina hitondran' i Onana loloha an' i Tamara (Gen. xxxviii. 8; Mat. xxii. 23-30).

Izao koa no fandrarana lehibe tokony holazaina etoana: (i) Ny mpisoronabe tsy nahazo nanam-bady afa-tsy virijina avy tamin' ny fokom-pireneny (Lev. xxi. 7). (ii) Ny mpisorona tsy nahazo nanam-bady vehivavy janga, na izay efa voasaotr' olona (Lev. xxi. 7). (iii) Ny vehivavy mpandova tsy azo nampakarina raha tsy amin' ny fokom-pireneny (Nom. xxxvi. 5-9). (iv) Amin' ny 1 Tim. iii. 2, 12 ny mpitandrina sy ny diakona dia nasaina hanam-bady tokana; ary mizara telo ny hevitry ny olona amin' izany: (*a*) Fandrarana ny famporafesana io, hoy ny sasany; (*b*) tsy famelana azy hanam-bady intsony rehefa maty ny vadiny voalohany, hoy ny sasany kosa; (*d*) teny milaza azy ho tsy mahazo manam-bady intsony raha nisaorany ny vadiny, kanefa mbola velona hiany, hoy ny fahatelo. Ny hevitra voalohany angaha no mifanaraka kokoa amin' ny teny amin' ny Timoty; kanefa tamin' ny fiangonana taloha, hono, raha nisy mpitandrina mampaka-bady indray, rehefa maty ny vadiny voalohany, na voasaotra ny vadiny fahiny, dia tsy nahamendrika azy ho mpitandrina intsony izany.

Ny teny amin' ny Lev. xviii. 18 dia tsy ifanarahan' ny olona any an-dafy hevitra. Teny mandrara ny lehilahy tsy hamporafy ny mpirahavavy izany, hoy ny sasany, tahaka izay nataon' i Jakoba. Ary toa marina izany sady mifanitsy tsara amin' ny teny. Ary misy kosa mihevitra azy ho didy mafy ho amin' ny lehilahy mba tsy hanambadiany ny rahavavin' ny vadiny izay maty; izany no hevitry ny maro tao aloha, ary mbola misy lalàm-panjakana any an-dafy izao izay misakana azy tsy hanao izany. Raha dinihina tsara, dia hita fa tsy izany tsy akory no hevitry ny teny.

3.—*Ny Fifidianam-bady.* Tsy ny lehilahy no nifidy, fa ny mpianakavy na ny sakaizany kosa no nifidy vady ho azy. Abrahama naniraka ny mpanompony haka vady ho an' Isaka zanany (Gen. xxiv. 4); Hagara naka vady ho an' Isimaely; ary Joda naka vady ho an' i Era (Gen. xxxviii. 6). Indraindray ny ray aman-dreny no nangatahin' ny zanani-lahy hizaha vady ho azy (Gen. xxxiv. 4-8; Mpit. xiv. 1-10). Fanambadiana tsy nierana na neken' ny ray aman-dreniny no nampalahelo azy tamin' ny zanany (Gen. xxvi. 35; xxvii. 46). Ka dia fanaon' ny Jiosy ny fanamboaran' ny mpianakavy ny fanambadian' ny zanany, toy ny fanao atý koa; fa raha olona ambony toetra anefa ny vavy, dia ny ray aman-dreny hiany no nanatitra azy ho vadin-dralehilahy (Eks. ii. 21; Jos. xv. 17; 1 Sam. xviii. 27).

4.—*Ny Fifofoam-bady.* Rehefa voafidy ny vavy, ka nekeny imbamin' ny ray amandreniny, dia natao amin' izay ny fifofoana azy, izay naraikitra tamin' ny fianianana sy fanatitra. Fihaingoana sy volafotsy sy volamena ary fitafiana no naterin-dralehi-

lahy; ny sasany ho an' ny fofom-badiny, ary ny sasany kosa ho an' ny mpianakavin-drazavavy (Gen. xxiv. 22, 53; xxxiv. 12). Takalom-bady angaha ireo zavatra nomena ny ray aman-drenin-drazazavavy ireo (Hos. iii. 2; Rot. iv. 10). Tsy nanan-javatra homena Jakoba, ka dia nanaiky hanompo an' i Labana fito taona izy, hahazoany ny zanany ho vady (Gen. xxix. 20). Nisy fanasana lehibe natao tamin' ny fifofoam-bady; ary dia fomba koa ny manome peratra hatao amin' ny rantsan-tanan' ny vavy. Fa fanantaran' ny fahatokiana ny peratra (Gen. xli. 42), sy fanehoana fa malalan' ilay mpanome ilay omena (Lio. xv. 22). Rehefa vita fofo ho vady ny vehivavy, indraindray andro vitsy, ary indraindray kosa iray taona na mihoatra aza, vao nampakarina izy. Raha mbola tsy voampakatra ny vavy, dia mitoetra tao amin' ny mpianakaviny hiany izy aloha, ary tsy niraharaha tamin' ny lahy izay ho vadiny akory izy afa-tsy tamin' ny sakaiza anankiray izay voatendry hiraharaha aminy, ary izay natao hoe "Sakaizan' ny mpampakatra" (Jao. iii. 29). Na dia tsy nisy niraisany aza, dia noheverina fa vady hiany ny fofom-bady, ka dia azo novonoina na nisaoran' ny lahy izy raha nijangajanga (Deo. xxii. 23, 24; Mat. i. 19; Deo. xxiv. 1).

5.—*Ny Fampakaram-bady.* Tsy nisy fombam-pivavahana loatra narahina tamin' ny fampakaram-bady; fa nanao fianianana ny ny olona ho enti-manamafy ny fanambadiana, izay nantsoina hoe "faneken' ny Andriamaniny" (Mal. ii. 14; Oha. ii. 17); ary nitso-drano ny mpivady ny ray aman-dreniny (Gen. xxiv. 60). Niomana dia niomana ny mpampaka-bady, ary indrindra fa tamin' ny fitafiana mahafinaritra sy hamama tsara tarehy sy satro-panambadiana, izay noravahana voninkazo maha-te-hijery, ary nohosorana miora sy zava-manitra ny tenany. Niomana tsara koa ny vavy, ary tamin' ny hariva alohan' ny hampakarana azy dia nandro sy nisasa izy (Rot. iii. 3; Ezek. xxiii. 40; Efe. v. 26, 27). Nosalobonina lamba makarakara fotsy ny tenany rehetra hatramin' ny tavany ka hatramin' ny tongony: ohatra ny faneken' ny vavy ny lahy no nanaovany izany (1 Kor. xi. 10). Nanao fisikinana nisy firavaka izy izay tsy hainy hohadinoina (Jer. ii. 32); ary noravahany haingo voninkazo ny lohany. Raha virijina mitoia tsy nanam-bady, dia nirakaraka ny volony. Fotsy ny fitafiany (Apok. xix. 8), ary indraindray amboradara volamena no natao an-tsisiny (Sal. xlv. 13, 14), sady feno hanitry ny zavatra tsara fofona (Sal. xlv. 8); ary nampihaingoina tamin' ny ravaka betsaka izy (Isa. xlix. 18; lxi. 10; Apok. xxi. 2). Takariva no fotoana nampakarana, ary nony tonga ny fotoana dia niainga ny mpampakatra mbamin' ny mpaka (Mpit. xiv. 11) izay natao hoe "Havan' ny mpampakatra" (Mat. ix. 15); ary nisy mpilanona sy mpitsoka mozika (Gen. xxxi. 27; Jer. vii. 34; xvi. 9) ary olona nitondra fanilo (Mat. xxv. 7; Jer. xxv. 10; Apok. xviii. 23). Nandrasan' ny vehivavy hampakarina sy ny mpanatitra izy (Mat. xxv. 6), izay nentiny nody tao an-tranony, na ny tranon-drainy, tamin' ny fifaliana sy fahavoravoana be (Sal. xlv. 15). Nony efa omby tao an-dalana izy, dia notsenain' ny tovovavy sasany sakaizan' izy mivady, izay nitondra fanilo sady nilahatra ka niaranandroso taminy (Mat. xxv. 6). Ny olona tao an-tanàna koa dia nivoaka hizaha azy nandalo. Ary rehefa tafiditra tao an-trano izy dia nisy fanasana, ary ny sakaizany sy ny namany no nasainy (Gen. xxix. 22; Mat. xxii. 1-10; Lio. xiv. 8; Jao. ii. 2), ary naharitra hafitoana na tapa-bolana aza ny fanasana sy ny fifaliana. Nomena akanjo fitondra amin' ny fampakaram-bady ny olona nasaina (Mat. xxii. 11); ary nifampanao fampanonona (Mpit. xiv. 12) sy nilalao izy. Dia vao nifampiresaka tamin' ny vadiny ny mpampakatra, ary faly ny sakaizany raha nandre ny feon' ny mpampakatra noho ny nahitany ny fahatanterahan' ny fanambadiana (Jao. iii. 29). Ary fomba farany tamin' ny fampakarana ny mitondra ny ampakarina tao amin' ny trano-fandriana, izay noravahana tsara (Mpit. xv. 1; Joela ii. 16; Sal. xix. 5); kanefa mbola nisalobona izy; ka izany no nahavoafitaka an' i Jakoba (Gen. xxix. 23). Afaka tamin' ny fanompoana sy ny raharaham-panjakana herin-taona ny lehilahy vao nampaka-bady (Deo. xxiv. 5); ary tahaka izany koa ny mpifofo vady (Deo. xx. 7).

6.—*Ny Toetry ny Vehivavy sy ny Raharahany.* Amin' ny tany sasany hoatra ny andevon' ny lahy ny vavy, ary tsy avelany hivoaka loatra; fa tsy tahaka izany ny voalaza amin' ny Baiboly. Afa-tsy tamin' ny fampakarana tsy nisy fisalobonana, na ny manam-bady, na ny tsy manana (Gen. xii. 14; xxiv. 16, 65; xix. 11; 1 Sam. i. 13). Nahazo niresaka tamin' ny lehilahy tao andalambe izy, na dia vahiny aza ralehilahy (Gen. xxiv. 24, 54-47; xxix. 9-12; 1 Sam. ix. 11); tsy nahihina izy raha nandeha irery (2 Mpan. iv. 22-25); ary nahazo nandahateny teo anatrehan' ny mpitsara izy (Nom. xxvii. 2).

Nisy mpaminanivavy, toa an' i Miriama sy Debora sy Ana, etc., ary nanome hevitra sy niara-nanao tamin' ny lehilahy koa izy, raha sendra nisy raharaha lehibe (1 Sam. xviii. 6, 7; Eks. xv. 20; 2 Sam. xiv. 2; xx. 16-22). Nanao ny anjara-raharahany tao an-trano ny vehivavy, nefa nalaladalaka, fa tsy voafetra loatra izy. Nampiandrano namana aman-tsakaiza izy, na dia tsy tao aza ny lahy (2 Mpan. iv. 8; Mpit. iv. 18); niaranihevitra ny ankohonany tamin' ny vadiny izy (Gen. xxvii. 46; 2 Mpan. iv. 9); ary

indraindray nananatra ny vadiny izy, raha tsy mety ny nataony (1 Sam. xxv. 35; 2 Sam. vi. 20). Tsy nipetra-poana tao an-trano ny vehivavy, fa nitandrina ny nahandron-kanina izy (Gen. xviii. 6; 2 Sam. xiii. 8); nizara ny hanina izy (Oha. xxxi. 15); nanenona fitafiana ho an' ny tao antranony izy (Oha. xxxi. 13, 21, 22), ary raha nazoto sady nahay tao-zavatra izy dia nanenona lamba tsara sy fehi-kibo hamidy hahazoan' ny vadiny harena (Oha. xxxi. 14, 24).

Hita koa fa be ny fifankatiavan' ny mpivady. Maro ny teny milaza ny fitiavan' ny lehilahy ny vadiny (Gen. xxiv. 67; xxix. 8); ary nampionona azy koa ny vadiny, raha nisy nanjo ny iray (Gen. xxiv. 67), ary nalahelo mafy ny vavy raha lasa ny lahy (Joela i. 8). Kanefa betsaka no tsy finaritra tamin' ny fanambadiana. Nirafy ny vehivavy sasany, ka izany no niteraka ady sy fialonana ary fahasaro-piaro (Gen. xxi. 11; 1 Sam. i. 6). Ny teny amin' ny Ohabolana milaza ny vehivavy sasany ho maro vava sy foizina (Oha. xix. 13; xxi. 9, 19; xxvii. 15) no mampihevitra fa tsy vitsy ny nanao izany. Ary ao amin' ny Filazantsara, betsaka ny teny fananarana ny mpivady (Efe. v. 22-23; Kol. iii. 18, 19; Tit. ii. 4, 5; 1 Pet. iii. 1-7).

7.—*Ohatra nalaina tamin' ny Fanambadiana.* Ny Jiosy izay nahafoy an' Andriamanitra ka lasa nanompo sampy no nampitahaina tamin' ny vehivavy ratsy fanahy izay nisintaka ka nandehandeha nijangajanga (Isa. i. 21; Jer. iii. 1, 6, 8; Ezek. xxiii.); ny fanambadiana no natao ohatra milaza ny firaisan' i Jehova amin' ny olony sy ny fitiavany azy (Isa. liv. 5; Hos. ii. 19); ary ny fifaliany amin' ny Fiangonana dia toy ny fifalian' ny mpampakatra amin' ny vadiny (Isa. lxii. 5). Amin' ny Filazantsara Kristy no ampitahaina amin' ny mpampaka-bady (Mat. ix. 15; Jao. iii. 29) ary ny Fiangonana amin' ny vehivavy ampakarina (2 Kor. xi. 2; Apok. xix. 7; xxi. 2, 9; xxii. 17); ary nalain' i Paoly izany ohatra izany ho enti-mananatra ny mpivady (Efes. v. 23-32). Ny hihavian' ny Tompo amin' ny andro tsy ampoizina, ary ny fiomanana sy ny fiambenana tsara no nohariny tamin' ny fomba fanao tamin' ny fampakaram-bady (Mat. xxv. 1-13). Tahaka ny fanasana sy ny fifaliana tamin' ny fanambadiana ny namboarin' ny Ray ho an' ny Zanany (Mat. xxii. 1-14; xxv. 10; Apok. xix. 9; Mat. viii. 11); ary sahala amin' ny tsy miakanjo mahamendrika ny fanasana fanao amin' ny fanambadiana ny tsy miomana (Mat. xxii. 11). Ary hoatra ny vady tsy mahatoky sy mijangajanga ny misaraka amin' Andriamanitra (Apok. xviii. 1, 2, 5).—C.J.

**FANAMBARANA na APOKALYPSY, Ny Bokin' ny.** Boky farany indrindra ao amin' ny Baiboly ity boky ity, ary satria boky faminaniana, ary mbola tsy tanteraka ny teny sasany ao aminy, dia isan' ny boky saropantarina indrindra izy.

1.—*Ny Nanoratra ny bokin' ny Apokalypsy.* Lazaina eo amin' ny boky hiany fa Jaona no nanoratra azy (i. 1, 4, 9; xxii. 8). Nefa kosa misy mampiahanahana be hiany ny amin' izay Jaona lazaina eo. Kanefa raha araka ny hevitry ny maro hatramin' ny voalohany ka mandraka ankehitriny, dia Jaona Apostoly, zanak' i Zebedia, hiany no izy. Ary izao no hevitra sasany azo entina manamarina izany. Hatramin' ny andron' i Jaona ka hatramin' ny taona A.D. 200 toa samy nanaiky hiany ny olona fa Jaona Apostoly no voalaza ao amin' ny toko i. 1 sy xxii. 8. Ary koa, maro ny teny ao amin' ny boky nosoratan' ny mpitondra fiangonana sy ny olon-kendry sasany hatramin' ny taona A.D. 140 no ho mankatỳ manamarina izany. Ny sasany izay nahita sy nianatra tamin' ny mpianatr' i Jaona Apostoly milaza tsotra fa izy tokoa no nanoratra ny Apokalypsy, indrindra fa Ireneus sy Justin Martyr. Ary koa, amin' izay olona vitsy tsy manaiky izany aza, dia tsy mandà koa ny ankabiazany, fa misalasala hiany izy. Ary amin' izay mandà izany, dia sady vitsy no tsy malaza loatra izy. Ary indray, hitantsika fa ilay Jaona nanoratra ny Apokalypsy dia tsy milaza anarana hafa tsy akory, fa Jaona fotsiny hiany. Nefa tamin' izay tsy nisy Jaona malaza tahaka an' i Jaona Apostoly; koa amin' izany, raha tsy olona ta-hamitaka mihitsy, dia tokony ho nilaza fa tsy Jaona Apostoly izy tsy akory, saingy izay rehetra namaky ny boky ka tsy nahita anarana afatsy Jaona fotsiny hiany, dia tsy maintsy ho nihevitra fa Jaona, ilay Apostoly malaza, no izy. Izay Jaona nanoratra ity boky ity dia olona noroahina hiala amin' ny tany nahazatra azy hankany amin' ny nosy Patmo (i. 9). Ary fantantsika marimarina fa Jaona Apostoly dia noroahin' ny mpanjakan' i Roma tokoa hankany Patmo "noho ny tenin' Andriamanitra sy ny filazana an' i Jesosy Kristy." Nefa kosa indray, tsy azo lavina fa raha oharina amin' ny Filazantsara sy ny Epistily telo izay nosoratan' i Jaona ity boky ity, na dia misy zavatra maromaro aza izay toa mampiseho fa olona iray hiany no nanoratra azy, hita miarakaminizay koa fa misy maha-samy hafa azy be hiany. Tsotsotra sy mazava hiany ny teny amin' ireo; fa saro-pantarina matetika sady manahirana loatra ny mahita izay hevitry ny Bokin' ny Apokalypsy. Nefa, raha fotopotorana indray izany, dia hita fa faminaniana ity boky ity, nefa tantara na anatra hiany kosa ireo, ka dia tsy maintsy ho samy hafa ny filaza azy, na dia olona iray hiany aza no nanoratra azy rehetra. Ary farany, tsy nisy Jaona hafa tamin' izay fantatra marina, afa-tsy i Marka, izay natao hoe Jaona Marka, sy Jaona mpitandrina tany

Efesosy. Ary ny amin' i Marka, tsy fantatra na tokony ho velona izy tamin' izay; ary na dia mbola velona hiany aza, tsy tokony ho nonina tany Asia loatra angaha izy. Ary ny amin' ilay mpitandrina tany Efesosy kosa, na nisy tokoa izany Jaona na tsia, dia tsy fantatra marina. Koa dia angamba Jaona Apostoly hiany no nanoratra ny Apokalypsy, araka ny hevitry ny maro hatramin' ny voalohany.

2.—*Ny Andro nanoratana azy.* Tokony ho tamin' ny taona A.D. 95 na 96 no nanoratana ny Bokin' ny Apokalypsy. Tsy maintsy ho efa antitra hiany Jaona tamin' izy nitoetra tao Patmo, fa tokony ho tamin' ny andron' i Domitiana, mpanjakan' i Roma, izany. Ary hatramin' ny taona A.D. 81 ka hatramin' ny taona 96 no nanjakan' i Domitiana. Ireneus, izay mpianatry ny mpianatr' i Jaona Apostoly, dia milaza fa tamin' ny faran' ny nanjakan' i Domitiana no nahitan' i Jaona ny zavatra voalaza amin' ity boky ity. Misy ny sasany anefa izay mihevitra fa tamin' ny nanjakan' i Nero tao Roma (A.D. 54-68) kosa no nanoratana ny Apokalypsy. Nefa tsy misy hevitra manamarina izany loatra; ary ny teny ao amin' ny toko vi. 9, izay mampiseho fa efa nisy fanenjehana mafy, dia tsy mifanaraka loatra amin' ny andron' i Nero. Ary indray, ny toetry ny fiangonana nanoratana ity boky ity dia toy ny fiangonana izay efa nandray ny filazantsara ela, ary efa nihamangatsiaka indray ny fitiavany.

3.—*Ny Olona nanoratana azy.* Nosoratan' i Jaona ho an' ny fiangonana fito any Asia ity boky ity (i. 4). Ary ireo fiangonana fito ireo, dia Efesosy, Smyrina, Pergamosy, Tyatira, Sardisy, Filadelfia, ary Laodikia, no anaran' ny tanàna nisy azy. Kanefa, na dia fito hiany aza ny fiangonana voalaza, angamba tokony ho nosoratan' i Jaona ho an' ny fiangonana rehetra tao Asia, na firy na firy, ity boky ity; satria entina matetika izany isa fito izany amin' ny Apokalypsy hilaza zavatra tapitra sy tanteraka, fa tsy fito monja tsy akory. Ary koa, na dia ho an' ny fiangonana tao Asia hiany aza no nanoratany azy, satria misy teny maro sy faminaniana maro tandrifin' ny olona sy ny fiangonana rehetra, dia tsy azo ferana ny boky. Fa notarihin' ny Fanahy Masina Jaona hanoratra teny ho an' ny olona rehetra, na dia ny fiangonana fito hiany aza angamba no tao an-tsainy indrindra.

4.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Ao amin' ny toko i. 1 misy teny milaza izany. Nanoratra ity boky ity Jaona hampiseho "izay zavatra tsy maintsy ho tonga faingana." Dia faminaniana no anton' ny boky indrindra; hatramin' ny iv. 1 ka hatramin' ny xxii. 5 dia milaza izay zavatra tsy maintsy ho avy rahatrizay izy. Nefa mifangaroharo amin' izany faminaniana izany misy anatra aman-teny famporisihana maro ho an' ny fiangonana koa.

5.—*Filazana ny Hevitry ny boky.* Mifanohitra be hiany ny hevitry ny olona ny amin' izany. Kanefa rehefa voatambatra ireo hevitra samy hafa ireo, dia azo zaraina ho telo loha izy, dia izao: (i.) Efa tanteraka izay ela izay ny faminaniana rehetra ao amin' ny Bokin' ny Apokalypsy, hoy ny sasany. (ii.) Tsia, hoy ny sasany kosa, fa milaza ny tantaram-piangonana, hatramin'ny andro nanoratana azy ka hatrizay hatrizay izy. (iii.) Ary farany, misy ny sasany mihevitra fa mbola tsy misy tanteraka akory ny faminaniana amin' ity boky ity; fa izay faminaniana rehetra amin' ny Apokalypsy, hoy izy, milaza izay hatao amin' ny andro, na akaikin' ny andro, hihavian' ny Tompo hiany. Raha ireo hevitra telo ireo no heverina, angamba ny faharoa no tokony ho marina noho ny voalohany sy ny fahatelo. Ny faminaniana sasany efa tanteraka fahizay, fa ny sasany kosa dia mbola ho tanteraka rahatrizay; ary ny sasany tsy ho tanteraka raha tsy amin' ny hihavian' ny Tompo indray hitsara ny olombelona rehetra amin' ny andro farany.

6.—*Ny Zavatra voalaza ao amin' ny Bokin' ny Apokalypsy.* Sasin-teny: i. 1-3. Teny famangiana sy fiarahabana ary tonon-kira fiderana; i. 4-8.

A.—(i. 7—iii. 22.) Milaza izay hitany sy reny Jaona tao Patmo. Dia milaza ny amin' ny Zanak' Andriamanitra Izay niseho taminy izy, sy ny teny nataony taminy koa. Ary voalazany koa ny Epistily fito izay nampanoratan' i Jesosy Tompo azy ho an' ny fiangonana fito tany Asia.

B.—(iv. 1—viii. 1). Tsy tany Patmo intsony Jaona, fa nisy feo mahery niantso azy hiakatra any an-danitra. Dia Andriamanitra mipetraka ambonin' ny lapa no hitany; ary nisy boky anankiray voapetaka amin' ny kase fito, fa tsy nisy olona na anjely mahay mandray ny boky sy mameraka ny kaseny afa-tsy ny Zanak' ondry, dia Jesosy. Dia nameraka ny kase fito tsirairay izy, ary izao koa no hitan' i Jaona:—(i.) Mpandresy mahery anankiray mitaingina soavaly fotsy. (ii.) Anankiray izay mahery miady sady mitaingina soavaly mena. (iii.) Soavaly mainty, dia mosary izany. (iv.) Soavaly hatsatra, ary Ifahafatesana mitaingina azy. (v.) Ny fanahin' ny maritiora tao ambanin' ny alitara. (vi.) Horohorontany lehibe. Dia hitan' i Jaona ny olona voavonjy 144,000 avy amin' ny Zanak' Isiraely, ary ny olona maro be avy amin' ny firenena rehetra manompo an' Andriamanitra. (vii.) Nony namaky ny kase fahafito ny Zanak' ondry, dia nangina ny tany andanitra rehetra tokony ho antsasaky ny hadim-pamantaranandro iray.

D.—Nahita anjely fito Jaona, izay nomena trompetra fito; ary dia nampaneno ny trompetra tsirairay izy. Ary (i.) ny tany no nahita loza. (ii.) Ny ranomasina no nahita loza. (iii.) Ny ony sy ny loharano

no nahita loza. (iv.) Ny masoandro sy ny volana ary ny kintana nianjera. (v.) Ny olona rehetra izay tsy nanana ny kasen' Andriamanitra teo amin' ny handriny no nampahorin' ny valala avy tamin' ny lavaka tsy hita noanoa; ny *Loza Voalohany* izany. (vi.) Ny fahatelon' ny olona dia novonoina, nefa ny sisa tsy maty tsy mibebaka noho ny ratsy nataony; ny *Loza Faharoa* izany. Dia niandry kely ny anjely mitondra trompetra, ary nisy anjely hafa anankiray nitondra boky. Ary nisy kotrokorana fito. Dia Jaona no nasain' ny anjely hihinana ny boky sy hanohatra ny Tempolin' Andriamanitra. Ary nony vita izany dia voalaza ny amin' ny vavolombelona roa, dia ny hahafatesany, sy ny hitsanganany amin' ny maty, ary ny hiakarany any an-danitra. (vii.) Ary rehefa vita izany rehetra izany, dia nampaneno ny trompetrany kosa ny anjely fahafito. Dia nambara ny hanjakan' i Jesosy ao amin' ny fanjakana rehetra, sy ny hitsarany izao tontolo izao (viii. 2—xi. 19).

**B.**—Nisy vehivavy anankiray izay nitafy ny masoandro hitan' i Jaona. Ary nisy menarana lehibe indrindra sady mena, izay nanan-doha fito sy tandroka folo koa, nijanona tao akaiky an-dravehivavy hamono ny zanany rehefa teraka. Fa nakarina ho any an-danitra ny zanany vao teraka, ary nandositra nankany an-efitra 1260 andro kosa ny reniny. Ny ady tany an-danitra dia voalaza, izay anton' ny nanenjehan' ny menarana an-dravehivavy (xii.).

Dia hitan' i Jaona ny biby anankiray miakatra avy amin' ny ranomasina, izay nanan-doha fito sy tandroka folo, ary ny lohany anankiray efa naratra. Nitsaoka ny biby ny olona rehetra, ary niady tamin' ny voavonjy izy.

Dia hitan' i Jaona biby hafa koa, izay niakatra avy tamin' ny tany ary nanana tandroka roa. Dia nanery ny olona rehetra handray ny marika na ny isan' ny bibi-dia izy, na eo amin' ny tanany ankavanana na eo amin' ny handriny (xiii.).

Ny Zanak' ondry sy ny olona 144,000 no hitan' i Jaona nitsangana teo ambonin' ny tendrombohitr' i Ziona. Manaraka izany nisy anjely telo nitory. Ary nisy feo avy tany an-danitra izay ren' i Jaona milaza ny fahasambaran' ny olona izay maty eo amin' ny Tompo. Izay hatao amin' ny andro hitsarana izao tontolo izao no voalaza (xiv.). Ary ny olona izay nandresy ny biby no ren' i Jaona mihira fiderana ho an' Andriamanitra. Ary nisy lovia fito nisy fampahoriana nentin' ny anjely fito, ka naidiny tamin' ny tany ny fampahoriana (xv.; xvi.). Nentin' ny anjely hankany an-efitra Jaona, ka nahita vehivavy janga anankiray izy, izay nitaingina bibi-dia nivolonjaky, dia Babylona izany. Dia hitany koa ny nandravana an' i Babylona, sy ny nisaoran' ny olona ratsy fanahy azy, mbamin' ny fifalian' ny tsara fanahy rehetra (xvii.; xviii.). Nisaotra an' Andriamanitra ny any an-danitra rehetra noho ny nandravany an' i Babylona. Ary nisy anankiray nitaingina soavaly fotsy, izay nitondra miaramila betsaka ka nandresy ny bibi-dia sy ny mpaminany sandoka (xix.).

Nisy anjely nisambotra ny menarana, dia ny Devoly, dia namatotra azy 1000 taona ka nanipy azy tao amin' ny lavaka tsy hita noanoa. Dia nitsangana ny maty rehetra izay tsy nanompo ny Devoly akory, mbamin' ny maritiora, ka niara-nanjaka tamin' i Kristy 1000 taona izy. Izany no *fananganan' ny maty voalohany.* Dia novahana indray Satana; ny ady farany nataony no lazaina, mbamin' ny nandresena azy. Ny fitsarana farany hitan' i Jaona sy voalazany, mbamin' ny lanitra vaovao sy ny tany vaovao (xx. 1—xxii. 5).

Fara-teny: fananarana sy fanomezantoky (xxii. 6-21).—J.Pl.

**FANANGANAN-ANAKA**: zahao **ANAKA**.

**FANAOVAN-JIRO.** Ilay fanaovan-jiro natao ho an' ny Tabernakely, araka ny didin' Andriamanitra tamin' i Mosesy, dia voalaza ao amin' ny Eks. xxv. 31-37 sy xxxvii. 17-24. Ao amin' ny Lev. xxiv. 4, dia "fanaovan-jiro *volamena* tsara" no teny enti-milaza azy. Tena volamena no nanaovana azy, ary ny hahavony, araka ny filazan' ny Jiosy, dia mamaki-tratra hatramin' ny vodiny ka hatramin' ilay nisy ny rantsany. Ary ny lanjany dia talenta iray na livatra 94, na ariary 1692, mbamin' ny fombafombany rehetra. Fito ny fitoeran-jiro tao aminy, ny iray teo am-povoany, ary ny enina teo an-daniny roa, teo ambonin' ny sampana enina izay naniry telo avy teo an-daniny roa. Voavoatra tsara sady be haingo izy, araka izay voalaza amin' ny Bokin' ny Eksodosy. Araka ny filazan' i Josefosy, ilay mpanoratra ny tantaran' ny Jiosy, dia 70 ny haingon' ny fanaovan-jiro, fa toa 66 no isany voalaza eo amin' ny Eksodosy. Ary ny hevi-bidin' ny volamena nanaovana azy dia tokony ho ariary 25,380. Samy nisy lahin-jiro landihazo sy diloilo oliva ny fitoeran-jiro fito, ary namboarin' ny mpisorona sy nampireheting isa-maraina sy isan-kariva ireny. Tao amin' ny Tempoly nataon' i Solomona hisolo ny Tabernakely dia folo kosa ny fanaovan-jiro volamena, fa tao amin' ny Tempoly faharoa, izay naorin' ny Jiosy nony afaka tany Babylona izy, dia anankiray hiany indray ny fanaovan-jiro; ary lasan' ny Romana ho babo izany rehefa rava Jerosalema.—A.P.P.

**FANASAM-PIFANKATIAVANA na AGAPE.** Voalaza ao amin' i Joda 12 sy 2 Pet. ii. 13 ireo, ary toa fanasana fanaon' ny Fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly ary hatramin' ny ela taorian' izany aza. Tsy hita marina izay niandohany, nefa ataon' i Krysostoma, fa nony nitsahatra ny fanao voalaza ao amin' ny Asa. ii. 44, dia

ny niombonan' ny Kristiana izay mety ho fananany rehetra, dia tonga fanaon' ny manan-karena ny mitondra hanina samy hafa ao am-piangonana; koa nony vita ny fandraisany ny Fanasan' ny Tompo, dia miara-nihinana tao izy rehetra ho famantarana ny fifankatiavany sy ny firaisany hina. Indraindray anefa toa natao talohan' ny Fandraisana izany Agape na fanasampifankatiavana izany). Nefa tato aoriana dia tonga fanao tsy nahasoa ny fiangonana izany sady nampiditra zavatra hafahafa koa; dia nisy teny navoaky ny Konsilia tany Laodikia (B.C. 320), ary tamin' ny Konsilia hafa koa manaraka izany, mandrara fa tsy tokony hatao intsony ao amin' ny tranofiangonana ny fanasam-pifankatiavana.—J.S.

**FANASANA.** Maro ny fanasana voalaza amin' ny Soratra Masina, na amin' ny Test. Tal. na amin' ny Vaovao, ary zavatra maro sy hevitra maro samy hafa no nanaovana azy, dia izao: natao tamin' ny andron' ny firavoravoan' ny Jiosy (Deo. xvi.); tamin' ny fanatitra naterina ho an' ny be sy ny maro (Deo. xii. 7; 1 Sam. ix. 13, 22; Zef. i. 7; tamin' ny nanaovana ny fanekena (Gen. xxvi. 30 sy xxxi. 54); tamin' ny nanaterana ny fahafolom-bokatra (Deo. xiv. 28, 29); tamin' ny fampakaram-bady (Gen. xxix. 22; Mpit. xiv. 10; Est. ii. 18: Mat. xxii. 2; Jao. ii. 1); tamin' ny andro fahatsiarovana ny nahaterahana (Gen. xl. 20; Job. i. 4); tamin' ny fandevenana (2 Sam. iii. 35); tamin' ny fanetezana ondry (2 Sam. xiii. 23); tamin' ny nahatongavambahiny (Gen. xviii. 6-8; 2 Sam. iii. 20 sy xii. 4); tamin' ny nanorenana trano (Oha. ix. 1-5), ary tamin' ny andro notendren' ny mpanjaka (Hos. viii. 5). Ny fanaon' ny Jiosy tamin' ireo fanasana ireo no holazaina kely etoana. Tamin' ny andro talohan' ny nitoeran' ny Jiosy tany Babylona dia tsotsotra ny fombany, fa tsy tahaka ny tamin' ny andro taorian' izany. Nipetraka nanodidina ny latabatra ny mpihinana; indraindray nisy seza hipetrahany, fa indraindray kosa dia tsy nisy. Ary raha tsy nisy seza, dia natao iva ny latabatra mba ho takatry ny olona mipetraka amin' ny tany ny hanina teo amboniny. Fa rehefa tonga avy tany Babylona ny Jiosy, dia mbola nanaraka ny fomban' ny olona tany, ka tsy nipetraka nihinana intsony izy, fa nandry teo amin' ny farafara. Tsara rafitra dia tsara rafitra ireo farafara ireo; nasiana volamena sy ivory (vangin' elefanta) ny sisiny, ary voafono lamba parasily ny kidoro sy ny ondany. Lehibe sy malalaka izy, ka voavoatra hipetrahan' ny olona telo isam-parafara. Ny teny milaza ireo farafara ireo dia Est. i. 6 sy vii. 8; Am. vi. 4; Ezek. xxiii. 41; Mar. vii. 4. Dia nisy latabatra voavelatra tao anoloan' ny farafara. Ary satria nisy mpihinana maro teo amin' ny farafara iray, dia samy niankina tamin' ny tratran' ny namany avy izy rehetra afatsy ny voalohany (Jao. xiii. 23). Ary tsy maintsy manoza tanana avokoa ny mpihinana rehetra vao homana, satria tanana hiany no nandraisany ny hanina, ary lovia iray hiany no nasiana ny ro sy ny laoka ho azy rehetra. Ary koa, raha vao hihinana izy dia nisaotra an' Andriamanitra sy nangataka fitahiana (zahao 1 Sam. ix. 13; Mat. xv. 36; Lio. ix. 16; Jao. vi. 11). Mofo no tena hanin' ny Jiosy, ary izany no nisehoan' ny teny hita matetika amin' ny Soratra Masina hoe: "Mihina-mofo" (Sal. xli. 9; cii. 4; Mat. xv. 2; Mar. iii. 20; Lio. xiv. 1, 15, fa izany no tena dikan' ny teny). Ary tanana hiany no nandraisany ny laoka, na hena, na menaka, na anana, na ro, fa tsy nisy sotro akory. Rehefa vita ny sakafo, dia nanao fisaorana indray, ary dia nanoza tanana indray ny olona. Ary raha fanasana lehibe no natao, dia nisy fomba hafa indray nanampy ireo voalaza ireo. Namboatra hanim-py betsaka izy, ary ny vahiny no nasaina rahateo; koa nony tonga ny andro hanaovana ny fanasana dia nilazana indray izy (Oha. ix. 3; Mat. xxii. 3). Rehefa tonga ny vahiny dia nanoroka azy ny tompon-trano (Lio. vii. 45), dia nampandroso rano hanozana ny tongony izy (Lio. vii. 44); dia nohosorany menaka manitra ny lohany sy ny volom-bavany (Sal. xxiii. 5; Amos. vi. 6; Jao. xii. 3); ary tamin' ny fanasana lehibe sasany aza, ny tompon-trano nanome ny akanjo fitondra amin' ny fanasana (Mat. xxii. 11), ary nanome vonin-kazo hatao haingon-dohan' ny mpihinana izy (Isa. xxviii. 1). Nisy olona anankiray voafidy amin' ny mpihinana izay notendrena ho "mpandahatra ny fanasana" (Jao. ii. 8); ary izy no nanandrana ny hanina sy ny fisotro rehetra vao nasaina amin' ny latabatra izany, sady nihevitra sy niraharaha ny amin' izay fomba sy lalao hatao mba hahafinaritra ny mpihinana. Matetika koa nisy zava-maneno sy hira ary dihy (2 Sam. xix. 35; Sal. xxx. 11; Isa. v. 12; Lio. xv. 25). Raha misy ta-hahita ny fomba sasany koa natao tamin' ireo fanasana ireo, dia zahao izao teny ambany izao: Gen. xliii. 33, 34; 1 Sam. ix. 22-24; 2 Sam. vi. 19; Lio. v. 29; Am. vi. 4; Est. i. 3, 4, 7.—A.P.P.

**FANASANA:** zahao FIRAVORAVOANA, ANDRO.

**FANASAN' NY TOMPO.** Indray mandeha hiany ao amin' ny Test. Vao. (1 Kor. xi. 20) no hita ity teny ity; ary araka ny hevitry ny ankamaroan' ny mpanoratra Protestanta, dia teny nentin' i Paoly hilaza ny fombam-pivavahana izay notendren' i Jesosy Tompo hotandreman' ny mpianany, ary izay notandreman' ny Fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly ho fahatsiarovana ny nahafatesan' ny Mpamonjy. Fa na inona

na inona no heverina ny amin' izay tokony ho hevitry ny and. faha-20, ny tohin' ny teny, ary izay lazain' i Paoly ny amin' ny nanendren' i Kristy azy sy izay fanao mety amin' ny fitandremana azy, dia ampy hanamarina izany. Fa ny mpanoratra Katolika Romana kosa mandà fa ilay fombam-pivavahana ataony hoe 'lamesy' (Lat. *missa;* Fr. *la messe;* Eng. *mass*) no lazain' i Paoly amin' 'ity teny ity. Ary tsy mahagaga izany, fa samy hafa mihitsy izy roa, ary tsy misy teny akory ao amin' ny Soratra Masina milaza izany 'lamesy' izany, sady tsy fantatry ny mpitantaran' ny Fiangonana manarakaraka ny andron' ny Apostoly izy. Fa satria betsaka ny hevi-diso efa niposaka teo amin' ny Fiangonana ny amin' ity fitandremana masina ity, ary mbola tsy mifanaraka ny Kristiana ao amin' ny fiangonana samy hafa ny amin' izay heviny marina, dia tokony hodinihina tsara ny tenin' ny Soratra Masina, hahafantarantsika izay nampianarin' i Kristy sy ny Apostoly ny amin' ny Fanasan' ny Tompo sy ny heviny. Dia hoheverina

I.—Ny Anarana samy hafa ilazana ny Fanasan' ny Tompo ao amin' ny Soratra Masina. Efatra izy, dia izao :—

1.—Ao amin' ny 1 Kor. xi. 20, dia atao hoe "*Fanasan' ny Tompo*" izy. Raha adika mihitsy ny teny Grika, dia 'sakafo hariva' (Eng. *supper*) no heviny; zahao Lio. xiv. 12. Tsy dia ny zavatra hanina ao no betsaka ka mahavoky no anaovana azy hoe "fanasana," fa satria ny nanendren' i Jesosy Tompo azy no nanaraka ny fotoana niarahan' i Jesosy sy ny mpianany nihinana ny Fanasan' ny Paska tamin' ny harivan' ny andro. Ary atao hoe "Fanasan' ny *Tompo*" izy, satria Jesosy, Tompon' ny Fiangonana, no nanendry azy tamin' ny voalohany ho fahatsiarovana ny tenany.

2.—Ary ao amin' ny 1 Kor. x. 16, dia atao hoe koa "*Fiombonana* (na *firaisana*) *amin' ny tena sy ny ran' i Kristy*" izy; satria ny fandraisan' ny mino azy no famantaran' ny iombonana sy ny iraisan' ny mino amin' i Kristy.

3.—Ary ao amin' ny Asa. ii. 42, dia atao hoe "*Famakiana ny mofo*" izy; satria novakivakina ny mofo tamin' ny nandraisan' ny olona ny Fanasan' ny Tompo. Zahao koa Asa. ii. 46; xx. 7, 11; 1 Kor. x. 16; xi. 24.

4.—Ary koa, ao amin' ny 1 Kor. x. 21, dia atao hoe "*Latabatry ny Tompo*" izy; ary ny nisehoan' izany angamba dia ny nilaharan' ny mpandray ny mofo sy ny divay nanodidina ny latabatra; fa izany no fomba nahazatra azy teo aloha, raha vao voatendry izy; vakio Lio. xxii. 21.

II.—Ny Nanendren' i Kristy ny Fanasan' ny Tompo. Raha dinihina ny teny ao amin' ny Filazantsara Efatra, dia ho hitantsika fa tamin' ny Zoma sy ny Asabotsy talohan' ny nahafatesany, Jesosy dia tany Betania niaraka tamin' ny mpianany. Efa omby akaiky tamin' izay ny fandroana malaza natao hoe Paska; ary io fanasana io, mbamin' ny zavatra maro hafa koa izay nasain' ny Lalàna hotandremana, dia tsy mba lavin' i Jesosy. Dia nanatona Azy ny mpianany, ka hoy izy: "Aiza no tianao hanamboaranay hihinananao ny Paska?" (Mat. xxvi. 17.) Ary Petera sy Jaona no nirahiny hanamboatra ny trano sy hividy ny hanina fanao amin' ny Paska; koa rehefa tonga ny fotoana amin' ny harivan' ny Alakamisy, dia niara-nipetraka tamin' ny mpianany Jesosy mba hihinana (Lio. xxii. 14). Ary rehefa vita ny nihinanany ny sakafo, dia tsy mba nirava izy, fa Jesosy nandray mofo sy divay ary nanendry ny fanasana vaovao, dia izay ataontsika hoe ny 'Fanasan' ny Tompo.'

Ary mba hahitantsika marimarina izay lazain' ny Apostoly amin' izany, dia halahatra eto ambany ny tenin' i Matio sy Marka sy Lioka ary Paoly, milaza ny nanendren' i Jesosy Tompo azy :—

| Mat. xxvi. 26-28. | Mar. xiv. 22-24. | Lio. xxii. 19, 20. | 1 Kor. xi. 23-25. |
|---|---|---|---|
| "Ary raha mbola nihinana izy, dia nandray mofo Jesosy, nony efa nisaotra* Izy, dia novakiny ka natolony ny mpianatra, ary hoy Izy: Raiso, hano, ity no tenako. Ary nandray kapoaka Izy, ka nony efa nisaotra,† dia natolony azy ka nataony hoe: Sotroinareo rehetra ity; fa ity no rako, dia ny amin' ny fanekena, izay alatsaka ho an' ny maro ho famelan-keloka." | "Ary raha mbola nihinana izy, Jesosy nandray mofo; ka nony efa nisaotra,* dia novakiny ka natolony azy, ary nataony hoe: Raiso, ity no tenako. Dia nandray kapoaka Izy, ka nony efa nisaotra,† dia natolony azy; ka dia nosotroin' izy rehetra izany. Ary hoy Izy taminy: Ity no rako amin' ny fanekena, izay alatsaka ‡ ho an' ny maro." | "Ary nandray mofo Izy, ary rehefa nisaotra,† dia novakiny ka natolony azy sady nataony hoe: Ity no tenako izay omena ho anareo; izao no ataovinareo ho fahatsiarovana Ahy. Ary araka izany koa ny kapoaka, rehefa vita ny sakafo, dia hoy Izy: Ity kapoaka ity no fanekena vaovao amin' ny rako, izay alatsaka § ho anareo." | "Jesosy Tompo......nandray mofo, ary rehefa nisaotra† Izy, dia novakiny, ka hoy Izy: Ity no tenako ho anareo; izao no ataovy ho fahatsiarovana Ahy. Dia araka izany koa ny kapoaka, rehefa nihinana, dia hoy Izy: Ity kapoaka ity no ilay fanekena vaovao amin' ny rako; izao no ataovy ho fahatsiarovana Ahy, na oviana na oviana no misotro hianareo." |

* Gr. *eulogeo.* † Gr. *eukaristeo.*

‡ 'Hamonjy' ao amin' ny Baiboly Voahitsy, kanefa sahala hiany ny preposisiona (*uper*) izay adika hoe '*ho an*' ao amin' ny Marka sy Lioka.

§ 'Aidina' ao amin' ny Baiboly Voahitsy, kanefa sahala hiany ny teny Grika izay adika hoe '*alatsaka*' ao amin' ny Matio sy Marka.'

Ary ireny teny efatra ireny no ianarantsika fa

1.—*Nisy mofo ary nisy divay nomen' i Kristy tamin' ny mpianany;* ary tsy misy teny akory milaza fa novany tamin' ny fahagagana ho tonga zavatra hafa, na nampodiny ho zavatra hafa; fa mbola mofo sy divay hiany izany rehefa natolotra hohanin' ny Apostoly sy hosotroiny.

2.—*Tsy hanina betsaka no nomen' i Kristy ny mpianany,* fa kely foana, ka dia tsy ny hahavoky azy no nanomezany azy izany, fa nisy hevitra lehibe tiany ho azon' ny mpianatra.

3.—Talohan' ny nanolorany ny mofo sy ny divay tamin' ny mpianany, dia "*nisaotra*" *Jesosy Tompo;* kanefa tsy fankamasinana ny mofo sy ny divay izany, fa fisaorana an' Andriamanitra no tena heviny. (Raha araka ny hevitry ny olona sasany izay mahay teny Grika anefa, indraindray azo adika hoe 'manokana ho zavatra masina' ny teny Grika hoe *eulogeo;* zahao ny teny manarakaraka). Roa ny teny Grika nentina milaza izay fisaorana nataon' i Jesosy noho ny mofo sy ny divay (*eulogeo*=milaza soa, midera, misaotra, mangataka fitahiana, manokana (?), manambina; ary *eukaristeo*=mamaly soa, misaotra, manaiky soa efa azo); kanefa samy milaza fisaorana an' Andriamanitra noho ny vokatry ny tany izy roa, fa indraindray foana no milaza fankamasinana ny fanokanana ny zavatra nomeny. Zahao Mar. viii. 6, 7, milaza ny nampitomboan' i Jesosy ny ampempa fito sy ny hazandrano vitsy; ireo teny roa ireo no nenti-milaza ny nisaoran' i Jesosy ny Rainy; nefa angamba tsy misy mandà fa zavatra iray hiany, dia fisaorana, no nataon' i Jesosy noho izy roa, dia ny mofo sy ny hazandrano.

4.—Tamin' ny nanoloran' i Jesosy ny mofo sy ny divay tamin' ny mpianany, dia *mbola teo ny tenan' i Jesosy tsy vaky,* na dia nataony hoe aza: "Ity no tenako," ary, "Ity no rako." Ny tenany dia tsy mbola vakina, ary ny rany tsy mbola latsaka, raha tsy tonga ny ampitso.

5.—Ny mofo nohanin' ny mpianatra, ary ny divay nosotroiny koa; *samy noraisin' izy rehetra izy roa,* fa tsy ny iray hiany, ary samy nasain' i Kristy horaisin' ny mpianany mandra-pihaviny indray.

6.—*Tamin' ny hariva no nandraisan' ny Apostoly ny Fanasan' ny Tompo,* dia ny harivan' ny Alakamisy; nefa tsy misy didin' i Kristy na didin' ny Apostoly milaza izay fotoana tokony handraisana azy, fa navela ho malalaka izany; ary isam-piangonana mahazo manao izay ataony ho mety.

7.—Ny Fanasan' ny Tompo *noraisin' ny Apostoly mipetraka na mandrilika,* rehefa nalahatra nanodidina ny latabatra izy. Nefa ny fomban' ny tena amin' ny fandraisana azy, na mandrilika, na mipetraka, na mitsangana, na mandohalika, dia navela malalaka; ka isam-piangonana manampahefana hanao izay ataony ho mahamety ny fandraisany ny Fanasan' ny Tompo amin' ny fanajana.



*Fanasan' ny Tompo.*

(Ny sary eto no ahitana ny latabatra fanaon' ny Jiosy tamin' ny andron' i Kristy, raha nanao fanasana izy, mbamin' ny fanaon' ny olona nandrilika, raha nihinana. Ny eo ampovoan' ny latabatra telo no nanatonan' ny mpanompo raha nitondra ny hanina; ary ny tongotry ny olona nasaina dia mora natonin' ny mpanompony hanasany azy, araka izay nataon' ilay vehivavy izay mpanota voalaza ao amin' ny Lio. vii. 36-38.)

8.—*Novakin' i Jesosy ny mofo.* Lazaina marimarina izany eo amin' ny teny efatra eo ambony, ary satria fanao izany tamin' ny andron' ny Apostoly, dia izany no nihavian' ny anarana anankiray nahafantaran' ny Kristiana ny Fanasan' ny Tompo, dia "ny famakiana ny mofo" (Asa. ii. 42; xx. 7). Ary toa noheverin' ny Apostoly ho fanao tokony hotandremana izany, fa hoy izy: "Ny mofo *izay vakintsika,* tsy firaisana (na fiombonana) amin' ny tenan' i Kristy va izany?" Koa toa fanontaniana tsy azo valian' izay olona tsy mamaky ny mofo amin' ny fandraisan' ny Tompo izany. Ary ny teny nentin' ny mpitantaran' ny Fiangonana hatramin' ny telon-jato na efa-jato taona taorian' i Kristy milaza azy (*fractus panis*='mofo voavaky') no vavolombelon' izay fanaon' ny Fiangonana. Fa ny Katolika Romana kosa manamboatra rahateo mofo boribory madinidinika maro, izay apetraka eo amin' ny lelan' ny mpandray. Ka dia efa nohadinoin' ireo sy ny fiangonana mitovy fomba aminy fa ny *mofo voavaky* no tandindon' ny tenan' ny Tompo voavaky. Fa ny ankabiazan' ny fiangonana Protestanta kosa manao araka ny hafatry ny Tompo sy

ny fanaon' ny Fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly sy ela taorian' izany, ary *mamaky* ny mofo sy manolotra azy amin' ny mpandray. Ao amin' ny fiangonana maro ny mofo no vakin' ny mpitandrina, fa ao amin' ny fiangonana sasany kosa, ny mpandray samy mamaky sombiny kely ho an-tenany avy.

9.—*Jesosy nanolotra ny mofo tamin' ny mpianany.* Ary ny tenin' i Justin Martyr (A.D. 100-165) no ahafantarantsika fa ny fanaon' ny Fiangonana tamin' izany andro izany dia sahala amin' izay fanaon' ny fiangonana eto Madagaskara, fa ny diakona no nanolotra ny mofo sy ny divay tamin' ny mpandray, izay nipetraka teo amin' ny fipetrahany hiany; fa tsy mba nanatona ny latabatra ny mpandray, na nandray ny mofo sy ny divay mandohalika izy, araka izay fanaon' ny fiangonana Katolika Romana sy ny fiangonan' ny bisopy.

10.—*Jesosy nandray ny kapoaka.* Ary na dia samy milaza izany aza izy efa-dahy, tsy mba lazain' ny anankiray aminy akory izay tao anatin' ny kapoaka. Nefa kosa, tsy misy mampisalasala antsika fa divay no tao anatiny; nefa tsy fantatra marina na divay nisy famorivoriana, na tsia, izany, na divay fotsiny, na divay voaharo rano. Fa raha ny fanaon' ny Jiosy tamin' ny Paska no tsarovana, dia angamba divay mamorivory hiany izy, nefa voaharo rano. Ny mpanoratra sasany anefa mandà mafy fa divay mamorivory sy mahamamo no nosotroin' ny Jiosy tamin' ny nihinanany ny Paska; fa ny *fermenta*, izay mahatonga divay ho mahamamo, hoy izy, no karazan' ny *masirasira*, izay noraran' ny Lalàna tsy hohanina akory tamin' ny Paska; zahao Eks. xii. 15, 18; Mat. xxvi. 2; Asa. xii. 3. Fa ny kapoaka misy divay voaharo rano no lazaina matetika ao amin' ny Baiboly (Oha. ix. 2, 5; Isa. v. 22; Sal. cii. 9); ary mifanaraka amin' izany koa ny tenin' ny mpitantaran' ny Fiangonana maro. Ao amin' ny Katolika Romana anefa, ny mangaro ny divay amin' ny rano efa nasandratra ho tandindona lehibe sy malaza, ka mampiseho ny ra sy rano nivoaka tamin' ny lanivoan' i Jesosy Tompo, hoy izy; zahao Jao. xix. 34. Kanefa hevitra sitrapo nanampin' olona tamin' ny andro taoriana izany, fa tsy mba lazain' i Paoly ho isan' ny hevitra tokony ho azontsika amin' ny Fanasan' ny Tompo, sady tsy mba fanaon' ny Fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly, na hatramin' ny ela taorian' izany aza.

11.—Rehefa tapitra ny nandraisana ny Fanasan' ny Tompo, *dia nihira fihirana Jesosy sy ny mpianany.* Tsy fantatra marina na ny teny nosoratan' i Jaona (xiv., xv., xvi., xvii.) no nolazain' i Jesosy tanelanelan' ny nanendreny ny Fanasana sy ny hira nataony, na nanaraka ny Fanasana mihitsy ny fihirana. Io fihirana io angamba dia ny anankiray tamin' ireo Salamo (cxiii.—cxviii.) izay fanao fihiran' ny Jiosy tamin' ny nihinanany ny Paska. Ny mihira fihirana fisaorana dia toa mahamety ny fahataperan' ny Fanasana izay fahatsiarovana ny fitiavana lehibe nasehon' i Jesosy, sady efa fanaon' ny fiangonana maro izany hatr' izay ela izay. Ny Salamo xxxiv. no nohirain' ny fiangonana sasany taoriana kelin' ny andron' ny Apostoly, rehefa tapitra ny nandraisany ny Fanasan' ny Tompo.

12.—*Nasain' i Jesosy hotandreman' ny mpianany mandra-pihaviny indray io Fanasana io;* nefa ny andro andraisana azy dia tsy nolazainy, ka samy hafa ny fomba fanao amin' ny fiangonana samy hafa. Toa notandreman' ny Kristiana voalohany *isan-andro* izy; ary mbola fanao izany ao amin' ny fiangonana sasany. Ary ny fiangonana sasany mandray azy *isan-kerinandro;* ary amin' izany, hoy izy, dia manaraka izay lazaina ny amin' ny Fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly, izay nifanatona tamin' ny andro voalohany amin' ny herinandro mba hamaky mofo (Asa. xx. 7). Ary misy ny sasany indray mandray azy *isam-bolana*, ary ny sasany kosa *inefatra*, na *intelo*, na *indroa* hiany amin' ny *herintaona*. Fa malalaka ny tenin' ny Tompo, ary navelany ho an' ny fiangonana hanao izay fotoana heveriny ho mahamety sy mahasoa ny mpandray ny Fanasana izay fahatsiarovana Azy.

Aoka ny fiangonana atỳ amintsika hahalala marina fa tsy mba didin' i Kristy ny fandraisantsika io Fanasana io amin' ny Alahady voalohany isam-bolana hiany; fa raha tian' ny fiangonana koa, dia samy mety hiany ny Alahady hafa na oviana na oviana. Ary koa, tsy mba didin' i Kristy fa ny Alahady hiany aza no tokony horaisintsika izy, fa amin' ny andro hafa koa, raha tian' ny Kristiana, dia mety hiany. Ny Tompontsika nanendry azy tamin' ny *Alakamisy*, koa "na oviana na oviana" isika terim-pitiavana ta-handray azy sy hahatsiaro ny fitiavan' ny Mpamonjy antsika, dia andro mety hiany izany.

III.—NY AMIN' IZAY NOMEN' i JESOSY KRISTY ROHANIN' NY MPIANANY SY HOSOTROINY; ARY NY AMIN' IZAY HANIN' NY MPANDRAY MABINA SY IZAY NOSOTROINY RAHA MANDRAY NY FANASAN' NY TOMPO ANKEHITRINY IZY. Inona moa no nomen' i Kristy tamin' ny mpianany? Moa mofo hiany va no nohaniny, sa ny tenan' i Kristy tokoa? Ary divay hiany va no nosotroiny, sa ny ran' i Kristy tokoa? Mofo fotsiny hiany va no nohaniny, sa voafono ao anatin' ny mofo va ny tenan' i Kristy, ka dia nohaniny avokoa izy roa? Ary divay fotsiny hiany va no nosotroiny, sa efa tafaharo amin' ny divay va ny ran' i Kristy, ka dia samy nosotroiny avokoa izy roa? Fa izay nataony no tiantsika harahina; ary raha misy vavolombelona hinoantsika fa Kristy nanolotra ny tenany sy ny rany tamin' ireo, ka dia

 

nihinana sy nisotro izany avokoa izy,—dia tokony hangataka finoana isika hampino antsika fa izany koa no hanin' ny mpandray marina sy sotroiny mandraka ankehitriny, na dia toa mofo hiany aza no hita eo amin' ny tanany, ary na dia fofon-divay hiany aza no re ao amin' ny kapoaka izay raisiny. Teo anatrehan' ny Tompo ny mpianany no nandray ny Fanasana, ary tokony ho tsy nisy fahadisoany na tsiny tamin' izay nataony; koa raha misy hahalalantsika fa teo anatin' ny mofo sy ny divay izay norai-siny nisy tokoa ny tena sy ny ran' i Jesosy Tompo, ka dia nohaniny sy nosotroiny izany—raha misy hahafantarantsika fa izany tokoa no izy—Andriamanitra anie hampitombo ny finoantsika! Ary na dia miery ao aza ny tenan' i Jesosy sy ny rany, kanefa tsy hita maso izany, dia hino hiany isika fa ao tokoa Izy, dia tahaka ny inoantsika ny fisian' Andriamanitra sy ny fisian' ny fiainana mandrakizay, na dia tsy hita maso aza izany.

Maro mpampianatra izao ity tany ity, ary mifanohitra ny hevitra lazaina amin' ireo zavatra ireo. Nefa azo zaraina ho telo indrindra ny hevitra samy hafa amin' izany, dia izao: (*a*) Misy milaza hoe: Novana ho tenan' i Kristy ny mofo, ary novana ho rany ny divay. (Fampianaran' ny Katolika Romana sy ny fiangonana Grika izany.) (*b*) Ary misy indray manao hoe: Ao anatin' ny mofo ny tenan' i Kristy, ary ao anatin' ny divay ny rany. (Fampianaran' ny fiangonana Loteriana sy ny fiangonan' ny bisopy sasany izany.) (*d*) Ary misy kosa manao hoe: Mofo sy divay hiany no natolotr' i Jesosy tamin' ny mpianany ho tandindon' ny tenany sy ny rany, ary izany hiany no nohaniny sy nosotroiny. (Fampianaran' ny ankabiazan' ny fiangonana Protestanta, afatsy ny Loteriana sy ny sasany amin' ny fiangonan' ny bisopy izany.) Koa inona no marina mba harahintsika amin' ireo, ary mba tsy hahadiso antsika amin' ny Tompo amin' ny ankatoavantsika ny teniny hoe: "Izao no ataovy ho fahatsiarovana Ahy?"

Aoka hodinihina ary: *Tamin' ny nanendren' i Kristy ny Fanasana, moa nanova ny mofo teo ho tenany va Izy, ary ny divay ho rany, ka dia nihinana ny tenan' i Kristy va ny mpianatra sy nisotro ny rany?* Ary ny mpandimby ny Apostoly (raha sendra misy olona azo atao hoe dimbiny sy solony), moa manana fahefana mandraka ankehitriny va izy hanova ny mofo sy ny divay tahaka izay nataon' ny Tompo, mba hohanin' ny mpino marina sy hosotroiny izany? Fa raha nanao tokoa araka izay voalaza teo Jesosy, dia fahagagana mihitsy no nataony. Ary raha mbola manana fahefana hanao toy izany koa ny olona velona ankehitriny, dia tsy mbola tapitra ny andro anaovana fahagagana, fa amin' ity tany ity sy ao amin' ny tany rehetra dia misy fahagagana atao matetika. Kanefa, azo inoana va izany? ary misy manamarina izany va mba hanekentsika azy ho fahagagana? Raha toy ny hevitry ny fiangonana Protestanta ary ny tantaran' ny Fiangonana, raha mbola tsy nosimban' ny hevi-diso ny fampianarana sy ny fanao navelan' ny Apostoly, dia tsy misy manamarina ny hevitry ny sasany fa fahagagana lehibe toy ny voalaza teo no nataon' i Kristy, ka mainka tsy ataon' olona ankehitriny; satria:

1.—*Fahagagana tsy hamarinin' ny Senses* izany.* Tsy mandà isika fa Kristy no nahay ka nanao fahagagana, fa mino dia mino izany tokoa isika; ary ny Apostoly rehetra sy ny mpianatra maro nanao fahagagana koa; nefa ny nataon' i Kristy na ny mpianany dia fahagagana izay nohamarinin' ny *senses* izy rehetra. Ary raha misy olona ankehitriny milaza hoe fa manao fahagagana izy, dia tsy azo ekena izany raha tsy hamarinin' ny *senses* izay lazainy ho ataony. Fa tian' i Jesosy aza ny *senses* ho vavolombelon' ny hamarinan' ny fahagagana nataony; dia hoy ny teniny tamin' ny mpianatr' i Jaona Mpanao-batisa: "Ambarao amin' i Jaona izao *hitanareo* sy *renareo* izao: mahiratra ny jamba, diovina ny boka," etc. (Lio. vii. 22.) Ary rehefa nitsangana tamin' ny maty Jesosy, ka tsy nety nino izany Tomasy, dia hoy ny Tompo: "Atehefo eto ny rantsan-tananao, ka jereo ny tanako; ary atehefo eto koa ny tananao, ka ataovy amin' ny lanivoako; ary aza ho isan' izay tsy mino, fa minoa" (Jao. xx. 27). Ary Izy tsy nangataka tamin' ny olona hanaiky izay nolazain' ny *senses* ho tsy fahagagana, fa izay nataony no navelany hotsapain' ny *senses*. Koa nony nampihiratra ny jamba Izy, dia nahita ilay jamba, ary maro ny olona nahalala izany tsara. Ary toy izany koa tamin' ny marenina sy ny moana sy ny mandringa ary ny boka, fa hitan' ny olona tokoa fa nandre sy niteny sy nandeha ary tonga nadio izay notsapain' i Jesosy. Ary nony nampody ny rano ho divay, sy nampody ny mofo kely hahavoky olona maro Izy, ny olona izay nisotro sy nihinana nahalala fa tsy voafitaka izy (Jao. ii. 10).

Fa raha ny mofo sy ny divay no lazaina ho voaova ho tena sy ran' i Kristy, rehefa vita ny fankasitrahana azy, iza avy moa amin' ny *senses* no manamarina izany? Tsy misy na dia iray aza; fa tsy miova akory ny tarehiny, na ny fanimboloany, na ny fanandramana azy, ary ny *senses* rehetra milaza azy ho mbola mofo sy divay hiany, ary samy mandà mihitsy fa efa niova izy. Ary raha misy mamaly hoe: Ny *senses* tsy azo itokiana, fa finoana no anekena izany, ary eritreritra

* *Senses* dia teny Englisy milaza ny fahitana sy ny fandrenesana sy ny fanimboloana sy ny fanandramana ary ny titsapana na fahatsiarovana.

no andraisana azy; dia hoy izaho: mampitabataba sy mampikorontana ny zavatra rehetra izany. Fa raha tsy azo itokiana ny *senses*, angamba tsy mofo akory izany talohan' ny fankamasinana azy, fa tenan' i Kristy rahateo angaha, ary angamba tsy divay akory izany, fa ran' i Kristy rahateo. Ary toy izany amin' ny zavatra rehetra hitantsika sy ataontsika, raha tsy azo itokiana ny *senses*, dia tsy misy zavatra azo inoana ho marina, fa voafitaka mandrakariva isika. Indraindray mety ho diso hiany ny *senses*, raha sendra marary ny olona; kanefa kosa, tsy mety ho diso mandrakariva ny *sensesin'* ny olona rehetra izay mandray ny Fanasan' ny Tompo, satria ny *sensesin'* izy rehetra, na Vazaha, na Malagasy, na Protestanta, ny Katolika Romana, manaiky fa ny mofo sy ny divay mbola mofo sy divay hiany, na talohan' ny fankamasinana azy, na taorian' izany.

2.—Araka ny toetrany sy ny fombanjavatra, raha misy fahagagana toy izany, *dia Fahagagana tsy hamarinin' ny Saina izy*. Nanana tena na vatana Jesosy Kristy, ary araka ny fomban-javatra, ny zavatra iray tsy mety ho eo amin' ny fitoerana samy hafa raha amin' ny fotoana iray hiany. Ny mpianatr' i Jesosy nahalala ny tenan' ny Tompony, ary fantany fa teo anatrehany tokoa Jesosy tamin' ny alina namadihana Azy. Ary raha ny mofo no noraisin' i Jesosy ka novany ho nofony tokoa, dia ny vatany nandray ny vatany sy namaky azy! ary raha tsy manaiky izany isika, dia tsy azo lavina fa nanana *vatana roa* Izy, ny anankiray izay novakina, ary ny anankiray koa izay nanolotra ny voavaky! Kanefa araka ny fomban-javatra tokoa, ny zavatra iray tsy mety ho etỳ sy ho any, na ao amin' ny fitoerana arivo amin' ny fotoana iray hiany. Fa raha ny mofo sy ny divay amin' ny Fanasan' ny Tompo tonga tenany sy rany avokoa, ny zavatra iray hiany dia ao amin' ny fitoerana maro samy hafa amin' ny fotoana iray. Ny Soratra Masina milaza fa niakatra tany an-danitra ny tenan' i Kristy. Kanefa, raha mino isika fa ny tenany no hanin' ny mpandray ny Fanasan' ny Tompo, dia hoatra ny manaiky fa sady any an-danitra ny tenany no ao amin' ny fiangonana koa, tsy etỳ hiany, fa any amin' izao tontolo izao koa. Ary tsy izany hiany koa indray, fa raha mino izany isika, dia hoatra ny manaiky koa isika fa ny tenan' i Kristy indrindra no ao amin' ny isan' ny vakin' ny mofo sy ny fiteten' ny divay. Ny vatany daholo no etỳ sy any an-danitra koa! Indray, ny vatany daholo any an-danitra sy ao amin' ny isam-piangonana koa! Indray, ny vatany daholo no ao amin' ny isam-piangonana, sady ao amin' ny vakin' ny mofo maro be koa! Ary raha tsapaina izay raisina amin' ny Fanasan' ny Tompo, ary manontany isika hoe: Fomban-javatra inona moa no ao? dia tsy maintsy mamaly hoe: Ny fomban' ny mofo hiany no ao, fa tsy ny an' ny nofo; ary toy izany koa amin' ny divay.

3.—*Fahagagana tsy hamarinin' ny teny hafa ao amin' ny Soratra Masina izany.* Ekentsika fa Matio sy Marka sy Lioka ary Paoly samy manao hoe fa ny teny nolazain' i Jesosy dia izao: "Ity no tenako;" ary anefa tsy mino isika fa ny mofo no novany ho tena nofo aman-drany tokoa. Matetika ny Soratra Masina no ahafantarantsika ny hevitry ny Soratra Masina; ary amin' ny teny vitsivitsy milaza ny Fanasan' ny Tompo tao aorian' ny nanendren' i Jesosy izany, dia tsy misy mampihevitra antsika fa ny tena sy ny ran' i Kristy no nohanin' ny mpandray ny Fanasana sy nosotroiny. Koa aoka hodinihina izao teny izao: "Ary izy ireo (dia ny fiangonana tao Jerosalema) naharitra tamin' ny fampianaran' ny Apostoly sy ny fiombonana sy ny famakiana ny mofo," etc. "Ary tamin' ny andro voalohany amin' ny herinandro, rehefa niangona hamaky mofo izahay, Paoly dia nitori-teny taminy" (Asa. ii. 42; xx. 7). Dia tsy nataon' i Lioka ho zavatra hafa noho ny mofo fotsiny hiany. Ary Paoly koa raha milaza ny fandraisana ny Fanasan' ny Tompo, dia milaza fa mofo hiany no hanin' ny mpandray, na dia vita aza ny fisaorana na fankamasinana. Fa hoy ny teniny: "Fa na oviana na oviana hianareo no mihinana itony *mofo* itony;" ary, "Fa aoka ny olona hamantatra ny tenany, dia aoka izy hihinana ny *mofo*" (1 Kor. xi. 26-28).

Raha ireo hevitra telo ireo no sainina, dia tsy azo inoana fa nisy fahagagana nataon' i Kristy tamin' ny alina izay nanendreny ny Fanasan' ny Tompo; ary tsy mino isika, fa amin' ny fandraisana azy ankehitriny ny mofo sy ny divay tonga tenan' i Kristy sy rany, rehefa vita ny fankamasinana, ka dia hanin' ny mpandray azy sy sotroiny.

Ary hevero koa, fa raha ilay teny hoe: "Ity no tenako" no fehezina na terena mafy loatra ka hatao milaza fa ny mofo no novana ho tenan' i Kristy, dia ny teny hafa izay nolazain' i Kristy tamin' izany no tokony hofehezina koa ka horaisina araka izay naloaky ny vavany mihitsy. Fa hoy Matio: "Ary nandray kapoaka Izy, ka nony efa nisaotra, dia natolony azy ka nataony hoe: Sotroinareo rehetra ity; fa ity no rako" (xxvi. 27). Ny *divay* tsy mba nolazainy akory; koa araka ny *teny* fotsiny, dia ny *kapoaka* no ran' i Kristy, fa tsy ny teo anatiny, raha terena ny teny. Ary hoy Lioka koa: "Ary araka izany koa ny kapoaka, rehefa vita ny sakafo, dia hoy Izy: Ity kapoaka ity no fanekena vaovao amin' ny rako" (xxii. 20). Toy izany koa ny teny nosoratan' i Paoly ho nolazain' i Jesosy. Koa raha samy no terena ny teny, iza moa no marina? "Ran' i Jesosy" va ny kapoaka,

araka izay nolazain' i Matio? sa "fanekena vaovao" va ny kapoaka, araka izay nolazain' i Lioka sy Paoly? Raha ireo teny ireo no hotanana araka ny vaki-teny avy, dia hitantsika fa mifanolana be hiany ny teny nataon' i Matio sy Lioka ary Paoly.

Ary tsy izany hiany, fa izao koa: Raha ny teny nolazain' i Kristy tamin' ny nanendreny ny Fanasan' ny Tompo no terena araka izay lazain' ny sasany, nahoana re no tsy terena toy izany koa ny teny maro hafa izay nolazainy? Fa hoy Izy: "Izaho no varavarana" (Jao. x. 9); ary, "Izaho no lalana" (xiv. 6); ary, "Izaho no tena voaloboka" (xv. 5); etc. Koa raha ny teny nolazain' i Kristy tamin' ny nanendreny ny Fanasan' ny Tompo no terena toy izany, nahoana no tsy hoterena koa ny teny maro hafa izay nolazainy, ary izay nolazain' ny mpanoratra ny Soratra Masina? zahao Mat. v. 13; 1 Kor. x. 4; Rom. iii. 13; Apok. i. 20; Gen. xlix. 9, 14; Sal. cxix. 105; Oha. xviii. 10; Isa. xl. 6; etc., etc. Hitantsika marina fa tsy mety raha terena mafy toy izany ny tenin' ny Soratra Masina, fa maro ny fanoharana ao aminy, indrindra fa ny tenin' i Kristy; fa malaza Izy noho ny nanaovany fanoharana; vakio Mat. xiii. 34.

Koa araka izany efa noheverina rehetra izany, dia hoy isika: *Fanoharana no nilazan' i Kristy ny teny hoe: "Ity no tenako," ary, "Ity no rako."* Ary hoy koa isika: Fa mofo hiany no nohanin' ny mpianatr' i Kristy; ary divay hiany no nosotroiny tamin' ny nanendrena ny Fanasan' ny Tompo; ary izay mandray azy ankehitriny, dia mofo hiany sy divay hiany no raisiny sy ataony ao am-bava. Kanefa, na ny mofo na ny divay, dia samy misy heviny avy, fa ny mofo no fanoharana amin' ny tenan' i Kristy, ary ny divay kosa no fanoharana amin' ny rany, ka tokony horaisintsika amin' ny fanajana sy fiheverana tsara izy. Fa na dia diso hiany aza ny olona izay manao ny Fanasan' ny Tompo ho toy ny ody, mba diso sady meloka tokoa izay mandray azy amin' ny fanahy tsi-mety, tsy mahafantatra ny tenan' ny Tompo. Fa izay manao izany, dia mihinana sy misotro fanamelohana ho an' ny tenany.

Dia lavintsika ilay teny hoe: "Ao amin' ny Fanasan' ny Tompo rehefa vita ny fankamasinana tsy misy afa-tsy ny vatan' i Jesosy Kristy hiany, izay takonan' ny sarin' ny mofo, ary ny rany hiany, izay takonan' ny divay;" ary tsy ekentsika koa ilay teny hoe: "Ny Fanasan' ny Tompo dia ny tena sy ny ran' i Jesosy Kristy Tompontsika tokoa ao anatin' ny mofo sy ny divay nambcarin' ny tenin' i Kristy mba hohanina sy hosotroin' ny Kristiana." Ary ny tsy anekentsika ilay farany, dia toy izao: Hoy Jesosy: "Ity no tenako," ary ekentsika rehetra fa izany no teny izay nolazain' i Jesosy; kanefa moa izany teny nolazainy izany tsy maintsy horaisina araka ny teny izay naloaky ny vavany, ka inoana ho tenany mihitsy va? sa ekena ho fanoharana hiany nataon' i Kristy, hilazany fa ny mofo no fanoharana amin' ny tenany, ary ny divay no fanoharana amin' ny rany? Kanefa, raha lazaina hoe: "Ny tenan' i Jesosy Kristy no ao anatin' ny mofo," dia tsy mifanaraka amin' ny teniny akory izany, ary tsy raisina araka izay naloaky ny vavany mihitsy, ary tsy raisina araka ny fanoharana hiany aza,—fa zavatra hafa izay tsy araka izay nolazain' i Kristy akory.

Tsy tonga nofon' i Kristy ny mofo, ary tsy tonga rany ny divay; ary tsy ao anatin' ny mofo ny tenany, ary tsy ao anatin' ny divay ny rany, fa mofo sy divay hiany no ao; kanefa zavatra tsy tokony horaidraisina foana ireny, fa mofo sy divay voatokana hanoharana ny vidim-pamonjena, ary raisin' ny mpandray marina ho fahatsiarovana ny Sakaiza miraikitra noho ny rahalahy, Izay manam-pitiavana tsy hita-lany, fa nanolotra ny ainy Izy hisolo ny fahavalony.

Ary misy hevitra hafa koa izay tokony hotsarovana, dia izao: Raha sendra marina izay hevitry ny sasany, ka tonga nofon' i Kristy sy rany tokoa ny mofo sy ny divay ao amin' ny Fanasan' ny Tompo, ka dia hanin' ny mpandray marina sy sotroiny izany, inona no soa azony avy amin' izany? Fa raha mbola velona atỳ ambonin' ny tany Jesosy Tompo, ary sendra omeny sombin' ny nofony sy ny rany kely hohanin' ny mpianany sy hosotroiny,—moa azo inoana va fa izany no mahasoa ny fanahin' izay mandray azy? Moa azo inoana va fa izay miditra ao ambavan' ny olona sy levona ao anatin' ny kibony no mampaninona ny fanahiny akory? Mifanohitra avokoa ny hevitra tahaka izany ary izay rehetra nampianarin' ny Tompo, Izay nilaza fa "*ny fanahy* no mahavelona; ny nofo tsy mahasoa na inona na inona" (Jao. vi. 63); ary hoy Izy koa, fa ny ratsy sy ny soa tsy miankina amin' izay miditra ao am-bavan' ny olona, fa amin' izay mivoaka ao am-peny (Mat. xv. 11, 17-20). Koa izay miankina amin' izay haniny sy sotroiny, na dia ataony fa nofon' i Kristy sy rany aza izany, dia diso hevitra tahaka ireo Jiosy izay nanontany hoe: "Hataon' Ilehio ahoana no fanome ny nofony hohanintsika?" Dia namaly Jesosy, fa ny teny nolazainy taminy ny amin' ny fihinanana ny nofony "dia *fanahy sy fiainana*."

IV.—Ny Hevitry ny Fanasan' ny Tompo, ary ny Anton' ny nanendren' i Jesosy Kristy izany. Ary dia izao no ilazana izany:—

1.—*Ho Fampahatsiarovana no hevitra sy anton' ny Fanasan' ny Tompo.* Araka ny efa voalaza teo, notendrena io Fanasana io tamin' ny nihinanan' i Jesosy sy ny mpianany ny Paska, izay nasain' Andriamanitra

hotandreman' ny Jiosy ho fahatsiarovana ny namonjeny azy tamin' ny fahoriana mafy niaretany tany Egypta (Eks. xii. 14, 17, 42; xiii. 8-10; Deo. xvi. 3). Ary ny Fanasan' ny Tompo koa dia *fanasana fampahatsiarovana*, fa Jesosy mamonjy ny olony amin' ny fanompoana mafy lavitra noho izay niaretan' ny Jiosy tany Egypta, ary mahafaka azy amin' ny tompo loza-be lavitra noho i Farao mpanjaka, dia ny Devoly. Dia *ho fahatsiarovana* no nanendren' i Kristy ny Fanasan' ny Tompo, ary izany no fotokeviny indrindra. Ary tsy hevi-poana izany tsy akory, fa mba malaky manadino hiany ny fon' ny olona, na dia be aza ny soa izay efa noraisiny. Koa satria ny nahafatesan' ny Tompo sy ny avotra nataony no fototry ny filazantsara, ary mora hadinoin' ny olona izany, dia nomeny antsika famantarana sy fahatsiarovana izay tsy ren-tsofina hiany, fa izay hita maso sy tsapain-tanana ary andraman-dela koa. Ary azo zaraina indray izany :—

(*a*) *Fahatsiarovana an'* i KRISTY *ny Fanasan' ny Tompo :* "Ity no hatao ho fahatsiarovana *Ahy*," hoy Izy. Jesosy Tompo, Sakaizan' ny mpanota, Rahalahin' ny olombelona, Mpampianatra lehibe, ary Zanak' Andriamanitra, no tsarovana raha mandray ity Fanasana ity isika.

(*b*) *Fahatsiarovana* NY NATAON' I KRISTY, *tamin' ny nahafatesany nisolo ny olombelona, ny Fanasan' ny Tompo.* Fa na dia atao ho fahatsiarovana an' i Kristy aza ity Fanasana ity, dia tsy mba notendrena ho fahatsiarovana ny zavatra *rehetra* izay nataony tsy akory. Fa satria nanolotra ny tenany ho faty Izy,, sy nanome ny ainy ho fanavotana ny mpanota, ary niaritra fahafatesana mampangirifiry hahazoantsika fiainana mandrakizay,—dia izany no zavatra lehibe indrindra izay nataon' i Kristy sady tsarovana amin' ny fandraisana ny Fanasan' ny Tompo; dia hoy Paoly : "Na oviana na oviana hianareo no mihinana itony mofo itony sy misotro amin' ny kapoaka dia manambara *ny fahafatesan' ny Tompo* hianareo" (1 Kor. xi. 26). Dia fahatsiarovana ny *fitiavan'* i Kristy indrindra ny Fanasan' ny Tompo.

2.—*Fanambarana ny nahafatesan' i Kristy ny Fanasan' ny Tompo ;* fa hoy ny tenin' ny Apostoly voalaza teo : "*Manambara* ny fahafatesan' ny Tompo hianareo." Mahatsiaro Azy isika,—ho an' ny tenantsika indrindra izany; manambara ny fahafatesany isika,—ho an' izay ivelany kosa izany. Koa izay mandray ny Fanasan' ny Tompo amin' ny fo mino dia manambara amin' ny olon' izao tontolo izao fa maty Kristy Tompony, "ny Marina nisolo ny tsi-marina, hitondrany antsika amin' Andriamanitra." Ary na oviana na oviana no mandray azy isika, ny fahafatesan' ny Tompo no ambara sy lazaina amin' ny olona tsi-mino. Dia vavolombelona izany fa tsy mba angano na ariraríra foana ny fivavahana eken' ny Kristiana, fa manambara mandrakariva fa efa nisolo tokoa taty ambonin' ny tany ny Zanak' Andriamanitra, ary maty nisolo ny olombelona Izy.

3.—*Fampiraisana ny Firaisan' ny mpandray marina amin' i Kristy sy amin' ny mino rehetra ny Fanasan' ny Tompo.* Fa tahaka ny mofo sy ny vary sy ny divay mamelona sy mampahatanjaka ny *nofo*, dia toy izany koa ny fandraisan' ny Kristiana ny Fanasan' ny Tompo no mampahatanjaka ny *fanahiny*. Ny mihinana ny mofo sy ny misotro ny divay, izay tandindon' ny tena sy ny ran' ny Tompo, dia famantarana fa miray amin' i Kristy isika, ary Izy no fiainantsika. Fa hoy Paoly : "Ny mofo izay vakintsika, tsy *firaisana* (na *fiombonana*) *amin' ny tenan' i Kristy* va izany?" etc. (1 Kor. x. 16, 17; vakio koa Gal. ii. 20; Efe. i. 22, 23; v. 30.) Ary ny Fanasan' ny Tompo mampianatra antsika koa fa isan' ny mpianakavy lehibe ny Kristiana, ka manana an' Andriamanitra ho Rainy, sy Jesosy ho Lahimatoany, ary ny mino rehetra ho rahalahiny ; dia hoy ny teny : "Tena iray hiany isika na dia maro aza" (1 Kor. x. 17). Raha mandray azy isika, dia tsy misy ambony na ambany, na lehibe na kely, na tompo na mpanompo, fa mpirahalahy eo amin' i Kristy isika rehetra ; vakio Mat. xxiii. 8; Lio. xxii. 26; Jao. xvii. 20, 21.

V.—NY OLONA IZAY TOKONY HANDRAY NY FANASAN' NY TOMPO. Teny fohifohy hiany no holazaina eto amin' izany. Hoy ny Apostoly : "Koa na zovy na zovy no mihinana ny mofo sy misotro amin' ny kapoaky ny Tompo amin' ny fanahy tsy mendrika, dia ho meloka ny amin' ny tena sy ny ran' ny Tompo izy," ary "mihinana sy misotro fanamelohana ho an' ny tenany, raha tsy mamantatra ny tena izy" (1 Kor. xi. 27, 29). Dia hitantsika fa

(1) Tokony ho *olona mahalala an' i Kristy* izy ; fa raha tsy mahalala Azy aloha izy, dia tsy mendrika ho mpandray ny Fanasana izay fahatsiarovana Azy.

(2) Tokony ho *olona izay manaiky an' i Kristy* izy ; fa raha tsy manaiky Azy aloha izy, dia tsy mendrika ho mpandray.

(3) Tokony ho *olona izay tia an' i Kristy* izy ; fa izany indrindra no tadiavina amin' izay rehetra manatona ity Fanasana masina ity.

VI.—NY HEVITRA SASANY IZAY MAHAMETY NY FANDRAISAN' NY KRISTIANA NY FANASAN' NY TOMPO. Tsy mba fomba mahavonjy antsika ny mandray ny Fanasan' ny Tompo, ary tsy mba fanalahidy hamohantsika ny varavaran' lanitra izy ; nefa kosa fanao mety dia mety harahina, na dia izany aza. Ary satria misy ny Kristiana sasany izay tsy mankasitraka ny fanaontsika, ka dia tsy mety mandray izy, ary tsy mampianatra ny olona

fa fanao mety harahiny izany, dia holazaina kely izay hevitra sasany azo entina hanamarina ny fanaontsika.

1.—*Ny didy sy ny hafatry ny Tompo no nahamety izany.* "Ity no hatao ho fahatsiarovana Ahy," hoy Izy tamin' ny mpianany: ary tsy mba didy nomeny tamin' ny Roa ambin' ny folo lahy hiany izany, fa ny tenin' i Paoly tamin' ny fiangonana tany Korinto, ary ny teny sasany ao amin' ny Asa, no ahitantsika marina fa ho amin' ny mino rehetra, ary amin' ny andro rehetra izany, araka ny teniny hoe "mandra-pihaviny." Ary raha dinihina ny teny entin' ny Kristiana sasany hanamarina ny tsifandraisany ity Fanasana ity, dia ho hitantsika fa diso hevitra izy. Fa hoy izy: Rehefa tonga ny Filazantsara dia nitsahatra ny fomba fanao eo ivelany rehetra, ary Andriamanitra tokony hivavahana amin' ny fanahy sy ny fahamarinana, fa tsy amin' ny fomba na ny tandindona intsony. Ary ny "famakiana ny mofo" tao amin' ny Fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly, hoy izy, dia tahaka ny namelana ny fora ho mbola hataon' ny Jiosy izay Kristiana, ary ny tsi-fitovian' ny hanina madio sy ny tsimadio hatramin' ny andro sasany; fa ireny fomba ireny dia navela aloha noho ny fitiavan' ny Jiosy azy. Kanefa kosa mora hita ny valin' izany; fa ny fora sy ny tsi-fitovian' ny hanina dia fomba araka ny Lalàna, dia navela hatramin' ny andro sasany ho mbola tandreman' ny Jiosy izay nino; fa ny Fanasan' ny Tompo kosa dia tsy mba fomba notendren' ny Lalàn' i Mosesy, fa zavatra vao notendren' i Kristy hotandreman' ny olona izay tia Azy. Ary hoy ny sasany koa: "Ny tenin' ny Tompontsika angamba dia nokasainy ho fananarana fa tokony ho masina sy madio ny fihinanan' ny mpianany ny haniny isan-andro." Nefa kosa, hoy isika: Tsy mba tahaka ny fanasana na sakafo ataontsika isan' andro tsy akory ny Fanasan' ny Tompo; ny mpianatra *niara-niangona* mba hamaky mofo; izay noana dia nasaina hihinan-kanina tao an-tranony, fa nanana trano hihinanany sy hisotroany izy (1 Kor. xi. 22). Koa aoka hitandrina tsara isika fandrao manao tsinontsinona ny didin' i Kristy, fa tsy manantsafidy isika izay harahina ary izay tsy harahina.

2.—*Ny nandraisan' ny Apostoly sy ny fiangonana nahoriny ny Fanasan' ny Tompo no tokony harahintsika.* Ny tenin' i Paoly ary ny tantara ao amin' ny Asan' ny Apostoly no manamarina izany; ary raha fomba napetrany, ka tsy nisy teny izay nampitsahatra izany, na zavatra hafa izay toa mampiseho fa tsy sitrapon' ny Tompo intsony ny fandraisana azy, dia tokony hanaraka ny nataon' ny Apostoly hiany isika ka mandray azy mandraka ankehitriny.

Ary mba ho hitantsika izay fanaon' ny Fiangonana taoriana kelin' ny andron' ny Apostoly, indro misy teny nosoratan' i Justin Martyr, mpitantara malaza, milaza izay fanao tamin' ny nandraisan' ny Kristiana ny Fanasan' ny Tompo tamin' ny taona voalohany amin' ny sentory faharoa (A.D. 100—125). Hoy izy ao amin' ny *Apologia Voalohany:* "Amin' ny andro atao hoe Alahady, izay rehetra miara-monina ao amin' ny tanàna iray, na tany iray, miangona amin' ny fitoerana iray, ary ao no vakina ny tantara nosoratan' ny Apostoly ny soratry ny mpaminany; ary rehefa tapitra ny famakian-teny, dia mitory teny ny mpandaha-draharaha (na mpitandrina) ka mananatra sy mamporisika ny olona hanaraka izay tsara rehetra. Ary raha vita izany, dia mitsangana ka mivavaka ny olona rehetra; dia misy mofo sy divay ary rano entina, ary ny mpitandrina manao fivavahana sy fisaorana amin' ny fanajana, ary ny fiangonana mamaly hoe 'Amena.' Dia anaterana ny olona rehetra izay [mofo sy divay] efa nanaovana fisaorana, ary ny diakona mitondra azy koa ho amin' izay sendra tsy tonga tao. Ary ny manan-karena dia manome vola araka izay zakany; koa izay vola voangona dia atolotra amin' ny mpitandrina, ary izany no anomezany fiantrana ny mpitondratena sy ny kamboty, mbamin' izay marary na ampahorina, ary izay afatotra sy ny vahiny, dia izay rehetra tokony hiantrana."

3.—*Ny Kristiana ankehitriny dia tahaka ny Apostoly, ary manana izay tokony hahatsiarovany an' i Jesosy Kristy.* Raha ny Roa ambin' ny folo lahy sy ny olona maro niarabelona taminy, izay efa nahita maso an' i Jesosy, no nahazo soa tamin' ny nandraisany ny Fanasan' ny Tompo, dia mainka zavatra mahasoa antsika, izay tsy nahita an' i Jesosy teo amin' ny nofo, izany. Fa ny fon' ny Kristiana aza malaky manadino hiany, ka dia mety raha izay hampahatsiaro antsika Azy no tandremana; dia mahazo fahasoavana sy fitahiam-panahy tokoa isika amin' ny fandraisana ny Fanasan' ny Tompo amin' ny fo feno fitiavana an' i Kristy Mpamonjy sy Mpanavotra.

VII.—Ny Fomba fanao tokony harahina amin' ny fandraisana ny Fanasan' ny Tompo. Maro samy hafa sady tsy mitovy be hiany ny fomba arahin' ny fiangonana samy hafa, na izay samy Protestanta hiany aza, raha ny Fanasan' ny Tompo no heverina.

Tsy mahasoa antsika eto ny mihevitra sy ny mandinika ny fomba maro arahin' ny fiangonana Katolika Romana sy Grika ary ny sasany amin' ny fanaovany ny 'lamesy;' satria araka izay efa naseho teo aloha, ny loha-hevitra lehibe izay tokony ho nokasain' i Jesosy Tompo ho azontsika tamin' ny nanendreny io Fanasana io efa novan' ireo fiangonana ireo ho zavatra hafa avokoa. Ny *fanasana* efa novany ho *fanatitra;* ny

avotra vitan' i Kristy *indray mandeha*, raha manatitra ny tenany hanafaka ny otan' ny olombelona, dia ataon' ireo fiangonana ireo ho toa tsy tanteraka sady tsy ampy, fa *areriny sy ataony indray isan' andro* izany, hoy izy, amin' ny lamesy; ary ny *mpitandrina* ny fiangonana efa novany ho *mpisorona*, izay manatitra fanatitra ho an' ny heloky ny olona, hoy izy, sady tonga mpanelanelana amin' ny Kristiana sy ny Andriamaniny. Noho izany rehetra izany, dia ataontsika fa diso hevitra be dia be ireo fiangonana voalaza teo ambony ireo sady efa nivily lavitra tamin' ny finoana marina.

Fa ny amin' izay fanaon' ny fiangonana voalohandohany, raha mbola tsy tafiditra loatra ny hevi-diso, mbamin' izay fanaon' ny fiangonana Protestanta samy hafa amin' ny fandraisany ny Fanasan' ny Tompo ankehitriny, dia mety hodinihina kely izany.

Efa nasehon' ny mpanoratra sasany fa ny fomba narahin' ny fiangonana voalohany, hatramin' ny telon-jato taona aza taorian' ny andron' ny Apostoly, dia nifanaraka indrindra, raha ny zavatra maro no heverina, tamin' ny fomba narahin' ny Jiosy tamin' ny nitandremany ny Paska. Maro samy hafa ny *liturgy* (na boky misy ny teny voavaky sy ny vavaka ary ny hira fanaon' ny fiangonana voalohandohany) izay maharitra mandraka ankehitriny ka azo dinihina sy ampitahaina. Ary raha ny tontalin-kevitr' izy ireo no tadiavina, dia hitantsika fa izao no fomba narahin' ny ankabiazan' ny fiangonana Kristiana tamin' ny nitandreman' ny Fanasan' ny Tompo: —

Voalohany, nisy teny voavaky avy tamin' ny Lalàn' i Mosesy sy ny Mpaminany; dia nihira Salamo izy, ary nony novakina teny roa indray, dia ny anankiray avy tamin' ny Filazantsara, ary ny anankiray avy tamin' ny Epistily, dia nisy tori-teny, narahin' ny vavaka sy ny tso-drano. Dia nirava ny olona izay tsy mpandray. Dia niantomboka ny fivavahana izay fanao tamin' ny Fanasana indrindra, ary izao no filaharan' izany: Vavaka fohifohy maromaro ho an' ny Fiangonana eran' izao tontolo izao mbamin' ny bisopiny sy ny mpitandrina ary ny diakona; ho an' ny Kristiana rehetra mpiasa ho an' Andriamanitra, sy ho an' ny tanora, ny marary, sy ny fahavalo, ary ho an' ny mpanjaka sy ny mpanapaka rehetra. Fahatsiarovana sy fisaorana ho an' ny olona tsara fanahy rehetra, dia ny patriarka, ny mpaminany, ny Apostoly, sy ny maritiora, etc., etc. Fangatahana ho an' ny vokatry ny tany; ary ny tso-drano sy fisaorana. Fametrahana eo amboniu' ny latabatra ny mofo sy ny divay sy ny rano; fangaroharon' ny divay sy rano; fiantsoana ny mpandray hisaotra sy hidera an' Andriamanitra; fisaorana noho ny voninahitr' Andriamanitra, izay derain' ny anjely sy ny arikanjely, ny serafima sy ny kerobima, mbamin' ny ankamaroan' ny any an-danitra; fisaorana noho ny fahalehibiazan' Andriamanitra sy ny nahariany izao rehetra izao tamin' ny Zanany Lahi-tokana, sy noho ny nanaovany ny andro sy ny alina ary ny masoandro sy ny volana amin-kintana; noho ny namonjeny ny Zanak' Isiraely avy tany Egypta, sy ny nitondrany azy tany an-efitra, ary ny nampidirany azy tao Kanana. Fisaorana lavalava noho ny asa nataon' i Jesosy Kristy; ny nahatongavany taty an-tany, ny nandehandehanany nanao soa, ny nampianarany ny famonjena noho ny avotra nataony tamin' ny nahafatesany tamin' ny hazo fijaliana.

Ary nony vitan' ny bisopy na ny mpitandrina izany rehetra izany, dia nandray ny mofo izy ary nanonona izao teny izao: —

"Fa tamin' ilay alina namadihana Azy, dia nandray mofo tamin' ny tanany masina sy tsy voaloto Izy, dia niandrandra Anao, Andriamaniny sy Rainy, dia novakiny ka natolony ny mpianany, ary hoy Izy: Ity no zava-miafina (*mysteria*) amin' ny Fanekena Vaovao; mandraisa aminy ka hano; ity no tenako, izay voavaky ho an' ny maro ho famelan-keloka."

Dia nandray ny kapoaka izy ka nanao hoe:

"Dia araka izany koa, nandray ny kapoaka Izy dia nangaro divay sy rano teo aminy, ka nankamasina azy, dia natolony azy ka nataony hoe: Sotroinareo rehetra ity; fa ity no rako, izay alatsaka ho an' ny maro ho famelan-keloka: izao no ataovinareo ho fahatsiarovana Ahy. Fa na oviana na oviana hianareo no mihinana itony mofo itony sy misotro amin' ity kapoaka ity, dia manambara ny fahafatesako mandra-pihaviko. Koa tsarovanay ny niaretan' i Kristy sy ny nahafatesany, sy ny nitsanganany tamin' ny maty sy ny niverenany tany an-danitra ary ny hiseboany indray."

Dia naingain' ny mpitandrina eo amboniu' ny latabatra ny mofo sy ny divay; dia nangataka ny Fanahy Masina hanamasina sy hitahy ny fandraisana ny fanasana izy, ary nanao fisaorana sy fankalazana ny Trinitata Masina.

Rehefa vita izany, dia namaky ny mofo ny mpitandrina ka nandray izy sy ny diakona, dia natolony amin' ny mpandray. Ary nony nihira Salamo anankiray ny olona, dia nataon' ny mpitandrina ny tso-drano, dia nirava ny fiangonana.

Hitantsika ary amin' izany teny nalaina tamin' ny boky atao hoe *Liturgy Klementina* izany izay fanaon' ny Fiangonana tamin' ny sentory faharoa. Tamin' izany andro izany aza efa niseho kely sahady ny hevi-diso sasany, izay nitombo sy nandroso kokoa tamin' ny andro manaraka. Kanefa kosa, ny ankabiazan' ny fombam-pivavahana fanao tamin' izany efa tsy niova loatra angamba hatramin' ny andron' ny Apostoly aza, sady mitovitovy amin' ny fanaontsika sy ny fanao

**arahin' ny fiangonana Protestanta ankehitriny.** (**Ary ao anatin' ny teny** Latina fanao amin' **ny** lamesy aza, dia hita ny ankabiazan' ny teny voalaza teo, saingy efa nampiana fomba fanao maro koa izay manafina sy manamaizina izay heviny marina.)

Koa raha misy manao hoe: Inona moa ny fanao tokony harahina mbamin' ny teny tokony hovakina sy hotononina mba hahatonga izay ataontsika ho Fanasan' ny Tompo marina? dia izao angamba no valin' izany fanontaniana izany: Rehefa voavoatra tsara ny mofo sy ny divay, ny mpamaky mofo tokony hanonona ireo teny nolazain' i Jesosy Tompo izay voasoratry ny mpanoratra ny Filazantsara, na izay voasoratr' i Paoly; ary raha amin' ny fo marina sy mino izy no mangataka ny fitahian' Andriamanitra sy ny fanampian' ny Fanahy Masina, mba ho fahatsiarovana an' i Kristy sy ho tena fiombonana aminy izay atao amin' izany, dia mahazo matoky tsara isika fa manaraka ny hafatry ny Tompo sady manao araka ny teniny hoe: "Izao no ataovinareo ho fahatsiarovana Ahy;" ary, "Fa na oviana na oviana hianareo no mihinana itony mofo itony sy misotro amin' ny kapoaka dia manambara ny fahafatesan' ny Tompo hianareo mandra-pihaviny."

Ary fanampin' izany, dia mety koa raha ampiana teny hafa avy amin' ny Soratra Masina sy vavaka ary hira, araka izay voalahatra ao amin' ilay boky vita porinta atao hoe "*Teny fanao amin' ny Fanambadiana ........ ary ny Teny mety hovakina raha misy hatao Batisa, sy amin' ny Fanasan' ny Tompo.*" Miendrika hodinihina koa ny fanao voalahatra ao amin' ny boky fivavahana fanao amin' ny Church of England, ary ny boky litorgikaly fanao amin' ny fiangonana Protestanta hafa koa. Vakio koa *Ny Sakaizan' ny Mpitandrina*, pp. 99—108.

Raha mba manaraka ny teny voalahatra ao ny mpitandrina fiangonana atỳ amintsika, dia ho hitan' ny mpandray mazava tsara ny anton' izay ataony, ary ny Fanasan' ny Tompo dia ho tonga fiombonana amin' i Kristy Tompo tokoa, sady hahazoany herimpanahy sy fahasoavana izay handrosoany amin' ny fanarahana an' i Jesosy Mpamonjy. —J.P. SY J.S.

**FANÀTITRA na FANALAMBOADY.** Ny zavatra naterin' ny Jiosy ho fanatitra ho an' Andriamanitra dia azo zaraina ho roa toko lehibe, dia ny zavatra manan' aina, ary ny tsy manan' aina. Tamin' ny zava-manan-aina, dia nisy biby dimy karazana izay naterina, dia omby sy ondry sy osy sy voromailala ary domohina. Ary ny zavatra tsy manan' aina kosa, dia ny fahafolon-karena sy ny voaloham-bokatra, ary ny lafarina sy divay sy diloilo sy zava-manitra ary sira. Ny biby nasain' ny Lalàna ho mety hatao fanatitra dia izay mahasoa ny olona indrindra sady mora azo, ary izay tsara hohanina; ary ny vorona koa, dia izay malemy fanahy avy amin' izay manao andiany ary izay mitoetra mitokana. Nasaina ho tsy tokony hisy pentimpentina na tsiny no naterina (Lev. xxii. 17-25), fa izay tsara indrindra. Tsy mety raha tanora loatra, na antitra loatra izy; fa tsy tokony ho latsaka noho ny havaloana (Eks. xxii. 30; Lev. xxii. 27), ary matetika biby iray taona no nasaina haterina (Nom. xxix. 29; Lev. ix. 3). Araka ny lovan-tsofina tanan' ny Raby, tsy mba fanao ny manatitra omby izay nihoatra noho ny telo taona; ary izany dia tahaka ny didy nomena tamin' i Abrahama (Gen. xv. 9). Ny ankabiazan' ny fanatitra lazain' ny Lalàn' i Mosesy dia izay nasaina haterina satria didin' i Jehova izany, ary ny fotoana hanaterana azy dia araka ny Lalàna koa; nefa nomena toky koa izay rehetra nanatitra zavatra sitra-po (Lev. vii. 16; xix. 5). Fa ny amin' ny biby naterina, ny manolotra azy ho amin' Andriamanitra, sy ny mametra-tanana aminy, ary ny mandatsaka ny rany sy mamono azy, dia tsy azo navela izany tamin' izy rehetra. Ary ilay olona nanatitra azy dia nitondra ny biby tao amin' ny vavahadin' ny Kianjan' ny Tabernakely, ary teo izy no nanatitra azy tamin' Andriamanitra tamin' ny nametrahana ny tanany, ho avotra noho ny fahotany, na ho fisaorana noho ny soa efa azony (Lev. i. 3, 4; iii. 1, 2; iv. 4). Ary ny anton' ny fametrahantanana, hoy ny Raby, dia mba hampiseho fa ny heloky ny mpanatitra nafindra ho amin' ny biby nateriny. Fa ataon' ny sasany anefa fa ny manendry sy manokana azy ho an' Andriamanitra no tokony ho hevitr' izany indrindra.

I.—NY FANATITRA NISY RA, DIA NY ZAVAMANAN-AINA. Dia hoheverina ireo araka ny halehiben' ny hevitra ao aminy tsirairay. Efatra samy hafa izy, ka samy nitokana ho azy, nefa nifandray hevitra; samy nampianatra hevitra iray izy rehetra; ary anefa, samy nampianatra hevitra hafa koa izay nitokana ho azy. Ary azo zaraina ho roa toko indray izy efatra; dia (1) izay naterina hahazoana ny fahasoavana sy ny famindram-pon' Andriamanitra, ary (2) izay naterina rehefa azo izany. Ny fanatitra noho ny ota sy ny fanati-panonerana no toko voalohany amin' ireo, ary ny fanatitra odorana sy ny fanatipihavanana no faharoa.

1.—*Ny Fanatitra noho ny Ota* dia naterina hatao fanavotana noho ny ota, na hahazoana famelana noho ny ota; ary ny biby naterina no noheverina ho tena ota nataon' ny nanatitra azy, fa nitondra niala na nanaisotra ny fahotany, ka dia tandindon' ny Fanatitra Lehibe, dia Jesosy Kristy Tompo, Izay avotra noho ny helok' izao tontolo izao; zahao Jao. i. 29; 2 Kor. v. 21; 1 Jao. ii. 2. Ny ran' ny biby latsaka tamin' izany nanambara fa miendrika ny ho faty ny mpanota, nefa ny biby

**naterina no neken' Andriamanitra ho solon' izany. Ary dia nanambara koa izy "fa raha tsy misy ra alatsaka,** dia tsy misy famelan-keloka." Koa *fanavotana* sy *fanaorampiharanana* no hevitra lehibe nokasaina **hampianarin'** ny Fanatitra noho ny Ota; **ary amin' izany, ny** *famafazan-dra* no fomba **natao mandrakariva** niaraka taminy. Ny **biby naterina tamin' ny** Fanatitra noho ny Ota dia izao: vantotr' ombilahy ho an' ny mpisoronabe, izay solon' ny firenena (Lev. iv. 3); ary vantotr' ombilahy koa ho an' ny vahoaka rehetra, mbamin' ny mpisorona rehetra (iv. 13, 14); sy osilahy ho an' ny mpanapaka (iv. 23); sy osivavy na ondrivavy ho an' ny anankiray tamin' ny vahoaka (iv. 28, 32; v. 6), na domohina roa na zana-boromailala roa, raha sendra tsy zakany ny vidin' ny ondry na osy (v. 7); ary raha tsy zakan' ny manatitra aza izany, dia nahazo nitondra lafarina tsara kely izy (v. 11, 12). **Ary dia natao toa ambaratonga midina izany, araka ny toetry ny** nanatitra azy, angamba mba **hampianatra fa araka ny halehibeny sy ny fahalalan' ny mpanota, dia toy izany ny haleliiben' ny helony. Raha naterina** ho an' ny **mpanapaka na ho an' ny** anankiray tamin' ny **vahoaka ny Fanatitra** noho ny Ota, ny rany dia natete teo amin' ny tandroky ny alitara (iv. 7, 25); fa raha ho an' ny mpisoronabe na ny vahoaka rehetra kosa izy, dia nentin' ny mpisoronabe tao amin' ny Fitoerana Masina, ary nafafiny impito teo anatrehan' i Jehova, teo anoloan' ny lamba efitra, ary notentenany ra ny tandroky ny alitara fandoroana ny ditin-kazo manitra (iv. 5-7); ary ny ra sisa dia naidina teo am-bodin' ny alitara varahina. Tamin' ny Andro Fanavotana Lehibe dia nisého mazava indrindra ny anton' ny Fanatitra noho ny Ota, fa ny rany no nentin' ny mpisoronabe tao anatin' ny Fitoerana Masina Indrindra, ary nafafiny nanatrika sy teo ambonin' ny Fitoerampamindram-po, dia ny rakotry ny Fiara (Lev. xvi.); ka dia tandindon' ny nidiran' i Kristy, **Mpisorona Lehibe** indrindra ho **antsika,** tao amin' ny lanitra tokoa, tsy nitondra ny ran' ny osy na zanak' omby, fa ny ran' ny tenany, hahazoany fanavotana mandrakizay ho antsika (Heb. ix. 12).

Tamin' ny nanaterana ny Fanatitra noho ny Ota, ny *tavíny* hiany, dia izay noheverin' ny Jiosy ho *tsara indrindra*, no nodorana teo ambonin' ny alitara (Lev. iv. 8-10, 25, 31, 35), ho famantaran' ny fanokanana ho an' Andriamanitra, dia zavatra nomena an' i Jehova, ary nodiovin' ny fahamasinan' Andriamanitra. Ny nofon-kena sisa dia nohanin' ny mpisorona sy ny zanani-lahy (fa tsy mba nohanin' ny vadiny, na ny zanani-vavy izany) teo amin' ny Fitoerana Masina (vi. 25, 26; x. 16-20). Fa raha sendra nentina tao amin' ny Fitoerana Masina ny ra, ny hena rehetra dia nodorana teo ivelan' ny toby teo amin' **ny fitoerana madio (iv. 12, 21), fa noheverina** ho masina loatra izy, **ka tsy nohanin' ny** mpisorona aza. Ary noho izany, izay rehetra sendra nokasihin' ny Fanatitra noho ny Ota dia lasan' ny Tabernakely (vi. 27); ny lamba sendra nisy ny rany dia nosasana teo anatin' ny Fitoerana Masina; ny vilany tany nahandroana azy dia novakina, **ary** raha varahina izany, dia nofotsiana sy nosasana tsara izy (vi. 28, 29). Ary ny nihinanan' ny mpisorona ny hena dia tandindon' ny fihavanantsika amin' Andriamanitra eo an-tranony, rehefa tonga mpanompony sy sakaizany; zahao Sal. lxv. 4. Fa ny fanatitra izay manavotra amin' ny ota dia tonga fahavelomam' ny olon' Andriamanitra, sady ihavian' ny famelan-keloka sy ny fiainana izy. Ny fahotana nanaterana io fanatitra io dia *fahotana natao noho ny tsi-fitandremana*, fa *tsy* mba noho ny *ota sahisahy sy iniana*, fa toa *fikomiana tamin' Andriamanitra* **izany** (iv. 2, 22, 27); **dia tsy nisy fanatitra voatendry hanavotra izany, fa fahafatesana** hiany no valiny; zahao **Heb. x.** 26, 27.

**Ny fotoana nanaterana ny Fanatitra noho** ny Ota dia isam-bolana, **raha tsinana ny** volana (Nom. xxviii. 11-15), **sy tamin' ny** Paska sy ny Pentekosta **sy ny Fanasan' ny** Trompetra sy ny Tabernakely (xxviii. 22, 30; xxix. 5, 16, 19, 22, 25, 31, 34, 38), **ary** tamin' ny Andro Fanavotana.

2.—*Ny Fanati-panonerana*; zahao **Lev. v.** 14—vi. 7; vii. 1-7. Nitovitovy hiany io fanatitra io sy izay naterina noho ny ota, na ny ota nanaterana azy roa no heverina, na ny fomba nanaterana azy. Ny biby nasaina hovonoina hatao Fanati-panonerana dia vavy avy tamin' ny vantotr' ondry na osy, na ondrilahy (v. 6, 15, 18; vi. 6), izay *notombanan'* ny mpisorona; ary niaraka taminy nisy *sazy* nomena, araka ny hadisoana efa natao (v. 15-19). Ny ra dia nafafy, ny tavy nodorana teo an-ilan' ny alitara, ary ny nofony dia nohanin' ny mpisorona teo amin' ny Fitoerana Masina. Ny fahotana tokony ho nanaterana io fanatitra io dia lazaina marimarina: fahadisoana ny amin' ny zava-masina; ary lainga ny amin' ny zavatra efa noraisina ho fampitanana; **ary** halatra mbamin' ny fitaka; ary lainga sy fitaka ny amin' izay zavatra efa very nefa hita indray (v. 15; vi. 1-4).

Ny nanombanan' ny mpisorona ny biby dia zavatra natokana ho amin' ity Fanati-panonerana ity, ka tsy mba natao tamin' ny fanatitra hafa. Ny biby dia naterina hatao soa avaly, satria toa nangalatra tamin' Andriamanitra ny olona diso, raha nanota izy; ary niaraka tamin' izany dia nandoa sazy koa izy, ho valin' ny ratsy nataony tamin' ny olona efa nanaovany izany. Koa io fanatitra io nokasaina hampihevitra sy hampianatra ny Jiosy fa zavatra halan' Andriamanitra ny halatra sy ny lainga ary ny tsi-fahatokiana, fa izay diso tamin'

ny zavatra toy izany tsy maintsy hanao izay tratry ny ainy hanonitra nohon' ny ratsy efa nataony. Ary izany no nanokana azy tamin' ny Fanatitra noho ny Ota. Ny Fanatitra noho ny Ota nampiseho ny ota ho *heloka* tsy maintsy hanaovana *fanavotana;* fa ny Fanati-panonerana kosa nampiseho azy ho *kolatra* tsy maintsy hanaovana *fanonerana.*

3.—*Ny Fanatitra Odorana;* izay natao hoe koa, 'voadotra avokoa,' 'tanteraka,' etc., mba hanavaka azy amin' ny fanatitra hafa, izay nandoroana ny taviny hiany. Ary izany no fototr' io fanatitra io, fa tandindon' ny fanaterana ny tena ho amin' Andriamanitra avokoa izy. Ny Fanatitra odorana dia fanaon' ny olona tsara fanahy talohan' ny nanomezana ny Lalàn' i Mosesy; fa izy no naterin' i Abela sy Noa sy Abrahama ary ny Jiosy, raha mbola tany Egypta izy (Gen. iv. 3, 4; viii. 20; xxii. 2, 7, 8, 13; Eks. x. 25). Ary ny firenena izay tsy Jiosy nanatitra azy koa: dia Joba sy Jetro ary Balaka (Job. i. 5; xlii. 8; Eks. xviii. 12; Nom. xxiii. 3, 15). Ny Fanatitra odorana hiany no azo naterina tokana, araka ny Lalàna; fa ny fanatitra hafa rehetra dia tsy maintsy nampombaina Fanatitra odorana niaraka taminy. Io fanatitra io dia fanao isa-maraina sy isan-kariva (Nom. xxviii. 3); ary araka ny halehiben' ny fotoana—na isan-kerinandro, na isam-bolana, na isan-taona—dia nitombo ny isan' ny Fanatitra odorana izay naterina (xxviii.). Ary afa-tsy izay nasaina haterina mandrakariva ho amin' ny vahoaka rehetra, dia azon' ny olona tsirairay naterina izy, ho fanatitra sitrapo (Sal. li. 18, 19), na ho fanalana ny voady natao (lxvi. 13-15), na mba hahatanteraka ny Lalàna ny amin' ny zavatra sasany. Koa izao no nanaterana Fanatitra odorana: raha nisy Nazirita sendra voaloton' ny faty, ary rehefa tanteraka ny fotoana nivoadiany (Nom. vi. 11, 14); ary raha nisy koa nodiovina tamin' ny habokana na ny fitsihan-dra (Lev. xiv. 19, 20; xx. 15); ny vehivavy teraka (xii. 6, 8); ary ny mpisoronabe tamin' ny Andro Fanavotana (xvi. 27); dia nisy Fanatitra odorana naterina ho azy rehetra niaraka tamin' ny Fanatitra noho ny Ota. Io fanatitra io hiany no azon' ny Jentilisa naterina. Ny biby naterina dia lahy mandrakariva; ary rehefa nentin' ny nanatitra azy teo amin' ny vavahadin' ny Tabernakely, dia nametrahany ny tanany teo amin' ny lohany izy, dia novonoina. Ny rany dia nafafin' ny mpisorona nanodidina ny alitara, ary ny faty nodorana avokoa, afatsy ny hoditra, fa anjaran' ny mpisorona izany.

Ary raha anontaniana izay hevitr' ity fanatitra ity indrindra ka nanokana azy tamin' ny fanatitra hafa, dia angamba azo lazaina fa ity dia fanatitra nohon' ny ota heverina *an-kapobeny,* fa tsy nohon' ny ota tsirairay, tahaka ny Fanatitra noho ny Ota sy ny Fanati-panonerana. Tsy mba naterina ity mba hampiverina sy hampitoetra indray ao amin' ny faneken' i Jehova izay olona efa niala tamin' izany noho ny hadisoany, fa naterin' izay nahalala fa efa nitandrina ny fanekena; ka dia nilaza ny fisaorany sy ny fanetreny tena isa-maraina sy isan-kariva izy. Ary ity fanatitra ity nampianatra koa fa tsy mahazo manatona an' Andriamanitra ny olona raha tsy toy ny mpanota manaiky fahotana izy. Ary angamba ny nandoroana ny nofo *rehetra* teo ambonin' ny alitara dia nanambara ny anateran' ny mpivavaka ny tenany avokoa ho an' Andriamanitra—fanahy sy aina ary tena; zahao ny tenin' i Paoly ao amin' ny 1 Tes. v. 23; Rom. xii. 1; xiv. 7-9.

4.—*Ny Fanati-pihavanana* (Lev. iii.). Ny biby hatao io fanatitra io dia azo nalaina tamin' ny omby, na ny ondry, na ny osy, na lahy na vavy. Ny rany dia nafafy nanodidina ny alitara, ary ny taviny izay manarona ny taovany, mbamin' ny voany roa, no nodorana. Niaraka tamin' io fanatitra io nisy mofo tsy misy masirasira voaharo diloilo, sy mofo manify tsy misy masirasira, ary mofo natao amin' ny koba tsara voaendy sady voaharo diloilo, ary mofo misy masirasira koa (Lev. vii. 12, 13). Ny tratran' ny biby, rehefa nahevaheva teo anatrehan' i Jehova, ary ny sorony, rehefa nasandratra teo anatrehan' i Jehova, dia anjaran' ny mpisorona (vii. 31-34); fa ny hena sisa dia nohanin' ny nanatitra azy; ka tsy navela hisy ho tra-maraina (vii. 15; xxii. 30).

Raha ny teny ao amin' ny Lev. vii. 11-21 no dinihina, dia toa nisy antony lehibe telo ny Fanati-pihavanana: dia (1) mba hanao fisaorana, sy (2) ho fanalana voady, sy (3) ho fanatitra sitra-po. Koa dia hita marimarina fa izay nanatitra azy dia *tsy maintsy ho efa nihavana tsara tamin' Andriamanitra,* ka efa nanao fanavotana tamin' ny ota fantany. Ary ny anton' ny nanaterana azy, araka izay lazain' ny anarany hiany, dia ny *hampiheritra tsara sy hampitoetra ny saina fa sady marina no efa azo tokoa* ny fiadanana sy ny fihavanana ary ny fifaliana avy tamin' izany. Ary koa, izay nanavaka ity fanatitra ity tamin' ny hafa dia *ny fanasana* izay niaraka taminy, dia ny nihinanan' ny mpanatitra sy ny havany ny hena naterina, fa fanambarana ny fihavanana indrindra izany. Koa dia hitantsika fa ny Fanati-pihavanana nanaraka sady nahatanteraka tsara ny fanatitra hafa voalaza teo. Voalohany, dia nisy ny Fanatitra noho ny Ota mbamin' ny Fanati-panonerana, izay nilaza fahafahana amin' ny ota sy avotra ho azy; ary nanaraka izany, dia ny Fanatitra odorana, fa rehefa vita ny avotra, dia mahazo manolotra ny tenany ho an' Andriamanitra ny mpanota: ary manaraka izany indray, dia ny Fanati-pihavanana,

milaza ny fiadanana sy ny fifaliana izay vokatry ny famelan-keloka; vakio Rom. v. 1, 2. Ny amin' ny filaharan' ireo fanatitra ireo, zahao ny teny milaza ny nanokanana an' i Arona sy ny zanany ho mpisorona (Lev. viii.), ary izay naterina ho an' ny vahoaka rehetra (ix.). Nisy fanao izay natokana ho amin' ny Fanati-pihavanana, fa tamin' izany hiany ny anjaran' ny mpisorona no *nahevahevа* sy *nasandratra* teo anatrehan' i Jehova. Fomba fanokanana izy roa: ny anankiray toa fahatsiarovana fa Andriamanitra dia ao amin' ny lanitra, ary ny anankiray koa nanambara fa Tompon' ny tany Izy. Indraindray toa naterina hatao fangatahana sy fifonana ny fanati-pihavanana; zahao Mpit. xx. 26; xxi. 4; 2 Sam. xxiv. 25.

*Ny Fanaterana ny Vantotr' ombivavy mena* (Nom. xix. 1-10) dia fanatitra mitokana ho azy, ary tokony holazaina kely etoana. Nisy vantotr' ombivavy, dia mena tokambolo, izay tsy nisy kilema na tsiny, sady tsy mbola niasa nefa be aina, nofidina ka naterina tany amin' ny mpisorona. Dia nentina teo ivelan' ny toby izy, ary novonoina toa zavatra maloto indrindra. Dia nafafin' ny mpisorona impito ny rany manatrika ny Tabernakely mba hanafaka ny heloky ny vahoaka. Ary dia nodorana avokoa ny fatiny, miaraka amin' ny hazo sedera—ohatry ny tsy mety levona, sy hysopa—ohatry ny fanadiovana, ary jaky—ohatry ny aina sy hafenony; ary rehefa levona ny faty, ny lavenona dia nangonina tsara sy notehirizina, ary naharo tamin' ny rano velona—ohatry ny aina koa izany—mba hafafy ho fanadiovana ny olona sendra nikasika ny fatin' olona. Dia natao hoe "rano fandiovana" izany; ary dia Fanatitra noho ny Ota io vantotr' ombivavy io, nefa natokana tamin' ny fanatitra hafa izy (9, 17). Koa tandindona sy ohatr' i Kristy avokoa izany, fa Izy dia maty teo ivelan' ny tanàna (Heb. xiii. 12) toa zavatra maloto tokoa, kanefa Izy hiany no ihavian' ny hery "hahadio ny fieritreretana amin' ny asa maty, mba hanompo ny Andriamanitra velona."

Ny *vavavaran' ny* Tabernakely no fitoerana notendrena hamonoana ny biby naterina (Lev. i. 3; ii. 2; iv. 4). Fa matetika tsy narahina izany, ary indraindray aza dia nisy fanatitra naterina teo amin' ny fitoerana hafa manaraka ny didin' Andriamanitra; zahao Mpit. ii. 5; vi. 26; xiii. 19; 1 Sam. xi. 15; etc. Ny "fitoerana avo" no tian' ny olona hanaterana fanatitra sy fanalamboady, na dia norarana aza izy fa tsy tokony hatao izany (2 Sam. vi. 13; 1 Mpan. iii. 2; 2 Mpan. xvii. 11). Zahao FITOERANA AVO.

II.—NY FANATITRA TSY NISY RA, DIA NY ZAVATRA TSY NANAN-AINA. Ary ireo azo zaraina ho maro, dia izao:—

1.—*Ny Fanatitra Hohanina* (Lev. ii.). Telo ny zavatra naterina tamin' izany: dia (1) koba tsara toto voaharo diloilo sy ditin-kazo mani-pofona; sy mofo tsy misy masirasira voaendy voaharo diloilo; ary salohimbary maitso avy tamin' ny voaloham-bokatra, nendasina tamin' ny afo ary nasiana diloilo sy ditin-kazo mani-pofona. Sira no nasaina haterina niaraka tamin' ny Fanatitra Hohanina rehetra (and. 13). Dia nalain' ny mpisorona mba hodorana teo ambonin' ny alitara izy rehetra, ary ny sisa dia an' ny mpisorona. Ny Fanatitra Hohanina dia tandindon' ny asa tsara, dia izay tokony hatolotra amin' Andriamanitra, rehefa voatolotra ny tenan' ny mpanatitra; fa ny *diloilo* angamba ohatry ny Fanahy Masina, Izay ihavian' ny asa rehetra izay tsara tokoa; ary ny *sira* dia famantaran' ny tsy mety ho lo sy ny faharetana ary ny fahatokiana; ary ny *ditin-kazo manitra* milaza fa nankasitrahan' Andriamanitra izy rehetra. Ny Fanatitra Hohanina dia naterina niaraka tamin' ny Fanatitra noho ny Ota sy ny Fanatitra odorana, fa indraindray kosa dia naterina natokana izy, nefa solon' ny Fanatitra noho ny Ota, raha izany (Lev. v. 11; Nom. xv. 4-6, 9).

Nisy Fanatitra Hohanina anankiray nasaina naterina raha nisy olona nanana ahiahy ny amin' ny vadiny: dia kobam-bary hordea, ampahafolon' ny efaha, fa tsy nisy diloilo na ditin-kazo manitra naterina niaraka tamin' izany (Nom. v. 15).

2.—*Ny Fanatitra Aidina*. Teny fohifohy hiany no milaza ity eo amin' ny Eksodosy (xxix. 40, 41; xxx. 9) sy Levitikosy (xxiii. 13, 18, 37), fa eo amin' ny Nom. xv. 1-12 dia lazaina maromaro. Ary ny anton' izany angamba dia satria tsy mba nokasaina haterina izy raha mbola tany an-efitra ny Zanak' Isiraely, fa tsy nanana tanim-boaloboka na divay tamin' izany izy; fa hoy ny teny milaza ny lalàna ny amin' ny fanatitra aidina: "Raha tonga any amin' ny tany honenanareo," dia hatao toy izao ary toy izao. Ny divay naterina dia araka ny halehiben' ny biby naterina niaraka taminy; ary toa naidina daholo izy, fa tsy mba navela hisotro divay ny mpisorona, raha efa hiditra eo amin' ny Tabernakely izy (Lev. x. 9). Izay fitoerana nanidinana azy tsy mba voalaza, fa angamba teo *ambonin' ny fanatitra* rehefa tafapetraka teo amin' ny alitara izany. Mifanaraka amin' izany koa ny tenin' i Paoly, izay nanohatra ny tenany tamin' ny Fanatitra Aidina, fa hoy izy: "Eny, na dia haidina ho Fanatitra Aidina eo amin' ny fanatitra sy fisoronan' ny finoanareo aza aho, dia faly ka miara-mifaly aminareo rehetra" (Fil. ii. 17).

3.—*Ny Fanatitra Ditin-kazo manitra*. [DITIN-KAZO MANITRA.]

4.—*Ny Voaloham-bokatra*. [VOALOHAM-BOKATRA.]

5.—*Ny Voaloham-teraka*. [ZOKY.]

6.—*Ny Fahafolon-karena.* [FAHAFOLON-KARENA.]

(Ireo zavatra efa-karazana ireo dia azo atao hoe fanatitra; nefa kosa, satria misy manavaka azy amin' izay efa voalaza teo, dia helazaina eo amin' ny filaharany avy izy.)

7.—Ny vola sy ny hazo amam-bato, ary ny volamena sy volafotsy nanaovana ny Tabernakely sy ny Tempoly sy nanamboarana azy, dia azo hatao hoe isan' ny fanatitra koa; fa nankasitrahan' i Jehova izy, raha sitra-po no nanaterana azy.

III.—NY TANTARAN' NY FIVAVAHANA NISY FANATITRA tokony hoheverina kely.

1.—*Tamin' ny andro talohan' ny Lalàn' i Mosesy.* Vitsy hiany ny teny milaza izany. Ny fanatitra lazaina voalohany indrindra dia izay naterin' i Kaina sy Abela (Gen. iv. 3-5). Natao hoe "fanatitra" izy roa, fa izay naterin' i Abela dia ny zava-manan-aina, ary angamba nodorana avokoa tamin' ny afo avy tany an-danitra izy. Fa izay naterin' i Kaina kosa dia vokatry ny tany hiany. Manaraka izany tsy misy fanatitra lazaina raha tsy tonga tamin' ny andron' i Noa, izay naka tamin' ny biby madio rehetra sy ny vorona madio rehetra, ka nanatitra fanatitra odorana ho an' i Jehova (viii. 20, 21), dia nankasitrahan' i Jehova izany. Hitantsika koa fa fanaon' i Abrahama ny manorina alitara na aiza na aiza no nitobiany; fa teny iray (xv. 9) no milaza izay biby nateriny, dia vantotr' ombivavy sy osivavy sy ondrilahy, samy telo taona izy, sy voromailala ary domohina, ary natao fanatitra odorana izy ireo. Ny nanateran' i Abrahama an' Isaka dia fanatitra natokana ho azy, kanefa kosa lazaina fa fanatitra odorana no hateriny (xxii. 2-7). Jakoba nanatitra fanati-pihavanana rehefa vita ny fanekena nataony tamin' i Labana (xxxi. 54). Ary toy izany no nokasain' i Mosesy haterin' ny olona tamin' izy niera tamin' i Farao handehanan' ny Isiraelita lalana hateloana any an-efitra; fa hoy izy: "Hianao no hanolotra eto antananay izay fanatitra odorana sy fanatitra hafa alatsa-dra haterinay ho an' i Jehova Andriamanitray" (Eks. x. 25). Ary tahaka izany koa no nataon' i Jetro (xviii. 12). Joba koa nanatitra fanatitra odorana hahafaka ny heloky ny zanany, ary ho an' ny sakaizany telo lahy (Job. i. 5); xlii. 8). Koa amin' izany, dia toa fanaon' ny olona tsara fanahy talohan' ny andron' i Mosesy ny manatitra fanati-pihavanana sy fanatitra odorana; nefa toa *fanatitra noho ny ota* ny faharoa tamin' ireo ka nanao fanavotana. Ny fanatitra aidina koa no fanao tamin' izany, fa Jakoba nanidina diloilo teo ambonin' ny tsangam-bato izay naoriny tany Betela (Gen. xxviii. 18; xxxv. 14).

Ny *Paska*, izay toa nampikambana ny andron' ny Patriarka sy ny andron' i Mosesy, dia zavatra mitokana ho azy. Nefa nisy izay nitoviany sy ny fanatitra maro izay nanaraka azy: fa nisy famafazan-dra, tahaka izay fanao tamin' ny fanatitra noho ny ota (Eks. xii. 7, 13); ny nofon' ny zanak' ondry dia natono, ka dia tahaka ny fanatitra odorana izy (8); ary ny nihinanana ny nofo dia tahaka izay fanao tamin' ny fanati-pihavanana (8, 9). [PASKA.]

2.—*Araka ny Lalàn' i Mosesy.* Ny niandohan' ny fomba vaovao nampianarin' ny Lalàna dia ny fotoana lazain' ny Eks. xxiv. 3-8, dia ny andro izay nanaovan' Andriamanitra fanekena tamin' ny Isiraely, ka dia nanaterana fanatitra odorana sy omby hatao fanati-pihavanana tamin' i Jehova, ary namafazan' i Mosesy ny ra teo amin' ny alitara sy ny bokin' ny fanekena ary ny olona. Nisy fanatitra nasain' ny Lalàna haterina, dia isan-andro sy isan-kerinandro sy isam-bolana ary isan-taona:—

(1) *Isan-andro* (marain-tsy hariva): dia ny fanatitra odorana sy ny fanatitra hohanina ary ny fanatitra aidina (Eks. xxix. 38-42; Nom. xxviii. 3-8); ary niaraka tamin' izany ny ditin-kazo manitra koa (Eks. xxx. 7, 8).

(2) *Isan-kerinandro:* dia tamin' ny Sabata, ary indroa toraka izay naterina isan-andro (Nom. xxviii. 9, 10). Ary manampy izany koa, dia ny Mofo aseho, izay toa karazan' ny fanatitra hohanina (Lev. xxiv. 5-9). Zahao MOFO ASEHO.

(3) *Isam-bolana:* dia vatotr' ombilahy roa sy ondrilahy iray ary zanak' ondry fito, hatao fanatitra odorana, ary koba tsara toto, telo ampahafolon' ny efaha voaharo diloilo, hatao fanatitra odorana, ary divay hatao fanatitra aidina; ary zanak' osy hatao fanatitra noho ny ota, etc. (Nom. xxviii. 11-15).

(4) *Isan-taona:* dia tamin' ny Paska sy ny Pentekosta sy ny Andro firavoravoana fitoerana an-trano Rantsan-kazo sy ny Andro firavoravoana fampanenoana Trompetra, ary ny Andro Fanaovam-panavotana. Zahao ny teny milaza azy tsirairay.

Ary fanampin' izany nisy fanatitra hafa nasaina haterina tamin' ny fotoana hafa koa, dia izao: (*a*) Tamin' ny nanadiovana ny vehivavy tera-bao (Lev. vii.). [FAHADIOVANA.] (*b*) Tamin' ny nanadiovana ny boka (Lev. xiv. 1-32). (*d*) Rehefa tapitra ny andro nitandremana ny voady nataon' ny ny Nazirita (Nom. vi. 9-21). [NAZIRITA.] (*e*) Tamin' ny nanadinana ny vehivavy nananan' ny lahy ahiahy (Nom. v. 11-31). Ary raha nisy olona ta-hanatitra zavatra sitra-po, dia azo natao izany.

3.—*Tamin' ny andro taorian' i Mosesy.* Taorian' ny andron' i Mosesy ny fanao amin' ny fanaterana fanatitra dia sahalahala tamin' izay fanao efa voalaza teo. Fa tamin' ny andro malaza anefa dia betsaka dia betsaka ny biby sy ny zavatra hafa naterina; dia tahaka izay nataon' i Solomona tamin' ny nitokanana ny Tempoly (1 Mpan. viii. 63), sy izay nataon' i Joiada rehefa maty

Atalia (2 Tant. xxiii. 18; zahao koa xxx. 22-24 sy xxxv. 11-19). Tokony hotsarovana anefa fa hatramin' ny andron' i Davida, dia tsy voatandrina loatra ny lalàna ny amin' ny fanatitra; ary raha toy ny hevitry ny sasany, dia navela tsy voatitra intsony ny fanatitra tamin' ireo efa-polo taona nirenirenen' ny Zanak' Isiraely tany anefitra; vakio Amo. v. 25, 26; Asa. vii. 42, 43.

IV.—Ny Niandohana sy ny Nihavian' ny Fanatitra noho ny Ota, etc. Tsy dia miray hevitra ny olon-kendry izay efa nandinika izany, fa mizara ho roa toko lehibe izy: fa ny sasany mihevitra fa nasain' Andriamanitra haterin' ny olona izy, ary ny sasany kosa manao hoe, fa hevitr' olona hiany no nanaterana azy tamin' ny voalohany, fa neken' Andriamanitra teo aoriana. Ary ny faharoa amin' ireo roa toko ireo maka ny teny maro ao amin' ny Salamo sy ny Mpaminany izay milaza ny tsi-fitiavan' Andriamanitra ny fanaterana ny biby (zahao Sal. i. 9, 14, 15; Isa. i. 11-13; Mik. vi. 6-8; etc.) mba hanamarina ny heviny. Nefa kosa, mora valiana izany: fa ireo teny ireo milaza fa tsy mba neken' Andriamanitra ny fanatitra raha natao *solon'* ny fanarahana ny didiny; ary izany hiany no heviny. Fa raha naterin' ny olona ho famantarana ny fitiavany an' Andriamanitra sy ny fahamarinana, dia nankasitrahany tokoa izy.

Ary izao hevitra izao efa nentin' izay mihevitra fa Andriamanitra hiany no nandidy ny olombelona hitondra fanatitra noho ny ota nataony:—(1) Fomban' ny firenena rehetra, na aiza na aiza, ny manatitra zavatra noho ny ota, ka dia toa avy amin' ny niandohana iray hiany izany. (2) Na dia fomban' ny firenena rehetra aza ny manao fanatitra noho ny ota, toa zavatra tsy tokony ho noheverin' ny olona fa ho tian' Andriamanitra ny mamono biby, izay tsy nanota, mba hahafaka ny hatezerany. Nefa kosa, raha ekena ho zavatra nampianarin' Andriamanitra tamin' ny voalohany izany, dia mora hita ny nanovany azy ho zavatra tsy tian' Andriamanitra, dia ny mamono olona, sy ny mamono zanaka, etc. (3) Ny nandidian' Andriamanitra ny olony (dia Joba sy Abrahama ary ny Jiosy, etc.) hanatitra ny fanatitra noho ny ota, raha nivavaka taminy izy, dia famantarana tsy azo lavina fa fomba notendreny hatramin' ny voalohany izany. (4) Ny fanatitra voalohany lazain' ny Baiboly (izay naterin' i Abela) dia nankasitrahan' Andriamanitra; koa angamba tsy dia tahaka izany, raha hevi-dravina nataon' olona hiany ny manatitra zavatra. (5) Ny teny eo amin' ny Heb. xi. 4 milaza fa tsaratsara kokoa ny fanatitra nataon' i Abela noho izay nataon' i Kaina, satria naterina tamin' ny *finoana* izany. Ka dia ny tenin' Andriamanitra hiany angamba no narahin' i Abela, fa tsy ny heviny fotsiny.

V.—Ny Fikambanan' ny Fanatitra maro lazaina eo amin' ny Testamenta Taloha ary ilay Fanatitra lehibe voalazan' ny Testamenta Vaovao. Ny manatitra zavatra hatao avotra noho ny ota dia fomba notendren' Andriamanitra; ary betsaka ny didy ao amin' ny Lalàn' i Mosesy ny amin' ny fanaterana azy. Nefa kosa, tsy ny fanatitra no noheverin' Andriamanitra loatra, fa ny hevitra lehibe nampianarin' ny fanatitra. Tandindon' ny fanokanana ny tena ho an' Andriamanitra ny fanatitra, fa mihoatra noho izany, dia nampianatra koa ny haratsian' ny ota sy ny fampijaliana izay tambin' izany. Ary nampiseho koa izy fa tsy maintsy hisy avotra atao noho ny fahotana alohan' ny amelan' Andriamanitra izany; ary fa eken' Andriamanitra ny anankiray ho solon' ny mpanota sy hahafaka ny helony. Ary izay nanatitra azy dia voadio tamin' ny fahalotoana eo ivelany izay avy amin' ny fahotana, ka dia nisaina indray ho isan' ny olon' Andriamanitra izy. Fa voalaza marimarina fa ny tenan' ny ota dia tsy mba azon' ny fanatitra nesorina, ka dia naverina matetika izy ireo (Heb. x.). Koa tsy hita avokoa ny hevitra lehibe ao amin' ny fanatitra rehetra raha tsy tsarovana fa *aloka sy tandindona* izy, ary nanondro an' i Jesosy Kristy, Izay "nanafaka ny heloka tamin' ny nanaterany ny tenany." Dia ambara marimarina izany ao amin' ny Test. Vao., indrindra fa ao amin' ny Epistily ho an' ny Hebreo. Fa ny fanatitra noho ny ota dia tandindon' i Kristy, "Izay tsy nahalala ota, nefa efa nataony ota hamonjy antsika" (2 Kor. v. 21); sy "Izay nitondra ny fahotantsika tamin' ny tenany teo ambonin' ny hazo" (1 Pet. ii. 24); ary Izay, rehefa tanteraka izany, dia mbola "masina, tsy misy tsiny, tsy misy loto, voasaraka amin' ny mpanota" (Heb. vii. 26); ary izay "nofony no tena fihinana" (Jao. vi. 55, 56), dia fihinana ho an' ny fisoronana masina. Ary ny fanati-panonerana dia tandindon' i Kristy, Izay "nanonitra izay tsy nalainy" (Sal. lxix. 4), ary nandoa ny trosa tamin' Andriamanitra noho ny ratsy nataon' ny olona, izay nanohitra Azy sy ny lalàny. Ary ny fanatitra odorana dia tanteraka tokoa teo amin' i Kristy, fa ny fiainany avokoa tety an-tany dia fanolorana ny tenany tamin' Andriamanitra, ary tanteraka izany tamin' ny nahafatesany. Ary ny fanati-pihavanana dia tanteraka tokoa teo amin' i Kristy, Izay nanao fihavanana noho ny rany teo amin' ny hazo-fijaliana, fa teo "Andriamanitra eo amin' i Kristy, nampihavana izao tontolo izao taminy;" fa raha ny ilany anankiray amin' ny nahafatesan' i Jesosy no jerena, dia toa fanatitra noho ny ota ka nanameloka (Rom. viii. 3), sy nanao avotra noho ny ota izany; fa raha ny ilany hafa kosa no jerena, dia famanbarana ny fikasan' Andriamanitra hilaza fihavanana amin' ny olona izy. Ny toko fahatelo amby dimam-polo amin' ny Boky nosoratan' Isaia

toa mampikambana ny fanatitra naterina araka ny Lalàna, sy ny nanateran' i Kristy ny tenany; ary ny Epistily ho an' ny Hebreo manambara ny hevitra sy ny anton' izy roa.—J.S.

**FANAVOTANA** (**Andro fanaovana**). Tsy nisy fombam-pivavahana voatendrin' ny Lalàn' i Mosesy izay nilaza rahateo ny amin' i Jesosy Kristy Mpanavotra marimarina noho izay natao tamin' ny Andro Fanavotana. Notendren' Andriamanitra voalohany izany rehefa maty ny zanak' i Arona roa lahy tamin' izy nanatitra afo tsy izy teo anatrehany, izay tsy navela hataony; ary ny antony mbamin' ny fomba fitandremana azy dia hita marina ao amin' ny Lev. xvi. sy xxiii. 26-32. Ny andro fahafolo amin' ny volana fahafito (Tizri) no fotoana fitandremana azy; ary ny antony dia mba hanambara ny fahotan' ny olona, sy hampiseho fa raha tsy misy ra alatsaka dia tsy misy famelan-keloka. Ary ny fomba natao ho fitandremana azy dia izao:—Nataon' ny olona rehetra ho tahaka ny andro Sabata sy ny fiangonana masina indrindra izy. Ary tamin' izany andro izany, dia indray mandeha hiany isan-taona, ny mpisoronabe no navelan' Andriamanitra hiditra tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra amin' ny Tabernakely. Ary rehefa nanasa ny tenany izy, dia niakanjo ny akanjo masina, izay hariry madinika fotsy avokoa, dia nitondra vantotr' ombilahy ho fanatitra odorana. Nateriny izany aloha noho ny fahotan' ny tenany sy ny ankohonany. Ary rehefa vita izany, dia nandray tamin' ny olona zanak' osy roa ho fanatitra noho ny ota izy, ary ondrilahy iray ho fanatitra odorana; dia fanatitra hanavotana ny vahoaka kosa izany. Ary dia nanatitra ny osilahy roa teo anatrehan' Andriamanitra teo an-ilan' ny varavaran' ny Tabernakely izy, sy nanao filokana ho azy. Ary ny filokana iray dia natao hoe 'ho an' i Jehova,' ary ny iray kosa dia 'ho an' ny osy halefa' (Heb. *Azazel*).

Ary manaraka izany ny mpisoronabe namono ny vantotr' ombilahy ho fanatitra noho ny ota hanaovana avotra ho an' ny tenany sy ny ankohonany. Ary ny ra no nentiny mbamin' ny vain' afo izay nalainy tamin' ny alitara, ary ny zava-mani-pofona torotoro madinika eran-tanan-droa. Dia niditra tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra izy; ny ditin-kazo manitra nataony teo ambonin' ny afo mba hiakatra eo anatrehan' ny Fitoerana famindram-po teo ambonin' ny Fiara ny setroky ny ditin-kazo manitra, mba tsy hahafaty azy ny fahatezeran' Andriamanitra.

(Ny 'Fitoerana famindram-po' dia ny rakotry ny vata natao hoe Fiaran' ny Fanekena, izay nisy ny sarin' ny kerobima na anjely, ary izay nisehoan' ny voninahitr' i Jehova mandrakariva, tahaka ny rahona mahazava sy mamirapiratra. Zahao FIARA.)


*Osy alefa (tamin' ny Andro Fanavotana).*

Ary ny ran' ny vositra no nafafiny impito teo anoloan' ny Fitoerana famindram-po ao atsinanany. Ary rehefa afaka izany, ny osilahy izay ho an' i Jehova tamin' ny filokana dia novonoina, ary ny rany no nafafin' ny mpisorosonabe teo ambonin' ny Fitoerana famindram-po, araka izay vao nataony tamin' ny ran' ny vantotr' ombilahy hiany. Ary rehefa vita toy izany ny fanaovana avotra tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra, dia nankao amin' ny alitara izy ka namafy ra azy impito hanadiovana azy. Ary nony nivoaka tao izy, dia nametraka ny tanany roa tamin' ny lohan' ny osy velona, izay efa voatendry tamin' ny filokana ho 'osy halefa;' ary ny heloka amam-pahotan' ny Zanak' Isiraely rehetra no nekeny teo ambonin' ny lohan' ny osy. Ary dia naterin' olona mahatoky ho any an-efitra ny osy, izay nitondra ny heloky ny olona ho any amin' ny tany foana, dia nalefa izy. (Araka ny tenin' ny mpanoratra sasany anefa, ny osy no nentina tao amin' ny hantsana avo, ka navarina tao hovonoina.) Ary rehefa lasa ny osilahy nalefa, dia niditra indray tao amin' ny Tabernakely ny mpisoronabe ary nanaisotra ny hariry madinika niakanjoany, sady nanasa ny tenany indray izy; dia niakanjo indray izy, ary nanatitra ondrilahy roa ho

fanatitra odorana: ny anankiray ho an' ny tenany, ary ny anankiray kosa ho an' ny olona. Ary koa, ny tavin' ny fanatitra roa dia samy nodorany teo ambonin' ny alitara, fa ny tenany kosa no nentina teo ivelan' ny toby sy nodorana teo. Ary izay nitondra ny osy halefa sy izay nitondra ny tenan' ny vosotra mba hodorana, dia samy nanasa ny tenany sy ny fitafiany. Ary araka ilay teny ao amin' ny Nom. xxix. 7-11, dia nisy fanatitra natolotra indray ho vavolombelona fa efa vita sy lavorary sady nankasitrahan' Andriamanitra tokoa izay raharaha rehetra efa natao.

Ary raha ny hevitr' izany fomba fivavahana natao tamin' ny Andro Fanavotana izany no anontaniana, dia voalaza marina izany ao amin' ny Heb. ix. Ny mpisoronabe dia tandindona, ka nilaza an' i Kristy, Izay manana ny fisoronana mandrakizay. Ary ny fitafiany fotsy sy madio dia fanoharana milaza ny fahadiovan' ny fanahin' i Kristy, Izay tsy nanana ota. Efa niditra tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra any an-danitra Jesosy hanao fifonana ho antsika; ary tsy ny ran' ny osy, fa ny ran' ny tenany no nentiny ho fanatitra hanavotany ny olony rehetra. Ary koa indray, ny osy nalefa dia tandindona milaza fa sitrak' Andriamanitra tokoa ilay fanatitra natolotr' i Kristy, ka voaesotra avokoa ny fahotan' ny olona izay miankina amin' ny fanavotana nataony. Fa hoy ny tenin' Andriamanitra amin' izany hoe: "Ny fahotany sy ny helony tsy mba hotsarovako intsony. Fa izay misy ny famelana izany heloka izany, dia tsy misy fanalamboady noho ny ota intsony" (Heb. x. 17, 18).—C.F.M.

**FANDAHARANA** (Eng. *appeal*). Hitantsika ao amin' ny Deo. xvii. 8-12 fa tamin' ny andron' i Mosesy aza ny Jiosy nahalala sy nanaraka ny fomban' ny fandaharana. Nisy trano fitsarana ary mpitsara ambony izay nanefa ny teny sarotra nifandirana, izay efa tsy hain' ny mpifehy ambany. Araka izany fomba izany, dia nandahatra tamin' ny mpitsara fony mbola tsy nanana mpanjaka izy (Mpit. iv. 5); ary tamin' ny mpanjaka, rehefa nahazo mpanjaka hanapaka azy, na tamin' ny olona notendren' ny mpanjaka hihaino ny tenin' ny olona izay nifanditra ka hamototra ny raharaha, sady hilaza ny tenin' andriana amin' izany (2 Sam. xv. 34). Josafata nanendry mpitsara avy tamin' ny Levita sy ny mpisorona ary ny loholon' ny Isiraely tao Jerosalema "hanao ny fitsaran' i Jehova, sy ny fandaharan-teny" (2 Tant. xix. 8-10). Notendren' i Ezra indray ireo, fa izy nanendry "mpitandrina sy mpitsara izay hitsara ny olona rehetra" (Ezr. vii. 25). Rehefa nisy ny Synedriona (ny fihaonan' ny mpanapaka fito-polo lahy tao amin' ny Jiosy) dia nitaraina tamin' ny Synedriona ny vahoaka, ary izy nanefa ny ady izay tsy hain' ny mpitsara ambany hamboarina. Ny mponina tany Roma, ary ny olona avy tamin' ny Jiosy sy ny firenena hafa izay nitovy voninahitra taminy, dia nahazo nitaraina tamin' ny vahoaka raha tsy tiany ny fitsaran' ny mpitsara, ary rehefa izany dia nitaraina tamin' ny mpanjaka (Kaisara) izy. Ka dia Paoly Apostoly, izay Romana, na dia Jiosy koa aza izy, nangataka handahatra eo anatrehan' i Kaisara (Asa. xxv. 11). Fa nahazo nanao izany Paoly, ary nanan-tsafidy izy na hotsarain' ny mpitsara na ny mpanjaka; ary noho izany dia nofidiny ny hotsarain' i Kaisara. Ary izany no nataony angamba fandrao handray tambitamby avy amin' ny niampanga azy ny mpitsara tany Jodia, ka tsy hahazo ny rariny izy (zahao Asa. xxiv. 26, 27, milaza an' i Feliksa mpanapaka), fa any Roma kosa angaha no noheveriny fa hahazoany fitsarana marina.—T.T.M.

**FANDANJANA, FANDREFESANA, sy FAMARANA.**

1.—Fandanjana na Vato-mizana. Ny *sekely* no natao fototry ny vato-mizana ka nampitoviana azy rehetra, toy ny ariary atỳ atao fototry ny vato-mizana rehetra. Ary indraindray ny sekely dia natao hoe koa "sekely masina" na "sekelin' ny Trano Masina," saingy nentina handanjana volafotsy tao amin' ny Tempoly. *Beka* no anaran' ny antsasaky ny sekely; ary natao hoe *gerah* ny ampahafolon' ny beka. Ary izy ireny, dia toy ny vato-mizana atỳ, tsy dia nandanjana zavatra firy afa-tsy ny vola hiany, na volafotsy na volamena. Hafa anefa ny lanjany raha nandanjana volamena, fa tsy tahaka ny lanjany nandanjana volafotsy. Ary izao no filazana azy raha nandanjana volafotsy:

| Fandanjana Volafotsy. | | | | | Lanjany raha atao *grano* | Heviny | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | | *A.* | *s.* | *c.* |
| Gerah | | | | | 11 | | | 2 |
| 10 | Beka | | | | 110 | | 2 | 2·5 |
| 20 | 2 | Sekely | | | 220 | | 4 | 5·1 |
| 1200 | 120 | 60 | Maneh | | 13,200 | 34 | 1 | 6·7 |
| 60,000 | 6000 | 3000 | 50 | Talenta | 660,000 | 1710 | 7 | 4·5 |

Ny sekely nandanjana volamena dia latsadanja noho ilay nandanjana volafotsy, fa ny talenta kosa dia natao indroa lanjan' ny talenta nandanjana volafotsy. Ary voalaza etoana na ny lanjany na ny heviny :—

| Fandanjana Volamena. | | | Lanjany raha atao *grano.* | Heviny. | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | *A.* | *s.* | *e.* |
| Sekely | | | 132 | 2 | 5 | 8·1 |
| 100 | Maneh | | 13,200 | 273 | 6 | 0 |
| 10,000 | 100 | Talenta | 1,320,000 | 27,375 | 0 | 0 |

Nisy fandanjana varahimena koa angaha, dia izao: ny sekely natao inefatra lanjan' ny sekely volamena; ary nisy vola varahimena natao antsasaky ny lanjan' ny sekely, ary nisy natao ampahefany.

2.—FANDREFESANA NA NY NENTI-MANDREFY. Toy ny fanao atỳ hiany, ny fomban' ny tenan' olona no nangalany ohatra hatao fandrefesanjavatra. Ary izao avy no voalaza ao amin' ny Soratra Masina: ny *voantondro*, ny *vodivoam-pelatanana*, ny *zehy*, sy ny *hakiho.* Ary manampy ireo nisy ny *volotara* iray koa. Ary raha atao *fita* sy *intsa* no filaza azy, dia izao no izy angaha :

| Fandrefesana na Fanoharana. | | | | | Heviny | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | | | ft. | in. |
| Voantondro | | | | | | $\frac{4}{5}$ |
| 4 | Vodivoam-pelatanana | | | | | $3\frac{1}{4}$ |
| 12 | 3 | Zehy | | | | $9\frac{1}{2}$ |
| 24 | 6 | 2 | Hakiho | | 1 | 7 |
| 144 | 36 | 12 | 6 | Volotara | 9 | 6 |

Ary ny teny milaza ireo dia izao: Voantondro (Jer. lii. 21); vodivoam-pelatanana (Eks. xxv. 25; 1 Mpan. vii. 26; 2 Tant. iv. 5; Sal. xxxix. 5); zehy (Eks. xxviii. 16; 1 Sam. xvii. 4; Ezek. xliii. 13; Isa. xl. 12); hakiho; voalaza imbetsaka hatramin' ny Genesisy ka hatramin' ny Apokalypsy; volotara (Ezek. xl. 5, 8; xli. 8; xlii. 16-19). Telo samy hafa ny hakiho voalaza ao amin' ny Baiboly. Ny kely indrindra dia izay natao hoe hakihon' olona (Deo iii. 11), ka hakiho fanohatra tao amin' ny Kananita iny. Dia nisy hakiho koa voafetry ny Lalàn' i Mosesy, ka nanantombo vodivoam-pelatanana iray noho ilay teo, ary hakiho fanohatra tao amin' ny Jiosy izany. Ary fahatelony, nisy ny hakiho Egyptiana, izay sahabo ho 20 intsa sy sasany.

*Fandrefesan-dalana.* Ny *indray mandingana* (2 Sam. vi. 13) no ohatra kely indrindra nenti-nandrefy lalana, ary ny *faleha indray andro* no be indrindra. Fony mbola tsy norefesin' ny Romana ny lalana tany Palestina aza, ny Jiosy toa nahalala *maily* hiany (Mat. v. 41), dia 1000 mandingana, ary indraindray indroa toraka izany, no heviny, hono. Raha marina izany, dia hitantsika ny alehan' ny hevitry ny Tompo raha Izy nanao hoe: "Ary na zovy na zovy hanery anao handeha maily iray, mandehana miaraka aminy maily roa." Ny maily lehibe indroa toraka ny kely no nasainy haleha. Tsy izay kely, hankatoavana ny mpanery mihitsy no tokony hatao, fa ny be izay mahafa-po azy. Ny *faleha indray andro* dia voalaza matetika ao amin' ny Test. Tal., fa indray mandeha hiany ao amin' ny Vaovao, koa 30 maily no heviny (sahalahala amin' ny anelanelan' Antananarivo sy Ankeramadinika). Kanefa kosa raha nisy maro niray dia, dia 10 maily hiany no faleha isan' andro. Raha nisy olona niala tao Jerosalema ka nandeha nianavaratra, dia tao Neapolisy (Sekema) izy no nandry; fa raha ny maro no niray dia, dia tao Berota izy no nandry. Ny *faleha Sabata* (na, *izay mety haleha amin' ny Sabata,* Asa. i. 12), dia ao amin' ny Test. Vao. hiany no misy milaza azy. Koa arivo hakiho na ¾ maily azo itampodiana no heviny. Voafetran' ny Raby izy tamin' ny fampianaran' ny Lalàna. Ny fotony angaha dia ny tenin' i Mosesy hoe: "Samia mitoetra eo amin' ny fitoerany avy hianareo; ka aoka tsy hisy hiala amin' ny fitoerany amin' ny andro fahafito" (Eks. xvi. 29). Fa ny lalana nankanesany ho ao amin' ny Tabernakely hiany no tsy voararan' io tenin' i Mosesy io; ary satria 2000 hakiho no nasaina ho anelanelan' ny Fiara sy ny vahoaka, dia io no nataony ho faleha Sabata, ka hatramin' ny mandan' ny tanàna no ho

mivoaka no nandrefesany azy. Ny *stadio* sy ny *maily* dia voalaza koa ao amin' ny Test. Vao. Ny halavitry ny faleha filokana tamin' ny filalaovana Olympiana tany Grisia no marika nihavian' ny stadio; ary ny maily Romana natao imbalo toraka izany. Ny amin' ny stadio, zahao Lio. xxiv. 13; Jao. vi. 19; xi. 18; Apok. xiv. 20; xxi. 16.

Ilay ohatra nandrefesan' ny matilo ny halalin' ny rano ka voalaza ao amin' ny Asa. xxvii. 28, dia sahala amin' ny refy hiany.

| | *Heviny raha atao fita.* |
|---|---|
| Stadio | 606¾ |
| Maily | 4854 |
| Faleha azo itampodiana Sabata | 3175¼ |

3.—FAMARANA. (*a*) *Famarana likoida* (zavatra mitsiranorano toy ny rano, etc.). Ary izao no izy: ny *loga* (Lev. xiv. 10) sy ny *hina*, avy tamin' ny Egyptiana koa voalaza matetika ao amin' ny Baiboly (Eks. xxix. 40; xxx. 24; Nom. xv. 4, 7, 9; Ezek. iv. 11); ary ny *bata* (1 Mpan. vii. 26; 2 Tant. ii. 10; Ezr. vii. 22; Isa. v. 10). Izao koa no fampitoviana azy:

| Famarana Likoida. | | | Heviny. |
|---|---|---|---|
| Loga | | | Indroa eran' ny zinga kely na ny fisotroan-kafe lehibe. |
| 12 | Hina | | Tapa-pahenina latsaka kely. |
| 72 | 6 | Bata | Fahatelom-bary sy tapa-pahenina. |

(*b*) *Famarana vary, etc.* Izao no izy: ny *kaba* (2 Mpan. vi. 25); ny *omera* (Eks. xvi. 16-36); ny *sea* (Gen. xviii. 6; 1 Sam. xxv. 18; 2 Mpan. vii. 1, 16; Mat. xiii. 33; Lio. xiii. 21); ny *efaha* (Eks. xvi. 36; Lev. v. 11; vi. 20; Nom. v. 15; etc.); ny *leteka*, izay tapaky ny homera (Hos. iii. 2); ary ny *homera* na *kora* (Lev. xxvii. 16; Nom. xi. 32; 1 Mpan. iv. 22; etc.; Lio. xvi. 7). Izao koa no fampitoviana azy:

| Famarana zavatra maina. | | | | | Heviny. |
|---|---|---|---|---|---|
| Kaba | | | | | Fahasivim-pahenina mahery kely. |
| $1\frac{4}{5}$ | Omera | | | | Fahadimim-pahenina mahery kely. |
| 6 | $3\frac{4}{5}$ | Sea | | | Roa tokom-pahenina mahery kely. |
| 18 | 10 | 3 | Efaha | | Fahatelony mahery kely. |
| 180 | 100 | 30 | 10 | Homera | Vary telo sy tapany. |

Ary afa-tsy ireo, dia misy teny Grika sy Latina vitsivitsy hita ao amin' ny Test. Vao., dia izao:—(1) *Sekstaria* (Mar. vii. 4). Teny Latina izany, ary anaram-pamarana divay, etc., tamin' ny Romana, ka mitovitovy amin' ny *loga* ny heviny, dia ampaharoa amby fito-polon' ny *bata* iray. (2) *Koiniksa* (Apok. vi. 6). Teny Grika izany, dia famaram-bary, etc.; ka mitovy amin' ny *sekstaria* roa, dia tokony ho eran' ny fatambary (lehibe?) izany, ka ampy ho fihinan' ny olona iray amin' ny indray andro. (3) *Metreta* (Jao. ii. 6). Teny Grika izany, izay tsy tokony ho mitovy tamin' ny *bata*, dia *sekstaria* 92. Izao koa no fampitoviana azy:—

| Sekstaria. | | |
|---|---|---|
| 2 | Koiniksa. | |
| 12 | 36 | Metreta. |

J.C.T.

**FANDOAHAM-BY:** dia fiasana fanaon' ny mpanao kiraro sy mpiasa hoditra tao amin' ny Jiosy. Lazaina indroa hiany amin' ny Baiboly, dia amin' ny teny milaza ny fanao amin' ny andevo izay tsy nahafoy

ny tompony tamin' ny taona Jobily, fa ny sofiny notevehina tao amin' ny tolam-baravaran' ny trano ho famantaran' izany (Eks. xxi. 6; Deo. xv. 17).—J.S.

**FANDRIANA** sy **FARAFARA**. Raha vakintsika Eks. viii. 3; 2 Mpan. vi. 12; sy Mpit. T. x. 20, dia ho hita fa teo amin' ny Jiosy nisy efi-trano voatokana ho trano fandriana, dia tsy nidiran' ny vahiny izany. Ary tao amin' ny trano fandrian' ny tompon-trano nisy farafara (1 Sam. xix. 15; 2 Mpan. iv. 10). Tany Arabia sy Egypta ny sampandrofia no nanaovana farafara, fa tany Palestina kosa, hazo fisaka no nanaovana azy. Ny fandrian' i Oga mpanjakan' i Basana kosa dia vy (Deo. iii. 11). Tamin' ny fahavaratra dia nentin' ny olona teo antampon' ny tranony (izay marin-tampona) ny fandriany, ary teo no nandriany. Tao amin' ny tranon' ny lehibe sy ny manankarena hiany no nisy efi-trano natokana ho trano fandriana, ary tao no nasiana ny farafara sy namelarana tsihy sy kidoro manify; ary lamba hariry madinika, na zavatra toy izany, no natao firakofana. Fa ny olona maro kosa dia nametraka tsihy na kidoro fisaka, ka nandry norakofan' ny lambany hiany, tahaka izay fanaon' ny maro atỳ amintsika. Ary izany dia fototry ny teny ao amin' ny Eks. xxii. 26, 27 sy Deo. xxiv. 13, izay mandrara fa tsy mety raha ny lamban' olona no alain' ny tompon-trosa ho fampitanana, satria izany hiany no nirakofan' ny mpitrosa raha nandry sy natory izy. Ary noho izany dia tsy misy mahagaga antsika amin' ny tenin' i Jesosy Kristy ao amin' ny Mat. ix. 6; fa ny fandriana dia kidoro manify hiany, izay mora ahorona ka entina mody. Indraindray ny farafara dia tsara tarehy tokoa, ary nasiana haingo betsaka, dia ivory sy volamena ary vato soa aza; zahao Oha. vii. 16, 17; Amo. vi. 4. Nisy ondana roa niaraka tamin' ny fandriana; Jakoba tany Betela nanao ny vato aza ho ondana (Gen. xxviii. 11). Izay nasian' i Mikala tao amin' ny fandrian' i Davida dia ondana volon' osy (1 Sam. xix. 13). Ary ankehitriny amin' izany tany izany ny hodi-biby sesehana landihazo, na zavatra malemy toy izany, no atao ondana. Jesosy Kristy no voalaza ho nandry niondana teo antsambo, nony tonga ny tafio-drivotra izay nahatahotra ny Apostoly (Mar. iv. 38).—G.A.S.

**FANDROANA**. Isan' ny fombam-pivavahana tao amin' ny Jiosy ny fahadiovana sy ny mandro; ary dia nasaina hatao izany raha nisy voaratra, na boka, sy tamin' ny fisaonana sy ny fandevenana ny maty, ary noho ny tsy fahadiovana maro loha (Lev. xv., xvi. 28; xxii. 6; Nom. xix. 7-22; 2 Sam. xi. 2, 4; 2 Mpan. v. 10; Rio. iii. 3; 2 Sam. xii. 20). Ny mpisoronabe nandro tamin' ny andro nanokanana azy (Lev. viii. 6); ary tamin' ny Andro Fanavotana izy nandro *indimy* (Lev. xvi.).

Maro ny trano izay nisy efi-trano fandroana (2 Sam. xi. 2), fa indrindra tao amin' ny tranon' ny lehibe; ka dia nandro matetika ny olona, ary ny sasany aza nanisy rano manitra tao amin' ny rano nandroany (Est. ii. 12). Ny teny milaza ny amin' ny Farihy Siloama (Jao. ix. 7), sy ny Farihin' i Hezekia, na Betesda (Neh. iii. 15, 16; 2 Mpan. xx. 20; Isa. xxii. 11), mampiseho fa nisy fandroana natao ho an' ny olona maro, izay nisy fialokalofana na fidirana toa trano voatafo, ary tao no niangonan' ny marary hahazoany soa avy amin' ny fihetsiketsehan' ny rano (Jao. v. 3).

Tao amin' ny Egyptiana sy ny Grika sy ny Romana, dia natao lehibe sy tsara rafitra indrindra ny trano fandroana, ary ny vahoaka rehetra nahazo nandro tao, nefa tsy nandoa vola.—P.G.P.

**FANEKEM-PIHAVANANA**. Tamin' ny nahazoan' ny Jiosy any Palestina tamin' ny voalohany, dia tsy mba nanao fanekempihavanana tamin' ny firenena izay nanodidina azy izy; fa ny toetry ny taniny sy ny tsy nitovian' ny fomba sy fanaon' ny Jiosy tamin' ny firenena hafa, ary ny didin' Andriamanitra nandrara azy tsy hisakaiza amin' ny mponina tany Kanana,—dia izany rehetra izany niara-niasa mba hisakana azy tsy hihavana amin' ny firenena sasany. Fa rehefa nitatra ny fanjakany, ary nahazo mpanjaka ny Zanak' Isiraely, dia nihavana tamin' ny firenena hafa izy, ka nanao fanekena taminy mba hampandroso ny fandrantoana sy ny fifanaovan-draharaha. Solomona nanao fanekem-pihavanana roa lehibe mba hahatanteraka izany: ny voalohany dia tamin' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, hahazoany hazo sedera sy mpiasa maro, dia mpandrafitra sy tambato mahay, izay hanao ny Tempoly sy ny tranon' andriana. Ary taorian' izany indray dia nahazo mpanao sambo sy matilo avy tamin' i Hirama koa, hanaovany varotra amin' ny firenena lavitra sasany (1 Mpan. v. 2-12; ix. 27). Ary nanao ny fanekena faharoa tamin' i Farao, mpanjakan' i Egypta, izy, hahazoany soavaly sy zavatra hafa avy tany Egypta; ary nanamafy izany fanekem-pihavanana izany izy tamin' ny nampakarany ny zanakavavin' i Farao ho vadiny (1 Mpan. x. 28, 29).

Rehefa voasaraka ho fanjakana roa ny Zanak' Isiraely, ny mpanjakan' ny Joda sy ny Isiraely nanao fanekena, satria be ny ady an-trano tamin' izany, ary satria ny Tany Masina dia teo anelanelan' ny fanjakana mahery roa, dia Egypta sy Asyria, ary samy niankinan' ny Isiraelita izy roa mba hiaro azy amin' ny hafa. Dia hitantsika fa Sisaka, mpanjakan' i Egypta, niakatra niady tamin' ny fanjakan' ny Joda (1 Mpan. xiv. 25), fa Jeroboama, mpanjakan' ny Isiraely, efa nitoetra ela tany Egypta. Ary ny mpanjakan' ny Joda sy ny mpanjakan' ny Isiraely samy nanao fanekem-pihavanana tamin' ny fanjakan' i Sy-

ia tany avarany, satria nahazo namely ny fanjakan' ny Isiraely mora foana ny mpanjakan' i Syria; ary Asa, mpanjakan' ny Joda, nahavita fanekena tamin' i Benhadada, ka nampanaiky azy hanohitra ny fanjakan' ny Isiraely (1 Mpan. xv. 16-21). Ary rehefa afaka izany, ny fanjakana roa nifanao fanekem - pihavanana tamin' ny andron' i Josafata sy Ahaba, satria efa hitany fa nitatra mandrakariva ny fanjakan' i Syria; ary dia naharitra ambara-pahatapitry ny andron' ny mpanjaka niray mpianakavy tamin' i Ahaba izany fanekena izany, raha vao nanjaka tamin' ny Isiraely Jeho. Ary rehefa afaka kely indray, dia niady Amazia sy Jeroboama II., ary samy nifidy ny firenena hafa hanampy azy avy ny fanjakana roa. Fa Peka, mpanjakan' ny Isiraely, nihavana tamin' i Rezina, mpanjakan' i Syria; ary Ahaza, mpanjakan' ny Joda, nanao fihavanana tamin' i Tiglato-pilesera, mpanjakan' i Asyria (2 Mpan. xvi. 5-9). Nefa satria notafihin' Asyria matetika ny Joda sy ny Isiraely, dia nanao fanekem-pihavanana tamin' i Egypta koa izy mba hanohitra an' i Asyria, izay nihahery indrindra tamin' izay.

Ary noho izany, Hosea dia nanao fanekem-pihavanana taminy Sô, mpanjakan' i Egypta, ka nikomy tamin' i Salmanesera, mpanjakan' i Syria (2 Mpan. xvii. 4). Ary nanao toy izany koa Hezekia ka tsy nanaiky an' i Sankeriba intsony; kanefa tsy nahasoa azy izany, fa nilaozan' i Sô ny Isiraelita, ary Sethosa, izay nandimby an' i Sô, dia tsy nanampy an' i Hezekia. Taoriana koa anefa ny fanjakan' ny Joda no nampian' i Egypta hanohitra an' i Asyria (2 Mpan. xix. 9, 36); fa rehefa nihaosa Egypta, dia tsy nisy izay naharo azy tamin' i Asyria intsony, dia tonga ny miaramilan' i Asyria ka nisambotra an' i Maneso, mpanjakan' ny Joda, dia namatotra azy ka nitondra azy ho any Babylona. Fa noho ny nitondran' ny Asyriana an' i Maneso mora, izany dia nitaona azy sy ny mpanjaka nandimby azy hikambana aminy ka hanohitra an' i Egypta rehefa afaka izany (2 Tant. xxxiii. 11-13). Ka dia tahaka ny sakaizan' i Asyria ny mpanjakan' ny Joda ka nanampy azy tamin' ny ady, fa nanohitra an' i Farao-neko Josia, mpanjakan' ny Joda. Fa rehefa resy Josia ka maty, ary noravana ny fanjakan' i Asyria, dia nanova ny fitondram-panjakana indray ny Jiosy, ka nanaiky ho vahoakan' i Egypta izy. Dia niakatra Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, mba hiady an' i Jerosalema aloha vao nandroso niady tamin' i Egypta izy, fa tamin' izany, Egypta sy Babylona samy nahery, ka mbola tsy hita izay handresy ny hafa (2 Tant. xxxvi. 1-7; Jer. xlvi. 2). Ary tamin' ny farany, raha niodina tamin' i Nebokadnezara Zedekia, mpanjakan' ny Joda, dia nisakaiza tamin' ny Egyptiana indray izy; nefa satria niankina tamin' i Egypta izy, fa tsy tamin' i Jehova, dia tsy mba novonjen' ny Egyptiana izy, fa resin' i Nebokadnezara, izay nandrava an' i Jerosalema ka nitondra ny firenena ho babo tany Babylona.

Rehefa tonga tompon' ny tany nonenany indray ny Jiosy, Jodasy Makabeo, mpanapaka ny Jiosy, nanao fanekem-pihavanana tamin' ny Romana, izay efa tonga firenena mahery tamin' izany. Ary toy izany koa no nataon' ny mpanapaka nandimby azy, mandra-pahatongan' ny andro nandresen' ny Romana ny Jiosy, ka dia tonga isan' ny tany notapahin' ny Romana ny Tany Masina.

Raha nanao fanekem-pihavanana ny Jiosy, dia namono biby izy, ka nizara azy ho roa, ary ny mpanao fanekena nandeha namaky teo anelanelan' ny tapany avy, ka niantso an' Andriamanitra hanozona izay hamadika ny fanekena (Gen. xv. 10-17); ary naharitra ela izany fomba izany raha nanao fanekena izy (Jer. xxxiv. 18-20). Vakio koa Jos. i. 15-21; Gen. xxvi. 28; xxxi. 53; 1 Sam. xvi. 5; 2 Mpan. xi. 4. Indraindray nanao fanasana izy tamin' ny nanaovany fanekena (Gen. xxvi. 28-30; xxxi. 53; Eks. xxiv. 11; 2 Sam. iii. 12, 20) ary nihinana sira, fa izany no famantaran' ny fahatokiana sy faharetana; ka dia tonga anaran' ny fanekena mafy ny hoe: "Fanekena mandrakizay asian-tsira" (Nom. xviii. 19; 2 Tant. xiii. 5). Matetika koa nanangana tsangam-bato ny Jiosy, na antontam-bato toy ny fanataovana, ho fahatsiarovana ny fanekena vita (Gen. xxxi. 52). Dia nalaza ny Jiosy noho ny nahatanterahany ny fanekena efa nataony (Jos. ix. 18); ary raha nisy namadika fanekena kosa, dia nahita loza mafy tokoa izy; zahao 2 Sam. xxi. 1; Ezek. xvii. 16.—T.T.M.

**FANENITRA**. Tsy misy teny milaza izany bibikely izany ao amin' ny Soratra Masina, afa-tsy ny teny maka azy ho famantarana mampiseho ny hatahoran' ny fahavalon' ny Zanak' Isiraely azy rehefa tonga tany Palestina izy, fa toy ny fahatairan' ny olona raha voatsindron' ny fanenitra izany. Ny fanenitra dia bibikely tahaka ny renitantely, saingy lehibebe kokoa, ary mainty ny tratrany; fa ny tratrany dia menamena, sy vony ny kibony, ary misy pentimpentina telo avy isaky ny fizaran-tenany. Manaintaina dia manaintaina ny voatsindrony. Mahery homana ny fanenitra, ary malaky misambotra ny renintantely sy ny bibikely hafa izy dia mitondra azy any amin' ny tranony ho hanin' ny zanany. Ny tranony dia ao amin' ny hazo lehibe poakaty, na ao amin' ny lavabato; tsy misy mihoatra noho ny roan-jato ao amin' ny trano iray, ary izy rehetra dia avy amin' ny fanenitravavy iray. Ny tranony dia vita amin' ny zavatra tahaka ny taratasy tsy malama loatra. Ao no itoeran' ny fanenitralahy sy ny vavy ary ny mpiasa, izay sahala amin' ny renintantely

hiany, nefa misy vavy maromaro. Ny ankabiazan' ny fanenitralahy sy ny mpiasa dia maty rehefa tonga ny ririnina, fa mbola velona hiany ny vavy sasany, ary ireo manamboatra trano vaovao ary manatody rehefa mafana ny andro. Zahao Eks. xxiii. 28; Deo. vii. 20; Jos. xxiv. 12.—I.D.

**FANEVA**, na **SAINA**. Telo ny teny Hebreo nadika hoe 'faneva' na 'saina' amin' ny Soratra Masina; dia holazaina ny heviny avy: (1) *Nes* dia teny milaza famantarana natsangana tao an-tampon-tendrombohitra mba ho hita lavitra, raha sendra avy ny fahavalo (Isa. xiii. 2; xviii. 3), fa tsy faneva izy. (2) *Degel* dia teny enti-milaza ny faneva efatra nomena ny Zanak' Isiraely tamin' izy nivoaka tany Egypta, ka nozaraina ho efa-toko (Nom. i. 52; ii. 2; x. 14). Tsy fantatra izay tarehin' ireo, kanefa angamba tsy faneva lamba izy tahaka izay fanaon' ny firenena any Eoropa sy ny sain' andriana eto amintsika, fa sarin-javatra nentina tao an-tampon-kazo lavalava mba ho hita lavitra. Tahaka izany no fanaon' ny Egyptiana, izay nitondra sarim-biby, na vorona, na lakana, na ny masoandro, na ny anaran' ny mpanjaka voasoratra. (3) Ny teny fahatelo, *oth*, dia saina ho amin' ny toko kelikely kokoa (*company?*) amin' ny miaramila.

Tahaka izany koa ny saina fanaon' ny miaramila Romana. Tao amin' ny lohan' ny isam-borogedra dia nisy sarin-javatra nentina. Maromaro hiany izy, sady samy hafa ny tarehiny: ny sasany dia tahaka ny *eagle* (voromahery na ankoay), ary ny sasany tahaka ny tanan' olona, ary ny sasany tahaka ny vehivavy manan' elatra ny tarehiny, etc. Ary dia nohajain' ny miaramila ireo saina ireo ka nivavahany aza. Koa noho ny nankahalan' ny Jiosy ny sarin-javatra hatao sampy, ireo saina ireo dia navelan' ny miaramila Romana izay niambina tany Jerosalema, ka tsy nentiny tao amin' ny Tanàna Masina. Nefa kosa, ny hitondrana ireo saina nivavahana toa sampy ireo ho an' i Jerosalema dia isan' ny famantarana nomen' i Jesosy tamin' ny mpianany fa antomotra ny andro handravana ny tanàna (Mat. xxiv. 15), araka izay efa novinanin' i Daniela koa tany aloha (ix. 27), ka nolazainy hoe "ny fahavetavetan' ny fandravana" (na "mahatonga fandravana), satria ny saina dia sampy, izay vetaveta tamin' ny Jiosy, ary ho entina izany handrava an' Jerosalema. Dia tanteraka avokoa izany, fa ny saina dia nitsangana aloha teo amin' izay nitobian' isam-borogedra hanodidina an' i Jerosalema; ary rehefa lasan' ny Romana ny tanàna, dia nentin' ny miaramila tao amin' ny Tempoly ny saina, dia natsangany teo ambonin' ny vavahadin' ny Kianjan' ny Mpisorona, ka nanaterany fanatitra ho fisaorana azy.—J.S.

**FANINDRONAN-OMBY**: fiasana izay fanaon' ny mpiasa-tany tao amin' ny Jiosy izany, ary hazo hoatra ny zaram-pangady, ka tokony ho refy sy mamakitratra ny halavany. Kely sy marani-doha izy, ary ny vodiny dia hoatra ny felatànana, fa nisy vy



*Fanindronan-omby.*

tahaka ny mondrom-pangady hikikisana sy hanadiovana ny antsi-fandidiana ny bainga amin' ny fiasan-tany (*plough*) izay notaritin' ny omby. Fa ny lelany koa dia natao maranitra mba hanindrona sy hamporisika ny omby. Ary raha mbola tanora sy tsy voafolaka loatra ny omby, dia nandaka ny fanindrona izy, kanefa mainka nandratra azy izany. Ka dia tonga ohabolana ny hoe "ny manipaka ny fanindronana," ka milaza izay miady foana, ka tsy mba mandratra ny manohitra azy, fa ny tena hiany no voa; zahao Asa. xxvi. 14. Tamin' ny andro nisy ady, matetika ny fanindronan-omby no natao fiadiana (Mpit. iii. 31).—P.G.P.

**FANISANA.** Vitsy hiany ny fanjakana amin' izao tontolo izao izay tsy manao fanisana indraindray, hahalalan' ny mpanapaka ny isan' ny vahoaka ao amin' ny taniny. Ary tao amin' ny Zanak' Isiraely nisy fototra tokoa tamin' ny nanisana azy: dia mba ho famantarana fa tanteraka ny tenin' Andriamanitra tamin' i Abrahama (Gen. xii. 2); ary mba hahavoazara tsara ny tany Kanana eo amin' ny firenena roa ambin' ny folo; fa na dia natao filokana latsa-bato aza ny nizarana azy, ny firenena lehibebe dia nahazo tany lehibebe; zahao Nom. xxxiii. 54; ary natao koa mba hanoloan' ny Levita ny lahi-matoan' ny Isiraely rehetra (Nom. iii. 41).

Nefa diso izy raha nanao fanisana foana noho ny fireharehany hiany, toy izay nataon' i Davida (2 Sam. xxiv. 9). Raha nanao fanisana izy, dia isan-dahy, hatramin' ny roa-

polo taona no ho miakatra, no nisaina sy nampandoavina ny antsasaky ny sekely ho fanavotana azy (Eks. xxx. 11-16). Ny fanisana voalohany voalaza ao amin' ny Baiboly dia tamin' ny andro nalehan' ny mpianakavin' i Jakoba tany Egypta, ary nisy olona 70 tamin' izany (Gen. xlvi. 8-27). Nisy fanisana indray rehefa niala tany Egypta ny Zanak' Isiraely; ary natao izany hahafantaran' i Mosesy sy Arona ny volafotsy tokony horaisina, dia ny antsasaky ny sekely izay nasaina haloan' isan-dehilahy, ho entina manao ny Tabernakely. Ny isan' ny lehilahy hatramin' ny 20 taona no ho miakatra tamin' izany dia 603,550 (Eks. xxxviii. 25, 26). Ny fanisana voalaza ao amin' ny Nom. i. 1-4, 17-46, angamba tsy hafa noho ny voalaza teo, satria ny isany dia toraka ny taloha hiany, nefa nisy voalaza maro too anelanelany; fa tsy azo nisaina ny Zanak' Isiraely rehetra tamin' ny indray andro. Izany fanisana izany no natao hahitana ny lehilahy izay hatao miaramila. Ary tamin' ny taona fahefa-polo taorian' ny nialany tany Egypta no nanaovana fanisana indray, hahitan' i Josoa ny isan' ny lehilahy tokony ho miaramila hiady amin' ny Kananita. Ary ity filaharana ity no hahitana marimarina ny nitomboana na ny nihenan' ny firenena roa ambin' ny folo tsirairay:—

| *Anaran-pirenena.* | *Fanisana voalohany.* | *Fanisana faharoa.* |
|---|---|---|
| | B.C. 1490. | B.C. 1452. |
| Robena | 46,500 | 43,730 |
| Simeona | 59,300 | 22,200 |
| Gada | 45,650 | 40,500 |
| Joda | 74,600 | 76,500 |
| Isakara | 54,400 | 64,300 |
| Zebolona | 57,400 | 60,500 |
| Efraima | 40,500 | 32,500 |
| Manase | 32,200 | 52,700 |
| Benjamina | 35,400 | 45,600 |
| Dana | 62,700 | 64,400 |
| Asera | 41,500 | 53,400 |
| Naftaly | 53,400 | 45,400 |
| Tontaliny | 603,550 | 601,730 |
| Levy | 22,000 | 23,000 |

Nitombo be ny Zanak' Isiraely rehefa niditra tany Kanana, fa na dia tsy nisy fanisana azy rehetra aza, ny isan' ny fokon' olona sasany no voalaza indraindray (zahao 1 Tant. v. 18; vii. 1-11, 40); ary koa, ny isan' ny miaramila sy ny maty tamin' ny ady koa no ahafatarantsika fa nitombo tokoa ny Zanak' Isiraely tamin' izany andro izany (Mpit. xii. 6; xx. 2, 15, 44-47; 1 Sam. xi. 8; xv. 4).

Davida nampanisa ny vahoakany tamin' ny fanahy nirehareha, ary Andriamanitra nampijaly azy noho izany; ary tamin' izany nisy lehilahy Isiraely nahatan-tsabatra 800,000, ary ny amin' ny Joda, 500,000 (2 Sam. xxiv. 9). Ny teny ao amin' ny 1 Tant. xxi. 5 milaza ny isany dia tsy mifanaraka amin' izay voalaza ao amin' ny 2 Sam., toy izao: ny isan' ny Isiraely no lazaina ho 1,100,000, ary ny an' i Joda 47,000. Angamba ny fototry ny tsi-fitovian' izy roa dia ny miaramila iray toko izay notendrena ho mpiambina, dia 300,000; ary angamba ao anatin' ny 1,100,000 izy ireo; ary nisy 30,000 koa teo an-tsisin' ny tanin' ny Filistina, ary ireo angamba voaisa ao anatin' ny 500,000 lazaina eo amin' ny 1 Tant., fa navelan' izay nanoratra ny bokin' i Samoela. Solomona nanisa ny vahiny, dia ny Kananita sisa tsy naringana; ary ny isan' ny lehilahy nahatan-tsabatra dia 153,600. Koa raha heverintsika fa iray ampahefatry ny olona rehetra ireo "izay nahatan-tsabatra," dia 6,280,000 no isan' ny Zanak' Isiraely; ary raha nampian' ny vahiny izy, dia 6,894,400 no isany. Ny isan' ny olon' i Joda dia be indrindra tamin' ny andron' i Josafata, fa izy nanana miaramila 1,160,000, afa-tsy ny mpiambina. Nefa kosa tokony hotsarovana fa maro ny olona nonina taloha tao amin' ny fanjakan' i Isiraely izay efa nifindra niala tany, ka nandositra nianatsimo; ary noho izany dia nihalehibe ny fanjakan' ny Joda, fa nihakely kosa ny an' ny Isiraely (2 Tant. xi. 13-17). Ary noho izany Basa, mpanjakan' ny Isiraely, nanorina an' i Rama, "mba tsy hisy hahazo hivoaka sy hiditra ho any amin' i Asa, mpanjakan' ny Joda" (1 Mpan. xv. 17). Ary koa, ny sasany amin' ny olon' i Simeona dia tao amin' ny tanin' i Joda, ary ny olona tao Edoma koa angamba no nisaina niaraka tamin' iJoda, fa nandoa hetra tamin' i Josafata izy. Izany no nampitombo be toy izany ny isan' ny olon' i Joda. Ary maromaro hiany ny fanisana hafa koa voalaza ao amin' ny Test. Tal.; zahao 2 Mpan. xiii. 7; 2 Tant. xxv. 5, 6; xxvi. 11-13; xxviii. 6, 8; ary voalaza koa ny isan' izay niverina niaraka tamin' i Ezra sy Zorobabela (Ezr. ii. 1, 67; viii. 1-20; Neh. vii. 6-68). Ary taorian' izany toa tsy nisy fanisana ny tompon-tany tany

**Palestina ambara-pahatongan' ny andron' i Jesosy Kristy** (Lio. ii. 1-5).—G.A.S.

**FANISIANA**: teny izay ho entina etoana hilaza ny nanaovana izao rehetra izao izany. Ary angamba eken' ny olona rehetra fa ny hatsaran' ny zavatra natao manambara ny fahaizana sy ny fahendren' ny Mpanao azy. Koa raha ny lanitra sy ny tany sy izao rehetra izao no heverina, dia famantarana marina izany fa tsy manam-petra akory ny fahendren' ny Mpamorona azy, fa Izy no Andriamanitra tokoa. Misy olona sasany, hono (na dia vitsy aza izy), izay mihevitra ao am-pony fa tonga ho azy hiany izao rehetra izao; kanefa adala hiany ireny (Sal. liii. 1). Fa raha ny tranon' olona hiany aza no heverina, aiza moa no misy iray aza izay tonga ho azy? "Fa ny trano rehetra dia samy nisy mpanao azy; fa Izay nanao ny zavatra rehetra kosa dia Andriamanitra" (Heb. iii. 4). Ary misy koa indray izay mihevitra fa tsy noforonina akory izao rehetra izao, ary tsy nisy niandohany izy, fa naharitra hatramin' ny voalohany. Nefa vitsy ny isan' ireny, ka tsy mazava ny heviny ary tsy mifanaraka tsara, sady tsy misy fototra loatra izay heveriny Ary tsy misy teny na boky nataon' olombelona na aiza na aiza izay milaza marina ny nisehoan' izao rehetra izao; fa ny Baiboly hiany no mampahafantatra antsika izany, ka dia izany hiany no mety harahina.

Ary raha ny tantara ao amin' ny Gen. i., ii. 7 no dinihina, dia hita fa tsy hoatra ny arirarira foana izay noforonin' ny sain' olona izany, fa teny marina nambaran' Andriamanitra. Ary azo lazaina fa saiky tsy misy teny ao amin' ny Baiboly dahaolo izay efa nodinihina fatratra noho izany. Fa misy fombam-pahalalana (na *science*) anankiray atao hoe *Geology*, izay ahafantarana ny toetry ny tany ao ambanin' ny tongotsika, mbamin' ny niovany tamin' ny andro lasa, sy ny nanaovana ny vato sy ny fasika ary ny tany samy hafa. Ary ny olon-kendry izay mahay Geology, mbamin' ny olona izay matoky ny Baiboly ho Tenin' Andriamanitra tokoa, efa niara-nandinika fatratra io tantara io mba ho hitany raha mifanaraka tsara amin' izay teny voalaza ao amin' ny Genesisy, na tsia, ny fahalalana izay avy amin' ny Geology. Ary azo lazaina fa tsy mba mifandiso izy roa, indrindra raha ny antony lehibe ny nanoratana ny Baiboly no heverina; fa aiza no tsy ifanarahany, raha Andriamanitra Iray hiany no ihavian' ny fahalalana marina rehetra?

Ny tantaran' ny nanisian' Andriamanitra izao rehetra izao (Gen. i., ii.—7) dia azo zaraina ho efa-doha, toy izao: (*a*) Ny sasinteny fohifohy alohan' ny foto-teny (i. 1, 2). (*b*) Ny foto-teny milaza ny nataon' Andriamanitra tamin' ny andro (na fotoana) enina avy (i. 3 – ii. 1). (*d*) Ary ny teny milaza ny nitsaharan' Andriamanitra tamin' ny andro (na fotoana) fahafito sy ny nanamasinany azy (ii. 2, 3). (*e*) Ary farany, ny nilazana ny foto-teny indray (ii. 4-7). Ary ny sasinteny dia manambara fa "tamin'ny voalohany Andriamanitra nahary ny lanitra sy ny tany," ka dia nanana niandohany hiany izy, fa tsy mba naharitra tahaka ny naharetan' Andriamanitra. Tsy mba tonga ho azy izy, fa Andriamanitra hiany no nahatonga azy. Kanefa izay taona nanaovan' Andriamanitra izao rehetra izao, na tamin' ny taona fahafiry na fahafiry tamin' izany lasa ela izany, dia tsy fantatsika akory, fa hoy ny teny hoe: "Tamin' ny voalohany." Ary raha ny toetry ny tany taorian' ny nanaovan' Andriamanitra azy no heverina, dia tsy mbola voavoatra izy, ka hoatra ny tany foana tsy misy endrika no toetrany, ary maizina ny tarehin' ny voaforona.

Ary manaraka izany, "ny Fanahin' Andriamanitra nanomba tambonin' ny rano," ary izany no nihavian' ny aina rehetra, na ny an' ny zava-maniry, na ny an' ny zavamanan-aina maro karazana izay niseho teo amin' ny tany sy ny habakabaka sy ny rano, araka ny fombany avy.

Ary raha ny heneman' andro no heverina, ny ankabiazan' ny olon-kendry manaiky fa tsy andro misy ora 24 hiany no voalaza eto, fa fotoana tsy hita fetra loatra, fa samy naharitra ela dia ela hiany izy rehetra. [Fa malalaka ny hoe 'andro' amin' ny Soratra Masina, ary matetika milaza taona maro; zahao Sal. xxxvii. 13; Jao. viii. 56; Fil. i. 6; 2 Pet. iii. 12.] Ary tamin' ny *fotoana voalohany* no nataon' Andriamanitra ny mazava, izay asany mahagaga indrindra, fa matetika atao ohatra milaza Azy izany (1 Jao. i. 5). Ary tamin' ny *fotoana faharoa* no nanaovan' Andriamanitra ny habakabaka, sady nampisarahiny ny rano tao ambonin' ny habakabaka tamin' izay teo ambaniny. Ary ny *fotoana fahatelo* no namoriany ny rano ho any amin' ny fitoerana iray, mba hisehoan' ny tany maina izay hahavokatra zavatra araka ny teniny. Ary ny *fotoana fahefatra* no nanaovan' Andriamanitra ny fahazavana roa lehibe sy ny kintana, handahatra ny andro sy ny alina. Ary tamin' ny *fotoana fahadimy* no nanaovan' Andriamanitra ny hazandrano ho ao amin' ny rano, sy ny voro-manidina, araka ny fombany. Ary ny *fotoana fahenina* no nanaovan' Andriamanitra ny biby samy hafa karazana, ary indrindra ny olombelona, izay mpanjaka sy lohan' izy rehetra. Ary rehefa vita ny asa rehetra izay nataony, ary hitan' Andriamanitra fa tsara indrindra izany, dia nitsahatra Izy. Ary ny andro na *fotoana fahafito* izany, izay nitahian' Andriamanitra sady nohamasinany; zahao SABATA.

Ary ny teny ao amin' ny Gen. ii. 4-7 dia milaza indray ny nanaovana izao tontolo izao; ary ny teny hoe "andro" izay voalaza ao tsy dia hafa hevitra amin' izay voa-

**laza teo aloha, fa sahala hiany; fa fotoana tsy hita fetra loatra no heviny. Ary farany,** dia tokony hotsarovana fa tamin' ny nanaovan' Andriamanitra izao tontolo izao, **tsy ny** Andriamanitra Ray hiany no niasa **irery ka** nahavita azy, fa ny Zanaka sy ny **Fanahy Masina koa samy niara-niasa taminy; dia** tahaka izay nataony koa tamin' ny nanavotany azy hiany.—C.F.M.

**FANOELA:** rain' i Ana, ilay vehivavy mpaminany sady anti-panahy, avy tamin' ny firenen' i Asera, izay niandry ny hihavian' ny Mesia (Lio. ii. 36).—J.S.

**FANOHARANA.** Misy hevitra roa loha indrindra ao amin' ny Soratra Masina amin' ny hoe "fanoharana:" ny anankiray dia sahala amin' ny teny English hoe *Allegory* **(na oha-teny lavareny)**; ary ny anankiray **kosa** sahala amin' ny hoe *Parable* (na fano**harana). Ny fomban' izy roa dia izao: Ny zavatra momba ny tena sy izao fiainana izao no alaina hilaza ny zavatra momba ny fanahy sy ny fiainana ho avy, dia fanoharana atao hoe "allegory" izany. Ary tahaka izany indrindra ny teny ao amin' ny Sal. lxxx.; Jao. x. 1-18; xv. 1-8; Gal. iv. 24. Ary tahaka izany koa ny boky atao hoe "*Fandehanan' ny Mpivahiny.*" Ary ny amin' ny "parable" kosa,** raha marina hiany ny foto-tenin' ny **allegory,** matetika ny foto-tenin' ny parable **anefa** dia zavatra voahevitra an-tsaina hiany, **sy** alaina mba hampiseho ny marina ny **amin'** ny zavatra hafa. Ny parable dia **milaza** zavatra izay mifanahaka tsara amin' ny fombany sasany, fa tsy mitovy kosa **amin'** ny fombany sasany indray; ary izay fifanarahany dia enti-milaza anatra sy fampianarana tokony hahasoa ny mpihaino. **Ary** nataon' i Kristy matetika izany fomba fampianarana izany. Tamin' ny taloha, raha **vao** nampianatra Izy, saiky tsy nisy nanohitra **Azy,** fa ny olona rehetra nandre Azy tamin' ny fifaliana, ka dia tsotra sady mora azo indrindra ny teniny. Fa taorian' izany **anefa,** rehefa tonga maro ny tsy mino sy ny **saro-po** sy izay nihendry izay hamandrihany **Azy** amin' ny fiteniny, dia fanoharana no **nataony.** Izany no nahazoan' i Kristy **hanohitra** sy hanambara ny faharatsiana **maro** loha, sy hampihaino ny olona maro ny **teniny.** Ary koa indray, mora azo ny fanoharana nataon' i Kristy raha nanetry tena **sy** nety nianatra hianatra hiany ny olona. **Kanefa** kosa, zavatra voafina mihitsy ny fanoharana, raha nohajambain' ny fiavonavonana sady ratsy fanahy izay nandre azy. **Ary** izany no nanaovan' i Kristy fanoharana **raha** nitory teny tamin' ny sasany (Mat. xiii. **13; Mar.** iv. 12).

Ary raha alahatra araka ny heviny sy ny antony ny fanoharana nataon' i Kristy, dia izao angaha no fandaharana azy: (1) Izay milaza *ny Fanjakan' Andriamanitra sy ny lalàny ety an-tany.* Ary isan' ireny ny Mpamafy (**Mat. xiii.; Mar. iv.; Lio. viii.**); ny Ahi**dratsy (Mat. xiii.); ny Voan-tsinapy (Mat.** xiii.; Mar. iv.); ny Voa maniry ho azy (Mar. iv.); ny Masirasira (Mat. xiii.); ny Rakitra afenina (Mat. xiii.); ny Voahangy saro-bidy (Mat. xiii.); ary ny Vovo (Mat. xiii.). (2) Izay tsy alaina avy amin' ny zavatsi-manan' aina, fa *alaina amin' ny Fomban' Olombelona hiany.* Ary isan' ireny dia ny Mpitrosa roa lahy (Lio. vii.); ny Mpanompo tsy niantra (Mat. xviii.); ny Samaritana tsara fanahy (Lio. xi.); ny Mpangataka mofo tamin' ny sakaizany nony alina (Lio. xi.); ilay Mpanan-karena adala (Lio. xii.); ny Hazo aviavy tsy namoa (Lio. xiii.); ny Fanasana lehibe (Lio. xiv.); ny Ondry very (Mat. xviii.; Lio. xv.); ny Vakim-bola very (Lio. xv.); ilay Zazalahy nandany ny fananany (Lio. xv.); ny Mpitandrina fananana tsi-marina (Lio. xvi.); ny Mpanankarena sy Lazarosy (Lio. xvi.); ny Mpitsara tsy marina (Lio. xviii.); ny Fariseo sy ny Farantsa (Lio. xviii.); ary ny Mpiasa tanimboaloboka (Mat. xx.). (3) Izay milaza *ny fahataperan' ny Fanjakan' Andriamanitra, ary indrindra ny Andro Fitsarana:* dia ny Vola nomen-dralehilahy ny Mpanompony hampitomboiny (Lio. xix.); ny Zanaka roa lahy (**Mat. xxi.**) ny Mpiasa ratsy fanahy izay nanofa tanim-boaloboka (Mat. xxi.; **Mar. xii.**; xx.) ny Fanasana Fampakaram-bady (Mat. xxii.); ny Virijina folo (Mat. xxv.); ary ny Talenta (Mat. xxv.). Ary ny ankabiazan' ny parable ao amin' ny toko voalohany sy fahatelo dia nosoratan' i Matio, satria ny azy no Filazantsaran' ny Fanjakana; fa izay amin' ny faharoa kosa, dia nosoratan' i Lioka ny ankabiazany; fa izy nanoratra ny Filazantsara izay manambara famonjena ho an' ny olona rehetra, fa tsy ny fahatanterahan' ny Fanjakan' Andriamanitra natsangana tao amin' ny Jiosy. Ary raha ny hevitry ny fanoharana no heverina, dia indraindray Kristy hiany no nilaza izany (Mat. xiii.; Lio. xii. 16, 21; xiv. 11; xvi. 9). Ary ny sasany koa dia mora azo, raha mandinika azy amin' ny fo mino sy manetry tena ka ta-hahalala tokoa isika. Nefa misy izay saro-pantarina, raha tsy dinidinihina sy tsaroana tsara ny fomban' ny olona sy ny vokatry ny tany, ary ny tantara izay milaza ny efa nanjo ny tompon-tany tamin' ny andro aloha. Ary ny teny mialoha sy manarakaraka ny fanoharana tokony hoheverina; ary mety raha ampitahaina amin' ny tenin' i Kristy sy ny Apostoliny, izay voasoratra ao amin' ny boky hafa, izy. (Diniho koa ilay boky atao hoe: *Ny Fanoharana nataon' i Jesosy Kristy Tompontsika.*)—C.F.M.

**FANOKANANA:** zahao MPISORONA.

**FANOMEZAM-PAHASOAVANA:** zahao FIANGONANA.

**FANOROHANA.** Ny manoroka ny molotra dia famantaram-pitiavana izay fanaon' ny firenena maro hatramin' ny taloha indri-

ndra ka mandraka ankehitriny; ary fanaon' ny olona mihavana indrindra, na lahy na vavy (Gen. xxix. 11; Ton. K. viii. 1). Ary fiarahabana sy fanajana koa ny manoroka ny takolaka, ka dia fanao raha nisy nampiandrano olona; koa ny tsy nanaovan' i Simona Fariseo izany tamin' i Jesosy no nahagaga Azy; zahao Lio. vii. 45; xxii. 47, 48; Asa. xx. 37. Tamin' ny andron' ny Apostoly, ary ela taorian' izany koa, ny mifanoroka dia fanaon' ny Kristiana, ka tsy fiarahabana fotsiny izany, fa famantarampitiavana sy ny fihavanan' ny Kristiana (Rom. xvi. 16; 1 Kor. xvi. 20; 2 Kor. xiii. 12; 1 Tes. v. 26; 1 Pet. v. 14); ary mbola fanao amin' ny fiangonana sasany amin' ny tany atsinanana izany. Ao amin' ny Arabo ny zaza amim-behivavy manoroka ny somotry ny rainy sy ny vadiny (zahao 2 Sam. xx. 9), ary ny zoky na lehibe mamaly ka manoroka ny handrin' ny zandriny. Any Egypta ny olona ambanimbany manoroka ny tanan' ny lehibeny. Ary raha ta-hanetry tena indrindra ny olona ka mangata-javatra, dia nanoroka ny tongotry ny olona nangatahany izany izy. (Tahaka ny "milela-paladia" izany, izay fanao teto Madagaskara tany aloha.) Ny taratasy nanoratan' ny tenin' andriana dia norohana hatao fanajana azy; ary nanoroka ny tany aza indraindray ny olona (Gen. xli. 40; 1 Sam. xxiv. 8; Sal. lxxii. 9; etc.). Mbola fanao amin' ny firenena any Eropa ny manoroka ny mpanjaka amin' ny andro hisehoany amin' ny vahoaka; ny havany manoroka ny takolany, fa ny lehibe sasany kosa manoroka ny tanany. Ary izany koa no fanao raha misy voatendry ho isan' ny mpanao raharaha amin' ny lapa na ny fanjakana; zahao Sal. ii. 12. Ny manoroka ny tanana dia fomba fanajana ny sampy, ka lazaina ao amin' ny Joba xxxi. 27; 1 Mpan. xix. 18; Hos. xiii. 2.—J.S.

**FANOSORANA ZAVA-MANITRA ny Fatin' olona.** Fomba fanaon' ny firenena sasany izany mba hiaro ny faty tsy ho lo. Roa ny fomba fanosorana zava-manitra lazaina amin' ny Baiboly, dia (1) izay fanaon' ny Egyptiana, ary (2) izay fanaon' ny Jiosy.

1.—*Fanaon' ny Egyptiana.* Araka izay efa voalaza teo (pejy 144, EGYPTA), saiky tsy nisy firenena na aiza na aiza izay fatrapihevitra ny amin' ny maty tahaka ny Egyptiana; ary tsy nisy olona izay nandany vola sy hasasarana amin' ny fanaovampasana tahaka azy. Ary ny fatin' olona koa no nahalaniany vola be tamin' ny nanisiana zava-manitra ho fiarovana azy tsy ho lo; ka dia maro ny fatin' ny olona izay efa maty 3000 taona mahery no maharitra mandraka ankehitriny ary mbola tsy simba loatra. 'Momy' (*mummy*) no anaran' ireo faty voavoatra tahaka izany. Ao amin' ny Genesisy (l. 2, 26), ny fatin' i Jakoba sy Josefa no lazaina ho nohosorana zava-manitra; ary efa-polo andro no lany vao tanteraka izany.

Ny tenin' ny mpitantara no ahafantarantsika fa maromaro hiany ny fanao fanosorana ny faty, ny sasany nandaniana vola be, fa ny sasany kosa dia mora kokoa, dia araka izay zakan' ny tompom-paty. Telo ny fomba izay fanao indrindra tany Egypta; dia izao: (1) Raha tsy nitsitsy vola akory ny olona, ny mpanao-fanafody nanaisotra aloha ny ati-dohan' ny faty; dia nandidy ny lanivoany hanesorany ny tsinainy, etc. Dia nosasany divay sy zava-manitra ny atin' ny faty, ka nasiany miora sy kasia sy asfalta, mbamin' ny zava-manitra hafa koa efa natao vovoka. Dia nozairiny indray ny lanivoan' ny faty, ary nasiany ny sira atao hoe 'natrona' ao anatiny fito-polo andro. Ary rehefa tapitra izany, dia nosasany indray ny faty, ka nofonosiny lamba hariry madinika. Ny halavan' ny lamba sasany izay efa hita dia faha-350, fa tokony ho iray zehy hiany ny halehibeny, ary nasiana dity sy asfalta sy zavatra hafa koa. Ny lamba mateza no natao ambony indrindra. Dia nasiana loko sy sary maro milaza ny fitsarana lehibe sy ny fiainana ho ho avy ny lamba sy zavatra hafa natao fonon' ny faty. Rehefa vita izany, dia natao anaty vata iray na roa ny faty ka napetraka mijoro ao anatin' ny fasana. Ny fatin' ny mpanjaka sy ny andriana sasany dia natao anaty vata vato.

(2) Raha ny fomba faharoa kosa, izay mora kokoa noho ny voalohany, no narahina, dia tsy nesorina ny tsinay, etc., fa nasiana solika sedera ny ao anatin' ny faty, ary natao anaty sira na natrona fito-polo andro izy. Rehefa afaka izany, dia levona ny nofo, ary tsy nisy afa-tsy ny hoditra amantaolana sisa.

(3) Ary ny fomba izay mora indrindra, ka fanaon' ny malahelo sy ny olona ambanimbany, dia izao: nasiana kasia kely ny anatin' ny faty, dia natao anaty natrona izy, fa ny sasany kosa dia nasiana asfalta ny anatiny.

2.—*Fanaon' ny Jiosy.* Tsy misy teny milaza ny fanosorana ny maty ao amin' ny tantaran' ny Jiosy, raha tsy ela taorian' ny nialany tany Egypta. Fa rehefa maty Asa mpanjaka, dia hoy ny teny milaza ny nandevenana azy: "Dia nalevina tao amin' ny fasany hiany izy, izay efa nolavahany tao an-Tanànan' i Davida, ka nampandrina teo amin' ny fandriana izay nofenoina zava-manitra samy hafa voaharoharo, araka ny fanaon' ny mpangaroharo zava-manitra, ary nandoroany zavatra betsaka ho fisaonana azy" (2 Tant. xvi. 14). Ny mandoro zava-manitra dia lazaina ho natao ho an' ny mpanjakany Joda hafa koa. Koa toa fanao ny manisy zava-manitra betsaka miaraka amin' ny faty tamin' izany. Ary mbola fanao tamin' ny andro nahaveloman' i Kristy izany, fa rehefa nalevina Izy, Nikodemosy "nitondra miora sy hazo manitra voaharoharo, tokony ho

zato livatra." Ary ny fatiny no "nofonosiny lambam-paty mbamin' ny zava-manitra, araka ny fanaon' ny Jiosy raha mamboatra faty halevina" (Jao. xix. 39, 40). Ary ny vehivavy koa nitondra zava-manitra sy menaka manitra hanosorany Azy (Lio. xxiii. 56; xxiv .1). Ary talohan' ny nahafatesany, Jesosy nilaza ny amin' ny hanosorana menaka manitra ny fatiny, sady nidera ny fitiavan' i Maria, anabavin' i Lazarosy, izay nanome menaka sarobidy hanosorana ny tenany (Mat. xxvi. 6-13; Jao. xii. 3, 8). Koa raha izany teny izany no heverina, dia toa fanaon' ny Jiosy ny manosotra menaka manitra ny faty, sy hamono hariry madinika azy miaraka amin' ny menaka sy ny zava-manitra, dia ny manisy menaka, etc, eo amin' ny faty, ary ny mandoro zava-manitra rehefa vita izany. Nefa kosa, toa tsy niaro ny faty tsy ho lo izany, raha ny teny milaza any Lazarosy, rehefa nalevina hefarana hiany izy, no tsarovana; ary tsy misy fatin' olona voaro tsy ho lo any Palestina, tahaka izay efa hita any Egypta.—J.S.

**FANTSAKANA** Heb. *beer;* Eng. *well*): izahao BERA SY RANO.

**FARANTSA** (Gr. *telónes* dia dikan' ny teny Grika milaza ny olona tao amin' ny Jiosy izay namory ny hetra sy ny haba sy ny fadin-tseranana ary ny vola hafa mety ho an' ny fanjakana tamin' ny andron' i Kristy sy ny Apostoliny (Mat. 'xviii. (17. Rehefa lasan' ny Romana ny fanjakan' ny Jiosy, dia nampandoa hetra azy izy, ary nanendry olona hamory hetra. Ny lohan' ny mpamory hetra sy ny mpifehy dia olona manan-daza hiany indraindray; fa ny mpamory ambany kosa dia ratsy fanahy matetika ary malaza ratsy noho ny fandrobana sy ny fandrombahana, dia nataon' ny olona ho sahala tamin' ny mpangalatra sy ny vehivavy janga izy (Mat. xxi. 31, 32); ary noho izany dia nakambana niaraka tamin' ny mpanota izy tamin' ny fitenin' ny olona, hoe: "Ny farantsa sy ny mpanota." Koa amin' izany ny farantsa dia tsy navelan' ny Jiosy hiditra tao amin' ny Tempoly, na ny synagoga, na hiara-mivavaka amin' ny be sy ny maro, na ho mpitsara, na ho vavolombelona tao amin' ny fitsarana; fa nataony ho faikany indrindra izy (Mat. xviii. 17). Tao amin' ny Romana ny raharahan' ny fandraisana ny hetra sy ny volam-panjakana dia nanaovany lavanty ka namidy isan-taona; koa izay nanaiky handoa vola be indrindra, dia izy no notendrena ho mpamory ny hetra sy mpandray ny fadin-tseranana ambara-pahatapitry izany taona izany. Ary mba hahazoany vola ampy hahatanteraka ny fanekena nataony sy hampanan-karena ny tenany, dia sahy nandroba sy nandrombaka izy sady naka an-kery; koa satria toa fanjakan' andriana izany, dia tsy nisy sahy hanohitra azy. Koa matetika ny farantsa naka vola tamin' ny fanambakana (Lio. xix. 8) ary niampanga lainga hahazoany vola. Koa nony nananatra ny farantsa Jaona Mpanao-batisa, dia hoy izy: "Aza mampandoa mihoatra noho izay notendrena halainao" (Lio. iii. 12, 13).

Nisy Jiosy betsaka tamin' ny andron' i Jesosy Kristy izay farantsa, fa nolavin' ny namany izy, fa efa tonga mpihemotra sy mpikomy tamin' ny tany nahabe azy, satria nety nanompo ny firenena mpanompo sampy izay efa nandresy ny olon' Andriamanitra. Dia nataon' ny Jiosy fa ny miaraka mihinana sy misotro amin' ny farantsa dia zavatra tsy mety hatao, ka nofadiny izany, tahaka izay nataony tamin' ny olona hafa firenena koa. Ary amin' izany, raha naneso an' i Jesosy Kristy ny fahavalony, hoy izy hoe: "Ilehity mandray ny mpanota ka miara-mihinana aminy" (Lio. xv. 2). Ary hoy izy koa: "Nahoana kosa ny mpampianatra anareo no miara-komana amin' ny farantsa sy ny mpanota?" (Mat. ix. 10.) Ary hoy izy indray: "Indro, sakaizan' ny farantsa sy ny mpanota," miantso an' i Jesosy (Lio. vii. 34; Mat. xi. 19). Kanefa izany haratsian' ny ankabiazan' ny farantsa izany nitarika ny sasany mba tsy hatoky ny fahamarinan' ny tenany; fa nino ny tenin' Andriamanitra izay notorin' i Jaona Mpanao-batisa izy, ka niditra tao amin' ny fanjakan' ny lanitra talohan' ny Fariseo (Mat. xxi. 31). Betsaka ny farantsa tao amin' ny tany Jodia raha mbola tatỳ ambonin' ny tany Jesosy Kristy, ary nihaino Azy matetika izy raha nitory teny Izy: dia voavonjy ny sasany, tahaka an' i Zakaiosy Lio. xix. 2) sy Matio (Mat. ix. 9). Zakaiosy dia lehibe, na mpifehy ny farantsa rehetra tao Jeriko; fa Matio kosa angamba dia mpamory hetra ambany hiany (Lio. v. 27).—T.T.M.

**FARANTSA** (vola): zahao DENARIONA.

**FARAO**: dia anarana niombonan' ny mpanjakan' i Egypta rehetra (tahaka ny hoe Kaisara tao amin' ny Romana, ary 'mpanjaka' atỳ amintsika), ka nilaza ny voninahiny sy ny fiandrianany, fa anarana nalaina tamin' ny teny Egyptiana PH-RA, dia 'ny masoandro.' Koa satria maro ny mpanjaka voalazan' ny Baiboly izay natao hoe "Farao" hiany, dia holazaina etoana izay fantatra ny amin' izy rehetra. (Diniho koa izay lazaina ao amin' ny teny EGYPTA; § 15, *Tantara*.)

1.—*Ilay Farao tamin' ny andron' i Abrahama* (Gen. xii. 15-20). Tsy misy teny loatra ao amin' ny Genesisy hahafantarantsika azy, kanefa raha marina ny hevitry ny sasany ny amin' ny taona nalehan' i Abrahama tany Egypta, dia B.C. 2081, dia isan' ny mpanjaka Mpiandry ondry (vahiny) izy, ary angamba *Salatis* no anarany, dia ny voalohany tamin' ny *dynasty* faha-XV.

2.—*Ilay Farao tamin' ny andron' i Josefa* (Gen. xl.—l. 7). Izay lazaina ny amin' io Farao io dia hahafantarantsika fa mpanjaka be sitra-po sady tsy voafetra izy; nanjaka tamin' ny tany Egypta rehetra izy ary nanaraka ny



*Sarin' i Farao mpanjaka mitaingin-kalesy ka miady.*

fomban' ny Egyptiana, nefa nanao tsinontsinona ny sasany kosa; nitady mba ho tompon' ny vahoakany avokoa izy ary nandray tsara ny vahiny. Dia izy koa no heverina ho tsy tompon-tany, fa isan' ny mpanjaka Mpiandry ondry. Araka ny tenin' ny mpanoratra sasany, ny anaran' io Farao io dia *Apophis*, izay mpanjaka farany, na farany afa-tsy ny iray, tamin' ny dynasty faha-xv., izay lazaina koa ho avy tany Foinika. Raha marina izany, dia vao nanjaka taloha kelin' ny nanendrena an' i Josefa ho mpanapaka ka hatramin' ny nahafatesan' i Jakoba izy, dia B.C. 1876—1850 izany.

3.—*Ilay Farao rafozan' i Mareda.* Ao amin' ny teny firazanan' ny firenen' i Joda, misy teny milaza ny zanakavavin' ny Farao ananakiray izay efa nampakarin' ny lehilahy Isiraelita; dia "Bithia, zanakavavin' i Farao, izay novadin' i Mareda" (1 Tant. iv. 18). Angamba isan' ny mpanjaka Mpiandry ondry koa izy io, ka nanjaka talohan' ny nampahoriana ny Zanak' Isiraely.

4.—*Ilay Farao izay vao nampahory ny Zanak' Isiraely* (Eks. i. 8—ii. 15). Raha toy ny hevitry ny mpanoratra maro, dia Egyptiana tompontany io Farao io, ka *Rameses* no anarany; ary angamba mpanjaka farany tamin' ny dynasty faha-xviii., na voalohany tamin' ny faha-xix. Vao nanjaka taloha kelin' ny nahaterahan' i Mosesy (B.C. 1732) io Farao io, ary toa naharitra 40 taona na mihoatra aza ny nanjakany.

5.—*Ilay Farao nanjaka tamin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely* (Eks. v. 1—xiv. 28). Ny toe-panahin' io Farao io dia hita miharihary amin' ny tantara, fa tsy misy teny loatra hahitantsika ny amin' ny nanjakany na ny anarany. (Ataon' ny sasany anefa fa *Menephta* no anarany.) Azo lazaina fa nanjaka talohan' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta izy, dia B.C. 1652 (?). Nanahatahaka ny fomban' ny mpanjakan' i Asyria noho ny an' ny Egyptiana io Farao io.



*Kefrena, ilay Farao nanao ny Pyramida Faharoa.*

6.—*Ilay Farao rafozan' i Hadada.* Voalaza ny anaran' ny vadin' io Farao io, dia Tahpenes (1 Mpan. xi. 18-20). Maizimaizina ny tantaran' i Egypta tamin' izany andro izany; nefa nisy dynasty (ny faha-xxi.) izay nanjaka tany Tanis, any Egypta Ambany, tamin' ny nanjakan' i Davida sy Solomona; ary angamba isan' ireo io Farao io, dia *Osochor* na *Psusennes* no anarany.

7.—*Ilay Farao izay rafozan' i Solomona* (1 Mpan. vi. 1, 37, 38). Talohan' ny nahavitan' i Solomona ny Tempoly no nampakarany ny zanakavavin' i Farao. Nitondra tafika tao amin' ny tanin' ny Filistiana io Farao io. (ix. 16) ary ny anarany dia *Psusennes* na *Psinaches*.

*Shishak* sy *Zerah* ary *Sô* no mpanjakan' i Egypta lazaina ao amin' ny Baiboly manaraka io Farao eo ambony io, fa tsy mba atao hoe Farao ao amin' ny Soratra Masina izy. Shishak sy Zerah (*Userken*) dia isan' ny dynasty faha-xxii., ary Sô (*Shebek*) dia isan' ny dynasty faha-xxv., izay mpanjaka Etiopiana. Zahao SISAKA, ZERA, SO.

8.—*Ilay Farao izay niady tamin' i Sankeriba* (Isa. xxxvi. 6). Heverina ho mpanjaka natao hoe *Sethos* na *Zet* io Farao io, dia mpanjaka farany tamin' ny dynasty faha-xxiii. Ny amin' ilay mpanjakan' i Etiopia natao hoe *Tirhaka* voalaza ao amin' ny Isa. xxxvii. 9, dia tsy fantatra na nanjaka tany Egypta izy, na tsia, fa tahaka an' i Sô, dia tsy atao hoe 'Farao' ao amin' ny Baiboly izy.

9.—*Farao-Nekô.* Izy io dia ilay Farao voalohany lazaina ao amin' ny Baiboly izay omena ny tena anarany miaraka amin' ny hoe "Farao;" ary atao hoe "Nekô" fotsiny koa izy. Isan' ny mpanjaka nanjaka tany Saïs tamin' ny dynasty faha-xxvi. izy io. Lazaina ho nanjaka enina ambin' ny folo taona izy, ary mpanjaka nazoto hanao izay hahasoa ny fanjakany, fa nanao izay zakany hahavita ny lakan-drano mampiray ny Ranomasina Mena sy ny Neila izy, ary naniraka matilô Foinikana handeha andranomasina hanodidina an' i Afrika, izay notanterahiny, hono. Nony vao nanjaka Nekô (B.C. 610), dia niady tamin' ny mpanjakan' i Asyria izy, ary rehefa notoherin' i Josia, mpanjakan' ny Joda izy, —na dia nanarin' i Nekô aza,—dia nandresy azy tany Megido izy, ka maty antafika Josia (2 Mpan. xxiii. 29, 30; 2 Tant. xxxv. 20-24). Taorian' izany ny miaramilan' i Nekô dia resin' i Nebokadnezara, fa Nekô toa tsy



*Meneftà, ilay Farao nanjaka tamin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely (?).*

niaraka taminy tamin' izay (Jer. xlvi. 1, 2, 6, 10); ary dia lasan' ny Babyloniana ny tany nanjakan' i Nekô tany Asia (2 Mpan. xxiv. 7).

10.—*Farao-Hofra.* Nisy mpanjaka natao hoe *Psammeticus II.*, izay nandimby an' i Nekô, ary izy nodimbasan' i Hofra (B.C. 589). Araka ny teny novinanin' i Jeremia (xliv. 30) io Farao io no hatolotra amin' ny tanan' ny fahavalony; ary izy angamba no ilay Farao izay namonjy an' i Zedekia, mpanjaka farany tany Joda, rehefa tonga ny Kaldeana, ka dia niala tany Jerosalema andro maro izy ireo (Jer. xxxvii. 5-7).

Tsy misy Farao hafa lazaina ao amin' ny Baiboly, nefa misy faminaniana ny amin' ny loza hanjo ny mpanjakan' i Egypta tamin' ny andro handresen' ny Persiana ny tany.—J.S.

**FARARANO:** zahao PALESTINA.

**FAREZA:** zaza-kambana tamin' i Zara izy, ary zanakalahin' i Joda sy Tamara vinantovaviny. Ny zavatra mahagaga tamin' ny nahaterahany dia lazaina ao amin' ny Gen. xxxviii. 27-30. Zokin' i Zara Fareza ka atao voalohany ny anarany ao amin' ny teny firazanana, ary maro anaka sady malaza lavitra ny taranany noho ny taranaky ny zandriny; zahao Rot. iv. 12. Razan' i Davida sy Jesosy Tompo Fareza (Mat. i. 3; Lio. iii. 33), ary malaza tamin' ny andron' i Davida ny firenena avy taminy, fa maro ny lehilahy mahery izay nanompo an' i Davida dia taranak' i Fareza (1 Tant. xxvii. 3).—J.S.

**FARISEO.** Maro ny teny ao amin' ny Filazantsara Efatra sy ny Asan' ny Apostoly milaza ny Fariseo; fa nanohitra an' i Kristy mandrakariva izy ary nanenjika ny Apostoly matetika. Ny anarany hoe 'Fariseo,' dia avy tamin' ny teny Hebreo *farasy*, izay atao hoe, raha adika, 'voasaraka.' Ary nahazo izany anarana izany ny Fariseo, hono, satria nataony fa izy no masina sady madio fitondran-tena, fa ny olona hafa no ratsy sady maloto; ary noho ny nahatokiany ny hatsaran' ny fahalalany sy ny fahamarinany, dia nisaraka tamin' ny olona rehetra izay tsy niray fomba taminy izy. Ny olona ambany nanaja ny Fariseo indrindra, fa nataony fa tsy maintsy ho marina sy masina izy noho ny fomba tsara nataony, fa hitany fa nazoto nivavaka tamin' Andriamanitra tsy tao an-tranony hiany, na tao amin' ny synagoga hiany, fa tao an-dalam-be ary tao an-tsena koa. Nifady hanina matetika koa ny Fariseo sy nandoa ny fahafolon' ny hareny rehetra; nefa tsy fantany fa mpihatsaravelatsihy izy, ary raha nanatona an' Andriamanitra tamin' ny vavany izy, ny fony mbola nanalavitra Azy.

Jesosy Tompo anefa nananatra mafy ny Fariseo, satria fantany ny ratsy nataony tao amin' ny mangingina, sy ny fitaka tao am-pony. Fa raha nihambo hitandrina ny Lalàn' i Mosesy sy ny Mpaminany teo anatrehan' ny olona izy, dia nandiso sy nanda azy tamin' ny fiafenana. Tamin' ny fiharihariana ny fiantrana sy ny zava-tsoa maro no nataony, fa tamin' ny fiafenana kosa ny fahalotoana sy ny fahavetavetana no nataony, ary ny fony dia feno fihatsarambelatsihy sy ny tsy fahamarinana rehetra. Dia hoy Kristy raha milaza izany: "Lozanareo, mpanora-dalàna sy Fariseo, mpihatsaravelatsihy! fa hianareo dia tahaka ny fasana voalalotra, izay miseho tsara tarehy fotsy eo ivelany, nefa ao anatiny dia feno taolan' ny maty mbamin' ny fahalotoana rehetra izy. Dia tahaka izany koa hianareo: raha amin' ny eo ivelany dia miseho amin' ny olona ho marina, fa ny ao anatinareo feno fihatsarambelatsihy sy tsy fankatoavan-dalàna" (Mat. xxiii. 27, 28). Koa raha nirehareha izy noho ny hatsaran' ny fombany sy ny hadiovan' ny fitondran-tenany, dia nanary ny "fahatsarana sy fiantrana ary ny finoana." Kanefa tsy mety raha ataontsika fa ratsy avokoa ny Fariseo rehetra. Nisy ny sasany izay olona marina sady tsara fanahy, izay nazoto tokoa hitandrina ny lalàn' Andriamanitra, sy hanao izay hankasitrahany. Dia toy izany Nikodemosy, izay nankao amin' i Jesosy nony alina (Jao. iii. 1, 2; xix. 39). Ary koa, Gamaliela, na dia tsy Kristiana aza izy, tokony ho lehilahy tsara fanahy sady marina; zahao Asa. v. 34-39. Ary angamba nisy hafa koa izay tsara tahaka azy; fa ny ankamaroany dia olona niavonavona sy nandoka tena.

Ny Fariseo anefa dia tsy olona mifanarakevitra, fa araka ny tantara sasany, dia azo nozaraina ho fito toko izy, izay tsy nifanaraka loatra, fa matetika niady sy nifanohitra indrindra.

Ary izao no nizaran' ny mpanoratra sasany azy araka ny fanaony: 1.—Ny Fariseo Sekemita, izay noforana noho ny filany ny harena hiany, ary tsy noho ny fanarahany ny didin' Andriamanitra. Ary nahazo izany anarana izany izy, satria nitovy fanao tamin' ny olona izay nonina tany Sekema, izay nanaiky hoforana hahazoany ny haren' i Jakoba mianakavy (Gen. xxxiv. 22-24). 2.—Ny Fariseo tafintohina, fa ny tongony dia tafintohina matetika tamin' ny vato; satria raha nandehandeha izy dia tsy nety nanainga ny tongony loatra noho ny fanetren-tenany. 3.—Ny Fariseo nandeha ra, izay nanakimpy ny masony raha nandeha tany an-dàlana mba tsy hahitany vehivavy, ary nitampify tamin' ny ampiantany, raha nisy olona nifanena taminy, fandrao hikasika azy izy ka ho voaloto; ary noho izany dia naratra matetika ny tenany, indrindra fa ny tongony ka dia nandeha ra. 4.—Ny Fariseo laona; izay nahazo izany anarana izany, hono, satria ny satrony na ny lambany no nitovy tarehy tamin' ny laonan' ny Jiosy. 5.—Ny Fariseo matahotra, izay nanaraka

ny Lalàna noho ny fahatahorany ny fijaliana hiany, ary dia nitandrina indrindra ilay lalàn' Andriamanitra izay misy teny fandrarana. 6.—Ny Fariseo tia, izay nitandrina tsara ny Lalàn' Andriamanitra, tsy noho ny fahatahorany, fa noho ny fitiavany azy; ary nitandrina tsaratsara kokoa noho ny Fariseo matahotra ny zavatra nasain' ny Lalàna hataony. 7.—Ny Fariseo izay nanao ny mety hatao rehetra manaraka ny fahalalana nananany. Izany Fariseo izany matetika nanao hoe: "Aoka ho fantatray tsara izay mety hataonay, dia hanao izany izahay." Ny Fariseo rehetra nanaiky fa tsy ny Lalàna ao amin' ny Pentateoka, dia ny boky dimy nosoratan' i Mosesy, hiany no nomen' Andriamanitra azy; fa hoy izy: "Tsy nisy lalàna na didy izay nomen' i Jehova tamin' i Mosesy hotandremana, raha tsy nolazainy koa ny fomban' ny fanarahana azy." Ary hoy izy koa: "Mosesy tsy nanoratra izany teny izany, fa rehefa nahazo azy avy tamin' Andriamanitra tany amin' ny tendrombohitra Sinay dia nilaza azy tamin' i Josoa, ary Josoa nilaza azy tamin' ny loholona, ary ny loholona tamin' ny mpaminany, ary ny mpaminany tamin' ny olona isan' ny Synagoga lehibe." Ary amin' izany dia roa karazana ny lalàna neken' ny Fariseo: ny anankiray voasoratra ao amin' ny Pentateoka; ary ny anankiray tsi-voasoratra, fa voalaza vava hiany; ary ny lalàna tsy voasoratra no tian' ny Fariseo mihoatra noho ny lalàna voasoratra; fa hoy izy raha milaza azy: "Ny Lalàn' i Mosesy voasoratra sy ny tsi-voasoratra samy tsara avokoa; kanefa ny tsy voasoratra tsara lavitra noho ny voasoratra, tahaka ny divay tsara lavitra noho ny rano."

Ary fanampin' ny Lalàn' i Mosesy tsi-voasoratra, nisy tantaran-drazana hafa koa notehirizin' ny Fariseo: (1) Ny voalohany dia teny milaza ny hevitry ny razana maro ny amin' ny teny saro-pantarina voasoratra ao amin' ny Lalàn' i Mosesy, izay tsy ifanarahany ny amin' izay heviny. (2) Ary ny faharoa koa milaza ny tantara izay nataony hoe: Didin' ny mpaminany sy ny olon-kendry tamin' ny taona maro teo aloha, araka ny filazan' ny olona amin' ny Synagoga Lehibe. Ary izany teny izany manao hoe: "Mamantara tsara vao mitsara; manaova mpianatra maro; ary asivy fefy ny Lalàna." Izany tantara milaza ny didin' ny mpaminany sy ny olon-kendry izany nandrara ny Jiosy tsy hanao zavatra maro izay tsy voararan' ny Lalàn' i Mosesy, na ny voasoratra na ny tsi-voasoratra, mba hiaro azy tsy hanota na hanao fahalotolotoana. Ny lalàn' i Mosesy voasoratra amin' ny Pentateoka manao hoe: "Aza mahandro zanak' osy amin' ny rononon-dreniny" (Eks. xxiii. 19; xxxiv. 26; Deo. xiv. 21); ary ny lalàny tsi-voasoratra, raha milaza ny hevitr' ity teny ity, manao hoe: "Tsy mety raha olona mihinana ny henan' ny biby na manao ahoana na manao ahoana raha handrahoina ka voaharo amin' ny ronono;" ary noho izany teny izany dia mandraka ankehitriny misy Jiosy sasany izay tsy mety misotro ronono ambara-pahalevon' ny hena izay efa nohaniny, ao am-bavoniny; fa ny tantara ataony hoe 'Didin' ny mpaminany sy ny olon-kendry,' raha nilaza ny hevitr' ity teny nosoratan' i Mosesy ity manao hoe: "Tsy mety raha misy olona mihinan-kena na vorona aza raha handrahoina ka voaharo amin' ny ronono." Ary amin' izany, sarotra kokoa ity didy ity noho ny lalàna tsi-voasoratra, ary ny lalàna tsi-voasoratra kosa sarotra kokoa noho ny Lalàn' i Mosesy voasoratra. (3) Ary ny lalàna fahatelo narahin' ny Fariseo dia ny hevitra neken' ny ny olona manam-pahefana amin' ny zavatra momba ny fivavahana sy ny teny saro-pantarina amin' ny Lalàna. Hoy izy: "Ny teny sasany milaza ny hevitr' izany teny saro-pantarina izany dia avy tamin' i Mosesy, ary ny teny sasany avy tamin' i Josoa, ary ny teny sasany avy tamin' i Ezrà na ny mpampianatra tato aoriana koa." Tsy dia nataon' ny Fariseo fa avy tamin' Andriamanitra izany tantara rehetra izany, kanefa notehiriziny tsara avokoa izy rehetra, ary nasainy hotandreman' ny olona rehetra hoatra ny teny sy ny didin' Andriamanitra izy.

Ny Fariseo nifanaiky mba tsy hihinanany na inona na inona izay tsy nandoavany ny fahafolony (Mat. xxiii. 23; Lio. xi. 42). Ary izay olona tsy nanaraka izany fomba izany dia nataony hoe: "Olon' izao tontolo izao." Ary noho izany dia tsy nety niara-nihinana taminy izy, fandrao mihinana izay tsy nandoavana ny fahafolony, ka dia ho diso tamin' ny fanekena izay efa nataony izy, Ary izany no nahatezitra azy tamin' i Jesosy Kristy, raha niara-nihinana tamin' ny farantsa sy ny mpanota Izy (Mat. ix. 11), fa nofadin' ny Fariseo izany, satria "olon' izao tontolo izao" ny farantsa. Ary ny Fariseo nihevitra fa raha Mesia Jesosy, dia tsy maintsy hanao araka ny fomban' ny Fariseo Izy, fa tsy araka izay nataon' ny "olon' izao tontolo izao."

Efa voalaza teo fa ny Fariseo tia ny fideran' ny olona, ary mba hahazoany izany dia nazoto nivavaka tamin' Andriamanitra teo imason' ny olona tao amin' ny synagoga sy teo an-dalana, mba hankalazan' ny olona azy. Ary koa, satria naniry mba hataon' ny olona hoe: "Tia ny tenin' Andriamanitra" izy, dia naka ny taratasy nisy ny tenin' Andriamanitra voasoratra teo aminy, izay natao hoe 'fylaktery' (Mat. xxiii. 5), ary izany taratasy izany nofeheziny teo amin' ny handriny, teo anelanelan' ny masony, sy teo amin' ny ilany ankavia akaikin' ny fony, ary teny amin' ny tanany ankavia. Ary koa, Mosesy efa nandidy azy mba hanisy rambo ny lamba izay tafiany, eo amin' ny zorony

**efatra (Nom. xv. 38-40; Deo. xxii. 12). Fa ny Fariseo nanalehibe izany mihoatra lavitra noho ny nandidian' i Mosesy hataony** (Mat. xxiii. 5), mba hampihevitra ny olona fa nazoto indrindra hanaraka ny tenin' i Mosesy izy. Ary koa, izy tia ny fitoerana ambony teo amin' ny fisakafoana, sy ny fipetrahana ambony teo amin' ny synagoga, sy ny fiarahaban' ny olona teny an-tsena, ary ny fiantsoan' ny olona azy hoe 'Raby, Raby' (Mat. xxiii. 6, 7). Izany rehetra izany no nataony noho ny fitiavany ny fideran' ny olona.

Maro ny zavatra tsy nety nataon' ny Fariseo noho ny fahatahorany ny fahalotoana. Ary noho izany, andrao sendra nanendry zavatra maloto tamin' ny tsi-fahalalana izy, na sendra nikasika ny "olon' izao tontolo izao" tany an-tsena na tao an-tanàna, dia nanasa ny tanany mandrakariva raha vao hihinana izy, na dia madio indrindra aza izy. Ary maro koa ny fanasana nataony fandrao hahazo izay handoto azy, tahaka ny manasa ny kapoaka sy ny vilany sy ny lovia varahina ary ny farafara (Mar. vii. 2-4). Koa amin' izany rehetra izany Jesosy nanambara fa ny Fariseo nahafoana ny tenin' Andriamanitra tamin' ny fanaony (Mar. vii. 13), ka hoy Izy: "Fa Andriamanitra efa nanao hoe: 'Manajà ny rainao sy ny reninao,' ary koa: 'Izay miteny ratsy ny rainy na ny reniny, dia hatao maty tokoa'" (Mat. xv. 4). Fa ny Fariseo nilaza fa tsaratsara kokoa ny manolotra ny fananana ho an' Andriamanitra noho ny hamelomana ny rainy sy ny reniny. Koa na dia nisy olona nanana ray na reny mahantra loatra aza, ary izy nangataka fanampiana tamin' ny zanany, dia tsy nety nanome izy, fa hoy izy: "Efa fanatitra ho an' Andriamanitra izay rehetra tokony hahazoanao soa avy amiko," izany hoe: "Na inona inona ananako izay tokony hahasoa anao dia efa nomeko an' Andriamanitra, ka dia tsy misy anomezako anao." Koa raha sendra nisy tsy nanome hamonjy ny fahantran' ny rainy sy ny reniny, dia nataon' ny Fariseo fa afa-tsiny izy, satria efa nianiana tamin' Andriamanitra, ary tsy azo novana intsony ny fianianana. Dia toy izany no nahafoanany ny didin' Andriamanitra izay manao hoe: "Manajà ny rainao sy ny reninao" (Mar. vii. 4-6). Ary koa, ny Lalàn' i Mosesy manao hoe: "Tiava ny namanao tahaka ny tenanao" (Lev. xix. 18); fa ny Fariseo tsy nety nanaiky ny Jentilisa ho namany, ary dia nandrara ny vehivavy mpampivelona izay Jiosy tsy hampivelona ny vehivavy Jentilisa, na dia tokony hahafaty azy aza ny tsy hamonjeny vehivavy toy izany. Koa dia diso tamin' izany sy ny zavatra maro hafa koa ny Fariseo, fa nanova sy nahafoana ny tenin' Andriamanitra tamin' ny fanaon-drazana notandremany.

Ny Fariseo rehetra anefa nino ny fananganana ny maty, sy ny hitsaran' Andriamanitra ny olona rehetra araka ny asa nataony. Ary izao no fiteniny ny amin' ny fiainana ho avy sy ny andro izay efa notendren' Andriamanitra hitsarana ny olona rehetra: "Ity fiainana ity tahaka ny tokotany raha oharina amin' ny fiainana ho avy. Ary amin' izany, miomàna hianareo raha mbola ao amin' ny trano fiandrasana, raha te-hiditra amin' ny tranon' ny fisakafoana hianareo." Ary hoy izy indray: "Izay vao teraka tendrena ho faty, ary ny maty ho velona, ary ny velona hotsaraina, mba hahitantsika sy hahalalantsika ary hahafantarantsika fa Izy no Mpanisy sy Mpamorona sy Mpitsara sy Vavolombelona ary Mpiampanga, ary Izy hitsara anareo rahatrizay. Finaritra Izy, fa eo anatrehany tsy misy tsifahamarinana, na fanadinoana, na fizahantavan' olona, na fandraisan-tamby, fa Azy ny zavatra rehetra."—R.T.

**FARPARA** dia anaran' ny anankiray amin' ireo ony roa izay mandalo an' i Damaskosy sy mampahavokatra ny tany lemaka manodidina ny tanàna. Koa Abana sy Farpara no nireharehan' i Namàna ho tsara lavitra noho ny ony rehetra tao amin' ny tanin' ny Isiraely (2 Mpan. v. 12). Ny anaran' ny ony ankehitriny dia *Awaj;* ny iandohany dia ao amin' ny ilan' ny Tendrombohitra Hermona; ary rehefa mandeha miantsinanana 40 maily izy, dia very ka tsy hita intsony ao amin' ny honahona lehibe. [ABANA.]—J.S.

**FASANA** sy **FANDEVENANA.** Fanaon' ny Jiosy ny mandevina olona ao am-pasana; ary raha tsy nisy fasana, dia naleviny tao amin' ny lava-tany ny faty; ary fanajana nasehony tamin' ny fatin' ny fahavalony aza izany (1 Mpan. xi. 15), ary tamin' ny olona efa novonoina noho ny heloka nataony, fa izany no nasain' ny Lalàna hatao (Deo. xxi. 23).

Kely foana no fantatra ny amin' ny fanaon' ny Patriarka tamin' ny nandevenany ny maty; nefa ny teny voalohany ao amin' ny Baiboly milaza ny mivarotra sy mividy dia ny teny milaza ny nividianan' i Abrahama tany sy lavaka tao Makpela ho fandevenana ny vadiny sy ny taranany (Gen. xxiii.). Mbola maharitra ao ambanin' ny Moska lehibe any Hebrona angamba ny fasan' i Abrahama sy ny zanany, nefa tsy azo idiran' ny olona ankehitriny ny lavaka noho ny fanajan' ny Mohamedana, izay tompon' ny tany, azy. Zahao HEBRONA SY MAKPELA. Teo amoron-dalana akaikin' i Betlehema, no nandevenana an-dRahely, vadin' i Jakoba, ary nisy tsangam-bato naorin' i Jakoba teo ho fahatsiarovana azy (Gen. xxxv. 16-20); fa tsy misy teny ahafantarantsika ny nanaovana ny fasana. Ary ny fatin' i Jakoba sy Josefa nohosorana zava-manitra hiaro azy mba tsy ho lo, araka izay fanaon' ny Egyptiana [FANOSORANA NY MATY]; ary ny fatin' i Josefa notehirizina tao amin' ny vatam-paty ka nentin' ny Zanak' Isiraely niaraka taminy,

**rehefa niala tany Egypta izy** (Gen. l, 2, 3, 25, 26; xiii. 19).

Ny andro nisaonan' ny Zanak' Isiraely ireo olona malaza izay nitarika azy tany anefitra ka maty tao dia telo-polo; fa izany no andro nisaonany an' i Miriama sy Arona ary Mosesy (Nom. xx. 1, 28, 29; Deo. xxxiv. 5, 6, 8); fa tsy misy teny ahafantarantsika ny nanaovana ny fasany, na ny fomba nandevenana azy.

Tsy misy teny loatra ao amin' ny Lalána ny amin' ny fandevenana; fa misy teny fohifohy hiany ao amin' ny tantaran' ny Zanak' Isiraely mandrara ny fomba sasany izay toa efa fanaony tany aloha, sady fanaon' ny firenena sasany. Fa ny mpisorona noraraua tsy hiala satroka, na handriatra ny akanjony, raha maty havana izy (Lev. x. 6); ary izy sy ny olona rehetra noraraua tsy hibory na hitetika ny nofony noho ny maty (Lev. xi. 27, 28; Deo. xiv. 1). Fa tokony hoheverina tsirairay

1.—*Ny Fasana sy ny nanaovana azy tao amin' ny Jiosy.* Ary dia hitantsika fa ny lavaka, na amin' ny tany na ny vato, no fasana voalohany, ary matetika dia natao lehibe kokoa izy, ka nasiana efitra maro. Ary raha tsy nisy lava-bato hita rahateo, ny ilan' ny havoana na ny hantsana nolavahana; fa vato fotsy mora lavahana ny vatolampy any Palestina, ary betsaka ny lava-bato hita na aiza na aiza, ka dia mora ny mandavaka azy raha tsy nisy lavaka rahateo. Koa araka izay fanaontsika atỳ hiany, ny fasana no namboarina elaela hiany alohan' ny fahafatesan' ny tompony; ary indraindray tao amin' ny tanimboly, na tao amoron-dalana, na manakaiky ny tranon' olona no nanaovana azy. Nefa tsy nisy nalevina tao anatin' ny tanàna, afa-tsy ny mpanjaka sy ny mpaminany (1 Mpan. ii. 10; xvi. 6, 28; 2 Mpan. x. 35; xiii. 9; 2 Kron. xvi. 14; xxviii. 27; 1 Sam. xxv. 1; xxviii. 3). Ary tahaka izay fanaon' ny Malagasy hiany, ny fasan-drazana no tian' ny Jiosy hilevenana indrindra, fe te-hiray taolan-doha amin' ny havany izy (Gen. xlix. 29-31; l. 25). Rehefa nitoetra tao an-tanána ny Isiraelita, ka nihamaro ny vahoaka, dia nisy tany tao ivelan' ny tanána toa natokana ho fandevenana; koa ny Lohasahan' i Kedrona sy Hinoma, ao atsinanana sy atsimon' i Jerosalema, no fandevenana ny olona hatramin' ny andro taloha ela ka mandraka ankehitriny (2 Mpan. xxiii. 6, 16; Jer. vii. 32; xxi. 11). Fa ny ilan' ny lohasaha manodidina ny tanàna nolavahana avokoa hanaovana fasana, ary maro ny Jiosy mankao Jerosalema avy amin' ny tany rehetra amin' izao tontolo izao mba halevina any. Ny "Sahan' ny Mpanefivilany" no novidin' ny lohan' ny mpisorona ho tany fandevenana ny vahiny sendra maty tao Jerosalema (Mat. xxvii. 7); angamba bo lavaka rahateo izany saha izany noho ny nihadiana tany hanaovana vilany. Ny varavaram-pasana sasany nasiana haingo be hiany, dia andry sy koronosy ary ravin-kazo voasokitra avy tamin' ny vato teny amin' ny havoana; ary maromaro hiany ny fasana tahaka izany mbola hita ao akaikin' i Jerosalema, izay mahafinaritra tokoa ny tarehiny, dia izay atao 'Fasan' ny Mpanjaka,' sy 'Fasan' ny Mpaminany,' ary 'Fasan' ny Mpitsara.' Tao ambonin' ny fasana sasany nisy tsangam-bato naorina, izay tsara tarehy sy tsara rafitra: dia tahaka izany izay atao hoe 'Fasan' i Absaloma' sy 'Fasan' i Zekaria,' ao atsinanan' i Jerosalema. Natao tamin' ny andro nanjakan' i Heroda mianakavy ny ankabiazan' ireo fasana tsara rafitra ireo.

Miefitra be hiany ny fasana nolavahana amin' ny tany na vato, ary maro ny lavaka kely kokoa ao amin' ny isaky ny efitra, izay nametrahana faty iray avy. Nasiana tany ravo indray mandeha isan-taona ny fasana, indrindra ny an' ny olo-malaza sy ny tsara fanahy, mba ho hita miharihary izy, ary mba tsy hikasika azy ny mpandalo ka handoto tena (Mat. xxiii. 27). Ary tamin' ny andron' i Kristy dia noheverina fa asa soa sy ankasitrahan' Andriamanitra ny manamboatra ny fasan' ny mpaminany sy ny olona masina (and. 29). Ny mpanjakan' ny Joda izay ratsy fanahy tsy mba nalevina tao amin' ny fasan' ny mpanjaka tany Jerosalema, fa nalevina natokana. Izany no nandevenana an' i Jehorama sy Joasy sy Ozia sy Ahaza sy Manase sy Amona sy Joiakima (2 Tant. xxi. 19, 20; xxiv. 25; xxvi. 23; xxviii. 27; xxxiii. 20; 2 Mpan. xxi. 26; Jer. xxii. 19); fa Joiada mpisoronabe kosa no nalevina tao amin' ny fasan' ny mpanjaka noho ny soa nataony tamin' ny fanjakana (2 Tant. xxiv. 16).

2.—*Ny Fomba Fandevenana tao amin' ny Jiosy.* Ny nandevenana ny olona lehibe sy malaza no lazaina indrindra ao amin' ny Test. Tal., fa ny amin' ny olona ambanimbany kosa ao amin' ny Test. Vao. Kanefa samy no ahitantsika fa ny manisy zava-manitra miaraka amin' ny faty halevina no fanao; ary ny habetsahan' izany dia araka ny haren' ny olona hiany. Zahao FANOSORANA NY MATY. Ary fanao koa ny mandoro zava-manitra; ary indraindray ny trano vorona sy ny fandriana ary ny fananana hafa izay efa tian' ny maty, no nodorana koa. Izany no natao tamin' ny nandevenana an' i Asa, mpanjakan' ny Joda (2 Tant. xvi. 14; zahao koa xxi. 19). Afa-tsy Saoly sy ny zanany, tsy misy olona lazaina ho nodorana ny fatiny, araka izay fanaon' ny Grika sy ny Romana. Kanefa ny fatin' ny mpanao ratsy sasany nodorana ho fampijaliana sy fahamenarana; zahao FAMPIJALIANA, pejy 182. Raharahan' ny havana akaiky indrindra ny mandahatra ny fomba fandevenana; ary maromaro ny teny milaza fa fanao koa ny manarama olona hitomany sy hisaona ny maty (Mpit. T. xii. 5; 2 Tant. xxxv. 25; Jer. ix. 17-20; Ezek. xxiv. 16, 17). Ary tamin' ny andron' i Kristy

nisy mpitsoka sodina koa nokaramaina hiaraka amin' ny mpisaona (Mat. ix. 23; Mar. v. 38). Ireo mpisaona sy mpanao mosika ireo no nalaina raha vao maty ny olona. Ary ny faty dia nosasana (Asa. ix. 37) sy nofonosin-dambam-paty, ary ny lohany dia nofonosin-damba mitokana amin' ny lamba hafa (Jao. xi. 44; xx. 7). Dia nasiana menaka manitra sy hazo manitra efa natao vovoka ny lamba (Mar. xv. 46; xvi. 1; Jao. xix. 39, 40). Tsy mba natao tao anaty vata ny faty, fa nentina tao anatin' ny trano-vorona (Lio. vii. 14, 15), izay nolanjaina ho any amin' ny fasana ary narahin' ny havan' ny maty sy ny sakaizany. Tao amin' ny fasan' ny lehibe sy ny manankarena nisy vata vato hametrahana ny faty. Talohan' ny nandravana an' i Jerosalema, toa fanaon' ny olona any Palestina ny mitetika ny nofony sy hanety ny volony sy handriatra ny akanjony, ary hitafy lamba ratsy ho famantarana ny alahelony noho ny havany maty; ary nanao fanasana koa izy (Mpit. T. vi. 3; Jer. xvi. 1-7; xli. 8; xlviii. 37, 38).—J.S.

**FEHIN-KIBO**: zahao FITAFIANA.

**FEHI-TONGOTRA**: zahao RAVAKA.

**FELIKSA** (*Finaritra*). Mpanapaka Romana izy, na dia teraka andevo aza, fa tonga olom-potsy tamin' ny andron' i Klaodio Kaisara, izay nandefa azy, dia nanendry azy ho mpanapaka tany Jodia tamin' ny taona A.D. 25. Ny rahalahin' i Feliksa (Pallas) dia sakaizan' i Klaodio sy Nerô, ary noho izany, Feliksa dia navelan' i Nerô ho mpanapaka hiany, rehefa maty Klaodio. Nazoto nandroaka ny jiolahy sy ny olondratsy hiala amin' ny tany izy, ary izany angamba no fototry ny teny fiderana azy nalahatr' i Tertylo ao amin' ny Asa. xxiv. 2. Kanefa lehilahy loza loatra izy ary mpitsara tsimarina, fa nandray tambitamby izy ka tsy nanao ny marina; ary izany no niampangan' ny Jiosy azy, rehefa nodimbasany Porsio Festosy izy, tamin' ny taona A.D. 60 na 62. Ary Feliksa naka an' i Drosila, zanakavavin' i Heroda I., izay efa vadin' i Azizosy, mpanjaka tany Emesa, ho vadiny. Ary izany, mbamin' ny zava-dratsy maro hafa koa izay efa nataony, no fototry ny fahatahorany, nony nandre ny teny notorin' i Paoly izy (Asa. xxiii. 24—xxiv. 27).—G.A.S.

**FERA**: zahao PERATRA.

**FERMENTA**: zahao MASIRASIRA.

**FESTOSY**. Porsio Festosy dia Romana izay notendren' i Nerô mpanjaka ho mpanapaka tany Jodia nandimby an' i Feliksa, tamin' ny taona A.D. 60 na 62. Mpitsara marina izy sy nalemy fanahy koa, ary nazoto nandroaka ny jiolahy hiala amin' ny taniny. Roa taona no andro nanapahany, dia maty tany Jodia izy. Paoly nandahateny teo anatrehany, ary nangataka taminy mba halefany izy handahatra amin' i Kaisara tany Roma (Asa. xxiv. 27; xxv., xxvi.).—G.A.S.

**FIADIANA** sy **FIAROVANA**. Hatramin' ny nidiran' ny ota tamin' izao tontolo izao efa nisy ady; koa amin' izany efa fanaon' ny firenena rehetra ny manao fiadiana hamely ny fahavalony, ary fiarovana mba hiarovan-tena. Dia holazaina izao izay fiadiana sy fiarovana fanaon' ny Jiosy sy ny firenena hafa lazaina ao amin' ny Baiboly.

I.—FIADIANA. Ny zavatra namboarin' ny olona ihazany ny bibi-dia no nentiny hiady amin' ny fahavalony koa, ary ny zavamaranitra namonoany biby koa no nataony fiadiana. Koa ny fiadiana voalohany angamba dia ny langilangy sy hazo mavesabesatra ary anja-by (Sal. ii. 9; Oha. xxv. 18). Ary indraindray koa ny afovato maranitra na ny nifin' ny mamba sy biby hafa no nofehezin-kozatra tao amin' ny hazo.

1.—Kanefa, hatramin' ny voalohany ny *Sabatra* no fiadiana manan-daza indrindra tao amin' ny firenena rehetra, fa sady fiadiana no fiarovana izy. Tsy misy teny ahafantarantsika marina ny halavan' ny sabatra lazaina ao amin' ny Baiboly; koanefa toa fohifohy noho ny sabatra fanaon' ny miaramila atŷ amintsika sy any Eoropa izy. Fa ilay sabatra nentin' i Ehoda hamono any Eglona dia iray hakiho hiany no halavany, ka dia mora nafenina tao amin' ny lambany (Mpit. iii. 16); ary raha ny tantara ao amin' ny 2 Sam. ii. 16 sy xx. 8-10 no heverina, dia tsy maintsy ho fohy hiany ny sabatra lazaina ao. Ary Davida koa nahazo nitondra ny sabatry Goliata sy niady tamin' izany, na dia olona vaventy sy goavana aza Goliata (1 Sam. xvii. 51; xxi. 9). Ny sabatra dia



*Miaramila Grika.*

nentina tao amin' ny tranony (1 Tant. xxi. 27), ary voafehy tamin' ny fehin-kibo na fisikinana (1 Sam. xxv. 13), ary natao manaraka ny fo (Sal. xlv. 3; Mpit. iii. 16), na ny vaniany (2 Sam. xx. 8). Koa ny hoe 'misikin - tsabatra' dia tonga ohatra milaza ny miatomboka miady, ary teny nentina koa hilaza izay olona matanjaka sy mahatana sabatra (Mpit. viii. 10; 1 Tant. xxi. 5). Ny sabatra sasany nisy roa lela (Mpit. iii. 16; Sal. cxlix. 6; Heb. iv. 12), ary lazaina ho "mamirapiratra" izy (Deo. xxxii. 41). Ny hoe sabatra dia teny entina matetika ao amin' ny Baiboly hilaza ady (Lev. xxvi. 25), sy fampijaliana (Sal. xvii. 13), ary ny hery sy ny fahefana mety ho an' ny mpanapaka (Rom. xiii. 4).

2.—Ary manaraka ny sabatra ny *Lefona* no fiadiana lazaina matetika. Ary maro karazana izy araka ny halavany sy ny havesany; fa ny sasany nentina teny an-tanana mandrakariva, fa ny sasany kosa dia lefona atoraka. (i.) Ny lefona atao hoe *kanith* dia toa lefona mavesatra ka nentin' i Goliata sy ny lehilahy goavana sasany lazaina ao amin' ny boky tantara (2 Sam. xxi. 19; ii. 23; xxiii. 18; 1 Tant. xi. 11, 20). (ii.) Ary toa maivamaivana kokoa noho ny kanith, dia nisy natao hoe *kidon*, izay nentina teo an-damosina (1 Sam. xvii. 6). (iii.) Nisy lefona hafa koa natao hoe *romach* (Nom. xxv. 7; 1 Mpan. xviii. 28). (iv.) Ary ny lefona hafa koa (*shelach*) dia lefona atoraka angamba (2 Tant. xxiii. 10; Neh. iv. 17; Job. xxxiii. 18). Tao amin' ny firenena sasany ny tandroky ny biby maro karazana no natao lela-lefona.

3.—Fa ny fiadiana izay fanao indrindra tany Egypta sy Palestina dia ny *Tsipìka sy ny Zana-tsipìka;* ary nentina hihaza biby sy hiady amin' ny fahavalo koa izany (Jen. xxi. 20; xlviii. 22). Nisy miaramila nitondra tsipìka sy zana-tsipìka tao amin' ny Filistina sy ny Syriana (1 Sam. xxxi. 3; 1 Mpan. xxii. 34); ary tao amin' ny Zanak' Isiraely ny manamboninahitra lehibe sy ny zanak' andriana sasany no lazaina ho nitondra tsipìka sady nahay nandefa azy (2 Mpan. ix. 24; 1 Sam. xviii. 4; 2 Sam. i. 22). Ny firenen' i Benjamina no nahay tsipìka; ary ny olon-dReobena sy Gada sy Manase ary Efraima no lazaina ho nitondra azy koa (1 Tant. viii. 40; v. 18; Sal. lxxviii. 9). Hazo sy volotara sy tandroka, ary vy sy varahina (2 Sam. xxii. 35), no nanaovana ny tsipìka, ary ny kofehiny dia ny ozatry ny biby sasany. Rehefa nandefa tsipìka ny miaramila, ny vodiny dia nohazonin' ny tongotra; koa maro ny teny nadika hoe "mahahenjana tsipìka," dia "manitsaka tsipìka" amin' ny teny Hebreo; zahao 1 Tant. v. 18; Isa. v. 28; Sal. vii. 12; etc. Nentina tao amin' ny tranony ny tsipìka, andrao simban' ny ranonorana izy, indrindra fa ny kofehiny, ka tonga ketraka loatra. Ny zana-tsipìka koa dia nentina tao amin' ny fitondrana azy na tranony, teo an-damosina. Volotara na hazo ny tenan' ny zana-tsipìka, ary ny lohany dia afovato, na vy, na varahina, ary nasiana volomborona ny vodiny mba hahitsy fandeha izy.

4.—Ary ny fiadiana farany dia ny *Antsamotady*, izay lazaina voalohany amin' ny Mpit. xx. 16. Izany no namonoan' i Davida an' i Goliata; ary toa fiadiana fanaon' ny mpiandry ondry izy hiarovan' ny ondry aman-osiny amin' ny bibi-dia. Ny olom-Benjamina no lazaina ho mahay dia mahay antsamotady; fa "nahay nanavia sy nanavanana raha nitora-bato na nandefa tsipìka" izy (1 Tant. xii. 2). Natao amin' ny hoditra na kofehy voarandrana ny antsamotady, ary lehibe ny ao ampovoany hanisiana ny vato na vy. Tsy azo natoraka mihoatra noho ny 400 fita ny vato, fa ny vy kosa dia azo nalefa hatramin' ny 600 fita.

II.—Fiarovana. Ao amin' ny firenena rehetra ny *Ampinga* no fiarovana manan-daza indrindra. Ary samy hafa be hiany ny ampinga, na ny halehibeny, na ny tarehiny, na ny havesany. (i.) Izay natao hoe *tsinnah*



*Miaramila Grika.*

no lehibe sady naharo ny tena rehetra (Gen. xv. 1; Sal. v. 12; xlvii. 9), ary raha mbola tsy nihaona tamin' ny fahavalo ny manamboninahitra sy ny lehibe, ny ampingany dia nentin' ny dekany anankiray teo anatrehany (1 Sam. xiv. 7; xvii. 7, 41; xvi. 21). (ii.) Nisy koa ny ampinga natao hoe *magen*, izay kelikely kokoa; zahao 1 Mpan. x. 16, 17 sy 2 Tant. ix. 15, 16. (iii.) Ny *sohairah* dia toa ampinga boribory. Hazo maivana voafonon' ny hoditr' omby sy biby hafa

koa, ary voaisy vy teo an-tsisiny, no ampinga fanaon' ny firenena maro. Ny ampingan' ny lehibe sy ny manamboninahitra dia varahina na vy, ary indraindray dia ankosotra volamena izy, ary nasiana haingo sy sary, Raha mbola tsy nisy ady, dia voasarona ny ampinga mba hiaro azy amin' ny hainandro; fa raha sendra nisy ny fahavalo avy dia nohosoran-diloilo na menaka izy; zahao 2 Sam. i. 21; Isa. xxii. 6. Ny ampinga dia entina matetika dia matetika ao amin' ny Baiboly ho ohatry ny fiarovana, indrindra ny fiarovan' Andriamanitra ny olony; zahao Sal. v. 12; xxxiii. 20; lxxxiv. 11. Ny finoana no ohariny Paoly amin' ny ampinga (Efes. vi. 16).

2.—Manaraka ny ampinga, ny *Fiarovan-doha* dia fiarovana manan-daza. Tamin' ny voalohany ny rantsan-kazo no natao fiarovan-doha, ary ny hoditry ny biby samy hafa; ary nasiana nify, na vombo, na volo hatao haingony izy. Ary natao tamin' ny vy na varahina koa ny fiarovan-doha (1 Sam. xvii. 5); ary ny an' ny mpanjaka nasiana haingo volamena mba ho satro-boninahitra sy fiarovana koa izy zahao 2 Sam. i. 10; 2 Tant. xxvi. 14; Jer. xlvi. 4.

3.—*Akanjo Fiarovan-tena sy tratra.* Natao amin' ny hoditra izany, ary nasiana takelaka vy sy varahina izay sady fiarovana no haingony. Ary ny akanjo fiarovana sasany dia nisy takelaka madinika maro voazaitra tamin' ny hoditra; ny sisiny ambony dia nanarona ny ambany, ka dia nifanindry tsara tahaka ny tafo tanimanga na ny kiran-kazandrano ny fitohin' izy rehetra. Tahaka izany angamba ny fiarovan-tratran' i Goliata (zahao ny sary eo ambany), sy ny an' i Ahaba (1 Sam. xvii. 5; 1 Mpan. xxii. 34).

Ny teny milaza an' i Goliata no ahitantsika tsara izay fiadiana sy fiarovana rehetra fanaon' ny miaramila tamin' ny andro taloha.

4.—Ny *Fisikinana* no nanamafy ny fiarovantena; natao tamin' ny hoditra izy, ka nasiana haingo vy sy varahina tahaka ny bokotra vaventy. Ny fisikinana no fitondrana ny sabatra; ary lazaina eo amin' ny Efes. vi. 14 izy ho isan' ny fiarovana fanaon' ny miaramila Grika sy Romana.

5.—Ny *Fiarovan-tongotra* dia lazaina ao amin' ny teny iray hiany, dia ilay teny milaza an' i Goliata. Hoditra na varahina izy, ary nofehezina teo ivohon' ny kibon-dranjo. Tao amin' ny Romana ny fiarovan-tongotra dia niaro ny ranjo teo ambanin' ny lohalika hiany, fa tao amin' ny Grika kosa dia fiarovana ny lohalika koa izy.

Eo amin' ny Efes. vi. 13-17 ny fiadiana amam-piarovana rehetra no nentin' i Paoly hilaza ny fombam-panahy mahamety ny Kristiana, ho fiarovana azy amin' ny fahavalon' ny fanahiny, sy ho entiny hiady aminy sy handresy azy.—J.S.

**FIAINAN-TSI-HITA.** Roa ny teny izay nadika hoe "fiainan-tsi-hita" ao amin' ny Baiboly Malagasy: ny anankiray, *Sheôl*, dia Hebreo, ary ny anankiray kosa, *Hades*, dia Grika (Gen. xxxvii. 35; xlii. 38; 1 Sam. ii. 6; Job. xiv. 13; Asa. ii. 31), dia milaza izay itoeran' ny maty alohan' ny fananganana azy amin' ny andro farany. Koa amin' izany, hoy ilay fanekem-pinoana atao hoe 'Fanekem-pinoan' ny Apostoly,' raha milaza an' i Kristy rehefa maty teo amin' ny hazofijaliana Izy: "Nidina tao amin' ny fiainan-tsi-hita (Gr. *Hades*) Izy." Ary izany filazana an' i Kristy izany toa miankina amin' ny teny roa na telo amin' ny Test. Vao.: dia Asa. ii. 25-31; Efes. iv. 9; 1 Pet. iii. 19. Fa ny teny ao amin' ny 2 Pet. ii. 4 anefa, sy ny hoe *Hades* ao amin' ny Lio. xvi. 23 sy Mat. xi. 23, etc., dia milaza fitoeram-pampijaliana; kanefa kosa ny hoe *Sheol* amin' ny Test. Tal. no teny enti-milaza izay itoeran' ny tsara fanahy rehefa maty; zahao Sal. xvi. 10 (nadika hoe *Hades* io teny io ao amin' ny Asa. ii. 27, 31); xxx. 3; xlix. 15; lxxxvi. 13; Isa. xxxviii. 10, etc. Fa izay itoeran' ny ratsy fanahy rehefa afaka ny fitsarana lehibe dia atao hoe "Gehena," na "Gehena mirehitra afo" ("helo," sy "helo mirehitra afo" amin' ny filazantsara ananantsika ankehitriny; Mat. v. 22, 29; x. 28; Mar. ix. 45, etc.); zahao GEHENA sy HELO.—J.S.

**FIAKARANA, Salamon' ny:** zahao SALAMO.

**FIAMBENAN-ALINA.** Ny Jiosy, tahaka ny Grika sy ny Romana, nizara ny alina ho fiambenana samy hafa, dia fotoana fiambenana izay anjaran' ny miaramila iray toko vao dimbasan' ny namany izy. Ny Jiosy nizara ny alina ho telo toko, izay natao hoe "filatsahan'



*Fiarovan-doha. Sabatra. Fiarovan-tratra. Ampinga. Antsamotady. Lefona. Fiarovan-tongotra.*

ny fiambenana" (zahao Fit. Jer. ii. 19), sy "fiambenana faharoa" (Mpit. vii. 19), ary "fiambenana maraina" (Eks. xiv. 24; 1 Sam. xi. 11). Ny voalohany dia hatramin' ny filentehan' ny masoandro ka hatramin' ny folo ny famantaranandro; ny faharoa hatramin' ny folo ka hatramin' ny roa; ary ny fahatelo hatramin' ny roa ka hatramin' ny fiposahan' ny masoandro. Nony resin' ny Romana ny Jiosy, dia nozarainy ho efatra kosa ny fiambenana (Mat. xiv. 25); ka natao toy izao ny fandahatra azy: "hariva," "mamaton' alina," "maneno akoho," ary "maraina" (Mar. xiii. 35). Ary ireo dia tapitra (1) amin' ny 9 alina; (2) amin' ny 12 mamaton-alina (3) amin' ny 3 maraina alina; ary (4) amin' ny 6 maraina.—P.G.P.

**FIANGONANA.** Hatramin' ny taona maro izay ny teny hoe 'fiangonana' efa tonga teny fantatry ny Malagasy sady hajainy mihitsy; koa mety raha dinihina tsara izay tena heviny ao amin' ny Soratra Masina, hahafantarantsika izay tokony ho toetrany, araka ny sitrapon' i Jesosy Kristy Tompony sy ny fampianaran' ny Apostoly, izay nomeny ny Fanahy Masina hampianatra ny mino sy hanome ny lalàna sy fitsipika tokony hotandreman' ny Kristiana.

Voalohany ary, ny amin' ny teny Grika izay nadika hoe 'fiangonana' ao amin' ny Baiboly Malagasy, dia *eklesia*, izay nihavian' ny tany Latina (na Romana) *ecclesia*, sy ny teny Frantsay *église*. Hafa fototra ny teny Englisy hoe *church*, izay mitovy hevitra tamin' ireo, nefa avy tamin' ny teny Grika *kuriakon*='an' ny Tompo.') Koa fantatsika fa hatramin' ny nisehoan' ny fivavahana teto Madagaskara, ny hoe 'fiangonana' dia teny enti-milaza ny fikambanan' ny olona izay mino an' i Kristy sady mifanaiky hiaramivavaka ao amin' ny trano na fitoerana na tanàna iray sy hiara-manompo an' Andriamanitra. Angamba tsara raha sendra nampianarin' ny misionary voalohany izany teny hoe *eklesia* izany, tahaka izay nampianariny ny Kristiana mpianany ny teny hoe 'batisa' sy 'diakona' ary 'anjely,' etc., izay samy baiko avy amin' ny teny Grika, sy ny hoe 'tempoly' sy 'tabernakely,' etc, izay baiko koa, fa avy amin' ny teny Latina. Kanefa na dia tsy dikany mihitsy aza izany, dia efa nahazatra ny Malagasy ela ny hoe 'fiangonana,' ary angamba tsy misy teny hafa tsara noho izany izay tokony hatao solony ankehitriny. (Ao amin' ny Baiboly Voahitsy anefa, ny hoe 'eklesia' dia atao solon' ny hoe 'fiangonana' eo am-bodin' ny pejy.)

Maro samy hafa ny hevitry ny teny adika hoe 'fiangonana' ao amin' ny Baiboly Malagasy, dia hoheverina tsirairay izy.

(1) Tamin' ny voalohany, ny teny hoe 'eklesia' tao amin' ny fiteny Grika dia nentimilaza ny fivorian' ny olona izay *voantso* sy voafidy hihevitra sy hidinika ny raharahampanjakana; ary manaraka izany indray dia natao anaran' ny fivorian' ny olona, na inona na inona no anton' izany. Koa amin' ny Asa. xix. 32, 39, 41, ny nivorian' ireo olona maro be ireo tao an-trano filalaovana tao Efesosy, izay nitabataba sy nihorakoraka nidera an' i Diana sampy sy nanohitra an' i Paoly Apostoly, dia atao hoe 'eklesia' ao amin' ny Testamenta Grika. Mba tahaka izany indrindra no hevitry ny hoe 'fiangonana' teto Madagaskara talohan' ny andron-dRadama Rainy.

(2) Ao amin' ny Septoaginta, na dikan' ny Baiboly Hebreo ho teny Grika, ny fivorian' ny Jiosy mba hihaino ny tenin' i Jehova tao Horeba no atao hoe 'eklesia' amin' ny teny Grika. Ny hoe 'nivoriana,' 'nitsanganana,' 'angony,' no dikan' ny verba avy aminy ao amin' ny Baiboly Malagasy (zahao Deo. iv. 10; xviii. 16).

(3) Ary tsy izany hiany, fa ny firenen' ny Zanak' Isiraely no atao 'eklesia' koa (Sal. xxii. 22; Asa. vii. 38; Heb. ii. 12), satria firenena masina ka natokana ho olon' Andriamanitra indrindra izy.

Kanefa ny hevitry ny hoe 'eklesia' izay malaza sy ambony indrindra dia ny Fiangonan' i Jesosy Kristy, dia ny fikambanan' izay rehetra mino sy manompo Azy. Koa anefa no hevitry ny hoe 'fiangonana,' raha enti-milaza ny mpanompon' i Kristy, dia izao:

1.—*Azo heverina ho* IRAY *hiany ny Fiangonana,* dia tena iray izay tafakambana amin' ny Loha iray.* Koa matetika hevitry ny hoe 'fiangonana' izany; ny tontalin' ny olona rehetra izay mino an' i Jesosy Kristy, na aiza na aiza no itoerany, ary na manao ahoana na manao ahoana ny toetrany, dia lazain' ny Filazantsara hoe 'Ny Fiangonana' (sing.). Hoy ny Tompo tamin' i Petera: "Hianao no Petera (na Vato, Jao. i. 42), ary ambonin' ity vatolampy ity no haoriko ny Fiangonako (sing.), ary ny vavahadin' ny fiainan-tsi-hita tsy haharesy azy" (Mat. xviii. 18). Hoy Paoly tamin' ny Efesiana: "Fa ny lahy no lohan' ny vavy, dia tahaka an' i Kristy koa no lohan' ny Fiangonana." (sing.) ....... "Hianareo lehilahy, tiavo ny vadinareo, dia tahaka ny nitiavan' i Kristy ny Fiangonana" (sing.), ka nanolorany ny tenany hamonjy azy" (Efes. vi. 23, 25). Toy izany koa ny teny hoe: "Ary Andriamanitra efa nanendry ny sasany teo amin' ny Fiangonana (sing.): voalohany Apostoly, faharoa mpaminany," etc., etc. (1 Kor. xii. 28); vakio koa Efes. i. 22; iii. 10, 21; Kol.

* Raha misy *capital* (litera vaventy) ny hoe Fiangonana, dia milaza ny fikambanan' ny mino rehetra, na aty an-tany, na any an-danitra aza; fa raha atao amin' ny litera kely daholo izy, toy izao, fiangonana, dia milaza ny fivorian' ny Kristiana ao amin' ny trano iray na tanàna iray izany.

i. 18, 24; Heb. xii. 23. Ny hevitry ny hoe 'Fiangonana' amin' ireo teny ireo dia ny tontalin' ny olona rehetra izay voavotry ny ran' i Kristy ka mino sy manaraka Azy, ka dia mitovitovy hevitra amin' ny hoe; "izay rehetra tia an' i Jesosy Kristy Tompontsika amin' ny fitiavana tsy mety levona" (Efes. vi. 22), sy ilay teny manao hoe: "ny fianakaviana rehetra any an-danitra sy etỳ an-tany," izay antsoina amin' ny anaran' Andriamanitra Ray (Efes. iii. 14, 15). Ka dia hitantsika fa malalaka dia malalaka ity hevitry ny hoe 'Fiangonana' voalohany ity, fa milaza ny mino sy ny tia an' i Jesosy Tompo rehetra rehetra: na ny tany aloha, na ny ankehitriny, na ny ho avy; na ny etỳ an-tany, na ny any an-danitra.

2.—*Fa na dia azo heverina ho iray aza ny Fiangonan' i Kristy, mba azo heverina ho* MITSITOKANTOKANA *kosa izy.* Tafasaraka be hiany ny Kristiana raha mbola etỳ ambonin' ny tany izy; samy hafa ny tany ipetrahany sy ny trano iangonany. Ary amin' izany ny mino ao amin' ny vohitra iray dia azo lazaina ho fiangonana hiany, dia tahaka izay fanaontsika eto Madagaskara. Ny Kristiana izay mifanatona sy miray hanompo an' i Jesosy Kristy, na ny ao an-*trano* iray, na ny ao amin' ny *tanàna* iray, na ao amin' ny *tany samy hafa* sy ny *firenena samy hafa*, dia azo heverina ho fiangonana samy mitokana ka azo lazaina ho 'fiangonan' Andriamanitra.' Toy izao ny teny milaza azy avy:—

(*a*) *Ny tao amin' ny Trano iray:* "Ny fiangonana (sing.) izay ao an-tranony" (Rom. xvi. 5; 1 Kor. xvi. 19; Kol. iv. 15); "ny fiangonana (sing.) izay ao an-tranonao" (Filem. 2).

(*b*) *Ny tao amin' ny Tanàna iray.* Singolara ny teny fanao amin' ireo, fa toa tsy fanao tamin' ny andron' ny Apostoly ny manao fiangonana roa tao amin' ny tanàna iray; koa amin' izany, na dia betsaka aza ny olona isan' ny fiangonana tao Jerosalema sy Antiokia sy ny tanàna sasany koa, ary angamba tsy nahazo niangona tao an-trano iray akory izy rehetra, fa tao amin' ny trano roa na telo na maro noho izany aza, dia noheverina ho fiangonana tokana sy fiangonana iray hiany izy rehetra. Hevero izao teny izao: "Ny fiangonana an' i Jerosalema" (Asa. viii. 1; xi. 22); "ny fiangonana an' i Antiokia" (Asa. xiii. 1); "ny fiangonana an' i Kenkrea" (Rom. xvi. 1); "ny fiangonan' Andriamanitra izay an' i Korinto" (1 Kor. i. 2); "ny fiangonana an' ny Laodikiana" (Kol. iv. 16); zahao koa 1 Tes. i. 1; 2 Tes. i. 1; Apok. ii. 1, 8, 12, 18; iii. 1, 7, 14. Singolara ny hoe 'fiangonana' amin' ireo teny rehetra ireo. Ary naman' ireo ny teny izay misy anaram-bohitra voatonona, nefa hita fa milaza fiangonana (sing.) tao amin' ny vohitra anankiray (Asa. xi. 26; xii. 1, 5; xiv. 27; xv. 3, etc.).

(*d*) *Ny tao amin' ny Tany iray.* Ploraly kosa ny teny enti-milaza ireny. Toy izao: "Ny fiangonana an' i Galatia" (1 Kor. xvi. 1); ary koa, ny any Makedonia, ny an' i Jodia, sy ny an' i Asia (2 Kor. viii. 1; Gal. i. 22; 1 Kor. xvi. 19; Apok. i. 4, 20); zahao koa Asa. xv. 41.

(*e*) *Ny tao amin' ny Tany samy hafa*, etc.; toy ny hoe: "Ny fiangonana rehetra any amin' ny Jentilisa" (Rom. xvi. 4); zahao koa Rom. xvi. 16; 1 Kor. vii. 17; xi. 16; xiv. 33; 2 Kor. viii. 18; xi. 8; 2 Tes. i. 4. Ploraly ny teny hoe 'fiangonana' amin' ireo teny rehetra ireo.

3.—*Ny Niandohan' ny Fiangonana.* Kely hiany no voalazan' i Matio sy Marka sy Lioka ary Jaona ny amin' ny Fiangonana. Indroa hiany no hita eo amin' ny Filazantsara Efatra io teny io (Mat. xvi. 18; xviii. 17). Ny mino no atao hoe "fanasin' ny tany sy fahazavan' izao tontolo izao" (Mat v. 13, 15); ary ny miray amin' ny Fiangonana no atao hoe "ny sampany," izay miray amin' ny tena Voaloboka marina (Jao. xv. 5). Tamin' ny efa-polo andro nitoeran' i Jesosy tatỳ an-tany rehefa nitsangana tamin' ny maty, dia niseho matetika tamin' ny mpianany Izy ary nilaza taminy "ny amin' ny fanjakan' Andriamanitra" (Asa. i. 3). Fa tamin' ny andro niakaran' i Jesosy dia tsy mbola nisy fomba loatra tao amin' ny mpianany, ary tsy voavoatra ny Fiangonana; nefa noho ny fitiavan' ny mpianatra an' i Jesosy sy ny tenin' ny Tompo milaza ny firaisana sy ny fifankatiavana mahamety azy, dia tsy nisaraka izy, fa niray trano sy niray saina, dia niandry ny hanomezana ny Fanahy Masina. Tokony ho 120 no isan' ny mpianatra tamin' izay; ary toa fantany fa mbola hisy raharaha lehibe hataony, ka dia nifidy an' i Matiasa ho solon' i Jodasy izy, mba ho namany sy ho vavolombelon' ny nitsanganan' i Jesosy tamin' ny maty (Asa. i. 21-26). Ny Andro Pentekosta no andro nahaterahan' ny Fiangonana, fa tamin' izay no nahazoan' ny mpianatra ny Fanahy Masina; ary hatramin' izany andro izany dia niseho ho Fiangonana tokoa izy, sady nikambana tsara tamin' ny raharaha rehetra hampandroso ny finoana ny filazantsara (Asa. ii.).

4.—*Ny Fomban' ny Fiangonana sy ny Toetrany.* Tamin' ny Andro Pentekosta dia niampy 3000 ny mpianatra. Ary izay nandray ny tenin' ny Apostoly dia natao batisa ary "naharitra tamin' ny fampianaran' ny Apostoly sy ny fiombonana sy ny famakiana ny mofo ary ny fivavahana" (Asa. ii. 41, 42). Tsy ny olona rehetra no neken' ny Apostoly ho namany, fa izay nety nandray ny teny notoriny sy nino an' i Jesosy hiany. Ary izay nino sy nandray ny teny dia natao batisa vao nahazo nikambana tamin' ny Fiangonana. Maro ny teny eo amin' ny Testamenta Vaovao izay ahafantarantsika fa tsy ny olona rehetra no mahazo mikamba-

na amin' ny Fiangonana. Ny eklesia dia fikambanan' ny olona izay efa nibebaka, izay efa nino an' i Kristy, izay efa teraka indray, ary izay efa nanolotra ny tenany ho mpanompon' Andriamanitra. Toy izao ny teny sasany milaza ny toetry ny olona izay tafaray amin' ny Fiangonana marina: "Zanak' Andriamanitra" (1 Jao. iii. 10); "Olona masina sady rahalahy mahatoky ao amin' i Kristy" (Kol. i. 2); "Mpanompon' ny fahamarinana" (Rom. vi. 18); "Malalan' Andriamanitra sady voantso no masina" (Rom. i. 7); "Izay nohamasinina ao amin' i Kristy Jesosy" (1 Kor. i. 2); "Afaka tamin' ny fahefan' ny maizina ka tafafindra ho amin' ny fanjakan' ny Zanany malalany" (Kol. i. 13). Ary ny Fiangonana kosa no atao hoe: "Tenan' i Kristy" (Efes. i. 22, 23); "Tanànan' Andriamanitra velona" (Heb. xii. 22); "Trano arafitr' Andriamanitra" (1 Kor. iii. 9); "Fonenan' Andriamanitra" (Efes. ii. 22). "Tranon' Andriamanitra" (1 Tim. iii. 15). Ary Kristy tia ny Fiangonana ka nanolotra "ny tenany hamonjy azy," "mba horaisiny ho an' ny tenany izany ho Fiangonana malaza, tsy misy pentimpentina, na fiketronana, na izay toy izany, fa mba ho masina sady tsy misy tsiny izy" (Efes. v. 25, 27). Araka ny teny ao amin' ny Asa. ii. 41, 42, dia misy zavatra dimy loha izay azo lazaina ho fomba fanao amin' ny Fiangonana, dia izao: (1) Ny batisa, izay famantaran' ny fibebahana sy ny finoana; (2) ny fampianaran' ny Apostoly, izay fototra sy fitsipiky ny fampianarana hatao amin' ny Fiangonana mandrapihavin' ny fahataperan' izao tontolo izao; (3) ny fiombonana, dia fiombonana amin' izay rehetra tia an' i Jesosy Kristy Tompo amin' ny fahamarinana, sady araka ny nanendren' ny Apostoly izany; (4) ny famakiana ny mofo, dia ny Fanasan' ny Tompo; (5) ny fivavahana, dia izay atao eo ampiangonana ho fankalazana an' Andriamanitra sy ho fampitomboana ny finoana ary ho fampandrosoana ny filazantsara any amin' izao tontolo izao.

5.—*Ny Marika sy Vavolombelona ahafantarana ny Fiangonana marina.*

Koa raha misy manontany hoe: "Inona ary no marika na vavolombelona ahafantarantsika ny Fiangonana marina? dia samy hafa be hiany no avalin' ny olona ao amin' ny fiangonana samy hafa. Fa izay isan' ny Katolika Romana tsy mba manaiky olona ho naman' ny Fiangonana marina, raha ny Papa, na Bisopy any Roma, no tsy ekeny ho lohan' ny Fiangonana sady solom-bavan' i Jesosy Tompo atỳ an-tany. Ary izay isan' ny fiangonana Grika kosa dia tsy manaiky olona ho isan' ny Fiangonana marina, raha tsy miray aminy izy ka manaraka ny fombampivavahana rehetra izay fanaony. Ary maro ny olona naman' ny Church of England (fiangonan' ny bisopy) koa dia tsy manaiky olona ho isan' ny Fiangonana marina, raha tsy misy bisopy ho mpitandrina ambony sy manam-pahefana, sy presbytera na mpisorona, ary diakona, ho mpandraharahan' ny fiangonana. Ary misy ny Protestanta koa izay tsy manaiky olona ho isan' ny Fiangonana marina, raha tsy atao batisa izy amin' ny fomba arahiny, izany hoe, raha tsy atsoboka avokoa ao anaty rano izy. Ary maro samy hafa koa ny marika sy ny fetra efa nataon' ny olona hahafantarana ny Fiangonana marina, sady itompoan-teny fantatra fa izany hiany no izy. Kanefa ireo teny voalaza teo ambony ireo ("Ny Fomban' ny Fiangonana sy ny Toetrany") no ianarantsika fa izao no marika sy vavolombelon' izany:—*Ny Fiangonana* marina dia fikambanan' ny olona voaora fo (teraka indray) sady mino sy manompo an' i Jesosy Kristy ka manaraka ny didiny sy ny fitsipika napetraky ny Apostoly.*†

Diso hevitra ny sasany izay manao hoe: na aiza na aiza misy Kristiana miangona hivavaka, dia ao misy fiangonana (eklesia) marina. Ary mba hanamarinany izany heviny izany dia alainy ilay tenin' i Jesosy Tompo manao hoe: "Fa na aiza na aiza no iangonan' ny roa na telo amin' ny anarako, dia ao afovoany Aho (Mat. xviii. 20). Mahafinaritra sy mamy tokoa izany tenin' ny Mpamonjy izany, ary ahazoantsika toky hivavaka na aiza na aiza isika, ary na maro na vitsy isika, sady ahafantarantsika fa Jesosy hihaino sy hamaly vavaka. Marina tokoa izany; kanefa kosa izany fikambanan' ny Kristiana na maro na vitsy izany tsy mba mahatonga azy ho fiangonana na eklesia tsy akory. Fa ireo zavatra *dimy* loha voalaza teo ambony ireo (§ 4) no marika nomen' ny Soratra Masina antsika ahafantarana ny Fiangonana (eklesia) marina; na *enina* angaha no izy, raha dinihina tsara ny teny ao amin' ny Asa. ii. 40, 41; fa izay olona tonga isan' ny fiangonana voalohany (dia ilay tao Jerosalema) dia voalaza fa (i.) "nandray tsara ny tenin' ny Apostoly;" izany hoe, efa nibebaka sy nino an' i Jesosy Kristy izy (ii. 36, 38, 39. (ii.) Natao batisa izy; izany hoe, nanaiky an' i Kristy teo anatrehan' ny olona izy, sady nekeny fa raha tsy voasasa sy voa-

* Singolara ny hoe fiangonana eto.

† Ny teny ao amin' ny *Articles of Religion*, na "Fotopototry ny Fivavahana," izay toa fanekom-pinoana ao amin' ny Boky Fivavahana fanao amin' ny Church of England, milaza ny Eklesia, dia saiky azontsika ekena avokoa ho teny mifanaraka amin' ny Soratra Masina; fa izao no izy: "Ny Eklesian' i Kristy izay hita maso dia fiangonan' (na fikambanan') ny olona mitana ny finoana, izay itoriana ny Teny madion' Andriamanitra, sady mitandrina tsara ny Sakramenta (plor.) manaraka ny didin' i Kristy, mbamin' izay zavatra rehetra momba azy ka mahatonga azy ho Sakramenta marina."

dio izy, dia tsy nanana anjara tao aminy (Mat. xxviii. 19, 20; Mar. xvi. 16; Jao. xiii. 8). (iii.) "Naharitra tamin' ny fampianaran' ny Apostoly izy;" izany hoe, ny fampianaran' ny mpianatr' i Jesosy Tompo, dia ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy, izay efa notendren' i Kristy ho fanorenan' ny Fiangonana sy mpampianatra azy voalohany (Mat. xvii. 18, 19; Efes. ii. 20; Apok. xxi. 14), no neken' ireo Kristiana tao Jerosalema ireo ho lalàn' Andriamanitra* (1 Kor. xiv. 37). (iv.) "Naharitra tamin' ny fiombonan' ny Apostoly izy;" izany hoe, nikambana tamin' ny Kristiana namany izy ka nanaraka ny fitsipika napetraky ny Apostoly ny amin' ny fitandremana ny Fiangonana. (v.) "Naharitra tamin' ny famakiana ny mofo izy;" izany hoe, noraisiny matetika ny Fanasan' ny Tompo, izay efa nasain' i Jesosy Kristy hotandreman' ny mpianany mandra-pihaviny indray (Mat. xxvi. 26-29; Asa xx. 7; 1 Kor. xi. 17-34). (vi.) "Naharitra tamin' ny fivavahana izy," izany hoe, nanao fotoam-pivavahana izy, na tamin' ny Alahady, na tao ankoban' andro, ka nazoto niangona sy namonjy izay fotoana voatendry.

Ary koa, raha ny tantaran' ny Fiangonana ao amin' ny Testamenta Vaovao no dinihina, dia azo lazaina fa ny fiangonana na eklesia tanteraka araka ny sitrapon' i Kristy Tompony dia manana mpitandrina (na loholona) sy diakona ho mpampianatra azy sy mpanao raharaha ao aminy. Hitantsika fa tao amin' ny fiangonana voalohany (tao Jerosalema) nisy loholona (Gr. presbytera) sy diakona (Asa. xv. 22, 23; vi. 1-6). Ary koa, raha ny fampianaran' i Paoly Apostoly mbamin' izay nataony no heverina, dia hitantsika fa raha vao naoriny ny fiangonana tao amin' ny tanàna maro noteteziny sy nitoriany ny filazantsara, rehefa afaka kely dia nanendry loholona (Gr. presbytera) teo amin' ny isam-piangonana izy (Asa. xiv. 23; zahao koa xx. 17; Jak. v. 14), ary ny fiangonana indray toa nifidy diakona (Fil. i. 1). Ary izany koa no nasain' i Paoly hataon' i Timoty ho solom-bavany tao Efesosy (1 Tim. v. 22; iii. 1-7) sy hataon' i Titosy tao Kreta (Tit. i. 5, 15).

Koa amin' izany, "Ny Fiangonana marina dia fikambanan' ny olona izay voaova fo sady mino sy manompo an' i Jesosy Kristy ka manaraka ny didiny sy ny fitsipika napetraky ny Apostoly." Ary izay fikambanan' ny Kristiana tsy mitandrina ny sakramenta roa, sady tsy manana ny mpandraharaha voalaza teo, dia tsy mba eklesia tanteraka sy tomombana araka ny sitrapon' i Kristy Tompo. Amin' ireo fiangonana ireo dia misy zavatra sasany "izay mbola tsy tanteraka" (Tit. i. 5); fiangonana tsy tonga marika ireo sady tsy dia ary arahiny avokoa ny hafatry ny Tompo, na ny fampianaran' ny Apostoly, na ny fitsipika neken' ny Eklesia marina hatramin' ny andro voalohany ka mandraka ankehitriny.

6.—*Ny Mpandraharaha ao amin' ny Fiangonana.* Tamin' ny Andro Pentekosta sy taoriana kely, na dia maro aza ny mpianatra, dia tsy nisy mpandraharaha teo amin' ny Fiangonana afa-tsy ny Apostoly hiany. Tamin' ny voalohany, dia tsy nisaraka ny mpianatra, fa nikambana ho fiangonana iray, ary ny Apostoly dia namaky mofo sy nanao ny raharaha rehetra teo aminy. Tato aoriandriana kokoa, rehefa nitombo betsaka ny mpianatra, dia tsy omby azy intsony ny fitoerana anankiray, ka dia nisaraka izy; nefa mbola nikambana hiany izy tamin' ny zavatra sasany; ary ny Apostoly hiany (hatramin' ny fito taona angaha) no mpandraharaha teo amin' ny fiangonana tao Jerosalema. Rehefa afaka izany, nony nitombo indray ny mpianatra, dia tsy nahavita intsony ny Apostoly, ka nasainy hofidin' ny fiangonana olona fito lahy hanampy azy amin' ny raharaha sasany. Ny sasany tamin' ny fito lahy izay nofidina tamin' izany sady diakona no evanjelista na mpitori-teny, izay nandehandeha nitety fiangonana sy nitety vohitra hitory ny filazantsara sy hampianatra ny olona (Asa. vi. 1-4, 8, 10; viii. 5). Rehefa niely tamin' ny tany maro ny filazantsara, ka nitombo isa ny fiangonana, dia nisy voafidy tamin' ny isam-piangonana ho loholona na mpitandrina, ary ny Apostoly dia tonga tahaka ny misionary mitety fiangonana, mitory ny filazantsara sy mampianatra ny loholona izay mety hatao amin' ny fitandremana ny fiangonana (Asa. x. 20; Fil. i. 1; 1 Tim. iii. 1, 2; v. 17; Tit. i. 5-7).

Afa-tsy ny Apostoly, dia nisy telo tonta ny mpandraharaha voalaza eo amin' ny Testamenta Vaovao, dia izao; (1) ny mpitandrina na loholona; (2) ny diakona; (3) ny evanjelista na mpitori-teny. Ny mpitandrina na loholona no voatendry hitarika sy hampianatra ny olona amin' ny isampiangonana. Ny diakona no voatendry hanao ny raharaha amin' ny latabatra sy ny vola ary ny zavatra maro samy hafa momba ny tranon' Andriamanitra. Ny evanjelista no voafidy ho mpitory sy mpampianatra, tsy tao amin' ny fiangonana iray hiany, fa amin' ny maro. Anefa ireo mpandraharaha ireo dia tsy tompon' ny fiangonana tsy akory. Ny Apostoly aza tsy nanao ny tenany ho tompon' ny fiangonana, fa mpanompo hiany. Iray hiany ny Tompo, dia Jesosy Kristy, ary ny sisa dia mpirahalahy avy. Eo amin' ny fiangonana tsy misy lehibe na kely, fa iray hiany izy rehetra eo amin' ny Tompo.

* Ary isika koa, izay manana ny Testamenta Vaovao eto an-tanantsika ka manaraka ny tenin' ny Apostoly sy ny namany izay voasoratra ao aminy, dia mahazo manao hoe fa maharitra amin' ny fampianaran' ny Apostoly.

**Fa na dia tsy tompon' ny fiangonana aza ny** mpandraharaha eo aminy, satria voatendry ho mpitarika sy ho mpampianatra, dia manam-pahefana hiany izy hananatra ny namany, ary mahazo mandidy koa izy, nefa araka ny tenin' ny Tompo hiany (Mat. xviii. 1-4; xxiii. 8-12; Mar. ix. 33-37; Lio. ix. 46-48; xxii. 24-26).

7.—*Ny Mpandraharaha sy ny Fanomezam-pahasoavana tao amin' ny Fiangonana Apostolika.*

Efa voalaza teo amin' ny teny fohifohy ny amin' ny mpanao raharaha ao amin' ny Fiangonana; kanefa tsy maintsy hoheverina ny anaran' izy rehetra tsirairay, sy ny niandohany, ary ny raharahany avy.

Ary voalohany, tokony hotsarovana fa nisy mpanao raharaha sasany tao amin' ny fiangonana voalohany, tamin' ny andron' ny Apostoly, izay tsy naharitra ela loatra, fa natsahatra rehefa afaka kely ka tsy voalaza intsony tato aoriana. Ary koa, nisy mpanao raharaha hafa koa izay voatendry tamin' ny andron' ny Apostoly, nefa ny raharaha natao-ny dia nodimbasan' ny sasany ka tsy nitsahatra mandraka ankehitriny, satria nokasaina haharitra hatramin' ny fahataperan' izao tontolo izao izany.

Raha ny epistily sasany nosoratan' i Paoly Apostoly no dinihina tsara, dia hitantsika fa nisy olona maromaro karazana izay mpanao raharaha tao amin' ny Fiangonana tamin' izany andro izany. Ary izao koa no hita marina, fa ny raharaha nataon' ireo olona ireo dia niankina indrindra tamin' ny fanomezam-pahasoavana avy amin' ny Fanahy Masina, dia hery sy fahalalana mihoatra noho izay azon' ny olona, na ny olona tsara fanahy sy tena Kristiana aza, raha tsy nomena azy avy tamin' Andriamanitra mihitsy. Ny teny Grika nadika hoe "fanomezam-pahasoavana" dia *charisma*, ary ny heviny dia 'fanomezana,' 'soa nomena,' indrindra fa 'ny fanomezana sy fahasoavana nomen' Andriamanitra' (zahao 2 Kor. i. 11; 1 Kor. i. 7; iii. 7; Rom. i. 11; 1 Pet. iv. 10); ary nentin' i Paoly ao amin' ny 1 Kor. xii. io teny hoe *charisma* io hilaza ny hery sy ny fahalalana nomen' ny Fanahy Masina tamin' ny Kristiana voalohany, indrindra fa tamin' ny mpampianatra azy.

Ao amin' ny 1 Kor. xii. 28 Paoly manao hoe: "Ary Andriamanitra efa nanendry ny sasany teo amin' ny Fiangonana, voalohany Apostoly, faharoa mpaminany, fahatelo mpampianatra, manaraka izany dia fahagagana (Gr. 'hery,' plor.), dia fanomezam-pahasoavana (*charisma*) ho enti-mahasitrana, dia fanampiana, dia fitondrana, dia fiteny samy hafa tsy fantatra." Koa amin' izany, ny mpanao raharaha tao amin' ny Fiangonana tamin' izany andro izany toa nalahatr' i Paoly araka ny voninahiny na ny fahalehibiazany, ka valo karazana izy ireo eo amin' ity filaharana ity; dia toy izao, raha ovana kely ny teny enti-milaza azy:—

**1 Apostoly,**
**2 Mpaminany,**
**3 Mpampianatra,**
**4 Mpanao fahagagana,**
**5 Mpanasitrana ny marary,**
**6 Mpanampy,**
**7 Mpitondra (fiangonana),**
**8 Mpiteny amin' ny fiteny tsi-fantatra.**

Tsy misy teny ahafantarantsika raha natokana sy nomena tamin' ny olona iray monja ny raharaha valo karazana avy voalaza teo; izany hoe, tsy fantantsika raha ny mpaminany naminany hiany, na nanao fahagagana koa; na ny olona nanam-pahaizana hanasitrana dia nahay fiteny samy hafa koa; na ny olona izay mpampianatra dia nitondra fiangonana koa. Tsy hitantsika velively koa izay tokony ho nanavaka ny mpanao fahagagana tamin' ny mpanasitrana; 'koa angamba tsy mba natokana mihitsy tamin' ny olona anankiray monja izany raharaha sy fahaizana valo loha izany, fa ny sasany angamba dia nahay sady nanao raharaha roa loha, na telo loha, na mihoatra aza, araka ny fanomezam-pahasoavana nomena azy avy. Hita marina koa fa raha ny Apostoly no heverina, izy dia nahay sady nahavita ny raharaha masina *rehetra* voalaza teo; fa tsy mba Apostoly hiany izy, fa mpaminany sy mpampianatra sy mpanao fahagagana sy mpanampy sy mpitondra fiangonana ary nahay fiteny samy hafa tsi-fantatra koa izy. Mba hanamarina izany, vakio Mar. xvi. 17, 18; 2 Tim. iii. 1; 1 Kor. xv. 51, 52; Mat. xxviii. 20; Asa ii. 43; xix. 11, 12; 2 Kor. i. 24; iv. 5; 1 Kor. iv. 21; 2 Kor. xiii. 10; 1 Kor. xiv. 18.

Ao amin' ilay toko faha-xii. amin' ny 1 Korintiana, and. faha-7-10 koa, Paoly milaza ny fanomezam-pahasoavana (*chrismata*) samy hafa izay nomen' ny Fanahy Masina tamin' izany andro izany, ka dia nalahany toy izao izy:—

1. **Teny fahendrena,**
2. **Teny fahalalana,**
3. **Finoana,**
4. **Fahaizana hanasitrana,**
5. **Fanaovana fahagagana,**
6. **Faminaniana,**
7. **Fahafantarana fanahy samy hafa,**
8. **Fahaizana fiteny samy hafa tsi-fantatra.**
9. **Fahaizana handika fiteny samy hafa tsi-fantatra.**

Koa raha ampitahaina ireo fandaharana roa ireo, dia hitantsika fa misy fitoviana, raha ny zavatra sasany no heverina, nefa tsy nitovy indray ny zavatra sasany koa. Ary izao koa no hita marimarina, fa tsy atokana ho azy, na zaraina ho roa toko samy hafa, (*a*) ny fanomezam-pahasoavana izay isan' ny fahagagana (*miracle*, dia ny faha-4 ka hatramin' ny faha-9 amin' ity fandaharana eo ambony ity—dia izay fahaizana nomena ny Eklesia tany aloha—), sy (*b*) ny fahaizana sy fanomezana izay ananan' ny Kristiana ankehitriny izao, dia (1) ny teny fahendrena

sy (2) ny teny fahalalana, ary (3) finoana; fa izy rehetra dia nalahatr' i Paoly ho fanomezana avy amin' ny Fanahy Masina hiany.

Ao amin' ny Epistily ho an' ny Romana (xii. 6-8) misy fandaharana ny fanomezampahasoavana hafa indray, dia toy izao:—

1. Faminaniana,
2. Fanompoana amin' ny fiangonana,
3. Fampianarana,
4. Fananarana,
5. Fanomezam-piantrana,
6. Fanapahana ny fiangonana,
7. Famindram-po

Ary misy fandaharana hafa indray koa ao amin' ny Epistily ho an' ny Efesiana, dia toy izao:—

1. Apostoly,
2. Mpaminany,
3. Evanjelista,
4. Mpiandry sy Mpampianatra.

Koa hitantsika ao amin' ireo fandaharana efatra ireo fa maro samy hafa ny fanomezana avy amin' ny Fanahy Masina tamin' ny andro voalohany, ary maro ny Kristiana nomen' ny Fanahy fahaizana hahasoa ny namany sy hampanaiky ny tsi-mino ary hampandroso ny fanjakan' i Kristy (vakio 1 Kor. xiv. 26).

Ary azo hoheverina tsirairay (1) ny mpanao raharaha tao amin' ny Fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly, izay nisy tamin' izany andro izany hiany, koa vakio APOSTOLY, EVANGELISTA, sy MPAMINANY; ary manaraka izany (2) ny mpanao raharahampiangonana izay notendren' ny Apostoly, ary izay raharahany dia nokasainy haharitra ao amin' ny Fiangonana mandra-pahatapitr' izao tontolo izao; koa vakio MPITANDRINA sy DIAKONA.—B.B. sy J.S.

**FIANTRANA.** Ny miantra ny malahelo no lazaina matetika ao amin' ny Lalàn' i Mosesy ho zavatra tokony hataon' ny Jiosy; ary maro ny didy ny amin' izay tokony havelany ny ambin' ny vokatry ny taniny, raha nijinja vary sy nanoty voaloboka sy oliva izy, fa izany dia anjaran' ny mahantra sy ny kamboty ary ny mpitondra-tena; zahao Lev. xix. 9, 10; xxiii. 22; Deo. xv. 11; xxiv. 19; xxvi. 2-13; Rio ii. 2. Ary koa, ny tompontany no nasaina hanome anjara avy amin' ny fahafolon' ny vokany ho an' ny Levita sy ny vahiny ary ny kamboty sy ny mpitondra-tena, isan-telo taona (Deo. xiv. 28). Ary izao teny manaraka izao no milaza ny hatsaran' ny miantra ny malahelo, fa zavatra ankasitrahan' Andriamanitra indrindra, sady famantarana ny fivavahana marina izany: Est. ix. 22; Job. xxxi. 17; Sal. cxii. 9; Oha. xiv. 31; xxii. 9. Ny teny milaza an' i Dorkasy koa (Asa ix. 36) sy Kornelio (x. 2) no ahitantsika fa ny niantrany ny malahelo no natao ho vavolombelona tsy azo lavina fa olona tsara fanahy tokoa izy.

Tao amin' ny Kianjan' ny Vehivavy tao amin' ny Tempoly nisy vata 13 fandraisana ny vola fiantrana naterin' ny mpivavaka (Mar. xii. 41), ary ny vola natao tao amin' ny anankiray dia nentina hampianatra ny zanaky ny olona nanan-daza izay sendra nahantra. Talohan' ny nahababoana tany Babylona tsy misy teny loatra milaza olona izay nangataka fiantrana mandrakariva hahazoany fivelomana, fa tato aoriana kosa dia zavatra nataon' ny maro izany; zahao Mat. xx. 30; Mar. x. 46; Asa iii. 2.

Nazoto dia nazoto hanome fiantrana ny Fariseo; fa ny nanaovany izany mba hahazoany dera amin' olona no nandraran' ny Tompontsika azy (Mat. vi. 2). Ary ny mamonjy ny fahorian' ny malahelo dia zavatra notandreman' ny mpianatr' i Kristy koa; zahao Mat. vi. 1-4; Lio. xiv. 13; Asa xx. 35; Gal. ii. 10; Jak. i. 27. Ary ny Kristiana no nasain' i Paoly hamory vola ao am-pirakotany, araka izay efa nanambinana azy, mba hiantrany ny mahantra sy izay rehetra nanam-pilana (1 Kor. xvi. 1-4; Asa xi. 29, 30; Rom. xv. 25-27).—J.S.

**FIARAHABANA.** Azo zaraina ho roa ny fiarahabana fanaon' ny firenena voalazan' ny Baiboly; dia fiarahabana firesaka, ary fiarahabana voasoratra an-taratasy. (1) Maro hiany ny teny nentin' ny olona tany aloha hiarahaba havana aman-tsakaiza, dia tahaka ny hoe: "Andriamanitra anie hanisy soa anao" (Gen. xliii. 29); "Hotahin' i Jehova anie hianao" (Rio. iii. 10; 1 Sam. xv. 13); "Jehova ho aminao anie," ary, "Hitahy anao anie Jehova" (Rio. ii. 4); "Hotahin' i Jehova anie hianareo; eny, ny anaran' i Jehova no itsofanay rano anareo" (Sal. cxxix. 8). Amin' izany matetika ny hoe "mitahy" dia nentin' ny Jiosy ho solon' ny hoe "miarahaba." Raha nifanao veloma ny Jiosy, dia tso-drano fotsiny no fanao tany aloha (Gen. xxiv. 60; xxviii. 1; xlvii. 10; Jos. xxii. 6; fa tato aoriana kosa ny teny Hebreo hoe *shalôm* no nataony ho fanampin' izany, dia teny mitovitovy amin' ny hoe 'Veloma' atỳ amintsika; zahao 1 Sam. i. 17; xx. 42; 2 Sam. xv. 9. (Ny teny Malagasy hoe 'salama' angaha dia nalaina tamin' izany teny *shalom* izany.)

(2) Ny fiarahabana an-taratasy izay fanao tamin' ny andro lazaina ao amin' ny Test. Vao., dia nosoratana araka izay fomban' ny Romana; ny anaran' ny nanoratra azy no natao voalohany, dia vao izay anaran' ny olona nanoratana ny taratasy (Gal. i. 1, 2; Filem. 1; 2 Pet. i. 1): zahao EPISTILY.—J.S.

**FIARAN'** ny Fanekena, na **FIARAN' ny** Vavolombelona. Izany no anaran' ilay fanaka malaza sy masina indrindra tao amin' ny Tabernakely sy ny Tempoly Voalohany. Napetraka tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra izy, ary famantaran' ny nitoeran' i Jehova tao afovoan' ny olony, koa ny nanaovana azy dia voalaza voalohany, dia talohan' ny teny milaza ny Tabernakely aza; zahao Eks. xxv. 10-22.

(1) Araka ny teny nomen' Andriamanitra tamin' i Mosesy, ny Fiara dia vata hazo



*Fiaran' ny Fanekena.*

akasia, efa-joro sy lavalava; $2\frac{1}{2}$ hakiho ny lavany; $1\frac{1}{2}$ hakiho ny sakany; ary $1\frac{1}{2}$ hakiho ny hahavony. Ny atiny sy ny ivelan' ny Fiara dia samy nopetahana takela-bolamena; ary ny rakotra dia volamena nisy koronosy manodidina azy teo amboniny. Natao hoe "fanaovam-panavotana" io rakotra io, fa teo aminy no namafazana ny "ra izay nanao fanavotana noho ny aina." Teo anilany roa nisy vava-vola roa fanisiana ny bao, izay nilanjan' ny Levita azy, raha nifindra toby ny Zanak' Isiraely (Nom. vii. 9; x. 21). Tsy mba nesorina tamin' ny vava-vola ny bao; ary teo amin' ny Tempoly nataon' i Solomona ny ilan' ny bao dia nitranga teo amin' ny Fitoerana Masina (1 Mpan. viii. 8). Ary teo ambonin' ny rakotry ny Fiara nisy kerobima volamena roa; tefy no nanaovana azy roa teo amin' ny lohany roa amin' ny rakotra, dia nampifanendrena tamin' ny ilany avy. Tsy hita marina izay tarehy sy endrik' ireo kerobima ireo; nefa toa nanana ny endrik' olona izy, fa ny tavany nolazaina ho mifanatrika, sady nanatrika ny rakotra teo anelanelany; ary nanana elatra koa izy, fa ny elany nivelatra teo ambony, ka dia nialofan' ny elany ny rakotra fanaovam-panavotana. [KEROBIMA.] Teo anelanelan' ny kerobima ny voninahitr' i Jehova nipetraka mandrakariva tahaka ny mazava mamirapiratra; ka dia nantsoina hoe Izy: "Hianao, Izay mipetraka amin' ny kerobima, mamirapirata" (Sal. lxxx. 1); fa hoy Jehova: "Ary ao no hihaona aminao Aho, ka ao ambonin' ny rakotra fanaovam-panavotana no hitenenako aminao, dia ao anelanelan' ny kerobima roa izay ao ambonin' ny Fiaran' ny vavolombelona" (Eks. xxv. 22; etc.). Rehefa nifindra toby ny Zanak' Isiraely, ny Fiara nofonosin' ny efitra lamba fanakonana, sy ny sarona hodi-takasy (anaram-biby izany), ary dia nasiana lamba manga teo amboniny avokoa, ka dia tsy hitan' ny vahoaka ny Fiara (Nom. iv. 5, 20).

(2) Ny antony lehibe nanaovana ny Fiara dia mba ho fitehirizana ny vato fisaka roa nisy ny Didy Folo voasoratry ny rantsan-tanan' Andriamanitra, dia ilay "fanekena" na "vavolombelona," izay nanalana ny anarana hoe "Fiaran' ny Fanekena," na "Fiaran' ny Vavolombelona" (Eks. xxv. 16). Araka ny teny ao amin' ny Heb. ix. 4, ny Fiara no fitehirizana "ny vilany volamena, izay nitoeran' ny mana, sy ny tehin' i Arona, izay nitsimoka" koa, fa tsy ny vato fisaka roa hiany. Fa ny teny ao amin' ny 1 Mpan. viii. 9 kosa manao hoe fa "tsy nisy na inona na inona tao anatin' ny Fiara, afa-tsy ny vato fisaka roa, izay nataon' i Mosesy tao anatiny tany Horeba;" nefa tamin' ny andron' i Solomona izany, ary angamba tsy hita intsony ny vilany volamena sy ny tehin' i Arona tamin' izay. Napetraka tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra teo amin' ny Tabernakely sy ny Tempoly Voalohany ny Fiara, ary izany angamba no natao mba hisakana ny Jiosy tsy hanao sampy na sarin-javatra. Nampianatra ny olona koa izy fa Jehova Andriamaniny dia teo afovoany, ary masina Izy; fa ny rahona mazava teo ambonin' ny Fiara namirapiratra indrindra indraindray ho famantarana ny hatezeran' i Jehova (Nom. xiv. 10; xvi. 42), ary indraindray kosa ho fampisehoana ny fankasitrahany (1 Mpan. viii. 10, 11); ary tamin' ny andro sasany indray ny fahazavana teo ambonin' ny Fiara tonga "afo mandevona" ary nandringana ny olona izay nanota sahisahy sy nandika ny lalàn' Andriamanitra; zahao Lev. x. 2; Nom. xvi. 35. Ary ny "fanaovam-panavotana" dia teo ambonin' ny lalàna na ny "fanekena" nataon' Andriamanitra; ary izany angamba nampianatra ny Jiosy fa ny famindrampon' i Jehova dia ho an' izay nitandrina ny fanekena efa nataony taminy.

(3) Ny tantaran' ny Fiara dia lazaina eo amin' ny bokin' i Josoa sy ny Mpitsara ary 1 Samoela. Nentin' ny Jiosy niaraka taminy raha nanodidina any Jeriko izy, araka ny didin' i Jehova; fa tato aoriana kosa, dia tamin' ny andron' ny Mpitsara, nihakely ny fitiavan' ny Isiraelita an' Andriamanitra, ary ny Fiara no nitokiany hampahery azy handresy ny fahavalony, fa tsy Jehova Andriamaniny. Koa raha nivoaka hiady tamin' ny Filistina fahavalony izy, ny Fiara ho nentiny niaraka taminy; kanjo Andriamanitra nananatra azy mafy noho ny hadalany, fa ny Fiara no navelany hobaboin' ny fahavalo; ary ny Isiraelita, izay natoky

ny zavatra nataon' ny tanany, no navelany ho resin' ny Filistina (1 Sam. iv. 3-11). Nefa kosa, ny hamasinan' ny Fiara no nasehon' Andriamanitra marimarina; fa ny sampin' ny Filistina no novakiny teo anatrehany (v. 1-5), ary tamin' ny tanàna nitondrana azy, ny olona no nampahoriany mafy (v. 6-12), ary ny Isiraelita aza izay sahy nanaisotra ny rakotry ny Fiara sy nizaha izay tao anatiny dia novonoina (vi. 19, 20). Tato aoriana indray ny Fiara no naverin' ny Filistina ho any amin' ny tanin' ny Isiraely, ary toa tsy napetraka tao anatin' ny Tabernakely intsony izy, fa tao an-tranon' ny olona sasany izay isan' ny Levita angamba; zahao 1 Sam. vii. 1; 2 Sam. vi. 3, 11; 1 Tant. xiii. 13; xv. 24, 25. Tao atsinanan' ny zara-tanin' ny Joda no nitoeran' ny Fiara tamin' izay, fa rehefa nandry tsara ny tany tamin' ny nanjakan' i Davida, dia nalain' i Davida avy tany izy, ka napetrany tao amin' ny trano-lay izay nataony ho azy (2 Sam. vi. 1-19; vii. 1, 2). Tamin' ny nitokanana ny Tempoly nataon' i Solomona, dia nafindra avy tamin' ny trano lay ny Fiara, ary napetraka tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra; ary ny fankasitrahan' Andriamanitra no nasehony indray, fa ny voninahitr' i Jehova avy tao amin' ny Fiara nameno ny trano, "ka dia tsy nahajanona hanao fanompoam-pivavahana ny mpisorona noho ny rahona" (1 Mpan. viii. 10). Maromaro ny salamo milaza izay nataon' i Davida sy Solomona tamin' izay; zahao Sal. xxiv.; xlvii.; cxxxii.; cv. Fa rehefa nitombo ny haratsian' ny fanjakan' ny Joda, ary nanota sahisahy ny olona, Manase mpanjaka nanangana sarin-javatra tao amin' ny tranon' Andriamanitra, ary angamba nanaisotra ny Fiara izy; fa ny teny manaraka, milaza ny didin' i Josia mpanjaka tamin' ny Levita, manao hoe: "Apetraho ao an-trano nataon' i Solomona, zanak' i Davida, ny Fiara masina; fa izao dia efa tsy milanja azy intsony hianareo" (2 Tant. xxxiii. 7; xxxv. 3). Tokony ho nosimban' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, ny Fiara tamin' izy nandrava an' i Jerosalema, fa tsy misy teny milaza azy manaraka ilay voalaza teo; ary fantatra marina fa tsy nisy Fiara tao amin' ny Tempoly Faharoa.—J.S.

**FIELEZANA.** Ny hoe 'Fielezana,' na 'Ny mpivahiny any am-pielezana' (Jao. xi. 52; Jak. i. 1; 1 Pet. i. 1), dia teny nenti-nilaza ny Jiosy, na ny avy tamin' ny fanjakan' ny Isiraely aloha, na ny avy tamin' ny fanjakan' ny Joda tao aoriana, izay nenti-ko babo ka nipetraka tao amin' ny tany lavitra nitondrana azy, fa tsy niverina tany Jerosalema tamin' ny andron' i Ezra sy Nehemia. Azo zaraina ho telo toko lehibe ireo Jiosy ireo, dia ny tany Babylona, ny tany Syria, ary ny tany Egypta. Maro koa ny Jiosy izay namaky ny ranomasina ka nipetraka tany Kyprosy sy ny nosin' ny Grika ary hatramin' ny tany lavitra any andrefana. Ary ny ankabiazan' ireo dia mbola fatra-pitia ny fomban-drazany sy ny Lalàn' i Mosesy ary ny fivavahana tamin' i Jehova, sady nazoto niakatra hivavaka tany Jerosalema tamin' ny andro firavoravoana lehibe. Ary hitantsika marina fa ny nampielezan' Andriamanitra ireo Jiosy maro be tamin' ny tany rehetra ireo nampiely ny fivavahana marina koa sy nitaona ny Jentilisa maro mba hahalala an' i Jehova. Ary izany koa no namboatra lalana ho an' ny Filazantsara tato aoriana, fa ny ankabiazan' ny Jentilisa izay tonga Kristiana tamin' ny andron' ny Apostoly sy manaraka azy dia tsy mba mpanompo sampy, fa efa tonga proselyta rahateo, ka dia nandroso nahalala sy natoky an' i Jesosy ho ilay Mesia efa nitokiany fa ho avy. Ny teny ao amin' ny Asa. ii. 9, 11, milaza ny Jiosy vahiny izay efa tafakatra tao Jerosalema tamin' ny Andro Pentekosta, no ahitantsika ny tany maro nipetrahan' ny Jiosy "tao ampielezana," dia (1) Partiana, sy Mediana sy Elamita ary mponina any Mesopotamia, (2) Jodea (Syria) sy Kapadokia sy Pontosy sy Asia sy Frygia ary Pamfylia, (3) ary Egypta sy Lybia ary Kyrene, ary ny Romana, ny Kretana, ary ny Arabo.—J.S.

**FIFADIANA.** (1) Raha ny Test. Tal. no dinihina, dia hitantsika fa nisy andro fifadiana iray hiany nasain' ny Lalàn' i Mosesy hotandreman' ny Jiosy, dia izay fifadiana natao tamin' ny Andro Fanavotana. (Zahao FANAVOTANA, ANDRO FANAOVANA.) Taorian' izany anefa nisy fifadiana efatra voatendrin' ny Jiosy raha mbola nobaboina tany Babylona izy, araka izay voasoratra ao amin' ny Zek. vii. 1-7. (2) Ary fanampin' izany indray nisy andro fifadiana voatendry ho an' ny vahoaka rehetra mba haneho ny fanetren-tenany amam-pibebahany noho ny ota natao, ary mba hangataka ny famindrampon' Andriamanitra. Ary indraindray ny fampanenoana trompetra no fomba fiantsoana ny fifadiana; zahao Joela ii. 1-15. Ary ny fifadian' ny vahoaka am-parihi-be-maso izay voalazan' ny Test. Tal. dia izao: Tamin' ny namorian' i Samoela ny Isiraely rehetra tao Mizpe (1 Sam. vii. 6). Ary tamin' ny nitondran' i Josafata tafika hiady tamin' ny Moaba sy Amona (2 Tant. xx. 3). Ary indray, tamin' ny andro nanjakan' i Joiakima (Jer. xxxvi. 6-10). Ary koa indray, tamin' ny andron' i Nehemia, rehefa vita ny Tempoly Faharoa tao Jerosalema (Neh. ix. 1; zahao koa Mpit. xx. 26; Est. iv. 16; Joela i. 14; ii. 15; Isa. lviii.; Jona iii. 5-8). (3) Ary ny fifadian' ny olona tsirairay, dia Mosesy, Elia, Daniela, etc., dia voalaza ao amin' ny Eks. xxxiv. 28; 1 Mpan. xix. 8; Sal. xxxv. 13; lxix. 10; Dan. x. 2, 3. (4) Ary ao amin' ny Test. Vao. tsy misy fifadiana voalaza afa-tsy izao: izay lazain' ny Asa. xxvii. 9 (dia ny Andro Fanavotana izany), ary ny fifadiana indroa isan-kerin-

andro (Alatsinainy sy Alakamisy), izay voalaza ao amin' ny Mat. ix. 14; Mar. ii. 18; Lio. v. 33; xviii. 12; Asa. x. 30. (5) Ary ny fanaon' ny Jiosy tamin' ny fifadiana dia izao: Indraindray nifady ka tsy nihinankanina akory izy (Est. iv. 16). Indraindray kosa nifady ny zava-py hiany izy (Dan. x. 3). Ary indraindray dia nandriatra ny akanjony sy nitafy lamba fisaonana izy, sady nanisy lavenona ny tenany sy nandeha tsy nikiraro (1 Mpan. xxi. 27; Neh. ix. 1; Sal. xxxv. 13). (6) Nefa ny fototry ny fifadiana tsy dia ny eo ivelany, fa ny fanetren-tena sy ny fibebahana marina, sy ny fandavan-tena mbamy ny fandresena ny filandratsy ao am-po. Raha tsy misy izany, dia zava-poana ny fomba fanao eo ivelany rehetra. (7) Ary koa indray, tsy isan' ny zavatra nodidian' Andriamanitra mihitsy ny fifadiana. Ny teny ao amin' ny Rom. xiv. milaza marina izay mety ny amin' ny fifadiana, fa zavatra tokony hatao sitra-po hiany izany. Ary azo lazaina fa tsy misy teny ao amin' ny Soratra Masina manamarina ny fampianaran' ny Katolika Romana, izay manao ny fifadiana ho zavatra lehibe, ka manendry azy hataon' ny olona matetika sady milaza azy ho tena fahamarinana tokoa, izay mendrika hahazoany fitahiam-panahy indrindra.—C.F.M.

**FIHIRANA** (Gr. *humnos;* Eng. *hymn*). Ny hevitry ny teny Grika ao amin' ny Test. Vao. nadika hoe "fihirana" dia malalaka tamin' ny voalohany, ary nilaza hira na inona na inona, na ny hira ratsy aza. Fa tao aoriana kosa dia natokana izy hilaza hira natao ho fiderana ny andriamaniny; dia tahaka ny teny Malagasy hiany, izay malalaka ny heviny tany aloha, fa teny natokana ankehitriny hilaza ny hira atao ho fiderana an' Andriamanitra Ny Tompontsika sy ny Apostoliny no lazaina ho "nihira fihirana" tamin' ny nanendreny ny Fanasan' ny Tompo, dia talohan' ny nankanesany tao amin' ny Tendrombohitra Oliva (Mat. xxvi. 30). Ary angamba izany fihirana izany dia ny salamo sasany izay voatendry hohiraina tamin' ny nitandremana ny Pasaka, dia Sal. cxv.—cxviii., izay natao hoe *Hallel*. Ary Paoly sy Silasy, rehefa natao tao an-trano-maizina tao Filipy, "nivavaka sy nihira fiderana (Gr. fihirana) an' Andriamanitra" (Asa. xvi. 25). Fa tsy azo fantarina raha ny salamo sasany no nohirainy tamin' izany, na fiderana sy fankalazana vao niposaka tao an-tsainy ka notononin' ny vavany miaraka amin' ny tiona mahamety azy. Ao amin' ny Epistily nosoratan' i Paoly ho an' ny Efesiana (v. 19), ary koa ho an' ny Kolosiana (iii. 16), ny Apostoly nananatra ny fiangonana mba hihira sy hidera an' Andriamanitra raha niangona hivavaka izy; ary ny teny hataony fiderana nolazain' i Paoly dia telo karazana: dia "ny salamo sy ny fihirana ary ny tononkiram-panahy." Nefa tsy hita marina izay naha-samy hafa ny roa tamin' ireo teny ireo; ary tsy mifanaraka akory ny mpanoratra hevitenv ny amin' izany andininy izany. Izay lazain' i Paoly amin' ny hoe "salamo" dia mora fantatra, dia ny teny ao amin' ny Bokin' ny Salamo, ary angamba ny teny hafa koa ao amin' ny Test. Tal. izay mitovitovy fomba amin' ny Salamo. Fa efa fanaon' ny Jiosy haframin' ny andro ela dia ela, dia hatramin' ny andro nanoratana azy, ny mihira ny salamo tao amin' ny fivavahana natao isan' andro tao amin' ny Tempoly; zahao 1 Tant. xvi. 7-36; 2 Tant. vii. 3-6; Jak. v. 13.

Fa inona kosa no nanavaka ny "fihirana" lazain' ny Apostoly tamin' ny "salamo." Raha ny niandohan' ny teny Grika no heverina angamba tsy diso hevitra loatra izay manao hoe fa ny hoe salamo dia malalaka, ary milaza tsy fiderana hiany, fa fampianarana sy fibebahana ary tantara aza; fa ny amin' ny fihirana (hymn) kosa dia *fiderana* indrindra no antony lehibe. Koa fihirana, na "hymn," ilay teny nataon' i Maria Virijina sy Zakaria (Lio. i. 48-55; 67-79), ary ny teny niarahan' ny Apostoly rehetra nanao (Asa. iv. 24). Raha toy ny hevitry ny maro koa, dia fihirana, na teny nalaina tamin' ny fihirana izay fanao tao amin' ny Fiangonana, izao teny izao eo amin' ny Epistily: 1 Kor. xiii.; Efes. v. 14; 1 Tim. iii. 16; 2 Tim. ii. 11-13; Jak. i. 17; Apok. i. 5, 6; xv. 3, 4. etc. Koa maro ny fihirana izay fanao tao amin' ny Fiangonana vao faingana taorian' ny andron' ny Apostoly, dia fihirana fiderana an' i Kristy, ary fihirana maraina sy fihirana hariva; ary tao aoriana indray dia niseho ilay fihirana malaza sy tsara indrindra atao hoe *Te Deum*, ary ny *Veni Creator Spiritus*. Ary Pliny, mpitantara malaza tao amin' ny Romana tamin' ny andron' i Kristy, nanoratra ho an' ny mpanjakan' i Roma fa fanaon' ny Kristiana voalohany "ny manao hira fiderana ho an' i Kristy tahaka an' Andriamanitra." Tsy nisy *rhyme* na *rhythm* tamin' ireo fihirana taloha indrindra ireo, tahaka ny fihirana izay fanao ao amin' ny fiangonantsika ankehitriny, fa nohiraina niaraka tamin' ny tiona atao hoe *chant* ity.

Ary ny amin' ny "tonon-kiram-panahy" nolazain' i Paoly, dia tsy hita velively izay nanavaka azy amin' ny fihirana; nefa kosa, raha toy ny hevitry ny sasany, dia teny malalaka izany, ka milaza izay rehetra fomban' ny hira, fa tsy ny teny midera an' Andriamanitra hiany, tahaka izay nataony hoe fihirana, fa ny hira hafa rehetra izay voasoratry ny olona mba hilaza ny momba ny fanahy, sy hahasoa ny fanahin' izay nihira azy mbamin' izay nihaino.—J.S.

**FIJINJANA**: zahao ASA; PALESTINA.

**FIKOLA**: dia anaran' ny mpifehy ny miaramilan' i Abimeleka, mpanjakan' ny Filistina, tamin' ny andron' i Abrahama sy Isaka koa (Gen. xxi. 22, 23; xxvi. 26). Ary satria

nifanela ny andro lazain' ireo teny roa ireo, dia ataon' ny sasany fa ny hoe Fikola tsy dia tena anaran' ny mpifehy ny miaramila, fa anaram-boninahitra, na anarana milaza ny raharahan' ny komandy, ka dia niombonan' izy rehetra.—J.S.

**FILADELFIA** (*Fifankatiavan' ny mpirahalahy*): dia tanàna any Asia Minora, izay nanorenana ny anankiray tamin' ireo fiangonana fito nampitondran' i Jesosy teny (Apok. iii. 7-13). Ary ny fiangonana tao Filadelfia tsy mba nomeny tsiny, na teny iray akory aza. Ny Grika no nanorina an' i Filadelfia voalohany, fa tamin' ny taona B.C. 133 dia azon' ny Romana izy. Tsara tarehy sy mahafinaritra ny tany manodidina azy, sady maro hiany (15,000) ny olona monina any Filadelfia ankehitriny, fa tsy madio loatra ny tanàna. Ny trano fiangonana izay nitorian' i Jaona Apostoly teny dia voalazan' ny mponina fa mbola hita ao hiany ny ravany.

Ny Mohamedana nahalasa an' i Filadelfia A.D. 1392, nefa navelany hiany, fa tsy mba noravany. Maro ny ady sy ny tafika natao tamin' ny tany rehetra manodidina, ary be ny tanàna sy ny fiangonana takaikiny izay efa simba avokoa. Kanefa mbola maharitra hiany ny tanàna sy ny fiangonan' ny Kristiana any Filadelfia ambaraka ankehitriny. Misy andry vato avo iray any izay tokony ho naorina tamin' ny taloha ela, ary mbola mitsangana ao izy ka mora hitan' ny olona izay mankany. Ary ny anaran' ny tanàna dia efa novana ka natao hoe *Allah shehr*, izay hoe, 'Antanànan' Andriamanitro,' raha adika ho teny Malagasy. Moa tsy mba tanteraka amin' izany ilay teny fampatokiana nomen' i Jesosy an' i Filadelfia, hoe: "Izay maharesy no hataoko andry eo amin' ny tempolin' Andriamanitro, ary tsy hiala eo intsony izy; ary hosoratako eo aminy ny anaran' Andriamanitro sy ny anaran' ny tanànan' Andriamanitro"? (Apok. iii. 12.)—W.M.

**FILALAOVANA.** Vitsy hiany ny teny ao amin' ny Baiboly milaza ny filalaovana izay fanaon' ny ankizy madinika tao amin' ny Jiosy; kanefa, na dia izany aza, angamba nisy maromaro izay antonona ny zaza sy ny tanora fanahy. Fa ny filalaovana lazaina dia ny miompy vorona kely (Job. xl. 29) ary ny manao fampakaram-bady sy fandevenana (Mat. xi. 16, 17). Tsy mba fanaon' ny lehilahy teo amin' ny Jiosy ny milalao; fa ny toetry ny sainy ary ny hafanan' ny andro samy tsy nifanaraka loatra amin' izany. Fa izay nanalany ny andro raha malalaka ny raharahany dia resaka hiany, ary ny manao vosobosotra (Mpit. xiv. 10-19; Oha. xxvi. 19); ary toa nisy filalaovana fanaon' ny miaramila, angamba hampisehoany ny fahaizany amin' ny fiadiana amam-piarovana (2 Sam. ii. 14). Fa ny filalaovana lehibe sy malaza eo anatrehan' ny olona maro, araka izay fanaon' ny firenena sasany, indrindra fa ny Grika sy ny Romana, dia zavatra tsy tian' ny Jiosy; toa nifanaraka tamin' ny fanompoan-tsampy izany, araka ny heviny; ary ny nihaonan' ny vahoaka intelo isan-taona tao Jerosalema tamin' ny andro firavoravoana lehibe no solon' ny niangonan' ny Grika tamin' ny andro filalaovana. Koa ny nanaovana trano filalaovana tany Palestina dia noheverin' ny Jiosy ho zavatra ratsy indrindra, izay tokony hahatezitra an' i Jehova. Nefa kosa, satria betsaka ny teny ao amin' ny Epistily nosoratan' i Paoly milaza ny filalao-



*Filadelfia.*

vana fanaon' ny Grika, ary maro ny ohatra sy ny fananarana nalain' i Paoly tamin' izany, tokony holazaina kely izay fombany, hahitantsika izay hevitra tian' ny Apostoly ho azon' ny mpamaky ny teniny.

Ary azo lazaina fa zavatra tian' ny Grika dia tiany ny lalao, ary tao amin' ny tanànany rehetra dia nisy trano-filalaovana sy *stadium* (tany malalaka hihazakazahan' ny olona, etc.). Tany Efesosy nisy filalaovana isan-taona hanome voninahitra an' i Diana, ilay sampy nivavahana tao, ary angamba efa hitan' i Paoly izany; zahao 1 Kor. xv. 32. Ary tany Korinto koa nisy filalaovana izay natao hoe Isthmiana, satria natao tamin' ny isthmus na vozon-tany mampiray ny tany atsimo amin' ny tany malalaka any Grisia ao avaratra izy. Ary tao amin' ny tanàna hafa koa tany Grisia nisy filalaovana hafa natao tamin' ny andro izay voatendry ela rahateo; ary tao no niangonan' ny vahoaka, ka dia mahagaga ny hamaroan' ny olona vory tao. Ny isan' ireo no noharina tamin' ny rahona lehibe (Heb. xii. 1), ary ny olona nilalao na niady no notsinjovin' ny vahoaka (1 Kor. iv. 9; Heb. x. 33). Ny filalaovana dia nozaraina ho roa toko, dia (*a*) ny mamely totohondry sy ny mitolona, ary (*b*) ny mitsambikina, ny mihazakazaka, ny manipi-lavaka amin' ny *quoit*, ny mandefa lefona, ary ny mitolona; zahao 1 Tim. vi. 12; 2 Tim. iv. 7. Ny olona izay nikasa hiady amin' ny sasany (1 Kor. ix. 25; 2 Tim. ii. 5) dia niomana tsara ela talohan' ny fotoana; nampahory ny tenany izy, nifady ny hanina sasany sy ny divay ary ny zavatra mahafinaritra maro, ary nanao izay tratry ny ainy hampahatanjaka ny ozatra sy ny tenany (1 Tim. iv. 8; 1 Kor. ix. 25, 27). Tamin' ny filalaovana tao Olymposy niomana sy niasa ary nifady ny mpilalao hatramin' ny folo volana aza talohan' ny fotoana; ary rehefa antomotra ny andro dia nofehezin' ny olona voatendry izy, izay tsy maintsy narahiny avokoa ny teniny.

Rehefa tonga ny fotoana ka vory ny ambaniandro, nisy iraka solom-bavan' ny mpanjaka (1 Kor. ix. 27) izay nanambara ny anaran' isan' olona efa hiady, mbamin' ny tany sy tanàna nihaviany; ary ny anaran' izay nandresy nolazainy koa rehefa tapitra ny filalaovana. Ny mpitsara dia lehilahy mahatoky, izay nofidina noho ny hamarinany (2 Tim. iv. 8); izy hiany no nitsara raha sendra nisy ady na fisarahan-kevitra (Kol. iii. 25); izy no nanolotra ny loka (1 Kor. ix. 24; Fil. iii. 14), dia lakorona na fehiloha (2 Tim. ii. 5; iv. 8). Natao amin' ny ravinkazo ("satroboninahitra mety ho lo," na mety malazo (1 Kor. ix. 25), izany. Tao amin' ny filalaovana tany Olymposy ravin' oliva no natao fehilohan' ny nandresy, fa tany Isthmia kosa, ravim-paina na ivy no nanaovana izany. Ny lalao roa hiany no voalazan' i Paoly, dia ny mifamely totohondry sy ny mihazakazaka, fa indrindra ny mihazakazaka. Raha nifamely totohondry ny olona (1 Kor. ix. 26), nanao fonon-tanana izy, dia hoditra nasiana vy na varahina. Raha nifampiady fahaizana tamin' ny fihazakazahana kosa izy, dia teo amin' ny *stadium* no nanaovana izany (2 Tim. iv. 7; 1 Kor. ix. 24), dia tany malalaka lavalava nisy fipetrahan' ny vahoaka tao anilany roa, izay natao hoatra ny ambaratonga miakatra. Ny niafaran' ny nalehan' ny mpihazakazaka dia hitany miharihary, ary teo no nipetrahan' ny mpitsara mitana ny fehiloha homena izay tonga voalohany (zahao Fil. iii. 14). Koa izany fomba rehetra rehetra izany no nentin' ny Apostoly hampirisika ny Kristiana hamono tena ka tsy hanao ny ainy ho zavatra, fa hihevitra ny hiafaran' ny androny atỳ an-tany, ary ny satroboninahitra tsy mety ho levona mandrakizay.—J.S.

**FILAN-DRATSY.** Teny entin' ny mpanoratra ny Baiboly hilaza zavatra efa-doha ity teny ity, dia izao: 1. Fijejojejoana, izay raran' ny tenin' Andriamanitra tsy hatao, sady voaheloka ny manao izany (Oha. vi. 25; Mat. v. 28; Efe. v. 3-5; Kol. iii. 5, 8; 1 Tes. iv. 3, 7). 2. Faniriana na fitiavana tsy marina (1 Kor. x. 6; 1 Pet. ii. 11; iv. 2; 2 Pet. ii. 10). 3. Ny fahalotoan' ny fo izay miraikitra amin' ny ratsy, sady miteraka no ateraky ny ota (Jak. i. 14, 15). 4. Ny fanirian' ny Isiraelita hahazo hena tamin' ny fimonjomonjoany tany an-efitra (Nom. xi. 4, 34; Sal. lxxviii. 18; cvi. 14).—C.J.



*Filalaovana: Hazakazaka.*

**FILAZANTSARA EFATRA, Ny.** 1.—*Ny hevitry ny teny hoe Filazantsara.* Ny hevitry ny teny hoe Filazantsara, raha amin' ny Soratra Masina, dia ny filazana an' i Jesosy Kristy sy ny amonjeny antsika. Ary filazana tsara tokoa izany;

fa hoy ny tenin' ny anjely izay nilaza tamin' ny mpiandry ondry fa efa teraka ny Mpamonjy: "Aza matahotra; fa, indro, milaza teny soa mahafaly aminareo aho" (Lio. ii. 10; zahao koa Mar. i. 1; Asa xv. 7; Rom. i. 16; Efe. i. 13; 1 Pet. i. 12). Koa tato aoriana, rehefa voasoratr' i Matio sy Marka sy Lioka ary Jaona ny filazany an' i Jesosy Kristy, dia natao hoe 'Ny Filazantsara Efatra' ireo boky voasorany ireo. Ary indraindray koa ny teny rehetra eo amin' ny Testamenta (na Fanekena) Vaovao, hatramin' ny Matio ka hatramin' ny Apokalypsa, no atao hoe Filazantsara, fa Jesosy Kristy sy ny nanavotany antsika no fototr' izy rehetra. Kanefa tsy avy amin' ny Soratra Masina ny teny hoe 'Ny Filazantsara Efatra,' na ny milaza ny boky rehetra hatramin' ny Matio ka hatramin' ny Apokalypsa hoe Filazantsara, fa niseho tato aoriana izany anarana izany. Ary ny anton' ny nanaovana azy hoe Filazantsara Efatra dia ny hampiavaka ny tenin' izy efa-dahy amin' ny Epistily sy ny boky sasany eo amin' ny Testamenta, sady mahamety azy hiany izany.

2.—*Ny nanoratana ny Filazantsara.* Tsy nidina tety an-tany hanoratra ny Filazantsara Jesosy Kristy, fa mba handehandeha hanao soa sy hampianatra ary ho faty hanavotra antsika (Asa x. 38; Mat. xx. 28). Kanefa, na dia tsy nanoratra ny Filazantsara aza Jesosy Kristy, Izy sy ny soa nataony hiany no maha-Filazantsara azy. Koa tsy azo nolazaina loatra izany, fony mbola tsy efa ny nanavotany antsika. Dia ny Apostoly notendren' i Kristy ho vavolombelony, ary rehefa nitsangana tamin' ny maty Izy, dia nirahiny hilaza Azy izy ireo sy hitory izay rehetra nataony sy nampianariny (Mat. xxviii. 19, 20; Mar. xvi. 15; Lio. xxiv. 47, 48; Asa i. 8). Kanefa tsy navelan' i Kristy hiteny araka ny fisainany hiany ny Apostoly, fa nomeny ny Fanahy Masina izy hampahatsiaro azy izay nolazainy sy nataony, ary hitarika azy ho amin' ny marina rehetra. Fahavelon' i Jesosy dia nilaza izany fikasana izany tamin' ny mpianany Izy; vakio Jaona toko xiv. ka hatramin' ny faran' ny toko xvi.; fa indrindra Jao. xiv. 26 sy xvi. 13 no tokony hosainintsika, dia izao: "Fa ny Mpananatra, dia ny Fanahy Masina, Izay hirahin' ny Ray amin' ny anarako, Izy no hampianatra anareo ny zavatra rehetra sy hampahatsiaro anareo ny zavatra rehetra izay nolazaiko taminareo." "Fa raha tonga ny Fanahin' ny fahamarinana, dia Izy hitari-dalana anareo ho amin' ny marina rehetra; fa tsy hiteny ho Azy Izy, fa izay ho reny dia holazainy avokoa; ary ny zavatra ho avy aza dia hambarany anareo." Izany teny izany nolazain' i Jesosy tamin' ny mpianany, rehefa hisaraka aminy Izy. Ary nony efa nitsangana tamin' ny maty indray Izy, dia nasainy niandry teo Jerosalema ny mpianany mandra-pilatsaky ny Fanahy Masina (Lio. xxiv. 49; Asa i. 4).

Ary raha vory tao Jerosalema ny mpianatr' i Kristy tamin' ny andron' ny Pentekosta, dia nahatanteraka ny fikasany Izy ka nampidina ny Fanahy Masina. Dia niseho teo amin' ny mpianatra lela maro nizarazara toy ny afo ka nipetraka taminy (Asa ii. 1-4). Ireo lela ireo dia famantarana fa hampitenenin' ny Fanahy Masina ny Apostoly sy ny namany. Ka dia nahay niteny tamin' ny fiteny samy hafa niaraka tamin' izay izy, ary Petera nitsangana hitory teny tamin' ny olona vory teo. Dia nomban' ny Fanahy Masina ny Apostoly hatramin' izany andro izany, koa nomeny hery sy fahalalana hitory marina ny Filazantsara sy hanao fahagagana hanamarina ny teniny, ary maro indrindra ny olona nino azy. Vakio Mar. xvi. 17, 18; Asa iii. 16; iv. 31; v. 12-15; Kol. i. 23; Heb. ii. 4.

Kanefa fony vao nahazo ny Fanahy Masina ny Apostoly, tsy mba nihevitra hanoratra Filazantsara niaraka tamin' izay izy; fa taoriana elaela hiany vao nisy filazana an' i Jesosy Kristy voasora-tanana. Rehefa lasa niakatra tany an-danitra Jesosy, ary nampaherezin' ny Fanahy Masina ny Apostoly sy ny namany, dia nikely aina nitory teny izy sy nampianatra ny olona izay nataon' i Jesosy, koa indrindra ny nahafatesany sy ny nitsanganany tamin' ny maty. Vakio Asa v. 30; viii. 5; 2 Kor. iv. 5; Gal. vi. 14; Asa ii. 22-24, 36-38; iii. 12-16, 26; etc. etc.; Kol. i. 6. Tsy nety nandany andro tamin' izay raharaha hafa akory izy, tsy ny mizara ny vola hiantrana ny malahelo, fa te-hikely aina hitory ny Filazantsara hiany izy (Asa vi. 3, 4). Noraran' ny mpanapaka izy, fa tsy nety nangina (iv. 18-20). Nenjehina izy, nokapohina ny sasany, notoraham-bato ny sasany, novonoina ny sasany, fa tsy zaka norarana izy.

Ary ny olona izay nanatona ny Apostoly ka nanaiky ny teny notoriny dia nataony batisa ka nampianariny izay didin' i Jesosy Kristy, manaraka ny teny eo amin' ny Mat. xxviii. 19, 20. Ary ny fototry ny fampianarana nataon' ny Apostoly dia ny nataon' i Jesosy Kristy hiany, sy ny mety hataon' ny mino Azy. Ny teny eo amin' ny Lio. i. 1-4 misy ahalalantsika ny fahazotoan' ny Apostoly hampianatra ny mpianany ny amin' i Jesosy Kristy, sy ny hamafian' ny naneken' ny olona izany. Fa ny Apostoly sy ny namany hiany no nataon' i Lioka hoe: "Vavolombelona izay sady nahita maso no mpitory ny teny hatramin' ny voalohany." Koa lazainy fa neken' ny olona tokoa ny teny nampianarin' ny Apostoly azy. Dia nikasa hanoratra fanambarana izany teny efa nampianariny izany Lioka, sady nahavita azy izy, koa ananantsika ambaraka ankehitriny eo amin' ny Filazantsara Fahatelo ny teny nosoratany. Dia izany koa no ahalalantsika ny fomban' ny fampianarana nataon'

ny Apostoly, fa nazoto nampianatra ny amin' i Jesosy Kristy hiany izy. Fony tsy nitatra loatra ny fivavahan' ny Kristiana, tsy mbola nanana Filazantsara *voasoratra* ny mpianatra, fa nampianarina vava hiany izy. Fa rehefa niely ny tenin' ny famonjena, ka lasa nihahaka ny Apostoly, vao nila teny voasoratra ny mpianany, andrao hadinoiny ny teny efa nianarany, na hovan' ny sasany, ka hino ny teny tsy izy izy. Dia nisy nanoratra ny filazan' ny Apostoly mba hananan' ny olona ny teny marina sy mahatoky.

Ary ny Filazantsara Efatra, izay ananantsika ankehitriny, dia azo itokiana fa milaza izay fanambaran' ny Apostoly an' i Jesosy Kristy. Apostoly hiany Matio sy Jaona, izay nanoratra ny voalohany sy ny fahefatra; fa Marka sy Lioka kosa tsy mba isan' ny Roa ambin' ny folo lahy izay nofidin' i Kristy ho Apostoly. Kanefa naman' ny Apostoly hiany izy roa lahy. Toy izao ny filazan' ny ntaolo an' i Marka: "Nomba an' i Petera izy handika ny teniny, ary nanoratra marina izay voalazan' i Petera." Ary Lioka koa lazain' ny Asan' ny Apostoly matetika fa mpiaraka tamin' i Paoly tamin' izy nandehandeha nitory teny; sady fantatsika koa fa efa nampianarin' ny Apostoly izy, na izay naman' ny Apostoly efa nahita maso an' i Jesosy Kristy, manaraka ny teny eo amin' ny Lio. i. 1-4 izay efa nodinihintsika teo. Dia nahalala tsara izy roa lahy izay teny notorin' ny Apostoly, ka nampanoratin' Andriamanitra izany teny izany izy ho fampianarana antsika. Dia tokony hahatoky antsika indrindra ny Filazantsara, fa misy vavolombelona maro mahamarina azy; fa indrindra izao efatra izao no hevero tsara:—

(1) *Olo-marina ny Apostoly nanambara azy, sady te-hilaza ny marina izy.* Nahatoky an' i Jesosy ho vavolombelony izy, ka nirahiny hanambara Azy amin' ny olona rehetra. Sady nanao vy very ny ainy izy hahatò ny teny nataony; fa tsy tokony ho nanao izany izy, raha tsy ny fitiavany ny marina no nampirisika azy.

(2) *Nanambara ny efa hitan' ny masony sy ny efa ren' ny sofiny ny Apostoly.* Olona indray nihira tamin' i Jesosy izy, ka nofidiny ho mpiaraka taminy mandrakariva. (Vakio Mar. iii. 14; Jao. xix. 34, 35; 1 Jao. i. 1; 2 Pet. i. 16, 17.)

(3) Fa na dia marina aza ny Apostoly, sady nilaza ny efa fantany, tsy navelan' Andriamanitra hilaza manaraka ny fisainany hiany izy, *fa nomeny ny Fanahy Masina hampahatsiaro sy hampiteny azy.*

(4) Ary rehefa nandeha nitory ny Filazantsara izy, *dia nomen' Andriamanitra hery hahavitana zavatra mahatalanjona izy ho fanambarana ny hamarinan' ny teny notoriny,* manaraka ny teny voasoratra teo. Dia tsy mino izay anoano foana tsy misy mahamarina azy isika, fa nasian' Andriamanitra famantarana maro ny teniny hinoantsika azy.

3.—*Ny anton' ny nanendren' Andriamanitra Efa-dahy hanoratra ny Filazantsara.* Fa angaha misy mieritreritra ny sasany hoe: Nahoana no efa-dahy no nampanoratin' Andriamanitra? Nahoana no tsy ampy ny anankiray? Maro loha angaha ny anton' ny nampanaovan' Andriamanitra azy izany, ka tsy ho azontsika fantarina avokoa. Kanefa misy azo lazaina hiany ny sasany:—

(1) Raha olona iray monja no milaza zavatra amintsika, tsy misy manamarina ny teniny. Fa raha misy roa aman-telo, koa mifanaraka ny filàzany, dia mahatoky indrindra izany. Raha nisy namono olona tamin' ny Isiraely, ka iray hiany ny vavolombelona, dia tsy ampy hahafaty azy izany. Fa rehefa nisy roa na telo, ka nifanaraka ny teniny, ampy hanameloka ny mpamono olona izany, ka dia maty izy (Deo. xvii. 6). Ary tokony ho toy izany koa no nanomezan' Andriamanitra antsika Filazantsara efatra, mba hanantsika teny mahatoky. Fa iray hiany ny fototry ny Filazantsara efatra, ka dia mifanamarina tokoa izy. Kanefa ny zava-madinidinika tsy mampitovy azy kosa, dia izany tsy fitovitovian' ny teniny izany no ahitantsika fa tsy nikambana hanoratra izy efa-dahy, fa samy nahavita ho azy. Dia azo alaina ho vavolombelona hanamarina ny Filazantsara avokoa na ny fitoviany, na ny tsy fitoviany. Ny ifanarahany amin' ny zavatra maro dia ahazoantsika manaiky ny teniny ho marina; ary ny tsy fitoviany amin' ny zavatra sasany kosa dia ahitantsika fa samy nanao ho azy Matio sy Marka sy Lioka ary Jaona, fa tsy nikambana hanao teny mitovy izy.

(2) Ary fantatsika koa fa mampitombo ny fahalalantsika an' i Jesosy Kristy ny mamaky Filazantsara efatra noho ny mamaky ny anankiray hiany. Mifanampy ny tenin' izy efa-dahy; samy manana ny filàzany avy izy; ary samy nanoratra izay nataony ho tsara amin' ny mpianany. Dia manampy ny fahalalantsika indrindra ny mandinika sy mampitovy ny teniny. Fa hitantsika amin' ny zavatra rehetra fa ny filàzan' ny efatra dia hampahalala antsika marimarina kokoa noho ny tenin' ny anankiray. Azo ampitovina amin' ny sarin-javatra ny Filazantsara. Dia fantatsika fa tsara ny manana sary telo na efatra samy hafa noho ny manana ny anankiray hiany. Raha alain-tsary Antananarivo, aleo maka sary efatra, ny anankiray ahalalana ny tarehin' ny atsimo, ny anankiray ahalalana ny avaratra, ary ny sasany koa ahitana ny andrefana sy ny atsinanana, toy izay maka sary iray monja; fa hampitombo ny fahalalantsika ny tarehin' ny tanàna izany. Ary toy izany koa ny manana Filazantsara efatra dia tsara lavitra noho ny manana ny anankiray hiany, fa toy ny manàna sary efatra izany, hahalalantsika ny fomban' i Jesosy Kristy sy ny soa nataony.

4.—*Ny fitovian' i Matio sy Marka ary*

*Lioka*. Izy telo lahy samy milaza ny nataon' i Jaona Mpanao-batisa sy ny nanaovany batisa an' i Jesosy Kristy, ny nakan' ny Devoly fanahy Azy, ny niverenany nankany Galilia, ny nitoriany teny tany, ny ny niakarany tao Jerosalema, ny nidirany sy ny nitoriany teny tao, ny nitsarana Azy, sy ny nahafatesany, ary ny nitsanganany tamin' ny maty. Ary amin' ny ilazany ireo zavatra ireo dia sahalahala hiany ny voalaza. Raha atao dimy toko ny voalazany rehetra, tokony ho roa ampahadiminy no iarahan' izy telo lahy milaza. Ary ny zavatra izay tsy ikambanany kosa, fa lazain' ny anankiray hiany, raha tontalina, dia tsy mihoatra noho ny fahatelon' izy rehetra. Dia ny androatokon' ny tenin' izy telo lahy no misy ikambanany; ary ny fahatelony kosa no tsy ikambanany. Ny lazain' i Marka hiany, fa tsy lazain' i Matio sy Lioka, tsy mihoatra noho ny andininy efatra amby roa-polo hiany. Ary amin' ny zavatra iarahan' ny roa na telo milaza, indraindray ny teniny aza sahala, indrindra raha ny tenin' i Jesosy, na ny tenin' ny sasany no lazainy. Zahao ny teny eto ambany:

| (1) Mat. ix. 15. | Mar. ii. 19, 10. | Lio. v. 34, 35. |
|---|---|---|
| Ary hoy Jesosy taminy: **Moa mahay misaona va ny havan' ny mpampakatra, raha mbola ao aminy hiany ny mpampakatra? fa ho avy ny andro izay hanesorana ny mpampakatra hiala aminy, dia amin' izay vao hifady izy.** | Ary Jesosy niteny taminy hoe: **Mahay mifady va ny havan' ny mpampakatra, raha mbola ao aminy hiany ny mpampakatra? Raha mbola ao aminy hiany ny mpampakatra, dia tsy mahay mifady izy. Fa ho avy ny andro izay analana ny mpampakatra hiala ao aminy, ka amin' izay andro izay vao hifady izy.** | Ary hoy Jesosy taminy: **Mahay mampifady ny havan' ny mpampakatra va hianareo, raha mbola ao aminy hiany ny mpampakatra? Fa ho avy ny andro; ary rehefa voaisotra ny mpampakatra hiala aminy, dia amin' izany andro izany vao hifady izy.** |
| (2) Mat. xvi. 18. | Mar. ix. 1. | Lio. ix. 17. |
| **Lazaiko aminareo marina tokoa: Misy ny sasany eto izay tsy mba hanandrana fahafatesana mandra-pahitany ny Zanak' olona avy amin' ny fanjakany.** | Ary hoy Izy taminy: **Lazaiko aminareo marina tokoa: Misy ny sasany eto izay tsy mba hanandrana fahafatesana mandra-pahitany ny fanjakan' Andriamanitra tonga amin' ny hery.** | **Fa lazaiko aminareo tokoa: Misy ny sasany eto izay tsy mba hanandrana fahafatesana mandra-pahitany ny fanjakan' Andriamanitra.** |
| (3) Mat. xix. 13, 14. | Mar. x. 13-15. | Lio. xviii. 14, 15. |
| Dia hoy Jesosy tamin' ny mpianany: **Lazaiko aminareo marina tokoa fa sarotra ny hidiran' ny manan-karena amin' ny fanjakan' ny lanitra.** Ary hoy Izaho aminareo indray: **Ho moramora kokoa ny hidiran' ny rameva amin' ny vodi-fanjaitra noho ny hidiran' ny manan-karena amin' ny fanjakan' Andriamanitra.** | Ary Jesosy nijery manodidina ka nanao tamin' ny mpianany hoe: Manao ahoana ny hasarotry ny hidiran' ny manan-karena amin' ny fanjakan' Andriamanitra? Ary ny mpianatra dia gaga tamin' ny teniny: Fa Jesosy namaly indray ka nanao taminy hoe: Anaka, manao ahoana ny hidiran' ny matoky ny hareny amin' ny fanjakan' Andriamanitra? | Ary Jesosy, raha nijery azy, dia nanao hoe: **Manao ahoana ny hasarotry ny hidiran' ny manan-karena amin' ny fanjakan' Andriamanitra? Fa ho moramora kokoa ny hidiran' ny rameva amin' ny vodi-fanjaitra noho ny hidiran' ny manan-karena amin' ny fanjakan' Andriamanitra.** |

5.—*Ny tsi-fitovian' ny Filazantsara Efatra.* Efa voalaza teo ambony fa misy zavatra maromaro mampitovy ny Filazantsaran' i Matio sy Marka ary Lioka; kanefa maro kosa ny zavatra maha-samy hafa azy. Ny tany sy ny taona nanoratany azy samy hafa. Ny olona nanaovany azy koa sy ny anton' ny nanaovany azy tsy mitovy. Ny fomban' ny fandaharany ny teny koa tsy dia mitovy, fa samy manana ny azy. Fa na dia nomen' Andriamanitra ny Fanahy Masina aza ny Apostoly, tsy mba nampitoviny ny fomban' ny sainy sy ny fiteniny. Dia ireo zavatra tsy itoviany rehetra ireo mbola holazaina tsirairay ato ambanimbany. Ary satria tsy nifampijery soratra ny Apostoly hampitoviany ny teny nataony, fa samy nanoratra ho azy, dia misy ny teny sasany sarotra ampitovina. Dia holazaina ny teny vitsivitsy izay atao ho sarotra, sy ny hevitra nataon' ny olona hampifanaraka azy.

(1) Ny filazana ny razan' i Jesosy Kristy, fa tsy mba mitovy ny anarana lazain' i Matio sy Lioka (Mat. i. 1-17; Lio. iii. 23-28); zahao FIRAZANAN' I KRISTY.

(2) Ny niantsoan' i Jesosy an' i Petera (Mat. iv. 18-22; Mar. i. 16-20; Lio. v. 1-11). Misy ny sasany mihevitra fa nantsoin' i Jesosy indroa Petera, ka dia hafa ny lazain' i Lioka noho ny lazain' i Matio sy Marka. Ary misy koa manao hoe: "Iray hiany ny voalazan' izy telo lahy, fa lavalava kokoa ny filàzan' i Lioka, ka manampy ny filàzan' i Matio sy Marka izy."

(3) Ny tori-teny nataon' i Jesosy teo antendrombohitra (Mat. v.—vii.; Lio. vi. 20-49). Raha toy ny hevitry ny sasany, nitory indroa Jesosy, ka nitovitovy ny teny natao-

ny. Ary hoy ny sasany kosa: "Tori-teny iray hiany ny lazain' izy roa lahy, fa nohafohezin' i Lioka ny filàzany azy." Ary mbola misy hevitra hafa koa izay nataon'ny sasany.

(4) Ny demoniaka roa lahy (Mat. viii. 28-34; Mar. v. 1-20; Lio. viii. 26-39). Matio milaza azy ho roa lahy, fa iray hiany kosa no voalazan' i Marka sy Lioka. Kanefa tsy tsy teny mifandiso izany, fa Marka sy Lioka tsy mandà hoe: Tsy nisy roa lahy; fa ny iray nalaza kokoa angaha noho ny namany, ka dia izy hiany no tiany holazaina. Ary ny anaran-tany koa misy samy hafa; fa raha toy ny filàzan' i Matio, dia Gadarena no anarany, fa raha toy ny filàzan' i Marka sy Lioka, Gerasena no izy. Nefa tsy misy sarotra loatra izany, fa samy atsinanan' ny farihy hiany ireo, ary ny teny hoe "tanin' ny Gerasena" (Mar. v. 1 sy Lio. viii. 26) dia anaran' ny tany rehetra nanodidina ny tanána natao hoe Gadara, ary Gerasena tokony ho anaran' ny tanàna anankiray amin' izany tany izany.

(5) Ny ankizin' ilay kapiteny (Mat. viii. 5-13; Lio. vii. 1-10). Matio milaza fa ny kapiteny nankao amin' i Jesosy ka nifona taminy; fa Lioka milaza fa ny loholon' ny Jiosy no nampitondrain' ny kapiteny teny. Kanefa iarahantsika mahalala fa fitenin' ny olona matetika izany. Hoy isika: "Radama Faharoa nanao tetezana;" nefa tsy Radama no nandrafitra ny vato, fa ny nanome saina ny olona sy ny nifehy ny mpanao azy hiany no nataony. (Vakio koa Mat. xx. 20; Mar. x. 35.)

(6) Ny jamba roa lahy teo akaikin' i Jeriko (Mat. xx. 29-34; Mar. x. 46-52; Lio. xviii. 35-43). Ary zavatra roa loha no mahasarotra izany teny izany:—(*a*) Matio milaza roa lahy, ary Marka sy Lioka milaza iray hiany. (*b*) Matio sy Marka milaza fa Jesosy nampihiratra ny masony, rehefa niala tany Jeriko Izy, fa hoy ny fitenin' i Lioka: "Raha nanakaiky an' i Jeriko Izy." Dia hoy ny hevitry ny sasany amin' izany: Zavatra roa samy hafa ny lazain' i Matio, sy ny lazain' i Marka sy Lioka. Ary hoy kosa ny sasany: "Ny lehilahy jamba anankiray nampihiratin' i Jesosy, raha nanakaiky ny tanána Izy, ary ny anankiray kosa rehefa nivoaka Izy." Ary misy koa hevitra maromaro nataon' ny sasany, kanefa samy tsy misy azo itokiana loatra ho marina.

6.—*Hevitra mety hotadidina, raha mandinika izay teny sarotra ampitovina isika.* Dia misy hiany izay teny sarotra ampitovina, ary na mazoto mandinika azy aza isika, tsy azontsika lazaina marina ny hampitoviana azy. Kanefa na sarotra aza ny mampitovy azy, tsy toy ny teny mifamadika sy mifandainga izy tsy akory, fa ny tsy fahalalantsika hiany no mahasarotra azy. Ary izao no hevitra mety hosainintsika, raha sendra ny teny sarotra ampifanarahina toy izany isika:—

(1) Ny zavatra voalazan' ny Filazantsara Efatra dia *ela indrindra*—dia efa madiva ho roa arivo taona—ka dia tsy azo anontaniana intsony ny olona nilaza azy, na nahita azy. Fa matetika misy samy hafa ny tenin' ny olona milaza zavatra amintsika, ary raha vao rentsika, toa tsy hifanaraka tokoa ny filázany, ka ataontsika ho tsy marina ny lazain' ny anankiray; kanjo rehefa anontaniana kokoa ny milaza, dia hitantsika izay ifanarahany, ka ekentsika ho marina avokoa izy. Dia tokony hihevitra izany isika, raha sendra mahita teny atao ho tsy mifanaraka eo amin' ny Filazantsara. Fa raha mbola velona hanontaniantsika Matio sy Marka sy Lioka ary Jaona, izay nanoratra azy, ka azontsika dinidinihina kokoa ny zavatra voalazany, dia tsy maintsy ho hitantsika fa marina avokoa ny teny nolazainy, na ny ataontsika ho tsy mifanaraka aza.

(2) Ary tokony hotsaroantsika koa fa *tsy voalaza avokoa ny zavatra rehetra izay nataon' i Jesosy sy nolazainy.* Be dia be ny tsy voalaza, ary izay voalaza aza fohy hiany ny filazana ny zavatra sasany. Fa Jesosy tsy nikasa hampanoratra ny Apostoly ny zavatra rehetra izay nataony sy nambarany, fa izay ho ampy hahalalantsika Azy, sy hahatokiantsika ny heriny sy ny fitiavany, manaraka ny teny eo amin' ny Jao. xxi. 25 sy xx. 31 hoe: "Ary misy zavatra maro hafa koa izay nataon' i Jesosy, ka raha voasoratra tsirairay avokoa izany rehetra izany, ataoko fa izao tontolo izao aza dia tsy omby ny boky voasoratra" .... "Fa voasoratra izao mba hinoanareo fa Jesosy no Kristy, Zanak' Andriamanitra; ary mba hananananareo fiainana amin' ny anarany, raha mino hianareo."

(3) Ary tokony mba hosainintsika koa fa misy zavatra maro indrindra eo amin' ny Filazantsara izay *tsy fantatra akory, na ny tanàna na ny andro nanaovana azy; ary ny teny sasany tsy milahatra araka ny andro sy ny volana, dia misy mifandiso aloha sy aoriana ny toerany.* Fa ny Apostoly tsy nikasa hanoratra tantara sy fitadidiana araka ny volana sy ny taona, toy ny fanaon' ny mpanoratra sasany tato aoriana; dia indraindray nanakambana ny zavatra natao tamin' ny andro samy hafa izy, araka ny anton' ny nanoratany azy.

(4) Ary fanampin' ireo hevitra telo ireo, dia izao indray no mety hosainintsika: (*a*) *Samy hafa ny tsy milaza sy ny mandà.* Amin' ny teny voalaza teo dia hitantsika ny amin' ny demoniaka roa lahy sy ny jamba roa lahy teo Jeriko, fa Matio hiany no milaza roa, kanefa Marka sy Lioka tsy mandà hoe: "Tsy nisy roa, fa iray dia iray;" dia tsy mba ataontsika ho teny mifandiso ireo tsy akory. Ary maro koa ny teny tokony hahatsiarovana izany. (*b*) *Maro ny zavatra mitovitovy, nefa samy hafa.* Misy teny roa milaza an' i Jesosy ho nampitombo ny mofo hahavoky ny maro (Mat. xiv.

15-21; **Mat. xv.** 32-38; Jao vi. 1-14), ary raha vao ren' ny sasany izany, hataony ho iray hiany angaha ny voalazan' ireo teny ireo; fa rehefa voadinika tsara izy, dia hitantsika fa nampitombo ny mofo indroa Jesosy, ka dia zavatra roa samy hafa ireo voalaza ireo. Ary toy izany koa ny nandroahan' i Jesosy ny mpivarotra teo amin' ny Tempoly (Mat. xxi. 12, 13 sy Jao. ii. 14-17); ary ny nampahazoany ny Apostoly hazandrano betsaka (Lio. v. 4-7 sy Jao. xxi. 6); sy ny nanosoran' ny vehivavy an' i Jesosy tamin' ny menaka saro-bidy (Mat. xxvi. 6-13 sy Lio. vii. 36-50); fa na dia mitovitovy aza ireo zavatra ireo, hitantsika fa samy hafa hiany izy, fa zavatra natao indroa avy avokoa izy. (*d*) *Maro ny zavatra atao ho samy hafa, kanefa iray hiany*, dia ny teny milaza ny niantsoan' i Jesosy an' i Petera sy ny namany ho Apostoly (Mat. iv. 18-22; Mar. i. 16-20; Lio. v. 1-11); ary angamba ny toriteny nataon' i Jesosy teo an-tendrombohitra (Mat. v.—vii.; Lio. vi.).

Ary amin' izany, ny mety hataontsika, rehefa misy teny roa mifandraidraika, kanefa tsy misy izay ifanarakarahany amin' ny zavatra madinika, dia ny mamantatra azy tsara aloha ka tsy manaiky azy foana ho nataon' i Jesosy tamin' ny andro samy hafa. Dia tsarovy ireo hevitra ireo isan' ny mahita teny tsy azo ampifanarahina loatra, ary mazotoa mandinika ny teny rehetra; fa tsy nomen' Andriamanitra Filazantsara iray monja isika, fa efatra samy hafa, hampahazoto ny saintsika sy hampitombo ny fahalalantsika sy ny fitiavantsika ny Mpamonjy, Izay nilazany hoe: "Ity no Zanako malalako, Izay sitrako; Izy no henoy."—W.E.C.

**FILEMONA, Epistily ho an' i.** 1.—*Ny Nanoratra azy.* Maro ny epistily nosoratan' i Paoly tamin' ny fiangonana, ary misy telo koa tamin' ireo olona izay efa notendreny ho mpitandrina ny fiangonana (1 Tim.; 2 Tim.: Tit.). Nefa hafa noho izy rehetra ity epistily ity, fa tsy mba voasoratra hanambara ny Filazantsara, na ny mety hataon' ny mino, na ny raharahan' ny mpitory teny izy, fa taratasy nosoratan' olona tamin' ny sakaizany io Epistily ho an' i Filemona io. Ny manoratra taratasy fisakaizana dia zavatra ataontsika matetika, ary amin' ity taratasy fohifohy ity dia hita marimarina fa i Paoly nanaraka ny anatra nomeny tamin' ny sasany hoe: "Aoka samy hanao ny namany ho mihoatra noho ny tenany;" ary "mifankatiava araka ny fifankatiavan' ny mpirahalahy; mitariha lalana amin' ny fifanomezamboninahitra" (Fil. ii. 3, 4; Rom. xii. 10). Ny anaran' izay nanoratra azy dia voalaza eo amin' ny epistily hiany, ary tsy misy tokony hampisalasa antsika fa nosoratan' i Paoly Apostoly izy.

2.—*Ny Olona nanoratana azy.* Ny anaran' izay nandray ny epistily koa dia hita marina. Sakaizan' i Paoly Filemona, ary tokony ho efa isan' ny olona izay nino noho ny teny notorin' ny Apostoly izy ("mitrosa ny tenanao amiko aza hianao," hoy Paoly, and 19). Nonina tao Kolosy Filemona, ary isan' ny fiangonana tao izy, raha ny teny ao amin' ny and. 2 sy 10 no ampitovina amin' ny Kol. iv. 9, 17; ary satria izy no nataon' i Paoly hoe "mpiara-miasa aminay" (and. 1; zahao koa 24 sy Kol. iv. 11), sady nisy fiangonana tao an-tranony (and. 2), tokony ho efa olona malaza noho ny hatsaram-panahiny sy ny fitiavany ary ny zotom-pony izy (5-7). Angamba nanan-karena hiany koa izy, fa lehibe ny tranony, sady toa efa niantra sy nanampy ny Kristiana namany izy. Tsy azo lazaina na mpitandrina na diakon' ny fiangonana tao Kolosy Filemona, na mpandray ny Fanasan' ny Tompo fotsiny izy, fa Paoly nanoratra taminy toa sakaizany sy namany hiany. Koa tsy misy teny fananarana tahaka izay nomen' i Paoly tamin' i Timoty sy Titosy ny amin' ny fitandremana ny fiangonanana; kanefa nazoto nampianatra sy nanao soa ny Kristiana rehetra tamin' izany andro zany; ary Filemona, na dia tsy mpitandrina aza, angamba efa nanao izay zakany hampandroso ny Filazantsara ary niara-niasa tamin' i Paoly. Apia, izay narahabain' ny Apostoly (and. 1) niaraka tamin' i Filemona, tokony ho vadiny angaha; ary Arkipo, dia zanany na havany, fa toa niara-nitoetra tamin' i Filemona izy; ary raha ny teny ao amin' ny Kolosiana no heverina (iv. 17), dia mpitory teny na evanjelista tao Kolosy izy.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Dia toy izao:—Nisy andevon' i Filemona natao hoe Onesimosy, izay efa nangalatra ny fananan' ny tompony ka nandositra nankany Roma (and. 18). Rehefa mby teo Onesimosy, dia nihaino ny teny notorin' i Paoly izy ka niova ho Kristiana marina. Ny anton' ny nihaonany tamin' ny Apostoly tamin' ny nifatorany teo an-trano nohofany no tsy fantatra; izao anefa no hitantsika, fa Andriamanitra niantra ilay andevo izay "tsy nahasoa" tany aloha ka nitarika azy hanatona an' i Paoly sy handray ny tenin' ny famonjena. Na dia efa nanao ratsy tany taloha aza Onesimosy, Paoly nahita ny hazotoany sy ny fahaizany, ka te-hihazona azy mba hitoetra ao aminy hanompo azy. Kanefa, satria mpanompon' olona izy, Paoly tsy nety nihazona azy tamin' izay, fa nampody azy tany amin' i Filemona tompony angaloha mba hanaiky ny hadisoany. Ary andrao tezitra Filemona noho ny ratsy nataon' i Onesimosy taminy fahiny, dia nanoratra ity taratasy ity mba hiantoka azy Paoly; ary nifona tamin' i Filemona izy mba handray ny andevony "tsy toy ny andevo intsony anefa, fa efa mihoatra noho ny andevo, dia rahalahy malala" (and. 16), satria efa niova ho Kristiana izy. Tsy mba nafenin' i Paoly ny diso nataon' i Onesimosy tamin' ny tompony,

fa nekeny fa "nanao ratsy" izy, sady "tsy nahasoa" teo aloha. Kanefa nampahafantatra an' i Filemona izy fa tsy mba ho toy izany intsony ny andevony, fa hahasoa azy roa, dia Filemona sy Paoly. Ary hoy izy koa, fa raha nanao ratsy tamin' ny tompony Onesimosy, na nitrosa taminy izy, "ataovy ho ahy izany: izaho Paoly no manoratra azy amin' ny tanako, izaho no handoa izany." Dia nangataka an' i Filemona indray izy mba haniraka an' i Onesimosy hiverina any aminy; sady nampahatsiaro azy fa satria Filemona nahazo ny teny mitondra *famonjena* tamin' i Paoly, izy nitrosa ny *tenany* aza taminy (and. 29). Kanefa, hoy izy: "Noho ny fahatokiako fa hanaiky hianao no anoratako aminao, ka fantatro fa hanao mihoatra noho izay lazaiko aza hianao." Dia Onesimosy hiany no nitondra ny epistily ho any amin' ny tompony; efa notoloran' i Paoly izy ho amin' ny fitiavan' i Filemona mba hamelany ny diso nataony; koa eo amin' ny Epistily ho an' ny Kolosiana Paoly nilaza an' i Onesimosy hoe: "Rahalahy mahatoky sy malala" (Kol. iv. 9). Niaraka nandeha tamin' i Tykiko izy ka nitondra ireo epistily tamin' ny fiangonana tany Kolosy sy tany Efesosy (Kol. iv. 7; Efes. iv. 21); ary Tykiko angamba no nasain' i Paoly hilaza amin' ny fiangonana ny niovan' ilay mpanompo izay "tsy nahasoa fahiny," mba handraisan' ny fiangonana azy amin' ny fitiavana sy fahatokiana.

Efa noderain' ny mpanoratra rehetra ity epistily ity noho ny fitiavana sy ny hamoram-panahy ary ny fahaizan' olona izay miseho miharihary eo aminy; ary na dia tsy misy teny aza milaza fa Paoly nahazo izay nangatahiny tamin' ny sakaizany, Filemona tokony ho tsy nanda hamela ny hadisoan' i Onesimosy, fa angamba naniraka azy vetivety hanompo an' i "Paoly, izay efa antipanahy sady mpifatotra an' i Kristy Jesosy" tamin' izay.

**4.**—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Tokony ho efa voasoratra tamin' ny nifatoran' i Paoly tany Roma ity epistily ity, fa indimy misy teny milaza ny "fifatorany," ary fa "mpifatotra" izy tamin' izay (and. 1, 9, 10, 13, 23). Ary satria Onesimosy niaranandeha tamin' i Tykiko, izay nitondra ny Epistily ho an' ny Kolosiana sy ny Efesiana, dia ny taona nanoratana azy roroa, dia A.D. 62, no nanoratan' i Paoly koa ity taratasy fisakaizana ity, tamin' izy nafatotra voalohany tany Roma. (Vakio ny teny milaza ireo epistily roa ireo.)

5.—*Fizarana ny teny.* Fiarahabana, and. 1-3. Fisaorana noho ny soa efa nataon' i Filemona, 4-7. Fifonana ho an' i Onesimosy sy fangatahana mba hihazonan' i Paoly azy ho mpanompony; ary fahatokiana fa ho tanteraka izany, 8-21. Filazana ny hihavian' i Paoly, ary fanaovana veloma sy tsodrano, 22-25.—J.S.

**FILETO**, dia lehilahy tany Roma izay efa nanao sain-diso sy nivily tamin' ny finoana, ary lazain' i Paoly raha nanoratra ho an' i Timoty izy. Angamba mpianatr' i Hymeneo izy, izay lazaina miaraka aminy ao amin' ny 2 Tim. ii. 17, ary miaraka amin' ilay Aleksandro anankiray ao amin' ny 1 Tim. i. 20. Toa olona izay nino ny Testamenta Taloha izy telo lahy sy izay niray hevitra taminy, kanefa namadika ny heviny izy; ary ny fampianaran' ny Baiboly ny amin' ny Fananganana ny maty no nataony ho fanoharana sy tandindona hiany, fa tsy zavatra ho tanteraka mihitsy. Ny nanoloran' i Paoly azy tamin' i Satana angamba milaza ny namoahana azy tamin' ny fiangonana, mba hoheverin' ny Kristiana ho isan' ny olona tsy mino izy, raha tsy mibebaka. Tamin' ny andron' ny Apostoly toa nisy tokoa fampijaliana ny tenan' ny olona izay voatolotra tamin' i Satana toy izany (vakio 1 Kor. v. 5).—J.S.

**FILIPIANA, Epistily ho an' ny.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Paoly hiany no nanoratra ny Epistily ho an' ny Filipiana, araka ny voalazan' ny andininy voalohany hoe: "Paoly sy Timoty, mpanompon' i Kristy Jesosy, mamangy ny olona masina rehetra ao amin' i Kristy Jesosy, mbamin' ny mpitandrina sy ny diakona izay any Filipy." Ary ny anaran' i Timoty no nakamban' i Paoly tamin' ny azy, satria mbola tao aminy hiany Timoty, sady lehilahy fantatry ny Kristiana tao Filipy koa izy; vakio Asa xvi. 1-3, 10-12; xvii. 14.

2.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Voafatotra Paoly tamin' ny nanoratany ity epistily ity, fa lazainy intelo eo amin' ny toko voalohany hiany ny nifatorany; zahao i. 7, 13, 16. Koanefa tokony ho efa nafatotra intelo izy:—(1) Tany Kaisaria, araka ny lazaina ao amin' ny Asa xxiii. 33-35; xxiv. 23. (2) Tao Roma, araka ny lazaina ao amin' ny Asa xxviii. 16, 30, 31. (3) Ary raha toy ny hevitry ny sasany, novahana Paoly, dia mbola nandehandeha nitory ny Filazantsara toy ny fanaony; fa nosamborina indray izy, ka nifatotra tao Roma indray mandra-pihavin' ny andro namonoana azy (zahao ny teny milaza ny Epistily Faharoa ho an' i Timoty, fa ao no hamotorana izany hevitra izany). Dia tokony hofantarintsika izay nanoratan' i Paoly ity epistily ity amin' ireo voalaza ireo. Ary raha mandinika izany isika, dia tsy azo ekena ho nataony tao Kaisaria izy; fa (1) misy teny milaza ny tranon' i Kaisara: "Manao veloma anareo ny olona masina rehetra, indrindra fa ny ao ankohonan' i Kaisara." Koa fatantsika fa tsy tany Kaisaria ny tranon' i Kaisara, fa tany Roma. (2) Ary manamarina izany koa ny teny ao amin' ny i. 20-23; ii. 17, 23, 24. Fa hitantsika amin' izany teny izany fa akaiky ny andro hitsarana azy. Dia tsy nosoratan' i Paoly tao Kaisaria ny epistily, fa fantany fa tsy azo notsaraina izy, raha

tsy tonga tao Roma, satria efa nangataka hotsarain' i Kaisara izy (Asa xxv. 11); koa tsy azon' ny mpanapaka lavina izany hataka nataony izany (xxvi. 32). Dia tsy maintsy hekena fa tao Roma hiany no nanoratan' i Paoly azy. Ary raha toy ny hevitry ny maro, nosoratany tamin' ny taona A.D. 63 izy, taorian' ny Epistily ho an' ny Efesiana sy ny Kolosiana, ary taloha kelin' ny namahana azy. Dia tokony ho tanteraka ny nantenainy (ii. 24), ka nahazo namangy ny fiangonana tao Filipy indray izy.

3 — *Ny Olona nanoratana azy.* Filipiana no anaran' ny olona izay nonina tao Filipy. Ary Filipy kosa no anaran' ny tanàna anankiray tany Makedonia. Filipo, mpanjakan' i Makedonia (B.C. 359-336) sy rain' i Aleksandro Lehibe, no nampanorina ny tanàna, dia nanao ny anarany hoe Filipy, araka ny anaran' ny tenany. Ny toeran' ny tanàna dia sivy maily andrefan' ny ranomasina, eo amoron' ny renirano natao hoe Gangites (ankehitriny efa niova ho *Angista* ny anarany). Tanàna nalaza tao aloha Filipy sady nanan-karena ny olona tao, fa ankehitriny tsy misy tanàna intsony ao; kanefa mbola hita hiany ny vodi-rindrin' ny trano sasany, sy ny vodin' ny manda izay nanodidina ny tanàna teo aloha. Ary mbola hita hiany izay nitoeran' ny vavahady ao akaikin' ny renirano; dia tokony ho iny hiany no nolazain' i Lioka ao amin' ny Asa hoe: "Ary tamin' ny andro Sabata dia nivoaka teo ivelan' ny vavahady izahay" (Asa xvi. 13).

Ary misy koa izay tokony holazaina ny amin' ny tanàna Filipy. Lazaina ao amin' ny Asa xvi. 12 hoe "zana-panjakana" izy. Ary ny nanaovana azy hoe 'zana-panjakana,' dia satria isan' ny tanàna nametrahan' ny Romana olona izy, sady nekeny ho kolonia (na *Colony* amin' ny teny Englisy). Fa fanaon' ny Romana indrindra ny manao kolonia tao amin' ny tany noreseny, fa nataony ho manamafy ny fanjakany izany. Sady nahafaly ny olona koa raha nekena ho kolonia izy; fa izay nitoetra tamin' ny kolonia nanana mpanapaka ho azy isan-tanàna, fa tsy notapahin' ny mpanapaka ny tany izay nitoerany. Ary ny nitondran' ny Romana ny kolonia koa dia tsy toy ny nitondrany ny tany efa resy, fa saiky nitovy tamin' ny tao Roma hiany ny toetry ny olona tao aminy. Ary ny amin' ny tantaran' ny tanàna, zahao FILIPY.

Ny nandehanan' i Paoly voalohany hitory teny teo Filipy dia lazaina ao amin' ny Asa xvi. Ary hitantsika amin' io teny io ny niantsoan' Andriamanitra azy hitory teny tao Eoropa, izay tanin' ny Vazaha (xvi. 8-10). Talohan' izay tsy nisy Apostoly nitory ny Filazantsara tao amin' ny tany Eoropa, fa tao Asia hiany no efa nalehan' ny Apostoly sy ny namany. Fa nony nantsoin' Andriamanitra Paoly, dia tsy nijanonjanona izy, fa niondrana tamin' ny sambo izay hitany tany Troasy, dia tonga tao Neapolia, izay seranana atsinanan' i Filipy. Nefa tsy nitoetra tao Neapolia izy, fa nizotra hiany, dia tonga tao Filipy. Dia tsaroantsika ny nanokafan' Andriamanitra ny fon i Lydia, sy ny namoahan' i Paoly ny demonia tamin' ilay zazavavy, ary ny nanenjehan' ny olona azy. Ny mpanapaka ny tanàna, izay lehilahy Romana, nampikapoka an' i Paoly sy Silasy, dia nampanao azy tao an-tranomaizina izy. Dia azo lazaina ho santatry ny nanenjehan' ny mpanapaka Romana ny Kristiana, izay tsy nitsahatra loatra hatramin' ny 300 taona taorian' i Kristy, izany nanenjehany an' i Paoly izany. Tokony ho tamin' ny taona A.D. 52 no nandehanan' i Paoly tao Filipy voalohany. Ary nony afaka dimy taona, dia A.D. 57, niala tany Efesosy izy; dia tonga tany Makedonia indray (Asa xx. 1), ary tokony ho namangy ny fiangonana tao Filipy hiany izy. Ary nony niverina indray avy tany Grisia izy, izay ao atsimon' i Makedonia, dia niara-namangy ny fiangonana tao Filipy Paoly sy Lioka, ary nitoetra tao tamin' ny andron' ny Paska. Ary hitantsika amin' ny nandrosoan' ny fiangonana tao Filipy fa tsy foana ny fahoriana izay nanjo an' i Paoly, raha vao nitory ny Filazantsara tao izy. Fa nony taoriana dia isan' ny fiangonana nalaza ny tao Filipy, fa tsara ny fitondrantenan' ny olona sady nazoto nampandroso ny Filazantsara izy, koa tsy nisy nivily saina hanaraka izay fampianarana hafahafa. Ary fiangonana tia an' i Paoly indrindra izy, fa na dia nalahelo aza ny olona (2 Kor. viii. 1, 2), nazoto indrindra ny fony, dia nampanatitra vola ho an' i Paoly matetika izy (Fil. ii. 30; iv. 14-18; 2 Kor. xi. 9). Dia ny tanàna nahitany fahoriana nampifaly azy kokoa noho ny tanàna sasany.

4.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Tsy nisy fampianarana hafahafa nahasimba ny Kristiana tao Filipy, toy ny tany Galatia sy ny tanàna sasany; dia tsy nisy zavatra tsy mety hananaran' i Paoly azy. Fa tonga tao Roma Epafrodito, izay nirahin' ny fiangonana tao Filipy hanatitra vola ho an' i Paoly, ary narary mafy saiky maty izy. Ary nony ren' ny namany tao Filipy fa narary mafy toy izany Epafrodito, dia nalahelo izy rehetra, ka dia tian' i Paoly hampodina faingana Epafrodito hampahafaly azy indray. Dia nanoratra ity epistily ity Paoly mba hamangy ny fiangonana sy hananatra ny vehivavy roa, dia Eodia sy Syntyke, hiray saina tsara (ii. 1-4; iv. 2). Dia tsy misy filazan-draharaha, na fanitsiana ny hevitr' izay efa nivily saina, na fananarana mafy akory, ao amin' ity epistily ity, toy ny ao amin' ny epistily sasany, fa teny nataon' i Paoly amin' ny fitiavany sy ny fifaliany mba hanomezany toky izay mpianany malalany indrindra izy. Ary raha tsaroantsika fa nifatotra Paoly

tamin' ny nanoratany ny epistily, nefa teny manome toky sy mampifaly no nataony, dia azontsika ampitovina amin' ny hira nataony tamin' ny trano-maizina tao Filipy izy, raha natao tamin' ny boloky ny tongony, ary izy sy Silasy niara-nihira ny fiderana an' Andriamanitra (Asa xvi. 25); fa mbola nifaly hiany ny fanahiny, na dia nijaly aza ny tenany.

5 —*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.* Tsy misy teny tononin' i Paoly ho nalainy tamin' ny Testamenta Taloha, na iray aza; kanefa misy teny efatra izay misy sahala amin' ny ao amin' ny Testamenta Taloha, ka dia ataon' ny sasany fa nalaina hiany ireo, na dia tsy notononiny aza ny teny hoe: "Araka ny voalaza," na izay teny toy izany.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Fil. i. 19 | ampitovina amin' ny | Joba xiii. 16 |
| ,, ii. 10 | ,, ,, | Isa. xlv. 23. |
| ,, ii. 15 | ,, ,, | Deo. xxxii 5. |
| ,, iv. 18 | ,, ,, | Gen. viii. 21. |

6.—*Fizarana ny teny.* Dia azo zaraina fito ny epistily araka ny heviny :—

i.—Fiarahabana; i. 1, 2.

ii.—Ny hafalian' i Paoly noho ny nandrosoan' ny Kristiana tao Filipy, ary ny fisaorana sy ny fivavahana nataony; i. 3-11.

iii.—Paoly milaza izay toeny tao Roma, dia nanao teny hampirisika ny any Filipy hitondra tena miendrika ny Filazantsara, dia milaza koa izy fa Timoty kasainy hirahiny hamangy azy, ary Epafrodito koa hampodiny; i. 12—ii. 30.

iv.—Anarin' i Paoly tsy hanaiky izay mpampianatra diso izy, fa hahatsiaro ny fitondran-tenany tamin' izy mbola tao aminy sy hanaraka izany; iii. 1-21.

v.—Anatra ho an' ny vehivavy sasany, ary ho an' ny fiangonana rehetra koa; iv. 1-9.

vi.—Fisaotra ny fiangonana ny amin' ny vola nampitondrainy an' i Epafrodito, dia milaza ny fifaliany amin' izany; iv. 10-12.

vii.—Famangiana sy tso-drano; iv. 21-23.—R.T.

**FILIPO (Apostoly).** Eo amin' ny Filazantsara dia voalahatra inefatra ny anaran' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy, sady azo zaraina telo izany, izay saiky manaraka ny lazany avy; ary amin' izany filaharana efatra izany dia Filipo no anarana voalohany amin' ny fizarana faharoa. Tokony ho efa nisakaiza tsara tamin' izy roa lahy zanak' i Jona sy izy roa lahy zanak' i Zebedeo Filipo, sady samy Betsaida no tanàna nitoeran' izy dimy lahy (Jao. i. 44). Tamin' ny niverenan' i Jesosy avy tany amoron' i Jordana hankany Galilia dia nahita an' i Filipo Izy. Andreo sy Jaona dia toa nanendry tena ho mpianatry ny Tompo, fa Filipo kosa dia notadiavin' ny Tompo, sady izy no nilazan' i Jesosy voalohany hoe: "Manaraha Ahy" (Jao. i. 43); ka tonga Mpiandry ondry nitady ny Azy Izy. Ary izay nataon i Filipo tamin' izay no nampiseho fa fantany miharihary ny hevitry ny teny hoe: Manaraka an' i Kristy, dia ny mitaona ny hafa indray ho entina any aminy. Fa Filipo nanana sakaiza anankiray natao hoe Natanaela, dia lasa nitady azy izy ka nilaza taminy hoe: "Izahay efa nahita Izay nanoratan' i Mosesy teo amin' ny Lalàna sy ny mpaminany, dia Jesosy zanak' i Josefa, avy any Nazareta" (Jao. i. 45). Zavatra izay tokony ho efa noresadresahin' izy roa lahy matetika izany, koa maika dia maika Filipo hilaza ny nahatongavany tamin' ny sakaizany. Tokony ho efa nantsoin' ny Tompo indray Filipo hahafoy ny zavatra rehetra ka hanaraka Azy, tahaka izay nataony tamin' ny namany koa (Mat. iv. 18-22), kanefa tsy voalaza izany; nefa fantatsika marina fa nofidin' ny Tompo ho isan' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy izy.

Izay fantatra ny amin' i Filipo taorian' izany dia voalaza eo amin' ny Filazantsara nosoratan' i Jaona hiany, dia izao (1) Jao. vi. 5-7; (2) xii. 20-22; (3) xiv. 8. Aoka holazaina kely avy ireo zavatra ireo: (1) Efa tonga tany Betsaida (ilay any avaratry ny Ranomasin' i Galilia) Jesosy sy ny mpianany tamin' izay, ka tian' i Jesosy raha hitsahatra kely amin' ny asa nataony ny Apostoly. Fa nony tafatody ny sambo nitondra azy, dia hitany fa efa tonga (nandeha tao an-tanety) ny olona maro be koa. Fa tsy nety ho tezitra taminy akory Jesosy, fa sady nampianatra azy no nihevitra koa ny amin' ny hampihinana azy, satria lavitra ny nalehany, ary "tahaka ny ondry tsy manana mpiandry izy." Koa niteny tamin' i Filipo ny Tompo hoe: "Aiza no hividianantsika mofo hohanin' ireo?" Fizahan-toetra an' i Filipo izany, nefa hitantsika fa izany no nisehoan' ny tsifinoan' i Filipo, fa namaly Azy hoe izy: "Na dia mofo vidina denaria roan-jato aza tsy ampy azy rehetra hananany kely avy." Tsy ampy tokoa ny finoan' i Filipo an' i Jesosy, nefa tsy mba izy no voalohany izay nisalasala, raha izany no heverina, fa Mosesy kosa, raha tany an-efitra ny Zanak' Isiraely, saiky tsy nino ny herin' Andriamanitra hanome hanina azy (Eks. xvii. 4).

(2) "Tompoko, mba ta-hahita an' i Jesosy izahay," no tenin' ilay Jentilisa roa lahy tamin' i Filipo; ary hitantsika indray fa nikambana tamin' izany raharaha izany Andreo sy Filipo, fa nentin' izy roa lahy ho any amin' i Jesosy ireo Jentilisa ta-hahita Azy ireo. Angamba efa nahita Azy hiany izy, fa tokony ho tsy nahazo niresaka tamin' i Jesosy mitokana, araka izay tadiaviny. Toa ny nahitan' i Jesosy azy no nampahatsiaro Azy ny hahafatesany, izay tokony hitaona ny firenena rehetra, na Jiosy na Jentilisa, hanatona Azy. Hoy ny mpanoratra anankiray ny amin' izany: "Ireo Jentilisa avy any andrefana ireo no nitady

an' i Jesosy, raha nadiva ho tonga ny hahafatesany, dia toy ny nitadiavan' ny olonkendry avy tany atsinanana Azy tamin' ny andro nahaterahany; ny sasany tonga tamin' ny fiandrianany, raha mbola zaza Izy; ny sasany kosa saiky tonga tamin' ny fahafadiranovany, rehefa ho tapitra ny ainy."

(3) "Tompoko, asehoy anay ny Ray, dia ampy ho anay izay." Misy marina hiany tamin' izay tian' i Filipo hatao, dia ny mba hahita an' Andriamanitra, Izay fantany ho Andriamanitra marina sy masina; nefa mampionona ny fontsika indrindra ny mahafantatra fa manana Ray be fitia any an-danitra isika. Kanefa kosa diso Filipo, raha nihevitra izy fa mahazo mahita maso an' Andriamanitra, ka toa tsy fantany fa finoana no andehanantsika, fa tsy fahitana. Ary tsy izany hiany no nahadiso an' i Filipo, raha izany no heverina, fa moa tsy hitan' ny masony tamin' izay va Jesosy Kristy, Izay Zanak' Andriamanitra? ary moa tsy iray hiany Jesosy sy Andriamanitra? (Jao. x. 30.) Ary mba hahitantsika fa na dia tamin' izay aza, tsy mba ampy hoatrinona ny fahalalan' ny Apostoly an' i Jesosy, ary antonona ho an' i Filipo sy ny namany ny navalin' i Jesosy azy (Jao. xiv. 9).

Ary taorian' izany dia tsy misy fantatra loatra ny amin' i Filipo; angamba izy no isan' ny fito lahy nisehoan' i Jesosy tao amoron' ny Ranomasin' i Galilia (Jao. xxi. 1, 2), nefa tsy fantatra marina izany; ary afa-tsy ao amin' ny teny milaza ny anaran' ny Apostoly rehetra (Asa i. 13), dia tsy voalaza akory ny anarany eo amin' ny Asa. Misy mpanoratra anankiray milaza fa nanam-bady aman-janaka Filipo; ary ny lovan-tsofina ny aminy milaza fa tany Hierapolia tany Firygia no nahafatesany, sady nohomboana tamin' ny hazo mitanambokovoko no notoraham-bato izy, fa tsy azo itokiana loatra izany.—H.E.C.

**FILIPO (diakona).** Ny isehoan' ny anaran' io Filipo io voalohany dia eo amin' ny Asa vi., izay milaza ny fifandiran' ny Jiosy sy ny Helenista ny amin' ny "fiantrana isanandro;" ary Filipo no isan' ny diakona fito lahy voatendry hanana adidy amin' izany raharaha izany, mba tsy hisy fifanadidiana ny amin' ny fizahan-tavan' olona. Kanefa kosa ny nataony taorian' izany dia mampiseho fa toa zatra asa ambonimbony kokoa noho izany izy. Ny fanenjehana nataon' i Saoly tokony ho efa nampijanona ny "fiantrana isan-andro," ary maro ny Kristiana malaza tao Jerosalema no niala tao ka niely teny lavitra eny nitondra ny Filazantsara, ary isan' ireo Filipo. Samaria no nalehany voalohany (Asa viii.), ary izany no voalohan' ny nitaran' ny Filazantsara ho fantatry ny Samaritana, araka ny tenin' ny Tompo hoe: "Hianareo ho vavolombeloko any Jerosalema sy eran' Jodia rehetra sy *Samaria*" (Asa i. 8). Ny amin' ny nihaonan' i Filipo sy Simona Magosy zahao SIMONA. Taorian' izany no nandidian' ny anjelin' Andriamanitra azy hianatsimo, ary noho ny nanekeny izany, dia nifanena tamin' ilay tandapa Etiopiana izy (Asa viii. 26-40); ary noho ny nanekeny ny feon' ny Fanahy Masina indray, dia niakatra tamin' ny kalesy nitondra ilay manamboninahitra izy, ary ny teny nolazain' i Filipo nampino azy io an' i Jesosy Kristy, ka dia nataon' i Filipo batisa izy. Misy teny fohy indray milaza ny nitorian' i Filipo teny tany Azota na Asdoda (1 Sam. vi. 17), ary dia nankany Kaisaria izy (Asa viii. 40). Tokony ho ela no nitoerany tao, fa raha nahazo an' i Kaisaria Paoly tamin' ny niakarany farany tao Jerosalema, dia mbola tao hiany Filipo (Asa xxi. 8, 9), sady nolazain' i Lioka ho evanjelista izy. Ary tokony ho tamin' izay angaha izy no nampandre an' i Lioka ny tantara voalazany eo amin' ny Asa viii. Nanana zanakavavy efatra io Filipo io, izay naminany na nitory teny. Tsy misy fantatra marina ny amin' ny nahafatesan' i Filipo, fa tsy mifanaraka akory ny lovan-tsofina milaza azy.—H.E.C.

**FILIPO (tetrarka na mpanapaka;** Mar. vi. 17; Lio. iii. 1, 19): zahao HERODA.

**FILIPY:** dia tanàna tany Makedonia, tokony ho sivy maily andrefan' ny ranomasina, ary teo amoron' ny ony natao hoe Gangites (efa niova ho *Angista* ny anarany ankehitriny). Neapolia no seranan' i Filipy, ary tao no niantsonan' ny sambo. Filipo, mpanjakan' i Makedonia (B.C. 359-336) sy rain' i Aleksandro Lehibe, nanorina ny tanàna, ary nanao ny anarany hoe Filipy araka ny anaran' ny tenany. Fa ny tanàna nalehan' i Paoly dia kolonia Romana efa nataon' i Aogosto, ary angamba hafa kely ny fitoerana niorenany, sy izay tanàna nataon' i Filipo. Tanàna nalaza tao aloha Filipy sady nanan-karena ny olona, fa nisy volamena nohadina tao amin' ny tendrombohitra akaiky ny tanàna, ary mahavokatra indrindra ny tany lemaka. Fa ankehitriny kosa tsy misy tanàna intsony na mponina ao, kanefa mbola hita hiany ny vodi-rindrin' ny trano maro, sy ny fanorenan' ny manda nanodidina ny tanàna, ary ny vavahady sasany. Ary misy vato voasoratra maro amin' ny teny Latina sy Grika. Ny amin' ny hevitry ny hoe *kolonia* na "zana-panjakana" zahao KOLONIA. Aogosto, mpanjakan' i Roma, no nanandratra an' i Filipy ho kolonia, fa nisy ady nalaza indrindra tao Filipy tamin' ny taona B.C. 42, fa Aogosto (izay natao hoe Oktavio tamin' izay) nandresy an' i Broto sy Kasio tamin' izany, dia nahazo ny fanjakan' i Roma ho azy irery hiany izy; ka dia nametraka miaramila Romana tao Filipy izy, ary nanandratra ny tanàna ho kolonia ho fahatsiarovana ny nandreseny ny fahavalony.—J.S.

**FILISTIA** sy **FILISTINA.** Amin' ny teny Hebreo ny hoe Filistia dia sahala amin'

izay nadika hoe Palestina; kanefa efa natokana tato aoriana izy hilaza ny tany ao amoron-dranomasina ao atsimon' i Palestina, izay fonenan' ny firenena natao hoe Filistina. Tany lemaka mahavokatra indrindra Filistia: ny faritry ny tany tao atsimo dia ny efitr' i Arabia; tao andrefany, ny Ranomasina Mediteraneana; tao atsinanany, ny havoan' i Joda; ary tao avarany, ny tanàna Jopa. Ny tanàna lehibe sy malaza indrindra tany Filistia dia Gaza, Askelona, Asdoda na Azoto, Gata sy Ekrona.

1.—*Ny Filistina sy ny Nihariany.* Araka ny tenin' ny mpaminany, ny Filistia dia avy tany Kaftora any Egypta (Jer. xlvii. 4; Amo. ix. 7); ary izy hiany dia tokony ho ireo Kaftorita, izay namoaka ny Avima avy tamin' ny taniny tao atsimon' i Palestina ka nonina tao (Deo. ii. 23), ary sahala tamin' ireo Kaftorita, izay lazaina ho taranak' i Mizraima (Gen. x. 14). Ny andro nahazoan' ny Filistia ny taniny no tsy fantatra; nefa hitantsika fa talohan' ny andron' i Abrahama izany; fa tamin' ny niakaran' i Abrahama tany Palestina dia efa tafapetraka tany Gerara izy, ary ny miompy ondry amana omby no toa raharahany indrindra tamin' izay (Gen. xxi. 32, 34; xxvi. 1, 8). Manaraka ny andron' i Abrahama tsy misy teny loatra milaza ny Filistina, raha tsy tonga tamin' ny andro nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny Tany Masina; ary tamin' izany efa nandroso nianavaratra izy, ka nitombo be hiany ny isany sy ny fahaizany, fa tsy mba mpiandry ondry hiany intsony izy, fa efa tonga firenena mahery miady. Ny tany nonenany dia isan' ny mahavokatra indrindra any Palestina, fa be ny vary sy voaloboka ary oliva, ary raha mosarena ny tany hafa, dia mbola nisy hanina hiany tany Filistia (Mpits. xv. 5; 2 Mpan. viii. 2). Ary tany tsara hianarana ny fomban' ny ady koa izany, fa mora ny mitarika kalesy teo amin' ny tany lemaka, ary ny havoana maro no nanorenana tanàna mirova. Tany mety ho fonenan' ny mpandranto koa Filistia, fa ny lalambe avy tany Egypta sy Arabia mankany Foinika sy Syria mamaky azy. Olona nahay sambo koa ny Filistina, fa Gaza sy Askelona no fitodian-tsambony (Isa. xi. 14), ary niady tamin' ny Egyptiana tao an-tsambo izy. Koa satria efa tonga manan-karena koa izy, dia isan' ny firenena mahery tamin' ny andron' ny Mpitsara, ary lazain' ny tantara sasany ho niady tamin' ny Foinikana sy ny firenena hafa koa izy.

2.—*Ny Tany nonenan' ny Filistina* dia isan' ny tany nomen' Andriamanitra ny Zanak' Isiraely, ary tafiditra tao amin' ny zara-tanin' i Joda sy Dana izy (Jos. xv. 2, 12, 45-47). Nefa tsy mba lasan' ny Isiraelita ny tany fony mbola velona Josoa (xiii. 2), ary rehefa maty aza izy, dia tsy mbola resy ny Filistina, fa ny tanàna sasany hiany no azon' ny Isiraelita (Mpits. iii. 3, i. 18). Ary vetivety dia lasan' ny Filistina indray ireo, ary dia nanohitra ny Zanak' Isiraely mandrakariva izy, dia tonga mahery noho izy ka nampanompo azy. Nisy olona sasany natsangan' Andriamanitra indraindray mba hamonjy ny olony, dia Samgara sy Samsona (Mpits. iii. 31; xiii.—xvi.); nefa tsy resin' ireo avokoa aza ny Filistina, fa tonga mahery indray izy rehefa afaka kely. Tamin' ny nanapahan' i Ely ny tany, ny Zanak' Isiraely niady indray tamin' ny Filistina, fa resiny avokoa izy, ary ny Fiaran' i Jehova dia lasan' ny fahavalo (1 Sam. iv.). Nony nanapaka Samoela, dia nihahery indray ny Zanak' Isiraely (1 Sam. vii. 7-14); ary tamin' ny nanjakan' i Saoly, izy sy Jonatana zanany nandresy ny Filistina avokoa, ka dia nandry ny tany dimy amby roa-polo taona (1 Sam. xiii.; xiv.). Nisy ady indray tamin' izany, fa ny fahaizan' i Davida sy ny fahasahiany no nandresen' ny Isiraelita indray ny fahavalony (1 Sam. xvii.). Tokony hotsarovana anefa fa izany ady rehetra izany dia teo amin' ny tanin' ny Isiraely; ary na dia resy aza ny Filistina, mbola azy hiany ny taniny sy ny tanàna mirova, fa tsy mba noroahin' ny Zanak' Isiraely izy tsy akory. Taorian' izany ny Filistina niady tamin' ny Isiraelita indray tany avaratra, dia teo amin' ny tany lemak' i Esdraelona; ary tamin' izany ny Isiraelita dia resy, ary Saoly sy Jonatana maty tany an-tafika; dia namaky an' i Jordana ny Filistina ka nahazo ny tanàna sasany (1 Sam. xxxi. 1-7). Fa nony nanjaka Davida, dia nihahery indray ny Zanak' Isiraely; resin' i Davida indroa ny Filistina, ary lasany ny sampiny, ary nenjehiny hatramin' ny tananany izy (2 Sam. v. 17-25; 1 Tan. xiv. 8-16). Koa hatramin' izany ny Isiraelita no namely voalohany, ary rehefa tafatoetra tsara ny fanjakan' i Davida, dia nitondra tafika teo amin' ny tanin' ny Filistina izy, dia nahazo an' i Gata sy ny vohitra nanodidina azy (2 Sam. viii. 1; 1 Tan. xviii. 1). Tamin' ny nanjakan' i Solomona dia nanaiky azy tsara ny Filistina; fa rehefa nisaraka ho roa ny fanjakana, dia nihahery indray izy; fa nahazo tanàna sasany ary tsy nandoa ny hetra intsony; zahao 1 Mpan. xv. 27; xvi. 15; 2 Tan. xi. 8; xvii. 11; xxvi. 6. Gata dia lasan' ny Filistina indray, nefa Ozia nandrava azy sy ny tanàna sasany (2 Tan. xxvi. 6), fa tamin' ny nanjakan' i Ahaza, nandroso niady tamin' ny fanjakan' ny Joda izy ary nahazo ny tanàna sasany tany atsimo (2 Tan. xxviii. 18); ary niaraka tamin' ny Asyriana ny Filistina dia namely ny fanjakan' ny Isiraely (Isa. ix. 11, 12). Hatramin' izany ny tanin' ny Filistina dia niadian' ny fanjakana roa, dia Asyria sy Egypta, mandrakariva; fa ny tanàna mirova dia nanaovan' izy roa tonta fahirano matetika hatramin' ny nandresena ny fanjakan' ny Joda. Tamin' izany dia niseho indray ny fankahalan' ny

Filistina ny Zanak' Isiraely (Eze. xxv. 15-17); fa toa nitsahatra izany rehefa tafaverina tamin' ny taniny ny Jiosy, fa ny sasany dia naka vady tamin' ny vehivavy Filistina (Neh. xiii. 23, 24). Manaraka izany, dia tsy hita intsony ny Filistina ho firenena mitokana, fa miharoharo amin' ny tantaran' ny firenena hafa ny tantarany.

3.—Kely hiany no fantatra ny amin' *ny Fomban' ny Filistina*, sy ny nitondrany ny fanjakany. Tamin' ny andron' i Josoa ny tanána lehibe dimy efa nifanao fanekempihavanana; ary samy notapahin' ny andriandahy ny mpanjaka avy (Jos. xiii. 3; Mpits. iii. 3; 1 Sam. xviii. 30; xxix. 6), ary nanana tany sy zana-bohitra nanodidina azy. Olona fatra-pitandrina ny fanompontsampy ny Filistina: fa nitondra ny sampiny niaraka taminy tany an-tafika (2 Sam. v. 21), ary nilaza ny amin' ny nandreseny ny fahavalony teo anatrehan' ny sampiny (1 Sam. xxxi. 9). Ny sampy izay nivavahany indrindra dia Dagona (Mpits. xvi. 23; 1 Sam. v. 3-5), sy Astarta (1 Sam. xxxi. 10), sy Bala-zeboba (2 Mpan. i. 2-6) ary Decerto. Maro ny mpisorona sy mpanao-ody izay nonina tao amin' ny tranon-tsampy (1 Sam. vi. 2).—J.S.

**FILOLOGO**: Kristiana anankiray tany Roma, izay noarahabain' i Paoly (Rom. xvi. 15). Tsy misy teny hafa ao amin' ny Baiboly milaza azy, fa raha toy ny tenin' ny mpitantara sasany, dia isan' ny mpianatra 70 lahy izy, ary mpitandrina tany Sinope any Rosia Atsimo.—J.S.

**FINEHASY**: zanakalahin' i Eleazara izy, ary zafin' i Arona mpisoronabe; ary ny reniny dia isan' ny zanak' i Potiela (Eks. vi. 25). Raha mbola tanora fanahy Finehasy, dia tonga malaza izy noho ny fahazotoany hitandrina ny didin' i Jehova sy hanohitra ny olona izay nanaraka ny fanompoantsampy tany Sitima ka nijangajanga tamin' ny vehivavy Moabita. Fa izy naka lefompohy ka namono lehilahy anankiray isan' ny loholona, izay efa naka vehivavy vahiny teo anatrehan' ny fiangonan' ny Isiraely (Nom. xxv. 7). Ary izay nataony no nankasitrahan' i Jehova, dia nahazo teny izy fa ny taranany no handova ny fisoronana mandrakizay (10-13). Manaraka izany indray, Finehasy niaraka tamin' ny miaramilan' ny Isiraely izay nandringana ny Moabita (xxxi. 6). Ary elaela hiany taorian' izany indray izy no nifehy ny loholona izay nirahin' ny Zanak' Isiraely avy tany Silò mba hanadina izay efa nataon' ny firenen' ny Robena sy Gada tao an-dafin' i Jordana, tamin' izy nanangana alitara lehibe ho fahatsiarovana sy vavolombelona (Jos. xxii. 13-32). Tamin' ny nizarana ny Tany Masina Finehasy nahazo anjara-tany, na dia mpisorona aza izy, dia tendrombohitra ao amin' ny tany havoana any Efraima, izay nantsoina araka ny anarany; ary tao no nandevenana an' i Eleazara rainy (Jos. xxiv. 33). Finehasy dia toa lehibe sy mpifehy ilay mpianakavin' ny Levita izay natao hoe Zanak' i Kora, izay niambina ny vavahadin' ny Tabernakely sy ny toby (1 Tan. ix. 20); ary rehefa maty rainy, dia tonga mpisoronabe izy. Finehasy dia solom-bavan' i Jehova tamin' ny Zanak' Isiraely ka nilaza izay tokony hataony tamin' ilay tafika nentiny nanohitra an' i Benjamina (Mpits. xx. 28). Ny fasan' i Finehasy dia mbola hita ao avaratr' i Nablosy, hono, ary hajain' ny Jiosy sy ny Samaritana.

**Finehasy** (2): zanakalahin' i Ely mpisoronabe izy; ary noho ny haratsiany sy ny fahavetavetana nataon' izy sy Hofiny zokiny, dia nolavin' i Jehova izy mirahalahy, ka samy novonoin' ny Filistina tamin' ny tafika izy (1 Sam. i. 3; ii. 34; iv. 4-19; xiv. 3.)

**Finehasy** (3): Levita tamin' ny andron' i Ezra izy (Ezr. viii. 33).—J.S.

**FIRAKA**: dia isan' ny zavatra hadina amin' ny tany izay atao hoe *metaly*, ary hita ao amin' ny tsefaky ny vatolampy voaharo amin' ny solifara. Ny firaka dia fantatry ny olombelona tamin' ny andro taloha indrindra, ary ny teny ao amin' ny Baiboly milaza azy no ahitantsika fa fantatry ny Hebreo izy. Bebe hiany ny firaka hita ao amin' ny vatolampy akaiky an' i Sinay; tany Egypta koa no nahitana azy, ary angamba tany Palestina koa, raha ny teny sasany no heverina; zahao 1 Mpan. x. 27. Ny firaka dia isan' ny babo azon' ny Zanak' Isiraely, rehefa resiny ny Moabita (Nom. xxxi. 22); ary nentin' ny sambon' i Tarsisy ho any Tyro izy niaraka tamin' ny metaly hafa koa (Eze. xxvii. 12). Ny havesany dia lazaina ao amin' ny Eks. xv. 11, ary izany no nanaovana azy ho vato-mizana (Zak. v. 7, 8) sy solohoto koa (Isa. xli. 7). Teo amin' ny Egyptiana firaka no natao solon' ny sokay hampiray sy hanamafy ny vato vaventy amin' ny rafitra; ary fanaon' ny firenena sasany koa ny manisy azy eo amin' ny soratra voadidy amin' ny tsangambato sy ny tempoly, mba ho hita tsara ny soratra, ary mba haharitra ela izy (Job. xix. 24). Ny fanao amin' ny fanamboarana azy, ary ny fomba fampisarahana ny volafotsy amin' ny firaka, dia toa efa fantatra ela, ka dia mana hatahaka izay fanaon' ny mpanefy vola mandraka ankehitriny; zahao Eze. xxii. 18-22.—J.S.

**FIRAVAKA fehin-Tongotra** dia isan' ny haingo sy ravaka fanaon' ny vehivavy Jiosy tamin' ny andron' Isaia mpaminany (Isa. iii. 16, 18, 20), izay atao hoe koa "kasikasy fandeha ary "nampikorintsandrintsana ny fehin-tongony." Dia toa rojo sy zava-madinika natao fehin-tongotra izany, zavatra izany ary natao amin' ny volamena, na volafotsy, na varahina izy. Ary ny fikorintsany, raha nandehandeha ny olona, no nitiavan' ny vehivavy azy. Mbola fanaon'

ny vehivavy any Syria sy Egypta ny ravaka toy izany; fa noraran' i Mohameda ho tsy tokony hatao ao ala-trano izy.—J.S.

**FIRAVORAVOANA, Andro.** Ny fivavahana nampianarin' Andriamanitra ny Jiosy dia fototry ny andro niravoravoany, fa tsy ny andro filalaovana sy fampiadiana fahaizana, araka izay fanaon' ny Grika sy ny Romana. Ary tamin' ireo fotoam-pifaliana notandremany ireo, dia nodidian' Andriamanitra izy hanao fanasana ho amin' ny mpanompony sy ny mpitondratena ary ny kamboty, mba hiarahan' ireo koa mifaly aminy (Deo. xii. 11-14). Ny amin' ny fomban' ny Jiosy raha nanao fanasana, zahao FANASANA.

Ary ny andro firavoravoana notandreman' ny Jiosy dia izao :—

1.—Izay natao *isan-kerinandro*, dia ny Sabata, ho andro fitsaharana sy fivavahana ary fahatsiarovana ny nitsaharan' Andriamanitra tamin' ny asany (Gen. ii. 2 ; Eks. xx. 8-11).

2.—Izay natao *isan-tsinam-bolana* (Nom. x. 10 ; xxviii. 11-15).

3.—Izay natao *isan-kerintaona*. Dimy ny fotoana malaza sy masina teo amin' ny Jiosy amin' ny isan-taona ; ary tamin' izy dimy nisy telo lehibe indrindra, dia ny *Paska*, izay fahatsiarovana ny namonjen' i Jehova azy tamin' ny fahandevozany tany Egypta ; sy ny *Pentekosta*, izay natao hoe koa "Andro Firavoravoana manahaka ireo *Herinandro*" sy "Andro Firavoravoana amin' ny *Fijinjana ny voaloham-bokatra*," izay andro fanaterana ny voaloham-bokatra hoan' i Jehova ; ary ny Andro Firavoravoana fitoerana amin' ny *Trano Rantsan-kazo*," izay andro nitoeran' ny Jiosy tao an-trano azo afindra, ho fahatsiarovana ny nitoerany efa-polo taona tao amin' ny trano-lay tany an-efitra. Ary ny lehilahy rehetra teo amin' ny Jiosy no nasain' Andriamanitra hiseho eo anatrehany tao Jerosalema tamin' ireo fotoana telo ireo (Eks. xxiii. 17). Ary nisy koa ny andro firavoravoana isan-kerintaona, natao hoe "Andro Firavoravoana *fampanenoana Trompetra*," izay notandremana tamin' ny andro voalohany amin' ny taona, raha ny fomban' ny tany sy ny fombampanjakana no heverina. Ary ny fotoana fahadimy tamin' ny isan-kerintaona dia andro fifadiana, fa tsy firavoravoana, dia ny *Andro Fanavotana*.

4.—Izay natao *isam-pito taona*. Tamin' ny andro fahafito, ny olona rehetra no nasain' Andriamanitra hitsahatra amin' ny asany sy hivavaka amin' i Jehova, ary izany no nanambara fa an' Andriamanitra ny olona rehetra. Ka dia toy izany koa, tamin' ny isam-pito taona ny *tany* tokony ho nahazo Sabata sy fitsaharana koa. Tamin' izany taona Sabata izany ny olona tokony ho tsy niasa ny tany, ary tsy nisy zavatra naniry, afa-tsy izay naniry ho azy ; ary izany no nanambara fa an' Andriamanitra ny tany (Lev. xxv. 1-7 ; Deo. xv. 2-9). Kanefa tsy mba notandreman' ny Zanak' Isiraely izany didy izany, ary izany indrindra no nahatongavan' ny loza sy fahatezeran' Andriamanitra taminy (2 Tant. xxxvi. 21).

5.—Izay natao tamin' ny *isan-dimam-polo taona*, dia impito fito taona. Jobily no anaran' izany taona izany, ary taona sady lehibe no malaza izy ; ary fotoam-pifaliana indrindra izy, fa taona fandefasana lehibe. Ny mpitrosa sy ny andevo ary ny mpifatotra rehetra nahazo fahafahana nony tonga ny taona Jobily, ary ny tany rehetra izay efa namidy tany aloha no naverina indray tamin' ny tompony (Lev. xxv. 8-55).

Ireo voalaza ireo no andro firavoravoana nasain' ny Lalàn' i Mosesy hotandreman' ny Jiosy ; fa tao aorian' ny niverenany avy tany Babylona nisy andro maromaro hafa koa izay notendrena. Ny malaza indrindra tamin' ireo dia izay natao hoe *Porima*, ary fahatsiarovana ny namonjen' Andriamanitra ny Jiosy tany Persia tamin' ny fahavalony ; zahao ESTERA. Ary nisy anankiray koa natao hoe ny *Fitokanana* (Jao. x. 22), izay notendrena ho fahatsiarovana ny nitokanan' i Jodasy Makabeo ny Tempoly, sy ny nandiovany azy indray rehefa voaroaka ny Syriana, izay efa nandoto azy tamin' ny nananganany sampy tao. Ny amin' ireo andro firavoravoana voalaza teo ireo, zahao ny teny milaza azy rehetra tsirairay, dia SABATA, TSINAM-BOLANA, TAONA, PASKA, PENTEKOSTA, TRANO RANTSAN-KAZO, TROMPETRA, JOBILY, PORIMA, TEMPOLY.—J.S.

**FIRAZANANA.** Ny dikan' ny teny Hebreo milaza firazanana dia "bokin' ny taranaka," ary satria firazanana no fototry ny tantara ela indrindra, izany dia teny nentina matetika hilaza ny tantara rehetra ao amin' ny boky; zahao Gen. ii. 4; v. 1-32; vi. 9; x. ; xi. 10, 27. Ary ny manoratra tantaran' ny firenena toy izany dia tsy mba fanaon' ny Hebreo hiany, na ny firenena niray razana taminy aza, fa fanaon' ny Grika sy ny firenena sasany tany Eoropa koa. Ary hitantsika fa maro ny teny milaza firazanana ao amin' ny Baiboly, dia manomboka amin' i Adama ary tapitra amin' i Jesosy Kristy. Ary tsy mahagaga izany, raha tsaroantsika ny zavatra lehibe izay niankina tamin' ny firazanana sy ny fahalalana ny amin' izay nihavian' ny olona tao amin' ny Jiosy; dia izao : ny teny nomena tamin' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba fa hahazo ny tany Kanana ny taranany ; ny nisarahan' ny Isiraelita tamin' ny firenena sasany ; ny hisehoan' ny Mesia avy amin' ny firenen' i Joda ; ny fisoronana, izay ho amin' ny taranak' i Arona mifandimby hiany ; ary ny fizarana ny tany Kanana araka ny firenena sy ny fokon' olona ary ny mpianakavy ; raha izany rehetra izany no heverina, dia hitantsika ny anton' ny nitehirizan' ny Jiosy ny tantara sy ny teny filazana firazanana.

Ny filazana firazanana voalohany dia ao amin' ny Gen. v., ary milaza ny tantaran' ny olombelona sy ny andro nahavelomań' isan' olona ary ny anaran' ny zanany lahimatoa hatramin' i Adama ka hatramin' i Noa. Ny fizarana faharoa dia amin' ny Gen. x., ary milaza ny niandohan' ny olombelona indray avy tamin' i Noa, ary ny firenena rehetra izay taranaky ny zanany telo lahy ka niely teo amin' ny tany rehetra taorian' ny Safodrano. Ary ny filazana firazanana fahatelo indray (Gen. xi. 10-26) dia tahaka ny voalohany, ary milaza ny taranak' i Sema mifandimby sy ny taona nahavelomany isan' olona ary ny anaran' ny zanany lahimatoany, hatramin' i Sema ka hatramin' i Tera rain' i Abrahama. Manaraka izany indray misy teny milaza ny zanak' i Tera sy ny fianakaviany, ary ny anaran' ny vehivavy novadiny avy (xi. 27-30). Hatramin' izany ny tantara dia natokana tamin' ny taranak' i Abrahama, fa lazaina aloha ny taranak' Isimaely (Gen. xxv. 12-16) sy ny tantaran' Isaka (19, 20); dia natokana indray tamin' ny taranak' Isaka sy Jakoba; ary rehefa voalaza ny fokon' olona sy ny andriandahy izay avy tamin' i Esao (xxxvi.), dia ny tantaran' ny taranak' i Jakoba, dia ny Isiraelita, no fototry ny teny ao amin' ny Baiboly. Ny teny ao amin' ny Gen. xxxv. 23-26 milaza ny zanak' i Jakoba dia atao indray ao amin' ny Eks. i. 1-5; ary Gen. xlvi. milaza ny isan' ny ankohonany tamin' ny nidinany nankany Egypta.

Tamin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta, ny isan' ny olona dia nalaina tany Sinay manaraka ny tenin' i Jehova: "araka ny fokom-pireneny, araka ny fianakaviany" (Nom. i. 2); ary araka izany nizarana azy izany no nitobiany sy nandehanany ary nanaterany ny fanatiny, ary araka izany koa no nizarany avy ny tany Kanana ho lovany. Ary na dia maro aza ny olona avy tamin' ny firenena hafa izay nikambana tamin' ny Zanak' Isiraely, ny firazanan' ny olona sy ny nihaviany no fototry ny fombam-panjakana teo amin' ny Jiosy; ary tamin' ny andron' ny mpanjaka sy mpanapaka malaza sy mahery indrindra ny filazana firazanana notandremany tsara ka natao tsara tahiry. Tamin' ny andron' i Davida ny fombampivavahana teo amin' ny Tempoly no nalahany tsara, ary ny mpisorona no nozarainy ho maro toko araka ny fianakaviany, ka samy nanana ny lohany avy (1 Tan. xxiv. 1-19); ary naharitra izany fizarana azy izany hatramin' ny nandravan' ny Romana ny Tempoly sy ny fombam-pivavahana. Hezekia mpanjaka koa nampanisa ny firenena araka ny firazanany sy ny fianakaviany; ary rehefa tafaverina tany Jerosalema ny Jiosy maro, rehefa afaka ny Fahababoana, dia nodinihina indray ny vahoaka araka ny firazanany avy, ary dia nalahatra araka ny fianakaviany izy; zahao Ezra ii.; viii. 1-14; x. 16-44; Neh. iii.; vii. 7-73. Ireo teny ireo no milaza marimarina fa nisy "taratasy filazana ny firazanan' ny olona izay niakatra" ho any Jerosalema niaraka tamin' i Nohemia sy Ezra.

Tamin' ny andron' i Kristy koa dia mbola fantatra ny nihavian' ny olona maro tao amin' ny Jiosy; fa nony nasain' i Aogosto mpanjaka hosoratana ny anaran' ny vahoaka rehetra, dia natao araka ny fianakaviany tao amin' ny tanin-drazany avy izany (Lio. ii. 1-4). Ary ny mpisorona mbola nanompo araka ny fokon' olony avy (i. 5), ary ny olona hafa, tahaka an' i Ana mpaminanivavy, mbola fantatra araka ny fireneny (ii. 36). Ary mbola notandremana ny taratasy filazana firazanana, fa ny firazanan' i Josefa sy Maria, renin' i Jesosy Tompo, dia fantatra marina (Mat. i. 2-16; Lio. iii. 23-38). [FIRAZANAN' I JESOSY KRISTY.] Mifanaraka amin' ny teny ao amin' ny Baiboly ny tenin' i Josefosy, ilay mpitantara malaza tao amin' ny Jiosy; fa izy milaza marina fa notehirizina tsara ny tantara sy ny taratasy filazana firazanana hatramin' ny andro nandravana an' i Jerosalema. Fa toa very tamin' izay ny ankabiazany, fa tsy misy Jiosy ankehitriny mahalala izay nihaviany, na ny anaran' ny Patriarka amin' ny roa ambin' ny folo, izay razany. Ny toko i.—ix. ao amin' ny 1 Tan. koa milaza indray ny tantaran' ny olombelona hatramin' i Adama ka hatramin' i Saoly sy Davida, ary mifanampy ny filazana firazanana ao sy izay voasoratra ao amin' ny Pentateoka.

Tokony hotsarovana fa ny filazana firazanana tao amin' ny Jiosy dia nanan' antony indrindra tamin' ny lova sy ny fizaran-tany sy ny handovana fizokiana sy fiandrianana; koa amin' izany, malalaka ny teny hoe "zanaka," fa matetika dia tsy milaza zanaka naterak' olona hiany, fa zanaka izay nandova sy nandimby azy, ary izay nateraky ny rahalahin' ny olona maty, izay tsy nantsoina araka ny anaran' ny ray niteraka azy tokoa, fa araka ny anaran' izay olona maty tsy nanana anaka; zahao Gen. xxxviii. 8; Deo. xxv. 5-10; Rio. iv. 5, 10; Lio. xx. 28. Koa araka izany, dia maty anarana indraindray ny fokon' olona sasany sy ny fianakaviana sasany, satria nisaina araka ny anaran' ny hafa izy. Ary koa, indraindray tsy ny anaran' ny olona rehetra mifandimby no hita ao amin' ny filazana firazanana, fa ny anaran' ny olona malaza hiany. Ary matetika koa nisy olona maro mitovy anarana, ka sarotra ny mahalala ny fifanarahany. Ny filazana firazanana sasany tao amin' ny Jiosy dia avy amin' ny razana *midina* (Rio. iv. 18-22; 1 Tan. iii.), ary ny sasany kosa dia avy amin' ny taranaka *miakatra* (1 Tan. vi. 33-43; Ezra vii. 1-5). Ny anaran' ny vehivavy no natao amin' ny taratasy firazanana, raha nisy nahalaza azy, ary raha izy no nandovan' ny sasany voninahitra na tany;

zahao Gen. xi. 29; xxii. 23; xxv. 1-4; xxxv. 22-26; Eks. vi. 23; etc.—J.S.

**FIRAZANAN' I JESOSY KRISTY.** Roa ny teny ao amin' ny Test. Vao. milaza ny firazanan' ny Tompontsika araka ny nofo: ny anankiray izay nosoratan' i Matio (i. 1-17), ary ny anankiray koa nosoratan' i Lioka (iii. 23-38). Ary raha vao vakina izy roa, dia hitantsika marina fa misy maha-samy hafa azy be hiany; fa ny teny ao amin' ny Matio dia firazanana *midina* avy tamin' i Abrahama hiany, fa ny ao amin' ny Lioka kosa dia firazanana *miakatra* avy amin' i Josefa, vadin' i Maria Virijina, ka hatramin' i Adama, razamben' ny olombelona rehetra, ary milaza koa fa izy dia Zanak' Andriamanitra. Kanefa hita marimarina izay mahasamy hafa azy roa toy izany, raha ny anton' ny nanoratan' izy roa lahy ny Filazantsarany avy no tsarovantsika. Fa Matio nanoratra ho an' ny Jiosy indrindra, ka tahampiseho fa Jesosy dia zanak' i Abrahama araka ny nofo, dia Mesian' ny Jiosy Izy, ary mpandova ny fanjakan' i Davida; koa amin' izany, Abrahama, razamben' ny Jiosy, no iandohan' ny firazanana nosoratan' i Matio. Fa Lioka kosa dia Jentilisa, ary nanoratra ho amin' ny Jentilisa indrindra; ary amin' izany izy ta-hampiseho fa Jesosy dia Mpamonjy ny olombelona rehetra, fa tsy mba Mesian' ny Jiosy hiany; koa ny firazanany no nasehony tsy mba avy tamin' i Abrahama, razamben' ny Jiosy hiany, fa avy tamin' i Adama, razamben' ny firenena rehetra amin' izao tontolo izao. Dia bebe kokoa ny teny ao amin' ny firazanana nosoratan' i Lioka noho ny ao amin' izay nosoratan' i Matio.

Kanefa tsy izany hiany no maha-samy hafa ny teny nosoratan' izy roa lahy, fa raha dinihina ny anaran' ny olona ao anelanelan' i Davida sy Josefa, vadin' ny i Maria Virijina, dia hitantsika fa tsy mitovy izy; zahao ny filaharana eto ambany. Ny anarana maro dia navela, fa izay ikambanan' ny filazana firazanana roa hiany no voasoratra eto.




Hatrizay ela izay dia tsy nifanaraka ny hevitry ny olona ny amin' izany tsi-fitovian' ny firazanana nosoratan' i Matio sy Lioka izany. Ary mizara ho roa loha indrindra ny hevitry ny olon-kendry, dia izao:

(1) Raha toy ny hevitry ny sasany, Matio sy Lioka samy milaza ny firazanan' i Josefa, vadin' i Maria Virijina; ary ny teny nosoratan' i Matio, hoy izy, mampiseho ny firazanan' i Josefa ho mpandova ny fanjakan' i Davida; fa ny firazanana nosoratan' i Lioka kosa, hoy izy, milaza izay razana niteraka azy tokoa. Fa nisy fomba toy izao teo amin' ny Jiosy, raha nisy olona maty tsy nanana anaka, ny rahalahiny nampakatra ny vadiny hahazoany zanaka hamelomaso ny rahalahiny izay efa maty; zahao Deo. xxv. 5, 6; Lio. xx. 28. Ary izany, hoy izy, no maha-samy hafa ny anaran' ny rain' i Josefa ao amin' ny Matio sy ny ao amin' ny Lioka. Matio milaza ny anaran' ny rainy niteraka azy (Jakoba), fa Lioka kosa milaza ny anaran' ny rahalahindrainy, izay nitondra loloha ny reniny, ka dia nanao an' i Josefa ho zanak' i Hely, satria faran' i Hely izy ka nandova ny fananany. Ary izay mihevitra toy izany manao hoe fa angamba Maria dia zanak' i Jakoba, ka dia zanak' olona mirahalahy izy sy Josefa vadiny. Ary amin' izany, ny teny nosoratan' i Matio sy Lioka dia samy firazanan' i Maria koa, fa tsy firazanan' i Josefa hiany.

Nefa tsy eken' ny maro, na tany aloha na ankehitriny aza, izany hevitra voalaza izany, fa toy izao kosa no heviny:

(2) Ny firazanana nosoratan' i Matio, hoy izy, dia firazanana milaza ny razan' i Josefa, dia ny rainy sy ny razany izay niteraka azy; fa ny teny nosaratan' i Lioka kosa dia ny

firazanan' i Maria Virijina, renin' i Jesosy Tompo. Ary araka izany hevitra izany, Hely no rain' i Maria ka rafozan' i Josefa, dia azo lazaina fa zanak' i Hely Josefa, nefa Jakoba no ray niteraka azy. Koa amin' izany, Jesosy Kristy dia hita (*a*) fa taranak' i Davida tokoa araka ny nofo noho ny niterahan' i Maria Azy, fa Maria hiany no niteraka Azy, fa tsy Josefa; ary koa, Jesosy dia hita ho mpandova an' i Davida mpanjaka araka ny lalàna, satria Josefa, izay *noheverina* ho rain' i Jesosy (Lio. iii. 23), dia taranak' i Solomona. Ary koa, (*b*) Jesosy dia mischo koa ho taranak' i Abrahama, razamben' ny Jiosy; ary (*d*) taranak' i Adama, razamben' ny olombelona rehetra. Maro ny hevitra efa nentina hanamarina io hevitra faharoa io, fa tsy azo lazaina izy rehetra; nefa kosa izao tokony hotsarovana, fa toa mifanaraka kokoa amin' ny tenin' i Matio sy Lioka izy; fa Matio manao hoe mandrakariva "izay *niteraka*" an-dRanona; ary teny izay tsy fanao tao amin' ny Grika izany, raha tsy milaza ny ray izay niteraka tokoa, fa tsy ny ray izay nanangan-jaza. Fa ny teny nataon' i Lioka kosa dia "an'" (*genitive*) fotsiny; fa ny hoe "zanaky" ao amin' ny andininy maro (iii. 23-38,—"izay *zanak'* i Hely, izay *zanak'* i Matata," etc.—tsy mba ao amin' ny teny Grika, fa malalaka ny teny, dia toy izao: "izay *an'* i Hely, izay *an'* i Matata," etc. Koa teny mety milaza zanaka izay natsangana izany, fa malalaka izy, ary tsy mba tahaka ny teny hoe "niteraka" izay nentin' i Matio, izay tsy azo halalahina hilaza ray izay tsy niteraka, fa nanangana zanaka hiany. Maria Virijina angamba dia mpandova sy faravavin' ny rainy; ary raha izany, dia mazava ny teny milaza fa izy tsy maintsy nankany Betlehema mba hosoratana ny anarany (Lio. ii. 5), na dia bevohoka aza izy ka efa hiteraka tamin' izay. Araka ny lalàn' i Mosesy, ny lehilahy izay nampakatra ny vehivavy mpandova dia nisaina ho zanaky ny rafozany, ary amin' izany Josefa, na dia naterak' i Jakoba aza (Mat. i. 16), dia natao hoe "zanak' i Hely," na "an' i Hely" (Lio. iii. 23) koa, satria izy efa nampakatra an' i Maria, zanak' i Hely sady farany. Koa ity hevitra faharoa no tokony ho marina, na dia tsy azo itompoan-teny fantatra aza izany.—J.S.

**FIRENENA**: zahao JENTILISA.

**FISAORAM-BADY.** Nahazo nisaotra ny vadiny ny Jiosy, fa tsy ny lalàn' i Mosesy no nihaviana sy niandohan' ny fisaorambady anefa, fa voafetrany kosa izany. Voasoratra ao amin' ny Deo. xxiv. 1-4 ny lalàna mandamina ny fomban' ny fisaoram-bady; fa ny teny voalaza ao hoe: "Noho ny nahitany fahalotoana eo aminy" dia isarahan' ny olon-kendry hevitra. Nisy anankiray natao hoe Shamay, Raby (na mpampianatra) malaza, izay nilaza izany ho fijangajangana mihitsy, ka ny lehilahy no raran' ny Lalàna tsy hisao-bady, hoy izy, raha tsy mijangajanga ny vavy. Fa tsy izany anefa no hevitr' io teny ambony io tsy akory, fa hita amin' ny teny hafa fa raha nijangajanga ny vehivavy, dia tsy nisaorana izy, fa notoraham-bato ho faty (Lev. xx. 10; Deo. xxii. 20-22; Eze. xvi. 38-40; Jao. viii. 5); ary ny vehivavy izay voasaotra dia tsy novonoina, fa nahazo hanam-bady izy (Deo. xxiv. 2). Fa Hilela, Raby malaza koa, nanohitra ny hevitr' i Shamay, ka nilaza fa "tsiny," na "aretina," na izay noheverin' ny lehilahy ho zavatra maloto amin' ny vadiny, no hevitr' izany teny izany. Dia manaraka ny fampianaran' izy roa lahy no nifampiandanian' ny Jiosy, fa ny nanaiky ny an' i Hilela no betsaka; kanefa nanalaladalaka ny Lalàna loatra izy, ka ny zavatra madinika no nisaorany ny vadiny, dia toy izao: Raha tsy nahay nahandro hanina izy; raha tsy tsara tarehy; raha nisy tiatiany kokoa; raha namaly am-pahibemaso; raha nivoaka tsy nisaron-doha, etc. Nifanditra mafy ny mpanaraka azy roa tonta ny amin' izany; ary ny Fariseo angamba nitady hamandrika an' i Kristy ny amin' izany adihevitra ny amin' ny fisaoram-bady izany (Mat. xix. 3).

Ary izao no fitsipika fanao tamin' ny fisaoram-bady nalahatra harahin' ny Jiosy: (1) Raha tsy tian' ny lahy intsony ny vavy, koa tsy zakany intsony ny miara-monina aminy, dia tsy azony isaorana maina izy, fa tsy maintsy ampandrenesina aloha ny mpisorona, ka dia omen' ny lahy taratasy fisaorambady ny vehivavy hapetrany. (2) Raha tahiny tsy mbola lasan-dehilahy hafa ilay vehivavy voasaotra teo, dia azon' ny lahy halaina indray izy, raha tiany izany; fa raha ampangain-dehilahy foana no nisaorany azy, dia tsy azony halaina intsony, rehefa afaka ny vehivavy. (3) Raha nanam-bady indray ny vehivavy, ka nisaotra azy koa ny vadiny taoriana, na sendra maty izy, dia tsy nahazo nody tamin' ny vadiny taloha intsony ravehivavy (Deo. xxiv. 3, 4). (4) Raha nisy lehilahy nandry tamin' ny vehivavy virijina, dia teren' ny Lalàna hampakatra azy ho vady izy, ary tsy nahazo nisaotra azy ambara-pahafatiny (Deo. xxii. 28, 29). (5) Ny lehilahy izay niampanga lainga ny vadiny dia tsy nahazo nisaotra azy amin' ny androny rehetra (Deo. xxii. 13-19). Ary iny lalàna iny no namboarina ho fiarovana ny vehivavy mba tsy hanalan' ny lehilahy baraka azy sy hampahoriany azy foana. (6) Ny Lalàn' i Mosesy tsy nanome fahefana ny vehivavy hisaotra ny lahy; fa araka ny teny amin' ny Eks. xxi. 10, 11 anefa, tokony ho azony nisaorana hiany izy; fa raha ny andevovavy aza no nahazo niala tamin' izay lehilahy sady tompony no vadiny, mainka tsy ho latsaka noho izany ny fahefan' ny vehivavy tsy andevo; ary hita amin' ny tantara sasany fa nisao-bady hiany ny vehivavy indrai-

ndray. Ny hendry tamin' ny Jiosy tsy mba nampirisika sy nanome toky ny namany hisao-bady, na lahy na vavy, fa hoy izy hoe: "Izay misaotra ny vadiny no halan' Andriamanitra. Ny alitara (fivoadiana) aza dia mandatsa-dranomaso noho ny olona misaotra izay vadiny sady naman' ny fahatanorany."

Tsotra ny tenin' i Kristy ny amin' ny fisaoram-bady, sady voafariny tsara izany; amin' ny Mat. v. 31, 32; xix. 3-9; Mar. x. 2-12; sy Lio. xvi. 18 ny teny milaza azy. Nosoloana sy nodimbasan' ny Filazantsara ny Lalàn' i Mosesy, ka novonoina indray ny famelana hisao-bady, izay nomena ny Jiosy noho ny hasarotry ny fony; ary ankehitriny, manaraka ny lalàn' i Kristy, dia tsy mahazo misao-bady akory ny olona, raha tsy azo mijangajanga ny vadiny. Fifanaikena mafy ny fanambadiana ka tsy azo avadibadika araka ny sitrapon' ny mpivady, ary raha misy misao-bady, kanefa tsy mijangajanga ny vadiny, dia heloka lehibe ho azy izany. "Izay nampiraisin' Andriamanitra aoka tsy hampisarahin' olona." Fa raha lasan' ny ratsy ny anankiray, dia tsy miray araka ny firaisana lehibe sy masina voalaza amin' ny Test. Vao. intsony ny mpivady; ka ny fijangajangana monja hiany no azon' ny olona hisaorana ny vadiny.

Moa mahazo manambady indray va ny vehivavy voasaotry ny lahy, kanefa tsy manan-tsiny? Ao amin' ny Katolika Romana efa norarana mafy tsy hatao izany, fa ny ankabiazan' ny fiangonana Protestanta kosa dia manaiky fa mahazo manambady hiany izy. Raha tahaka ny hevitry ny tenin' i Kristy: "Ary na zovy na zovy no manambady izay voasaotra dia mijangajanga," dia tsy afaka hanambady lehilahy hafa ny vehivavy voasaotra; fa na dia voasaotra aza izy, ka tsy vadin-dehilahy intsony eo anatrehan' ny olona, dia mbola mivady hiany izy eo anatrehan' Andriamanitra, raha tsy araka ny tenin' i Kristy ny fisaorana azy.

Ny teny amin' ny 1 Kor. vii. 15 dia mampisalasala ny hevitry ny sasany. Tamin' izany ny Apostoly dia nilaza ny fanambadian' ny Kristiana sasany tamin' ny olona izay mpanompo sampy, izay vita fony izy mbola tsy nivavaka; ary raha tsy nifanaraka izy mivady, ka te-hiala ny mpanompo sampy, dia tsy tokony hosakanana izy, fa aoka hiala, fa aleo ilaozam-bady toy izay hiady fivavahana, ka handao an' Andriamanitra marina mba hanambady ka hanompo sampy. Tsy mifanohitra amin' ny didin' i Kristy izany anatra nataon' i Paoly izany; fa Kristy nilaza ny fisaoram-bady amin' izay samy mpivavaka, ary Paoly kosa nilaza ny fialan' ny mpanompo sampy amin' ny vadiny izay efa nanaiky ho Kristiana (1 Kor. viii. 12). Fa ny amin' izay azon' ny olona efa nisaraka toy izany hatao, raha ta-hanambady indray izy, dia tsy voalaza izany.

Amin' ny tany sasany dia afaka hanambady indray ny vehivavy, raha ilaozan-dralehilahy izy, ary tsy mety mody sy mamelona azy intsony izy. Fa raha ny tenin' i Kristy eo ambony no heverina, dia toa tsy mahazo manambady intsony ny misaraka fotsiny toy izany, na dia ny anatra nomen' i Paoly aza no isarahany.—C.J.

**FISIKINANA**: zahao FIAROVANA sy FITAFIANA.

**FITAFIANA.** Samy hafa be hiany ny fitafiana sy ny akanjo izay fanaon' ny Jiosy ary izay fanaon' ny Vazaha sy ny Malagasy maro ankehitriny. Nefa kosa, satria tsy miova loatra ny fomba rehetra ao amin' ny tany atsinanana (Orienta), na amin' ny fitafiana na amin' ny zavatra hafa, ny fitafiana izay mbola fanao any Syria sy ny tany sasany manodidina azy no ahafantarantsika marimarina angamba izay fanaon' ny Jiosy tany aloha. Dia hoheverina tsirairay izany: (1) Ny lamba na zavatra hafa fanaovana akanjo; (2) Ny soratra sy ny haingo fanao amin' ny fitafiana; (3) Ny anarana sy ny fanaovana ny fitafiana sy ny akanjo samy hafa; ary (4) Ny fomba sasany lazaina ao amin' ny Baiboly izay avy amin' ny fitafiana fanaon' ny Jiosy.

1.—*Ny Lamba na zavatra hafa fanaovana Akanjo sy Fitafiana.* Izay lazaina voalohany sady tsotra indrindra dia ny ravin-kazo, izay nentin' i Adama sy Eva hanaovany sikina, rehefa nanota izy (Gen. iii. 7). Fa taorian' izany, ny hoditry ny biby maro no natao akanjo mateza kokoa (iii. 21), ary fanaon' ny firenena maro izany hatramin' ny ela indrindra ka mandraka ankehitriny. Ary ela taorian' ny andron' i Adama sy Eva, ny hoditry ny biby dia mbola natao fitafian' ny olona sasany tao amin' ny Jiosy; tahaka izany angamba ny lamban' i Elija, dia hoditr' ondry na biby hafa, izay mbola tsy afaka ny volony. Ary toa fanaon' ny mpaminany ny miakanjo hoditry ny biby, dia akanjo be volo; zahao Zak. xiii. 4; Mat. vii. 15. Ny mamoly sy manenon-damba dia isan' ny taozavatra fantatry ny Jiosy hatramin' ny ela indrindra, fa ny ambainy izay natao rakotry ny Tabernakely sy izay nahantona hatao kianjany dia natao tamin' ny volon' osy; ary ny lamba nanaovana ny fidirana tao amin' ny kianja sy ny lamba efitra teo anelanelan' ny Fitoerana Masina sy ny Fitoerana Masina Indrindra dia "asan' ny mpanenona mahay" (Eks. xxvi. 7, 31; xxvii. 9). Ny lamba fisaonana koa dia natao tamin' ny volon' osy; fa ny akanjon' i Jaona Mpanao-batisa dia volon' angamenavava (Mat. iii. 4). Ny manao lamba avy amin' ny volon' ondry angamba dia fanao hatramin' ny ela indrindra, fa nanety ny volon' ny ondriny isan-taona ny olona, ary izany no niompiany azy betsaka, fa tsy mba ny hohanina hiany (Gen. xxxviii. 12). Ary volon' ondry no nanaovany akanjo,

indrindra ny akanjo ambony, hatramin' ny andron' i Mosesy (Lev. xiii. 47; Deo. xxii. 11). Tamin' ny nitoeran' ny Zanak' Isiraely tany Egypta no tokony ho nianarany ny fanenoman-damba rongony madinika, sy landihazo angamba (1 Tan. iv. 21); fa rehefa tonga tao amin' ny Tany Masina izy, dia lazaina matetika ny rongony. Ny landy (parasily na lasoa) dia tsy fantatra, raha tsy ela tato aoriana (Apok. xviii. 12; ny teny ao amin' ny Eze. xvi. 10, 13 nadika hoe "amparasily" dia tsy azo fantarina marina izay heviny. Ny Jiosy noraran' ny Lalàn' i Mosesy tsy hitafy lamba natao amin' ny zavatra samy hafa voaharo, tahaka ny rongony sy ny volon' ondry (Lev. xix. 19; Deo. xxii. 11).

2.—*Ny Soratra sy Haingo izay fanao tamin' ny Fitafiana.* Ny ankabiazan' ny lamba nataon' ny Hebreo fitafiana dia tsy voasoka, fa navela ho fotsifotsy araka ny tena soratry ny lamba hiany; kanefa nahay dia nahay ny mpamotsy lamba, ary fotsy mangatsakatsaka ny lamba sasany (Mar. ix. 3). Ny teny ao amin' ny Gen. xxxviii. 28 no ahitantsika fa nahay nanato izy; ary izany sy ny nanao amboradara angamba no nianaran' ny Isiraelita, raha mbola nitoetra tany Egypta izy, fa hain' ny Egyptiana izany rehetra izany. Ary izao no fanaony tamin' ny fanaovana lamba: (1) Ny manenona amin' ny taretra efa voanato rahateo (Eks. xxxv. 25); (2) ny manenona amin' ny taretra misy volafotsy sy volamena (Eks. xxviii. 6-8); (3) ary ny manao lamba misy haingo sy soratra. Roa karazana ireo farany: indraindray dia voatenona hiany ny soratra, ka dia hita teo amin' ny atiny sy ny ivelany; ary indraindray kosa ny sary sy haingo dia nalaina tamin' ny lamba hafa ka nozaraina teo amin' ny lamba nanisiana azy. Ny akanjo sy lamba natao amin' ny taretra volamena sy volafotsy dia fanao fitafian' ny mpanjaka sy ny zanak' andriana (Sal. xlv. 13; Asa xii. 21); ary ny akanjo nasiana amboradara dia fitafian' ny manankarena tany Tyro sy Palestina (Mpits. v. 30; Sal. xlv. 14; Eze. xvi. 13). Nefa toa tsy hain' ny Jiosy loatra ny manao akanjo tahaka izany, fa nohafarany avy tamin' ny Babyloniana sy ny firenena hafa tany atsinanana, ary avy tany Egypta (Jos. vii. 21; Eze. xxvii. 7, 24); ary ny lamba voanato koa no nampanalainy tamin' ny tany hafa, indrindra avy tany Foinika, kanefa tsy mba fanao loatra izy, fa saro-bidy (Zef. i. 8). Ny akanjo jaky sy manga mena no fitafian' ny manan-karena indraindray (2 Sam. i. 24; Oha. xxxi. 22; Lio. xvi. 19); nefa toa fanao kokoa tao amin' ny firenena manodidina izany, fa ny olon-Tyro sy ny mpanjakan' ny Midiana sy ny andriandahy Asyriana ary ny manamboninahitra Persiana, dia samy lazaina ho nitafy lamba na akanjo volomparasy; zahao Mpits. viii. 26; Est. viii. 15; Eze. xxvii. 7; xxiii. 6.

3.—*Ny Anaran' ny Fitafiana sy ny Akanjo samy hafa, ary ny Fanaovana azy.* Tsy mba mora ny mahafantatra marina ny fitafiana sy ny fiakanjoana samy hafa voalazan' ny Baiboly; nefa kosa ny fitafiana izay mbola fanao any Syria sy Arabia no manazava ny teny maro, fa tsy miova loatra ny fomba rehetra ao (Orienta) amin' ny tany atsinanana hatramin' ny voalohany ka mandraka ankehitriny. Fa ny olona any mbola manao akanjo lava sy malalaka, ka tsy mba tahaka ny akanjo fanaon' ny firenena any Eoropa: mbola manao akanjo anatiny sy eo ivelany izy, dia ny manify sy mangatsiaka, ary ny matevina sy mafana, araka ny toetry ny andro sy ny alina; ary mbola samy hafa be hiany ny fiakanjoan' ny manan-karena sy ny malahelo. Koa amin' izany ny fitafian' ny olona any amin' ny tany atsinanan' ny Ranomasina Mediteraneana no ahitantsika ny fomba maro izay lazaina ao amin' ny Soratra Masina. Nitovitovy hiany ny fiakanjoan' ny lehilahy sy ny vehivavy tao amin' ny Jiosy; nefa kosa nisy izay naha-samy hafa azy, ary ny vehivavy norarana tsy hitondra izay fanaon' ny lehilahy, dia ny tehina sy ny peratra nisy kase, etc.; ary ny lehilahy norarana tsy haka ny akanjon' ny vehivavy, ary ny vehivavy tsy haka ny akanjon' ny lehilahy (Deo. xxii 5). Ary izao no akanjo izay fanaon' ny Lehilahy:

(1) Ny akanjo izay natao hoe *kethoneth* amin' ny teny Hebreo no tena akanjo tao amin' ny Jiosy. Toa lobaka lava izy, ary natao amin' ny landihazo, na volon' ondry, na rongony fotsy: ny sasany dia bory tanana ary hatramin' ny lohalika hiany, fa ny ankamaroany dia lava tanana ary hatramin' ny tongotra; zahao *sary* 1 sy 2.



*Fitafiana, sary No.* 1.

Ary nasiana fehin-kibo koa izy, ary ny tao anatin' ny akanjo tao ambonin' ny fehin-kibo dia natao paosy fitondrana 'entana madinidinika. Ary izay tsy niakanjo zavatra hafa, fa ny *kethoneth* hiany, dia natao hoe "mitanjaka" na "tsy niakanjo" (1 Sam. xix. 24; Jao. xxi. 7). Tao anatin' ny tra-



*Fitafiana, sary No.* 2.

tran' io akanjo na lobakalava io no fitondrana zavatra koa, ary avy amin' izany ny hoe "mitondra ao an-tratra sy "mameno tratra," sy "mitrotro;" zahao ny *sary* 3, ary Nom. xi. 12; Rota iv. 16; Sal. cxxix. 7; Isa. xl. 11; etc.

(2) Ny *fehin-kibo*, izay natao teo ambonin' ny kethoneth, dia saly (*shawl*) misoratsoratra na lamba makarakara lavalava; fa izay fanaon' ny malahelo dia rongony na hoditra. Indraindray dia nasiana haingo izy, na amin' ny amboradara, na bokotra, na akoran-driaka kely, na vakana; ary samy fanaon' ny Hebreo izy rehetra; zahao 2 Mpan. i. 8; Jer. xiii. 1; Mat. iii. 4; Mar. i. 6. Araka ny teny ao amin' ny 2 Sam. xx. 8, toa fanao ny mitondra antsy na lefom-pohy ao amin' ny fehin-kibo; fa ny olona hendry sy mahay sora-tanana kosa nitondra tandroka nisy ranomainty sy penina tao amin' ny fehin-kibony (Ezc. ix. 2).

(3) Ny *kalisaona* toa tsy fanaon' ny olona maro, fa nasaina hanao azy ny mpisorona (Eks. xxviii. 42), ary tsy misy teny hafa milaza azy. Ny sary ao amin' ny Tempoly sy ny fasana any Egypta anefa mampiseho fa fanaon' ny Egyptiana tany aloha izy; ary raha nanao raharaha ny mpiasa, dia navelany ny akanjo rehetra, afa-tsy ny kalisaona hiany.

(4) Ary teo ambonin' ny kethoneth nisy *lamba* saiky mitovy indrindra amin' ny lamba izay fanaon' ny Malagasy, ary nitovitovy hiany ny fomban' ny nitafian' ny Jiosy azy sy ny Malagasy; ary tahaka ny fanaon' ny Malagasy koa, dia natao saron-doha indraindray izany ho fiarovana amin' ny hain' andro sy ny rivotra; zahao 2 Sam. xv. 30; 1 Mpan. xix. 13; Est. vi. 12. Natao tamin' ny volon' ondry fotsy na mavomavo io lamba io, raha ririnina ny andro, fa tamin' ny somizy, na soga manga, na fotsy, na misoratsoratra, raha fahavaratra.

(5) Ary fanampin' ireo akanjo efa voalaza teo, nisy akanjo ambony hafa, izay fanaon' ny lehibe sy ny manankarena; natao tamin' ny landihazo na landy izany, ary misoratsoratra; lava hatramin' ny tongotra izy sady lava tanana, fa fomba fanajana ny manarona ny tanana, raha eo anatrehan' ny olona lehibe. (Ilay akanjo lava fanaon' ny Talaotra izay miakatra atỳ Imerina no manahatahaka ireo akanjo voalaza teo ireo.)

Ary ny amin' ny fomba fitafian' ny Vehivavy, dia izao no azo lazaina: ny kethoneth dia fanaon' ny vehivavy koa, fa tsy an' ny lehilahy hiany; fa ny akanjo ambony dia hafa, dia izao: (1) ny *mitpachath*, izay tahaka ny saly angamba, na lamba lehibe, izay saron-doha sady fitondrana entana (Rota iii. 15; Isa. iii. 22; "saly," Bib. Mal.); (2) ny *ma'atapħah*, izay saly, na lamba hafa karazana



*Fitafiana, sary No.* 3.

angaha (Isa. iii. 22; "kapoty," Bib. Mal.); (3) ny *tsaiph*, izay zipo maivamaivana sady tsara tarehy angamba, ka fanao amin' ny andro mafana (Isa. iii. 23; "lamba fisaronana," Bib. Mal.); (4) ny *radid*, izay sahalahala amin' ny voalaza teo angaha (Ton. v. 7; "lamba fisaronana," Bib. Mal.); (5) ary ny *pethigil*, dia teny izay tsy hita marina ny heviny, fa angamba milaza akanjo tsara tarehy, fa fanao amin' ny andro fifaliana izy (Isa. iii. 24; "akanjo miebanebana," Bib. Mal.).



*Fitafiana, sary No. 4.*

4.—*Ny Fomba sasany lazaina ao amin' ny Baiboly izay nalaina tamin' ny Fitafiana fanaon' ny Jiosy.* Satria lava ny akanjon' ny Jiosy, dia nanahirana izy, raha nisy raharaha na asa hatao; koa amin' izany, ny akanjo ambony dia navela tao an-trano akaiky teo amin' izay nanaovany raharaha (Mat. xxiv. 18), na nalana ka napetraka tao anilany, rehefa hanao raharaha (Mar. x. 50; Jao. xiii. 4; Asa vii. 58); fa indraindray anefa dia nisikina ny olona, ary izany koa no nataony, raha tany an-dalana izy ka efa handeha lavidavitra (1 Mpan. xviii. 46; 2 Mpan. iv. 29; ix. 1; Jao. xxi. 18). Koa amin' izany, ny hoe "misikina" sy "misikina ny valahana" dia fomba fiteny milaza ny miomana sy ny manomboka raharaha sarotsarotra; zahao Joba xxxviii. 3; Lio. xii. 35; 1 Pet. i. 13. Ary koa, satria lava ny tanan' akanjo, dia tsy nahazo nanao raharaha loatra ny olona, raha tsy naforotra ny tanan' akanjo mba hampiseho ny sandriny izy; koa amin' izany, ny hoe "mampiseho ny sandry" dia tonga ohatra milaza ny mampiseho hery; zahao Isa. lii. 10. Raha niditra tao an-trano ny olona, dia napetrany ny akanjo ambony, fa noraisiny indray rehefa mivoaka (Asa xii. 8). Raha mbola nipetraka izy, ny tongony no nosaronany ny lambany, fa natao ho fomba fanajana izany; zahao Isa. vi. 2. Matetika ny manome na manolotra lamba na fitafiana dia tahaka ny manendry na ny manokana olona hanao raharaha lehibe (Gen. xli. 42; Est. viii. 15; Isa. xxii. 21); ary ny manala izany kosa dia hoatra ny manala voninahitra indray. Ary ny mampiakanjo olona amin' ny akanjo tsara indrindra ao an-trano dia famantarana ny fanomezana voninahitra lehibe indrindra (Lio. xv. 22). Ary amin' izany, betsaka ny akanjo sy lamba voatahiry tao an-tranon' ny manan-karena, fa tena fananana izany (Joba xxvii. 16; Mat. vi. 19; Jak. v. 2), ka ny hoe "manana lamba, na fitafiana" Ranona, dia tahaka ny hoe "manan-karena izy" (Isa. iii. 6, 7). Tamin' ny andro lehibe ny tompon-trano nanome akanjo tsara tamin' ny olona nampiantranoiny. Raharahan' ny vehivavy ny manao akanjo ho an' ny ao an-tranony (Oha. xxxi. 11, 22, 24; Asa ix. 39); kanefa tsy mba be fomba tahaka ny akanjo fanaontsika izy, fa vitan' ny mpanenon-damba hiany ny ankabiazany.—J.S.

**FITANA.** Ny fitana lazaina matetika ao amin' ny Test. Tal. dia izay nitan' ny olona an' i Jordana; ary toa vitsy ireo tany aloha, ka dia fantatra tsara, indrindra ny fitana any Betabara sy akaiky an' i Jeriko; zahao Jos. ii. 7; Mpit. iii. 28; vii. 24; xii. 5, 6. Mahery sy mandriaka ny ranon' i Jordana, koa raha voambina eo amin' ilay tena fitana, dia sarotra ny mita amin' ny fitoerana hafa. Fa ankehitriny kosa maro dia maro ny fitana izay fantatra.—P.G.P.

**FITANEHANA.** Maromaro ny fitanehana voalaza ao amin' ny Baiboly:

1.—*Tannur* dia teny milaza fitanehana na lafaoro fanaon' ny mpanao mofo; zahao Gen. xv. 17; Eks. ix. 8; Isa. xxxi. 9; Neh. iii. 11; xii. 38; etc.

2.—*Cibshan* dia teny milaza memy fanempoana ny akoram-by na ny akoran' ny metaly hafa koa, sy ny lafaoro fandoroana sokay sy tanimanga; zahao Gen. xix. 28; Eks. ix. 8, 10; xix. 18; Isa. xxxiii. 12.

3.—*Cur* dia teny milaza memy fanadiovana sy fanempoana volafotsy sy volamena ary varahina (Deo. iv. 20; Oha. xvii. 3; xxvii. 21; Isa. xlviii. 10; Eze. xxii. 20, 22).

4.—*Attun* dia teny milaza fitanehana na lafaoro lehibe hoatra izay fanao amin' ny fandoroana tanimanga; lehibe ny vavany eo ambony, ary ny manipy olona ao anatiny no famonoana izay fanao tany Babylona sy Persia; zahao Dan. iii. 6, 11, 15, 19; Jer. xxix. 22; Hos. vii. 7.—J.S.

**FITARATRA.** Angamba ny Zanak' Isiraely nahalala ny fitaratra ela talohan' ny andron' i Jesosy Kristy, fa misy tavoahangy fitaratra vao hita ao amin' izay niorenan' i Ninive; ary eo amin' ireo misy ny anaran' i Sargona, mpanjakan' i Asyria, izay velona tamin' ny taona B.C. 703. Ny fitaratra dia lazaina inefatra ao amin' ny Apokalypsa, dia iv. 6; xv. 2; xxi. 18, 21. Nefa kosa ny fitaratra fizahana voalaza ao amin' ny Baiboly dia tsy fitaratra akory, fa vy na varahina voadio sy mamirapiratra; natao boribory sy fisapisaka izy, ary nisy zarany.

**Maro ny fitaratra fanaon' ny Egyptiana, fa misy maharitra mandraka ankehitriny ao amin' ny fasana any Egypta**; ary ny **tavindrano** lehibe nataon' i Mosesy ho amin' ny **Tabernakely** dia nataony tamin' ny fitaratra **varahina fanaon'** ny vehivavy; zahao Eks. xxxviii. 8; Joba xxxvii. 18; Isa. iii. 23.—G.A.S.

**FITOERANA AVO.** Hatrizay niandohan' ny olona taty an-tany dia efa nisy izay fitoerana masina voatokana hivavahany. Ary tao amin' ny tany rehetra, ka ambaraka izao aza, amin' ny tany mbola maizina, dia ny fitoerana avo, tahaka ny an-tampon-tendrombohitra, etc., no efa natokana hanaovan' ny tompon-tany fivavahana sy hanaterany fatitra. Tahaka ny tendrombohitra roa ambin' ny folo masina atŷ anatin' Imerina, ny fitoerana misandratra avo dia nofinidin' ny olona ho fitoerana masina; fa nataony ho akaiky an' Andriamanitra ireo, satria eo anelanelan' ny tany sy ny lanitra. Ny patriarka aza nanaraka izany fomba izany tamin' ny nanompoany an' i Jehova (Gen. xxii. 14; xxvi. 25).

Teo amin' ny tany Kanana dia betsaka ireo fitoerana masina avo ireo nivavahan' ny Kananita tamin' ny sampiny, raha mbola tsy tonga ny Zanak' Isiraely. Ary talohan' ny nanorenan' i Solomona ny Tempoly Voalohany ny Jiosy rehetra dia "namono zavatra hatao fanatitra teny amin' ny fitoerana avo, fa mbola tsy nisy trano vita ho an' ny anaran' i Jehovah hatramin' izany andro izany" (1 Mpan. iii. 2); sady nafindrafindra matetika ny Tabernakely (trano-lay) noho ny adiny lalandava.

Rehefa niadana tsara ny fanjakana, sady vita ny Tempoly, dia tonga zavatra fady tamin' ny Jiosy ny miakatra hitondra fanatitra teo amin' ireo fitoerana avo ireo, fa Jerosalema hiany no voatendrin' Andriamanitra hanaterana fanatitra. Koanefa nisy alitara sasany naörin' i Solomona, rehefa nadalain' ny vadiny maro be, izay mpanompo sampy, ny fony (1 Mpan. xi. 7). Ary Jeroboama koa nampanao tany Samaria hisakana ny Isiraelita tsy hiakatra ho any Jerosalema, izay efa tonga tananam-pahavalony tamin' izay (1 Mpan. xii. 31). Tamin' ny andro nanenjehan' i Ahaba sy Jezebela ny mpivavaka marina, dia nisy alitara nataon' i Elia indray mandeha tao an-tampon' i Karmela, izay lavitra an' i Jerosalema (1 Mpan. xviii.); sady nankasitrahan' i Jehova, Izay namaly vavaka azy teo, izany nataony izany.

Fa niharatsy loatra ny fivavahana natao tamin' ireo fitoerana avo ireo, ka tonga fanompoan-tsampy avokoa izy sy fanaovana filan-dratsy sy fahavetavetana, na ny teo amin' ny tany Isiraely (2 Mpan. xvii. 9), na tany Joda (1 Mpan. xiv. 22-24). Ka dia ny mpanjaka marina sasany, tahaka an' i Asa sy Jehosafata sy Hezekia sy Josia, nikely aina ta-handrava azy (2 Tan. xiv. 3-5; xv. 17; xvii. 6; xxxi. 1; xxxiv. 3). Ary ny mpaminany nanambara ny loza hataon' i Jehova amin' izay nanao izany (Jer. vii. 31; Eze. vi. 3, 4; Hos. x. 8; Amo. vii. 9).—W.M.

**FITONDRANA**: zahao ZIOGA.

**FITOMANIAN' I JEREMIA.** Ny anaran' ity boky ity ao amin' ny Baiboly Hebreo dia *Echah*, na "Indrisy!" dia ny teny voalohany ao amin' ny boky; ary araka ny fizarana azy dia *elegy*, na hira fisaonana, dimy izy, izay voasoratra hilaza ny alahelon' ny Jiosy tsara fanahy noho ny nandravana ny Tempoly sy ny Tanàna Masina, sy ny nandroahana ny vahoaka ho amin' ny tany lavitra, mbamin' ny fahoriana mafy maro loha izay nanjo azy tamin' izany.

1.—*Ny Nanoratra ity boky ity.* Tsy misy teny ao amin' ny Baiboly Hebreo milaza izay nanoratra ny Bokin' ny Fitomaniana; kanefa kosa hatramin' ny taloha indrindra ka mandraka ankehitriny efa ninoan' ny Jiosy fa Jeremia mpaminany no nanoratra azy, araka ny lovan-tsofina izay voasoratra ao amin' ny *Talmoda*, ka narahin' izay nandika ny Baiboly Hebreo ho amin' ny teny Grika (ny Septoaginta) sy ny teny Latina (ny Volgata). Ary mifanaraka amin' izany koa ny teny maro ao amin' ny Bokin' ny Fitomaniana, izay mitovitovy amin' ny teny ao amin' ny faminanian' i Jeremia milaza ny tantaran' ny olona nanoratra azy, sy ny fahoriana maro niaretany; ampitahao Fit. ii. 11; iii. amin' ny Jer. xv. 15; xvii. 13; xx. 7;—Fit. iii. 14 sy Jer. xx. 7;—Fit. iii. 64-66 sy Jer. xvii. 18, etc. Ary tsy izany hiany, fa ny fomba fanoratana ny boky roa dia mitovy indrindra, ary famantarana tsy azo lavina fa olona iray hiany no nanoratra azy roroa. Ny amin' ny tantaran' i Jeremia, zahao JEREMIA.

2.—*Ny Filaharan' ny teny ao amin' ny Bokin' ny Fitomaniana.* Araka izay efa voalaza teo, dia misy poema na hira dimy atambatra ao amin' ity boky ity; ary tsy hira fotsiny izy, fa *elegy*, na hira fisaonana milaza ny alahelon' izay nanoratra azy. Samy tanteraka ho azy hiany ireo hira dimy ireo, ary misy izay manavaka azy amin' ny teny hafa rehetra ao amin' ny Baiboly, afa-tsy ny Salamo sasany, dia izao: Ny hira (na toko) dimy dia samy zaraina ho roa amby roa-polo andininy avy, araka ny isan' ny litera amin' ny abidy Hebreo; ary raha dinihina ny Baiboly Hebreo, dia hitantsika fa amin' ny toko voalohany sy faharoa ary fahefatra, ny litera voalohany amin' ny teny voalohany amin' ny andininy rehetra, hatramin' ny voalohany ka hatramin' ny farany, dia A, B, D, etc., araka ny filaharany amin' ny abidy Hebreo. Toy izao:

*Toko* i.

1 Adre! mitoetra manirery izao ilay tanàna feno olona!

2 **Betsaka** ny fitomaniany nony alina, ary ny ranomasony, etc.

3 **Diavin'** ny fahavalony ny Joda noho ny fampahoriana, etc.

Ary dia toy izany hatramin' ny z (na ny *yod*, na Y, fa izany no litera farany amin' ny abidy Hebreo). Ary ny hira (na toko) fahatelo kosa dia zaraina ho roa amby roa-polo, nefa isaky ny fizarana dia zaraina ho telo indray; ary eo amin' ny isak' ireo fizarana telo ireo ny litera voalohany amin' ny teny voalohany dia A amin' ny teny Hebreo, ary eo amin' ny fizarana faharoa dia B; ary toy izany hatramin' ny litera farany amin' ny abidy. Toy izao:—

*Toko* iii.

1 **Ary** izaho dia ilay lehilahy izay nahita fahoriana, etc.

2 **Aizina** tokoa no nitarihany sy nampandehaniny ahy, etc.

3 **Andriamanitra** mamely ahy mandritra ny andro, etc.

4 **Be** ny fahantran' ny nofoko sy ny hoditro, etc.

5 **Bamba** no nanaovany hisakana ahy, ka nampanodidinina, etc.

6 **Betainy** ho eo amin' ny maizina aho, tahaka izay efa maty fahagola, etc.

Ary dia toy izany hatramin' ny faran' ny abidy. Ary ny hira (na toko) fahadimy sy ny farany indray dia zaraina ho roa amby roa-polo, tahaka ny toko efatra mialoha azy hiany; nefa tsy manaraka ny fanaon' ireo amin' ny nanaovana ny litera voalohany amin' ny isaky ny andininy, araka ny filaharan' ny abidy.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana ny boky, sy ny Fototry ny Hira dimy tsirairay.* Ary aoka hotsarovana fa Jeremia, izay nanoratra ity hira fisaonana ity, dia sady lehilahy tsara fanahy ary mpitia ny taniny sy ny fireneny no mpaminany koa, izay efa nilaza rahateo ny fahoriana rehetra izay hanjo ny Jiosy sy ny fanjakany. Ny boky faminaniana nosoratan' i Jeremia no ahitantsika fa izy efa nasain' Andriamanitra hanambara marimarina ny handravan' ny Kaldeana an' i Jerosalema sy ny Tempoly noho ny ratsy efa nataon' ny Jiosy; ary mafy loatra ny fanenjehana efa niaretan' i Jeremia noho ny fananarana nataony; vakio Jer. xxxii. 28-35; xxxvii. 15-21; etc. Ary ity Bokin' ny Faminaniana ity indray no nosoratany, rehefa tanteraka izany fandringanana mahatsiravina izany. Fa efa dorana ny Tempoly; efa rava Jerosalema; efa novonoina ny vahoaka maro be, ary efa maty mosary ny sasany; ary ny sisa izay navela dia lasan-ko babo tao amin' ny tanin' ny fahavalo; ary Jehova toa nanafina ny tavany tamin' ny olony noho ny heloka nataony. Ary araka ny fanaon' ny mpanao hira, ny Tanàna Masina, dia Jerosalema, no nataony ho niteny ka nisaona sy nitomany noho ny fahoriany, ary niantso an' Andriamanitra mba hijery azy sy hamaly ratsy ny fahavalony.

(i.) Ao amin' *ny Hira Voalohany* Jerosalema dia miseho tahaka ny mpanjakavavy afaboninahitra, fa lany ringana ny vahoany, ary mipetraka irery sy mangingina eo amin' ny ravan' ny tanàna izy. Mitomany sy midradradradra izy, fa tsy misy hampionona azy, fa lasa lavitra ny zanany, ka tsy misy havana na sakaiza sisa. Ny voninahiny tao aloha no tsarovany; ary tsarovany koa fa ny heloka nataony no nahatonga ny fahoriany, dia ny nandravana ny tanàna, ary ny mosary sy ny sabatra. Nefa ny hamarinan' i Jehova no ekeny, dia miaiky heloka izy; ary dia mitaraina amin' Andriamanitra izy mba hamely ny fahavalony, fa izy ireo koa, hoy izy, efa nanota taminy.

(ii.) *Ny Hira Faharoa* indraymilaza indrindra ny fandringanana efa nanjo an' i Jerosalema; ary miantso an' Andriamanitra mba hijery izany. Dia tononina tsirairay ny fahoriana efa niaretan' ny olona: dia ny zazakely maty mosary; ny vehivavy izay efa namono ny zanany hataony fihinana; ny lalambe mandriaka ra, fa nariana teo ny fatin' ny mpisorona sy ny mpaminany, ny antitra sy ny tanora. Ary ny heloka lehibe efa natao no ekena, dia ny nihainoan' ny olona ny tenin' ny mpaminany sandoka izay namitaka azy ka nanao teny malefaka. Dia tsy famaliana no angatahiny intsony, fa famindrampo fotsiny hiany.

(iii.) *Ny Hira Fahatelo* dia hafaindray amin' ny toko roa mialoha azy; fa tsy Jerosalema intsony no miteny, fa Jeremia hiany: "Izaho (hoy izy) ilay lehilahy nahita fahoriana tamin' ny tsorakazon' ny fahatezerany" (iii. 1). Ary tsy ny fahorian' ny tanàna sy ny olona no lazain' i Jeremia loatra intsony, fa izay fahoriana efa niaretany talohan' ny niakaran' ny Kaldeana. Ny trano-maizina sy ny fotaka ary ny hanoanany no tsaroany; kanefa ny famindrampon' i Jehova koa no ekeny ho tsy nitsahatra, ary maro ny teny mahafaka alahelo sady mampionona ny fanahin' ny ory sy ny mahantra no lazainy koa, fa fantany fa fahotana no nahatonga ny fahoriany, ary Andriamanitra tsy mampahory foana ny zanak' olombelona.

(iv.) *Ny Hira Fahefatra* dia milaza indray ny fahoriana mafy, izay efa voalaza sahady eo amin' ny faharoa. Fa misy teny vaovao koa, fa ampitahaina ny voninahitry ny fianakavian' ny mpanjaka sy ny mpisorona tao aloha, sy ny henatra sy fahafam-baraka nahazo azy tato aoriana, fa nentina nafatotra tany Babylona ny mpanjakany, ary toa tsy firenena intsony ny Jiosy. Nefa kosa dia tsaroany koa fa efa tanteraka tamin' izay ny fampijaliana noho ny helok' i Ziona, ary Edoma, mpampahory azy, no anariny mba hanampo ny andro fandringanana.

(v.) *Ny Hira Fahadimy* sy farany dia tsy misy teny fiantsoana mafy intsony ny mba

hamalian' Andriamanitra ny fahavalon' ny olom-pidiny, na fitarainana mafy noho ny loza maro loha efa nahatratra ny Jiosy, fa vavaka kosa mampahatsiaro an' i Jehova indray ny fahoriana efa nanjo azy, fa tonga andevon' izay nandresy azy izy, ary fa saiky maty mosary noho ny fahavalo izay mbola nitoetra tany Joda. Ary ny teny farany indrindra dia fitarainana indray amin' i Jehova, Izay "mipetraka mandrakizay," mba hamindrany fo amin' ny olony.

Izany ary no fototry ny teny ao amin' ny Bokin' ny Fitomaniana, ary tahaka ny Salamo hiany izy, dia teny izay efa nentin' ny olona ory sy malahelo tsy omby alinalina mba hampionona ny fony sy hahafaka ny alahelony, hatramin' ny andro nanoratana azy ka mandraka ankehitriny. Amin' ny andro fahasivy amin' ny volana Ab (Joly) isan-taona, ny Bokin' ny Fitomaniana no vakin' ny Jiosy ao amin' ny synagogany, mbamin' ny fifadiana sy fisaonana, ho fahatsiarovana ny nandravana ny Tempoly sy ny Tanàna Masina.



*Toetoetra samy hafan' ny tena raha mivavaka ny olona any amin' ny tany atsinanana, dia Syria sy Arabia sy Persia ary Egypta, etc.*

4.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana ny Fitomaniana.* Tsy azo lazaina marimarina izany, kanefa kosa angamba tsy voasoratra ela loatra taorian' ny nandravan' i Nebokadnezara an' i Jerosalema, dia B.C. 587. Ny toko i.-iv. toa voasoratra voalohany, ary ny toko fahadimy indray dia angamba tao aoriandriana kely, rehefa lasa nentina ho any Babylona ny vahoaka, ary ny firenena nanodidina, dia ny Arabiana, vao nampahory ny olona vitsy izay mbola sisa nitoetra tany Joda. Ary angamba tao Jerosalema, na ny vohitra akaiky azy, no nanoratan' i Jeremia ity Bokin' ny Fitomaniana ity.—J.S.

**FITSIHAN-DRA.** Ny teny nadika toy izao ao amin' ny Lev. xv. 2, 3; xxii. 4; Nom. v. 2; sy 2 Sam. iii. 29, angamba milaza ny aretina atao hoe 'angatra;' fa tsy hita marina izay nankarary ilay vehivavy nositranin' i Jesosy Tompo (Mat. ix. 20; Mar. v. 25), nefa toa aretina efa nankarary azy ela sady nahareraka, ary nisakana azy tsy hiditra ao amin' ny Tempoly sy ny synagoga, ary tsy hanam-bady.—J.S.

**FIVAVAHANA** (*toetry ny tena raha nivavaka ny olona*). Ny fanaon' ny Jiosy raha nivavaka dia nitovitovy amin' izay mbola fomban' ny firenena any Syria sy Arabia, etc.; koa tsy mba sarotra ny mahafantatra ny tenin' ny Soratra Masina ny amin' ny toetry ny tena, raha ny fivavahana no lazaina. Dimy ny fomba samy hafa toetry ny tena izay fanaon' ny Mohamedana, raha mivavaka isan-andro izy, ary ny sasany amin' ireo, raha tsy izy rehetra, angamba dia fanaon' ny Jiosy koa tao aloha.

Ny *mitsangana* dia isan' ny fanaon' ny Jiosy, raha mivavaka ao am-piangonana izy, na tany aloha, na ankehitriny; zahao 1 Mpan. viii. 54; 1 Tan. xxiii. 30; Mar. xi. 25. Ary fomba narahin' ny Kristiana voalohany izany, sady mbola fanaon' ny fiangonana any amin' ny tany atsinanana, sady fomban' ny fiangonana sasany any Englanda sy Skotlanda koa izy. Ny mitsangana ka mamihin-tanana eo anoloan' ny tratra, raha eo anatrehan' ny olona lehibe, no mbola fomba fanajana. Fa indraindray kosa ny tanana no nahinjitra manatrika ny lanitra, raha nifona tamin' Andriamanitra na niantso Azy ny olona (1 Mpan. viii. 22; 2 Tan. vi. 12, 29; Isa. i. 15).

Ny *mandohalika* dia lazaina matetika dia matetika ho toetry ny tena izay fomban' ny Jiosy, raha nivavaka izy; zahao 1 Mpan. viii. 54; Ezr. ix. 5; Dan. vi. 10; 2 Tan. vi. 13; Isa. xlv. 28; ary lazaina koa ho fanaon' ny Tompontsika sy ny Apostoly izany (Lio. xxii. 41; Asa vii. 60; ix. 40; xx. 36; xxi. 5). Ary fanao efa narahin' ny ankabiazan' ny fiangonana any Eoropa izany hatramin' ny voalohany ka mandraka ankehitriny; fa *mitsangana* raha mihira izy, fa *mandohalika* kosa raha mivavaka. Ary toa fomba mety harahina izany, fa milaza fanajana indrindra; vakio Sal. xcv. 6.

Raha ta-hanetry tena indrindra ny Jiosy, dia *niankohoka* avokoa izy, ary ny lohany aza no napetrany teo amin' ny tany. Ary fanampin' izany koa, nanisy vovoka teo amin' ny lohany izy ho famantarana ny alahelony (Jos. vii. 6; Joba ii. 12; Fit. ii. 10; Apok. xviii. 19); ary indraindray niteha-tratra koa izy (Lio. xviii. 13). Eo amin' ny 1 Tan. xvii. 16, Davida no lazaina

ho niditra teo amin' ny trano-lay nitoeran' ny Fiara, ary "*nipetraka* teo anatrehan' i Jehova," ary nivavaka sy nisaotra an' Andriamanitra toy izany. Fa ny "mipetraka" voalaza teo dia izao: nandohalika ny olona, dia nipetraka teo amin' ny kibondranjony sy ny ombalahin-tongony; ary mbola fomba fanajana indrindra izany ao amin' ny Mohamedana; zahao 1 Mpan. xviii. 42.

Raha nisy nitady soa tamin' *ny olona*, na ny mpanjaka, na ny lehibeny, dia nitovitovy hiany ny fanao fanajana azy sy izay fanao tamin' ny fivavahana, fa nanangan-tanana sy nandohalika ary niakohoka izy (1 Sam. xxv. 23; 2 Mpan. iv. 37; Mat. xviii. 29; Asa x. 25; etc.). Ary fanampin' izany koa, dia fanaon' ny olona any amin' ny tany atsinanana ny manoroka ny tany, na ny tongotra na ny sisin' akanjon' ny mpanjaka, sy ny olona lehibe itadiavany soa; zahao Lio. vii. 38, 48. Fanao koa ny manoroka ny tanan' ny sakaiza ho famantarana ny fitiavana; ary ny manoroka tanana ho fanajana ny sampy sy ny masoandro sy ny volana aman-kintana, no lazaina eo amin' ny Joba xxxi. 27.



*Ny miondrika sy manala kiraro.*

Ny *miondrika* koa no lazaina ho fombampanajana; ary nisy fanao efa-karazana amin' izany, dia izao: (i.) ny manondrika ny loha na ny tena, ary ny mametraka ny tanana eo amin' ny tratra; (ii.) ny miondrika, araka izay efa voalaza, sy mametraka ny tanana eo amin' ny handrina sy ny molotra; (iii.) ny miondrika ambanimbany sy mamihin-tsandry; (iv.) ny manondrika ny tena sy mametraka ny tanana eo amin' ny lohalika. Io farany io dia mbola fanaon' ny firenena sasany raha mivavaka izy, ary fampisehoana fanajana lehibe indrindra eo anatrehan' ny mpanjaka sy ny andriandahy.—J.S.

**FIZOKIANA** dia dikan' ny teny Hebreo milaza ny voninahitra amam-pahefana izay nolovan' ny zanakalahy matoa teo amin' isa-mpianakavy teo amin' ny Jiosy. Ary azo zaraina ho telo loha ny voninahitra momba ny fizokiana, dia toy izao:

1.—*Ny fisoronana.* Ny lahimatoa dia tonga mpisorona noho ny fizokiany, raha tsy nanan-tsiny na aretina nisakana izany izy. Koa an-dRobena ny fisoronana teo amin' ny zanak' i Jakoba, satria zokin' izy rehetra izy; kanefa noho ny heloka nataony, dia nalain' Andriamanitra taminy izany, ka nomeny an' i Levy, izay efa nazoto ho an' i Jehova sy ny voninahiny; zahao Gen. xlix. 4; Nom. iii. 12, 13; viii. 18. Ary ny zanakalahy matoa tao amin' ny firenena sisa (zanak' i Jakoba) dia navotana, tsy hanompoany an' Andriamanitra amin' ny fisoronana, tamin' ny nandoavana vola tsy mihoatra noho ny sekely dimy; ary natolotra tamin' i Jehova teo amin' ny Tempoly izy, dia navotana raha vao andro telo-polo mananaraka ny nahaterahany (Nom. xviii. 15, 16; Lio. ii. 22). Koa satria ny fisoronana dia raharaha masina nomba ny fizokiana, ary ny fizokiana no nohamavoin' i Esao, izany indrindra no nilazana azy hoe "olona tsy manaja ny masina" (Heb. xii. 16), satria ny nofo no noheveriny indrindra, fa tsy ny fanahy, ary ny etỳ an-tany, fa tsy ny any an-danitra.

2.—*Anjara indroa heny tamin' ny fananandrainy.* Araka ny hevitry ny Raby, ny lahimatoa nahazo anjara indroa toraka izay azon' ny zandriny, rehefa voazara ny lova. Ary raha sendra maty talohan-drainy ny lahimatoa, ny anjara tokony ho azy dia nolovan' ny zanany, fa tsy mba anjaran' ny lahiaivo nanaraka azy.

3.—*Ny voninahitra amam-pahefana toraka izay nananan-drainy.* Raha mpanjaka na andriandahy rainy, ny lahimatoa nandova ny fanjakany, raha tsy nisy zavatra lehibe nitranga hisakana izany. Kanefa na dia izany aza, ny lahimatoan' ny mpanjakan' i Joda sasany tsy mba nandimby an-drainy; zahao 1 Mpan. ii. 15; 2 Tan. xi. 18-22; xxi. 1-3; etc. Ary tsy ny fisoronana hiany, fa ny fiandrianany koa no nalaina tamindRobena noho ny helony, ary ny firenen' i Joda kosa no nandova ny fanjakana (Gen. xlix. 10).

Talohan' ny andron' i Mosesy ny ray nahazo nanome ny fizokiana mbamin' ny voninahiny tamin' ny lahiaivo na ny faralahy (Gen. xxv. 31, 33), fa rehefa nomena ny Lalàna, dia tsy azon' ny ray homena ny zanany hafa izany (Deo. xxi. 15-17).

Tsy mba fanaon' ny Hebreo hiany ny manome voninahitra indroa heny ny zanakalahi-matoa, fa saiky fanaon' ny firenena rehetra izany. Nefa kosa angamba ny fanantenana tanan' ny Jiosy ny amin' ny hihavian' ny Mesia no nampihevitra azy indrindra ny amin' ny fizokiana, fa ny Mpamonjy no Zanakalahi-matoan' ny Virijiny. Vakio koa Rom. viii. 29; Kol. i. 18;

Heb. i. 4-6; fa izany teny izany no ahitantsika fa Jesosy, Zanakalahy Tokan' Andriamanitra, dia Mpisorona lehibe indrindra, sy Mpanjaka marina, ary mandova voninahitra lehibe lavitra noho ny rahalahiny, satria Izy efa nahatanteraka avokoa ny sitrapon' ny Rainy.—J.S.

**FO** Ao amin' ny Soratra Masina ny teny hoe "fo" dia enti-milaza ny fototry ny herin-tsaina na ny herim-panahin' ny olombelona. Ny hoe "fo" amin' ny teny Hebreo dia saiky mitovy hevitra indrindra amin' ny hoe "kibo" atỳ amintsika. Avy amin' ny fo ny fitiavana sy ny fitana, ary ny fankasitrahana sy ny faniriana, ary ny fisainana fitarihan-kevitra. Na tsara na ratsy izy ireo, dia avy amin' ny fo hiany (Mat. xv. 19; Asa xvi. 14). Ny sain' olona hiany no tsy ampy hahafantarana izay ankasitrahan' Andriamanitra, sady tsy mankasitraka an' Andriamanitra koa izy (Rom. viii. 7; Oha. xxiii. 26). Ary hoy ny tenin' ny Soratra Masina: "Fa Andriamanitra, Izay nandidy hoe: Aoka ny mazava hahazava ao amin' ny maizina, no nampahazava ny fonay ho amin' ny fahazavan' ny fahalalana ny voninahitr' Andriamanitra eo amin' ny tavan' i Jesosy Kristy;" koa avy amin' izany hiany ny fahalalan' ny fontsika Azy: zahao Isa. li. 7; Jer. xxxi. 33; 2 Kor. iv. 6; Heb. viii. 10; x. 16. Saro-pantarina ny fo, ka nataon' ny mpaminany fa "mamitaka mihoatra noho ny zavatra rehetra izy, ary ratsy indrindra; iza no mahafantatra azy?" hoy izy. Kanefa Andriamanitra no nataony ho mahay mandinika azy (Jer. xvii. 9, 10.—P.G.P.

**FOFOM-BADY**: zahao FANAMBADIANA.

**FOIBY**: diakombavy tao amin' ny fiangonana tao Kenkerea izy, ary nanao soa lehibe tamin' i Paoly sy ny olona maro tao. Tamin' izy efa handeha hankany Roma—fa toa nanan-draharaha hataony any Foiby—dia nosoratan' i Paoly izay teny tokony hampahamamy hoditra azy amin' ny fiangonana any Roma (Rom. xvi. 1, 2); ary Foiby no tokony ho nampitondrain' i Paoly ny Epistily nosoratany tamin' ny Romana.—D.M.

**FOINIKA**: dia anaran' ny tany lemaka ao amoron-dranomasina ao avaratr' i Palestina; Tyro sy Sidona no tananany lehibe sy malaza, ary ny faritry ny tany dia ny Ranomasina Mediteraneana ao andrefana sy ny Tendrombohitra Libanona ao atsinanany.

1.—*Ny Anaran' ny tany, ary ny Toetoetrany.* Io anaran' ny tany io tsy mba avy tamin' ny tompon-tany, fa nomen' ny Grika; fa 'Kanana' hiany, dia 'ny tany iva,' na tany lemaka, no anarany voalohany, mba hanavaka azy amin' ny tany havoana, na Arama, tao anilany atsinanana. Fantatra marina ny faritr' i Foinika tao anilany roa, dia ny ranomasina sy ny tendrombohitra; fa sarotra hiany ny milaza ny faritra avaratra sy atsimo, satria hafa izany tamin' ny andro hafa; fa indraindray ny hoe Foinika dia nilaza tany kely hiany, fa indraindray kosa ny tany lehibe mianavaratra sy mianatsimo amoron-dranomasina no natao hoe Foinika. (1) Izay natao hoe 'Foinika Propria' dia tany lemaka ety, hatramin' ny vodivona anankiray enina maily atsimon' i Tyro, ka hatramin' ny roa maily avaratr' i Sidona; dia 28 maily hiany no halavany, ary ny halehibeny tsy nihoatra noho maily iray, afa-tsy tao amin' i Tyro sy Sidona. (2) Fa tao aoriana kosa Foinika no anarana nomena ny tany amoron-dranomasina lavitra tao avaratr' i Sidona, dia hatramin' ny nosy Aradosy; ary ny halavan' izany Foinika izany dia 120 maily, ary ny halehibeny dia tokony ho 20 maily.

2.—*Ny Tanàna any Foinika.* Ny tanàna lehibe any Foinika dia izao, hatramin' ny atsimo mianavaratra: Tyro, Zarefata, Sidona, Berytosy (izay atao hoe *Beyrout* ankehitriny, ary seranana lehibe sy fitodian-tsambo), Byblosy (atao hoe Gebala ao amin' ny Baiboly izy; Eze. xxvii. 9) [GEBALA] Tripolisy (dia tanàna telo, atao hoe *Tarabulus* ankehitriny), ary tany avaratra indrindra, Aradosy, izay atao hoe Arvada ao amin' ny Gen. x. 18 sy Eze. xxvii. 8. Fitodian-tsambo ireo tanàna ireo ka tonga mahery sy manan-karena indrindra ny sasany, indrindra fa Tyro sy Sidona (vakio ny teny milaza azy tsirairay). Ny tany any Foinika Propria noleman' ny ony madinika maro avy amin' ny tendrombohitra ao atsinanany. Ny fitodian-tsambo dia azo nidiran' ny sambo maro, ary ny ala tao anilan' ny Tendrombohitra Libanona no nahazoan' ny olona hazo tsy mety lany hanaovany ny sambony. Teny tsy hita ao amin' ny Test. Tal. ny hoe Foinika, ary intelo hiany ao amin' ny Test. Vao., dia Asa xi. 9; xv. 3; xxi. 2.

3.—*Ny Fitenin' ny Foinikana.* Ny olona tompon-tany tany Foinika dia isan' ny firenena malaza indrindra hatramin' ny andro taloha ela noho ny fahaizany hanao sambo, ary ny fahasahiany handeha lavitra ao ambonin' ny ranomasina handranto, sy hitady tany vaovao, ary haka ny vokatra avy any lavitra. Avy tamin' ny Foinikana koa ny firenena malaza tany Afrika Avaratra natao hoe Kartaginiana, izay saiky nitovy hery sy voninahitra tamin' ny Romana aza; ary maro ny tanàna naoriny tany Italia sy Sisilia ary Spania; ary hatrany Englanda aza no nalehany hitadiavany varahina sy vifotsy. Ny fitenin' ny Foinikana dia karazan' ireo teny maro izay atao hoe 'Semitika.' Ary ireo teny Semitika ireo dia zaraina ho telo toko: dia (1) Arabika sy Etiopika; (2) Aramaika, izay fitenin' ny olona tany Palestina tamin' ny andron' i Kristy; ary (3) Hebreo, izay nanoratana ny ankabiazan' ny Test. Tal. Ary efa hitan' ny olon-kendry

fa ny fitenin' ny Foinikana dia mitovy indrindra amin' ny Hebreo. Ary maro no vavolombelona manamarina izany: dia (1) ny tenin' ny mpanoratra sasany izay velona raha mbola teny notenenin' ny olona ny teny Foinikana; (2) ny teny Foinikana ao amin' ny boky Latina sasany; (3) ny anaran-tany sy anaran' olona tao amin' ny Foinikana sy ny Kartaginiana, izay tahaka ny Hebreo indrindra; ary (4) ny teny voasoratra izay maharitra mandraka ankehitriny, dia (*a*) ny teny eo amin' ny vato soa sy ny kase; (*b*) ny teny ao amin' ny vola nataon' ny Foinikana; ary (*d*) ny teny voasoritra eo amin' ny vato sy ny rindrin-trano.

4.—*Ny Nihavian' ny Olona Tompon-tany.* Maizimaizina hiany ny niandohan' ny firenena izay nonina tany Foinika, fa efa tafatoetra ela tao amoron' ny Ranomasina Mediteraneana izy tamin' ny andro nanoratana ny tantara voalohany; ary manaraka izany dia tsy misy hahafantarantsika ny nihaviany, afa-tsy ny lovan-tsofina sasany milaza fa avy tao amoron' ny Ranomasina Mena ny Foinikana. Ary angamba marina izany, satria nitovitovy fiteny izy sy ny Arabo. Anefa fantatra marina fa izy sy ny Kananita, izay tompon-tany tany Palestina taloha n' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny tany, dia nitovy firazanana; fa Kanana no anarana nomeny ny taniny; ary niantso ny tenany hoe Kananita izy; ary ny anaran' ny tanàna maro sy ny olona maro teo aminy dia Hebreo; zahao Gen. xx. 2; xiv. 18; Jos. xv. 15).

5.—*Ny Fandrantoana nataon' ny Foinikana.* Mandra-panjakan' i Davida, ny Zanak' Isiraely toa tsy nahazo tanàna anankiray aza tao amoron' ny ranomasina hanaovany fitodian-tsambo, ka dia tsy nisy hanaovany varotra sy fandrantoana amin' ny firenena hafa. Fa rehefa resin' i Davida Edoma, dia nahazo nanao izany izy, fa Ezion-gebera no isan' ny tanàna lasany, ary izany no nahazoany nandehandeha tao amin' ny Ranomasina Mena. Koa manaraka izany Solomona namela ny Foinikana hanao sambo sy fitodian-tsambo, ary izy ireo no nampianatra ny mpanompon' i Solomona ny fombantsambo. Nihavana tsara izy sy Hirama mpanjakan' i Tyro, fa ny mpanompon' i Hirama nijinja hazo tany Libanona hanaovan' i Solomona ny Tempoly sy ny tranon' andriana tao Jerosalema, ary nitondra azy nitsinkafona hatrany Jopa; ary ny mpifehy ny tambato sy ny mpandrafitra izay nanao ireo trano lehibe ireo dia olona nokaramain' i Solomona avy tany Tyro; vakio 1 Mpan v. Fa tamin' ny andron' ny mpanjaka tao aoriana kosa, dia tsy nifanaraka ny Foinikana sy ny Jiosy: fa nony nanjaka Jehorama, dia nikomy Edoma, ary ny Jiosy izay lasanko bebo tany Edoma no namidiny tamin' ny Foinikana hatao andevo, ary indraindray angamba nisy Isiraelita nangalarin' ny Foinikana koa. Ary izany no nilazan' ny mpaminany sasany teny mafy nanohitra any Foinika; zahao Joela iii. 4; Amo. i. 9, 10. Ny tenin' i Ezekiela (xxvii. 17) no ahafantarantsika ny zavatra maro nalain' ny Foinikana avy tamin' ny tany lavitra; ary lazaina eo koa fa Palestina no nahazoan' ny Foinikana ny vary ho fihinan' ny olona maro tao amin' ny tananany lehibe; ary izany angamba no fototry ny fihavanana izay naharitra ela tamin' izy roa tonta.

6.—*Ny Fivavahana fanaon' ny Foinikana.* Maro ny sampy nivavahan' ny Foinikana, fa ny hevitra lehibe izay fototr' izany dia ny nanajany sampy roa izay noheverina ho ray aman-drenin' ny zavatra rehetra. Ny masoandro sy ny volana ary ny kintana lehibe dimy (planet) nohajainy koa; zahao ASTORETA sy BALA. Ary ny tantaran' ny Jiosy no ahitantsika marina fa ny fivavahana toy izany teo amin' ny firenena niaraka nonina taminy matetika no nitaona azy handao ny fanompoana an' i Jehova. Fa olona efa nandroso tamin' ny taozavatra sy ny fahaizana mihoatra noho ny Jiosy ny Foinikana, ka izany no tokony ho nampisalasala ny Jiosy, rehefa hitany ny sampy nivavahan' ny sakaizany. Fa zavatra nanimba ny Jiosy tokoa ny fivavahana narahin' ny Foinikana; fa nandoro ny zanany velona izy, ary ny fijangajangana sy fahavetavetana dia tsy mba norarana; ka dia tonga tsy mitandrina ny lalàn' i Jehova ny Jiosy, rehefa nihavana tamin' ny Foinikana izy. Ny tantaran' i Ahaba mpanjakan' Isiraely, sy ny mpanjaka hafa koa, no ahitantsika ny haratsiana betsaka azon' ny Jiosy tamin' ny Foinikana, ary izany no nahatonga ny nandravana ny fanjakan' Isiraely.

7.—*Ny Sora-tanana fanaon' ny Foinikana.* Raha toy ny tenin' ny mpanoratra Grika sy Romana, ny sora-tanana sy ny abidy dia avy tamin' ny Foinikana voalohany, ka nampianariny tamin' ny Grika. Ny abidy fanaon' ny Foinikana dia sahalahala tamin' ny abidy Hebreo ela indrindra, ary ny sasany dia toa sarin-javatra.—J.S.

**FOINIKSA**: dia tanàna sy fitodian-tsambo any Kreta, ary ao amoron-dranomasina atsimon' ny nosy no niorenany. Ny anaran' ny tanàna dia avy tamin' ny teny Grika hoe *phoinix* (palma), fa maro ny hazo palma naniry tany Kreta. Ny tompon' ny sambo izay nitondra an' i Paoly avy tany Kaisaria hankany Roma nitady hiantsona any Foiniksa, fa tsy afaka izy, fa notoherin' ny rivotra mahery izay nampandeha ny sambo hatrany Melita (Malta) aza (Asa xxvii. 12). Ny anaran' ny fitodian-tsambo ankehitriny dia *Lutro*.—J.S.

**FOLO** sy **FAHAFOLO**. Hatramin' ny andro taloha ela dia ela efa fanaon' ny mpivavaka ny manolotra ny fahafolon' ny fananany ho an' Andriamanitra. Izany no nataon' i Abrahama, izay nanome ny fahafolon' ny babo azony ho an' i Melkisedeka (Gen. xiv. 20;

Heb. vii. 2-6); ary Jakoba koa, nony efa hitany ny fahitana tao Lozy, dia nivoady hanolotra ho an' i Jehova ny fahafolon' ny fananany (Gen. xxviii. 22). Fanatitra sitrapo anefa ireo; fa nony nomena ny Lalàn' i Mosesy, dia tonga didin' i Jehova kosa ny manatitra ny fahafolon' ny fananana; ary ny lalàna sy ny fomba fanateran' ny Isiraelita izany dia hita ao amin' i Lev. xxvii. 30-33 sy Nom. xviii. 21-28 ary Deo. xii. 5-18. Ny fahafolon' ny vokatry ny tany mbamin' ny teraky ny omby sy ny ondry amana osy no nasaina haterin' ny vahoaka. Izany rehetra izany dia anjaran' ny Levita; ary izy indray no nanatitra ny fahafolon' ny azy ho an' ny Mpisorona. Nony tafapetraka tao amin' ny Tany Masina ny Isiraelita, ny fahafolon' ny vokatry ny tany no nasaina hateriny ho any Jerosalema; fa raha lavitra loatra ny fonenany, dia nisy tanàna voatendry hanaterany azy mbamin' ny voalohambokatra, ary tao no nanaovany fotoana lehibe fanaterana azy sy hihinanany ny sasany amim-pifaliana (Deo. xiv. 22-29). Ny amin' izay nataon' i Hezekia sy Nehemia hampirisika ny vahoaka hitandrina ny lalàna ny amin' ny fanaterana ny fahafolom-pananany, vakio 2 Tan. xxxi. 5, 12, 19 sy Neh. xii. 44; ary vakio koa Mat. xxiii. 23; Lio. xviii. 12. Ny amin' ny isa folo, zahao ISA.—J.S.

**FOLY** sy **MAMOLY**. Vitsy hiany ny teny ao amin' ny Soratra Masina milaza ny mamoly, dia Eks. xxxv. 25, 26; Oha. xxxi. 19; Mat. vi. 28. Raha ny teny ao amin' ny Ohabolana no heverina, dia toa mitovitovy hiany ny fanaon' ny Hebreo sy ny fanaon' ny Malagasy mandraka ankehitriny.—J.S.

**FORA**. Ny mamora dia fanaon' ny firenena maro, fa tsy ny Jiosy hiany, na tany aloha, na ankehitriny; kanefa satria tsy mba fanao fotsiny hiany tao amin' ny Jiosy, fa nisy hevitra lehibe tamin' ny nitandremany azy, dia hoheverina izay lazain' ny Soratra Masina ny amin' izany.

1.—*Ny Fora tao amin' ny Jiosy.* Tamin' ny nanaovan' Andriamanitra fanekena tamin' i Abrahama, razamben' ny Jiosy, ny fora no famantarana nomeny ka nasainy hotandreman' i Abrahama sy ny taranany manaraka azy (Gen. xvii. 10, 11). Ny ankohonany sy ny andevony koa, mbamin' ny zanaka sy ny dimbin' ireo koa, no nasaina hoforana; ary mafy hiany ny didy milaza azy, fa natao marika indrindra hahafantarana ny taranak' i Abrahama izy; koa izay tsy mba noforana "dia hofongorana tsy ho amin' ny fireneny," hoy ny tenin' i Jehova (12-14). Koa ny fora no nanavaka ny taranak' i Abrahama tamin' ny firenena hafa (xxxiv. 14, 15). Ary tahaka izany koa ny didy ao amin' ny Lalàn' i Mosesy (Lev. xii. 3), fa ny zazalahy rehetra no nasaina hoforana amin' ny andro fahavalo manaraka ny andro nahaterahany; ary na dia Sabata aza ny andro, dia noforana hiany izy (Jao. vii. 23). Ny andevo rehetra, na ompikely na novidim-bola, dia noforana; ary ny vahiny avy tamin' ny firenena hafa tsy mba navela hihinana ny Paska, na hatao isan' ny vahoaka amin' ny Jiosy, raha tsy voafora aloha izy (Eks. xii. 48). Navela tsy hatao ny fora tamin' ny nifindrafindran' ny Jiosy tany an-efitra (Jos. v. 2-9), fa hatramin' ny andron' i Josoa dia notandremany dia notandremany izany, sady nireharehany aza; ary ny firenena izay tsy voafora no notevatevain' ny Jiosy sady halany ka nataony maloto; zahao Mpit. xiv. 3; xv 18; 1 Sam. xiv. 6; xvii. 26; 2 Sam. i. 20; Isa. ii. 1; Eze. xxxi. 18; Efes. ii. 11. Ary rehefa resin' ny fahavalony ny Jiosy, dia nifidy fahafatesana izy toy izay hahafoy ny fomba efa nandidian' Andriamanitra hotandremany. Fa rehefa niseho ny Filazantsara, dia tonga ny fotoana hitsaharan' ny fora eo amin' ny olon' Andriamanitra ka tsy hotandremany intsony; ary ny Apostoly nanambara "fa samy tsy mahasoa na ny famorana na ny tsi-famorana, fa ny ho olom-baovao" (Gal. vi. 15); na dia mbola nisy maro aza ny Jiosy izay efa tonga Kristiana izay tsy nety nitsahatra tsy hamora intsony, ary nitady hanery ny Jentilisa aza hoforana vao nety nanaiky azy ho Kristiana (Asa xv. 1; Gal. vi. 12). Ny Tompontsika noforana (Lio. ii. 21), satria teraka Jiosy araka ny nofo Izy, ary nahamendrika Azy hahatanteraka ny didy rehetra (Rom. xv. 8); kanefa tsy mba mifanaraka amin' ny fampianaran' ny Filazantsara ny fora (Asa xv. 1-11; Gal. ii. 3), fa ny fahadiovan' ny fo kosa nodidiany (Rom. ii. 28, 29).

2.—*Ny Fora tao amin' ny Firenena Jentilisa.* Raha toy ny fitenin' ny mpanoratra sasany, ny Egyptiana, ny Kolosiana, ny Etiopiana, ny Foinikana, ary ny Syriana any Palestina, dia noforana. Ary araka ny tenin' ny mpanoratra hafa indray, ny ankamaroan' ny Idiomeana sy ny Amorita sy ny Moabita, ary ny Syriana sy ny Arabo, dia noforana koa; kanefa angamba tsy marina avokoa izany, raha ny teny ao amin' ny Eks. iv. 25, 26 no heverina. Fa tsy mifanaraka ny tenin' ny mpanoratra samy hafa ny amin' izany. Nefa fantatra marina fa ny mamora dia fanaon' ny Arabo sy ny Abysiniana ary ny Kopta ankehitriny, ary fanao koa izy ao amin' ny firenena hafa any Afrika sy any amin' ny nosy sasany amin' ny Oseana Pasifika. Fa izao anefa no nahasamy hafa ny fora tao amin' ny firenena sasany sy ny fora izay fanaon' ny Jiosy: (1) Tao amin' ny Jiosy hiany ny fora dia isan' ny fombampivavahana; fa tao amin' ny firenena hafa koa dia fomba fotsiny izy, fa tsy zavatra momba ny fivavahana. (2) Tao amin' ny Jiosy hiany no nisy lalàna mafy mandidy ny vahoaka rehetra mba hoforana; fa tao amin' ny firenena hafa dia toa sitrapo no nitandremany azy, fa tsy mba terena loatra izy. (3) Ny Jiosy hiany no namora ny zazakely

fa ny firenena hafa kosa tsy namora, raha tsy efa lehibe ny olona hoforana. Ny Arabo anefa mamora, rehefa ary nify tsara ny zaza.

3.—*Ny Antony sy ny Hevitry ny Fora tao amin' ny Jiosy.* Raha toy ny hevitry ny dokotera sasany, ny mamora dia fanao izay tsara ho fiarovana amin' ny aretina sasany; ary angamba marina hiany izany amin' ny olona sasany. Kanefa tsy izany hiany no antony lehiben' ny nandidian' Andriamanitra hitandreman' ny Jiosy ny fora, fa nisy hevitra lehibe loatra noho izany, araka ny tenin' ny Soratra Masina, dia izao: Raha vao notendren' Andriamanitra ny fora, dia nomeny ho fampisehoana sy famantaran' ny fanekena efa nataon' Andriamanitra tamin' i Abrahama; fa hoy Paoly ny amin' i Abrahama: "Ary ny famorana, izay famantarana, dia noraisiny ho tombo-kasen' ny fahamarinana amin' ny finoana izay nananany fony izy tsy mbola voafora" (Rom. iv. 11); koa amin' izany, ny fora tsy mba famantaran' ny fanekena hiany, fa vavolombelona fa Abrahama efa neken' Andriamanitra ho marina fony tsy mbola voafora izy Teo ambanin' ny Lalàn' i Mosesy koa, ny fora dia famantaran' ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' ny Isiraely; zahao Asa vii. 8. Ary amin' izany, ny fora dia toa varavarana idirana amin' ny soa avy amin' ny fanekena nataon' Andriamanitra; ary izay rehetra voafora dia toa efa nanaiky hankatò ny didy rehetra nomen' Andriamanitra tamin' ny nanaovany fanekena taminy (Rom. ii. 25; iii. 1; Gal. v. 3). Ary koa, ny fora no nanavaka ny Jiosy tamin' ny firenena hafa ho olona natokana ho an' Andriamanitra.

Ary ny amin' ny *Hevitry* ny fora, dia tandindona izy, ary zavatra roa loha no notandindominy (1) Fanokanana ho an' Andriamanitra; :ary (2) Fanadiovana ny saina amam-panahy; zahao Eks. vi. 12; Lev. xix. 25; Deo. x. 16; xxx. 6; Isa. lii. Jer. iv. 4; vi. 10; Rom. ii. 25-29; Kol. ii. 11; etc. Tao amin' ny fora nisy fanolorana ny *tena* ho an' i Jehova; kanefa izany, tahaka ny tamin' ny fanatitra rehetra, dia tandindon' ny fanolorana ny fanahy; ary izany hiany no nahatanteraka ny hevitry ny fora izay nomen' Andriamanitra ho famantaran' ny fanekena efa nataony tamin' ny Jiosy.—J.S.

**FORTONATO**: izy dia anankiray tamin' ireo Kristiana telo lahy isan' ny fiangonana tao Korinto, izay sendra tao Efesosy tamin' ny nanoratan' i Paoly ny Epistily Voalohany ho an' ny Korintiana (1 Kor. xvi. 17).—P.G.P.

**FYGELO**: dia Kristiana izay niandany tamin' ny sasany avy tany Asia (Efesosy, etc.), izay tsy nifanaraka tamin' i Paoly ka nisaraka taminy (2 Tim. i. 15). Tsy hita marina na diso hevitra ny amin' ny finoana izy sy ny namany, na tsia; ary tsy fantatra na tao Roma, na tany Asia, no nisehoan ny tsi-fifanarahany tamin' i Paoly. Fygelo dia tokony ho isan' ireo izay nandao an' i Paoly tamin' izy nitady ny sakaizany hanome toky azy indrindra, zahao 2 Tim. iv. 16; fa raha tsy izany aza, angamba izy dia mpitarika ny Kristiana sasany tao Roma izay mpihatsaravelatsihy, ka lazain' i Paoly ho nanohitra azy tao (Fil. i. 15, 16).—J.S.

**FYLAKITERY**, na "soratra mifehy eo amin' ny tena" (Mat. xxiii. 5). Ny fylakitery nataon' ny Jiosy dia taratasy hoditra voavoatra tsara, ary dia misy teny efatra voasoratra eo nalaina tamin' ny Lalàn' i Mosesy. Ary izao no teny teo aminy: Eks. xiii. 2-10; Eks. xiii. 11-17; Deo. vi. 4-9, vi. 13-22. Dia nofonosina hodi-janak' omby mainty izany, ka nofehezina kofehy hoditra lava teny amin' ny sandry ankavia, dia nahodidiny tamin' ny sandriny hatramin' ny lohan' ny rantsan-tanana afovoany.

Fa tsy ny tanany hiany no nasian' ny Jiosy fylakitery, fa ny handriny koa; ary raha nanao toy izany izy, dia vata kely nisy efitra efatra no nataony, ary ny teny efatra voalaza eo ambony dia samy nosoratany mitokana tamin' ny hoditra efatra, ka nasiany anankiray tamin' isan-efitra avy. Efa-joro ilay vata,



*Fylakitery.*

ary nisy kofehy hoditra lava anankiroa, hamehezana azy eo amin' ny handrin' ny olona, dia naraviravy eny an-tratrany ny rambon' ny kofehy. Ny Fariseo, hono, nitena azy mandrakariva, fa ny olona sasany kosa nanao azy tamin' ny fotoam-pivavahana hiany. Ny vehivavy sy ny andevo tsy nanao azy; ary ny lehilahy niantomboka nanao azy, rehefa tapitra telo ambin' ny folo taona izy. Tsy natao akory tamin' ny andro Sabata ny fylakitery, satria ampy ny Sabata ho famantarana sy fampahatsiarovana

ny tenin' Andriamanitra, ka tsy nila famantarana hafa ny olona, raha izany.—A.P.P.

## G

**GALA**: zanak' i Ebeda izy, ary velona tamin' ny andron' ny Mpitsara; ary nony tsy tian' ny olon' i Sekema Abimeleka, zanak' i Gideona, izay efa nanandra-tena ho mpanjakan' i Sekema, Gala dia nampirisika azy hikomy amin' i Abimeleka. Ary tsy izany hiany, fa izy nanome hevitra azy hifidy ny taranak' i Hamora ho mpanjakany, fa tamin' ny andron' i Abrahama Hamora sy ny mpianakaviny dia tompon' ny tanána (Gen. xxxiv. 26); ary Gala angamba dia isan' ny taranak' i Hamora. Dia nanaraka azy ny olona mba hiady amin' i Abimeleka, fa rehefa nihaona izy roa tonta, Gala sy ny olona nomba azy dia resy; dia nandositra izy ka lasa nody, ary tsy misy teny milaza azy intsony; zahao Mpits. ix. 26-48.—J.S.

**GASA** (*Horohoron-tany*): ity dia anaran' ny havoana anankiray ao amin' ny tendrombohitra Efraima. Tao an-ilany avaratra nisy tanána natao hoe Timnata-sera, izay nomena ho fonenan' i Josia, ary tao no nandevenana azy koa (Jos. xxiv. 30; Mpits. ii. 9). Lazaina koa eo amin' ny 2 Sam. xxiii. 30 sy 1 Tant. xi. 32 io havoana io ho tany nihavian' i Hiday na Horay, anankiray tamin' ireo olo-mahery sy malaza izay miaramilan' i Davida.—T.R.

**GABATA**: dia teny Hebreo na Kaldeana, ary anaran' ny fitoerana anankiray teo ivelan' ny tranon' ny mpanapaka Romana tao Jerosalema. Teo no nivoahan' i Pilato mba hitsara an' i Jesosy teo anatrehan' ny Jiosy (Jao. xix. 13). Ny dikany amin' ny teny Grika dia 'Lampivato;' ary teny enti-milaza lampivato natao tamin' ny vato maro madinika, samy hafa soratra sy tarehy, izay fanaon' ny Romana tao amin' ny tranony, sy teo amin' izay nametrahana ny sezafitsarana an' ny governora sy ny mpitsara. Araka ny tenin' ny mpanoratra sasany, dia fanaon' ny governora sy ny komandy Romana ny mitondra vato voavoatra tahaka izany tao aminy, raha nitondra tafika izy. Ary izay lazain' i Jaona tokony ho lampivato tsara tarehy natao avoavo teo ivelan' ny tranon' ny mpanapaka, hipetrahany mba hitsara ny olona meloka eo anatrehan' ny vahoaka.—J.S.

**GABRIELA** (*Ilay maherin' Andriamanitra*): dia ilay anjely na iraka avy tany an-danitra izay nirahina tamin' i Daniela hilaza ny hevitry ny fahitana efa hitany, dia ny ondrilahy sy ny osilahy (Dan. viii.), ary hanambara ny amin' ny hisehoan' ny Mesia, rehefa afaka ny herinandro fito-polo (ix. 21-27). Ao amin' ny Test. Vao. Gabriela dia lazaina indray, fa izy nirahina hilaza amin' i Zakaria ny hahaterahan' i Jaona Mpanao-batisa (Lio. i. 11), ary tamin' i Maria Virijiny, hilaza ny hahaterahan' ny Mpamonjy (i. 26). Lazaina hoe 'arkanjely' Gabriela ao amin' ny bokin' ny Jiosy sy ny Kristiana, fa tsy misy teny ao amin' ny Soratra Masina milaza marimarina ny voninahiny. Nefa kosa, raha ny halehiben' ny raharaha nomena azy hatao no heverina, mbamin' ny teny nentiny hilaza ny tenany hoe: "Izaho no Gabriela, izay mijanona eo anatrehan' Andriamanitra,"—angamba tsy diso hevitra izay manao hoe fa izy nanantombom-boninahitra noho ny anjely sasany. Maro ny hevi-dravina foana ao amin' ny bokin' ny mpanoratra Jiosy milaza an' i Gabraela; ary hajain' ny Mohamedana koa izy ho "fanahin' ny marina," sady heveriny fa izy no hitana ny fandanjana hamantarana ny nataon' ny olombelona rehetra amin' ny andro farany. Ao amin' ny Soratra Masina kosa Gabriela dia miseho toa solon' ny anjely rehetra, ka manambara marimarina ny fampifaliana, izay foto-draharahany amin' ny mino; fa iraka nitondra teny soa mahafaly indrindra izy, sady "fanahy manompo," ary "mpanompo naman'" ny olon' Andriamanitra.—J.S.

**GADA** (patriarka). Fahafiton' ny zanakalahin' i Jakoba sy lahi-matoan' i Zilipa, ankizivavin' i Lea, izy ary niray tam-po tamin' i Asera (Gen. xxx. 11-13; xlvi. 16, 18). Tsy misy teny milaza azy raha mbola tanora. Ary tamin' ny nidinan' ny ankohonan' i Jakoba tany Egypta nanana zanakalahy fito izy (Gen. xlvi. 16). Voalaza ny firenen' i Gada ao amin' ny bokin' ny Nomery (ii. 14; x. 20; xiii. 15; xxvi. 3, 15). Ny rahalahan' ny zanak' i Jakoba, raha nankany Egypta izy tamin'ny voalohany, dia ny miandry omby (Gen. xlvi. 34; xlvii. 4), kanefa ny ankabiazan' ny taranak' izy roa ambin'ny folo lahy niova raharaha noho ny nitoerany ela tany Egypta, sy ny fanenjehana nanjo azy teo; ary rehefa niverina tany Kanana ny Zanak' Isiraely, diman-jato taona taorian' ny nialan' ny razany teo, dia Gada sy Robena hiany no hita mbola naharitra tamin' ny raharahan' ny fiandrasana omby. Ary raha tonga teo atsinanan' i Jordana ny Zanak' Isiraely, ka hitan' ny Gada sy Robena fa tany mety ho fiandrasana omby, dia nanatona an' i Mosesy izy ary nangataka mba hitoetra tao atsinanan' i Jordana, satria kijan' omby tsara izany. Dia nomen' i Mosesy azy izany tany izany, kanefa tsy niala tamin' ny ady mbola hataon' ny rahalahiny teo andrefan' ny ony izy, fa ny zanany madinika sy ny vadiny sy ny biby hiany no navelany tany Gileada, fa ny lehilahy nahay niady niaraka nita an' i Jordana tamin' ny firenena hafa mba hiady amin' ny olona tompon-tany tany Kanana (Nom. xxxii.). Ary rehefa resy ny Kananita, sady tafapetraka tsara tao Kanana ny Zanak' Isiraely, dia notsofin' i Josoa rano izy, ka

namboariny "ho any amin' ny lainy sy ny ombiny betsaka," tao atsinanan' i Jordana (Jos. xxii. 1-9). Ary teo izy no nanao alitara lehibe, dia taitra ny Zanak' Isiraely rahalahiny nony nahare izany, fandrao nikasa ho niala tamin' ny fanompoana an' i Jehova izy. Kanefa rehefa hitany fa efa natao ho vavolombelona hiany ilay alitara, dia nanaiky izay efa nataon' ny Gada sy ny namany, ary dia nifanaraka tsara izy roa tonta (Jos. xxii. 10, 34).

Ny lehilahy avy tamin' ny firenen' i Gada dia nahery niady sady masiaka no be herimpo: ary nisy iraika ambin' ny folo lahy avy taminy izay nanatona an' i Davida ka niray taminy, na dia nahantra aza izy ka niery tany an-efitra, ary na dia tondraka aza Jordana, sady be ny fahavalo nisakana (1 Tan. xii. 8-13). Ny ady malaza anankiray nataon' ireo dia voalaza ao amin' ny 1 Tan. v. 19, 22. Ny fahavalo nasiany tamin' izany dia ny firenena mirenireny avy tamin' ny taranak' Isimaely (zahao Gen. xxv. 31), izay nanana biby tsy hita isa, ary dia nobaboin' ny Gada izy rehetra. Jefta, anankiray tamin' ny mpitsara, dia lehilahy avy tany Gileada tamin' ny olon' i Gada (Mpits. xi. 1); ary Barzilay koa (2 Sam. xix. 31), ilay lahy antitra izay namonjy an' i Davida tamin' ny nandosirany tamin' i Absaloma; ary Elia koa (1 Mpan. xvii. 1), ilay mpaminany malaza, dia avy tamin' ny firenena Gadita.

Tamin' ny farany ny firenen' i Gada dia nentin' i Pola sy Tiglato-pilesara hankany Asyria ho babo (1 Tan. v. 26). Ary tamin' ny andron' i Jeremia ny zanak' i Amona no nonina teo amin' ny taniny (Jer. xlix. 1). —J.W.

**GADA (mpizaha)**: dia mpaminany izay niaraka tamin' i Davida tamin' izy nandositra an' i Saoly (1 Sam. xxii. 5); ary dia tsy nisaraka taminy rehefa tonga mpanjaka Davida fa nanoratra ny tantaran' ny nanjakany (1 Tan. xxix. 29). Natao hoe "mpizaha" sy "mpizahan' ny mpanjaka," dia Davida, izy; ary nirahin' Andriamanitra hankany amin' i Davida, rehefa diso izy noho ny nanisany ny vahoaka (2 Sam. xxiv. 11-19; 1 Tan. xxi. 9-19); ary izy koa no nandimby an' i Davida nandahatra ny mpihira teo amin' ny tranon' Andriamanitra (2 Tan. xxix. 25).—J.W.

**GADA (sampy)**. Ao amin' ny Isa. lxv. 11 dia voalaza ho anaran' ny sampy anankiray nivavahan' ny Jiosy tao Babylona izany, fa tsy misy teny hafa hahafantarana azy afa-tsy izy io hiany.—J.W.

**GADARA**: dia tanàna tany Perea tao andafin' i Jordana, ary isan' ny renivohitr' izany tany izany tao aloha. Tanàna mirova izy, ary niorina tao avaratry ny Tendrombohitr' i Gileada, tokony ho dimy maily atsinanan' i Jordana, ary enina maily avaratr' atsinanan' ny Ranomasin' i Galilia. Voalaza indray mandeha hiany Gadara ao amin' ny Testamenta Vaovao, dia amin' ny teny milaza ny namoahan' i Jesosy ny demonia (Mat. viii. 28); fa "Gerasa" no voalaza ao amin' ny Mar. v. 1 sy Lio. viii. 26. Tsy dia tanàna nataon' ny Jiosy angamba Gadara, ary tsy misy teny milaza azy ao amin' ny Testamenta Taloha; ary araka ny tenin' ny mpanoratra sasany, dia naorin' ny vahiny avy tany Grisia izy. Efa rava ela ny tanàna, ary tsy misy olona monina akory ao, afa-tsy mpiandry ondry vitsy foana izay mitoetra ao amin' ny fasana voalavaka amin' ny vatolampy. Fa mbola hita ny vodirindrin' ny trano maro sy ny lampivaton' ny lalambe, ary ny vodin' ny andry vato tao amban' ny lalambe. Ny anaran' ny tanàna ankehitriny dia *Um-Keis*.—J.S.

**GADRA**. Ny gadra famatorana ny olona meloka tao amin' ny Jiosy dia varahina toy ny masombola, natao teny amin' ny hatotanana sy ny kitro-kely, ary nakambana tamin' ny vako-by izy roroa (Mpits. xvi. 21; 2 Sam. iii. 34; 2 Mpan. xxv. 7; Jer. xxxix. 7). Tao amin' ny Romana ny mpifatotra dia nogadrana tamin' ny mpiambina tao an-daniny avy; zahao Asa xii. 6, 7; xxi. 33. —J.S.

**GAIO**: zahao JAONA, EPISTILY FAHAROA.

**GALATIA**: dia anaran-tany tao Asia Minora fahataloha ity teny hoe Galatia ity; ary ny tompon-tany no natao hoe Galatiana. Ary olona hafa firazanana izy ireo, fa tsy tahaka ny firenena izay nanodidina azy, koa dia tsy maintsy holazaina kely ny nihaviany sy ny toetoetrany rehetra.

Tany aloha ela ny olona tao Frantsa (izay natao hoe Galia fahizay) sy ny nosy ao andrefany no natao hoe *Kelte* na *Galate* na *Gali*, ary mandraka ankehitriny ny taranak' ireo no lazaina hoe Keltika. Koa olona sahy dia sahy ireny hatry ny tany aloha, sady tsy nety nitoetra tao amin' ny tany nahabe azy izy, fa nahery nirenireny. Talohan' i Kristy tokony ho telon-jato taona dia niely eran' i Eoropa atsimotsimo izy, ary nizotra niantsinanana koa. Nihatra tany Makedonia izy; ary ny sasany nita ny ranomasina nankany Asia Minora ka nihahaka tany be hiany. Olona nahery tan-tafika ireny Galate ireny, ka saiky tsy nisy tsy resiny ny finenena izay sendra nalehany. Koa raha hitany ny hatsaran' ny tany tao Asia Minora, dia tsy nety niala intsony izy, fa nijanona tao ka tonga fanjakana nahaleo tena. Tamin' ny voalohany ny mpanjaka rehetra tany notafihiny ka resiny sy nampandoaviny hetra. Fa tsy naharitra ela izany heriny izany, fa notafihin' ny tompon-tany kosa izy, indrindra fa ny mpanjaka tao Pergamosy, ka resiny; ary taorian' izany ny tany lavalava (tokony ho 200 maily) tao ampovoamboan' i Asia Minora hiany no azon' ireo vahiny ireo notanana ho azy. Kanefa mbola nahery niady izy, ka nony tsy nisy adin' ny tenany, dia nazana

nikarama ho miaramilan' ny Grika sy ny firenena sasany izy. Fa tamin' ny B.C. 189 dia resin' ny Romana ny Galate, saingy tsy noravany ny fanjakany. Navelany hanjaka tahaka ny fahiny hiany ny mpanjakany, kanefa nanompo ny Romana koa ireo. Ary tamin' ny B.C. 25 dia nakambana tamin' ny fanjakan' ny Romana mihitsy Galatia, ka komandy avy tany Roma no nirahiny hiandry ny tany.

Tamin' ny nahatongavan' i Paoly tany Galatia (tokony ho tamin' ny A.D. 54) ny Galatiana efa nikambana ela tamin' ny fanjakan' ny Romana. Toa telo foko ny olona, ka samy nanana ny renivohiny avy izy telo. Tavia sy Pesinosy sy Ankyra no anaran' ireo renivohitra ireo. Kanefa tsy dia Galate avokoa ny olona tratr' i Paoly tany, fa olona nifangaroharo. Mbola tsy lany ritra avokoa ny *Frygiana*, izay tompon-tany tao aloha fony tsy tonga tany ny Galate. Angamba ny olona ambanimbany dia saiky Frygiana avokoa. Maro koa ny *Grika* mponina tany, fa efa niely hatry ny tao aloha ela ny Grika; ary satria betsaka dia betsaka ny Grika tany Galatia, ny Romana dia nanao ny anaran' ny taniny hoe Galo-Grika. Fa rehefa resin' ny Romana ny Galatiana dia nikambana kokoa ny Frygiana sy ny Galate sy ny Grika, ka tonga hoatra ny firenena iray mihitsy izy; ary ny fivavahan' ny Frygiana no nianaran' izy rehetra. Koa ny olona samy hafa firazanana toy izany, izay efa nikambana ho firenena iray talohan' ny nahatongavan' i Paoly tany, no ataontsika hoe Galatiana; kanefa ny tenin-drazan' ny Galate dia mbola fiteniny hiany tamin' izany.

Ary afa-tsy ireo Galatiana ireo, dia nisy *Romana* sy *Jiosy* tany Galatia. Ny Romana mpiandry tany tsy maintsy efa maro, ary angamba nisy koa ny mpandranto sy ny mpanao taozavatra. Ary be ny Jiosy tany Galatia. Nisy Jiosy 2,000 laby, afa-tsy ny zaza amim-behivavy, izay namponenin' i Antiokosy tany Frygia; ary ny taranak' ireo dia niely be hiany tany Asia Minora. Ny avy tao amin' ny tany sasany koa nanampy azy, fa betsaka ny zavatra tao azony natao varotra, ary tsara ny vokatry ny tany. Ny fandrantoana sy ny taozavatra no fototry ny nonenan' ny Jiosy tany Galatia; kanefa na aiza na aiza nalehany dia mba nitaona ny olona hivavaka amin' Andriamanitra izy. Tokony ho efa nahazo proselytra maromaro ny Jiosy. Ny fahalalan' ny Galatiana ny tantara voalazan' ny Testamenta Taloha manamarina kely izany.

Fa manao ahoana kosa ny toe-panahin' ny Galatiana? Efa voalaza ho olona sahy ka nahery tan-tafika izy. Ny tantara nosoratan' ny Romana dia milaza izany indrindra, kanefa milaza azy ho nalaky niketraka sy niova saina koa. Loza loatra, hoy izy, ny fiezany voalohany, fa mora ketraka kosa zy raha naharitra kely ny ady. Mifanaraka indrindra amin' ny teny voasoratr' i Paoly izany (toko i. 6; v. 7). Tia zavabao koa ny Galatiana, hoy ny mpitantara. Hoy ny tenin' ny Romana: "Raha misy mpandranto na vahiny hafa sendra mandalo ao aminy, dia hazonin' ny olona izy mandrapilazany aminy ny zava-baovao rehetra." Dia tsy nahatoky ny firenena sasany ny Galatiana, satria mpiovaova sy mpivadibadika loatra izy.

Ary tsy izany hiany, fa lazain' ny mpitantara ho tia fomba tamin' ny fivavahana sy ho maizin-tsaina indrindra ny Galatiana. Mahamenatra loatra ny fivavahany. Nosimbany be hiany ny tenany (toko v. 12; ary fatratra ny herin' ny mpisoron' ny sampiny. Izany koa mampahazava ny teny sasany amin' ity epistily ity. Toa tsy nahafaly azy ny ho afaka amin' ny fahandevozany, ka nalaky nanaiky ny fampianaran' ny mpampianatra sandoka izy; kanjo zavatra nitovy tamin' izay tiany sy nahazatra azy rahateo izany. Tsotra ny Filazantsara, ka nila izay be fomba kokoa ny heviny. "Nanomboka tamin' ny Fanahy" izy, fa nitady "hahatanteraka amin' ny nofo."—G.C.

[Taoriana elan' ny andro nanoratana io teny voalaza teo io ny amin' ny Galatiana sy ny tany fonenany—dia tao anatin' ny enin-taona vao lasa izao—misy hevitra hafa efa naposak' i Professor Ramsay, lehilahy hendry izay efa nandehandeha be hiany tany Asia Minora ka nandinika tsara ny toetry ny tany sy ny teny soratan' ny olona maro tany aloha ny amin' i Galatia. Koa raha tahaka ny heviny, tamin' ny andro nahaveloman' i Paoly, malalaka ny hevitry ny teny hoe Galatia, ka tsy ilay fizaran-tany tao ampovoan' i Asia Minora hiany no voalazan' izany anarana izany, fa ny tany tao atsimony koa, dia Frygia sy Lykaonia. Koa raha nanoratra ny Epistily ho an' ny Galatiana Paoly, hoy Professor Ramsay, dia ny fiangonana tao Derbe sy Lystra sy Ikonio hiany no nanoratany azy; ary izany, hoy izy, no manazava ny teny maro ao amin' ny Epistily. Tsy eken' ny mpanoratra boky sy ny olon-kendry rehetra izany hevitra vaovao izany, nefa maro no mihevitra fa marina hiany izy.—J.S.]

**GALATIANA, Epistily ho an' ny.** Efa voalaza teo ambony izay toetry ny tany Galatia sy ny toe-panahin' ny olona tompontany; ary holazaina indray ny amin' ny Epistily voasoratra ho an' ny Galatiana.

1.—*Ny Nanoratra azy.* Tsy misy mampisalasala ny olona akory ny amin' izay nanoratra ny Epistily ho an' ny Galatiana, fa izay rehetra mandinika izany dia manaiky azy ho nosoratan' i Paoly Apostoly hiany. Ny toetry ny hevitra voalahatra sy ny teny nenti-nandahatra izany ary ny filazan' ny Kristiana rehetra hatry ny tany aloha ka mandraka ankehitriny, dia samy manamarina

an' i Paoly ho nanoratra azy. Dia tsy misy holazaina intsony amin' izany.

2.—*Ny Nandraisan' ny Galatiana ny Filazantsara.* Paoly hiany angamba no voalohany nitory an' i Kristy tany Galatia, ary izy no nanorina ny fiangonana tany. Indroa izy no tany (Asa xvi. 6; xviii. 23), kanefa fohy dia fohy ny teny eo amin' ny Asa milaza izany. Hoy ny teny iray: "Dia nandeha namaky ny tany Frygia sy Galatia izy;" ary hoy koa ny iray: "Ary rehefa nitoetra tao" (Antioka) "elaela hiany izy, dia lasa nandeha nitety ny tany Galatia sy Frygia ka nampahery ny mpianatra rehetra." Ireo hiany no *tantara* milaza ny nahatongavan' i Paoly tany. Fa misy teny eo amin' ny Epistily ho an' ny Galatiana kosa izay ahafantarantsika kely ny toetry ny olona tamin' ny nankanesan' i Paoly tany voalohany, sy tamin' ny namangiany azy taoriana kely indray.

Raha nitory tamin' ny Galatiana voalohany Paoly, toa tsy nikasa hijanona tao akory izy, fa sendra nahazo tao ny lalambe nalehany ho any amoron-dranomasina. Avy tany Derbe sy Lystra Paoly, ary izy sy Timoty namaky an' i Frygia sy Galatia vao nankany Troasy, izay niondranany antsambo hita ho any Makedonia (vakio Gal. v. 11 sy Asa xiv. 4-6, 19, 20). Fa sendra narary Paoly, ka tafajanona tany Galatia, na dia tsy nokasainy aza izany. Dia nitory tamin' ny olona tany izy, na ny Jiosy mponina na ny Jentilisa tompon-tany. Izany hiany no tokony ho hevitry ny teny hoe: "Nefa fantatrareo fa noho ny fahalemen' ny nofo no nitoriako ny filazantsara taminareo tamin' ilay voalohany" (Gal. iv. 13 sy ny teny manarakaraka). Vahiny nikasa handalo saingy azon-tsampona Paoly tamin' izany. Narary ka niseho ho olona reraka indrindra izy, kanjo nahazo nitory sy nampianatra hiany. Ary tsy tafintohina akory ny Galatiana izay avy nihaino azy. Fatratra loatra ny hafaliany nony nitorian' i Paoly ny Filazantsara izy. Nataony ho iraka avy amin' Andriamanitra tokoa Paoly. Tsy latsaka noho ny mety ho fandray anjely, na ny fandray an' i Jesosy Kristy aza, ny nankasitrahany azy. Toa feno fifaliana loatra ny fon' ny Galatiana, ka nolazalazainy ny hatsaran' ny Filazantsara, na taiza na taiza nalehany. Fatratra mihitsy ny fitiavany an' i Paoly, izay nandrenesany ny "teny soa mahafaly;" ka ny zavatra tiany indrindra sahiny nafoy homena azy: na ny masony aza dia sahiny hopotsirina. "Nihazakazaka tsara" izy (Gal. iv. 14, 15; v. 7), ary angamba nalaky niely tany Galatia ny Filazantsara. Ny anaran' ny *tanàna* nitorian' i Paoly voalohany tsy voalaza akory, ka tsy fantatra loatra na tanàna iray hiany izany, na ny tanàna rehetra izay tao am-bavalalana mankany Troasy. Tsy anarambohitra ny hoe Galatia, fa anaran-tany; ary ny epistily nampitondrain' i Paoly taminy tsy nosoratany tamin' ny fiangonana iray, fa ny fiangonana rehetra tany (i. 2). (Jereo anefa ny teny fanampin' ny teny hoe GALATIA.)

Nony niverina tany Galatia fanindroany i Paoly, dia "nampahery ny mpianatra" izy. Toa efa niova ny toetry ny olona tamin' izay; fa efa narahin' ny mpampianatra sandoka Paoly, ary ny sain' ny Galatiana efa nivadika kely. Paoly, izay nitory taminy voalohany, efa noharatsin' ny sasany, ka tokony ho nangatsiatsiaka ny nandraisan' ny olona azy tamin' ny niverenany tany. Fa nananatra azy mafy Paoly ka niala nenina tsara hampiseho aminy ny tsi-fetezan' ny fianarana vaovao, izay hitany ho efa tian' ny mpianany (i. 9; iv. 16; v. 21). Angamba nalahelo ny fon' i Paoly raha niala tany. Hitany fa olona miovaova ny Galatiana, ka tsy nahazo natoky azy loatra ny heviny.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana ny Epistily.* Mora fantatra ny anton' ny nanoratana ity Epistily ity. Ny Filazantsara izay notorin' i Paoly tamin' ny Galatiana, fony izy tany aminy voalohany, dia Filazantsara tsy niampy na inona na inona. Nitory an' i Kristy fotsiny izy. Tsy nampianatra fomba maromaro Paoly, fa nitady hampiankina ny mpianany tamin' i Kristy sy ny Fanahy Masina. Sady fatratra indrindra ny nanambarany tamin' ny Galatiana ny nahafatesan' i Kristy sy ny anton' izany. Toa raikipitia indrindra ny mpihaino, ka ny hafalian' ny olona nitoriany mainka nampahery an' i Paoly hitory aminy. Nasehony teo imasony hoatra ny zavatra natrehiny sy hita maso mihitsy ny hazo-fijalian' i Kristy, ka nitokian' ny Galatiana tsara ny Mpamonjy notoriny, ka nanomboka nanompo an' Andriamanitra tamin' ny fahafahan' ny olona entin' ny Fanahy Masina izy (iii. 1-3).

Fa nisy olon-kafa nitsangan-kampianatra ny Galatiana ny Filazantsara (tsy dia Filazatsara tokoa ny teniny, fa nohamboiny ho Filazantsara—Gal. i. 7), rehefa niala Paoly. Araka ny efa nolazaina teo (p. 284), betsaka ny Jiosy izay nonina tany Galatia, ary tokony ho nitorian' i Paoly teny ireny, fa fanaony mandrakariva ny nitory tao antsynagogan' ny Jiosy na taiza na taiza nalehany (Asa xiii. 5, 14, 43, 44; xiv. 1; xvi. 3, 13; xvii. 2, 10; xviii. 5; xix. 8; xxviii. 17; Kol. iv. 11). Koa tokony ho nisy ireo Jiosy ireo azon' i Paoly ho mpianany, nefa nanenjika ny Kristiana koa ny sasany (iii. 4); ary angamba Jiosy sy Jentilisa niharoharo ny fiangonana, kanefa ny Jentilisa no betsaka. Ary tsy izany hiany, fa raha dinihina ny teny nosoratan' i Paoly tamin' ny Galatiana (iii. 6-18; iv. 21-31), dia hita fa fantany tsara ny zavatra voalaza eo amin' ny Test. Tal. Olona nanan-kery tao amin' ny Galatiana ny Jiosy.

Koa nisy Jiosy nandimby an' i Paoly nampianatra ny olona. Isan' ny mponina tany angaha ny sasany, ary ny sasany tokony ho vahiny avy tany Jodia. Koa nanao azy ho mpino an' i Jesosy ho Mesia ireny, nefa notanany koa ny fanao tamin' ny Lalàna. Ary tsy izy samy Jiosy hiany no nataony ho tokony hitandrina ny Lalàna, fa ny Jentilisa vao nino koa. Zavatra nanahirana an' i Paoly tany amin' ny fiangonana sasany koa izany. Hoy ny fampianaran' ireny: "Raha tsy forana araka ny fanaon' i Mosesy hianareo, dia tsy azo vonjena (Asa xv. 1; Gal. ii. 3; v. 2; vi. 12). Ary ny Galatiana olona mpiovaova sady tia fomba fanao rahateo, ka dia nisy izy nalaky nanaiky ny hevitry ny mpampianatra sandoka. Fa nony niverina namangy ny fiangonana Paoly, dia nanohitra mafy izany fampianarana mampivily izany izy ka nilaza tsara ny hiafaran' izany; ary tokony ho efa nino anatra ny olona (i. 9; iv. 16; v. 21).

Fa rehefa lasa indray izy, dia mainka nihaloza sy nihasahy ny mpampianatra sandoka. Asa na niampy olona vao tany Jerosalema izy, na nanao ahoana. Koa nampikotraniny sy nampitabatabainy indrindra ny fiangonana. Paoly, izay efa nanohitra azy, no noharatsiny ho tsy isan' ny Apostoly marina sy ho mpihatsaravelatsihy foana (i. 10, 11; v. 11; vi. 17); ary notaominy mafy dia mafy ny Galatiana hanaiky hoforana. Tsy dia olona marina anefa ireo, na olona avy namonjy ny Galatiana noho ny fitiavany azy, fa hafahafa mihitsy ny toetrany. Ta-hahazo laza sy dera ho an' ny tenany izy, ka dia fatratra ny nafitsony ny Jentilisa mbola kely fahalalana (iv. 17, 18); ary koa, te-hiaro ny tenany tsy henjehin' ny Jiosy tsy nino izy (vi. 12): niseho ho nazoto nitaona olona hanaraka ny Lalàna izy hitokian' ny Jiosy sasany azy.

Koanefa maro ny Galatiana no nanaraka ny hevitra nasehon' ireo mpampianatra sandoka ireo. Voafitaka ny sainy; hoatra ilay olona tsy nandinika iny izy; voasakana tsy handroso tsara intsony izy; nisy nanaiky ny hoforana; ny fotoam-panasana tamin' ny Lalàn' i Mosesy notandremany fatratra; dia nifindra niala tamin' ny Filazantsara izy. (Vakio toko i. 6; iii. 1; iv. 10; v. 7.) Efa navotana ho afaka tamin' ny foto-pianaran' izao tontolo izao izy, ka natsangan-ko zanaka, kanjo misisika ho ao ambanin' ny Lalàna indray izy ka nitady ho azon' ny fahandevozana.

Ary ren' i Paoly ny toetrany. Efa hitany rahateo fa tsy tsara ny sasany; ary nony nahare ny nivilian' ny maro sy ny fikotrankotranan' ny fiangonana, dia nanoratra ity epistily ity izy hamaliany ny fanaratsian' ny mpampianatra sandoka azy, sy hananarany ny Galatiana tsy hahafoy ny Filazantsara hino izay hevitra mandrava sy mahafoana ny anton' ny nahafatesan' i Kristy.

4.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Tsy azo lazaina marina ny tany sy ny taona nanoratan' i Paoly ny Epistily ho an' ny Galatiana. Fa mizara roa ny hevitry ny mpandinika izany. Ny ankabiazan' ny olona mihevitra fa tany Efesosy Paoly raha nanoratra azy. Nitoetra tany Efesosy telo taona izy (Asa xx. 31) nanarakaraka ilay nankanesany tany Galatia fanindroany (Asa xviii. 23). Koa raha mbola tany Efesosy izy, hoy ny hevitry ny olona, dia nahare ny toetry ny Galatiana angamba izy, dia nampitondra ity Epistily ity taminy. Ary ny teny eo amin' ny Gal. i. 6 no anton' ny iheveran' ny olona izany. Hoy ny teny eo: "Gaga aho, raha mifindra faingana toy izao hianareo." Raha taoriana elan' ny namangian' i Paoly azy no vao nanoratany taminy, tokony tsy ho nanao ilay teny hoe "*faingana toy izao*" izy, hoy ny olona.

Fa na dia hevitry ny olona maro aza izany, asa na azo terena tahaka izany ny teny hoe "faingana." Raha marina anefa ny heviny, dia tokony ho tamin' ny A.D. 54-57 no nanoratan' i Paoly ity epistily ity.

Fa misy kosa ny sasany mihevitra fa taorian' izany no nanoratan' i Paoly azy, dia tamin' izy efa tonga tany Makedonia, na tany Korinto, nanarakaraka ny nialany tao Efesosy. Ary ny fototry ny anaovany izany dia miankina amin' ny fitovitovian' ny Epistily ho an' ny Romana sy ny Epistily ho an' ny Galatiana. Ny hevitra voalahatra sy ny fomban-teny koa dia samy mitovy be hiany. Ampitahao izao teny izao:—

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| Gal. | iii. | 6 | sy | Rom. | iv. | 3. |
| ,, | ,, | 7 | ,, | ,, | ,, | 10, 11. |
| ,, | ,, | 8 | ,, | ,, | ,, | 17, 18. |
| ,, | ,, | 9 | ,, | ,, | ,, | 23. |
| ,, | ,, | 10 | ,, | ,, | ,, | 15. |
| ,, | ,, | 11 | ,, | ,, | iii. | 21; i. 17. |
| ,, | ,, | 12 | ,, | ,, | x. | 5. |
| ,, | ,, | 15-18 | ,, | ,, | iv. | 13, 14, 16. |
| ,, | ,, | 22 | ,, | ,, | xi. | 32. |
| ,, | ,, | 27 | ,, | ,, | vi. | 3; xiii. 14. |
| ,, | ,, | 29 | ,, | ,, | ix. | 8. |
| Gal. | iv. | 5-7 | ,, | ,, | viii. | 14-17. |
| ,, | ii. | 19 | ,, | ,, | vii. | 4. |
| ,, | ,, | 20 | ,, | ,, | vi. | 6, 8, 11. |
| ,, | iv. | 23, 28 | ,, | ,, | ix. | 7, 8. |
| ,, | v. | 14 | ,, | ,, | xiii. | 8-10. |
| ,, | ,, | 16 | ,, | ,, | viii. | 4. |
| ,, | ,, | 17 | ,, | ,, | vii. | 23, 25. |
| ,, | vi. | 2 | ,, | ,, | xv. | 1. |

Mahagaga tokoa ny ifanahafan' izy roroa. Ny ho an' ny Romana no lavalava sy voalahadahatra kokoa, kanefa tokony tsy ho ela ny andro tao anelanelan' ny nanoratan' i Paoly azy, hoy ny sasany. Ny Epistily ho an' ny Galatiana, hoy izy, no hoatra ny kope voalohany, sady nangorakoraka loatra ny fon' i Paoly raha nihevitra ny nivadihan' ny mpianany; fa ny Epistily ho an' ny

Romana dia teny nanitatra sy nandahatra kokoa ilay voalohany. Zavatra saro-pantarina mihitsy izay tokony ho marina, kanefa toa ity hevitra farany ity no misimisy kokoa.

5.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

| | | | |
|---|---|---|---|
| Gal. ii. | 16 | ........ | Sal. cxliii. 2. |
| ,, iii. | 6 | ........ | Gen. xv. 6. |
| ,, ,, | 8 | ........ | ,, xii. 3. |
| ,, ,, | 10 | ........ | Deo. xxvii. 26. |
| ,, ,, | 11 | ........ | Hab. ii. 4. |
| ,, ,, | 12 | ........ | Lev. xviii. 5. |
| ,, ,, | 13 | ........ | Deo. xxi. 23. |
| ,, ,, | 16 | ........ | Gen. xiii. 15. |
| ,, iv. | 22 | ........ | ,, xvi. 15. |
| ,, ,, | 22 | ........ | ,, xxi. 2. |
| ,, ,, | 27 | ........ | Isa. liv. 1. |
| ,, ,, | 30 | ........ | Gen. xxi. 10, 12. |
| ,, v. | 14 | ........ | Lev. xiv. 18. |

6.—*Fizarana ny teny.* Azo zaraina telo ny zavatra voalazan' ny epistily, dia toy izao :—

(1) Paoly manamarina ny fiantsoan' Andriamanitra azy ho Apostoly ; i.—ii. Amin' izany dia miarahaba ny fiangonana Paoly, ka milaza fa tsy nirahin' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy izy hitory ny Filazantsara, fa nirahin' i Jesosy Kristy hiany, ka tsy ambanin' ny Apostoly sasany akory izy. Raha vita izany, dia lazainy fa ny Filazantsara izay toriny dia sahala amin' ny Filazantsara notorin' ny Roa ambin' ny folo lahy, ary lazainy koa fa ny fanaony mifanaraka amin' ny fampianarany.

(2) Paoly milaza fa tsy misy fahamarinana avy amin' ny Lalàna, fa amin' ny finoana ; iii.—iv. Amin' izany Paoly milaza fa ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Abrahama no mancho fa ny fahamarinana dia avy amin' ny finoana, fa tsy avy amin' ny asan' ny Lalàna, ary milaza koa fa ny Lalàn' i Mosesy no mancho izany, fa ny Lalàna tsy nahafoana ny teny fikasana, fa nitondra ny olona ho amin' i Kristy. Raha vita izany, dia manao fanoharana izy hilaza ny toetry ny Jiosy teo ambanin' ny Lalàna, sy ny toetry ny Kristiana ambanin' ny Filazantsara.

(3) Paoly mananatra ny Galatiana mba tsy hatoky ny asan' ny Lalàna, fa hihazona mafy ny fahafahan'ny Filazantsara ; v. —vi. Amin' izany izy mancho ny fahadalan' ny olona izay miala amin' ny Filazantsara sy matoky ny asan' ny Lalàna, dia mananatra ny Kristiana hitondra tena tsara, sy handeha araka ny Fanahy ; ary misy teny milaza ny asan' ny nofo izay tsy mety hatao, ary ny vokatry ny Fanahy izay tokony hotadiavintsika rehetra. (Zahao koa *Hoviteny ny amin' ny Epistily ho an' ny Galatiana* ; pp. xi.—xii.).—G.C.

**GALEDA** : dia anarana nomen' i Jakoba ilay antontam-bato izay nataon' izy sy Labana teo amin' ny tendrombohitra Gileada ho vavolombelon' ny fanekena efa nataon' izy mianaka. Teny Hebreo ny hoe Galeda, ary ny heviny dia "antontam-bato vavolombelona ;" zahao Gen. xxxi. 47, 48. —J.S.

**GALILIA.** Ao amin' ny Testamenta Taloha ny hoe 'Galilia' dia anarana nomena ny tany kely hiany nanodidina an' i Kadesi-Naftaly (fa 'fihodidinana' no hevitry ny teny), izay niorenan' ireo tanàna roa-polo nomen' i Solomona tamin' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, ho valin' ny raharaha nataon' ny mpanompon' i Hirama, raha nijinja hazo tany Lebanona izy sy nitondra azy ho any Jopa (1 Mpan. ix. 11). Hita eo amin' ny bokin' i Josoa voalohany ny hoe 'Galilia,' fa Kadesy no lazainy ho "any Galilia any amin' ny tany havoan' i Nafitaly" (xx. 7). Ary io teny io sy ny teny ao amin' ny 2 Mpan. xv. 29 no ahitantsika fa tao aloha ny faritr' i Galilia tsy mba nihoatra noho ny zara-tanin' ny Naftaly, dia ny fizarany ao avaratra hiany ; zahao koa Jos. xxi. 32. Elaela taorian' ny niakaran' ny Zanak' Isiraely tany Palestina dia tsy mbola azony io Galilia any Naftaly io, fa mbola notanan' ny Kananita tompon-tany hiany izy, fa tao antendrombohitra ny tananany. Koa amin' izany, satria tsy ny Isiraelita, fa ny Kananita hiany, no nonina tao, dia tamin' ny andron' Isaia aza dia natao hoe "Galilia, tanin' ny Jentilisa" (Isa. viii. 23 ; Mat. iv. 15, 16). Ary manaraka izany toa nihamaro be ireo Jentilisa, koa tamin' ny Fahababoana dia izy hiany no tompon' ny tany ; ary dia nifindra tao amin' ny tany manodidina koa izy, ary ny anaran' ny tany kely nonenany tao aloha tonga anaran' ny tany malalaka tao aoriana.

Tamin' ny andro nahaterahan' i Kristy, Palestina dia nozaraina ho telo toko, dia Jodia sy Samaria ary Galilia (Asa ix. 31 ; Lio. xvii. 11). Ary Galilia dia ny fizarana any avaratra avokoa, dia ny tany nomena ny Isakara sy Zebolona sy Asera ary Naftaly. Ny fari-tany tao andrefana dia ilay tany lemaka etỳ amoron-dranomasina izay nonenan' ny Foinikana [FOINIKA]. Ny faritra tao atsimo dia hatrany Karmela miantsinanana, manaraka ny tendrombohitr' i Samaria hatrany Gilboa, dia midina ny lohasahan' i Jezirela, dia mandalo an' i Skytopolisy hatramin' i Jordana. Ny ony Jordana sy ny Farihin' i Genesareta ary Jordana ambony hatramin' ny iandohany any Dana, no faritr' i Galilia tao atsinanana. Ny faritra avaratra tsy mba fantatra marina, nefa angamba hatrany Dana miankandrefana mananky ny tendrombohitra ka hatramin' ny tany lemaka an' ny Foinikana no izy. Koa Galilia tamin' ny andron' ny Tompontsika dia tokony ho dimam-polo maily ny halavany mianavaratra sy mianatsimo, ary dimy amby roa-polo maily ny halehibeny miantsinanana sy miankandrefana. Zarai-

na ho roa koa izy, dia Galilia Ambony na "Galilia tamin' ny Jentilisa," sy Galilia Ambany. *Galilia Ambony* dia tany be tendrombohitra; nefa maro ny lohasaha mahavokatra midina miankandrefana hatramin' ny ranomasina; ary ireo mbola malaza noho ny hazo oliva betsaka maniry ao; zahao Deo. xxxiii. 24. Ary ny ilan' ny tendrombohitra ao atsimo dia mahafinaritra sady be ala, ary tsara tokoa ny ahitra. Kaperinaomy sy Safeda no tanàna lehibe tany Galilia Ambony. Tany *Galilia Ambony* kosa ny tany lemaka Esdraelona mbamin' ny sampany, ary ny tany havoana ao avarany hatramin' ny vodin' ny tendrombohitra. Koa dia isan' ny tany mahafinaritra sy mahavokatra indrindra any Palestina Galilia Ambany. Mahagaga ny habetsahany sy ny hatsaran' ny vonin-kazo any Galilia, ary betsaka koa ny vorona tsara feo hita sy re any. Ny tanàna lehibe tany Galilia Ambany dia Tiberiasy sy Tarikea, tao atsimon' ny Farihin' i Genesareta, ary Seforisa. Fa izay lazaina matetika ao amin' ny Test. Vao. kosa dia Nazareta sy Kana ary Tiberiasy.

Ny Jiosy izay nonina tany Galilia dia nentin-ko babo ho any Asyria; nefa maro izy no niverina niaraka tamin' ny rahalahiny avy tany Joda tamin' ny nanjakan' i Koresy. Betsaka dia betsaka ny vahoaka tany Galilia tamin' ny andron' ny Tompontsika; ary na dia Jiosy aza ny ankabiazany, nisy betsaka koa avy tamin' ny firenena hafa; ary izany, mbamin' ny nihavanany tamin' ny Grika sy ny Foinikana, dia nisakana azy mba tsy hirehareha loatra sy hanevateva ny firenena hafa, tahaka izay nataon' ny Jiosy tany Jodia. Koa satria tsy mba saro-pady loatra ny olon' i Galilia, ary tsy nitandrina ny fomba fanao madinidinika izy, dia nokizahin' ny Jiosy tany atsimo, ary ny hoe 'Galiliana' dia toa teny fanaratsiana nentina milaza azy; zahao Mat. xxvi. 73; Jao. vii. 52. Nefa kosa olona sahisahy sady tia tany sy fivavahana tokoa izy; ary tamin' ny niakaran' ny Romana, tsy nisy olona niady fatratra sy nisakana ny Romana ela tahaka ny Galiliana. Tamin' ny andron' i Kristy Galilia dia tany be olona indrindra any Palestina; fa raha toy ny tenin' i Josefosy, dia nisy mihoatra noho ny tanàna 200 tany, ary tamin' ny kely indrindra amin' ireo tanàna ireo, dia tsy latsaka noho 15,000, hono, ny isan' ny mponina.

Ary Galilia dia ny tany izay nitoeran' i Jesosy Tompo indrindra sady nanaovany ny ankabiazan' ny asany mahagaga ary ny fampianarany. Nazareta ary Galilia no nonenany 30 taona, fony mbola tsy nandehandeha nitory teny Izy. Kapernaomy no natao hoe "tanànany" (Mat. iv. 13; ix. 1). Tany Galilia no nisehoany koa rehefa tafatsangana tamin' ny maty Izy. Tany Galilia no nihainoan' ny olona Azy amim-pitiaviana, ary marobe ny vahoaka nanaraka Azy. Nitety ny tanàna sy ny vohitra rehetra Izy (Mat. iv. 23; ix. 35); ary ny zavatra rehetra hitan' ny masony isan-andro tany Galilia no nentin' i Jesosy nanaovany fanoharana na fanazavana hahatsotra sy hahamora ny fampianarany. Ary ny olona tany Galilia dia tsy be fiavonavonana loatra tahaka ny Fariseo sy ny mpanora-dalàna tao Jerosalema, ka dia maro no nanaiky an' i Jesosy, ary saiky ny Apostoliny rehetra dia avy tany Galilia (Asai. 11).

Rehefa rava Jerosalema sy voaely ny Jiosy, Galilia dia mbola nitoeran' ny mpampianatra sy ny Raby maro; niangona tao Tiberiasy ny Synedriona, ary hatramin' ny sentory fahenina (A.D. 500) ny ankamaroan' ny olonkendry tamin' ny Jiosy dia mbola nonina tany Galilia. Maro ny synagoga lehibe sy tsara rafitra nataony, ary ny ravan' ireo mbola hita ao amin' ny tanàna maro. Fa ankehitriny kosa simba ny tany; ratsy loatra ny fanjakana ary ravan' ny Arabo avy any atsinanana, araka izay efa nataon' ny razany hatramin' ny 3000 taona izay.—J.S.

**GALILIA, Ranomasin' i** (Mat. iv. 18; Mar. vii. 31); natao hoe koa "Ranomasin' i Tiberiasy" (Jao. vi. 1). sy "Farihin' i Genesareta" izy (Lio. v. 1): fa amin' ny Test. Tal. kosa anarana hafa no omena azy, dia "Ranomasin' i Kinereta" (Nom. xxxiv. 11; Jos. xii. 3). Voalaza intelo monja ao amin' ny Test. Tal. io farihy io, fa matetika kosa ao amin' ny Test. Vao. Ary tokony hotsarovana fa tsy mba ranomasina tsy akory izy, fa farihy kely misy rano mamy hiany izay tsara tokoa ho fisotro. Boribory somary lavalava mianavaratra sy mianatsimo ny Farihin' i Genesareta; ny halavany dia $12\frac{1}{2}$ maily, ary ny halehibeny $6\frac{1}{2}$ maily, dia mitovitovy amin' ny atodi-akoho ny bikany, ary ny tendrony lehibe any avaratra. Ny ranony dia avy amin' ny onin' i Jordana, izay miditra ao amin' ny avaratra, ary mivoaka indray ao atsimony. Fa izay mahalaza ny farihy indrindra dia ny halalinany ambanin' ny ranomasina, fa 650 fita ambanin' ny ranon' ny Mediteraneana izy. Ka avy amin' izany dia mafana indrindra ny tany manodidina azy amin' ny fahavaratra; ary ny zava-maniry ao sy ny *climate* (toetry ny andro sy ny taona) dia sahalahala amin' ny an' ny tany mafana (tropika). Kanefa tsy mba misy mahagaga na mahafinaritra loatra amin' ny tarehin' ny tany manodidina ny Farihin' i Genesareta, tahaka izay hita amin' ny farihy sasany any Eropa; fa boribory tsotsotra, fa tsy miolikolika ny moron-drano, ka tsy misy vodivona avo mandroso amin' ny rano, na rano (bay) mitsopaka amin' ny tany. Nefa kosa raha mena ny masoandro ka efa hilentika, dia mahafinaritra hiany ny tarehin' ny tany sy ny rano ary ny tendrombohitra manodidina azy, raha azon' ny fahazavana. Avo ny tendrombohi-

tra, nefa marin-tampona ao atsinanan' ny farihy, ary any avaratra dia hita Hermona, sady avo no kitsoloha, voasaron' ny orampanala mandritra ny taona. Fa izay mampieritreritra ny mpandehandeha ankehitriny dia ny tsy fisian' olona loatra amin' ny tany manodidina ny Farihin' i Genesareta. Fa efa rava ny tanàna, ary vitsy foana ny mponina sisa. Fa tamin' ny andron' ny Tompontsika kosa hafa mihitsy izy: tany be olona indrindra ny tany manodidina azy; *sivy* ny tanàna lehibe tao amoron' ny farihy, dia Kapernomy, Betsaida, Korazina, Tiberiasy, Magdala, Dalmanota, Gergesa, Tarikea, ary Seforisa, afa-tsy ny vohitra madinidinika; ary maro ny sambon' ny mpaka hazan-drano nifamoivoy teo ambonin' ny rano; nisy koa sambo-mpiady maro; ary niady mafy tan-tsambo ny Romana sy ny Jiosy taloha kelin' ny naudravana an' i Jerosalema. Fa ankehitriny kosa, hoy ny mpandehandeha, dia iray monja sady ratsiratsy ny lakana kely eo amin' ny farihy.

Fa na dia izany aza, mandra-pahatapitr' izao tontolo izao, tsy maintsy mampieritreritra ny Kristiana ny mijery ny Farihin' i Genesareta. Fa Jesosy Tompo namaky azy matetika; teo Izy nitsangantsangana tambonin' ny rano tahaka ny mandia tany maina; teo Izy nampitsahatra ny rivotra mahery tamin' ny teniny; teo Izy nampahazo ny mpianany hazandrano betsaka indroa; teo amorony Izy niantso ny Apostoly sy nampitombo ny mofo hahavoky ny olona maro sy nampianatra ny vahoaka ary nanao fahagagana; ny tanàna teo amoron' ny farihy no fonenany, ary teo Izy nanao ny ankabiazan' ny asany mahagaga sy nitory ny fanjakan' Andriamanitra ary nanoro ny lalam-pamonjena. Afa-tsy Jerosalema hiany, tsy misy tany na aiza na aiza ambanin' ny lanitra izay azo atao hoe 'tany masina' tahaka ny tany manodidina ny Ranomason' i Galilia, dia ny Farihin' i Genesareta.—J.S.

**GALIMA**: dia anaran' ny tanàna anankiray ao amin' ny anjara-tanin' ny Benjamina. Lazaina ao amin' ny 1 Sam. xxv. 44 izy; ary ny teny nosoratan' Isaia (x. 30) milaza azy ho isan' ny tanàna taitra noho ny niakaran' ny miaramilan' i Sankeriba; ka dia tao anelanelan' i Gibea sy Laisy, na dia tsy fantatra marina aza ankehitriny, izay niorenany; ary angamba vohitra kely na tranofiarovana hiany izy.—T.R.

**GALIO**, na Junius Annæus Gallio, dia *proconsul* na mpanapaka tany Akaia tamin' ny nanjakan' i Klaodio, A.D. 53. Rahalahin' i Seneka, ilay olon-kendry malaza tao amin' ny Romana, izy, ary lehilahy izay tian' ny olona rehetra noho ny hatsarampanahiny. Raha toy ny tenin' ny mpanoratra sasany, Galio dia novonoin' i Nero mpanjaka. Tany Korinto Galio tamin' ny nitoeran' i Paoly tao, ary tsy nety hoteren' ny Jiosy hanenjika ny Apostoly (Asa xviii. 12-17); fa fantany fa ny mpanapaka tsy manan-draharaha amin' ny fivavahana, na ny manery olona hivavaka, na ny manenjika azy, satria tsy mivavaka izy. Fa hoy Galio tamin' ny Jiosy: "Raha misy heloka na zavatra ratsy natao, dia mety raha mandefitra aminareo aho;" izany hoe, fa marina raha ny mpanapaka no mitsara izay diso amin' ny lalàm-panjakana, fa izany no anton' ny anendrena ny mpanapaka; "fa raha ady hevitra sy anarana ary ny lalànareo kosa," hoy Galio, "dia ataovinareo izany; fa izaho tsy te-hitsara izany raharaha izany;" izany hoe, fa tsy mba raharahany ny mitsara ny manameloka olona noho izay inoany, na tsy inoany.—J.S.

**GAMALIELA** (*Fanomezan' Andriamanitra*): dia ilay Jiosy sady Fariseo no Raby malaza izay nampianatra an' i Paoly Apostoly (Asa xxii. 3). Zanak' i Simona izy sy zafin' i Milela ary andriandahy avy tamin' ny taranak' i Davida. Tamin' ny taona A.D. 30 Gamaliela nofidina ho lohan' ny Synedriona, dia angamba teraka talohan' ny taona nahaterahan' i Jesosy Kristy izy. Vitsy hiany ny teny voasoratr' i Gamaliela izay efa notehirizina mandraka ankehitriny, kanefa ireo no ahitantsika fa lehilahy nanan-tsaina tokoa izy sady tia boky sy fahendrena; lehilahy namindra-fo koa izy, ary na dia Fariseo aza, dia nalalaka ny heviny ny amin' ny fitandremana ny Lalàna, sady tsy nety nanenjika izay tsy niray hevitra taminy. Ny toetry ny sainy sy ny halalahan' ny heviny dia hita amin' ny fitiavany ny bokin' ny Grika; fa Paoly, izay isan' ny mpianany, naka teny avy amin' ny soratry ny Grika; zahao Asa xvii. 28. 28; 1 Kor. xv. 33; Tit. i. 12. Ary hita koa izany amin' ny lalàna nataon' i Gamaliela ny amin' ny fitandremana ny Sabata, sy ny soa tokony hazehon' ny Jiosy tamin' ny Jentilisa; ary hitantsika koa fa izy tsy nety nanaiky ny nanenjehan' ny mpisoronabe ny Apostoly, fa nanome saina fa tokony havela izy, sao hanohitra an' Andriamanitra izay hanohitra azy (Asa v. 34-40). Maty tamin' ny taona A.D. 50 Gamaliela, ary araka ny tenin' ny mpanoratra sasany, dia isan' ny mpianatr' i Jesosy izy, nefa mangingina, talohan' ny nahafatesany; kanefa ataon' ny mpanoratra rehetra ankehitriny fa angano foana izany. Gamaliela no voalohany izay natao hoe *Rabban*, izany hoe, 'mpampianatray;' ary izany no anaram-boninahitra nomena ny olona rehetra izay lohan' ny Synedriona tao aoriana izany andro izany.—J.S.

**GAREBA** (*Mpanaratsy*): dia ny anankiray tamin' ireo olo-mahery sy malaza telopolo lahy izay mpanompon' i Davida (2 Sam. xxiii. 38; 1 Tan. xi. 40). Natao hoe "Jitrita" izy, izany hoe, olona avy tany Jatira.—J.S.

**GATA** (*Famiazam-boaloboka*): dia anankiry-

ray tamin' ny tanàna dimy izay renivohitry ny Filistina (Jos. xiii. 3); ary lazain' i Josoa ho isan' ny tanàna mbola nahitana ny olona vaventy, zanak' i Anaka (xi. 22), fa Goliata, ilay mpihantsy ady ho an' ny Filistina, dia olon' i Gata, sady taranaky ny Anakita (1 Sam. xvii. 18; zahao koa 2 xxi. 20-22). Gata no nitondrana ny Fiaran' i Jehova, rehefa lasan' ny Filistiana izy (1 Sam. v. 8, 9); tao koa no nandosiran' i Davida mba ho afaka amin' ny hatezeran' i Saoly, ary tao Gata izy nody ho very saina (xxi. 10). Tao aorian' izany indray, Davida nankany Gata fanindroany, ka noraisin' i Akisa mpanjaka sy ny vahoany, sady nasiany soa izy (xxvii.); ary hatramin' izany nisy olona maromaro avy tany Gata izay nanaraka an' i Davida, sady fatratra ny fitiavany azy (2 Sam. vi. 10; xv. 18-22, etc.). Raha vao nanjaka Davida dia nahazo an' i Gata izy, kanefa toa lasan' ny Filistina indray ny tanàna (1 Mpan. ii. 39; 1 Tan. xviii. 1); ary niadiana mafy izy tamin' ny nanjakan' i Davida sy Solomona ary Rehoboama (2 Sam. xxi. 20). Tamin' ny nanjakan' i Joasy, B.C. 836, Gata dia lasan' i Hazaela, mpanjakan' i Syria; ary raha vao nanjaka Ozia, ny manda sy ny fiarovan' ny tanàna noravan' ny Isiraelita, mbamin' ny tanàna hafa tany Filistia (2 Tan. xxvi. 1-7). Toa rava ny tanàna tamin' ny andro nanoratan' i Amosa (vi. 2), ary tsy misy teny hafa nilaza azy taorian' izany, afa-tsy Mika i. 10; fa tsy mba nataon' ny mpaminany faramparany ho isan' ny tanànan' ny Filistiana izy; zahao Zef. ii. 4; Zak. ix. 5, 6. Raha toy ny hevitry ny mpandehandeha sasany, Gata dia naörina tao an-tampon' ny havoana anankiray, izay atao hoe *Tell es-Safieh*: fito maily andrefan' i Betisemesy somary atsimo izy, ary ao anilan' ny tany havoan' i Joda. Somary hantsana ny ilan' ny havoana, ary tokony ho 200 fita ny hahavony ambonin' ny tany lemaka; koa nony nirova ny tanàna, dia mafy tokoa izy, sady fisakanana ny fahavalo sendra ta-hankany Filistia avy tany atsinanana. Betsaka ny vato mbola hita ao, izay sisan' ny tanàna tao aloha, ary maro ny lavaka famorian-drano efa nohadina amin' ny vatolampy (vato sokay).—J.S.

**GATA-HEFERA** (Jos. xix. 18): dia tanàna ao amin' ny fari-tanin' ny Zebolona avaratr' atsinanana. Tanàna nahabe an' i Jona mpaminany izy (2 Mpan. xiv. 25); ary ny fasan' i Jona mbola hita ao, hono. *Meshaad* no anaran' ny tanàna ankehitriny, ary telo maily avaratr' atsinanan' i Nazareta izy.—J.S.

**GATA-RIMONA**: dia tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Dana, izay nomena ny Levita (Jos. xix. 45; xxi. 24: 1 Tan. vi. 69); tao amin' ny tany lemaky ny Filistiana izy, ary tsy lavitra an' i Jopa. Mbola tsy hita izay niorenany, fa tokony ho tao am-bodin' ny tendrombohitra ao atsinanan' i Ramleh izy.

**Gata-rimona** (2): dia tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny antsasaky ny Manase, izay nonina tao an-dafin' i Jordana, ary nomena ny Levita (Jos. xxi. 25).—J.S.

**GAZA**: dia isan' ny tanàna ela indrindra any Palestina, ary anankiray tamin' ny tanàna dimy izay renivohitry ny Filistina, sady fiarovany indrindra. Miorina ao amin' ny tany lemaka be fasika Gaza, ary lavitry ny ranomasina tokony ho telo maily, ao amin' ny sisin' ny Tany Masina any atsimo. Talohan' ny andron' i Abrahama aza Gaza dia tanàna lehibe (Gen. x. 19), ary ny tompon-tany voalohany tao dia ny Avita, izay noroahin' ny Kafitorita sy ny Filistina (Deo. ii. 23; Jos. xiii. 2, 3). Efa lasan' ny Filistina ela hiany ny tanàna talohan' ny nankanesan' i Abrahama tany Kanana; ary hatramin' ny voalohany dia isan' ny tanàna fiarovana mafy indrindra izy, fa teo amin' ny lalana hiakarana any Palestina avy any Egypta. Gaza no faritry ny tany lasan' i Josoa tao atsimo, nefa tsy hita marina na lasany tokoa Gaza, na tsia (Jos. xi. 22). Tao amin' ny zara-tanin' ny Joda izy, sady noreseny (Jos. xv. 47; Mpits. i. 18), nefa tsy mba notanany ela, fa lasan' ny Filistina indray (Mpit. iii. 3; xiii. 1, etc.) Gaza no lazaina matetika ao amin'ny tantaran' i Samsona, fa nony nohidiana tao izy, dia "noraisiny ny vavahadin' ny tanàna mbamin' ny tolana roa, dia nongotany izy mbamin' ny hidiny, ka nataony teny antsorony, dia nentiny ho any an-tampon' ny tendrombohitra" akaikin' ny tanàna (Mpits. xvi. 3). Nentina tao Gaza koa Samsona, rehefa voafitak' i Delila izy sy natolony tamin' ny Filistina fahavalony; ary tao koa no nahafatesany sy namonoany olona maro be, rehefa noravany ny trano niangonan' ny Filistina (xvi. 21-30. Gaza dia nolazain' ny mpaminany matetika amin' ny teny milaza ny handravana ny tananan' ny Filistina; zahao Jer. xlvii. 5; Amo. i. 7; Zak. ix. 5.

Ny hamafin' i Gaza dia hita tamin' ny nanaovan' i Aleksandro Lehibe fahirano tao, fa dimy volana no laniny vao afany ny tanàna; ary tamin' ny andro be ady manaraka izany dia natao fahirano matetika izy, ary noravana indroa, nefa naörina indray. Voalaza indray mandeha hiany ao amin' ny Test. Vao. Gaza, dia Asa viii. 26; ary tamin' ny taona A.D. 634, dia lasan' ny Mohamedana izy. Mbola tanàna lehibe Gaza, fa ny isan' ny mponina ao dia 15,000; ary *Ghuzzeh* no anarany ankehitriny. Ratsiratsy hiany ny ankabiazan' ny trano, fa betsaka ny vodi-rindrina sy vato voapaika ary tapaky ny andry vato mbola hita, izay vavolombelon' ny hatsaran' ny tanàna tao aloha. Ny tany manodidina azy dia mahavokatra indrindra; ary betsaka ny hazo oliva ao avaratry ny tanàna.—J.S.

**GAZELA**. Enina na fito ny spesia na karazan' ny biby voalazan' ny Soratra Masina

izay antsoina amin' io anarana io; ao anatin' ny genera *Antilope*, na *Gazella*, izy rehetra, ary isan' ny biby tsara tarehy sady faingampandeha indrindra izy. Malemy fanahy sady bari-maso izy ary manan-tandroka sy mivaky kitro, ary ny hahavony dia hatramin' ny roa dia ka hatramin' ny mamakitratra mahery kely. Mandeha andiany maro ny gazela ary hazaina hohanina (Isa. xiii. 14; Oha. vi. 5), fa isan' ny biby madio araka ny Lalàn' i Mosesy izy (Deo. xii. 15-22); ary ny hafainganany, raha enjehina, mbamin' ny hatsaran-tarehiny dia voalazan' ireto teny ireto:—2 Sam. ii. 18; 1 Tan. xii. 8; Ton. ii. 9-17; viii. 14. Mitoetra any Egypta sy Barbary ary Syria ny gazela; ary ny anarany amin' ny teny Hebreo hoe *tabitha*, ary amin' ny teny Grika hoe *dorkas*, dia natao anaram-behivavy tao amin' ny Jiosy (Asa ix. 36).—J.S.

**GEBA**: dia tanàna eo an-tampon' ny havoana anankiray ao amin' ny zara-tanin' ny Benjamina, tokony ho enina maily any avaratr' i Jerosalema. Nomena ny mpisorona izy (Jos. xviii. 24), nefa tanànan' ny Filistina ela hiany; fa tamin' ny nanjakan' i Saoly, Jonatana zanany nahafaka azy (1 Sam. xiii. 3; xiv. 1-23). Ary mahagaga ny fahasahian' i Jonatana sy ny fahatokiany an' i Jehova, fa izy sy ny dekany anankiray monja no nananika ny hantsana, izay fiakarana amin' ny tanàna, ary namely ny Filistina. Tanàna tao amin' ny fari-tanin' ny Joda avaratra Geba, ary dia nasian' i Asa mpanjaka fiarovana izy (1 Mpan. xv. 22; 2 Mpan. xxiii. 8). Lazaina koa ao amin' ny Isa. x. 29 sy Ezra ii. 26 izy. Ny anarany ankehitriny dia *Jeba*.—J.S.

**GEBALA**: dia anaran' ny tany lazaina indray mandeha ao amin' ny Baiboly, miaraka amin' ny Moabita sy ny tanin' ny Amaleka sy ny Hagarita (Sal. lxxxiii. 7). Tao amin' ny sisin-tanin' i Palestina ao atsimo-atsinanana izy, ary ny anarany angamba sahala amin' ny hoe *Gebalene*, dia ny tany be tendrombohitra any avaratr' i Edoma.—J.S.

**GEBALA** sy **GEBALITA**. Gebala dia anaran' ny tanàna ela any Foinika; ao amoron-dranomasina am-bodin' i Libanona izy, tokony ho 24 maily avaratr' i Beyrota. Ny tanin' ny Gebalita lazain' i Josoa (xiii. 5) dia toa malalaka, ary tao anatiny ny tendrombohitr' i Libanona avokoa izy sy avaratr' i Sidona. Ny Gebalita dia nalaza noho ny fahaizany amin' ny rafitra, ary nokaramain' i Solomona hanao ny Tempoly; fa vahoakan' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, izy (1 Mpan. v. 32). Nahay nanao sambo koa ny Gebalita (Eze. xxvii. 9). Ny vato fanorenan' ny trano-fiarovana any Gebala dia mbola maharitra, fa vaventy dia vaventy izy (20 fita ny halavan' ny sasany), ary tsara paika sady voavono ny rirany isaky ny andalana, araka ny fanaon' ny rafitry ny Foinikana. Ary betsaka ny vato sy ny andry vato efa nazera izay hita manodidina ny tanàna. Ny anarany ankehitriny dia *Jebeil*, fa tanàna kely foana sy ratsiratsy izao izy.—J.S.

**GEDALIA** (*Nampianarin' i Jehova*): zanak' i Ahikama izy, ary notendren' i Nebokadnezara ho mpanapaka tany Jodia, rehefa rava Jerosalema. Nanaja an' i Jeremia mpaminany izy ka nino ny teniny, ary dia nasain' i Nebokadnezara hiaro sy hitandrina azy. Mpanapaka marina sy tsara fanahy tokoa Gedalia; ary satria fantany fa ny fahoriana nanjo ny Jiosy dia fampijaliana avy tamin' Andriamanitra noho ny fahotany, dia nanao izay tratran' ny ainy izy hitarika ny Jiosy hanaiky ny Kaldeana izay efa nandresy azy. Tao Mizpe amin' ny tanin' ny Benjamina no nitoerany, ary tao no nanatonan' ny Jiosy maro azy; ary rehefa afaka kely, dia niadana tsara ny tany. Kanefa tsy naharitra izany fiadanana izany, fa nisy zanak' andriana anankiray, natao hoe Isimaely, izay niverina ho any Joda; ary satria nialona an' i Gedalia izy, dia niray tetika hamono azy. Koa ny sakaizan' i Gedalia nananatra azy hitandrina tsara, fa tsy nety nino izany izy; kanefa rehefa afaka kely, dia tanteraka ny saina ratsy noheverin' Isimaely, fa namono an' i Gedalia tao amin' ny fisakafoana izy (B.C. 588). Dia tanteraka tamin' izany ny fahorian' ny Jiosy, ary izay sisa lasa nandositra tany Egypta. Vakio 2 Mpan. xxv. 22-26; Jer. xxxix. 14; xl. 5; xli. 18.

Nisy Gedalia efa-dahy hafa koa: (1) Zanak' i Jedotona, izay nitendry valiha tamin' ny fivavahana tao amin' ny Tempoly (1 Tan. xxv. 3, 9; (2) Mpisorona anankiray tamin' ny andron' i Ezra (Ezra x. 18); (3) Zanak' i Pasora (Jer. xxxviii. 1); (4) Raiben' i Zefania mpaminany (Zef. i. 1).—J.S.

**GEHAZY**: mpanompon' i Elisa mpaminany izy, ary nahatoky ny tompony. Voalaza ho nanome hevitra an' i Elisa izy ny amin' izay hamaliany ny soa nataon' ilay vehivavy tany Sonema (2 Mpan. iv. 14); ary izy nandre ny teniny ny amin' ny nahafatesan' ny zanany, sady nirahin' i Elisa hametraka ny tehiny teo amin' ny tavan' ny zaza maty (iv. 31). Fa taorian' izany Gehazy dia nalahelo noho ny tsy nandraisan' i Elisa ny harena tian' i Namana homena azy, rehefa nodiovina tamin' ny habokany izy; koa dia nanaraka an' i Namana izy, dia nanao lainga ka nahazo vola be sy fitafiana tamin' ny fitaka. Ary rehefa tonga tao an-tranony izy, dia narakitra tsara ny vola azony, ka dia niseho teo anatrehan' i Elisa tompony. Fa Elisa kosa efa nampahafantarin' Andriamanitra ny fitaka aman-dainga efa noforonin' i Gehazy; dia nilaza fa ny habokan' i Namana hiraikitra amin' i Gehazy sy ny taranany mandrakizay. Dia tanteraka niaraka tamin' izay izany loza izany, fa nitondra habokana izy ka fotsy hoditra hoatra ny oram-panala (2 Mpan. v. 20-27). Taorian' izany indray

Gehazy no voalaza ho nanambara tamin' i Jorama mpanjaka ny zava-mahagaga maro efa nataon' i Elisa (2 Mpan. viii. 1-6).—J.S.

**GEHENA**: zahao HINOMA.

**GEMARIA** (*Notanterahin' i Jehova*): zanak' i Safana mpanoratra izy ary rain' i Mikaia. Isan' ny lehibe tamin' ny fanjakan' ny Joda izy ary nanan-trano tao amin' ny Tempoly; ary teo no namakian' i Baroka ilay teny mahatahotra efa nolazain' i Jeremia ny amin' ny handravana an' i Jerosalema sy ny Tempoly (Jer. xxxvi.). Gemaria mbamin' ny andriandahy sasany nandre ny tenin' i Jehova, ary natahotra hiany izy nefa tsy mba nanao izay hisehoan' ny fibebahany. Nefa kosa izy sy ny sasany niaraka nifona tamin' i Joiakima mpanjaka mba tsy handoro ny horonan-taratasy nisy ny teny faminaniana efa azony tamin' i Baroka.

**Gemaria** (2); zanak' i Hilkia izy, ary nirahin' i Zedekia, mpanjakan' ny Joda ho any Babylona hitondra taratasy any amin' i Nebokadnezara. Izy koa nitondra taratasy avy tamin' i Jeremia ho any amin' ny Jiosy izay efa nentin-ko babo tany Babylona (Jer. xxix.).—J.S.

**GENESARETA**: dia anaran' ny tany lemaka anankiray ao amoron' ny Ranomasin' i Galilia any avaratr' andrefana, ary izy no nahazoan' ny farihy ny anarany anankiray. Rehefa nampitomboin' i Jesosy ny mofo hampihinanany ny olona dimy arivo tao atsinanan' ny farihy, Jesosy sy ny Apostoliny namaky ny rano ka tonga tao amin' "ny tanin' i Genesareta" (Mat. xiv. 34; Mar. vi. 53). Io tany lemaka io dia ao atsimon' i Kapernaoma, ary tokony ho telo maily ny halavany mianavaratra sy mianatsimo, ary tsy mihoatra noho ny roa maily ny halehibeny. Fa tany mahavokatra indrindra izy, ary tsara loatra ny voankazo ambolena ao; ary tamin' ny andron' i Kristy dia tahaka ny tanimboly avokoa ny tany lemaka, fa lonaka tsara ny tany, sady mafana ny andro mandritra ny taona.—J.S.

**GENESISY.** 1.—*Ny Anaran' ity boky ity.* Ny anaran' ity boky ity amin' ny teny Hebreo dia "*Bereshith*," izany hoe, "tamin' ny voalohany," satria izany no teny voalohany" ao aminy. Ny anarana hoe "*Genesisy*" dia teny Grika, ary raha adika ho teny Malagasy, dia "Fiandohana" no heviny, ary raikitra indrindra izany anarana izany ho an' ity boky ity, satria milaza ny niandohan' ny zavatra rehetra izy. Ary izany koa no nokendren-dry Rev. D. Griffiths hambara amin' ny anarana nomeny ny Genesisy ao amin' ny Baiboly vaventy (vita porinty 1865), nadikany ho teny Malagasy, dia 'Fanahariana,' izay teny noforoniny avy amin' ny hoe 'ary,' satria ao amin' ity boky ity misy ny teny milaza fa "Andriamanitra *nahary* ny lanitra sy ny tany," nefa toa tsy lanin' ny Malagasy izany teny vaovao izany, ka dia tsy natao indray izy ao amin' ny Baiboly vita porinty tato aoriana.

2.—*Ny Nanoratana azy.* Na dia tsy misy teny aza milaza ny nanoratra ny Genesisy, dia ho hitantsika fa Mosesy hiany no tokony ho nanoratra azy, raha ny toetry ny teny ao aminy no heverina. Fa fitarihan-tenin' ny boky manarakaraka azy ny Genesisy; mitohy aminy izy, tahaka ny fakan-kazo mitohy amin' ny vatany; raha tsy izy, dia tsy ho hita ny hevitry ny zavatra maro ao amin' ny bokin' ny Pentateoka izay manaraka azy.

Raha mamaky teny ao amin' ny Eksodosy i. isika, dia hitantsika ny teny milaza fa "ny zanak' Isiraely nankany Egypta;" fa "Josefa efa tany Egypta rahateo;" fa nisy "mpanjaka vaovao nanjaka tany Egypta, izay tsy nahalala an' i Josefa." Ary raha manontany hoe isaka: "Iza ary ireo zanak' Isiraely ireo? Iza koa moa Josefa? Inona no anton' ny nankanesany tany Egypta? Ahoana no nitiavan' ny mpanjaka tany taloha an' i Josefa?" dia tsy ho hita ny valin' izany, raha tsy ao amin' ny bokin' ny Genesisy. Ary koa, raha ny anton' ny nisehoan' Andriamanitra tamin' i Mosesy mba haniraka azy hankany amin' i Farao no nolazaina, dia nankinina tamin' ny zavatra voalaza ao amin' ny bokin' ny Genesisy izany. Hoy ny teny: "Ary Andriamanitra nahatsiaro ny fanekeny tamin' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba, ary nijery ny Zanak' Isiraely" (Eks. ii. 24, 25); ary ny Zanak' Isiraely dia nataon' i Jehova hoe "oloko" (iii. 7, 10); ary ny tany izay nitondrany azy dia lazaina fa "ilay nomena an' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba" (vi. 8). Ary hita amin' izany fa ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Abrahama no fototry ny namoahany ny taranany tany Egypta sy ny nitondrany azy tany Kanana. Ary raha inoantsika fa Mosesy no nanoratra ny boky milaza ny namonjen' Andriamanitra ny Zanak' Isiraely tany Egypta sy ny nitondrana azy hankany Kanana, ahoana no tsy hinoantsika fa izy koa no nanoratra ny boky milaza ny nitondran' Andriamanitra ny razany, izay fototra sy anton' izany? Raha tsy Mosesy no nanoratra azy, iza kosa no izy? Tsy maintsy ho efa talohan' ny andron' i Mosesy no nanaovana azy, raha tsy nataon' i Mosesy izy; raha izany, dia iza kosa ary no izy? Dia tsy misy, na Jiosy, na firenena hafa, izay mahalaza olon-kafa, afa-tsy Mosesy hiany.

Kanefa na dia zavatra tsy azo lavina aza fa Mosesy no nanamboatra ny Bokin' ny Genesisy, dia tsy maintsy ekena fa ny nahazoany ny zavatra lazaina ao aminy dia hafa noho ny nahazoany ny zavatra lazaina ao amin' ny boky efatra izay manaraka azy. Nampian' ny Fanahy Masina izy tamin'

izay rehetra nosoratany, mba tsy ho diso ny filazany azy, kanefa ny voalazany ao amin' ny Eksodosy ka hatramin' ny Deotoronomia dia zavatra efa hitan' ny masony sy ren' ny sofiny; fa ny zavatra lazaina ao amin' ny Genesisy dia ela talohan' ny nahaterahany, dia hatramin' ny nanaovan' Andriamanitra izao tontolo izao tamin' ny andro voalohany indrindra. Ary araka ny hevitry ny maro, nisy taratasy, na boky kely, efa vita rahateo izay nentin' i Mosesy nanamboatra ny Bokin' ny Genesisy; ary hoy ny sasany, fa angamba nisy koa ny lovan-tsofina avy tamin' ny razany, ary fahitana avy tamin' Andriamanitra no nahazoany ny zavatra sasany. Fa tsy azo itompoanteny fantatra izany; kanefa fantatsika fa satria nampian' ny Fanahy Masina izy, dia tsy nisy noraisiny, afa-tsy izay marina ary izay tian' Andriamanitra hosoratana hahasoa ny olona rehetra hiany (2 Tim. iii. 16; 2 Pet. i. 21).

Ny tany sy ny taona nanoratan' i Mosesy azy tsy dia azo lazaina marina; fa araka ny hevitry ny maro, dia tao Midiana, ilay tany nandosiran' i Mosesy an' i Farao, izay nitoerany efa-polo taona, no nanoratany azy.

3.—*Ny Fomba sy ny Anton' ny nanoratana azy.* Milaza ny niandohan' ny zavatra rehetra ity boky ity. Ary ilay teny ao amin' ny toko i. 1 manao hoe: "Tamin' ny voalohany Andriamanitra nahary ny lanitra sy ny tany," dia manambara izany sady tsotra no mazava, ka hain' ny ankizy madinika aza ny hahalala sy hino izany hevitra izany, rehefa reny. Kanefa hevitra izay tsy mba hitan' ny olon-kendry akory izany ao amin' ny firenena rehetra izay tsy manana ny Soratra Masina hatramin' ny taloha ka mandraka ankehitriny. Efa nanahirana ny sain' ny olona mandrakariva ny mihevitra izay niandohan' ny zavatra izay hitan' ny masontsika. Hoy ny sasany tamin' ireo mpihevitra azy ireo: "Tsy hafa noho Andriamanitra ny zavatra rehetra, na isika olombelona, na ny hitan' ny masontsika, fa samy Andriamanitra hiany izay miseho amin' ny fomba samy hafa." Ary hoy ny sasany indray: "Fa tsy iray, fa hafa ny Andriamanitra sy ny tenan-javatra; kanefa," hoy izy, "ny tenan-javatra dia hatramin' ny taloha sahala amin' Andriamanitra, ka tsy nanana niandohana tahaka Azy hiany; ary izany tenan-javatra izany," hoy izy, "no nentin' Andriamanitra nanamboatra ny lanitra sy ny tany araka izao hitantsika izao." Fa ny teny voalohany amin' ity boky ity manambara zavatra roa amintsika, izay mandrava ireo hevitra roa ireo, ary manazava ny saintsika ny amin' ny niandohan' izao tontolo izao: dia (1) fa ny Andriamanitra sy ny tenan-javatra tsy dia iray, fa hafa; ary koa, (2) fa Andriamanitra no nahary ny tenan-javatra ka nahatonga azy ho misy, raha mbola tsy nisy na inona na inona, afa-tsy Andriamanitra hiany. Kanefa finoana hiany no andraisantsika izany fanambarana izany (Heb. xi. 3).

Ity boky ity koa manambara ny nanaovana izao tontolo izao sy izay rehetra ao anatiny, indrindra fa ny nanaovan' Andriamanitra ny olombelona tamin' ny endriny. Milaza ny toetran' ny olona fony tsy mbola nanota izy, sy ny nanimban' ny fahotana azy; ary ny tenin' Andriamanitra nampanantena azy famelan-keloka sy famonjena (iii. 14, 15), ary izany no niandohan' ny fanambarana ny fombam-pamonjen' Andriamanitra ny olona, ka natao nazavazava niandalana kokoa tamin' ny andro manarakaraka, ka hatramin' ny nisehoan' i Jesosy Kristy, Zanak' Andriamanitra, tatỳ ambonin' ny tany.

Ary teny fohy hiany no hita eto ny amin' izay zavatra tsy mikasika ny famonjen' Andriamanitra izao tontolo izao, tahaka ny fombam' ny Baiboly rehetra; fa ny Baiboly dia tsy mba filazana ny tantaran' ny olombelona rehetra, fa ny tantaran' ny Fiangonan' Andriamanitra, izay manana an' i Jesosy Kristy ho lohany. Ary teny fohy hiany no hita amin' ny Genesisy ny amin' izay tsy isan' ny mpitarika ny fiangonana; ary teny lava ny amin' ny olona izay nofidin' Andriamanitra hihavian' ny Mpamonjy amin' ny andro aoriana. Toy izao; Ny tantaran' ny olombelona rehetra talohan' ny Safo-drano, mbamin' ny tantaran' ny nanaovana izao tontolo izao, dia vita amin' ny toko fito; kanefa taona 1656 no lazaina amin' izany. Ary ny tantaran' ny olona taorian' ny Safo-drano hatramin' ny niantsoana an' i Abrahama dia voalaza amin' ny toko efatra; ary taona 427 no lazaina amin' izany. Kanefa ny tantaran' i Abrahama sy ny tantaran' ny taranany vitsivitsy mahalany toko sivy amby telo-polo no filazana azy; ary taona 286 hiany no lazaina, satria izy ireo no fiangonan' Andriamanitra, ary avy aminy no hihavian' ny Mesia amin' ny andro aoriana.

Ny tantaran' ny taona 2369, araka ny fiheveran' i Usher, fa taona 3619, araka ny fiheveran' i Hales, no voalazan' ity boky ity.

4.—*Ny Fizaran' ny Teny ao amin' ny Genesisy.* Azo zaraina roa ny teny amin' ity boky ity, dia (1) ny tantaran' ny olombelona rehetra; toko i.—vi. (2) Ny tantaran' i Abrahama sy ny zanany; toko xii.—l. Kanefa ireo fizarana roa ireo dia samy mizara maromaro indray, dia izao:—

I.—Ny tantaran' ny olombelona rehetra:—

(1) Ny namoronan' Andriamanitra izao tontolo izao, sy ny nanaovany ny olombelona hitovy endrika aminy; toko i., ii.

(2) Ny ota nataon' ny olona, ary ny teny fikasana nomen' Andriamanitra milaza ny hihavian' ny Mpamonjy; toko iii.

(3) Ny tantaran' i Kaina sy ny fitomboan' ny olona ambonin' ny tany; toko iv., v.

(4) Ny niharatsian' ny olona sy ny nandringanan' Andriamanitra azy rehetra tamin' ny Safo-drano, afa-tsy Noa mianakavy hiany; toko vi., vii.

(5) Ny nivoahan' i Noa sy izay nomba azy avy tao amin' ny Sambo-fiara, ary ny nitahian' Andriamanitra azy sy ny fanekena nataony taminy; toko viii., ix.

(6) Ny tantaran' ny taranak' i Noa sy ny nanaovany ny trano fiarovana atao hoe 'Babela,' ary ny nampielezan' Andriamanitra ny olona ho eny ambonin' ny tany rehetra ho firenena samy hafa samy manana ny fiteniny avy; toko x., xi.

II.—Ny tantaran' i Abrahama sy ny zanany:—

(1) Ny niantsoan' Andriamanitra an' i Abrahama hiala amin' ny mpianakaviny sy ny tanin-drazany, ary ny fanekena nataon' Andriamanitra taminy sy ny tantaran' ny ankohonany: toko xii.—xxv.

Ary mizara roa indray ny hevitry ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Abrahama sy ny zanany:

i.—Ny fanekena araka izao fiainana izao fa homeny azy ny tany Kanana; toko xii. 7; xiii. 14-17; xvii. 8.

ii.—Ny fanekena araka ny fanahy, dia ny hihavian' ny Mesia avy amin' ny taranak' i Abrahama ho fitahiana ny firenena rehetra; toko xii. 3; xxii. 18.

(2) Ny tantaran' Isaka sy ny ankohonany; toko xxvi., xxvii.

(3) Ny tantaran' i Jakoba sy ny tarananY; toko xxviii.—xxxv.

(4) Ny tantaran' i Esao sy ny tarananY; toko xxvi.

(5) Ny tantaran' i Josefa sy ny rahalahiny ary ny nitondran' Andriamanitra ny Zanak' Isiraely tany Egypta; toko xxxvii.—xlvii.

(6) Ny faminanian' i Jakoba ny amin' ny zanany roa ambin' ny folo lahy; toko xlviii., xlix.

(7) Ny nandevenana an' i Jakoba tany Kanana sy ny nanafaran' i Josefa ny Zanak' Isiraely mba hitondra ny fatiny hiala any Egypta ka halevina any Kanana, rehefa hankany ny Zanak' Isiraely; toko l.; ampitahao Eks. xiii. 19 sy Jos. xxiv. 32 ary Heb. xi. 22.

5.—*Ny Zavatra voalaza ao amin' ny Genesisy ny amin' ny Mesia.*

(1) Gen. iii. 15; ampitahao Heb. ii. 14 sy Rom. xvi. 20 ary 1 Jao. iii. 8.

(2) Ny fanatitra voalohany izay naterina, dia ny an' i Abela, izay nankasitrahan' Andriamanitra; Gen. iv. 3-7.

(3) Ny teny fikasana nomen' Andriamanitra an' i Abrahama milaza fa izy no ho fitahiana ny firenena rehetra ambonin' ny tany; Gen. xii. 3; xviii. 18; xxii. 18; xxvi. 4; xxviii. 14; ampitahao Gal. iii. 6-8; Asa iii. 25, 26.

(4) Ny tenin' i Jakoba tamin' ny zanany roa ambin' ny folo lahy, dia ny amin' izay ho toetrany avy amin' ny andro aoriana, fa indrindra ny teniny tamin' i Joda; Gen. xlix. 10; ampitahao Heb. vii. 14.

6.—*Teny nalain' ny nanoratra ny Testamenta Vaovao tamin' ny Genesisy.*

| | | |
|---|---|---|
| Toko | i. 1. | Heb. xi. 3. |
| ,, | ,, 27. | Mar. x. 6. |
| ,, | ii. 3. | Heb. iv. 4. |
| ,, | ,, 7. | 1 Kor. xv. 45. |
| ,, | iii. 4. | 2 Kor. xi. 3. |
| ,, | ,, 6. | 1 Tim. ii. 14. |
| ,, | iv. 4. | Heb. xi. 4. |
| ,, | ,, 8. | 1 Jao. iii. 12. |
| ,, | v. 24. | Heb. xi. 5. |
| ,, | vii. 12, 21. | 1 Pet. iii. 20. |
| ,, | ,, ,, 14. | Heb. xi. 7. |
| ,, | vii. 7. | Mat. xxiv. 37, 38. |
| ,, | xii. 1. | Asa vii. 5. |
| ,, | ,, ,, | Heb. xi. 8. |
| ,, | ,, 3. | Gal. iii. 8. |
| ,, | xiv. 18. | Heb. vii. 1. |
| ,, | xv. 5. | Rom. iv. 18. |
| ,, | ,, 6. | Rom. iv. 3. |
| ,, | ,, ,, | Jak. ii. 23. |
| ,, | xv. 13, 14. | Asa vii. 6, 7. |
| ,, | xvi. 15. | Gal. iv. 22. |
| ,, | xvii. 5. | Rom. iv. 17. |
| ,, | xviii. 10. | Rom. ix. 9. |
| ,, | ,, 12. | 1 Pet. iii. 6. |
| ,, | xix. 25. | 2 Pet. ii. 6. |
| ,, | ,, 26. | Lio. xvii. 32. |
| ,, | xxi. 10. | Gal. iv. 30. |
| ,, | ,, 12. | Rom. ix. 7. |
| ,, | xxii. 1-10. | Heb. xi. 17. |
| ,, | ,, ,, | Jak. ii. 21. |
| ,, | ,, 16, 17. | Heb. vi. 13, 14. |
| ,, | ,, 18. | Asa iii. 25. |
| ,, | ,, ,, | Gal. iii. 18. |
| ,, | xxv. 23. | Rom. ix. 12. |
| ,, | ,, 33. | Heb. xii. 16. |
| ,, | xlvi. 27. | Asa vii. 14. |
| ,, | xlviii. 15. | Heb. xi. 21. |
| ,, | l. 24, 25. | Heb. xi. 22.—J.W. |

**GERA**: isan' ny zanakalahin' i Benjamina izy, ary teraka talohan' ny nifidran' i Jakoba nankany Egypta (Gen. xlvi. 21; zahao koa Nom. xxvi. 38-40; Mpits. iii. 15; 1 Tan. viii. 3).—J.S.

**GERA**: dia anaran' ny vola kely lanja indrindra fanaon' ny Hebreo. Roa-polo ny *gera* amin' ny sekely iray; dia toa mitovitovy amin' ny vola roanambatry araka ny fanao atỳ amintsika izany. [FANDANJANA.]—J.S.

**GERARA**: tanàna sy tany tao amin' ny faritr' i Palestina atsimo indrindra, tao amin' ny tanin' ny Filistina, ary tsy lavitra an' i Gaza.

Nalehan' i Abrahama Gerara sady nitoerany, rehefa rava Sodoma (Gen. xx. 1); ary nitobian' Isaka koa, rehefa mosarena ny tany Kanana sisa (xxvi. 1). Tao Gerara no nipetrahan' ny mpanjakan' ny Filistina izay

tantaraina voalohany ao amin' ny Baiboly, sady nahazoan' izany fanjakana izany ny anarany. Tanàna lehibe koa Gerara tamin' ny andro tao aoriana (2 Tan. xiv. 13, 14), ary mahavokatra indrindra ny tany manodidina azy.—J.S.

**GERIZIMA**: dia tendrombohitra ao ampovoan' ny Tany Masina, ao amin' ny zara-tanin' ny Efraima; ary malaza izy, satria hatramin' ny efa-jato taona talohan' i Kristy efa fitoerana masin' ny Samaritana. Roa hiany ny teny amin' ny Testamenta Taloha milaza an' i Gerizima. Rehefa tafiditra tao amin' ny Tany Masina ny Zanak' Isiraely, ka resiny ny fahavalony, dia niangona teo amin' ny lohasaha elanelan' ny tendrombohitra roa, dia Ebala sy Gerizima, izy, araka izay nandidian' Andriamanitra an' i Mosesy (Deo. xi. 29, 30; xxvii. 12). Teo no namakiana ny Lalàna teo anatrehan' ny vahoaka rehetra, mbamin' ny fitahiana sy ny ozona noho ny fitandremana sy ny tsi-fitandremana azy (Deo. xxvii.); fa ny firenena enina dia nitsangana teo anilan' i Ebala, ary rehefa voavaky ny ozona, dia namaly hoe "Amena" izy; fa ny enina kosa, dia Simeona sy Levy sy Joda sy Isakara sy Josefa ary Benjamina, dia nitsangana teo anilan' i Gerizima, ary rehefa voavaky ny teny fitahiana kosa, dia namaly hoe "Amena" izy (Jos. viii. 30-35). Vakio ny teny milaza an' i EBALA. Tahaka an' i Ebala hiany ny hahavon' i Gerizima, dia tokony ho 900 fita ambonin' ny Lohasahan' i Sekema. Tao amin' ny hantsana anankiray teo anilan' i Gerizima koa no nilazan' i Jotama, zanak' i Gideona, ilay fanoharana na angano ny amin' ny hazo izay nifidy ny hazo be tsilo ho mpanjakany, ho fananarana ny olon-tSekema noho ny hadalany raha nifidy an' i Abimeleka ho mpanjakany izy (Mpit. ix. 6-21).

Ny tantara milaza an' i Gerizima tao aoriana dia mifanolotra amin' ny tantaran' ny Samaritana. Lazaina ao amin' ny Neh. xiii. 28 izay nataon' i Sanbalata, mpanapaka Persiana; fa izy nanorina tempoly teo ambonin' i Gerizima mba hampisaraka ny Jiosy. Izany anefa tsy mba notanterahiny, fa ny Samaritana tompon-tany no nampanekeny hisaraka amin' ny Jiosy; ary hatramin' izany no nisehoan' ny fankahalana sy lolom-po tao amin' izy roa tonta (B.C. 420). Ny tempoly teo ambonin' i Gerizima noravan' ny Jiosy (B.C. 129); ary angamba tsy mba naörina indray izy, na dia mbola nivavaka teo hiany aza ny Samaritana. Ary ny rindrin' ny tempoly voarava angamba azo tazanina hiany, raha nifampiresaka Jesosy sy ilay vehivavy Samaritana teo anilan' ny fantsakan' i Jakoba any Sykara (Jao. iv. 20); fa hoy ravehivavy: "Ny razanay nivavaka *teto amin' ity tendrombohitra ity.*" Hatramin' izany ka mandraka ankehitriny aza Gerizima dia fitoerana masin' ny Samaritana. Tamin' ny taona A.D. 487 norobina niala tany Gerizima izy, ary nisy trano fiangonan' ny Kristiana naörina tao; fa tao aorian' izany kosa, rehefa lasan' ny Mohamedana ny tany, dia navela hivavaka tao Gerizima indray ny Samaritana, na dia tsy misy Tempoly na altara aza ao ankehitriny. Isan-taona, rehefa tonga ny fotoana hihinana ny Paska, dia miangona ao antampon' i Gerizima ny Samaritana amin' ny harivariva; dia mamaky ny tantara avy amin' ny Lalàna milaza ny namonjen' i Jehova ny olony avy tany Egypta; dia namono zanak' ondry maromaro izy, ary mihinana azy raha alina, rehefa voatsatsika amin' ny afo izany. Ary ny fombafomba rehetra nasain' Andriamanitra hotandreman' ny Jiosy dia tandreman' ny Samaritana, fa misikina ka mitsangana sy mitondra tehina eny an-tanany sady mikiraro izy ary mihinana ny Paska an-kamehana izy mbamin' ny mofo tsy masirasira sy ny anana mangidy, ary tsy misy taolana aza avelany ho tramaraina: zahao Eks. xxii. 1-28.—J.S.

**GERSOMA** (*Vahiny any*): zanakalahin' i Mosesy sy Zipora, izay teraka tamin' ny tany Midiana (Eks. ii. 22; xviii. 3), ka izany no nahazoany ny anarany. Na dia zanak' i Mosesy aza Gersona, izy sy ny rahalahiny dia tsy nahazo voninahitra mihoatra noho ny zanaky ny Levita rehetra, fa tsy mba mpisorona izy (1 Tan. xxiii. 14). Ny taranak' i Mosesy sasany dia niala tamin' ny fivavahana marina; zahao Mpits. xvii. 7; xviii. 30; fa ny sasany kosa dia nanompo tsara an' i Jehova, ary Seboela, isan' ny taranak' i Gersona, dia natao mpitandrina ny trano fitehirizan-drakitra (1 Tan. xxiii. 15-17; xxvi. 24-28).—J.S.

**GERSONA**: zanakalahy matoan' i Levy izy, ary teraka talohan' ny nifindran' i Jakoba sy ny ankohonany ho any Egypta (Gen. xlvi. 11; Eks. vi. 16). Ny fanompoan' ny taranak' i Gersona tamin' ny nandehandehanan' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra dia ny mitondra ny lamba sy ny ambainy momba ny Tabernakely, mbamin' ny rakotra sy ny kofehy (Nom. iii. 25, 26; iv. 25, 26); ary ho fitondrana ireny dia nanana kalesy roa nisy sarona izy sy omby efatra (vii. 3-7). Ny tany nitobiany dia tao andrefan' ny Tabernakely (iii. 23). Rehefa tafatoetra tao amin' ny Tany Masina izy, ny taranak' i Gersona sasany nitendry valiha tao amin' ny fivavahana amin' ny Tempoly, ary ny sasany kosa nitahiry ny rakotry ny Tabernakely ary ny fanaka masina (1 Tan. xv. 1-5; xvi. 20-22).—J.S.

**GESORA**: dia anaran' ny fanjakana kely tany avaratr' atsinanan' i Basana, ary nifanolotra tamin' ny Argoba sy ny fanjakan' i Arama na Syria izy (Deo. iii. 14; 2 Sam. xv. 8; 1 Tan. ii. 23); Gesora dia tao anatin' ny tany nomena ny Manase, kanefa tsy mba noroahin' ny Manase ny tompon-tany

(Jos. xiii. 13). Davida nampakatra ny zanakavavin' i Talmay, mpanjakan' i Gesora, ary tany Gesora no nandosiran' i Absaloma, rehefa namono an' i Amnona zokiny izy (2 Sam. iii. 3; xiii. 37). Gesora angamba dia ny fizaran-tany avaratra amin' ilay tany be vato, izay atao ankehitriny hoe '*Lejah*,' fa tao aloha kosa "Trakonitisy sy Argoba" no anarany; ny tany lemaka tao avarany koa hatramin' ny ony Farpara dia toa isan' ny tany nanjakan' ny mpanjakan' i Gesora; fa rehefa tonga ny Zanak' Isiraely, ny tompon-tany mbola nihazona ny tany izay atao hoe '*Lejah*,' fa mora arovana izany ka sarotra hiakaran' ny fahavalo. Ary taorian' izany toa nihavana tsara ny olon' i Gesora sy ny Zanak' Isiraely tao atsinanan' i Jordana, fa samy mpiandry omby aman' ondry izy roa tonta.—J.S.

**GESORITA** (1): ny olona tompon-tany tao Gesora; zahao ny eo ambony. **Gesorita** (2): dia anaran' ny teny voalazan' ny firenena teo izay nonina tao amin' ny efitra anelanelan' i Arabia sy Filistia; nitondran' i Davida tafika ireo Gesorita ireo niaraka tamin' ny Amalekita sy ny Gezirita (Jos. xiii. 2; 1 Sam. xxvii. 8).—J.S.

**GETSEMANE** (*Famiazana oliva*): dia saha (Mat. xxvi. 36) tao atsinanan' i Jerosalema, sady an-dafin' ny ony kely atao hoe 'Kedrona,' ary tao am-bodin' ny Tendrombohitra Oliva, lavitra ny mandan' i Jerosalema tokony ho ⅕ na ¼ ny maily. Tao no nambolena hazo oliva, ary angamba hazo mamoa hafa koa, ary fanaon' i Jesosy ny mankao matetika miaraka amin' ny mpianany mba hivavaka sy hiresaka (Lio. xxii. 39; Jao. xviii.). Ary tao Getsemane koa no nalehan' i Jesosy tamin' ilay alina namadihana Azy; tao Izy dia fadiranovana loatra dia nivavaka mafimafy kokoa, ary ny dininy latsaka tamin' ny tany tahaka ny ra mitete be. Ary tao Getsemane Jesosy, Zanak' Andriamanitra, niondrika teo ambanin' ny havesatry ny helok' izao tontolo izao.—J.S.

**GEZERA**: dia tanàna ela, izay renivohitry ny Kananita sy tanàna mirova. Nony nataon' i Josoa fahirano Lakisy, tonga ny mpanjakan' i Gezera hamonjy ny olona tompon-tany, kanefa resin' i Josoa izy ary matiny (Jos. xii. 3, 12). Voalaza marina izay niorenan' ny tanàna, dia tao avaratra kelin' ny sisin' ny tanin' ny Benjamina, tao anelanelan' i Beti-horona Ambany sy ny ranomasina. Tao amin' ny zara-tanin' ny Efraima izy, ary isan' ny tanàna nomena ny Levita (Jos. xvi. 3; xxi. 21). Kanefa tsy mba noroahin' ny olon' i Efraima ny mponina tany Gezera, ary hatramin' ny efa-jato taona tao aorian' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny Tany Masina, dia mbola notanan' ny Filistina hiany Gezera, fa isan' ny tanànany mafy indrindra izy. Tao akaikiny no niadian' ny Filistina sy ny Zanak' Isiraely matetika (2 Sam. v. 25; 1 Tan. xx.); fa rehefa ela, dia lasan' i Farao, mpanjakan' i Egypta, ny tananany sady nodorany, ary nomeny ny zanani-vavy izay vadin' i Solomona (1 Mpan. ix. 15-17). Naörin' i Solomona indray Gezera, ary tsy misy teny milaza azy tao aorian' izany, Mbola tsy hita izay niorenan' ny tanàna.—J.S.

**GIBEA**: maro hiany ny tanàna natao hoe 'Gibea,' ary tsy hita izay voalazan' ny mpanoratra, raha tsy misy anarana hafa hanavaka azy amin' ny sasany. Ny hevitry ny teny dia 'havoana,' ary ny tanàna natao hoe 'Gibea' dia naörina teo amin' ny havoana izy rehetra.

1.—**Gibea an' i Saoly**: izay natao hoe koa '*Gibea an' ny Benjamina*.' Tamin' ny andron' ny Mpitsara, nony tsy nisy fanapahana loatra, io Gibea io no nanaovany ilay heloka vetaveta sy ratsy indrindra voalaza ao amin' ny Mpit. xix., izay saiky nahalany ringana ny firenen' ny Benjamina (xx.—xxi.). Tato aoriana anefa dia naörina indray ny tanàna, ary nanan-daza izy, satria tao no nahaterahan' i Saoly, mpanjaka voalohany tamin' ny Isiraely (1 Sam. x. 26; xi. 4); ary tao Gibea koa no nitoeran' i Saoly tamin' ny ankabiazan' ny taona nanjakany (xiv. 2; xxii. 6; xxiii. 19), koa avy tamin' izany ny anaran' ny tanàna (xv. 34). Tao Gibea koa no namonoan' ny Amorita an' i Gibeona ny zanak' i Saoly fito lahy ho valin' ny namonoan' i Saoly ny havany; ary tao koa no nanehoan' i Rizpa, renin' ny roa lahy voavono, ny fitiavany azy, sady niarovany ela ny fatiny mba tsy ho lanin' ny vorona na ny bibi-dia (2 Sam. xi.). Lazaina koa Gibea ao amin' ny Isa. x. 29. Ny havoana niorenan' ny tanàna dia atao hoe ankehitriny *Taleil el-Ful* ("Havoana kely misy tsara maso"); tsy misy vohitra ao ankehitriny, fa korontam-bato fotsiny izao. Ao antampon' ny havoana no ahatazanana ny tany manodidina lavitra dia lavitra; ka dia mora hita ny hiakaran' ny fahavalo. Tokony ho dimy maily any avaratr' i Jerosalema izy.

2.—**Gibea an' ny Joda.** Lazaina indray mandeha hiany io Gibea io, dia ao amin' ny Jos. xv. 57; ary ny tohin' ny teny no ahafantarantsika fa tao avaratr' andrefan' i Hebrona izy. Koa angamba ny vohitra kely atao hoe *Jeba* ankehitriny no izy.

3.—Nisy **Gibea** hafa koa an' ny Benjamina, voalaza ao amin' ny Jos. xviii. 28 miaraka amin' i Kirjata-jearima. Toa vohitra kely mifanolotra amin' i Kirjata izy; ary tao ny tranon' i Abinadaba, izay nitoeran' ny Fiara, rehefa nampodin' ny Filistina izany; (zahao 1 Sam. vii. 1, 3; 2 Sam. vi. 3; 2 Tan. i. 4).

4.—**Gibea an' i Finehasy.** Nahazo ny anarany io Gibea io, satria tao no nandevenana an' i Finehasy mpisoronabe, fa tanàna azony ho lova tamin' ny nizarana ny Tany Masina (Jos. xxiv. 33). Ao amin'

 

ny tany havoana an' i Efraima io tanàna io, ary atao hoe *Jibia* ankehitriny.—J.S.

**GIBEONA**: dia tanàna malaza ao amin' ny zara-tanin' ny Benjamina, izay lazaina matetika amin' ny Testamenta Taloha. Tanàna lehibe izy sady nipetrahan' ny mpanjakan' ny Kananita anankiray, ary nisy tanàna hafa nanodidina azy izay tao anatin' ny fanjakan' ny mpanjakan' i Gibeona, dia Berota sy Kefira ary Kirjata-jearima (Jos. ix. 17; x. 2). Ny teny voalohany milaza azy dia ilay tantara milaza ny fitaka nataon' ny olona tompon-tanàna; fa izy, nony reny ny lazan' ny Zanak' Isiraely sy ny nahazoany an' i Jeriko sy Ay, dia nanao saina ka naniraka olona hanao fanekem-pihavanana amin' ny Isiraelita. Koa dia tanteraka izany, ary noho ny fanekena vita tsara, tsy ny ainy sy ny tanànany hiany no voavonjy, fa Josoa niaro azy koa tamin' ireo mpanjakan' ny Kananita izay avy namely azy. Ary tamin' ny ady nanaraka izany ny masoandro no nasain' i Josoa "hijanona teo ambonin' i Gibeona;" zahao Jos. ix. 3—x. 14. Koa hatramin' izany andro izany, dia tonga mpijinja hazo (mpaka kitay) sy mpantsaka ho amin' ny Tempoly ny olon' i Gibeona, ka tsy mba naringan' ny Isiraelita izy, na dia Kananita sy olona voaozona aza izy, noho ny fanekena efa natao taminy. Isan' ny tanàna nomena ny Levita Gibeona (Jos. xviii. 25; xxi. 17); ary tao no nanorenana ny Tabernakely sady nitoerany ela tamin' ny nanjakan' i Davida sy Solomona, na dia tao Jerosalema aza ny Fiara (1 Kor. xvi. 39; xxi. 29; 2 Kor. i. 3, 4). Tao Gibeona koa Solomona nanatitra fanatitra arivo ka nahazo tamin' Andriamanitra ilay fahitana sy teny fikasana milaza fa ho hendry indrindra amin' ny olombelona izy (1 Mpan. iii. 4-15; 2 Tan. i. 3-13). Tao Gibeona koa Abnera nihaika an' i Joaba ka resiny; ary tao no namonoan' i Abnera an' i Asaely, zandrin' i Joaba, sy namonoan' i Joaba an' i Amasa (2 Sam. ii. 12-32; xx. 8-12). *El-jib* no anaran' ny tanàna ankehitriny; tokony ho enina maily avaratr' i Jerosalema somary andrefana izy, ary ao amin' ny havoana ka tazana lavitra. Tao anelanelan' i Gibeona sy Mizpa no niangonan' ny vahoaky ny Isiraely hihevitra ny raharaha lehibe amin' ny fanjakana; zahao Mpit. xx.; 1 Sam. vii.; x.; 1 Mpan. iii. Mbola misy trano maro hita ao ary trano fiarovana mafy dia mafy; ary ao am-bodin'ny havoana any atsinanana misy kamory, izay niadian' ireo mpihaika roa ambin' ny folo lahy avy tamin' ny Benjamina sy ny roa ambin' ny folo lahy avy tamin' ny Joda, izay samy nifanavika nifampihazondoha ka nifandefona tamin' ny sabatra, dia niara-nikarapoka (2 Sam. ii. 12-17).—J.S.

**GIDEONA** (*Mpijinja hazo*, na *Mpiady mahery*): lehilahy avy tamin' ny firenen' i Manase, izay natsangan' Andriamanitra ho mpitsara ny Zanak' Isiraely, ary hanafaka azy amin' ny Midianita. Dia isaina ho fahadimin' ny Mpitsara izy; Samoela hiany no malaza noho izy, raha ny hatsaram-panahiny; fa raha ny herim-pony sy ny soa azon' Isiraely tamin' izay nataony kosa no heverina dia tsy nisy malaza noho Gideona tamin' ny Mpitsara rehetra.

1.—*Ny Niantsoana an' i Gideona.* Nahantra loatra ny toetry ny Zanak' Isiraely, fa nampahorin' ny Midiana fito taona izy, satria efa nivily ho mpanompon' i Bala sampy ny Zanak' Isiraely, ka dia natolotr' Andriamanitra tamin' ny tanan' ny fahavalony izy (Mpits. vi. 1-7). Kanefa nony nitaraina tamin' i Jehova izy, dia nihaino azy Izy, ary ny anjelin' i Jehova niseho tamin' i Gideona, zanak' i Joasy, izay avy tamin' ny mpianakavin' i Abiezera (Nom. xxvi. 30; Jos. xvii. 2; 1 Tan. vii. 18), tamin' izy nively vary (Mpits. vi. 8-12). Efa lehilahy nanan-janakalahy lehibe Gideona tamin' izay, sady nalaza noho ny heriny (vi. 12; viii. 20); nefa voatsindrin' alahelo mafy izy noho ny fahoriana efa nanjo ny Zanak' Isiraely sy ny nahafoizan' Andriamanitra azy. Ka dia nankasitrahan' Andriamanitra izany fatahorany Azy izany, ka nirahiny izy hamonjy ny olony amin' ny herin' ny Midianita (vi. 13, 14). Nangataka famantarana tamin' ny anjely Gideona, ary rehefa hitany ny zava-mahagaga nataon' ny anjely, dia natahotra mafy indray izy, andrao ho faty, satria efa hitany ny Anjelin' i Jehova. Kanefa nomena toky Gideona, fa hoy Jehova taminy: "Fiadanana anie ho anao; aza matahotra; tsy ho faty hianao tsy akory" (vi. 15, 23). Dia nanao fivoadiana ho an' i Jehova Gideona teo Ofra, izay mbola naharitra tamin' ny andro nanoratana ny Bokin' ny Mpitsara (24); ary tamin' iny alina iny dia tonga taminy indray ny tenin' Andriamanitra. Fa Joasy, rain' i Gideona, dia mpisoron' i Bala sampy, ary nitahiry ny alitara ho azy teo an-tamboho-ny, ary nisy ny Aseraha (sampy) koa. Dia hoy ny tenin' Andriamanitra tamin' i Gideona: "Alao ny ombilahin-drainao, dia ilay ombilahy faharoa izay fito taona,—satria angamba izy io no ombilahy voatokana ho an' i Bala —ary ravao ny alitaran' i Bala; ary kapao ny Aseraha (na ny sampin' i Astoreta) eo anilany," hatao kitay handorana ny fanatitra! Dia nataon' i Gideona mbamin' ny folo lahy mpanompony izany; ary rehefa hitan' ny vahoaka ny nandravana ny sampy nivavahany, dia tezitra izy ka nikasa hamono an' i Gideona noho izay nataony; fa niaro azy kosa Joasy rainy, na dia mpisoron' i Bala aza izy, fa efa niova hevitra izy.

Ary tahaka ny teny nataon' i Elia tamin' ny andro aoriana ela (1 Mpan. xviii. 27), ny teny nataon' i Joasy dia fanesoana an' i Bala noho ny tsi-fahaizany hiaro tena. "Raha Andriamanitra Bala," hoy izy, "aoka izy handahatra ho an' ny tenany, fa nisy nandrava ny alitarany." Ary raikitra tamin' i Gideona

hatramin' izany andro izany ny anarana hoe Jerobala (izany hoe, Aoka Bala no hifandahatra), dia anarana fanesoana tamin' i Bala izany, fa anaram-boninahitra kosa nomena an' i Gideona (vi. 25-32).

2.—*Ny Ady nataon' i Gideona.* Rehefa afaka kely, dia nanafika ny tany indray ny Midianita sy ny Amalekita, mbamin' ny firenena hafa koa izay nirenireny tany atsinanan' i Palestina, ka dia nitoby teo amin' ny tany lemak' i Jezirela izy. Ny isan' ireo dia roa alina amby iray hetsy (viii. 10), ary asa, na avy tamin' izay nataon' i Gideona izany niakaran' ny Midianita izany, na manaraka ny fanaony isan-taona hiany.

Dia nomba an' i Gideona ny Fanahin' i Jehova, ary naniraka olona izy hamory ny firenen' ny Isiraely sasany. Dia tonga nanatona azy Manase sy Asera sy Zebolona ary Naftaly, manampy izay avy tamin' ny mpianakavin' i Abiezera hiany; ary Andriamanitra nanome toky azy tamin' ny famantarana roa, dia ny volon' ondry kotsan' ny ando, raha mbola maina ny tany, ary ny volon' ondry mbola maina, raha lena kosa ny tany nanodidina azy (vi. 34-40). Fanoharana nilaza ny toe-panahin' i Gideona angamba izany volon' ondry izany: fa ny fanahiny dia tsy mba nety ho levon' ny hafanan' ny tahotra, na ho voasafotry ny ranon' ny tsi-finoana, tahaka ny fon' ny olona rehetra nanodidina azy.

Tamin' ny marain' ny ady lehibe dia nitoby tanilan' ny loharano Haroda Gideona, ary ny olona niaraka taminy dia roa arivo sy telo alina; kanefa ny roa arivo amby roa alina tamin' ireo nandao azy raha mbola maraina koa; ary ny iray alina sisa aza dia tsy navelan' Andriamanitra handresy ny Midianita, fandrao handoka tena izy fa ny heriny hiany no nampandresy azy ny fahavalony.

Ary nasian' Andriamanitra famantarana hahafantaran' i Gideona izay olona tokony ho entiny hiady amin' ny fahavalo: dia izay nilelaka ny rano tao amin' ny loharano nolaloyany tahaka ny filelaky ny amboa. Dia nisy telon-jato lahy hiany no tonga marika tamin' izany, fa ny sisa dia nampodin' i Gideona; ary ny telon-jato lahy nitana ny vatsiny sy ny anjomarany, ary niandry ny andro ho maizina (vii. 1-8).

Koa rehefa nilentika ny masoandro ka maizina, Gideona dia nasain' Andriamanitra hitondra an' i Pora mpanompony ka hidina any amin' ny tobin' ny fahavalo; ary teo izy nandre ny miaramila anankiray nilaza tamin' ny namany ny nofy izay efa nonofisiny; ary ny hevitry ny nofy nolazain' ireo miaramila dia famantarana tamin' i Gideona fa ny tahotry ny sabatr' i Gideona efa latsaka taminy. Dia niverina teo amin' ny telonjato lahy Gideona, ary nampiomana sy nanome toky azy hoe: "Mitsangàna, fa efa natolotry Jehova eny an-tananareo ny tobin' ny i Midiana" (vii. 9-15). Dia nozarainy ho telo toko ny telon-jato lahy, ary nony namaton' alina dia nanatona ny tobin' ny Midiana izy ireo avy amin' ny fitoerana samy hafa. Dia niara-namaky ny siny izay nentiny izy sy nanevaheva ny fanilo teny antanany ary nampaneno ny anjomarany sady nanakora ka niantso mafy hoe: "Ny sabatr' i Jehova sy Gideona!" Tsy mba niady ny telon-jato lahy, fa nijanona fotsiny hiany, fa raiki-tahotra tokoa ny fahavalo; nataony fa nisy *tafika telo* lehibe nanatona azy; maizina ny alina ka notampohina tahaka izany izy, ka tsy nahalala namana akory, dia nifamono izy; ary izay tsy maty dia lasa nandositra nankany amin' i Jordana.

Dia nivory ny lehilahy avy tamin' ny Naftaly sy Asera ary Manase hanenjika azy; ary ny Efraima no nasain' i Gideona hiambina ny fitàny ny Jordana. Koa teo izy niady indray tamin' ny Midiana ary nisambotra ny andriandahy roa lahy, natao hoe Oreba sy Zeba, dia namono azy; ary ny lohany dia nampanaterina tany amin' i Gideona (vii. 16-25). Nitady hifanditra amin' i Gideona ilay firenena niavonavona, dia Efraima, fa nionina kosa ny fony noho ny teny malemy nataon' i Gideona (viii. 1-3). Dia nandroso hita an' i Jordana Gideona sy ny telon-jato lahy, izay "reraka, nefa mbola nanenjika hiany," ka nanenjika an' i Zebaha sy Zalmona, ny mpanjaka lehibe an' i Midiana, izay efa nandositra mbamin' ny miaramilany dimy arivo amby iray alina. Dia tonga teo Sokota Gideona sy ny miaramilany, kanefa tsy nety nanome vatsy azy ny loholona teo; ary toraka izany koa no nataon' ny olona tao Penoela; koa tao amin' ireo tanàna roa no namelan' i Gideona teny fa mbola hovaliany mafy ny ratsy efa nataony taminy. Dia tratran' i Gideona hiany Zebaha sy Zalmona, fa efa nitoby izy natory matokitoky foana, ka dia resiny tokoa izy, ka azony sambobelona ireo mpanjaka roa ireo. Ary raha tsy mbola niposaka ny masoandro, dia nentin' i Gideona ireo nankany Sokota, mba hasehony amin' ny olona any izay efa nandatsa azy nanao hoe: "Moa efa voahazon' ny tananao ankehitriny va Zebaha sy Zalmona, mba homenay mofo ny miaramilanao?" Ary songosongo sy tsilo avy tany an-efitra no nananaran' i Gideona ny lehilahin' i Sokota; ary noravany ny trano fiarovana tany Penoela, ary novonoiny ny lehilahy any an-tanàna. (Tsy fantatra marina na *novonoin'* i Gideona ny lehilahy tao Sokota, na norangotiny amin' ny tsilo fotsiny hiany; kanefa tany aloha fanao amin' ny famonoana olona tao amin' ireo tany ireo ny manambatra tsilo betsaka ao amboniny, raha matanjaka, ary nanindry azy amin' ny hazo mavesatra mandra-pahafatiny.)

Ary rehefa afaka izany, dia nanadina an' i Zebaha sy Zalmona Gideona, dia hitany fa efa nahafaty ny rahalahiny iray tam-po taminy teo Tabara izy ireo. Koa nony tsy sahy hamono azy Jatera zanani-lahy matoa, dia

ny tanan' i Gideona hiany no namono azy; ary dia nalainy ny ravaka izay teo an-tendan' ny ramevany.

Izany famonjena lehibe nataon' i Gideona izany no nalaza indrindra izay efa hitan' Isiraely taorian' ny andron' i Josoa; ka dia tantaraina sy tsarovana matetika tamin' ny fihirana natao taoriana izay nentiny nankalaza an' i Jehova; vakio 1 Sam. xii. 11; Sal. lxxxiii. 11; Isa. ix. 4; x. 26; Heb. xi. 32.

3.—*Ny Nanapahan' i Gideona ny tany.* Nandry efa-polo taona ny tany taorian' ny nandresena ny Midianita; ary Gideona dia nitoetra niadana tao an-tranony; ny vadiny sy ny zanany dia maro, ary tratr' antitra izy vao maty, ary dia nalevina izy teo amin' ny fasan-drainy teo Ofran' ny Abiezrita; viii. 22-32.

Tao anatin' ireo efa-polo taona ireo nisy zavatra tsara, ary zavatra hafahafa kosa niseho tamin' i Gideona, dia izao:

(*a*) Nolavin' i Gideona tsy ho mpanjaka mbamin' ny zanany handimby azy araka ny fandovana. Nangatahin' ny vahoaka izy hanao izany; ary raha lehilahy nitady voninahitra ho an' ny tenany sy ny mpianakaviny izy, dia tsy nisalasala angamba, fa nanaiky hiany. Kanefa natahotra an' Andriamanitra kosa izy, ary hitany fa tehiala amin' ny fanapahan' Andriamanitra ny vahoaka, dia tsy nety ho mpanjaka izy (fa ny *mitsara* azy hiany no nataony; viii. 22-23).

(*b*) Kanefa kosa nisy zava-diso nataon' i Gideona tamin' ny nanaovany ilay *efoda* (akanjo tsara tarehy, izay fomban' ny mpisorona), izay nataony tamin' ny volamena nobaboina tamin' ny Midianita, fa nampivily ny fony sy ny mpianakaviny tamin' ny fanompoana tokana an' Andriamanitra izany; ary ny Zanak' Isiraely dia tafintohina be hiany, ary zatra nankany Ofra hivavaka sy hanatitra fanatitra eo anatrehan' ny efoda (viii. 24-27). Kanefa angamba teo Silo ny Tabernakely sy ny Fiaran' ny Fanekena izay tokony ho nataon' ny Zanak' Isiraely izay nitady an' Andriamanitra; zahao 1 Sam. i. 3.—J.W.

**GIHONA** dia teny nalaina tamin' ny verba Hebreo, ary ny heviny dia "miboiboika;" ka dia teny enti-milaza na ny loharano na ny ony avy amin' ny loharano. Kanefa toa tena anarana ny hoe Gihona ao amin' ny Baiboly.

**Gihona** (1): ny anankiray tamin' ireo ony efatra izay nandena ny saha tao Edena (Jen. ii. 13). Ny ony Oxus, izay mankany amin' ny Ranomasina Arala any Torkestana, dia ataon' ny mpanoratra geografy any Arabia hoe 'Gihona.'

**Gihona** (2): dia anaran' ny *loharano* sy *ony kely* ary *lohasaha* any andrefan' i Jerosalema. Ny loharano Gihona ambony dia ao amin' ny lohasahan' i Hinoma, ary ny ony kely avy aminy no nitsoriaka nianatsimo teo amin' ny lohasaha. Tamin' ny nanjakan' i Hezekia ny loharano Gihona ambony no nasiany rafitra ho sarony, ary mba tsy ho hitan' ny fahavalo (dia Sankeriba mpanjakan' i Asyria); ary ny rano no nentiny ao amin' ny lalan-drano ao ambany ho any andrefan' ny Tanànan' i Davida (Ziona); zahao 2 Tan. xxxii, 30, ampitahaina amin' ny and. 3. Mbola tsy hita marimarina ny nitoeran' io loharano io, fa ny lalan-drano nitondra ny rano avy taminy dia hita tamin' ny nanaovana ny fanorenana ny trano fiangonana Englisy any Ziona; ary 20 fita ao ambany izy, voahady amin' ny vatolampy sokay. Raha toy ny hevitry ny sasany koa, io lalan-drano io no nahazoan' ny Tempoly rano koa. Misy kamory roa anefa izay mbola hita hiany ao andrefan' i Jerosalema: ny anankiray ao amin' ny lohan' ny lohasahan' i Hinoma, tokony ho antsasaky ny maily ao andrefan' ny zoron' ny tanàna avaratrandrefana. *Birket el-Mamilla* no anarany, ary angamba ny kamory ambony izany. Ary ny anankiray koa dia tandrifin' ny zoron' ny tanàna ao atsimo andrefana; *Birket es-Sultan* no anaran' io, ary izy angamba no kamorin' i Gihona Ambany. Io faharoa angaha no ilay Gihona izay nitondran' ny olona an' i Solomona, araka ny tenin' i Davida, mba hisehoany amin' ny vahoaka ho mpanjaka solon-drainy, nony ta-hanandra-tena ho mpanjaka Adonija zokiny (1 Mpan. i. 33).—J.S.

**GILBOA**: dia anaran' ny tendrombohitra anankiray ao amin' ny tany lemaka any Esdraelona, ao amin' ny zara-tanin' ny Isakara. Ny tanàna Jezirela dia tao am-bodin' i Gilboa ao andrefana; ary avy tany dia lavalava miantsinanana ny tendrombohitra somary mianatsimo kely hatrany Jordana. Tany Gilboa Saoly no namory ny Isiraelita mba hiady amin' ny Filistina, izay efa nitoby tany Sonema tao avarabaratra kely. Nefa resy avokoa Saoly, ary izy sy ny zanany telo lahy dia novonoina (1 Sam. xxviii. 4; xxix. 1; xxxi. 1-6). Avoavo hiany eo ambonin' ny lohasahan' i Jezirela Gilboa, tokony 1200 fita, ary be ny vatolampy mitranga ao an-tampony sy ao anilany, fa vitsy kosa ny zava-maniry. Koa dia tanteraka ny tenin' i Davida tao amin' ilay hira fisaonana nataony ho an' i Saoly, sy Jonatana sakaizany hoe:

"Hianareo tendrombohitr' i Gilboa,
Aza misy ando amana orana intsony eny aminareo,
Na saha angalana fanatitra asandratra,
Satria tany no nandotoana ny ampingan' ny mahery,
Dia ny ampingan' i Saoly, ka tsy nohosorana diloilo."
"Ilay voninahitrao, ry Isiraely, no voalefona teo amin' ny havoananao" (2 Sam. i. 21, 19).—J.S.

**GILEADA**: dia anaran' ny tany be tendrombohitra ao atsinanan' i Jordana, hatramin' i Raba-Amona any atsimo ka hatramin' ny ony Hieromaksa (atsimo kelin' ny Farihin' i Genesareta) any avaratra. Ary anarana nomena ny tany rehetra tao elanelan' izy roa, fa tsy ny tendrombohitra hiany, dia natao hoe "Tany havoan' i Gileada" izy (Deo. iii. 12; Jer. i. 19), sy ny "Tanin' i Gileada" (Nom. xxxii. 1, 29; Deo. xxxiv. 1; Zak. x. 10), ary indraindray kosa "Gileada" fotsiny (Nom. xxxii. 40; Jos. xvii. 1; Amo. i. 3). Ny toetry ny tany angamba no naharaikitra ny anarany, fa 'maraorao' no hevitry ny teny. Lazaina voalohany izy ao amin' ny Gen. xxxi. 21, fa tao no nahatraran' i Labana an' i Jakoba nony nandositra azy izy, sady tao no nanaovan' izy mianaka fanekena sy fanataovana. Ary lazaina indray Gileada amin' ny tantara milaza ny niakaran' ny Zanak' Isiraely avy tany Egypta; fa rehefa hitan' ny olon' i Robena sy Gada ny hatsaran' ny tany, fa tsara ahitra, dia nangataka tamin' i Mosesy izy mba ho fonenany, satria betsaka ny omby amana ondriny. Dia neken' i Mosesy izany; ka Gileada atsimo dia tonga zara-tanin' ny Gada, ary Gileada avaratra no anjaran' ny antsasaky ny Manase (Nom. xxxii.). Talohan' izany Gileada dia tany nonenan' ny Amorita, ary Sihona no mpanjakany; fa satria nivoaka hiady amin' ny Isiraelita ny Amorita ka tsy namela azy hamaky ny taniny, dia resin' ny Isiraelita izy ka lasany ny tany (Nom. xxi. 21-31). Gileada avaratra anefa dia isan' ny fanjakan' i Oga, mpanjakan' i Basana (Jos. xii. 3-6). Koa noho ny toetry ny taniny, dia tsy nitovy fomba loatra ny Isiraelita tany Gileada sy ny rahalahiny tao andrefan' i Jordana; fa tsy mba nonina tao an-tanàna loatra izy, fa tao an-day; ary olona nahay niady koa, fa ny taniny dia matetika niakaran' ny fahavalo. Jefta mpitsara dia avy tany Gileada ka namonjy an' Isiraely (Mpits. xi.); ary ny olo-mahery sasany izay mpanompon' i Davida dia avy tany koa (1 Tan. xii. 8, 15). Ramota-Gileada dia tanàna fiarovana sy fieren' ny firenena tao atsinanan' i Jordana, ka dia betsaka ny ady mafy natao teo akaikiny; zahao 1 Mpan. xxii. 4; 2 Mpan. viii. 28. Ny olon' i Gileada no notoherin' ny fahavalo avy tamin' ny firenena lehibe tany atsinanana, ary dia lasan' ny Asyriana voalohany izy (xv. 29). Gileada koa no nandosiran' ny olona maro izay diso, na sendra azom-pahoriana. Ankehitriny Gileada dia zaraina ho roa, ny avaratra atao hoe *Jebel Ajlun*, ary ny atsimo kosa *Jebel Jilad*, izay mitovy amin' ny anaran' ny tany tao aloha. Ny renivohiny dia tanàna atao hoe *Es-Salt*, eo amin' izay niorenan' i Ramota-Gileada. Ny hahavon' ny tany, dia 2,500 fita ambonin' ny ranomasina, fa toa tendrombohitra marin-tampona avokoa izy, ary raha tsinjovina avy tany andrefana dia miseho avo noho izany aza, satria lalina dia lalina ny lohasahan' i Jordana. Tany be hazo maniry, sady mahafinaritra indrindra Gileada; fa tsara ny ahitra, ary maro ny lohasaha sy ny ony mandena azy; ary betsaka ny vorona tsara feo izay re feo mandrakariva (Jer. x. 19; xxii. 6).—J.S.

**GILGALA**: dia fitoerana anankiray tao amin' ny lohasahan' i Jordana tao andrefan' ny ony, ary akaiky an' i Jeriko (Jos. iv. 19). Tao Gilgala no nitobian' ny Isiraelita voalohany tany Palestina, fa teo no nanorenany ny lainy rehefa tafita ny ony, sady nananganany ny vato roa ambin' ny folo, nentiny avy tao afovoan' ny ony, ho fanataovana sy fahatsiarovana. Ny hevitry ny anaran' i Gilgala dia 'boribory' (*circle*) sy 'fanakodiadiavana,' ka dia raikitra amin' izay nataon' ny Zanak' Isiraely tao Gilgala, fa teo no namorana ny olona, dia hoy Jehova tamin' i Josoa: "Androany no *nakodiavako* ny fandatsan' i Egypta ho afaka aminareo" (Jos. v. 9). Koa amin' izany dia tonga toa tanàna fonenana Gilgala hatramin' izany andro izany, fa tao no nisehoan' i Jehova tamin' i Josoa ho "komandin' ny miaramilan' i Jehova" (v. 14), ary tao koa no niangonan' ny vahoaka raha nisy raharaham-panjakana (ix. 6; x. 6, 43). Ary tao Gilgala no nitoeran' ny Tabernakely talohan' ny andro namindrana azy ho any Silô (xvii. 1). Gilgala no anankiray amin' ny tanàna telo notetezin' i Samoela isan-taona mba hitsara ny olona (1 Sam. vi. 16), ary tao koa no nihaonan' i Samoela sy Saoly ary Davida tamin' ny vahoaka (1 Sam. x. 8; xi. 14; xiii. 4; xv. 11; 2 Sam. xix. 51). Rehefa naorina ny Tempoly tao Jerosalema, dia tsy nanan-daza loatra intsony Gilgala; nefa nilazan' ny mpaminany teny mafy izy noho ny fanompoan-tsampy sy ny ratsy natao teo amin' ny fitoerana avo tao (Hos. iv. 15; Amo. iv. 4; v. 5). Ary ny nandravana ny tanàna dia famantarana fa efa tanteraka tokoa ny tenin' ny mpaminany.

**Gilgala** (2): dia tananan' ny Kananita sady nitoeran' ny mpanjakany anankiray. Tao amin' ny tany lemaka amoron-dranomasina izy, fa akaiky an' i Dora (Jos. xii. 23). Misy vohitra kely atao hoe *Jiljuleh* ankehitriny, tokony ho maily efatra atsimon' i Antipatria, ary tao angaha no niorenan' io Gilgala io.

**Gilgala** (3) any an-tendrombohitra; zahao 2 Mpan. ii. 1. Tsy fantatra na tanàna iray ity sy ilay Gilgala voalazan' ny Neh. xii. 29, na tsia.—J.S.

**GIRGASITA**: dia anankiray tamin' ny firenen' ny Kananita, izay heverina ho nonina tao amin' ny tany andrefan' ny Farihin' i Genesareta, satria mitovitovy ny anarany sy ny anaran' ny olona lazaina ao amin' ny Mat. viii. 28. Ny Girgasita anefa dia tokony ho fokon' olona avy tamin' ny firenena lehibe natao hoe Hivita, satria ao amin' ny

teny fito milaza ny firenena any Kanana, ny anaran' ny Girgasita dia tsy hita amin' ny sivy, fa ny Hivita no voalaza; fa amin' ny iray kosa, ny Hivita dia navela, ary ny Girgasita dia voalaza hiany. Lazaina izy ho isan' ny firenena fito izay tokony horoahina na hovonoin' ny Isiraelita (Gen. xv. 20, 21; Deo. vii. 1; Jos. iii. 10; xxiv. 11); kanefa tsy voalaza izy ao amin' ny teny sasany milaza ny firenena izay haringana avokoa; koa angamba nifangaroharo tamin' ny Isiraelita hiany izy (Mpits. i. 27-35; Gen. x. 16; 1 Tan. i. 14; Neh. ix. 8).—J.S.

**GITITA**: dia ny mponina na tompon-tany tao Gata (Jos. xiii. 3). Itahy, izay sakaizan' i Davida, dia vahiny avy tany Gata, ary izy no mpifehy ny miaramila 600 lahy avy tao koa, izay nokaramain' i Davida sy nentiny tao amin' ny adiny. Filistina izy ireo, ary toa miaramila nampianarina tsara (2 Sam. xv. 19).—J.S.

**GITITA**: dia anaran' ny zava-maneno anankiray, izay heverin' ny sasany ho nahazo ny anarany satria fanaon' ny olon' i Gata izy; kanefa raha toy ny hevitry ny sasany kosa, dia satria voatendry hatao amin' ny andro firavoravoana. Hita amin' ny lohatenin' ny Salamo sasany io teny io, dia Sal. viii. sy lxxx. ary lxxxiv.; zahao SALAMO.—J.S.

**GOAIKA** (Heb. *orib*, dia 'mainty' no heviny). Ny teny Hebreo nadika hoe 'goaika' amin' ny Baiboly Malagasy dia milaza vorona izay atao hoe *raven* amin' ny teny Englisy; fa lehibebe kokoa noho ny goaika izy, ary na dia sabalahala karazana aminy hiany aza, dia tsy mitovy avokoa ny fomban' izy roroa. Ny goaika no vorona navoakan' i Noa voalohany niala tamin' ny Fiara, hahitany raha maina ny tany, nefa tsy niverina izy (Gen. viii. 7). Ny fatim-biby no foto-kanin' ny goaika, ka ny Isiraelita dia norarana mba tsy hihinana azy (Lev. xi. 14). Ny goaika dia nitondra hena sy mofo ho an' i Elia tao amoron' ny ony Kerita, nony nisy mosary tao Kanana (1 Mpan. xvii. 4, 6); ary na dia vorona tsy madio aza izy, dia entina milaza ny fitiavan' Andriamanitra ny olony sy ny fiahiahiany azy (Joba xxxviii. 41; Lio. xii. 24; Sal. cxlvii. 9). Ny fihinanany ny fatim-biby dia voalaza ao amin' ny Oha. xxx. 17, indrindra ny fifidianany ny mason' ny faty. Ary satria maro ny goaika any Palestina, sady mandehandeha lalandava tsy mijanona hitady hanina izy, dia izany angaha no nifidianan' ny mpanoratra ny Baiboly azy hampiseho ny fitandreman' Andriamanitra ny zavadrehetra noforoniny.—I.D.

**GOBA**: dia fitoerana lazaina ao amin' ny 2 Sam. xxi. 18, 19, ho niadian' ny Filistina sy ny Isiraelita; angamba nifanakaiky Goba sy Gezera (1 Tan. xx. 4). Zahao GEZERA.—J.S.

**GOFERA**: dia anaran' ny hazo maniry anankiray izay lazaina indray mandeha hiany ao amin' ny Baiboly, dia ao amin' ny Gen. vi. 14, ho hazo nanaovan' i Noa ny Sambo-fiara. Nefa tsy misy teny hafa ahafantarantsika izay hazo nolazaina. Raha toy ny hevitry ny sasany, ny hoe 'gofera' dia milaza hazo tahaka ny fira na paina, fa ny sasany kosa mihevitra fa kypreso izy; nefa tsy fantatra marina izany.—J.S.

**GOGA**. (1) Anaran' ny firenena anankiray izay nonina tao amin' ny tany avaratra indrindra, ary teny entina hilaza ny andrianany koa (Eze. xxxviii., xxxix.; Apok. xx. 1 [MAGOGA]). (2) Ny anankiray tamin' ny zanak' i Joela, olon-dRobena (1 Tan. v. 4).—J.S.

**GOLANA**: dia tanàna any Basana nomena ny Levita, ary isan' ny tanàna fandosirana telo tao atsinanan' i Jordana (Deo. iv. 43; Jos. xx. 8; 1 Tan. vi. 71). Tsy lazaina intsony ny tanàna, ary mbola tsy hita izay niorenany. Avy tamin' i Golana ny anaran' ny tany manodidina azy, dia Gaolanitisy, izay isan' ny fizarana efatra tamin' ny fanjakan' i Basana, rehefa lasan' ny Grika ny tany. Nifanolotra tamin' ny Farihin' i Galilia sy Jordana tao andrefana izy; Itoria dia tao avarany; Aoranitisy sy Trakonitisy tao atsinanany, ary ny ony Hieromaksa tao atsimony. Mbolá atao hoe *Jaulan* izy, ary tany mahafinaritra, fa betsaka ny hazo maniry sady tsara ny ahitra, ary be ny omby ao. Tany be olona koa tao aloha Gaolanitisy, fa ny korontam-bato izay navela tamin' ny tanàna 127 no mbola hita, kanefa vitsy foana amin' ireo no misy mponina ankehitriny.—J.S.

**GOLGOTA** dia teny Hebreo, ary anaran' ny fitoerana izay nanomboana an' i Jesosy Tompo tamin' ny hazo fijaliana (Mat. xxvii. 33; Mar. xv. 22; Jao. xix. 17). Matio sy Marka ary Jaona mandika azy ho teny Grika, ary ny hevitry ny teny no lazainy ho "Ikarandoha," na *Kranion* (Gr.). Lioka hiany no tsy milaza ny anarany amin' ny Hebreo (xxiii. 33). Tsy hita marina izay anton' ny nanomezana azy io anarana io: (1) Raha toy ny hevitry ny sasany, dia avy tamin' ny karandoha maro nahahaka teo, satria famonoana ny olona meloka izy. (2) Nefa ataon' ny sasany kosa fa satria havoana madinika izy, na nivohitra kely teo ambonin' ny tany manodidina, ka dia manahatahaka ny karandoha, no nahazoany ny anarany. (3) Ary hoy Jeroma kosa, fa nisy lovan-tsofina milaza fa tao Golgota no nandevenana an' i Adama, ary satria ny karandohany no notehirizina tao, izany no niantsoana azy toy izany; kanefa angano foana izany.

Hatramin' ny andro ela dia ela efa noheverin' ny maro fa Golgota dia tao amin' izay atao ankehitriny hoe "Ny Trano-fiangonan' ny Fasana Masina;" kanefa kosa, satria ao ampovoan' i Jerosalema mihitsy izany trano izany, dia ataon' ny maro kosa fa tsy iza-

ny tsy akory no nitoeran' i Golgota. Fa araka ny tenin' ny Test. Vao., ny fitoerana izay namonoana an' i Jesosy Tompo dia teo ivelan' ny vavahady" (Heb. xiii. 12), sy "akaikin' ny tanàna" (Jao. xix. 20), ary toa teo anilan' ny lalambe anankiray (Mat. xxvii. 29) mankany an-tsaha (Mar. xv. 21). Ary ny fasana nandevenana Azy koa dia nolavahana tamin' ny vatolampy (Mar. xv. 46), ary tao an-tsaha, akaikin' ny fitoerana famonoana (Jao. xix. 41, 42). Koa raha toy ny hevitry ny sasany, teo ivelan' ny vavahadiny atao hoe "Vavahady Damaskosy" sady tao *avaratry* ny tanàna, ny fitoerana natao hoe Golgota, izay nahafatesan'' ny Zanak' Andriamanitra. Zahao JEROSALEMA. —J.S.

**GOLIATA**: dia lehilahy vaventy sy goavana avy tany Gata, izay niaraka tamin' ny Filistina hiady amin' ny Isiraelita, ary nihaika ny miaramilan' Isiraely isa-maraina ary isan-kariva efa-polo andro (1 Sam. xvii.). Angamba taranaky ny Refaima izy, fa ny olona vitsy izay navela tamin' ireo niery teo amin' ny Filistina, rehefa resin' ny Amonita izy (Deo. ii. 20, 21; 2 Sam. xxi. 22). Ny halavan' i Goliata dia lazaina ho enina hakiho sy irain-jehy, 10½ fita izany, raha 21 intsa ny hakiho. (Araka ny Septoaginta anefa, *efatra* hakiho sy irain-jehy no halavany, dia 7 ft. 9 in., ary io faharoa io angamba no marina.) Fa ny halavan' i Goliata sy ny fahaizany hiady ary ny hatsaran' ny fiadiana amam-piarovana nentiny nampahatahotra ny Zanak' Isiraely, ka dia tsy nisy sahy hiady aminy, na dia neken' i Saoly aza homena ny zanani-vavy ho vady sy vonínahitra aman-karena ho an' izay hiady amin' i Goliata sy handresy azy. Fa Davida kosa, na dia mbola tanora fanahy aza, noho ny fahatokiany an' i Jehova dia nanohitra an' i Goliata ary namono azy tamin' ny vato sy ny antsamotady. (DAVIDA.]

Nisy **Goliata** hafa koa, avy tany Gata koa, izay voalaza ho novonoin' i Elhanana avy tany Betlehema, anankiray tamin' ireo olomahery sy malaza izay mpanompon' i Davida (2 Sam. xxi. 19).—J.S.

**GOMERA**: zanakalahin' i Jafeta izy, ary rain' i Askenaza sy Rifata ary Togarma (Gen. x. 2, 3). Ary ny firenena izay tararak' i Gomera ka nantsoina araka ny anaran-drazany hiany no lazaina ao amin' ny Ezek. xxviii. 6 ho niaraka tamin' ny olon' i Togarma sy ny miaramilan' i Goga, mpanjakan' ny firenena anankiray avy tany avaratra. Raha toy ny hevitry ny olonkendry, Gomera dia razan' ny firenena natao hoe Kimeriana sy ny Kimbry sy ny firenena sasany naman' ny Kelta, ary ny mponina any Galia (Frantsa) sy ny Kimry (any Valesa).

**Gomera** (2): zanakavavin' i Diblaima izy, ary vadin' i Hosea mpaminany; zahao Hos. i. 3.

**GOMORA**: dia isan' ireo tanàna dimy tao amin' ny tany lemak' i Sidima, izay niady tamin' i Kedorlaomera, nefa resiny (Gen. xiv. 2-8). Ary satria ny olon-Gomora niaraka tamin'ny olon-tSodoma sy Adima ary Zeboima tamin' ny fanaovan-dratsy, Gomora dia noravan' i Jehova niaraka tamin' ireo tanàna ireo tamin' ny afo sy solifara avy tany an-danitra, ary ny olona no lany ringana avokoa noho ny heloka vetaveta nataony (Gen. xix. 24-29). Lazaina miaraka amin' i Sodoma ny anarany, ka dia toa faharoa tamin' ireo tanàna ireo Gomora, raha ny halehibeny na ny haratsiany no heverina. Ny amin' ny nitoeran' ireo tanàna dimy ireo, zahao SODOMA SY RANOMASINA MATY.—J.S.

**GOSENA**: dia fizaran-tany any Egypta izay nomen' i Farao mpanjaka ho fonenan' i Jakoba sy ny ankohonany, rehefa niala tany Kanana izy; ary izay nitoeran' ny taranany 430 taona (Gen. xlv. 10; xlvi. 28; xlvii. 27; l. 8; Eks. viii. 22; ix. 26). Tany be ahitra izy, ary tsara indrindra ho an' ny olona manana ondry amana osy betsaka, tahaka ny zanak' i Jakoba. Raha ny teny milaza an' i Gosena no dinihina, dia hitantsika fa tany tsy mba noheverina loatra ho tanatin' i Egypta izy, fa teo ivelany kely; ary ny mponina tao dia tsy mba Egyptiana, dia tokony ho tao atsinanan' ny Delta, dia ny tany telo zoro ao avaratr' i Egypta izy, ary nifanolotra tamin' i Arabia sy ny efitra lehibe. Ny teny milaza ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta koa no ahitantsika fa akaikin' ny tanin' ny Filistina Gosena (Eks. xiii. 17, 18). Dia tafasaraka tamin' ny Egyptiana ny Zanak' Isiraely ary akaikin' ny tany kasain' Andriamanitra homena azy ho fonenany; ary tany Gosena izy "nitombo betsaka sy nihamaro, dia nihahery indrindra; ka dia henika azy ny tany," sady nitombo be ny ombiny aman-ondriny. Ny lohasaha atao hoe *Wadi-t-Tumeylat* ankehitriny, izay nalehan' ny lahin-drano lehibe avy tamin' ny Neily tao aloha, sady ao atsinanan' ny vinanin' ny Neily atao hoe Pelosiaka, angamba dia anatin' ny tany Gosena; dia hatramin' ny tanàna Hieropolisy tao atsimo izy, ka hatramin' ny Ranomasina Mediteraneana tao avaratra.—J.S.

**GOVERNORA** (Eng. *governor*): ao amin' ny Baiboly Malagasy ity teny ity dia atao dikan' ny teny Grika roa, dia (1) *ethnarch*, dia mpanapaka ny tanàna Damaskosy tamin' ny nanjakan' i Areta (2 Kor. xi. 32); ary (2) *egemon* (na *procurator*, Lat.), ny mpanapaka solom-bavan' i Kaisara, Emperoran' i Roma, izay nitoetra tao Kaisaria mba hitandrina ny fanjakan' i Roma any Palestina. Pontio Pilato dia governora (*procurator* na *egemon*) voatendrin' ny Emperora tany Roma (Mat. xxvii. 2); ary toy izany koa Feliksa sy Fesitosy, izay nitsara an' i Paoly, na dia atao hoe 'mpanapaka' aza izy roa lahy (Asa xxiv. 1; xxvi. 30).—J.S.

**GOZANA**: dia toa anaran' ny *ony* anankiray ao amin' ny 1 Tan. v. 26; 2 Mpan. xvii. 6; xviii. 11 ity teny ity; fa ao amin' ny 2 Mpan. xix. 12 kosa tsy dia anaran' ony, fa anaran' ny *tany* anankiray. Gozana koa dia fizaran-tany any Asyria, ary tany no namponenan' i Pola sy Tiglato-pilesera ary Salmanesera ny Isiraelita izay nentiny ho babo; ary angamba sahala amin' ny tany natao hoe Gozanitisy, izay noleman' ny ony Habora, izay atao hoe *Khabur* ankehitriny. Gozana dia voalaza miaraka amin' i Harana (2 Mpan. xix. 12); ary satria Harana dia fantatra marina fa tany Mesopotamia, Gozana dia tokony ho tany Mesopotamia koa. —J.S.

**GRIKA** sy **GRISIA**. Grika dia anaran' ilay firenena malaza tao aloha izay nonina tao amin' ny tany atao hoe Grisia, fa *Greece* amin' ny teny Englisy, ary *Hellas* amin' ny fitenin' ny Grika. Kanefa kosa na dia firenena malaza sy hendry tokoa aza ny Grika, tsy nifampiraharaha loatra izy sy ny Jiosy, raha tsy tamin' ny andro nielezan' ny Jiosy tany amin' ny tany lavitra. Dia vitsy foana ny teny milaza ny Grika sy ny taniny ao amin' ny Test. Tal., fa afa-tsy ny teny fohifohy ao amin' ny Genesisy (x. 2-5), milaza fa Javana no razany,—fa avy taminy ny mponina tao amin'ny "nosin' ny firenena,"—tsy misy teny akory milaza azy ao amin' ny Boky Tantara. Fa amin' ny Bokin' ny Mpaminany kosa dia voalaza impolo izy, fa *Javana* no anarany amin' ny teny Hebreo; zahao Joela iii. 6; Dan. viii. 21; Isa. lxvi. 19; Eze. xxvii. 13; etc. Nifanena voalohany tao amin' ny tsena fivarotana andevo ny Grika sy ny Jiosy; fa nisy Jiosy avy tany Joda izay nangalarin' ny olon-Tyro, ka namidiny indray tamin' ny Grika (Joe. iii. 6). Ny halehiben' ny fanjakan' i Grisia no nambaran' Andriamanitra tamin' ny nofy tamin' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, ary tamin' i Daniela mpaminany tamin' ny fahitana (Dan. ii. 30; viii 5-8; 21; x. 20; xi. 2-4). Fa Aleksandro Lehibe, mpanjakan' i Makedonia, sy ny nandreseny ny fanjakana hafa rehetra, no lazaina ao amin' ireo tenin' i Daniela ireo; zahao ALEKSANDRO. Ary Zakaria mpaminany koa milaza ny handresen' ny Makabeo ny fanjakana Griko-Syriana (ix. 13); fa Isaia kosa nitsinjo ny hiovan' ny Grika, mbamin' ny firenena hafa koa, ho mpivavaka marina, noho ny teny hotorin' ny Jiosy (lxvi. 29). Rehefa lasan' ny Romana ny fanjakan' i Grisia, dia samy tonga vahoaky ny mpanjakan' i Roma ny Grika sy ny Jiosy, ary ny anaran' ny taniny dia lazaina indray mandeha hiany ao amin' ny Test. Vao. (Asa xx. 2.) Ny amin' ny toetry ny tany Grisia, zahao ny sarin-tany sy *Geografy Generaly*.

Fa ny Grika kosa dia lazaina matetika ao amin' ny Test. Vao., ary betsaka ny teny milaza ny fombany sy ny filalaovany ary ny fahendreny; ary ny boky rehetra ao amin' ny Test. Vao. dia nosoratana tamin' ny teny Grika. Amin' ny firenena rehetra ambonin' ny tany, na tao aloha, na ankehitriny aza, tsy misy firenena izay tia sy nifaly



*Tempolin' i Minerva sampy tany Atena.*

tamin' ny hatsaran-tarehin-javatra tahaka azy. Koa amin' izany tsy nisy olona nahavita sary amin' ny vato mbamin' ny tempoly tsara rafitra tahaka izay nataon' ny Grika (jereo ny sary); ary mandraka ankehitriny aza, na amin' ny fanaovana ny sary vato, na ny trano vato, dia mbola tsy takatry ny fahaizan' ny firenena hafa izay sary sy trano vitan' ny Grika tokony ho 2500 taona izay. Ary olona mahay koa ny Grika amin' ny fanaovana tonon-kira; fa ny boky nosoratan' ny mpanao tonon-kira sasany teo aminy dia mbola heverina ho tsara indrindra; ary toy izany koa ny bokiny milaza tantara sy filosofy ary geometria (na Euclid). Fa ny

amin' ny fombam-pivavahany kosa, dia hafa lavitra noho ny an' ny Jiosy; tsy mba lalin-tsaina loatra tamin' ny voalohany izy, ary tsy nihevitra loatra ny amin' ny fanahy sy ny ota sy ny fampijaliana ary ny fitsarana ho avy; fa izay nahafinaritra ny masony sy ny sofiny ary ny heviny no nimatesany indrindra. Koa ny sampy nivavahany dia maro, ary tato aoriana koa dia be ny fahalotoana niharoharo tamin' ny fanompoany ny sampy, indrindra fa tamin' ny nanompoana an' i Venosy tao Korinto. Tsy nisy halozana loatra tamin' ny fanatitra naterin' ny Grika, tahaka izay fanaon' ny firenena maro, fa tsy mba nampieritreritra azy loatra ny hevitra lalina ny amin' ny fiainana ho avy—tahaka ny Egyptiana,—ary ny fieritreretany toa tsy mba niampanga azy loatra ho mpanota teo anatrehan' Andriamanitra izy. Nefa kosa firenena izay nandroso tsara tamin' ny fahaizana maro izy: nahay tamin' ny fanaovan-tsambo sy ny nitondrana fanjakana sy tafika izy; ary tsara fitondra ny firenena izay noreseny. Koa rehefa niamboho Aleksandro Lehibe, dia niely tao amin' ny tany maro ny teny Grika; ary dia tonga fitenin' ny olon-kendry sy ny lehibe izany tany Asia Minora sy Syria sy Palestina ary Egypta.

Ary izany nielezan' ny fomba sy ny fitenin' ny Grika izany nifampiasa mba hampiely ny Filazantsara koa. Fa ny tany any Asia Minora sy Grisia dia nalehan' i Paoly sy ny namany voalohany indrindra, ary ny Grika sy ny olona niteny Grika no nitoriana ny Filazantsara manarakaraka ny Jiosy. Ny tanàna lehibe izay lasan' ny Grika, tahaka an' i Antiokia sy Efesosy sy Korinto sy Filipy ary Tesalonika, no nitoeran' i Paoly Apostoly ela; ary betsaka ny Grika tsara fanahy nino, indrindra fa izay nivavaka rahateo tao amin' ny synagogan' ny Jiosy. Matetika ny Grika nanaiky ny tenim-pamonjena izay efa lavin' ny Jiosy (Asa xviii. 4, 12); ary ny hafainganan-tsainy sy ny fitiavany fahendrena no nitarika azy hihaino ny tenin' ny irak' i Kristy, fa "ny Grika mitady fahendrena," hoy Paoly (1 Kor. i 22); ary na dia nampandoka tena ny maro aza izany, tamin' ny maro koa Kristy, Izay "fahadalana tamin' ny Grika" sasany, tonga "fahendren' Andriamanitra." Ny fitenin' ny Grika koa dia nentin' ny Fanahy Masina mba hanambara ny zavatra lalindalina ny amin' ny famonjena, fa tsy nisy hevitra akory izay tsy hainy hambara marina. Ary ela hiany taorian' ny andron' ny Apostoly, ny fanekem-pinoana neken' ny Fiangonana sy ny fivavahana natao tao am-piangonana ary ny boky nosoratan' ny mpitandrina sy ny mpanoratra malaza hanamarina ny tenin' ny Filazantsara sy hiaro azy amin' ny mpanohitra sy ny diso finoana,—dia voasoratra izy rehetra tamin' ny teny Grika. Tamin' ny andron' ny Apostoly, Grisia nozaraina ho roa toko: Makedonia tao avaratra, ary Akaia tao atsimo (2 Kor. ix. 2). Ary lehibe ny fiangonana tao Korinto sy Tesalonika ary Filipy, fa tsy mba nalaza loatra na lehibe ny fiangonana tao Atena, renivohitr' i Grisia. —J.S.

**GYPA** (Heb. *peres*; Eng. *ossifrage*); dia vorona lehibe karazan' ny voltora, nefa ny endriny kosa dia tabatahaka ny eagle. Hita ao amin' ny tany maro any Eoropa sy Asia izy, ary tsy mba maro izy no miaramitoetra, tahaka izay fanaon' ny voltora sasany, fa mandeha tsiroaroa mandrakariva izy. Ny nofon' ny biby efa maty rahateo no fihinan' ny gypa, ary ny taolany no vakivakiny hahazoany ny tsoka; ny anarany amin' ny teny Hebreo sy Englisy koa dia milaza izany fanaony izany, fa "mpamaky taolana" no heviny avy. Voalaza ao amin' ny Lev. xi. 13 sy Deo. xiv. 11 ny gypa ho isan' ny vorona tsy madio izay fady ka tsy tokony hohanin' ny Zanak' Isiraely. Ny anarana sientifika ahafantarana azy dia *Gypaëtus barbatus*.—J.S.

# H

**HABA**: ZAHAO RAVAKA.

**HABAKOKA**: ilay mpaminany fahavalo amin' ny laharan' ny atao hoe Mpaminany Kely. Tsy misy ahalalantsika akory ny taona niainany. Tokony ho tamin' ny taona faharoa ambin' ny folo, na fahatelo ambin' ny folon' ny nanjakan' i Josia, hono, no naminaniany (B.C. 629 na 630).

Ary izao no fotopototry ny teny nosoratany:— Milaza ny hataony amin' ny toko voalohany izy (i. 1). Ory izy noho ny toetran' ny olona sy ny haratsiany, ary mitaraina amin' Andriamanitra ka mangataka ny fanampiany izy (i. 2-4). Manaraka izany, dia misy ny navalin' i Jehova azy (i. 5-11). Mitsinjo ny efa ho avy izy ka milaza ny halozan' ny Kaldeana, fa matoky an' Andriamanitra ho efa naniraka azy izy ireo hananatra mafy hiany fa tsy handringana; dia miandry am-panantenana tsara izy (ii. 1) hahitana izay iafaran' izany. Nasain' Andriamanitra hanoratra izy hilaza ny fihaviany hitsara (ii. 2, 3). Dia voalaza manaraka izany ny loza hanjo ny Kaldeana (ii. 4-6); ary misy teny mahatsiravina natao toy ny fitenin' ny firenena efa nampahoriny (ii. 6-20). Ny toko fahatelo dia Salamo na tonon-kira mahagaga noho ny teny mahafinaritra sy tsara lahatra izay hita ao aminy.—J.R.

**HABORA**: anaran' ny tany nampitoeran' ny mpanjakan' i Asyria ny Zanak' Isiraely, rehefa nambabo azy izy; (2 Mpan. xvii. 6 sy xviii. 11); teo amoron' ny ony *Gozana* izy; jereo GOZANA.—J.W.

**HADADA**: zanak' andriana tany Edoma izy (zahao EDOMA; 1 Mpan. xi. 14-22.) Fony mbola kely izy, dia nisy tafika nentin'

i Joaba tany Edoma; ary tamin' izany saiky tapitra ho matin' i Joaba ny lehilahy Edomita rehetra. Fa Hadada sy ny mpanompon-drainy sasany anefa dia afaka nandositra ka nankany Egypta. Ny mpanjakan' i Egypta tamin' izay dia ilay Farao nodiasan' ny rafozan' i Solomona. Ary rehefa tonga tany Hadada, dia noraisin' ny mpanjaka tamin' ny fihavanana izy sady nomeny trano sy tany, ary ny zaobaviny ho vadiny. Fa rehefa nody mandry Davida, dia tsy nahatoetra tany Egypta intsony Hadada, fa nody ho any an-tanin-drazany, na dia tsy nahafoy azy aza Farao. Dia nangataka tso-drano tamin' i Farao izy, ka lasa nody mba haka ny fanjakan-drainy.—J.C.T.

**HADADRIMONA**: dia fitoerana anankiray tao amin' ny lohasahan' i Megido (Zak. xii. 11), tamin' ny fari-tanin' i Galilia sy Samaria. Ny anarany no nalaina tamin' ny sampy Syriana anankiroa (Hadada sy Rimona, 2 Mpan. v. 18). Tao no nisaonan' ny vahoaka an' i Josia mpanjaka tamin' ny nahafatesany.—E.H.S.

**HADARA** (1): anankiray tamin' ny zanakalahin' Isimaela (Gen. xxv. 15), dia sahala amin' ilay atao hoe Hadada (1 Tan. i. 30). Ny tendrombohitra Hadada ao amin' ny faritanin' ny efitra Syria no tokony ho efa nitoeran' ny fokom-pireneny.

**Hadara** (2): mpanjaka anankiray tany Edoma izay nandimby an' i Bala-hanana (Gen. xxxvi. 39), ary tokony ho indray nihira tamin' i Saoly izy.—E.H.S.

**HADADEZARA**: zanak' i Rehoba, mpanjakan' i Zoba izy (2 Sam. viii. 3). Zoba dia isan' ny fizaran-tany any Arama na Syria.

Niandany tamin' ny Amorita izay niadian' i Davida izy, fa resy loatra izy ka nahalasanana kalesy arivo tamin' ilay fitondra any an-tafika ireny, ary soavaly sy miaramila betsaka. Ary taorian' izany indray izy dia niray tamin' ny Syriana any Damaskosy sy Makà sy Rehoba ary Istoba, nefa resin' ny miaramilan' i Davida indray izy. Dia nampanalainy indray ny Syriana izay nonina tao an-dafy atsinanan' ny ony Eofrata; Sofaka no anaran' ny komandy nifehy ireo. Ary rehefa tafakambana ny Syriana rehetra, dia nitoby tao Helama izy. Dia avy tao Jerosalema Davida nitondra ny miaramilany ka namely azy, ka loza izany ady izany, fa maty Sofaka sy ny Syriana betsaka, ary Hadadezara tonga nanaiky an' i Davida (1 Tan. xviiii. 3, 4).—J.C.T.

**HADASA**: zahao ESTERA. (2) Tanàna any Joda manolotra ny ranomasina (Jos. xv. 37). Tsy misy mahalala izay niorenany izao.—J.R.

**HADESY**: zahao FIAINAN-TSI-HITA.

**HADORAMA** (1): dia zanakalahy fahadimin' i Joktana izy (Gen. x. 27; 1 Tan. i. 21). Samy tsy azo lazaina na ny fonenan' i Hadorama, na ny an' ny rahalahiny maro.

**Hadorama** (2): dia zanak' i Toy, mpanjakan' i Hamata, izay nirahin' ny rainy hiarahaba sy hanasina an' i Davida noho ny nandreseny an' i Hadadezera, mpanjakan' i Zoba (1 Tan. xviii. 10).

**Hadorama** (3): dia anaran' ny mpamory hetra anankiray tamin' ny nanjakan' i Davida sy Solomona ary Rehoboama (2 Tan. x. 18). Amin' ny 1 Mpan. iv. 6 ny anarany no atao hoe Adonirama, ary amin' ny 2 Sam. xx. 24 Adorama no anoratana azy.—E.H.S.

**HADRAKA**: fizaran-tany any Syria voalazan' i Zakaria mpaminany (ix. 1, 2). Tsy misy mahalala azy izao.—J.R.

**HAFATRA**. Tsy dia nahazatra ny Jiosy loatra ny taratasy fandidiana harena, fa misy fomba tsotsotra izay narahiny tamin' ny nizarany izany. Tamin' ny andron' ny Patriarka dia nozaraina ho an' ny zanakalahin' ny vadin' ny maty, izay efa nampakariny marina (Gen. xxi. 10; xxiv. 36; xxv. 5); fa ny anankiray no nomeny anjara bebe kokoa (ny lahimatoa no nazàna nofidiny tamin' izay), ka dia izy no nataony hitandrina izay ho fiveloman' ny vehivavy tamin' izy mianakavy. Ny zanaky ny tokantranomaso dia nampandehanina niala ka nomeny fanomezana kely (Gen. xxv. 6). Taoriana kely dia tsy mba navela handova akory ny zanaky ny tokantranomaso. Ny zanakavavy tsy mba nanana anjara tamin' ny lova (Gen. xxxi. 14), fa nomeny anjara kely raha hanam-bady. Ny Lalàn' i Mosesy dia nandahatra azy toy izao: hozaraina amin' ny zanakalahy, fa ny lahimatoa nataony hanana indroa toraka ny sasany (Deo. xxi. 17), ny sisa dia nataony mitovy ny anjarany avy. Raha tsy misy zanakalahy, dia nomeny ny zanakavavy hiany (Nom. xxvii. 8), nefa razazavavy tsy navelany hanam-bady ny hafa firenena (Nom. xxxvi. 5-9), fa raha nanao izany izy, dia very ny anjara lovany. Raha tsy nisy zanakavavy, dia nomena ho an' ny rahalahin' ny maty; raha tsy misy izany, dia ho an' ny rahalahin-drainy; ary raha tsy nisy izany, dia ho an' izay havana akaiky indrindra (Nom. xxvii. 9-11). Raha ny vehivavy maty vady ka mpitondratena tsy nanana zanaka, ny havan' ny vadiny akaiky indrindra nahazo nampakatra azy, ary raha tsy nety izy, dia ny manarakaraka nanao izany (Rota iii. 12, 13). Izy koa no nataony hiadidy ny hanavotana ny fananan' ny mpitondratena (Rota iv. 1-10), raha tahiny efa namidy na lasan' olona ho antoka izany.

Hitantsika amin' izany fa tsy dia nila taratasy fandidiana harena loatra ny Jiosy, fa efa voalahatra rahateo izay tokony hizarany azy. Ny tenin' i Paoly milaza azy dia nankininy amin' ny fomban' ny Grika sy ny Romana (Heb. ix. 17); ary avy tamin' ireny hiany no nisehoan' ny fomba tao Jodia tato aoriana.

Ary tokony hotsaroana koa fa raha tonga ny taona Jobily (Lev. xxv. 8-16, 23-55), samy niverina ho amin' ny lovany avy ny olona rehetra, ary tsy azony notsoahana izany fomba izany, na manao ahoana na manao ahoana no soratra nataony. Kanefa raha narovana tsara izany fomban' ny Jobily izany, dia tsy mba norarana tao amin' ny Lalàna ny hanafarana tany na trano, araka izay tian' ny tompony hatao. Angamba raha ny trano tao anaty tanàna nisy manda, dia fanao matetika hiany ny nanafatra azy (Lev. xxv. 30). Amin' ny Test. Tal. misy teny indray maka hiany milaza hafatra: (1) ilay nataon' i Ahitofela (2 Sam. xvii. 23); (2) izay nasaina hataon' i Hezekia (2 Mpan. xx. 1; Isa. xxxviii. 1).—S.C.

**HAGABA** (Lev. xi. 22): teny Hebreo ity ary milaza ny karazam-balala anankiray izay navelan' ny Lalàna hohanin' ny Isiraelita.—J.S.

**HAGARA**: vehivavy Egyptiana sy andevovavin' i Saraha (Gen. xvi. 1), izay nomeny an' i Abrahama ho vadiny, rehefa nitoetra folo taona tany amin' ny tany Kanana Abrahama sy Saraha ka tsy niteraka (Gen. xvi. 2, 3). Voalazan' ny Test. Tal. sy ny Test. Vao. ho andevo izy. Raha hitany fa nanana anaka Hagara, dia nihomehy ny tompovaviny izy; ary dia tezitra Saraha ka nitaraina tamin' ny vadiny sady nandatsa azy koa. Nandositra tamin' izany Hagara ka nanao hankany Egypta tanin-drazany. Tamin' ny loharano amin' ny tany Sora nisy anjelin' ny Tompo nahita azy, ary nandidy azy hiverina sy hanompo ny tompovaviny, ary naminany ny amin' izay ho toetran' ny zanany mbola tsy teraka (Gen. xvi. 10-12). Rehefa niverina izy, dia niteraka an' Isimaela izy, raha enina amby valo-polo taona ny andro niainan' i Abrahama. Tsy voalaza indray Hagara, raha tsy tamin' ny fanasana natao ho fahatsiarovana ny nanotazana an' Isaka. Nihomehy Isimaela ka nahatezitra an' i Saraha; ary dia noroahin' i Abrahama izy sy ny reniny. Voalaza indray ny ny anaran' i Hagara tamin' ny nampakaran' Isimaela vady (Gen. xxi. 21), ary amin' ny firazanana koa (Gen. xxv. 12). Nataon' i Paoly Apostoly ohatra izy, manao azy ho santatry ny fanekena taloha, fa indrindra ny tendrombohitra Sinay (Gal. iv. 22).—J.R.

**HAGARITA**: anaran' ny firenena izay nonina tao atsinanan' i Palestina, izay nanana ady tamin' ny firenena Robena tamin' ny nanjakan' i Saoly (1 Tan. v. 10, 18-20). Ao amin' ny Sal. lxxxiii. 6 lazaina fa niray tetika hiady tamin' ny Isiraely izy. Avy tamin' i *Hagara* ny anarany, araka ny hevitry ny maro.—J.W.

**HAGAY**: mpaminany fahafolo amin' ny Mpaminany Kely, ary voalohany izay naminany taorian' ny Fahababoana. Ny amin' ny tantarany sy ny firazanany tsy misy voalaza, fa isan' izay niverina niaraka tamin' i Josoa sy Zerobabela angamba izy. Ny nanorenana ny Tempoly izay natomboka tamin' ny nanjakan' i Kyrosy (B.C. 555) dia najanona tamin' ny nanjakan' ny dimbiny, noho ny fanoheran' ny Samaritana. Raha nanjaka Dariosa Hystaspesy (B.C. 521), Hagay sy Zakaria mpaminany dia nampirisika ny olona hanao indray, ary nanaiky hanampy azy ny mpanjaka (Eze. v. 1; v. 14). Araka ny lovan-tsofin' ny Jiosy, dia teraka tany Babylona Hagay, ary nankany Jerosalema, raha mbola tovolahy izy; nalevina tao amin' ny fasan' ny mpisorona, hono, izy. Isan' ny mpaminany nanampy tamin' ny fandaharana ny Salamo sasany Hagay sy Zakaria. Fohy ny teny faminaniany, ary tsy misy hevitra betsaka ao; fa tsara ny teniny nananatra ny Jiosy noho ny halainany tsy nanao ny tranon' Andriamanitra. Lavalava kokoa tany aloha, hono, ny teniny, fa nohafohezina. Tamin' ny taona B.C. 250 no nanaovan' i Hagay ny azy.—J.R.

**HAGAY, Ny Bokiny**. Misy teny efatra izay notorin' i Hagay ka voasoratra amin' ity boky ity; ary izy rehetra dia natao tamin' ny andro efa-bolana, ary samy nokasaina hanome toky ny Jiosy ny amin' ny hanaovany ny Tempoly.

1. Ny teny voalohany dia natao tamin' ny "taona faharoan' ny nanjakan' i Dariosa, tamin' ny volana fahenina, tamin' ny andro voalohany" (Hag. i. 1). Dia nananatra ny ny olona mafy izy noho ny fahazotoany hanao trano ho an' ny tenany, ary ny nanadinoany ny Tranon' Andriamanitra; ary milaza aminy izy fa izany no nanateran' Andriamanitra fahoriana taminy. Ary dia nihetsika ny sain' ny sasany ka nanomboka nanao ny Tempoly izy: toko i. 1-15.

2. Ny teny faharoa dia nataony "tamin' ny andro fahiraika amby roa-polo tamin' ny volana fahafito," sady teny nokasaina hanome toky sy hampahafaly ny vahoaka izany. Hoy ny tenin' Andriamanitra: "Ny voninahitr' ity trano ity any am-parany dia ho lehibe noho ny tany aloha." Raha ny rafitry ny trano no heverina, dia tanteraka izany teny izany tamin' ny nanaovan' i Heroda Lehibe ny Tempoly ho lehibe sady tsara indrindra. Kanefa ny voninahitra antsoiny dia ny voninahitra avy tamin' ny hisehoan' i Jesosy Kristy, Zanak' Andriamanitra sy Mpamonjy ny olona, tao: toko ii. 1-9.

3. Ny teny fahatelo dia natao "tamin' ny andro fahefatra amby roa-polo tamin' ny volana fahasivy, tamin' ny taona faharoa nanjakan' i Dariosa;" ary mananatra mafy ny olona izy noho ny fahalainany ka mampirisika azy hazoto: toko ii.10-19.

4. Ny teny fahefatra dia natao tamin' iny andro iny hiany, ary milaza fa hitsara ny firenena Andriamanitra ary handrava azy, fa Zerobabela kosa no harovana sy hambinina tsara: toko ii. 20-23.—J.W.

**HAGITA**: anankiray tamin' ny vadin' i Davida izay niteraka an' i Adonija (2 Sam. iii. 4; 1 Mpan. i. 5, 11; ii. 13; 1 Tan. iii. 2).—J.W.

**HAKIHO**: zahao FANDANJANA.

**HAKILA**: havoana teo amin' ny tany foana amin' ny tany Zifa, izay nieren' i Davida sy ny enin-jato lahy, ka nilazan' ny Zifita tamin' i Saoly izay nitoeran' i Davida (1 Sam. xxiii. 19; zahao koa 14, 15, 18). Tsy misy mahalala izay nitoerany ankehitriny.—J.B.

**HAKMONY**: izy dia razam-ben' ny firenena atao hoe Hakmonita (1 Tan. xxvii. 32; xi. 11).—J.B.

**HALA**: tsy mba zavatra lazain' ny Soratra Masina loatra izany, fa indroa hiany no misy teny milaza azy (Joba viii. 14; Isa. lix. 5). Nefa tsy ny tena hala no lazaina amin' ireo fa ny "tranon-kala" kosa, izay atao ohatra milaza ny zavatra mora rava ka tsy azo itokiana.—J.S.

**HALAKA**: tendrombohitra voalaza indroa hiany fa ao atsimon' ny tany nandresen' i Josoa (Jos. xi. 17; xii. 7), nefa tsy misy mahalala izay nitoerany izao.—J.R.

**HALATRA**: na ny halatra ataon' ny jiolahy manao andiany, na ny nataon' ny olona tsirairay, dia samy misy hiany voalazan' ny Soratra Masina. Vakio Gen. xxxiv. 28, 29; Mpits. ii. 14; ix. 25; Joba i. 15, 17. Mbola niseho hiany ny halatra tao Palestina tamin' ny andron' ny mpaminany (Hos. iv. 2; vi. 9; Mika ii. 8). Ary rehefa resin' ny Romana aza ny tany, dia tamin' ny andro niainan' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly, mbola nisy jiolahy betsaka tao akaiky any Jerosalema aza (Lio. x. 30; Asa v. 36, 37; xxi. 38). Ao amin' ny Eks. xxii. no ahitana ny lalàn' i Mosesy ny amin' ny halatra, dia izao no izy:—

1. Raha misy olona mangalatra sy mamono omby na ondry anankiray, dia tsy maintsy manonitra omby dimy na ondry efatra hisolo ny anankiray nangalariny.

2. Raha hita mbola velona hiany kosa ao aminy ny biby nangalarina, dia tsy maintsy manonitra roa heny izy.

3. Raha misy mahita mpangalatra manamy trano, dia nokapohiny ho faty izy, fa tsy halatsa-dra.

4. Raha antoandro kosa no ahitana azy, ka tsy mahonitra ny zavatra rehetra lasany, dia azo amidy ho andevo ilay nangalatra.

5. Raha misy nampitahiry ny namany entana, ka angalarin' olona izany, ny mpangalatra, raha hita, tsy maintsy mandoa indroa heny ny zavatra nangalariny.

6. Raha tsy hita kosa ny mpangalatra, dia tsy maintsy ho entina any amin' ny mpitsara kosa ny tompon-trano.

7. Raha misy olona mampitahiry ny namany biby ka very izany biby izany, kanefa ny tsy fitandremany azy no nahavery azy, dia izy no tsy maintsy hanefa ho an' ny tompony.

8. Raha misy mangalatra olona, dia hatao maty tokoa (Eks. xxi. 16; Deo. xxiv. 7). Ny mangalatra tany dia norarana mafy tsy hatao (Deo. xxvii. 17; Isa. v. 8; Mika ii. 2).—J.Pl.

**HALELOIA**: teny Hebreo izany ary ny hoe: "Miderà an' i Jehova hianareo" no heviny. Teny voasoratra ao amin' ny Salamo maro io teny io mba hampirisika ny olona hidera an' i Jehova sy hifaly aminy (zahao Sal. cvi. 1: cxi. 1; cxii. 1; cxiii. 1; cxlix. 1). Ary dia moty hatao hira koa izany, sady fototry ny hira ataon' ny olomasina any an-danitra (Apok. xix. 1, 3, 4, 6).—C.F.M.

**HAMA** (1): anaran' ny anankiray tamin' ny zanakalahin' i Noa telo lahy, ary angamba lahiaivony izy. "Mafanafana" no hevitry ny anarany. Nanevateva sy nanalabaraka an-drainy izy, ka dia nozonin' i Noa noho izany (Gen. ix. 20-27). Ny zanany dia Kosy sy Mizraima sy Pota ary Kanana (Gen. x. 6-20; 1 Tan. i. 8); ary ny taranany nanorina fanjakana maro. Ny taranak' i Kosy nonina tao amin' ny tany Babylona ka hatramin' ny Etiopia, avaratr' i Egypta; ny taranak' i Mizraima dia nanorina fanjakana tao Egypta sy Afrika Avaratra; ny taranak' i Pota dia nonina teo Afrika koa (Isa. lxvi. 19; Nah. iii. 6; Jer. xlvi. 9; Eze. xxvii. 10; xxx. 5; xxxviii. 5); ny taranak' i Kanana dia nonina teo Kanana tamin' ny voalohany, kanefa niely tato aoriana. Kanefa na dia nahery nanorina fanjakana aza tamin' ny voalohany ny taranak' i Hama, dia tanteraka hiany ny ozona nataon' i Noa taminy tao aoriana. Babylona dia lasan' ny Mediana, taranak' i Jafeta; Egypta, na dia naharitra ela aza, dia tonga osa, ary firenena maro no naharesy azy. Kanana dia lasan' ny Hebreo, taranak' i Sema; ary ny olona tompon-tany ao Afrika efa nampahorina fony ela dia ela ka natao mpanompon' ny mpanompo.

**Hama** (2): anaran-tany izay nandresen' i Kedorlaomera, mpanjakan' i Elama, sy ny namany ny olona Zozima (Gen. xiv. 5).—J.W.

**HAMAMA**: toa tsy nahoan' ny Jiosy loatra ny misatroka; ary ao amin' ny Eksodosy (xxviii. 40) ny teny voalohany milaza azy. Tamin' ny andron' i Mosesy dia tsy fanao loatra izy; ary taorian' izany aza dia toa haingo hiany ny satroka na hamama. Misy teny roa milaza azy amin' ny teny Hebreo, ny iray "*Tsaniph*," toy ny ao amin' ny Joba xxix. 14 sy Isa. iii. 23 sy lxii. 3; ary ny iray koa dia "*Peër*," toy ny ao amin' ny Isa. lxi. 3 sy Eze. xxiv. 17, 13, ary Isa. lxi. 1. Ny voalohany dia milaza hamama mihitsy; fa ny faharoa dia haingon' ny hamama. Ny hamaman' ireo Arabo mponina any an-efitra dia mosara landihazo na landy sy sily efa-joro, ka natao mena sy vony. Ny zorony iray dia natao saron-doha, ary ny telo

sisa dia navela hiraviravy teo an-tsoroka sy amin' ny lamosina; ary nisy kofehy natao manodidina ny loha hahamafy azy. Toy izany angaha ny hamaman' ny Jiosy.—J.R.

**HAMANA**: zanak' i Hamedata Amalekita izy, ka isan' ny taranak' i Agaga. Nankasitraka azy loatra Ahasoerosy, mpanjaka tany Persia, dia nanao azy ho prime minister tamin' ny fanjakany ka nanome azy voninahitra be (Est. iii. 1). Lehilahy tia arahaba sy fanajana be loatra Hamana; ary rehefa tsy noharabain' i Mordekay izy, dia tezitra taminy izy ka nanao hevitra hahafaty ny Jiosy rehetra. Fa tsy tanteraka izany, ary tra-doza kosa Hamana, fa nahantona tambonin' ilay hazo nokasainy hanantonana an' i Mordekay.—J.C.T.

**HAMATA** (*Loharano mafana*): isan' ny tanàna mirova tao amin' ny tany anjaran' ny Naftaly (Jos. xix. 35). Lavitra an' i Tiberiasy iray maily izy; ary izany no natao anarany, satria tao nisy lavaka nisy rano mafana izay nandroan' ny olon' i Tiberiasy. Telo no isan' ny loharano izay mbola mamoaka rano mafana misy solifara ao akaiky atsimon' i Tiberiasy; ary maro ny olona izay nandro ao anatiny, fa ny rano no nataon' ny sasany ho mahasitrana azy amin' ny aretina samy hafa. Hamota-dora no anoratana ny anarany amin' ny Jos. xxi. 32; ary amin' ny 1 Tan. vi. 61, Hamona no ilazana azy.—E.H.S.

**HAMATA**: anaran' ny renivohitr' i Syria ambony ao amin' ny tany lemaka nalehan' ny ony Orontesy: tanàna mafy ka fiarovana izany lohasaha rehetra izany, ary namaritra ny tany lasan' ny Zanak' Isiraely teo avaratra izy (Nom. xxxiv.; Jos. xiii. 5).

Anaram-pirenena koa Hamata, izay isan' ny taranak' i Hama (Gen. x. 18). Ny teny voalohany milaza ny fanjakany dia ny namangian' i Jorama, zanak' i Toy mpanjaka, an' i Davida (2 Sam. viii. 9, 10); ary lasan' i Solomona izany tany izany tato aoriana ka nanorenany tanàna fitoeran-javatra (1 Mpan. iv. 21-24; 2 Tan. viii. 4). Tonga nahaleo tena indray Hamata, rehefa maty Solomona, kanefa nahazo azy indray Jeroboama II. (2 Mpan. xiv. 28). Kanefa tsy ela dia lasan' ny Asyriana izy (2 Mpan. xviii. 34; xix. 13, etc.), ary tsy nanan-daza intsony. Mbola ao hiany izy, ary ny anarany dia atao hoe *Hamah* ankehitriny.—J.W.

**HAMATA-ZOBA**: araka ny hevitry ny sasany, dia iray hiany Hamata sy Hamata-zoba (2 Tan. viii. 3). Nefa ny teny Zoba fanampiny dia toa ampy hahalaza azy ho tanàna hafa.—J.R.

**HAMORA**: dia anaran' ny mpanjaka amin' ny firenen' ny Hivita izay nanjaka tamin' ny tanàna sy ny tany Sekema nalehan' i Jakoba, raha avy tany Harana ho any Palestina izy (Gen. xxxiii. 19; xxxiv. 2, 4, 6, 8, 15, 18, 20, 24, 26).—T.L.

**HANA**: *Fankasitrahana* sy *Fiantrana* no hevitr' io teny io, ary anaran' ilay vehivavy tsara fanahy anankiray, izay vadin' i Elkana sy renin' i Samoela (1 Sam. i. 2). Efa nosorisoren' ny rafivaviny Hana, satria momba ka tsy nanan-janaka izy. Ary nony niakatra nankao Silo Elkana mba hanatitra fanatitra ho an' Andriamanitra, dia niara-nankao koa Hana vadiny, na dia tsy nisy lalàna aza mandidy izany. Ary rehefa tafakatra tao Hana, dia nahery nivavaka tamin' Andriamanitra izy mba hahazoany zanakalahy. Ary koa nanao voady izy, fa hoy izy: fa raha hanome azy zazalahy Jehova, dia hatolotr' i Hana ho an' i Jehova indray izy amin' ny andro hiainany rehetra (1 Sam. i. 11; Nom. xxx. 1-16). Ary rehefa nody Hana, dia nohenoin' Andriamanitra tokoa ny hatany, ka niteraka an' i Samoela lahimatoany (and. 20). Ary nony notoazan' i Hana Samoela zanany, dia nentiny tao Silo izy ka napetrany tao anatrehan' i Jehova tao amin' ny tabernakely, niaraka tamin' i Ely mpisorona. Ary izany no nanaovan' i Hana ilay fihirana malaza niderany an' Andriamanitra, izay voasoratra ao amin' ny 1 Sam. ii. iny. Ary nony afaka izany, tsy dia nanadino an' i Samoela tsy akory Hana, na dia efa nanolotra azy ho an' Andriamanitra aza izy, fa akanjo kely no nentin' i Hana ho azy isan-taona isan-taona (ii. 19). Ary nesorin' Andriamanitra ny latsa tamin' i Hana, ka tsy momba intsony izy (ii. 21).—C.F.M.

**HANANA**. Io dia anaran' ny olona maromaro voalazan' ny Baiboly, dia izao:—(1) Olona lehibe tamin' ny firenen' ny Benjamina (1 Tan. viii. 23). (2) Zanak' i Azela faralahy (1 Tan. viii. 38; ix. 44). (3) Zanak' i Maka, ilay isan' ny lehilahy maherin' i Davida (1 Tan. xi. 43). (4) Ny zanak' i Hanana dia isan' izay niverina niaraka tamin' i Zerobabela avy tany Babylona (Eze. ii. 46; Neh. vii. 49). (5) Anankiray tamin' ny Levita izay nanampy an' i Ezra namaky ny lalàna (Neh. viii. 7). (6) Anankiray tamin' ny loholona izay nanisy kase ny fanekena (Neh. x. 22). (7) Loholona anankiray koa (Neh. x. 26). (8) Zanak' i Zakora, izay nataon' i Nehemia mpitahiry rakitra (Neh. xiii. 13). (9) Zanak' i Jigdalia (Jer. xxxv. 4).—J.R.

**HANANELA**: dia anaran' ny trano fiarovana anankiray teo amin' ny mandan' i Jerosalema (Neh. iii. 1; xii. 39; Jer. xxxi. 38; Zak. xiv. 10).—J.W.

**HANANIA**. (1) Zanak' i Azora avy tany Gibeona; mpaminany tsy marina izy ka nanohitra an' i Jeremia tamin' ny taona fahefatra nanjakan' i Zedekia, 595 B.C. Efa lasan-ko babo tany Babylona Jekonia, mpanjakan' ny Joda, sy ny olona maro, ary naminany Hanania fa ao anatin' ny roa taona ho afaka amin' i Babylona ny Joda, ary ho tafaverina Jekonia sy ny babo rehetra;

**kanefa nolazain' i Jeremia fa lainga no nataony, ary ho maty haingana izy**; ary dia **maty** tokoa tamin' iny taona iny izy (Jer. xxviii. (2) Ilay naman' i Daniela izay novana **anarana** hoe **Sadraka teo** Babylona (Dan. i. 3, 6, 7, 11, 19; ii. 2). (3) Zanak' i Zerobabela, izay isan' ny razan' i Jesosy (1 Tan. iii. 19); jereo **Lioka** iii. 27. Ny hoe 'Joanana' dia mitovy amin' ny hoe Hanania amin' ny teny Hebreo.—J.W.

**HANANY.** (1) Anankiray tamin' ny zanak' i Hemana, ary lohan' ny toko fahavalo ambin' ny folo izay nanompo teo amin' ny Tempoly (1 Tan. xxv. 4, 25). (2) Mpaminany izay nananatra an' i Asa, mpanjakan' ny Joda (2 Tan. xvi. 7), ary natao teo an-tranomaizina noho izany izy (10). Ataon' ny sasany fa izy no rain' ilay mpaminany hafa koa izay nananatra an' i Basa (1 Mpan. xvi. 1, 7) sy Josafata (2 Tan. xix. 2; xx. 34). (3) Anankiray tamin' ny mpisorona izay nampaka-bady hafa firenena (Eze. x. 20). (4) Rahalahin' i Nehemia ka isan' izay nanapaka an' i Jerosalema (Neh. vii. 2). (5) Mpisorona voalaza ao amin' ny Neh. xii. 36.—J.R.

**HANDRINA**: fanaon' ny olona taloha tany Asia ny manisy soratra ny mpanompony teo amin' ny handriny, mba ho hita miharihary izay tompony. Ary any India mandraka ankehitriny misy olona manao soratra eo amin' ny handriny mba hampiseho izay sampy ivavahany. Tany dilatra alaina amin' ny ony Gangesy, na hazo sandala, na lavenon-taik' omby, na tamotamo no ataony fanosotra. Izao fanaon' olona izao dia manazava ny teny ao amin' ny Eze. ix. 4 sy Apok. vii. 3.—J.T.C.

**HANESA**: dia tanàna any Egypta voalaza ao amin' ny Isa. xxx. 4 hiany. Tsy misy mahalala azy marina izao.—J.R.

**HANINA**: tsy mba maro loha tahaka ny an' ny Vazaha tsy akory ny haninkanin' ny Jiosy, fa vitsivitsy sady tsotsotra tahaka ny antsika eto hiany. Eto amintsika dia vary sy hena no foto-kanina indrindra, fa ny hanina hafa rehetra dia atao hoe "haninkotrana." Ary mba saiky toy izany koa teo amin' ny Jiosy, fa mofo no foto-kaniny indrindra, ary toa fanampiny avokoa ny zavatra hafa rehetra; ary satria foto-kanina ny mofo, dia indraindray aza izy natao hoe "toban' aina" (Lev. xxvi. 26; Sal. cv. 16; Eze. iv. 16; xiv. 13). Ny mofo dia natao avy tamin' ny karazam-barimbazaha atao hoe *wheat* sy *barley* ary *rye*, etc. Indraindray dia notoazana fotsiny amin' ny salohiny izy, ka nokosokosohina amin' ny tanana, hialan' ny ampombo, dia hanina (Lev. xxiii. 14; Deo. xxiii. 25; 2 Mpan. iv. 42; Mat. xii. 1; Lio. vi. 1). Ary indraindray kosa dia notoazana ka nendasina (Lev. ii. 14), ary ny anarany natao hoe "vary voaendy" (Lev. xxiii. 14). Izany no hanin' ny mpiasa sy ny olona izay tsy nahavoatra tsara ny hanin-kohaniny (Rota ii. 14; 1 Sam. xvii. 7; xxv. 18; 2 Sam. xvii. 28); mbola fanaon' ny olona sasany any Asia hiany izany ambaraka ankehitriny. Indraindray kosa izy dia nototoina tamin' ny fitotoana (zahao FITOTOAM-BARY), ary dia nahahy ka niaranohanina tamin' ny diloilo (Lev. ii. 14-16), na natao mofo ka nahandroina vao nohanina (Nom. xv. 20; Neh. x. 37; Eze. xliv. 30). Maro ny zavatra naharon' ny Jiosy tamin' ny mofo mba hahatsiro azy. Indraindray dia nasiany sira izy (Joba vi. 6); ary indraindray kosa dia natsobony tamin' ny divay. Tsy dia mba nahery nihinan-kena loatra ny Jiosy, satria mafana ny taniny, sady maromaro hiany ny lalàna momba ny zavatra vonoina. Ny ra tsy navelan' Andriamanitra hohanina (Lev. ix. 4); ary ao amin' ny Levitikosy dia mahatratra ny aina ny homana ra (Lev. iii. 17; vii. 26; xix. 26; Deo. xii. 16; 1 Sam. xiv. 32; Eze. xliv. 7, 15). Ny tavin-kena sasany koa tsy azo ny nohanina (Lev. iii. 6, 10), satria isan' ny zavatra tsy maintsy hatao fanatitra (Lev. iii. 16; vii. 25; 1 Sam. ii. 16; 1 Tan. vii. 7). Ary koa, ny Kristiana tsy nahazo nihinana ny hena izay efa sisa nanaterana ho an' ny sampy. Ny biby rehetra izay voatonona ho maloto dia tsy nisy azo nohanina (Lev. xi.; Deo. xiv.). Ka toa dia tsy be loatra no zava-miaina azon' ny Jiosy nohanina, ary noho izany, dia toa tsy fanaony loatra ny mamono zavatra miaina matetika, ka dia tsy firy no namono zavatra, raha tsy nampiantrano vahiny (Gen. xviii. 7), na nanao fanasana malaza (Gen. xxvii. 4; Eks. xii. 8; 1 Mpan. i. 9; 1 Tan. xii. 40; Mat. xxii. 4; Lio. xv. 13). Ny mpanjaka hiany no nihinan-kena isan-andro (1 Mpan. iv. 23; Neh. v. 18). Ny zavatra izay famono hohanina dia zanak' omby (Gen. xviii. 71; 1 Sam. xxviii. 24; Amo. vi. 4) sy zanak' ondry (2 Sam. xii. 4) sy zanak' osy (Gen. xxvii. 9; Mpits. vi. 19; 1 Sam. xvi. 20) sy diera sy gazela ary kapreola (diniho ny teny milaza azy tsirairay avy; 1 Mpan. iv. 23); ary vorona maro karazana sy hazandrano izay misy vombony sy kirany (Lev. xi. 9; Deo. xiv. 9). Ny voankazo koa no isam-pihinan' ny Jiosy indrindra. Ny aviavimbazaha no nataony ho voankazo tsara indrindra, ka matetika nahahiny dia notereny hatao ampempa. Ny voaloboka dia nahahiny toy izany koa, ary indraindray dia nohanina tamin' izao vao avy notazana izao. Ny anana fihinany dia tsaramaso no voalaza matetika (Gen. xxv. 34; 2 Sam. xvii. 28; xxiii. 22; Eze. iv. 9), ary ny tongolo sy ny voantango ary ny voantangombazaha koa no fanampin' ireo. Mbola maniry tsara any Egypta ireo ambaraka ankehitriny. Ny hanim-py fihinan' ny Jiosy dia tantely remby na toho-tantely (1 Sam. xiv. 25; Sal. xix. 10; Mat. iii. 4) sy rihiboaloboka voatanika marihitra tsara, ka ny anarany natao hoe koa 'tantely.' **Mbola isan' ny hanim-pin' ny olona maro any Asia**

izany ankehitriny; jereo Gen. xliii. 11; sy Eze. xxvii. 17. Ary koa, rononomandry no karazan-kanim-pin' ny olona koa (Gen. xviii. 25; Mpits. v. 10; Isa. vii. 15). Ny rononomandry voalaza ho fihinan' ny olona tany dia tsy ilay ataon' ny Vazaha hoe '*butter*,' izay ataontsika hoe 'rononomandry,' nefa herotra mandry, fa ny ronono rehetra mihitsy no nampandriny ka tonga maharikivy tahaka ny rononomandry fanaon' ny olona sasany atỳ indraindray. Na dia be diloilon' oliva aza tany Palestina, dia toa tsy nihinana azy be loatra tsy akory ny Jiosy. Ny atody akoho dia tsy mba voalaza matetika loatra, nefa mba isan' ny haninkanin' ny Jiosy hiany (Isa. x. 14; lix. 5; Lio. xi. 11). Ireo hanina rehetra ireo dia niaraka nohanina avokoa, na mofo, na hena, na hazandrano, na anana, nefa ny tantely tsy mba niaraka nohaniny tamin' ny hena, fa tamin' ny hazandrano sy ny mofo hiany. Ny zavatra fisotron' ny Jiosy dia ronono vaovao (Gen. xviii. 8; Mpits. v. 25; Isa. vii. 32; lv. 1; Eze. xxv. 4), ary angamba koa nisotro ranon' ny barily sy voan' aviavy nototoina ka nasian-drano izy. Ary afa-tsy izany, dia maro karazana koa ny divay sy toaka fisotron' ny Jiosy.—F.

**HANOKA** (1): Ny fahatelon' ny zanak' i Midiana (Gen. xxv. 4). (2) Lahimatoan-dRobena (Gen. xlvi. 2; Eks. vi. 14; Nom. xxvi. 5; 1 Tan. v. 3).—J.W.

**HANONA** (1): Zanak' i Nahasy, mpanjakan' i Amona, izay nanala-baraka ny irak' i Davida (2 Sam. x. 1, 2; 1 Tan. xix. 1, 2), ka nisehoan' ny ady tamin' ny Amonita (1 Sam. xii. 31; 1 Tan. xix. 6). (2) Lehilahy nanampy tamin' ny fanamboarana ny mandan' i Jerosalema (Neh. iii. 13). (3) Fahenina tamin' ny zanak' i Zalafa, izay nanampy tamin' ny fanamboarana ny manda koa (Neh. iii. 30).—J.B.

**HAO**: tsy misy teny milaza azy, afa-tsy ny ao amin' ny Eks. viii. 16-18, ary ao amin' ny Sal. cv. 31. Kanefa kosa ny teny izay adika hoe 'hao' amin' ireny teny ireny, mba efa nampiroahana ny olon-kendry be hiany. Misy izay mihevitra fa biby iray karazana amin' ny moka no lazaina, fa araka ny hevitry ny ankabiazany, ny teny hoe 'hao' no mety hiany ho dikany.—S.C.

**HAORANA**: dia fizaran-tany ao avaratr' atsinanan' i Palestina izay lazaina ao amin' ny Eze. xlvii. 16, 18. Nataon' ny Grika hoe *Auranitis* izy, ary ny 'Haorana' voalazan' i Ezekiela dia nisy ny tany natao hoe 'Trakonitisy' Lio. iii. 1) koa. Mbola atao hoe *Hauran* io tany io, ary ny ampovoany dia tokony ho 50 maily any atsinanan' ny Farihin' i Galilia.—J.S.

**HARAFESINA**: indroa hiany no isehoan' izany teny izany amin' ny Soratra Masina, dia ao amin' ny Mat. vi. 19, 20 sy Jak. v. 3. Ny ao amin' ny Matio dia ataon' ny sasany fa milaza olitra kely izay mihinana ny varimbazaha. Kanefa azo enti-milaza na inona na inona izay manimba harena, na harafesina, na biby kely izany. Ny teny ao amin' ny Jakoba kosa dia milaza ny harafesina izay mandàny ny metaly, indrindra fa ny volafotsy.—J.Pl.

**HARA-MAGEDONA** (*Tendrombohitr' i Megido*): dia teny milaza izay hiangonan' ny mpanjaka avy amin' ny firenena ao atsinanana (Apok. xvi. 16). Teny saro-pantarina sady be fanoharana ary teny faminaniana koa ny ankabiazan' ny bokin' ny Apokalypsy; ary maro ny mpanoratra efa nitady ny hevitr' ity teny ity ao amin' ny teny Hebreo izay mitovy tarehy aminy. Nefa samy hafa be hiany ny hevitr' ireo; mifanohitra ny sasany, ary be hevi-dravina foana ny sasany; koa ny tantaran' ny Zanak' Isiraely voalaza ao amin' ny bokin' ny Mpitsara tokony ho entina hanazava ity teny izy. Megido dia tanàna ao atsimon' ny lohasaha Esdrelona na Jezirela, izay mamaky an' i Palestina, hatramin' ny Ranomasina Mediteraneana ka hatramin' i Jordana, any avaratr' i Samaria. [MEGIDO.] Matetika dia matetika nisy ady tamin' ny Zanak' Isiraely sy ny fahavalony tao amin' izany lohasaha izany; tany Megido ny mpanjakan' ny Kananita no noresen' ny Isiraely (Mpit. iv., v., vi. 33); koa ny anaran' i Megido no omena ilay lohasaha izay hiangonan' ny mpanjaka ratsy fanahy hanohitra an' i Kristy sy ny Fiangonany, ho famantarana fa ho resy avokoa izy, tahaka ny mpanjakan' ny Kananita izay niady tamin' ny olon' Andriamanitra no resy tany Megido tamin' ny andron' ny Mpitsara.—J.S.

**HARANA** (1): Faralahin' i Tera sy zandrin' i Abrahama (Gen. xi. 26), ary rain' i Lota (27) sy Milka ary Isika (29). (2) Anaran' ny tany izy nahafatesan' i Tera (Gen. xi. 31, 32) sady fonenan' i Nahora, raha niala teo Ora (Gen. xxiv. 10; ampitahao amin' ny xxvii. 43) izy (xxv. 20). Mbola misy vohitra kely atao hoe *Harran* any Mesopotamia anelanelan' ny ony Kabora sy ny Eofrata; ary tokony ho ilay Harana voalazan' ny Bokin' i Genesisy izy io.—J.W.

**HARATO**: betsaka ny teny ao amin' ny Testamenta Taloha izay mitovitovy hevitra kanefa efa nadika amin' ny teny samy hafa toy ny "fandrika," (Sal. lxxii. 11; Joba xix. 6); "harato" (Eze. xii. 13; Hab. i. 15; "harato tarihina" Hab. i. 16). Tsy fantapantatra loatra izay maha-samy hafa ireo harato ireo.

Amin' ny Testamenta Vaovao kosa dia misy teny telo samy hafa azo adika hoe 'harato,' kanefa ny roa hiany no samy hafa karazana; toy ny (1) teny ao amin' ny Mat. xiii. 47 dia harato lehibe tsy zaka tarihina amin' ny sambo, fa tarihina ho eny an-tanety izany. (2) Teny ao amin' ny Mat. iv. 18; Mar. i. 16, dia harato kelikely kokoa noho ny voalaza teo; ary ny voalaza ao amin' ny Mat. iv. 20 sy

Jao. xxi. 6, dia sahala amin' ny faharoa hiany, na dia samy hafa kely aza ny anarany amin' ny teny Grika.

Fisamborana biby dia sy vorona koa ny harato (Isa. li. 20). Kanefa matetika adika hoe 'fandrika' kosa izy amin' ny Baiboly Malagasy. Rongony no nanaovan' ny Egyptiana ny haratony, ary tokony ho izany hiany koa angamba ho nanaovan' ny Jiosy ny azy.

Teny enti-milaza ny hafetsen' ny fahavalon' Andriamanitra koa ny harato (Sal. ix. 15; xxv. 15; xxxi. 4); ary mba hampiseho fa zavatra tsy azo andosirana ny fahatezeran' Andriamanitra (Fit. i. 13; Eze. xii. 13; Hos. vii. 12).

Ao amin' ny 1 Mpan. vii. 17 voalaza ny haingo sasany izay nataon' i Solomona tao amin' ny tampon' ny andrin-tranony, ka atao hoe "harato sy fesitona" izany, satria sahalahala amin' ny harato angamba ny tarehiny.—J.Pl.

**HAREZA**: izay tarehin' ny hareza teo amin' ny Jiosy dia tsy fantatra, nefa be ny nanaovany azy tamin' ny fanaratana, ka tokony ho nisy mpanaratra maro teo aminy izay nahazo fivelomana tamin' izany rahara-raha izany, noho ny fombam-pahadiovany (Nom. vi. 9, 18; viii. 7; Lev. xiv. 8; Mpits. xiii. 5; Isa. vi. 20; Eze. v. 1; Asa xviii. 18). Zahao NAZARITA.—P.G.P.

**HARGOLA** (Lev. xi. 22): teny Hebreo ity ary milaza karazam-balala madinika, izay navelan' ny Lalàna hohanin' ny Isiraelita.—J.S.

**HARIMA**: dia anaran' ny olona efa-dahy izay voalazan' ny Test. Tal.; ary izao no teny milaza azy avy: 1 Tan. xxiv. 8; Neh. x. 5; xii. 15; vii. 35.—J.S.

**HARODA**: loharano, ary teo anilany no nitobian' i Gideona sy ny miaramilany tamin' ny marainan' ny nandreseny ny Miadana (Mpits. vii. 1); ary teo angamba no nizahantoetra ny miaramilan' i Gideona tamin' ny fomban' ny nisotroany rano.—J.W.

**HARONA sy SOBIKY**: dimy samy hafa ny teny Hebreo izay adika hoe "harona" sy "sobiky" amin' ny Test. Tal., dia izao: (1) *Sal*, izay teneniny matetika indrindra, no tena anarany, ary avy amin' ny hazo madinika nanaovana azy, hono, no nahazoany izany anarana izany. Ary ny raharaha nilan' ny Jiosy azy indrindra dia ny fitondrana mofo (Gen. xl. 16-18, nefa nadika hoe 'karaba' izy amin' izay; Eks. xxix. 3, 23; Lev. viii. 2, 26, 31; Nom. vi. 15, 17). Kanefa kosa ny tarehin' ilay zavatra nataony hoe 'sal' dia tsy mba toy ny harona fotsiny, fa toa nisy fitantanana handraisana azy. Ary indraindray dia teny nentiny hilaza zavatra hafa mihitsy izy (Mpits. vi. 19): fitondrana hena no voalaza ao, ka dia nadika hoe 'vilany' izy. (2) *Salsilloth*, dia teny mirairay fototra amin' ilay teny teo hiany, ary teny enti-milaza zavatra fitondrana voaloboka (Jer. vi. 9; nadika hoe "sakeliny" eo amin' ny Baiboly voahitsy, fa "harona" kosa eo am-bodin' ny pejy). (3) *Tene*, dia teny enti-milaza izay fanaterana ny voaloham-bokatra (Deo. xxvi. 2) tao amin' ny Tabernakely. Ary satria izany teny izany no iaraha-manonona amin' ny teny milaza ny fanaovana mofo, dia noheverin' ny sasany fa angamba natao ho fitondrana vary ho ao amin' ny milina fitotoana ilay nataony hoe 'tene' iny (Deo. xxviii. 5, 17). (4) *Celub*, dia nanana izany anarana izany, satria makarakara toy ny vata kely fiompiana vorokely izy, ary nanana sarona koa. Fitondrana voankazo kosa izy io (Amo. viii. 1, 2). (5) *Dud* (sobiky), dia fitondrana voankazo koa (Jer. xxiv. 1, 2), ary raha lehibebe kokoa dia fitondrana tanimanga ho ao amin' ny fanefena azy (Sal. lxxxi. 6; 2 Mpan. x. 7).

Amin' ny Test. Vao. telo hiany ny teny enti-milaza azy, dia *kophinas*, *skuris*, ary *sargane*. Ilay fahatelony dia tononina ao amin' ny 2 Kor. xi. 33 hiany, dia ny teny milaza izay nahafahan' i Paoly hiala any Damaskosy. Ary ny voalohany sy ny faharoany dia toy izao: ny voalohany dia ilay enti-milaza ny fanangonana ny sombimofo tamin' ny namahanana ny dimy arivo (Mat. xiv. 20; xvi. 9; Mar. vi. 43; Lio. ix. 17; Jao. vi. 13), ary ny faharoany no hita amin' ny tantara milaza ny namahanana ny efatra arivo (Mat. xv. 37; Mar. viii. 8). Ary amin' ny Mar. viii. 19, 20 dia samy tonga ao izy roa.—S.C.

**HAROSETA**: tanàna teo Kanana Avaratra, tao andrefan' ny Farihy Meroma, izay niandohan' ny ony Jordana. Olona avy amin' ny firenena maro samy hafa no nonina teo, ary izany no naharaikitra ny anarana hoe "Harosetan' ny Jentilisa." "Fonenan' i Sisera," mpifehy ny miaramilan' i Jabina, mpanjakan' i Kanana, izy (Mpits. iv. 2), ary teo no nanenjehan' i Baraka, mpitondra ny miaramilan' Isiraely azy, rehefa resy tamin' ny ady izy (Mpits. iv. 16).—J.W.

**HASABIA** (1): Levita anankiray tamin' ny zanak' i Merary (1 Tan. vi. 45). (2) Levita hafa koa amin' ny zanak' i Merary (1 Tan. xi. 14). (3) Iray amin' ny zanak' i Jedotona tamin' ny toko faharoa ambin' ny folo (1 Tan. xxv. 3). (4) Iray amin' ny taranak' i Kohata (1 Tan. xxvi. 30). (5) Ilay zanak' i Kemoela, andriana amin' ny fireneu' ny Levy tamin' ny andron' i Davida (1 Tan. xxvii. 17). (6) Levita, lohan' ny fireneny, izay nanatitra zavatra tamin' ny nitandremana ny Paska tamin' ny andron' i Josia mpanjaka (2 Tan. xxxv. 9). (7) Levita tamin' ny zanak' i Merary izay niaraka tamin' i Ezra avy tany Babylona (Ezra viii. 19). (8) Ny anankiray tamin' ny lohan' ny mpisorona niaraka tamin' i Ezra tamin' izany koa (Ezra viii. 24). (9) Ilay mpanapaka ny antsasaky ny manodidina an' i Keila; nanampy nanamboatra ny mandan' i Jerosalema izy (Neh. iii. 17). (10) Ny anankiray tamin' ny Levita izay nanisy kase ny faneke-

na, rehefa niverina avy tamin' ny Fahababoana (Neh. x. 11). Io koa angaha ilay lazaina ho lohan' ny Levita taorian' ny niverenany avy tany Babylona. (11) Levita iray koa, zanak' i Bony (Neh. xi. 15). (12) Levita koa, zanak' i Matana (Neh. xi. 22). (13) Mpisorona avy tamin' ny fianakavian' i Hilkia tamin' ny andron' i Joiakima, zanak' i Jesoa (Neh. xii. 21).—J.R.

**HASINA**: zahao HETRA.

**HAVANA**: zahao RAY, RAHALAHY, etc.

**HAVILA**: (1) zanak' i Kosy (Gen. x. 7). (2) Zanak' i Joktana (Gen. x. 29).

**HAVILA**: anaran' ny tany nisy volamena, izay nohodidinin' ny ony Pisona (Gen. ii. 11); zahao EDENA.—J.W.

**HAVOTA-JAIRA**: anaram-bohitra teo atsinanan' i Jordana, izay afak' i Jaira, zanak' i Manase, ary ny heviny dia "Tanàna madinika an' i Jaira" (Nom. xxxii. 41; Deo. iii. 14).—J.W.

**HAZA**: ny fitadiavan' ny olona na firenena haza dia famantarana ny toetoetrany. Raha ny foto-piveloman' ny olona no miankina amin' ny fihazana, dia milaza izany fa toa ambanimbany toetra izany olona izany. Fa raha filalaovana kosa no anenjehany biby, dia famantarana izany fa efa nandroso ho olona ambonimbony hiany izy. Ny Jiosy dia olona tsy zatra nanenjika biby loatra, fa ny miompy ondry sy omby, etc., ary ny miasa tany no nahazatra azy indrindra. Tamin' ny andro nidirany tany Palestina nisy bibidia betsaka nirenireny teo amin' ny tany, ka ny sasany dia biby lehibe sady masiaka, toy ny liona sy ny bera. Toy izao no nihazan' ny Jiosy ny bibi-dia: (1) nihady lavaka hianjeran' ny biby izy (2 Sam. xxiii. 20; Eze. vix. 4, 8); (2) nametraka fandrika teo amin' ny falehan' ny biby eo ambanin' ny tany haningotra azy izy (Joba xviii. 9, 10; Oha. xxii. 5); (3) ary namelatra harato izy (Isa. li. 20).

Ny vorona koa no fihinan' ny Jiosy; ary toy izao no namandrihany azy: (1) nisy harato novelariny teo amin' ny hazo ka notarihin' ny hazo kely, koa raha nikasika ilay hazo tohany ny vorona, dia latsaka ny harato, ka dia voasambotra ny vorona (Amo. iii. 5; Sal. lxix. 22); (2) ny tonta kofehy kely koa no fanaony mba haningotra ny vorona (Joba xviii. 10; Sal. xviii. 5).—F.

**HAZAELA**: lehilahy izay isan' ny tandapan' i Beni-hadada, mpanjakan' i Syria, teo aloha; fa teo aoriana kosa dia namono azy ho faty ka nandimby azy. Elia mpaminany no nodidian' Andriamanitra hanosotra an' i Hazaela ho mpanjaka (1 Mpan. xix. 15); nefa tsy 'ny tenan' i Elia no nanatanteraka izany, fa Elisa mpanompony kosa, raha sendra tao Damaskosy izy (2 Mpan. viii. 7-15). Fantatr' i Elisa rahateo fa hamono ny mpanjakany Hazaela sady ho tonga mpampahory ny Isiraely amin' ny andro aoriana. Kanjo nony nolazain' i Elisa taminy izany, dia nampiseho fandavana indrindra izany zavatra vetaveta izany Hazaela. Ary hoy ny teniny hoe: "Fa zinona moa ny mpanomponao, dia ity alika ity, no dia hahavita izany zavatra lehibe izany?" (Araka ny hevitry ny sasany anefa, tsy dia nolavin' i Hazaela fa tsy he ty hanao izany halozana nambaran' i Elisa izany izy, fa nataony kosa fa ny tenany no olona ambanimbany loatra hanatanteraka izany; dia novaliany hoe: "Fa zinona moa ny mpanomponao, izay alika hiany, no dia hahavita izany zavatra lehibe izany?") Kanefa nony nody Hazaela, dia novonoiny niaraka tamin' izay Beni-hadada tompony, ary Hazaela dia nanjaka nandimby azy. Ary niady tamin' ny fanjakan' ny Joda sy ny Isiraely izy (2 Mpan. viii. 28, 29) ka namely ny Isiraely tamin' ny sisin-taniny rehetra, hatramin' i Jordana no ho miantsinanana ka hatrany amin' i Aroera, izay tanilan' ny ony Arnona, dia Gileada sy Basana (2 Mpan. x. 32, 33). Ary ny fanjakan' i Joda koa noresen' i Hazaela, sy ny tanàna Gada no afany, ary Jerosalema aza tokony ho nosimbany, raha tsy nomen' i Joasy an' i Hazaela ny fanaka masina sy ny volamena rehetra izay tao an-drakitry ny Tempoly, mba hanesika azy hiala (2 Mpan. xii. 17, 18). Dia ny Isiraely sy ny Joda nanaiky an' i Hazaela sy ny zanany (xiii. 3, 4) tamin' ny andron' i Joahaza rehetra (and. 22), araka izay voalazan' i Elisa rahateo. Ary ny taona nanjakan' i Hazaela dia hatramin' ny B.C. 885 ka hatramin' ny B.C. 851.—C.F.M.

**HAZANDRANO** sy **NY MAKA HAZANDRANO**. Ny hazandrano no noheverin' ny Jiosy ho isan' ny fizarana lehibe amin' ny zava-manana aina, ka dia lazaina ao amin' ny tantara milaza ny nanaovan' Andriamanitra izao rehetra izao izy (Gen. i. 21, 28; zahao koa Gen. ix. 2; Eks. xx. 4; Deo. iv. 18; 1 Mpan. iv. 33). Ao amin' ny Lalàn' i Mosesy ny hazandrano rehetra tsy misy vombony sy kirany no rarana tsy ho hanina; ary mba tahaka izany hiany ny fanaon' ny Egyptiana, na tany aloha, na ankehitriny. Fantatry ny Hebreo koa fa mahagaga tokoa ny fahabetsahan' ny hazandrano; ary hitany izany raha mbola nitoetra tany Egypta izy, fa noho ny habetsahan' ny hazandrano ao amin' ny ony Neily sy ny lahindrano mbamin' ny kamory, dia tena fihinan' ny olona any izany (Nom. xi. 5). Koa amin' izany, dia loza tokoa tamin' ny Egyptiana ny namonoan' Andriamanitra ny hazandrano tamin' Izy nampody ny rano ho tonga ra (Eks. vii. 17-24). Teo amin' ny Filistina ny hazandrano no nivavahan' ny olona, fa ny sarin' i Dagona sampiny no natao tahaka ny hazandrano ny tapany ambany, fa ny ambony kosa dia tahaka ny tenan' olona hiany (1 Sam. v. 4); ary noho izany, ny Zanak' Isiraely norarana tsy hanao sarin-kazandrano hivavahany (Deo. iv. 18). Tao aloha ka mandraka ankehitriny aza, ny

Ranomasin' i Galilia dia be hazandrano maro karazana (zahao Lio. v. 4-7; Jao. xxi. 6-11); ary araka ny nentin-drazana, dia nisy lalàna nataon' i Josoa milaza fa ny olona rehetra, na avy aiza na avy aiza, dia ho afaka hanarato any tahaka ny tompon-tany hiany. Ary bitantsika fa ny hazandrano sy ny mofo no nolazain' i Jesosy Tompo ho toa tena fihinan' ny olona tany Palestina avaratra (zahao Mat. vii. 9, 10). Ny mponina tao Jerosalema anefa nahazo hazandrano avy tamin' ny Ranomasina Mediteraneana fa lavitra loatra Galilia; ary toa nisy tsena fivarotana hazandrano tao Jerosalema, fa nisy vavahady anankiray fidirana tao an-tanàna natao hoe 'Vavahadin-kazandrano' (2 Tan. xxxiii. 14; Neh. iii. 3). Betsaka ny teny ao amin' ny Baiboly milaz any maka hazandrano, ary izay fanao nahazatra ny Jiosy indrindra dia ny manarato. Ny harato sasany dia lehibe dia lehibe, ary rehefa voalatsaka ao anaty rano lavitra ny tanety izy, dia notaritin' ny sambokely hanatona ny morondrano, ka nahazoan' ny tompony hazandrano be indrindra (zahao Isa. xix. 8; Hab. i. 15; Lio. v. 5-7; Jao. xxi. 6-11). Ary tokony hotsarovan' ny mpamaky ny Soratra Masina koa fa maro tamin' ny Roa ambin' ny folo lahy, mpianatry ny Tompo, no mpanarato; fa ny fombam-panahy nahamety azy ho mpaka hazandrano—dia ny faharetana sy ny fahaizana sy ny fahazotoana, etc.—no nahamendrika azy koa hahazo olona hanaiky ny Tompony.—J.S.

**HAZARA, HAZERA**, sy **HAZORA**: raha adika ireo teny ireo, dia 'vohitra' na 'rova' no hevitr' izy telo, mbamin' ny hoe **Hazerima** sy **Hazerota**, izay teny ploraly avy amin' ireny hiany; voalaza matetika ao amin' ny Test. Tal. izy, fa nisy maro teo amin' ny fizaran-tanin' i Simeona sy Joda. Hazara dia anaran-tanàna nakambana amin' ny teny hafa matetika, dia toy izao: 1.—**Hazar-adara** dia vohitra teo amin' ny sisin-tanin' i Palestina atsimo (Nom. xxxiv. 4; Jos. xv. 3). 2.—**Hazar-enana** dia 'Vohitry ny loharano' (Nom. xxxiv. 9). 3.—**Hazara-gada** dia 'Vohitry ny zanak' osy' (Jos. xv. 27). 4.—**Hazara-hatikona** dia 'Vohitra afovoany' (Eze. xlvii. 16). 5.—**Hazara-maveta** dia 'vohitry ny fahafatesana' (Gen. x. 26). 6.—**Hazara-vala** dia 'Vohitry ny amboahaolo' (Jos. xv. 28). 7.—**Hazara-sosa** dia 'Vohitry ny soavaly' (singolary) (Jos. xix. 5), ary **Hazara-sosima** dia 'vohitry ny soavaly' (ploraly, 1 Tan. iv. 31). Ity vohitra ity dia nomena ny taranak' i Simeona teo atsimon' i Kanana, ka lazaina miaraka amin' ny hoe Beti-markabota, dia 'Tranon' ny kalesy;' koa angamba vohitra anankiray fametrahana entana teo anelanelan' i Palestina sy Egypta, mba hampitondraina amin' ny kalesy, na miakatra na midina, tamin' ireo tany ireo.—P.G.P.

**HAZAZON-TAMARA**; dia anaran' ny tanàna natao hoe En-jedy tao aoriana; zahao EN-JEDY. Voalaza amin' ny Gen. xiv. 7 izy, ary indray mandeha koa amin' ny 2 Tan. xx. 2.—S.C.

**HAZEROTA** (Nom. xi. 35; xii. 16) xxxiii. 17; Deo. i. 1): dia fitobian' ny Isiraely tany an-efitra, voalaza manarakaraka an' i Kibrota-hatava, ary raha toy ny hevitry ny sasany, dia ilay vohitra kely ataon' ny Arabo hoe *Hudhera*, izay lavitra valo ambin' ny folo ora raha miala any Sinay. Raha araka ny hevitry ny teny, dia angamba milaza tanàna tsy misy manda, fa toy fonenan' ny mpifindrafindra toerana hiany izy.—S.C.

**HAZO-FIJALIANA** na **HAZO-MITANAMBOKOVOKO**: isan' ny fombam-pampijaliana tamin' ny firenena samy hafa ny manombo olona amin' ny hazo-mitanambokovoko, dia ny efa nohelohin-ko faty; ary ny olona any Tsina, hono, dia mbola manao izany indraindray mandraka ankehitriny. Nataon' ny Romana ho fampijaliana mampahamenatra sy mahafa-baraka indrindra raha nohomboana tamin' ny hazo mitanambokovoko, ary ny meloka izay nohelohin' ny fanjakana ho faty—dia ny andevo sy ny olona tsy tena Romana ary ny mpikomy hiany—no novonoina tahaka izany. Ny tena Romana dia tsy azo novonoina tamin' ny hazo-fijaliana. Maty tamin' ny fanozonana izay nohomboana tamin' ny hazo-fijaliana (Deo. xxi. 23; Gal. iii. 13); ka izany no ahitana ny hevitry ny teny ao amin' ny 1 Kor. i. 23; Fil. ii. 8; Heb. xii. 2. Raha nisy nasaina nohomboana tamin' ny hazo mitanambokovoko, dia nampitanjahina izy, dia nafatotra tamin' ny tsangan-kazo ka nokapohina tamin' ny karavasy hoditra (Isa. liii. 5); ary nony vita izany, dia noterena hilanja ny hazo-fijaliana hanomboana azy izy ambarapahatongany any amin' ny tany famonoana, izay mazàna tao amoron-dalambe tao ivelan' ny tanàna.

Ny tarehin' ny hazo-fijaliana sasany dia saiky sahala amin' ny litera kapitaly T; nisy koa tahaka ny litera X; fa izay natao matetika dia hazo tokony ho enina na valo fita ka notsivalanana hazo tokony ho enina na valo fita teo an-dohandohany, tokony ho iray na roa fita teo ambanin' ny tendrony. Rehefa natsangana ny hazo-fijaliana, ka naorina tamin' ny tany ny vodiny, dia nafatotra taminy ilay hovonoina, ary nohomboana tamin' ny hazo mitsivalana ny tanany; ary indraindray kosa nampandrina tamin' ny tany hiany ny hazo-fijaliana, ary rehefa nampandrina tamin' ny hazo fijaliana ny olona hovonoina sy efa nohomboana fantsika ny tanany sady voafatotra ny tongony, dia najoron' ny miaramila indray izy mbamin' ny hazo-fijaliana ka natsatony mafy tamin' ny lavaka izay nohadina hanangànana azy: izany no nataony hanamafy ny fangirifirian' ny mpijaly. Nomena divay miharo miora ny sasany mba hamono ny fieritreretany ny

fijaliany; fa nolavin' i Jesosy Tompo izany zavatra fisotro izany (Mar. xv. 23), fa naleony hiaritra hatramin' ny farany indrindra ny fahoriana be izay nentiny noho ny amintsika. Fa vinaingitra kosa, izay nahazatra ny miaramila hosotroina, no nomena an' i Kristy, ka dia nisotro kely Izy (Mat. xxvii. 48). Nampangetaheta fatratra ny fanaintainan' ny tena, azon' ny fantsika nanomboana ny tanana. Nisy miaramila efa-dahy notendrena hanombo ny hampijalina amin' ny hazo-mitanambokovoko, ary izy efa-dahy ireo no nizara ny fitafian' ny novonoina (Mat. xxvii. 35); ka faminaniana ny hatao amin' i Kristy amin' ny hahafatesany ny teny ao amin' ny Sal. xxii. 18.

Ny kapoka mafy izay nialoha ny fanomboana; ny fanenjanana ny feny sy ny sandrin' ny nijaly tamin' ny hazo-mitanambokovoko; ny tsy nahafahany nihetsika na dia kely aza; ny fanindronana ny tanany sy ny tongony tamin' ny fantsika; ny fisehoan' ny ferin' ny nofony ho azon' ny hainandro; ny fandehan' ny rany; ary ny akora sy ny latsa ary ny fanesoana nataon' ny mpijery,—izany rehetra izany dia nahatonga ny fahafatesana tamin' ny hazo-fijaliana ho fahafatesana mampangirifiry indrindra. Kanefa naharitra hateloana na mihoatra noho izany aza ny olona nahantona tamin' ny hazo fijaliana vao maty, ka izany no nahagaga an' i Pilato tamin' ny nahafatesan' i Kristy haingana loatra (Mar. xv. 44). Nisy soratra napetaka tao ambonin' ny lohan' ny nijaly tamin' ny hazo-mitanambokovoko milaza ny hadisoany; ary teo amin' ny hazo-fijalian' i Kristy dia natao tamin' ny teny Hebreo sy Grika ary Romana izany soratra izany (Jao. xix. 19, 20).

Tamin' ny Romana ny olo-meloka dia navelany hihantona amin' ny hazo-fijaliana ambara-pianjeran' ny faty ho azy; fa tany Jodia kosa ny Jiosy dia navelan' ny Romana hanaisotra ny tenan' ny nijaly, araka ny didin' ny Lalàna (Deo. xxi. 22, 23), mba "tsy havela hiloaka alina eo amin' ny hazo." Ary tahaka izao no nanaovany izany: indraindray nampirehitra afo be tao ampototry ny hazo-fijaliana izy; indraindray notapahiny ny ranjon' ny nijaly, ary matetika nolefoniny izy (Jao. xix. 31, 32).

Nandany foana ny androny sady sahirana ny olona tany aloha niady hevitra ny amin' ny isan' ny fantsika tamin' ny nanomboana an' i Kristy tamin' ny hazo-fijaliana: ny sasany milaza fa telo no isany, ary tamin' ny sentory fahafito ambin' ny folo dia nisy lehilahy natao hoe Kortio (Curtius) nanoratra boky lehibe hanamarina ny heviny fa efatra hiany no isany. Tahaka izany ny zava-madinika izay niadian' ny olona hevitra fahiny, fa ny zava-dehibe kosa izay momba ny hazo-fijalian' i Kristy saiky hadinony. Misy tantara (kanefa tsy azo itokiana ho marina) milaza fa nisy mpanjakavavy, natao hoe Helena, izay nahita ny tena hazo-fijalian' i Kristy tany Palestina ka nitondra izany tany Konstantinopoly; ary mandraka ankehitriny misy Katolika Romana maromaro izay mihambo ho manana sombinkazo avy tamin' izany hazo-fijaliana izany, koa manadala foana ny olona maro be amin' izany izy. Dia hoy Kalvina (mpitory teny sady mpanoratra malaza dia malaza): "Lehilahy iray monja no nahazaka ny hazo-mitanambokovoko izay nijalian' i Kristy, fa raha atambatra kosa ny sombin-kazo izay nohamboin' ny Katolika Romana ho avy tamin' ny tena hazo-fijalian' i Kristy, dia hahafeno hika ny sambo lehibe izany." Tokony ho tamin' ny sentory fahatelo no nisehoan' ny fomba manoratra sy manao sarin-kazo-mitanambokovoko, sady manangana sary hazo sy loko ao amin' ny trano fiangonana ho fahatsiarovana an' i Kristy; ka maro no tonga manaja ny sary fotsiny, fa izay tokony hotsarovany tokoa dia tsy mba eritreretiny loatra. Any Italia sy amin' ny tany sasany koa dia mampalahelo loatra ny mijery ny olona miondrika sy miankohoka eo anatrehan' ny sarin-kazo-fijaliana nahantona ao amin' ny trano fiangonana, fa betsaka ny manao izany, izay tsy mahafantatra ny fivavahana akory.

Ao amin' ny Testamenta Vaovao ny hazo-fijaliana no atao ohatry ny fanavotana sy ny famonjena azontsika noho ny nahafatesan' i Kristy (Gal. vi. 14); ary atao ohatra ny fanaratsiana sy ny fahasahiranana koa, ary ny fandavan-tena izay azo ampoizina fa ho entin' ny Kristiana, raha maharitra amin' ny finoana an' i Jesosy Kristy izy (Mat. xvi. 24).—C.J.

**HAZORA**: renivohitry ny Kananita tany avaratr' i Palestina, sy fonenan' i Jabina mpanjaka, izay afak' i Josoa sady nodorany (Jos. xi. 1-13). Kanefa naorina indray ny tanàna, ary nanjakan' ilay Jabina hafa izay noresen' i Baraka (Mpits. iv. 2-16). Taoriana indray dia nataon' i Solomona ny mandany ho mafy (1 Mpan. ix. 15); ary tao aoriana izany indray, raha notafihin' i Tiglato-pilesera ny tany, dia afany, ary ny mponina tao nobaboiny ka nentiny ho any Asyria. Vohitra kely atao hoe *Tell Khuraibeh* angamba no izy amin' izao ankehitriny izao, ary any akaikin' ny Ranon' i Meroma izany. Nisy vohitra roa koa natao hoe Hazora, izay tany Joda atsimo (Jos. xv. 23, 26).—F.G.P.

**HEBERA** na **EBERA**: zanak' i Sela sy taranak' i Sema izy (Gen. x. 24; 1 Tan. i. 19); izy angaha no nahazoan' ny Jiosy ny anarany hoe Hebreo; zahao HEBREO.—J.S.

**Hebera**. Nisy enin-dahy izay samy natao hoe Hebera avy no anarany, dia izao: (1) Ilay taranak' i Hobaba, zanak' i Jetro, sy anadahin' ny vadin' i Mosesy, izay natao hoe 'Hebera Kenita.' Ary Jaela izay namono nahafaty an' i Sisera no vadiny (Mpits. iv. 11, 17; v. 24). Toa lehilahy lehibe sady

**nanan-kery izy, fa** hoy ny teny: "Fa nihavana Jabina, mpanjakan' i Hazora, sy ny mpianakavin' i Hebera Kenita." (2) Ary koa, ilay zafin' i Asera (anankiray tamin' ny zanak' i Jakoba) izay tonga ho lohan' ny firenen' ny Heberita (Gen. xlvi. 17; Nom. xxvi. 45; 1 Tan. vii. 31). (3) Nisy Hebera anankiray koa izay isan' ny firenen' ny Joda (1 Tan. iv. 18). (4) Lehilahy anankiray koa izay isan' ny firenen' ny Gada (1 Tan. v. 13). Ary nisy roa lahy koa natao hoe Hebera, izay samy isan' ny firenen' ny Benjamina (1 Tan. viii. 17, 22).—C.F.M.

**HEBREO**: anarana enti-milaza ny olon' Isiraely io teny io, ary hita voalohany ao amin' ny Gen. xiv. 13 fa nomena an' i Abrahama razambeny. Raha dinihina ny teny maro misy azy, dia hita fa ny hoe 'Hebreo' dia anarana nomen' ny firenena hafa tamin' ny Zanak' Isiraely (Gen. xxxix. 14, 17; xli. 12; Eks. i. 16; ii. 6; 1 Sam. iv. 6, 9); sy anarana nentin' ny Zanak' Isiraely, raha nilaza ny tenany tamin' ny olona hafa firenena (Gen. xl. 15; Eks. i. 19); sy anarana ahafantarana azy, raha noharina amin' ny firenena hafa izy (Gen. xliii. 32; Eks. i. 15; ii. 11; Deo. xv. 12; 1 Sam. xiii. 3, 7). Io no anarana nomen' ny mpanoratra Grika sy Romana ny Jiosy, raha ny hoe Jiosy no tsy lazainy.

Misara-kevitra anefa ny olona ny amin' ny niandohan' io anarana io. Ny sasany manao hoe fa avy tamin' i Hebera na Ebera, zanak' i Sela, rainy Pelega, sady razan' i Abrahama (Gen. x. 24); fa na dia tsy misy teny milaza azy ho nanan-daza mihoatra noho ny ntaolo sasany aza, toa nanan-daza hiany izy, fa Sema, zanak' i Noa, no nomena anarana hoe "rain' ny zanak' i Ebera rehetra" (x. 21; zahao koa Nom. xxiv. 24). Fa ny sasany kosa mihevitra fa ny anarana hoe Hebreo dia nalaina tamin' ny teny Hebreo hoe *eber*, izay milaza olona "avy any andafin' ny ony," dia Eofrata, ilay ony lehibe; dia teny enti-manavaka ny Zanak' Isiraely amin' ny firenena monina any andrefan' ny ony. Ny hevitra voalohany amin' ireo tokony ho marina.—J.S.

**HEBREO, Epistily ho an' ny.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Saiky ao amin' ny boky rehetra amin' ny Testamenta Vaovao, hatramin' ny Matio ka hatramin' ny Apokalypsy, misy teny ahafantarantsika izay nanoratra azy. Ary raha tsy voalaza ao amin' ny boky aza ny anarany (tahaka ny ao amin' ny Filazantsara Efatra), dia efa miray hevitra ny ankamaroan' ny fiangonana Kristiana hatramin' ny taloha ny amin' ny nanoratra azy, na ny Filazantsara na ny epistily. Fa na iza na iza no nanoratra ity Epistily ity, ny anarany tsy nolazainy, ary tsy misy teny hafa loatra hahafantarantsika marina ny amin' izany. Ary koa, tsy mba miray hevitra ny fiangonana rehetra ny amin' ny nihaviany; ny ankamaroany nino fa avy tamin' i Paoly Apostoly izy; anefa ny sasany milaza fa Barnabasy no nanoratra azy; ary ny sasany koa nihevitra fa avy tamin' i Apolosy izy; ary ny sasany indray nanao hoe fa Lioka no nanoratra azy. Ary raha mandinika tsara izay ihavian' ny boky anankiray isika, na boky isan' ny Soratra Masina, na boky hafa izany, dia misy *vavolombelona roa* lehibe tokony hanontaniana sy hadinina, dia (*a*) ny filazan' ny olona velona androtr' izay nanoratana azy sy tamin' ny taona manarakaraka; ary (*b*) ny fomban' ny fanoratana ny boky sy ny lohahevitra eo aminy, mbamin' ny fandaharana azy, ary ny teny sasany izay nofidin' ny nanoratra azy hilaza ny heviny.

(1).—Inona ary ny *filazan' ny olona* tamin' izany andro izany ny amin' ity Epistily izy? Inona moa no hevitry ny fiangonana izay nandray sy namaky azy tamin' ny voalohany? Ny "Fiangonana Atsinanana," dia ny Kristiana rehetra tany Palestina sy Syria sy Egypta sy Asia Minora ary Grisia, nanaiky azy hatramin' ny taloha fa nosoratan' i Paoly hiany; ary satria nitoetra tany Palestina sy ny tany mifanakaiky aminy ny Kristiana Hebreo izay nanoratana ny Epistily, ny fiangonana teo tokony ho nahalala tsara ny nihaviany, na dia tsy nisy teny teo amin' ny Epistily aza milaza izay nanoratra azy. Fatra-pitandrina ny taratasy rehetra efa raisiny tamin' ny Apostoly izy, ary tsy nety nandray azy mosalahy na kitoatoa. Fa ny "Fiangonana Andrefana" kosa, dia ny Kristiana tany Roma sy Italia sy Galia sy Spania ary Afrika Avaratra nisalasala sy niroahana elaela hiany ny amin' ny Epistily. Tertoliana, izay mpanoratra malaza tany Afrika Avaratra, nihevitra fa nosoratan' i Barnabasy izy. Toy izany koa ny hevitry ny fiangonana sasany tany Spania; fa ny sasany kosa nihevitra fa Klementa any Roma no nanoratra azy. Ary na dia nisy mpanoratra maro aza tamin' ny Fiangonana Andrefana izay naka teny tamin' ny Epistily, hatramin' ny taona 368 A.D. tsy nisy nanaiky azy fa avy tamin' i Paoly. Fa tamin' ny aoriana kosa, nifamangy ary nisakaiza tsara noho ny tamin' ny taloha ny Fiangonana Andrefana sy ny Fiangonana Atsinanana, ary rehefa afaka kely, dia neken' ny Kristiana rehetra ny Epistily, na izay tany Palestina, na izay tany Roma.

Ny fahalalana ny Epistily niely niadana hiany avy tany Palestina, fonenan' ny Kristiana izay nandray azy voalohany, vao fantatra tany Grisia sy Asia Minora ary Egypta izy, na dia fonenan' ny ankamaroan' ny Kristiana izay Hebreo aza ireo tany ireo, sady ho azy indrindra ny fampianarana eo amin' ny Epistily. Dia tsy tokony ho gaga isika, raha ny fiangonana lavitra tao andrefana, dia izay tany Italia sy Spania, tsy nahalala azy loatra, fa elaela hiany vao nahazo ny Epistily izy, ary ny nanoratra azy no tsy fantany.

Fa rehefa nihamaro ny kopia tamin' ny aoriana, ary nihavana tsara ny Fiangonana Andrefana sy ny Fiangonana Atsinanana, ny ankamaroan' ny mpanoratra Kristiana nanaiky azy ho avy tamin' i Paoly hiany.

(2).—Fa ny vavolombelona faharoa no mba anontaniana ny amin' ny nihavian' ny Epistily, dia *ny fomban' ny fanoratana azy*, sy ny loha-hevitra eo aminy, ary ny nandaharana izany, ary ny teny izay nofidin' ny nanoratra azy hilaza ny heviny. Ary hoy ny sasany angamba: Raha neken' ny fiangonana sasany hatramin' ny taloha, ary saiky neken' ny fiangonana rehetra tamin' ny aoriana fa Paoly no nanoratra azy, nahoana no tokony hisalasala intsony isika amin' izany? Dia hevero, (*a*) *izay nanoratra azy tsy milaza ny anarany;* izany no mahasamy hafa azy amin' ny epistily rehetra nosoratan' i Petera sy Jakoba sy Joda ary Paoly (afa-tsy ity tamin' ny Hebreo ity hiany).* Nahoana ary no tsy voalazany ny anarany? Fantatsika fa talohan' ny niovan' ny fony efa mpanenjika ny Fiangonan'i Kristy Paoly (Asa viii. 1), ary rehefa niova aza ka tonga Kristiana sy Apostoly izy, mbola nisalasala ny mpino sasany ka tsy nanaiky azy ho namana sy rahalahy (Asa ix. 26). Ary tamin' ny aoriana, tao amin' ny fiangonana maro izay nampianarin' i Paoly, nisy izay nanda azy tsy ho isan' ny Roa ambin' ny folo lahy, izay naman' ny Tompo sady mpianany (vakio Asa ix. 26; xxi. 21; 1 Kor. ix. 1-6; 2 Kor. xi. 5, 11; Gal. i. 12; ii. 7-9, etc.). Ary andrao hanafintohina olona tahaka ireo izy, dia tsy nolazainy ny anarany, na nanoratra tamin' ny fahefany toa Apostoly, fa ny herin' ny *hevitra* nambarany no nitokiany hampanaiky izay nanohitra azy tamin' ny taloha. Ary hoy ny sasany koa: Paoly tsy nanoratra tamin' ny Kristiana Jiosy toa Apostoly izy, satria fa araka ny heviny, Kristy hiany no Apostolin' ny taranak' i Abrahama (Heb. iii. 1). Ary koa, nisalasala ny sasany ny amin' ny nihavian' ny Epistily, satria hoy izy: (*b*) *ny loha-hevitry ny fampianarana eo aminy* tsy mifanaraka loatra amin' izay nosoratan' i Paoly tamin' ny fiangonana hafa. Kanefa ny *anton'* ny nanoratany ny Epistily tsirairay no tokony hoheverintsika. Nony niposaka ny hevitra tsy marina ary ny fampianarana tsy izy tao amin' ny fiangonana nanankiray Paoly dia nanoratra taratasy hananatra azy, ary hanoro izay lalana marina araka ny Filazantsara. Tany Korinto nisy sain-diso ny amin' ny fananganana ny maty ary ny fanomezan' ny Fanahy Masina; tany Kolosy nisy sain-diso ny amin' ny fivavahana amin' ny anjely; tany Tesalonika koa nisy saindiso ny amin' ny hihavian' i Kristy fanindroany; ary tao amin' ny fiangonana sasany nisy sain-diso hafa koa. Ary ny antony lehibe nanoratany ireo epistily ireo dia mba hanamboatra izany hevitra diso vao niseho tao amin' ny Kristiana izany. Ary satria ny zavatra sasany izay hita eo amin' ny taratasy hafa no tsy voalaza eo amin' ity teny tamin' ny Hebreo ity, ka tsy tokony hampiroahana antsika izany, fa olona iray hiany no nanoratra azy rehetra. Anefa koa, raha ampitovina amin' ity teny tamin' ny Hebreo ity ny epistily sasany, dia ho hita marina fa misy loha-hevitra maromaro momba ny Filazantsara izay sahala hiany amin' izy roa tonta; dia izao:—Ny Filazantsara dia tsara lavitra noho ny Lalàn' i Mosesy; aoka 2 Kor. iii. 6-18; Gal. iii., iv. 1-9, 21-31; Kol. ii. 16, 17 no hampitovina amin' ny teny betsaka eo amin' ny Epistily ho an' ny Hebreo. Kristy no endrik' Andriamanitra tsy hita (Kol. i. 15-20; Fil. ii. 6 sy Heb. i. 3). Kristy nanetry tena sy nanda ny tenany ho an' ny olombelona (2 Kor. viii. 9; Fil. ii. 7, 8 sy Heb. ii. 9). Kristy no Mpanalalana (Gal. iii. 19, 20 sy Heb. viii. 6). Ny nahafatesan' i Kristy no fanavotana noho ny heloka, ary ny fanatitra naterina araka ny Lalàn' i Mosesy dia tandindon' izany (Rom. iii. 22-26; Efe. i. 7; v. 2 sy Heb. vii.-x.). Finoana no hanitsiana antsika amin' Andriamanitra (2 Kor. v. 7 sy Heb. x. 38; xi. 1, 6); etc., etc. (*d*) *Ny ohatra sasany* nataon' i Paoly eo amin' ny epistily sasany dia sahala amin' izay hitantsika eo amin' ny Epistily ho an' ny Hebreo, dia izao: Ny tenin' Andriamanitra dia tahaka ny *sabatra* (Efe. vi. 17 sy Heb. iv. 12); ny Kristiana vao nampianarina toa *zaza* mila *ronono* (1 Kor. iii. 1, 2; xiv. 20; Gal. iv. 9 sy Heb. v. 12, 13; vi. 1); ny fiainan' ny Kristiana dia *fihazakazahana* (1 Kor. ix. 24; Fil. iii. 14 sy Heb xii. 1); etc., etc.

(3).—Fa ny amin' *ny fomban' ny fanoratana ny teny Grika* eo amin' io Epistily io sy ny teny sasany izay voafidy, ary ny fandaharana ny teny, saiky miray hevitra ny olonkendry rehetra, fa misy izay maha-samy hafa azy amin' ny taratasy hafa rehetra nosoratan' i Paoly. Izay mahay teny Malagasy hiany dia mahita fa vita tsara indrindra ny fandaharany ny teny sy ny hevitra, nefa raha tsy mahalala teny Grika, tsy hitantsika marina izay mampiavaka azy amin' ny epistily sasany. Ary lehibe hiany izany tsy fitovian' izy roa tonta izany, ka izay efa nandinika tsara ny teny Grika manao hoe fa olona hafa no tokony ho nanampy an' i Paoly tamin' ny nanoratany azy. Ary amin' izany, angamba tsy ho diso hevitra izay milaza fa avy tamin' i Paoly ny loha-hevitry ny Epis-

* Eo amin' ny Epistily Voalohany nosoratan' i Jaona, tsy milaza ny anarany izy, fa ny fomban' ny nanoratany azy dia sahalahala amin' ny hita eo amin' ny Filazantsara Fahefatra; ary niray hevitra ny Fiangonan' i Kristy rehetra fa Jaona Apostoly hiany no nanoratra azy. Ary ny amin' ny Epistiliny Faharoa sy Fahatelo, mba zahao ny teny milaza azy.

tily, fa ny teny dia nosoratan' ny olona hafa, izay naman' i Paoly ka nahalala tsara ny heviny. Ary iza moa ireo olona vitsy ireo, izay sakaiza sy naman' ny Apostoly, raha nifatotra tany Roma izy? Marka sy Timoty ary Lioka no isan' izay namany nahatoky azy sy nanompo azy. Tsy Marka anefa no nanoratra io Epistily io, fa ny fomban' ny fanoratana azy tsy mifanaraka akory amin' ny Filazantsara Faharoa. Ary sakaizan' i Timoty no nanoratra azy, fa tsy tenan' i Timoty, fa ny teny eo amin' ny toko xiii 23 milaza azy fa vao afaka tamin' ny trano maizina. Dia araka ny hevitry ny maro, tokony ho Lioka hiany no nanoratra azy. Izy dia naman' i Paoly hatramin' ny ela; izy nanoratra ny Asan' ny Apostoly, izay tantara milaza indrindra ny nandehandehanan' i Paoly sy ny teny notoriny; ary mihoatra noho izany, ny fomban' ny fanoratana ny Filazantsara Fahatelo sy ny Asan' ny Apostoly ary ity Epistily ity dia mifanaraka tsara, ary maro ny teny Grika nofinidiny izay sahala eo amin' ireo boky telo ireo. Tsy azo itompoan-teny fantatra fa izany efa voalaza izany no marina tokoa, kanefa raha dinihina tsara ny teny, ary raha lanjaina ireo hevitra ambony ireo, tsy dia diso hevitra loatra isika angaha, raha manao hoe: Ny loha-hevitra dia avy tamin' i Paoly Apostoly, fa ny Epistily dia nosoratan' i Lioka Evanjelista. Izany no nilazan' ny Fiangonana Atsinanana fa Paoly no nanoratra azy; izany angamba no nampiroahana ny Fiangonana Andrefana hatramin' ny taona A.D. 368 ny amin' ny nihavian' ny Epistily. Tokony holazaina anefa fa maro hiany ny mpanoratra hevi-teny izay mandà izany rehetra izany ary mihevitra fa Apolosy no nanoratra ny Epistily ho an' ny Hebreo; fa raha toy ny hevitro kosa, ny voalaza eo ambony hiany no tokony ho marina.

2.—*Ny Olona nanoratana azy.* Ny anaran' ny nanoratra azy tsy voalaza eo amin' ny Epistily, ary ny olona nanoratany azy koa tsy mba nolazainy. Ny anaran' ny boky, dia "Ny Epistily ho an' ny Hebreo," no nomena tamin' ny taona taorian' ny nanoratana azy; kanefa tsy tokony hampisalasala antsika izany, fa ny Hebreo hiany, dia ny Jiosy izay efa niova ho Kristiana, no nanoratana azy. Ny olona nandray azy dia toa olona izay taranak' i Abrahama avokoa; ary tsy misy teny milaza ny sampin' ny Jentilisa sy ny halotoana momba ny fanompoana azy. Izay nanoratra azy nananatra ny nandray azy toa Jiosy izay nahalala tsara ny fomban' ny Lalàn' i Mosesy sy ny fisoronana (iii., iv., v.), sy ny fanatitra (v.) sy ny Tempoly sy ny fanaka momba izany (ix.), ary ny tantaran' ny olona masina voalazan' ny Test. Tal. (x.). Koa amin' izany, maro no mihevitra fa ny Fiangonana tao Jerosalema no nahazo ny Epistily tamin' ny voalohany, dia olona izay mazana nahita ny fomban' ny fivavahana teo amin' ny Tempoly, ary izay efa naharitra ny fanenjehana sy fahoriana fahiny noho ny finoany (Asa viii. 1; xii. 1-3 sy Heb. x. 32-36), ary mbola naharitra fahoriana noho izany. Ny mpanoratra sasany anefa mihevitra fa ny fiangonana tao Kaisaria no nanoratana ny Epistily; ary ataon' ny sasany kosa fa ny fiangonana tao Aleksandria no nandray azy voalohany; kanefa tsy Jiosy avokoa ny Kristiana tao amin' ireo tanàna roa ireo, fa nisy Jentilisa koa, ary ny anatra sy ny fampianarana eo amin' ny Epistily dia toa ho an' ny fiangonana anankiray izay Jiosy hiany, ary tsy nisy fiangonana toy izany, afa-tsy tao Jerosalema. Mifanaraka koa amin' izany hevitra ambony izany ny tenin' ny ankamaroan' ny mpitantara Kristiana, fa ny Jiosy mino tany Palestina no nanoratana ny Episitily, ka tonga voalohany ho an' ny fiangonana tao Jerosalema, izay renin' ny fiangonana rehetra tany amin' ny Tany Masina.

3.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Tsy misy teny loatra eo amin' ny Epistily hahafantarantsika izany; anefa mbola tsy voarava ny Tempoly, ary mbola tsy nitsahatra ny fivavahana teo araka ny Lalàn' i Mosesy; dia tokony ho efa voasoratra talohan' ny taona A.D. 70 izy. Ary koa, ny fiangonana nandray azy efa Kristiana ela (v. 12) ka naharitra fahoriana noho ny finoany (x. 32-37; xii. 4, 5), ary efa maty ny sasany izay nampianatra azy fahiny (xiii. 7). Raha ny x. 34 sy xiii. 18, 19, 23 no dinihintsika, ny nanoratra azy dia mpifatotra, fa naniry sy nanantena hankany amin' izay nanoratany ny Epistily, nefa mbola tsy afaka izy. Ary fantatsika fa Paoly no nifatotra tany Roma roa taona ngarangidina, ka nitoetra tao an-trano nohofany vao nalefa izy (Asa xxviii. 30). Ary izay nanoratra ny Epistily nanampo fa halefa vetivety (xiii. 23) ka ho afaka hitory ny Filazantsara indray; ary izany koa mifanaraka amin' ny teny farany eo amin' ny Asan' ny Apostoly. Dia ny faran' ny taona A.D. 62, na ny voalohan' ny taona A.D. 63, no tokony ho andro nanoratana azy. Ary ny teny milaza an' i Timoty (xiii. 23) mananmarina izany. Eo amin' ny Epistily ho an' ny Filipiana (ii. 19-23), izay voasoratra A.D. 62 koa, Paoly milaza fa izy nanantena haniraka an' i Timoty faingana ho any Filipy, fa mbola nisy nisakana izany, dia nihevitra izy fa Epafrodito tokony hampandehaniny hankany aminy, na dia efa narary efa ho faty aza izy. Dia ny teny amin' ny Heb. xiii. 3, ary ilay teny ao amin' ny Filipiana milaza zavatra iray hiany angaha, dia ny fifatoran' i Timoty tany Roma tamin' ny taona A.D. 62 na 63, izay taona nanoratana ity Epistily ity, araka ny hevitsika. Dia tokony ho efa voasoratra tao Roma na tany Italia ny Epistily, tamin' ny voalohan' ny taona A.D.

63, raha efa nadiva ho tapitra ny fifatoran' i Paoly.

4.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Na dia nenjehina sy halan' ny Jiosy tsy mino aza Paoly, rahalahiny sy havany araka ny nofo izy, dia lehibe ny fitiavany azy sy ny faniriany mba hovonjena izy (Rom. ix. 1-3; x. 1). Koa mainka lehibe ny fitiavan' i Paoly izay niray finoana taminy sady rahalahiny teo amin' i Kristy, na dia tsy natoky azy loatra aza ny sasany (Asa ix. 26). Nony nifatotra tany Roma izy, Paoly nahare matetika ny amin' ny fanenjehana sy ny fahoriana maro izay nanjo ny Kristiana tany Jerosalema. Halan' ny Jiosy tsy mino izy ireo, ary ny mpitandrina azy, dia Jakoba "ny Marina," efa notoraham-bato; ary ny mpampianany hafa efa nody maudry (xiii. 7); efa naharitra fanoherana mafy tamin' ny fahoriana" izy; efa "natao ho fizaha noho ny fanaratsiana" izy, ary efa "nandefitra raha norobaina ny fananany" (x. 32-34). Dia faharetana tokoa no tandrifin' ny fiangonana tao Jerosalema (x. 36); ary mba hanome toky sy hampahatanjaka azy, Paoly dia nampanoratra ny Epistily (na Lioka na Apolosy nanoratra azy.) Natahotra izy, andrao hihemotra ny sasany ka handa an' i Kristy. Natahotra izy, andrao hiverina amin' ny fivavahana narahin' ny razany indray izy sy ny fomban' ny Lalàn' i Mosesy, izay hitany isan-andro teo amin' ny Tempoly; andrao hahafoy ny *tena*, dia Kristy, izy noho ny fitiavany ny *tandindona* sy ny *aloka* izay hita maso. Ny Tempoly ary ny fivavahana teo, dia ny fihirana sy ny vavaka sy ny fanatitra-odorana ary ny fomba rehetra, no tian' ny Jiosy indrindra; ary na dia tonga Kristiana aza izy, ka fantany fa tandindona hiany ireo fitandremana ireo, tsy mba mora ny misaraka avokoa amin' izay hitan' ny masony sady tian' ny fony, ary izay efa narahin' ny razany hatramin' ny andron' i Mosesy. Koa toy izao no antony lehibe amin' ny Epistily, dia mba hampiseho marina ny hatsarany sy ny voninahitry ny Filazantsaran' i Kristy mihoatra noho ny fomban' ny Lalàn' i Mosesy; ary koa, fa tanteraka avokoa tamin' ny asa nataon' i Kristy izay rehetra efa hitan' ny Hebreo tamin' ny taloha toa aloka, tao amin' ny fanatitra sy ny fisoronana sy ny Tempoly ary ny fombam-pivavahana narahin' ny razany. Toy izao ny fitenin' ny nanoratra ity Epistily ity: Manana an' i Jesosy Kristy hianareo, raha mino, ary eo amin' i Kristy misy izay rehetra nirin' ny razanareo; eo amin' i Kristy, satria Zanak' Andriamanitra Izy, manana Mpanalalana mahefa ny zavatra rehetra hianareo; be voninahitra Izy noho ny anjely, satria Zanaka, fa tsy mpanompo; Mpanao soa mihoatra noho Mosesy Izy; be fitiavana lavitra noho ny mpisoronabe, fa manao fifonana mandrakariva ho an' ny olony Izy. Ny Sabatany, dia ny fitsaharana izay omen' i Kristy, miandry anareo any andanitra "misy fitsaharana ho an' ny olon' Andriamanitra." Ny fanavotana nataon' i Kristy, Mpisorona lehibe indrindra, dia zavatra maharitra mandrakizay; fa ny fanavotana nataon' ny mpisoronabe izay taranak' i Arona, dia aloka mandalo hiany. Ny lova omen' i Kristy ny olony dia tanàna miorina any an-danitra, fa tsy mba Jerosalema ambonin' ny tany, izay efa horavana. Koa amin' izany, hoy ny nanoratra ity Epistily ity, raha manam-pinoana hianareo, aoka ny finoanareo ho tahaka izay nananan' ny olona masina tamin' ny andro taloha, izay naharitra hatramin' ny farany. "Mahareta ny fahoriana izay manjo anareo ankehitriny," hoy izy; "mbola hisy ho avy izay mafimafy kokoa; anefa aza ketraka na reraka ny sainareo, fa mitomboa amin' ny fahamasinana sy ny fitiavana."

Toy izany ny fotopototry ny fampianarana eo amin' ny Epistily ho an' ny Hebreo. Ary koa, sady mafy no mahatahotra ny teny hita ao aminy ny amin' ny toetr' izay olona mihemotra, nefa nahalala an' i Kristy, ary mandà Azy, nefa efa nanaiky Azy ho Tompony. Raha ny ho an' ireo, hoy izy, tsy misy fibebahana na famelan-keloka intsony, satria izy manombo ny Zanak' Andriamanitra indray amin' ny hazo-fijaliana, ka manao Azy ho ho fahamenarana, ary maniratsira ny Fanahin' ny fahasoavana (vi. 4-8; x. 26-31). Tokony hotsarovantsika fa ny Jiosy izay Kristiana tany amin' ny tany hafa efa niray sy nihavana tsara tamin' ny namany izay Jentilisa, ka nahafoy ny fahatokiana ny fomban' ny Lalàn' i Mosesy. Fa ny Jiosy teo amin' ny fiangonana tao Jerosalema mbola niray fonenana tamin' ny havany tsy mino; ny fivavahana sy ny fanaondrazana mbola tiany, ary izany no nitokiany hahazoany fahamarinana miaraka amin' ny finoana an' i Kristy. Ny sasany koa toa efa nihemotra sy nahafoy ny fiangonan' ny Kristiana (x. 25), fa natahotra andrao henjehina izy. Dia nampanoratra ity Epistily ity Paoly (na Lioka na Apolosy nanoratra azy) hananatra sy hampihevitra azy; ary mba hahitany fa tanteraka eo amin' i Kristy ny tenin' ny Testamenta Taloha; ary koa, fa iray hiany ny fitondran' Andriamanitra ny olony, na tamin' ny mpaminany taŷ aloha no nitenenany, na tamin' ny Zanany taty aoriana; fa tsy miova ny fikasan' Andriamanitra, ary Kristy no anton' ny Lalàna ho an' izay rehetra mino.

5.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

Heb. i. 5 ........ Sal. ii. 7.*
,, i. 5 ....... 2 Sam. vii. 14.

* Ny litera toy izao, LXX., milaza fa ny teny nalain' ny nanoratra ity Epistily ity dia nalainy tamin' ny Septoaginta, izay dikan' ny Testamenta Taloha ho teny Grika nataon' ny fito-polo lahy, fa tsy mba nalainy tamin' ny Baiboly Hebreo.

Heb. i. 6........Sal. xcvii. 7 (LXX.).
,, i. 7........ ,, civ. 4.
,, i. 8, 9 ..... ,, xlv. 6, 7.
,, i. 10-12.... ,, cii. 25-27.
,, i. 13 ...... ,, cx. 1.
,, ii. 7, 8 .... ,, viii. 4-6.
,, ii. 12 ...... ,, xxii. 22.
,, ii. 13 ......Isa. viii. 17, 18.
,, iii. 2 .....Nom. xii. 7.
,, iii. 7-12....Sal. xcv. 7-11.
,, iv. 4 ......Gen. ii. 2.
,, v. 5 .......Sal. ii. 7.
,, v. 6 ....... ,, cx. 4.
,, vi. 14......Gen. xxii. 17.
,, vii. 1 ..... ,, xiv. 18.
,, vii. 2 ...... ,, xiv. 20.
,, vii. 17, 21..Sal. cx. 4.
,, viii. 5 .... Eks. xxv. 40, etc.
,, viii. 8-12 ..Jer. xxxi. 31-34.
,, ix. 20 .....Eks. xxiv. 8.
,, x. 5-7 .....Sal. xl. 6-8.
,, x. 13 ...... ,, cx. 1.
,, x. 16, 17 ..Jer. xxxi. 33, 34.
,, x. 27 ......Isa. xxvi. 11 (LXX.).
,, x. 30 ......Deo. xxxii. 35, 36.
,, x. 37 ......Hab. ii. 3.
,, x. 38 ...... ,, ii. 4.
,, xi. 5 ......Gen. v. 24.
,, xi. 12......Eks. xxxii. 13.
,, xi. 18......Gen. xxi. 12.
,, xi. 23......Eks. ii. 2.
,, xii. 5, 6....Oha. iii. 11, 12.
,, xii. 12 .....Isa. xxxv. 3.
,, xii. 13 .....Oha. iv. 26 (LXX.).
,, xii. 15 ....Deo. xxix. 18.
,, xii. 18, 19...Eks. xix. 16; Deo. iv. 11, 12; v. 25.
,, xii. 20 .... Eks. xix. 12, 13.
,, xii. 21 .....Deo. ix. 19. (?)
,, xii. 26 .....Hag. ii. 6.
,, xii. 29 .....Deo. iv. 24.
,, xiii. 5 ..... ,, xxxi. 6; Jos i. 5.
,, xiii. 6 . ...Sal. cxviii. 6.
,, xiii. 11 ...Lev. xvi. 27.

6.—*Fizarana ny teny.*

Fitarihan-teny manambara ny fomban' i Kristy, Zanak' Andriamanitra, sy ny voninahiny; i. 1-3.

1.—Kristy ampitahaina amin' ny Anjely (i. 4—ii. 18). (*a*) Kristy, satria Zanak' Andriamanitra, dia tsara lavitra noho ny anjely; i. 4-14. (*b*) Anatra momba izany hevitra izany; ii. 1-4. (*d*) Eo amin' i Kristy ny olombelona no asandratra ambonin' ny anjely; ii. 5-18.

2.—Kristy ampitahaina amin' i Mosesy (iii., iv.). (*a*) Kristy, satria Zanak' Andriamanitra, dia tsara lavitra noho Mosesy, izay mpanompo hiany; iii. 1-6. (*b*) Anatra mba tsy hanasarotra ny fo tahaka izay nataon' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra; ii. 7-19. (*d*) Eo amin' i Kristy ny olon' Andriamanitra no miditra amin' ny fitsaharana marina; iv.

3.—Kristy ampitahaina amin' ny Mpisoronabe (v.—vii.). (*a*) Kristy sy Arona; v. 1-10. (*b*) Anatra mba tsy hihemotra, fa haharitra sy hatoky ny teny fikasan' Andriamanitra; v 11—vi. 20. (*d*) Kristy, satria Mpisoronabe araka ny fanaon' i Melkizedeka, dia tsara lavitra noho Arona; vii.

4.—Ny Tabernakely araka ny Lalàn' i Mosesy ampitahaina amin' ny Tempoly any an-danitra (viii.—x.). (*a*) Ny Tabernakely nataon' i Mosesy sy ny Tempoly any an-danitra mifamaly amin' ny Test. Tal. sy ny Test. Vao.; viii. (*b*) Ny fomban' ny Tabernakely nataon' i Mosesy; ix 1-10 (*d*) Ny fivavahana teo amin' ny Tabernakely. Ny ran' ny biby natao fanatitra ampitahaina amin' ny ran' i Kristy; ix. 11—x. 18.

5.—Ny fihazonana ny famonjena ambaran' ny Fanekena Vaovao (x. 19—xiii. 25). (*a*) Anatra mba hihazona mafy ny famonjena; x. 19-25. (*b*) Ny loza sy fijaliana mahatratra izay mihemotra; x. 25-31. (*d*) Fampahatsiarovana ny amin' ny finoan' ny Hebreo tamin' ny andro fahiny; x. 32-39. (*e*) Ny herin' ny finoana hita amin' ny tantaran' ny olona masina voalazan' ny Test. Tal.; xi., xii. 3. (*f*) Ny soa azon' ny mino avy amin' ny anatr' i Jehova; xii. 4-17. (*g*) Ny fahasoavana ampitahaina amin' ny Lalàna; dia ny fifidianana famonjena na fitsarana; xii. 18-29. (*h*) Fananarana samy hafa, ary tso-drano; xiii.—J S.

**HEBRONA**. Anaran' olona io teny io ka milaza ny zanaka fahatelon' i Kohata, zanak' i Levy, zandrin' i Amrama, rain' i Mosesy sy Arona (Eks. vi. 18; Nom. iii. 19; 1 Tan. vi. 2, 18; xxiii. 12). Ary ny fokom-pirenena natao hoe Hebronita dia avy taminy (Nom. iii. 27; xxvi. 58; 1 Tan. xvi. 23, 30, 31). Fony fahavelon' i Davida mpanjaka, nisy lehilahy 2700, sady mahery no matanjaka, isan' ny taranak' i Hebrona, izay nataon' i Davida ho mpanapaka ny Robenita sy ny Gadita sy ny antsasaky ny firenen' i Manase amin' ny zavatr' Andriamanitra sy ny an' ny mpanjaka. Nisy Hebrona anankiray koa izay isan' ny taranak' i Kaleba (1 Tan. ii. 43).—C.F.M.

**HEBRONA**. Anaran' ny tanàna anankiray izay sady malaza no ela indrindra izany. Ao atsimon' i Jerosalema izy, ary tokony ho 18 maily hiany no ifanalaviran' izy roa. Tao Hebrona no nipetrahan' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba ela, ary mbola ao ny fasana nandevenana azy rehefa maty. Ary tao koa no nandevenan' i Abrahama an' i Saraha vadiny, ary samy nalevina tao koa Rebeka, vadin' Isaka, sy Lea, vadin' i Jakoba (Gen. xiii. 18; xxiii. 2, 19, 20; xxv. 9, 10; xxxv. 27-29; xlvii. 30; xlix. 29, 31; l. 5, 13). Ary saiky tsy misy tanàna amin' izao tontolo izao izay ela noho Hebrona, fa fito taona talohan' i Zoana any Egypta no niorenan' i Hebrona (Nom. xiii. 22), ary voalaza koa Hebrona, raha tsy mbola nisy teny milaza an' i Damas-

kosy akory (Gen. xiii. 8; xv. 2), fa Kiriat-arba (=Tanànan' i Arba) no anarany fahizay. Fa Arba no rain' ny firenen' ny Anakita izay nonina tao Hebrona (Gen. xxiii. 5; Jos. xiv. 15; xv. 13; Mpits. i. 10). Ary ny hoe Mamre koa no natao anarany, satria nipetraka tao Mamre, ilay sakaizan' i Abrahama (Gen. xxiii. 19; xxxv. 27, raha ampitahaina amin' ny xiv. 13, 28). Tamin' ny andro taoriana, nony nankany Hebrona ireny mpisafo nirahin' i Mosesy hisafo ny tany ireny, dia hitany fa ny Anakita no mponina tao. Ary rehefa azon' ny Isiraely ny tany Kanana sady nozarazarainy, dia natao anjaran' i Kaleba (izay isan' ny firenena Joda) Hebrona; ary Hohama, izay mpanjakany tao, noresen' i Josoa sy Kaleba, ary ny zanak' i Anaka noroahiny (Jos. x. 36, 39; xi. 22; xiv. 6-15; xv. 13-15). Ary taorian' izany indray, dia natao isan' ny "Tanàna Fandosirana" Hebrona (xx. 2), ary nomena ny Levita ho lovany izy (xvi. i. 13). Ary tao Hebrona, na takaiky azy, no nitondran' i Samsona ny vavahadin' ny tanàna Gaza (Mpits. xvi. 3). Raha vao nanjaka tamin' ny Joda Davida, Hebrona no nofidiny hitoerany, ary fito taona sy sasany no nanjakany tao. Tao koa no nahaterahan' ny zanany enin-dahy, ary tao no nanosorana an' i Davida ho mpanjakan' ny Isiraely rehetra (2 Sam. ii. 3, 4, 11; v. 1, 3, 5). Ary tao no nahantona ho faty ireny namono an' Isiboseta (2 Sam. iv. 12). Ary angamba ny namindran' i Davida ny fiandrianan' ny fanjakana tany Jerosalema hiany no namelona fialonana tao Hebrona, ka nanome toky an' i Absaloma hamporisika ny mponina ao hiodina amin' i Davida tao aoriana (2 Sam. xv. 7-10). Ary taorian' izany indray, dia nataon-dRehoboama ho isan' ny tanàna mimanda Hebrona (2 Tan. xi. 10); fa tamin' ny sisa anefa tsy voalaza ao amin' ny Test. Tal. intsony Hebrona, afa-tsy ny teny milaza azy ho fonenan' ny taranak' i Joda tamin' ny niverenany rehefa afaka tamin' ny famaboana tao Babylona (Neh. xi. 25).

Ary tamin' ny andro taorian' ny nahafatesan' i Jesosy Tompo dia mbola nanan-daza hiany io tanàna Hebrona io. Nohajain' ny sasany ho tanàna nandevenana an' i Abrahama izy; ary tamin' ny sentory faha-iv. misy trano malaza sy lehibe natao tao Hebrona ho fahatsiarovana an' i Abrahama sy ny Patriarika, izay nalevina ao. Na ny mino an' i Kristy na ny tsy mino Azy samy nanaja an' i Abrahama ary nankeo mba hanome voninahitra azy. Toy izany koa no fanaon' ny Mohamedana amin' izao. Ny tanàna dia ataony hoe *El-Kholila* (*Ny Sakaiza* no hevitr' izany), satria tanànan' i Abrahama, izay sakaizan' Andriamanitra, izy. Ary mbola omen' ny Mohamedana sy ny Jiosy ary ny Kristiana haja be Abrahama; ary nasian' ny Mohamedana trano be haingo sady malaza eo ambonin' ny fasany, izay maharitra mandraka ankehitriny ao amin' ny lavaka ao ambanin' ny trano fiangonana, na *Mosque*, izay atao hoe koa *Haràma*. Ankehitriny dia tokony ho 5000 no isan' ny mponina any Hebrona, ary ny fiompiana omby sy ondry ary ny fambolem-boaloboka sy ny fanaovam-pitaratra no raharaha ataony hahazoana fivelomana. Zahao koa MAKPELA sy MAMRE.—C.F.M.

**HEFZIBA** (*Ilay sitrako*): vadin' i Hezekia, mpanjakan' i Joda, izy sady renin' i Manase (2 Mpan. xxi. 1). Ataon' ny sasany fa vao nampakarin' i Hezekia ho vadiny izy tamin' ny nanoratan' Isaia ilay teny faminaniana (lxii. 4) ny amin' ny lazan' i Jerosalema amin' ny andro aoriana hoe: "Fa hianao hatao hoe Ilay sitrako (na Hefziba), fa sitrak' i Jehova hianao."—C.F.M.

**HELAMA**: tanàna tao anelanelan' ny ony Jordana sy Eofrata, izay nanangonan' i Hadadezera ny Syriana; ary tao koa no niadian' i Davida taminy sy nahareseny azy (2 Sam. x. 16, 17).—F.

**HELBONA**. Ao amin' ny Eze. xxvii. no misy teny milaza an' i Helbona ho tanàna nihaviana ny divay tsara. Hatramin' izao ankehitriny izao dia maro ny olona mahay geografy no mihevitra fa Alepo no atao hoe Helbona, satria *Haleb* no ataon' ny Arabo anarany. Nefa tokony tsy ho marina izany tsy akory, fa ao akaikin' i Damaskosy dia misy vohitra kely atao hoe Helbona, izay malaza noho ny hatsaran' ny voaloboka maniry ao aminy. Tokony ho izao no ilay Helbona voalazan' i Ezekiela mpaminany.—F.

**HELENISTA**: teny hita indroa ao amin' ny Test. Vao. ity; ary ao amin' ny andininy voalohany misy azy (Asa vi. 1) izy dia milaza antokon' olona tao amin' ny fiangonana tany Jerosalema izay nifanditra tamin' ny namany sasany, satria ny mpitondratena avy aminy, hoy izy, tsy nahazo ny anjara tokony ho azy avy tamin' ny vola fiantrana nomen' ny fiangonana. Fa malalaka kokoa ny hevitry ny hoe Helenista amin' ny teny faharoa, dia Asa ix. 16, fa izany kosa dia milaza olona tany Jerosalema izay nihazona mafy ny Lalàn' i Mosesy, ary nanohitra dia nanohitra an' i Paoly Apostoly ka nitady hahafaty azy. Fa olona manao ahoana moa ireo Helenista ireo? Ary inona moa no nampiavaka azy tamin' ny Jiosy sasany? Ny anarana entimilaza azy no ahafantarantsika izany, fa teny avy amin' ny hoe *Hellen*, na Grika, izy io; koa ny hoe Helenista dia milaza Jiosy izay niteny Grika ary tia sy nanaraka ny fanaon' ny Grika. Tokony hotsarovana koa fa elaela hiany talohan' ny andro nitoriana ny filazantsara, dia betsaka dia betsaka ny Jiosy efa niely tao amin' ny tany rehetra manodidina an' i Palestina; koa satria Grika no fitenin' ny firenena maro tamin' izay, ny teny Hebreo, izay tenin-drazany, ary ny teny Aramaïka, izay mbola fitenin' ny Jiosy

nonina tany Palestina fahizay, dia tsy fantany intsony; fa niteny Grika kosa ireo Jiosy efa voaely, ka dia natao hoe Helenista izy, na Jiosy Grika. Fa tsy ny fiteniny hiany anefa no nampiavaka ny Helenista tamin' ny Jiosy sasany, fa ny nitiavany ny fomba sy ny fanao ary ny hevitra sasany avy amin' ny Grika. Ary koa, ny tsy nitandreman' ny Helenista ny zava-madinidinika maro tian' ny Jiosy tany Jodia, ary ny tsy nanekeny ny fampianaran' ny Raby mbamin' ny nentindrazana ny amin' ny Test. Tal., izany koa no nampiavaka ny Helenista tamin' ny Hebreo. Ny ankabiazan' ny Helenista tokony ho tsy teraka tany Palestina, fa tao amin' ny tany hafa; ary ny sasany angamba dia proselyta, na olona izay teraka mpanompo sampy, saingy efa niova ho mpivavaka amin' i Jehova.—J.S.

**HELY**: rain' i Josefa, vadin' i Maria renin' i Jesosy Tompontsika, izy; ataon' ny sasany kosa anefa fa rahalahin' i Jakoba, rain' i Maria, izy (Lio. iii. 23). Zahao FIRAZANAN' I JESOSY KRISTY.

**HELKATA**: tanàna tao amin' ny sisin' ny anjaran' i Asera (Jos. xix. 25). Izy sy ny zana-bohiny dia natolotra ho an' ny Levita taranak' i Gersona. Nefa izao dia tsy fantatra akory izay nisy azy.—F.

**HELKATA-HAZORIMA** (*Tanin' ny sabatra maranitra*): tany ao akaikiny ny farihy tao Gibeona, izay niadian' ny olona roa ambin' ny folo lahy fehin' i Joaba sy ny roa ambin' ny folo lahy koa fehin' i Abnera. Niaramaty avokoa izy roa tonta, ka dia raikitra ny adin' ny be sy ny maro (2 Sam. ii. 16).—F.

**HELO** (Eng. *Hell*). Teny nalaina tamin' ny teny Englisy io, ary dikan' ny teny roa amin' ny fiteny nanoratana ny Soratra Masina, dia *Sheôl* amin' ny teny Hebreo, ary *Hades* amin' ny teny Grika. Raha dinihina tsara ny teny mitohy amin' izay andininy misy azy, dia hitantsika vetivety fa amin' ny ankabiazan' ny teny nadika hoe 'helo,' ny dikany marina dia 'fiainan-tsi-hita,' ary toa milaza izay itoeran' ny fanahin' ny olombelona rehefa maty izy, sady alohan' ny andro fitsarana. Ny teny sasany anefa, izay dikan' ny hoe 'hades,' dia milaza izay itoeran' ny ratsy fanahy ao amin' ny fijaliana; ary ao amin' ny Filazantsara ananantsika ankehitriny 'helo' no dikan' ny teny Grika hoe 'Gehena,' ary milaza izay itoeran'ny ratsy fanahy amin' ny fampijaliana mahatahotra, rehefa afaka ny andro fitsarana lehibe. Zahao FIAINAN-TSI-HITA SY HINOMA.—J.S.

**HEMANA**: (1) lehilahy avy tamin' ny firenen' ny Joda, izay nalaza noho ny fahendreny mbamin' ny olona telo lahy hafa koa, dia Etana sy Kalkola ary Darda. Tsy nisy nihoatra azy, hono, afa-tsy Solomona hiany (1 Mpan. v. 11; 1 Tan. ii. 6).

**Hemana**: (2) lehilahy zanak' i Kohata avy tamin' ny firenen' ny Levy, izay nahay mozika ka niventy ny hira tao amin' ny Tempoly tany Jerosalema (1 Tan. vi. 18). Izy no voalohany amin' ny Levita telo lahy izay notendren' i Davida hitandrina ny mpihira sy ny mpitendry lokanga sy kipantsona, etc. (1 Tan. xv. 17); ary natao hoe koa izy "mpahitan' ny mpanjakany ny amin' ny tenin' Andriamanitra" (1 Tan. xxv. 5). Io Hemana io koa angamba no nanoratra ny Salamo lxxxviii., nefa tsy fantatra marina izany.—J.S.

**HENA**: anaran' ny tanàna anankiray izay voalaza indroa ao amin' ny Test. Tal. (2 Mpan. xix. 13; Isa. xxxvii. 13), ary isan' ny tanàna maro lasan' ny mpanjakan' i Asyria ka noravany talohan' ny niakaran' i Sankeriba hiady amin' i Jerosalema. Mbola misy ombalahin-tany lehibe maro sy trano efa rava ela tsy hita isa ao amoron' i Eofrata; ary takaikin' ny vohitra anankiray atao hoe *Ana* angamba no niorenan' i Hena, fa hita marimarina fa nisy tanàna lehibe tao tany aloha. —J.S.

**HERA** (Eng. *hare*). Ny hera dia biby madinika saiky hoatra ny rabitro. Vaventiventy kokoa noho ny rabitro anefa izy, ary tsy azo ompiana loatra. Raha enjehin' ny biby hafa na ny olona ny hera, tsy mety miditra ao an-davany, na misitrika tahaka ny rabitro. Isan' ny biby nataon' i Mosesy ho tsy madio izy (Lev. xi. 6; Deo. xiv. 7; nadika hoe "rabitro" amin' ireto teny roa ireto, nefa 'hera' no dikany marina, fa ny rabitro dia spesia hafa). Betsaka ny hera any Syria sy Arabia ary Egypta, ary tsara hena izy, kanefa tsy tian' ny firenena sasany; fa ny Jiosy sy ny olona any Torkia



*Ny Hera.*

**ary** ny Persiana tsy mba mety mihinana azy. —F.

**HERINANDRO**: zahao SABATA.

**HERMA**: anaran' ny Kristiana anankiray izay nataon' i Paoly veloma ao amin' ny Epistily ho an' ny Romana (xvi. 14). Ny olon-kendry sasany milaza fa izy, hono, no nanoratra ilay boky atao hoe *Mpiandry ondry*, fony mbola fahavelon' i Klementa, izay mpitandrina ny fiangonana tao Roma. —F.

**HERMESY**: anaran' ny Kristiana anankiray izay voalaza ao amin' ny Rom. xvi. 14 izany. Misy izay manao azy ho anankiray amin' ny mpianatra fito-polo lahy izay nirahin' i Kristy hitory teny, etc. (Lio. x. 1), fa tsy azo lazaina na marina izany, na tsia.—C.F.M.

**HERMOGENA**: dia anaran' ny anankiray tamin' ireo Kristiana roa lahy tany Asia Minora, izay nandao an' i Paoly Apostoly, raha azom-pahoriana izy ka nentina tao anatrehan' ny mpanapaka tany Efesosy (2 Tim. i. 15).—E.H.C.

**HERMONA**: isan' ny tendrombohitra tomandavana atao hoe Anti-Libanona izy, ary tsy misy tendrombohitra avo noho izy any Palestina, afa-tsy Libanona hiany; tokony ho 10,000 fita no hahavony ambonin' ny ranomasina. Hermona no nataon' ny Zanak' Isiraely ho fari-taniny tao avaratra (Deo. iii. 8; Jos. xii. 1). Misy oram-panala maharitra mandritra ny taona ao antampony, ary noho ny hahavon' ny tendrony ny oram-panala dia tazana eran' i Palestina rehetra. Teo aloha izy dia natao hoe Siona (Deo. iv. 48). Indroa izy ao amin' ny Soratra Masina dia atao hoe Bala-hermona (Mpits. iii. 3; 1 Tan. v. 23); ary angamba ny nivavahana tamin' ny Bala sampy tao anilany na tao am-bodiny no nahazoany izany anarana izany.—F.

**HERODA MIANAKAVY.** Maromaro hiany ny mpanjakan' ny Jiosy natao hoe Heroda voalazan' ny Test. Vao.; dia halahatra eto ny tantarany tsirairay mbamin' ny an' ny olona hafa koa izay isan' ny taranak' ilay Heroda voalohany, na Arkelao, na Antipasy, na Agripa, na Herodiasy, izay lazaina ao amin' ny Filazantsara Efatra sy ny Asan' ny Apostoly.

Ny tantara nataon' i Josefosy, ilay mpanoratra Jiosy malaza, no ahafantarana ny amin' ny firazanan' i Heroda mianakavy, ary izy milaza fa ny rain' i Heroda I. dia Antipatera anankiray, olona avy tany Edoma; lazainy koa fa ny rain' io Antipatera io, izay nitovy tamin' ny zanany hiany, efa tonga proselyta tamin' ny andro nandresen' i Hyrkano an' i Edoma. Koa na dia tsy Jiosy araka ny firazanany aza Heroda sy ny taranany, ny fivavahan' ny Jiosy no nekeny; ary ny anton' izay rehetra ataony dia mba hanorina fanjakana Jiosy izay hiankina amin' ny Romana aloha, fa hahaleo tena kosa amin' ny aoriana.

1.—**Heroda**, izay natao hoe koa **Lehibe, dia** lahi-aivon' i Antipatera Edomita; ny **rainy** efa natao governora tany Jodia (B.C. 47), **ary** nizara ny tany notapahiny tamin' ny zanany efa-dahy izy. Galilia dia anjaran' i Heroda, ary nazoto dia nazoto izy nanenjika sy nandringana ny jiolahy izay nanimba ny tany, ka loza loatra ny nanaovany izany. Nefa nony hitan' ny mpanjakan' i Roma ny fahaizan' i Heroda, dia nomeny azy koa Koele-Syria hotapahiny; ary taorian' izany indray Heroda sy Fasaela rahalahiny no notendreny ho tetraka any Jodia. Dia mbola nataon' i Heroda izay zakany hahafalifaly ny mpanjakan' i Roma, ka dia natsangana ho mpanjakan' i Jodia koa izy tamin' ny taona 40 B.C. Jerosalema renivohiny anefa dia mbola tsy nanaiky azy ho tompony, fa tamin' ny taona 37 B.C. ny tanàna dia lasan' ny Romana, izay nanolotra azy tamin' i Heroda. Dia novonoin' i Heroda ny Synedriona rehetra, afa-tsy roa lahy hiany, ary novonoiny koa ny olona lehibe sasany. Nefa mbola nahazo sitraka tamin' ny mpanjakan' i Roma izy, ka nahazo an' i **Gadara** sy Samaria ary ny tany any andrefan' i Jordana koa hanampy ny tany nanjakany rahateo. Fa lozabe loatra Heroda, tsy tamin' ny vahoakany hiany, fa tamin' ny havany koa izay nahatezitra azy; fa ny rafozany sy ny zana-drahalahiny sy **Mariamne** vadiny ary ny zanany roa lahy aza dia novonoiny koa. Ka dia hoy ny mpanjakan' i Roma raha milaza azy: "Aleoko ho kisoan' i Heroda toy izay ho zanany." Koa tsy mba mahagaga izay nataony tamin' ny zaza madinika tany Betlehema, dia ny namonoany azy rehetra handringanany an' i Jesosy, raha mbola zazakely (Mat. ii. 16-18). Tokony holazaina koa anefa fa io Heroda io nanao trano tsara rafitra sy tsara tarehy maro tany Jerosalema sy Samaria ary Kaisaria, sady nanorina tanàna, dia Gaba any Galilia sy Hesbonitisy any Perea sy Antipatrisa ary Fasaelisy. Fa ny asa lehibe indrindra nataony dia ny nanaovany indray ny Tempoly tany Jerosalema, izay nahalaniany vola be dia be. Ny hevitry ny Jiosy ny amin' ny hatsaran' ilay Tempoly nataon' i Heroda, sy ny haharetany ela, dia hitantsika marina amin' izay nolazain' ny Apostoly tamin' i Jesosy hoe: "Mpampianatra ô! akory re ireto vato sy rafitra ireto!" (Mar. xiii. 1; Lio. xxi. 5.) Tamin'ny nanjakan' io Heroda io no nahaterahan' ny Mpamonjy (Mat. ii. 1; Lio. i. 5—"Heroda, mpanjakan' i Jodia"), fa rehefa afaka kely, dia maty Heroda tamin' ny taona fahafito-polo niainany, dia tamin' ny taona 4 B.C. (Mat. i. 19).

2.—**Heroda Antipasy** dia zanak' i Heroda Lehibe, ary ny reniny dia Malhake avy tany Samaria. Araka ny hafa-drainy dia nahazo any Galilia sy Perea hotapahiny izy, ka dia natao hoe "Heroda mpanapaka" (**tetraka**) ao amin' ny **Mat. xiv. 1; Lio. iii. 1, 19; ix. 7;**

**Asa xiii. 1. Lehilahy ratsy** fanahy izy, fa nampanaiky an' i Herodiasy, vadin' i Filipo rahalahiny, ho vadiny; ary rehefa noraran' i Jaona Mpanao batisa izy fa tsy mety izany, dia namatotra azy tao an-trano-maizina izy, na dia fantany tsara aza fa Jaona dia lehilahy masina sy marina. Ary rehefa nangatahin' i Herodiasy ny lohan' i Jaona, dia nanaiky hiany Heroda noho ny fianianana nataony, ka naniraka hanapaka ny lohan' i Jaona tao an-trano maizina (Mat. xiv. 1-11). Io Heroda io koa no nanadina an' i Jesosy Tompo noho Izy avy tany Galilia; fa rehefa hitany fa Jesosy tsy namaly teny akory, dia namingavinga Azy sy nanao Azy ho fihomehezana izy sy ny miaramilany ka nampitondra Azy tany amin' i Pilato indray (Lio. xxiii. 7-12; Asa iv. 24-30). Heroda Antipasy dia tian' i Tiberio, mpanjakan' i Roma, ary ny tanàna naorin' i Heroda tao amoron' ny Farihin' i Genesareta dia nataony hoe Tiberiasy, mba ho fanomem-boninahitra azy. Fa reheta maty Tiberio, dia lasa nankany Roma Heroda ka nangataka mba hatao hoe mpanjaka tahaka an-drainy hiany. Fa Agripa havany nanohitra azy; ary Heroda dia nohelohina ary nirahina mifatotra ho any Galilia, ka maty tany Spania izy. Ny tantara milaza azy no ahitantsika fa lehilahy niovaova sy saro-tahotra sady nanaiky be izy; ary ny hafetseny no nolazain' i Jesosy amin' ny teniny milaza azy hoe: "Mandehana, ka lazao amin' izany *amboahaolo* izany" (Lio. xiii. 32).

3.—**Heroda Arkelao** dia zanak' i Heroda Lehibe sy iray tam-po tamin' ilay Heroda Antipasy voalaza teo. Araka ny hafa-drainy, dia nandova ny fanjakana izy, ary rehefa maty rainy dia nankany Roma izy hiera amin' ny mpanjaka. Dia neken' i Aogosto Kaisara izay nokasain' i Heroda Lehibe, ary Arkelao no notendreny ho *ethnarch*, na mpanapaka any Jodia sy Samaria ary Idiomea; ary nanaiky koa izy fa Arkelao no hatao hoe mpanjaka, raha hanapaka tsara izy. Nefa lehilahy loza loatra izy, ary mafy ny nitondrany ny fanjakany (zahao Mat. ii. 22); dia nikomy ny Jiosy ka nitaraina tamin' ny mpanjakan' i Roma. Koa tamin' ny taona 6 B.C., Aogosto dia nampaka an' i Arkelao ho any Roma ka nanongana azy tsy ho mpanapaka intsony ary naniraka azy mifatotra ho any Galia; ka dia maty tany izy, ary ny tany notapahiny dia lasan' ny fanjakan' i Roma.

4.—**Heroda Filipo I.** dia zanak' i Heroda Lehibe sy Mariamne, zanakavavin' i Simona mpisoronabe, ary atao hoe "Filipo" hiany izy ao amin' ny Filazantsara Telo. (Samy hafa io Filipo io anefa sy ilay Filipo rahalahiny, izay tetraka; zahao HERODA FILIPO II.) Nanambady an' i Herodiasy, zanakavavin' i Aristobolo rahalahiny, izy (Mat. xiv. 3; Mar. vi. 17; Lio. iii. 19); ary Salome zanani-vavy angamba no ilay zazavavy izay nandihy teo anatrehan' i Heroda Antipasy, ka nahafaly azy.

5.—**Herodiasy** dia zanakavavin' i Aristobolo, zanak' i Heroda Lehibe, ary ny reniny dia Berenike. Vadin' i Heroda Filipo I. voalaza teo izy, nefa nisaraka taminy izy ka nanambady an' i Heroda Antipasy, rahalahin' i Filipo. Koa ny haratsiany noraran' i Jaona Mpanao batisa no nitadiavany hahafaty azy, araka izay voalazan' ny Mat. xiv. 1-44. Rehefa voaheloka Antipasy vadiny ka nirahina ho any Galia, Herodiasy tsy nety nisaraka taminy, fa niara-nitoetra taminy mandra-pahafatin' i Antipasy.

6.—**Heroda Filipo II.** dia zanak' i Heroda Lehibe sy Kleopatra. Rehefa maty rainy, dia nahazo an' i Batanea, Trakonitisy sy Aoranitisy ho anjara fanapahany izy. Indray mandeha hiany izy no lazaina ao amin' ny Test. Vao., ary atao hoe "Filipo tetraka" (Lio. iii. 1). Nanam-bady an' i Salome, zanak' i Filipo I. sy Herodiasy, izy, ary nanjaka 37 taona (B.C. 4—A.D. 39). Nanapaka tsara ny fanjakany izy, ary lehilahy tsara fitondrantena io Filipo io, raha oharina amin' ny ankabiazan' ny havany. Nanorina ny tanàna atao hoe Paneasy izy, ary ilay Kaisaria any avaratra, izay natao hoe koa Kaisaria-Filipo araka ny anaran' ny nanorina azy (Mat. xvi. 13); ary maty tany Betsaida Joliasy izy ka nalevina ao.

7.—**Heroda Agripa I.** dia zafin' i Heroda Lehibe, ary zanak' Aristobolo sy Berenike, ary atao hoe "Heroda mpanjaka" koa izy ao amin' ny Test. Vao. Nonina tany Roma izy raha mbola zatovolahy ary nisakaiza tamin' i Kaio sy Klaodio, izay samy Emperora tao aoriana; koa rehefa nanjaka ireo sakaizany ireo (A.D. 37), dia nomeny an' i Heroda ny tany notapahin' i Filipo II., ary fanampin' izany koa, ny fanapahana an' i Galilea sy Perea; ary taorian' izany indray Jodia sy Samaria ary Abilene koa no nomen' i Klaodio azy; koa ny fanjakana rehetra nanjakan' i Heroda Lehibe raibeny no azony. Nitoetra tany Jerosalema Heroda, ary fatra-pitandrina ny Lalàna sy ny fomban' ny Jiosy izy; ary mba hahazoany sitraka amin'ny Jiosy, dia nenjehiny ny Fiangonana, ary Jakoba Apostoly novonoiny. Nikasa hamono an' i Petera koa izy, raha tsy novonjen' ny anjelin' Andriamanitra ilay Apostoly ho afaka amin' ny trano-maizina (Asa xii. 1-19). Fa ny avonavony no nandringanana azy, fa tamin' izay andro voatendry Heroda dia niseho teo anatrehan' ny lehiben' ny fanjakana sy ny vahoaka, sady niakanjo akanjo be galona fotsy. Dia nandaha-teny izy, ary rehefa vita ny kabary nataony, dia nanasina azy ny vahoaka, ka toa ilay andriamanitra iny izy. Fa na dia fantatr' i Heroda aza ny Soratra Masina, sodoka izy ka tsy mba nanda, na nandrara ny vahoaka fa tsy mety izany voninahitra nomeny azy izany;

koa nasian' ny anjelin' Andriamanitra niaraka tamin' izay izy, dia nohanin' ny kankana ka maty (A.D. 44) tamin' ny fangirifiriana indrindra (Asa xii. 20-23). Tahaka an' i Heroda Lehibe raibeny hiany io Heroda io, fa lehilahy tia fanaovan-trano ka tsara nahafoy vola be hanaovana tsara rafitra tany Jerosalema sy Beryto izy.

8.—**Heroda Agripa II.**, dia zanak' i Heroda Agripa I. ary izy hiany ilay atao hoe Agripa ao amin' ny Asan' ny Apostoly. Tanora fanahy izy, fa fito ambin' ny folo taona hiany tamin' ny niambohoandrainy, dia tsy nomen' i Klaodio azy ny tany hanjakany, raha efa tsy maty Heroda mpanjakan' i Kalkisy (A D. 48). Dia nomen' ny Emperora ny tany Kalkisy hanjakan' i Agripa, saingy efa-taona taorian' izany dia nesoriny indray, ka nomeny ny tany efa notapahin' i Filipo sy Lysania, mbamin' ny voninahitra hatao hoe mpanjaka izy (Asa xxv. 13). Ary nahazo tany hafa koa taorian' izany indray izy. Lehilahy tia fanaovan-trano Agripa, tahaka ny rainy sy raibeny hiany, fa ny vola lany tamin' izany no tsy nitiavan' ny vahoakany azy. Tsy tsara fitondrantena izy, fa nanota fady tamin' ny nakany an' i Berenike anabaviny ho vadiny; ary teo anatrehan' izy mianadahy, niaraka tamin' i Fesito mpanapakano nandaharan' i Paoly Apostoly teny hahafa, tsiny ny tenany (Asa xxv. 15—xxvi. 32). Ary Paoly novalian' i Agripa teny hoe: "Hay! ataonao fa mora toy izany no hampanekenao ahy ho Kristiana" (Asa xxvi. 28). Rehefa antomotra ny ady tamin' ny Jiosy sy ny Romana, Agripa nanao izay zakany hampanaiky ny Jiosy tsy hiady amin' ny Romana; fa rehefa raikitra ny ady, dia niandany tamin' ny Romana izy, ary voa tamin' ny nanaovany fahirano an' i Gamala. Rehefa lasan' ny Romana Jerosalema, dia nankany Roma Agripa niaraka tamin' i Berenike anabaviny, ka maty tao (A.D. 100), tamin' ny taona fahafito-polo niainany. Izy no mpanjaka farany tamin' ny mpianakavin' i Heroda.

9.—**Berenika**: zahao BERENIKE.

10.—**Drosila**: zahao DROSILA.

Ity filaharana eto ambany ity no ahitana mazava ny fianakavian' i Heroda sy ny fifandimbasan' ny mpanjaka sy izay taranak' i Heroda Lehibe. Ny anaran' izay voalazan' ny Test. Vao. dia amin' ny kapitaly; ny anaran-dehilahy toy izao, HERODA, ary ny anaram-behivavy dia toy izao: *HERODIASY*.—J.S.




**HERODIANA.** Ao amin' ny tenin' i Matio (xxii. 15, 16) sy Marka (xii. 13) milaza ny nikelezan' ny fahavalon' i Kristy aina hahitany izay hiampangany ny Tompo, dia misy koa olona natao hoe *Herodiana*, izay nikamban-kevitra tamin' ny Fariseo (Mat. xxii. 16; Mar. xii. 13; zahao koa Mar. iii. 6 sy viii. 15). Ireo olona ireo dia Jiosy mihitsy, izay nankasitraka loatra ny nanapahan' i Heroda azy. Resin' ny Romana

ny Jiosy, ka halany dia halany ny fanapahany azy, ary Heroda mpanapaka mba governora voatendrin' ny mpanjaka (Kaisara) tany Roma hiany. Nefa toa nahafalifaly ny Jiosy tamin' ny zavatra maro izy; ary nataony fa ho tsaratsara kokoa ny hotapahin' i Heroda, izay nahazatra azy, sy izay namela azy hanaraka malaladalaka hiany ny fombam-pivavahany, toy izay hotapahin' i Kaisara, ilay mpivavaka tamin' ny sampy sy ny razan' olona. Izany no toa niraisany tamin' ny Fariseo hitady izay hahameloka an' i Kristy, Izay nanao ny tenany ho mpanjaka; koa raha mba tsy maty Kristy, dia andrao tsy ho lavorary ny raharahan' ilay Heroda, ka hampedin' i Kaisara izy, ary olona tsy mahazatra azy akory no hotendreny ho mpanapaka azy.—J. R.

**HERODIASY**: zahao HERODA.

**HERODIONA**: havan' i Paoly Apostoly sady isan' ny Kristiana tao amin' ny fiangonana tao Roma, izay novangiany ao amin' ny Epistily ho an' ny Romana (xvi. 11).—F.

**HERY**: zahao TSILO.

**HESBONA**: renivohitry ny fanjakan' i Sihona, mpanjakan' ny Amorita (Nom. xxi. 26). Tao anelanelan' ny zara-tanin-dReobena sy Gada sady tokony ho roa-polo maily tao atsinanan' i Jordana no nisy azy. Ny hatsaran' ny voaloboka tao no nahalaza azy (Isa. xvi. 6-12). Efa rava izy ankehitriny, nefa misy fitoeran-drano maromaro ao amin' ny tanànaolo (Ton. vii. 4).—F.

**HETA**: zanak' i Hama na Kanana izy (Gen. x. 15; 1 Tan. x. 13), sady razan' ny firenena natao hoe Hitita, izay isan' ny mponina tao Kanana, fony ny tany tao tsy mbola lasan' ny Zanak' Isiraely. Tamin' ny zanak' i Heta no nividianan' i Abrahama ny tany Makpela handevenany an' i Saraha (Gen. xxiii 3-7). Ny vadin' i Esao dia zanakavavin' i Heta (Gen. xxvii. 46).—F.

**HETITA**: dia anaram-pirenena izay nomena ny taranak' i Heta, lahiaivon' i Kanana. Abrahama nividy tamin' ny zanak' i Heta ny saha sy ny lavaka natao hoe Makpela izay an' i Efrona Hetita. Fahizay dia nonina tamin' ny tanàna natao hoe Krijata-Arba izy ireo, ary taorian' izany dia tonga nalaza ny tanàna, ary natao hoe Hebrona izy (Gen. xxiii.; xxv. 9). Raha niakatra ny Zanak' Isiraely hanafika ny tany Kanana, ny Hetita nanohitra azy niaraka tamin' ny tompontany (Jos. ix. 1; xi. 3); fa olona nahery niady izy fahizay. Zanakavavin' ny Hetita anankiray no nalain' i Esao ho vadiny. Ary nisy Hetita roa lahy tamin' ny olo-mpiady manamboninahitr' i Davida, dia Ahimeleka Hetita (1 Sam. xxvi. 6), sy Oria Hetita, izay vadin' i Batseba (2 Sam. xxiii. 39; 1 Tan. xi. 41).—F.

**HETRA sy HASINA ary FADINTSERANANA.** Ny mandoa hetra sy volam-panjakana dia famantarana fa ny firenena izay zatra ny manao izany efa nandroso ho ambonimbony; fa ny fikambanan' ny olona hiara-mipetraka ambanin' ny lalàna sy fifehezana tsy mba lavorary na tanteraka tsara, raha tsy misy vokatry ny tany, na fanompoana, na vola aloan' ny vahoaka amin' ny mpanapaka azy. Koa amin' izany, amin' ny firenena izay efa nandroso amin' ny *sivilizasiona*, misy fandoavan-ketra sy volam-panjakana na vokatry ny tany, na fanompoanana ataon' ny isan' olona tsirairay ho solon' ny vola.

1.—Koa rehefa tafatoetra tsara ny Zanak' Isiraely tao amin' ny tany Kanana, ka notapahin' ireo Mpitsara, ny naloan' ny vahoaka dia ny fahafolon-karena sy ny voaloham-bokatra ary ny vola fanavotantena alaina amin' ny voalohan-teraka. (Zahao VOALOHAM-BOKATRA.)

Tamin' ny nanaovana ny Tabernakely koa, rehefa voaisa ny vahoaka, izay rehetra nahatratra roa-polo taona dia nandoa ny antsasaky ny sekely; ny manan-karena tsy nanome mihoatra, ary ny malahelo tsy nanome latsaka noho izany (Eks. xxx. 13). Izany anefa dia fanampin' ny vola sy fanatitra nomen' ny olona an-tsitrapo. Tamin' ny andro aoriana, rehefa niverina avy tamin' ny nahababoana azy ny Jiosy, dia nasaina handoa vola indray ny olona hanaovana ny raharaha fombam-pivavahana sy hanamboarany ny Tempoly; ary fahatelon' ny sekely no naloan' ny isan' olona; kanefa fanomezana an-tsitrapo no niandohan' izany, fa tsy faneriterena. Tato aoriana indray anefa, tsy dia tonga antsasaky ny sekely ny vola fandoa, ary ny Jiosy rehetra, na taiza na taiza no nitoerany, no noterena handoa izany. Natao hoe *didrakma* ny vola fandoa, ary izany koa no naloan' i Kristy sy ny Apostoliny aza, araka izay voalazan' i Matio (xvii. 24-27).

2.—Rehefa nahazo mpanjaka hanapaka azy ny Zanak' Isiraely, dia nitombo ny vola lany amin' ny miaramila sy ny raharaham-panjakana sy ny voninahitra momba ny mpanjaka; koa dia bebe kokoa ny hetra sy ny hasina ary ny sara nampandoavin' ny mpitondra fanjakana. Dia izao no nahavesatra ny entan' ny vahoaka: (1) Ny fahafolon' ny vokatry ny tany sy ny biby manompo (1 Sam. viii. 15, 17; (2) ny hilatsaka ho miaramila iray volana isantaona (1 Sam viii. 12; 1 Mpan. ix. 22; 1 Tan. xxvii. 1); (3) ny hasina (1 Sam. x. 27; xvi. 20; xvii. 18); sy ny fadintseranana (1 Mpan. x. 15); ary an' ny mpanjaka hiany ny manao varotra amin' ny zavatra sasany, tahaka ny volamena sy ny hariry madinika (1 Mpan. ix. 28; xxii. 48; x. 28, 29). Fanampin' izany koa, nisy vola nampandoavina tamin' ny andro hafa, indrindra raha nisy ady; fa Menahema, mpanjakan' ny Isiraely, nampandoa ny olona lehibe sy malaza sekely dimam-polo avy homeny ny mpanjakan' i Asyria hampanaiky azy hiala



*Fitondrana Hetra tamin' ny Mpanjakan' i Egypta.*

(2 Mpan. xv. 20); ary Hosea, izay nandimby an' i Menahema, nandoa vola isan-taona tamin' ny mpanjakan' i Asyria (2 Mpan. xvii. 4).

3.—Tamin' ny andro nanapahan' ny Persiana azy, ny Jiosy nandoa hetra sy volam-panjakana tahaka izay naloan' ny firenena rehetra efa resin' ny Persiana. Izay zavatra rehetra notadiavin' ny governora hohanina no nentin' ny olona, ary vola koa, dia sekely 40 isan-andro ho fivelomany (Neh. v. 14, 15). Ao amin' ny Ezra iv. 13, 20; vii. 24 izay naloan' ny vahoaka dia atao hoe "hetra, haba, sy sara." Ny mpisorona anefa tsy mba nandoa, fa navesatra tokoa tamin' ny olona hafa izany rehetra izany.

4.—Nony tonga isan' ny vahoakan' ny mpanjakan' i Egypta sy Syria ny Jiosy, dia nihasarotra indray ny hetra sy ny fanompoany. Fa ny fanao tamin' izay dia tahaka ny mbola fanao ankehitriny ao amin' ny tany tahaka an' i Torkia sy Persia, etc., dia toy izao: nisy olona nanao fanekena tamin' ny fanjakana handoa vola be isan-taona araka izay nifanekena; ary ilay olona hiany no nampandoa ny vahoaka be lavitra noho izay mety, ka dia nahazo tombony be izay mihoatra noho ny fanekena izy, dia tonga manan-karena indrindra izy, fa ny vahoaka kosa ory loatra.

5.—Ary mba toy izany hiany tamin' ny nanapahan' ny Romana ny Jiosy. Be hiany ny vola nampandoavin' ny Romana tamin' ny nahazoany an' i Jerosalema; ary rehefa tonga isan' ny tany notapahin' ny governora Romana ny Tany Masina, ny hetra sy ny volam-panjakana naloan' ny Jiosy dia mba tahaka izay fanao amin' ny tany rehetra hiany izay fanjakan' i Roma. Nefa halany dia halan' ny Jiosy izany, satria famantarana mihitsy fa efa resin' ny firenena mpanompo sampy izy; koa ny farantsa izay nandray ny hetra dia nataon' ny Jiosy namany ho faran' ny ratsy fanahy; zahao FARANTSA. Nisy fadintseranana sy sara noraisina tao amin' ny seranana sy ny fitodian-tsambo ary tao am-bavahadin' ny tanàna (Mat. xvii. 24; Rom. xiii. 7). Ary nisy vola naloan'

**ny isan' olona tsirairay, dia noho ny taniny avy, ary noho ny tranon' olona rehetra tao Jerosalema.** Ny vola fandoa hetra izay nasehon' ny Fariseo tamin' i Jesosy Tompo dia volan' ny Romana nisy sarin' ny Emperora nampanao azy, mbamin' ny anarany (Mat. xxii. 18-22); ary ny teny navalin' i Jesosy dia mitovy hevitra amin' ny fampianaran' i Paoly Apostoly amin' ny Epistily ho an' ny Romana, xiii. 7.—J.S.

**HEZEKIA** (*Herin' i Jehova*), mpanjakan' ny Joda B.C. 727—698 izy; nandimby an' i Ahaza rainy, ary isan' ny mpanjaka tsara fanahy indrindra izay nanjaka tamin' ny Joda izy. Dimy amby roa-polo taona izy raha vao nanjaka, ary naharitra nanjaka sivy amby roa-polo taona izy (2 Tan. xxiv. 1). Raha vao nanjaka izy, dia nesoriny ny fanompoantsampy izay efa nampidirin' i Ahaza, ary natsangany indray ny fivavahana amin' i Jehova; noravany ny fitoerana avo sy ny alitara tsi-izy, ary nojinjany ny alan-tsampy. Ny menarana varahina aza izay nataon' i Mosesy tany an-efitra notorotoroiny, satria efa lasa nivavaka taminy ny olona. Ary nasainy hodiovina sy hamboarina tsara ny Tempoly; ny varavarany nasainy harafitra, sady nalaminy ny fanompoana an' Andriamanitra teo amin' ny Tempoly ho tahaka ny tamin' ny andron' i Solomona; ary nitandrina ny fanasan' ny Paska tamin' ny fifalian-dehibe izy mbamin' ny vahoaka rehetra (2 Mpan. xviii. 1-6; 2 Tan. xxix., xxx.). Ary tsy maintsy efa faly Isaia mpaminany tamin' izay nataon' ny mpanjaka, ary tokony ho nanampy azy tamin' ny heriny rehetra. Nahery tamin' ny ady tamin' ny Filistina Hezekia, ary tsy nety nanaiky ny mpanjakan' i Asyria intsony (2 Mpan. xviii. 7, 8). Ny nampiankinany ny fanjakana tamin' i Jehova, Izay Mpanjakan' ny Joda, no fototry ny tsy nandoavany hetra intsony ho an' ny mpanjakan' i Asyria, ary nankasitrahan' i Jehova izany finoany izany. Hosea dia mpanjakan' ny Isiraely tamin' izany, ary izy koa dia niodina tamin'ny mpanjakan' i Asyria; kanefa tsy nety niray tamin' ny Joda izy hampiankina ny fanjakany amin' Andriamanitra, fa mbola nanompo sampy hiany izy, ary natoky an' i Egypta hanoherany an' i Asyria, ka nanao fanekena mangina tamin' i So, mpanjakan' i Egypta. Ary noho izany dia niakatra Salmanesera, izay efa nandimby an' i Tiglato-pilesera tao Asyria, sy nanao fahirano an' i Samaria telo taona, ary nanafaka azy (2 Mpan. xvii. 1-6; xviii. 9, 10); dia rava tamin' izay ny fanjakan' ny Isiraely.

Tamin' ny taona fahenina nanjakan' i Hezekia no nanafahan' ny Asyriana an' i Samaria, kanefa tsy nandroso niady tamin' ny Joda mandra-pahatongan' ny taona fahefatra ambin' ny folo nanjakan' i Hezekia izy (2 Mpan. xviii. 10-13). Tao anatin' izany valo taona izany Sargona, izay efa nandimby an' i Salmanesera ka nanjaka tany Asyria, dia niady tamin' i Egypta izay efa niray tetika tamin' ny Isiraely, fandrao mba hiray tetika amin' ny Joda koa izy. Sankeriba no nanjaka tao Asyria nandimby an' i Sargona, ary tamin' ny taona fahefatra ambin' ny folo nanjakan' i Hezekia, dia niakatra hanafika an' i Joda izy, ary nanafaka tanàna maro ka nikasa handroso hanao fahirano an' i Jerosalema koa izy (2 Mpan xviii. 13). Dia nitomban-dahy tokoa Hezekia tamin' ny voalohany (2 Tan. xxxii. 1-8 sy Isa. xxii. 9-12), ary dia nanampy azy Isaia tamin' izany; kanefa raiki-tahotra hiany ka very finoana indray tato aoriana izy, ary naniraka sy nifona tamin' i Sankeriba ka nanaiky azy. Ary nody namela azy hiany ny mpanjakan' i Asyria, kanefa nampandoa azy talenta volafotsy telon-jato, sy talenta volamena telopolo; ka dia nalain' i Hezekia ny volafotsy sy ny volamena rehetra tao amin' ny Tempoly sy tao amin' ny firaketan' ny mpanjaka ka nomeny azy (2 Mpan xviii. 13-16). Ny tantaran' i Sankeriba nataon' i Herodoto mpitantara milaza fa nidina tany Egypta izy ary nanao fahirano an' i Pelosioma; kanefa raha nahare izy fa Tirhaka, mpanjakan' i Etiopia, nitondra tafika hamonjy an' i Pelosioma, dia niala izy ka nianavaratra indray. Dia nitabataba ny sain' ny olona tany Joda, ary maro aminy no nitady hanao fanekena amin' i Egypta hiarovany azy amin' ny Asyriana. Kanefa ny tsy fatokiany an' Andriamanitra no nanaovany izany, dia nandrara sy nananatra azy mafy dia mafy Isaia. Ary fanampin' ny teny fananarana tamin' ireo olona niankina tamin' i Egypta ireo, dia nanao teny faminaniana koa Isaia ny amin' ny handringanan' Andriamanitra an-kery ny tafiky ny Asyriana, raha mbola hanao fahirano an' i Jerosalema; ary ny antony lehibe dia ny hanome fo an' i Hezekia sy ny vahoakany hatoky tsara an' Andriamanitra, fa tsy hiankina amin' olona.

Raha niala teo Egypta Sankeriba, dia nankany Lakisy izy, tanàna mafy teo Joda, atsimo-andrefan' i Jerosalema, ary dia naniraka an' i Rabsake mbamin' ny miaramila betsaka hankany Jerosalema hanafika azy. Dia nijanona "teo anilan' ny lakan-drano amin' ny kamory ambony izy, teo andalambe mankamy ny sahan' ny mpamotsy lamba" ary nandrahona sy nampahatahotra ny olona. Nangovitra ny mpanjaka sy ny mpitondra fanjakana, kanefa nanome toky azy Isaia, ary Rabsake dia niverina ho any amin' i Sankeriba, izay efa nifindra nankany Libna hiady aminy tamin' izay (Isa. xxxvi. sy xxxvii. 1-8). Dia nahare teny ny mpanjakan' i Asyria fa ilay Tirhaka, mpanjakan' i Etiopia, izay nanaitra azy tany Egypta, dia mbola nanaraka azy hiany; ary dia naniraka olona faingana izy hankany amin' i Hezekia handidy azy hanolotra an' i Jerosalema amin' ny tanan' ny mpanjakan'

i Asyria. Dia tsy nanaiky Hezekia; fa novelariny teo anatrehan' i Jehova ny taratasy izay efa nampitondrain' i Sankeriba, ary Isaia nanambara ny tenin' Andriamanitra tamin' i Hezekia fa ho voavonjy Jerosalema. Dia nandroso hiany Sankeriba hiady amin' i Jerosalema, fa tamin' ny indray alina ny anjelin' i Jehova nahafaty ny miaramilan' i Asyria, dia olona 185,000; ary Sankeriba niverina tany Ninive renivohiny, ary tao no namonoan' ny zanani-lahy azy tamin' ny sabatra (Isa. xxxvii. 9-38; zahao koa 2 Mpan. xviii. sy xix.).

Tsy ela taorian' ny nodian' i Sankeriba dia narary mafy Hezekia, ary Isaia nitondra teny taminy milaza fa ho faty izy, ary nasainy hiomana tsara. Dia nalahelo loatra Hezekia, ary nitaraina dia nitaraina tamin' Andriamanitra mba hamonjy ny ainy; ka dia ren' Andriamanitra ny fitarainany, ary nampiany taona dimy ambin' ny folo ny androny (Isa. xxxviii. 1-22). Rehefa nahery tamin' ny Asyriana fahavalony, ary rehefa afaka ahiahy ny amin' ny hanafihany ny taniny, ary rehefa sitrana tamin' ny aretina mafy Hezekia, dia nambinina sy niadana tsara, ary nitombo betsaka ny hareny sy ny voninahiny; ary ny mpanjakan' ny firenena manodidina nanatitra fanomezana fifaliana. Kanefa noho izany dia niavonavona ny fony, ary nizahan' Andriamanitra toetra izy hahalalany izay rehetra ao am-pony; ary nony tonga ny iraky ny mpanjakan' i Babylona, izay mbola fanjakana kely hiany, dia nasehon' i Hezekia ny hareny sy ny fananany rehetra. Ary noho izany, Isaia dia nilaza taminy ny tenin' Andriamanitra fa ho lasan-ko babo any Babylona izay rehetra efa nasehony mbamin' ny zanany sy ny olona rehetra; kanefa nony nivalo sy nifona Hezekia dia nilazana indray izy fa tsy ho tonga izany loza raha mbola velona izy, fa amin' ny andro aoriana (Isa. xxxix. sy 2 Mpan. xx. 12-18; 2 Tan. xxxii. 25-31). Maty tamim-piadanana tamin' ny taona fahefatra amby dimam-polon' ny niainany Hezekia, ary nalevina tamin' ny fasan' ny mpanjakan' ny Joda nalaza indrindra, ary nisaona sy nanaja azy ny vahoaka rehetra (2 Tan. xxxii. 33).—J.W.

**HIDEKELA** no anaran' ny ony fahatelo any Edena, izay nandeha tandrifin' i Asyria (Gen. ii. 14). Ao amin' ny Dan. x. 4, Hidekela no atao hoe "Ny Ony Lehibe;" koa araka ny Septoaginta dia sahala amin' i Tigrisy izany.—E.H S.

**HIDY**: raha ny hidin-drano nahazatra ny Jiosy dia sahalahala amin' ny hidy taty izany, fa tsy mba ireny azo anaovana fanalahidy toy ny fanao ankehitriny. Nefa mba nanao fanalahidy koa ny Jiosy, dia toy izao: ny tena hidy dia hazo lehibebe tsy miala, fa aratitra amin' ny varavarana, ary raha aroso, dia miditra ao anatin' ny tolam-baravarana ka manidy ny varavarana. Ary fanampin' izany, nisy hazo kely na vy kely maromaro (hatramin' ny efatra ka hatramin' ny sivy no isany) ahantona ao ambonin' ny hidy lehibe, ka nisy loaka kely hilatsahany avy. Koa raha aroso ny hidy lehibe, dia samy tonga ao ny vy kely, ary tsy afaka ahemotra intsony ny hidy lehibe. Ary ny fanalahidy nataony dia nisy hazo kely koa mitovy isa, ary mitovy filaharana amin' ireny loaka ireny, ary dia natao tao ambanin' ny hidy lehibe izy ka nakarina kely; izany no nanaisotra ny vy kely amin' ny loaka avy, ka dia vao azo nahemotra ny hidy lehibe (Mpits. iii. 23, 25; Ton. K. v. 5; Neh. iii. 3).—F.

**HIERAPOLIA**: tanàna nifanakaiky tamin' i Kolosy sy Laodikea, izay nisy fiangonana tamin' ny andron' i Paoly Apostoly (Kol. iv. 12). Naorina tsy lavitra ny ony Meandera izy, tokony ho dimy maily ao avaratr' i Laodikea.—J.S.

**HIGAIONA**: zahao SALAMO.

**HILKIA**: misy olona fito voalazan' ny Test Tal. izay atao hoe Hilkia, fa ny malaza indrindra dia ilay mpisoronabe tamin' ny andro nanjakan' i Josia; izy no vao nahita indray tao amin' ny Tempoly ny boky misy ny Lalàn' i Jehova. (Toa very na nafenina ela talohan' izany io boky io. Raha toy ny hevitry ny sasany, ny boky na taratasy, na hoditra ahorona—dia ilay bokin' ny Lalàna voasoratry ny tanan' i Mosesy io; nefa angamba bokin' ny Deoteronomy hiany izany. Ny kope hafa koa tokony ho efa nosimban' i Manase mpanjaka tamin' ny nanenjehany ny mpivavaka tamin' i Jehova.) Koa rehefa nentina sy novakina tamin' ny mpanjaka ny boky vao hita, dia hitany fa diso be hiany izy sy ny vahoakany tamin' ny tsy nitandremany ny Paska sy ny fombam-pivavahana hafa koa, izay nasain' ny Lalàna hotandremany. Dia nitandrina tsara ny Paska ny olona, sy nanamboatra ny Tempoly, ary nazoto hanaraka ny didin' i Jehova izy (2 Mpan. xxii.; 2 Tan. xxxiv.).—J.S.

**HINOMA, Lohasahan' i,** izay natao hoe koa 'Lohasahan' ny zanak' i Hinoma,' na 'Gehena,' dia lohasaha lalina sady ety ary be vatolampy ny sisiny, izay mamaritra an' i Jerosalema ao atsimo sy ao andrefana. Tao an-tsisiny atsimo no nanaovan' i Solomona alitara fanaterana fanatitra ho an' i Moloka sampy (1 Mpan. xi. 7; ary maro ny mpanjaka nanompo sampy tamin' ny Isiraely no nitarika ny vahoakany hivavaka amin' i Moloka tao an-dohasaha; ary tao no nampandehanan' i Ahaza sy Manase ny zanany hamaky ny afo (2 Mpan. xvi. 3; 2 Tan. xxviii. 3; xxxiii. 6). Ny ilan' ny lohasaha atsimo-atsinanana dia natao hoe Tofeta; ary tao no nanateran' ny olona ny zanany hatao fanatitra-odorana ho an' ny sampy (Jer. vii. 21; 2 Mpan. xxx. 10). Nolotoin' i Josoa mpanjaka ilay lohasaha mba hampitsahatra ireo fomba ratsy rehetra ireo, ka

**nanahafany** taolan' olona sy zava-maloto hafa (2 Mpan. xxiii. 10, 13, 14; 2 Tan. xxxiv. 4, 5); ary hatramin' izany dia tonga fanariana izao zava-maloto rehetra avy tao an-tanàna izao ilay lohasaha, ary ny zava-maloto kosa dia nentin' ny renirano Kedrona. Ary noho ny halotoan' ilay lohasaha sy ny afon' i Moloka tao aminy, ary angamba noho ny nandorana ny hazom-paty betsaka tao, dia nataon' ny Jiosy ho ohatra milaza ny helo io Lohasahan' i Himona io. Izany no hevitry ny tenin' ny Tompo amin' izao teny manaraka izao, dia Mat. v. 29; x. 28; xxiii. 15; Mar. ix. 43; Lio. xii. 5; fa dikan' ny hoe 'Gehena' amin' ny teny Grika ny hoe "helo" sy "helo afo," izay nentin' ny Tompo hilaza ny fampijaliana ny ratsy fanahy.—F.

**HIRAMA**: (1) mpanjakan' i Tyro izy, izay naniraka olona sy mpandrafitra ary nampitondra hazo tany amin' i Davida hanaovana trano ho azy tao Jerosalema (2 Sam. v. 11; 1 Tan. xiv. 1); ary rehefa niamboho Davida, dia naniraka tamin' i Solomona zanany izy noho ny fitiavany an' i Davida (1 Mpan. v. 1), dia nanao fanekena taminy, ka nampitondra hazo, etc., ary naniraka olona mahay hanampy azy hanao ny Tempoly ho an' Andriamanitra (1 Mpan. v. 1-12; 2 Tan. ii. 1-12). Tsy mba nahafaly azy anefa ny tanàna izay nomen' i Solomona azy ho valim-pitia, fa nataony hoe 'Kabola' izy (1 Mpan. ix. 11-17). 'Tsy mahafaly' angamba no hevitr' izany anarana izany; kanefa na dia izany aza, mbola nihavana hiany tamin' i Solomona izy, ary ny mpanompon' i Hirama izay nahay sambo indrindra nampianatra ny mpanompon' i Solomona, ary samy nandeha an-tsambo izy roa tonta (1 Mpan. ix. 26-28; x. 22).

**Hirama**: (2) lehilahy nahay zavatra samy hafa maro izy, ary lohan' izay rehetra nirahin' ny mpanjakan' i Tyro tamin' i Solomona (1 Mpan. vii. 31-54).—J.W.

**HITSAKANDRO**: zahao ODY MAHERY.

**HITSIKITSIKA**. Vorona maro karazana ireny any Palestina, ary nifindra tany mi-verina isan-taona izy. Vorom-padina tamin' ny Jiosy ny hitsikitsika (Lev. xi. 16; Deo. xiv. 5); fa tamin' ny Egyptiana sy ny Grika kosa dia vorona hajaina indrindra izy, ary raha nisy namono anankiray, dia heloka nahafaty tao aminy izany.—F.

**HIVITA**: fokom-pirenena tamin' ny taranak' i Kanana, zanak' i Hama, izy (Gen. x. 17; 1 Tan. i. 15); ary tamin' ny andron' i Jakoba dia isan' ny mponina tany Kanana hiany izy. Ny tanàna Sekema no renivohiny tamin' izay, ary Hamora Hivita no "andriana tamin' izany tany izany" (Gen. xxxiv. 2). Voalaza indray izy ho isan' ny tompon-tanin' i Kanana izay niadian' ny Isiraely (Jos. ix. 7; xi. 19). Tamin' izany andro izany ny fari-tanin' i Palestina avaratr-andrefana no fonenan' ny ankabiazan' ny Hivita, araka ny teny hoe: "Tany am-bodin' i Hermona, tany amin' ny tany Mizpa" (Jos. xi. 3), ary "tany an-tendrombohitra Libanona, hatrao akaikin' i Bala-hermona ka hatramin' ny lalana mankamy Hamata" (Mpits. iii. 3; 2 Sam. xxiv. 7).—J.C.T.

**HOBABA**: zanak' i Jetro, rafozan' i Mosesy izy, ary anadahin' i Zipora, vadin' i Mosesy (Nom. x. 29). Izy no nangatahin' i Mosesy hiaraka amin' ny Zanak' Isiraely hankany amin' ny Tany Masina, fa hoy izy: "Izay soa hataon' i Jehova aminay no mba hataonay aminao kosa." Tamin'ny voalohany dia nanda Hobaba tsy hiaraka aminy, fa toa nanaiky hiany izy rehefa noteren' i Mosesy, fa ela taorian' izany ny taranany, izay atao hoe Kenita, dia niara-nonina tamin' ny Zanak' Isiraely tany Palestina (Mpits. iv. 11. Ny teny nadika hoe 'rafozana' eto dia azo adika hoe koa 'zaodahy,' ary izany no tokony ho dikany marina). Ary noho ny nahalalany tsara ny efitra halehan' ny Zanak' Isiraely, dia angamba mpitari-dalana azy Hobaba ka nanampy an' i Mosesy ny amin' izay hitobiany.—J.S.

**HOBAHA**: dia tanàna tao avaratr' i Damaskosy, izay nanenjehin' i Abrahama ireo mpanjaka nanafika an' i Sodoma (Gen. xiv. 15). Misy tanàna atao hoe *Jobara* ao ankehitriny, ary ataon' ny Jiosy ao Damaskosy fa izany no Hobaha voalaza ao amin' ny Genesisy.—F.

**HOFINIA**: dia zanakalahin' i Ely mpisoronabe, izay nanompo teo amin' ny tranolay na tabernakely tao Silo, niaraka tamin' i Finehasa rahalahiny. Kanefa na dia mpisorona aza izy ireo, ka lehilahy natokana hanompo an' i Jehova, dia ratsy fitondrantena loatra, ary ny nanaovany filan-dratsy sy ny nitadiavany harena no nilazana azy hoe "tena ratsy fanahy" (1 Sam. ii. 12-17, 22). Koa amin' izany, dia tafintohina ny olona avy nivavaka sy nanatitra fanatitra teo amin' ny Tabernakely, ka tonga halan' ny olona ny fanatitra ho an' i Jehova, "ka dia lehibe indrindra ny helok' ireo zatovo ireo teo anatrehan' i Jehova." Dia nisy mpaminany nirahin' i Jehova hananatra ny rainy noho ny tsy nandrarany ny zanany, ary hilaza ny loza izay hahatratra azy roa lahy sy ny taranany noho ny haratsiany (ii. 27-36); ary Samoela zaza koa no nomen' Andriamanitra teny tahaka izany hiany hambarany amin' i Ely (iii. 1-18). Ka dia tanteraka izany tato aoriana nony niakatra ny Filistina hiady amin' ny Isiraely; fa lasan' ny fahavalo ny Fiaran' Andriamanitra, ka niaramaty Hofinia sy Finehasa izay nitondra azy (iv. 1-22).—J.S.

**HOFRA**: zahao FARAO.

**HOLDA**: mpaminanivavy, vadin' i Saloma, ary mpitandrina ny fitoeram-pitafian' i Josia mpanjaka izy. Holda no nanontanian' i Josia ny hevitry ny bokin' ny Lalàna izay hitan' i Hilkia mpisoronabe; ary izy

nanambara ny hatezeran' i Jehova noho ny heloky ny Zanak' Isiraely, ary ny soa kasainy hatao amin' i Josia, satria nanetry tena teo anatrehan' i Jehova izy (2 Mpan. xxii. 14; 2 Tan. xxxiv. 22-28).—F.

**HOMETA** (Lev. xi. 30): teny Hebreo ity milaza anankiray tamin' ny biby izay mandady na mikisaka amin' ny tany. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, dia karazan' ny *lizarda* izy, dia biby tahaka ny androngo sy ny antsiantsy ary ny sitry.—J.S.

**HORA.** Dimy ny olona natao hoe Hora izay voalazan' ny Test. Tal., dia izao:—(1) lehilahy anankiray izay voalaza indroa niaraka tamin' i Mosesy sy Arona. Tamin' ny niadian' ny Isiraely tamin' ny Amalekita tao Refidima (Eks. xvii. 10-12) dia Hora sy Arona no nanohana ny tanan' i Mosesy, sao ho reraka izy nony nivavaka. Ary koa indray, raha niakatra tao an-tendrombohitr' i Sinay Mosesy, dia Arona sy Hora no notendreny ho solom-bavany (xxiv. 14). Ary raha marina ny tenin' i Josefosy, ilay mpitantaran' ny Jiosy, dia vadin' i Miriama, anabavin' i Mosesy sy Arona izy. (2) Lehilahy izay zanak' i Kaleba, zanak' i Hezrona, sy raiben' i Bezalela (1 Tan. ii. 19, 20). Ilay lehilahy dia malaza noho ny fahaizany tamin' ny nanaovana ny Tabernakely (Eks. xxxi. 2; xxxv. 30). (3) Anankiray tamin' ny mpanjakan' ny Midiana io, izay maty tamin' ny tafika nentin' ny Isiraely namely ny Midianita (Nom. xxxi. 8; Jos. xiii. 21). (4) Rain' ny andriandahy anankiray izay mpahandro tao an-dapan' i Solomona mpanjaka io (1 Mpan. iv. 8). (5) Rain' i Refaia, izay mpanampy an' i Nehemia, nony namboatra ny mandan' i Jerosalema, izy (Neh. iii. 9).—C.F.M.

**HORA**: dia anaran' ny tendrombohitra izay malaza noho ny nahafatesan' i Arona tao an-tampony (Nom. xx. 25, 27). Eo amin' ny sisin' ny tany Edoma izy, dia eo anilany atsinanan' ilay lohasaha lehibe atao hoe Arabà (Nom. xx. 23). Nitoby tao am-bodiny ny Zanak' Isiraely, rehefa niala avy tany Kadesy izy (Nom. xx. 22; xxxiii. 37), ary tao koa no nialany hankany Zalmona (Nom. xxxiii. 41) tamin' ny lalana mankany amin' ny Ranomasina Mena (xxi. 4). Ny hahavony dia 4800 fita ambonin' ny Ranomasina Mediteraneana, na 1700 fita ambonin' ny tanàna atao hoe Hora, izay naorina teo atsinanany, ary 6000 fita ambonin' ny Ranomasina Maty. Ny tendrombohitra dia hita raha mbola lavitra noho ny tampony roa, izay mitranga avo tahaka ny trano makadiry be; ary eo ambony indrindra no nanaovana ny fasan' i Arona, izay misy tafo boribory.

**Hora**: misy tendrombohitra avo anankiray koa izay hafa noho ilay voalaza teo, ary lazaina indray maka hiany (Nom. xxxiv. 7, 8). Isan' ny fari-tany avaratra tamin' ny tany noresen' ny Zanak' Isiraely izy; fa izay itoerany izao no manahirana ny olona be hiany. Ny Ranomasina Mediteraneana no faritra ao andrefana, ary hatramin' ny ranomasina no niantombohan' ny faritra ao avaratra; Hora no anaran' ny tendrony voalohany, ary ny faharoa dia ny fidiran' i Hamata. Araka ny hevitry ny maro, ny tendrombohitra Libanona tomandavana no mitovy aminy.—E.H.S.

**HOREBA**: zahao SINAY.

**HORITA**: mponina teo amin' ny tendrombohitra Hora, na Seira (Gen. xiv. 6), ary natao ho naman' ny Emima sy Refaita koa izy. Nanao lava-bato ho fonenany izy ireny Raha adika ny teny hoe Horita dia "mponina an-dava-bato." Maro ny lavabato any amin' ny tendrombohitra any Edoma, fa indrindra any Petra renivohiny.—F.

**HORMA** (*Fandravana*): na Zefata (Mpits. i. 17), renivohitry ny firenena Kananita anankiray tao atsimon' i Palestina, izay afak' i Josoa ka natao anjaran' ny Joda (Jos. xv. 30; 1 Sam. xxx. 30), nefa toa an' ny Simeona izy (1 Tan. iv. 30).—F.

**HOROHORONTANY.** Vitsy foana ny horohorontany voalaza ao amin' ny Soratra Masina, nefa tokony ho nisy be hiany tany Palestina fahiny, satria maro ny volkano maty hita any ankehitriny. Ny horohorontany malaza indrindra niseho tany dia ny tamin' ny andron' i Ozia mpanjaka (Amo. i. 1; Zak. xiv. 4); ary araka ny hevitr' i Josefosy, dia ataony fa ny nidiran' i Ozia tao amin' ny Tempoly handoro emboka masina, izay raharahan' ny mpisorona hiany, no nahatonga izany horohorontany izany (2 Tan. xxvi. 16). Raha araka ny teny ao amin' ny Zak. xiv. 4, dia toa nihovitrovitra fatratra ny tendrombohitra Oliva, ka nitresaka nisasaka roa, ka nisy hantsam-be hoatra ny lohasaha tao anelanelany. Josefosy koa milaza fa nisy toy izany, nefa tsy mazava akory ny filazany. Nefa angamba tokony ho horohorontany iray hiany no voalazan' izy roa tonta, ka samy tao amin' ny tendrombohitra Oliva no nisehoany. Tamin' ny nanomboana ny Tompo tamin' ny hazo-fijaliana dia nisy horohorontany lehibe (Mat. xxvii. 51-54), nefa tsy dia zavatra tonga ho azy iny tsy akory, fa fahagagana. Indraindray raha sendra misy horohorontany, dia mivava ery ny tany, tahaka ny tamin' ny namonoana an' i Kora sy Datana ary Abirama sy ny namany (Nom. xvi. 32), ary tamin' ny nahafatesan' i Jesosy Tompo koa.—F.

**HOSAIA**: (1) lehilahy anankiray izay nanampy tamin' ny nitokanana ny mandan' i Jerosalema, rehefa voaorin' i Nehemia indray izany (Neh. xii. 32). (2) Lehilahy anankiray rain' i Jezania, izay olona malaza taorian' ny naandravan' i Nebokadnezera an' i Jerosalema izy (Jer. xlii. 1; xliii. 2).—F.

**HOSANA**: teny fihobiana ity izay milaza fifaliana amam-pifonana. Ny hoe "Vonjeo, mifona izahay" no heviny, araka izay hita

ao amin' ny Sal. cxviii. 25; fa ny teny hoe Hosana no teny voalohany amin' ny fiteny Hebreo. Natao hira tamin' ny Paska izany Salamo izany; ary koa, ireo andininy faha-25 sy 26 ireo no nohirain' ny olona tamin' ny Fanasan' ny Tabernakely, nony nandeha milahatra ny olona sady nanefahefa ny rantsan-kazo tao an-tanany. Ary izany no nanaovana izany fanasana izany hoe "Ny Hosana." Ary nony niakatra tao Jerosalema hamonjy ny fanasana ny Jiosy, dia nentiny ho teny fiarahabana io teny hoe Hosana io, ka nitovitovy amin' ny fiarahabantsika hoe "Veloma," na, "Hotahin' Andriamanitra hianao," no heviny. Ao amin' ny Mat. xxi. 9, ny Hosana dia lazaina ho teny fifaliana sy fifonana nentin' ny mpianatr' i Jesosy sy ny vahoaka hiarahaba Azy, nony niditra tany Jerosalema nitaingina zana-boriky Izy; ary dia izao no heviny: "Jehova ô! vonjeo ity Zanak' i Davida ity; tahionao Izy sady hasoavy tokoa Izy."—C.F.M.

**HOSEA**: zanak' i Bery izy, sady voalohany amin' ny filaharan' ny 'Mpaminany Kely.' Tamin' ny andron' i Ozia, Jotama, Ahaza, ary Hezekia, mpanjakan' ny Joda, sy Jeroboama II., mpanjakan' ny Isiraely, no naminaniany (Hos. x. 1), dia hatramin' ny B.C. 784 —725, dia sivy amby dimam-polo taona. Tao amin' ny fanjakan' ny Isiraely no naminaniany, fa ny firazanany dia tsy fantatra akory. Raha toy ny hevitry ny mpanoratra tany aloha, dia naminany voalohany amin' ny mpaminany rehetra Hosea, fa ankehitriny kosa izy dia heverina ho fahatelo. Azo lazaina anefa fa niara-belona tamin' Isaia, Amosa, Jona, Joela, sy Nahoma izy.

Andro be fahoriana tamin' ny fanjakan' ny Isiraely ny andro naminanian' i Hosea, dia fahoriana izay vokatry ny ratsy nataony, sy ny nahafoizan' ny olona ny fanompoana an' i Jehova. Ny mpanjaka rehetra efa nanaraka ny dian' i Jeroboama, izay nampanota ny Isiraely; na ny lalàn' i Jehova, na ny lalàmpanjakany, samy tsy notandremana; ny fivavahana tamin' i Bala sampy efa nasolony ny fivavahana marina; fomba loza loatra sy mahamenatra no tian' ny vahoaka; nisy fiodinana matetika, fa maro ny mpanjaka efa namono izay nialoha azy; ary ny firenena manodidina azy dia namely sy nampahory ny fanjakana. Koa ny haratsian' ny firenena no noraran' i Hosea, dia ny filan-dratsy sy ny halatra, ny fianianan-tsy to sy ny vonoan' olona, ny fanompoan-tsampy sy ny fahafoizana an' i Jehova.

Saro-pantarina tokoa ny teny sasany nosoratan' i Hosea, ary tsy hita marina raha zavatra nataony tokoa, na tandindona hiany, izay voalazan' ny toko i. Ny anaran' ny vadin' i Hosea anefa sy ny anaran' ny zanany telo mianadahy izay naterany dia samy nisy fampianarana sy fananarana ho an' ny olon' Isiraely; zahao GOMERA, JEZRELA, LO-RОHAMA SY LO-AMY.

Raha toy ny hevitry ny mpanoratra maro, dia azo zaraina ho roa toko ny bokin' i Hosea:—(1) toko i.—iii.; ary (2) iv.—xiv. Ny fizarana voalohany dia fampianarana amin' ny zavatra sasany *nataon'* i Hosea; ary ny fizarana faharoa dia hira fananarana maromaro tsy mitohy loatra, fa fiantsoana hibebaka; ary ny teny farany dia toky nomeny izay nihaino sy nanaraka ny anatr' i Jehova.—J.S.

**HOSEA**: mpanjaka fahasivy ambin' ny folo sady farany no tsara fanahy indrindra tamin' ny Isiraely izy. Nikomy tamin' i Peka izy, ka namono sady nandimby azy ary nahatanteraka tamin' izany ny faminaniana nataon' Isaia (Isa. vii. 16). "Ary nanao ratsy teo imason' i Jehova" Hosea (2 Mpan. xvii. 2), nefa tsy mba ratsy fanahy loatra tahaka ny mpanjaka talohany izy. Tamin' ny taona fahatelo nanjakany dia nalain' i Salmanasera ny fiarovana tao Beta-arbela (Hos. viii. 14), ka nampandoaviny hetra ho azy telo taona ny Isiraely (2 Mpan. xvii. 3). Nony tapitra ny telo taona, dia nanao fanekem-pihavanana tamin' i So, mpanjakan' i Egypta, Hosea, ka nikasa hiodina amin' ny Asyriana. Nefa tsy nahasoa azy izany fanekem-pihavanana izany, fa nampangain' ny Asyriana tao Efraima tamin' ny mpanjakan' i Asyria izy, ka dia nosamborina toy ny mpiodina Hosea, ka natao tao an-trano-maizina sady nampahorina mafy (Mika v. 1). Nefa tsy voalaza izay niafaran' i Hosea.—F.

Nisy telo lahy koa natao hoe Hosea, na Hoshea, dia (2) zanak' i Azazia (1 Tan. xxvii. 20), isan' ny firenen' i Efraima, ary mpanapaka anankiray tamin' ny nanjakan' i Davida. Ary (3) anankiray tamin' ny loholona niaraka tamin' i Nehemia hanisy kase ny fanekena (Neh. x. 13).

Hoshea koa no anarana voalohany an' i Josoa, izay nandimby an' i Mosesy (Nom. xiii. 8; Deo. xxxii. 44): zahao JOSOA.—J.S.

**HOSOTRA.** Eo amin' ny Soratra Masina ny hevitry ny hoe hosotra dia azo zaraina ho roa toko lehibe: dia voalohany, ny teny milaza ny tena zavatra, dia ny fanosorana ny tena amin' ny diloilo; ary faharoan' izany, ny teny milaza zava-panahy, dia ny fanomezana ny Fanahy Masina, izay oharina amin' ny fanosorana amin' ny diloilo.

I.—NY TENA ZAVATRA. 1. *Ny hosotra andavan-andro.* Ny manoso-diloilo na menaka tamin' ny tena na ny loha no fomban' ny Jiosy mbamin' ny firenena maro hafa koa any Asia (Deo. xxviii. 40; Rota iii. 3; Mika vi. 15); ary ny mifady azy kosa no natao famantarana ny fisaonana (2 Sam. xiv. 2; Dan. x. 3; Mat. vi. 17). Ny fanosorandiloilo na menaka manitra ny vahiny no natao koa indraindray ho fanajan' ny tompon-trano azy (Lio. vii. 46; Sal. xxiii. 5). 2. *Ny hosotra fanokanana.* Fomba natao tamin' ny fanokanana ny Mpaminany sy ny Mpisorona ary ny Mpanjaka teo amin'

ny Jiosy izany. (*a*) Ny Mpaminany no natokana indraindray tamin' ny fanosoran-diloilo ho mpaminany (1 Mpan. xix. 16), ary natao hoe "mesia" na voahosotra izy (1 Tan. xvi. 22; Sal. cv. 15). (*b*) Ny mpisorona koa tamin' ny nanendrena ny zanak' i Levy ho mpisorona no natokana tamin' ny fanosorana diloilo, dia ny zanak' i Arona avy sy ny tenany koa (Eks. xl. 15; Nom. iii. 3); anefa taorian' izany toa tsy voahosotra ny mpisorona rehetra nandimby azy, fa ny mpisoronabe hiany (Eks. xxix. 29; Lev. xvi. 32), ka dia ny hoe "ny mpisorona izay voahosotra" no enti-milaza ny mpisoronabe (Lev. iv. 3). (*d*) Fanosorana no fomba lehibe sady notendren' Andriamanitra tamin' ny nanokanana ny mpanjakan' ny olon' Isiraely (1 Sam. ix. 16; x. 1; 1 Mpan. i. 34, 39). Indraindray dia natao mihoatra noho ny indray maka izany, fa Davida no nohosorana intelo ho mpanjaka; vakio 1 Sam. xvi. 1, 13; 2 Sam. ii. 4; v. 3. Raha nisaraka ho fanjakana roa ny fanjakan' i Solomona, samy nohosorana avokoa, na ny mpanjakan' ny Isiraely na ny mpanjakan' ny Joda (1 Mpan. ix. 3; xi. 12). Ary tamin' ny nahababoana ny Jiosy aza, ny mpanjakany mbola natao hoe "ny voahosotr' i Jehova" (Sal. lxxxix. 38, 51 Fit. Jer. iv. 20). 3. *Ny zavatra tsy manana aina* koa no nohosoran-diloilo hanokanana azy ho amin' ny fombam-pivavahana. Jakoba nanisy diloilo tamin' ny vato natsangany teo Betela (Gen. xxxi. 13) Ary ny tranolay (Tabernakely) sy ny fanaka sy ny fombany rehetra tao aminy dia nohosoran-diloilo (Eks. xxx. 26-28). 4. *Ny am-pivavahana*, ny nanoso-diloilo amin' ny anaran' ny Tompo, mbamin' ny fivavahan' ny loholona, nolazain' i Jakoba hatao hahasitrana ny marary (Jak. v. 14). Tahaka izany koa izay nataon' ny roa ambin' ny folo lahy (Mar. vi. 13); ary ny nanorosan' ny Tompo ny mason' ilay lehilahy jamba tamin' ny feta sy ny rora hahiratany (Jao. ix. 6-11).

II.—Ny amin' ny Fanahy Masina. 1. Ao amin' ny Test. Tal. ny Mpanavotra no lazaina amin' ny anarana hoe Mesia, na Voahosotra (Sal. ii. 2; Dan. ix. 25, 26), ary ny toetran' izany fanosorana izany dia lazaina ho ao amin' ny Fanahy, dia amin' ny hilatsahan' ny Fanahy Masina (Isa. lxi. 1; Lio. vi. 18). Ny Test. Vao. mampiseho fa Jesosy avy any Nazareta no Mesia, na Kristy, na Voahosotra, voalaza ao amin' ny Test. Tal. (Jao. i. 41; Asa ix. 23; xvii. 2, 3; xviii. 4, 28); ary tanteraka ny faminaniana milaza Azy tamin' ny nilatsahan' ny Fanahy Masina tamin' i Jesosy Kristy, nony natao batisa tany Jordana Izy (Jao. i. 32, 33; Asa iv. 27; x. 38). 2. Ny hosotra amin' ny Fanahy Masina no ataon' Andriamanitra koa amin' ny Kristiana (2 Kor. i. 21), koa dia lazaina ho manana ny hosotry ny Iray Masina izy, izay hahalalany ny zavatra rehetra (1 Jao. ii. 20, 27). Ny manosotra ny maso amin' ny menaka odimaso dia teny enti-milaza ny ahazoana fahiratam-panahy hahitana ny zavatra momba ny famonjena (Apok. ii. 18).—F. &. J.S.

**HYMENEO**: lehilahy izay voalazan' i Paoly (1 Tim. i. 20) izany. Ny ratsy nataon' izy sy Aleksandro no nanesorana azy tamin' ny fiangonana sy nanoloran' i Paoly azy koa ho an' i Satana mba hianarany tsy hiteny ratsy. Ny fieritreretana tsara efa nariany, ary raha ny finoana marina no heverina, dia very toy ny sambo vaky izy. Diso fitondrantena loatra izy roa lahy, fa na dia nahalala an' Andriamanitra aza izy, dia nanda Azy tamin' ny asany; ary ny filan-dratsy sy ny zavamaloto no nataony. Ao amin' ny 2 Tim. ii. 18 dia voalaza indray izy mbamin' i Fileto, izay nivily tamin' ny marina sy namadika ny finoan' ny sasany. Nefa izay nahadiso azy indrindra dia ny heviny fa efa lasa sahady ny fananganana ny maty. Ny fiovam-panahin' ny olona, raha tonga Kristiana izy, no nataon' ireo ho ny fitsanganan' ny maty; tsy hisy fitsanganana hafa, hoy izy. Ary izany no nataon' i Paoly hoe "ny fibedibedena foana maharatsy, izay hampitombo fanahy ratsy, ary ny teniny mandany tahaka ny aretina mihady." Zahao koa NIKOLAITA.—C.F.M.



*Hyraka.*

**HYRAKA** (Heb. *shaphan;* Eng., *coney;* Latin, *Hyrax syriacus*). Ireny dia anaran' ny biby madinika izay mandeha maro andiany hita any Palestina, ary manao ny tranony ao amin' ny lavaka sy ny tsefaky ny vatolampy. Isan' ny karazam-biby atao hoe *Pachydermata*, na 'biby matevin-koditra,' izy. Voalaza ao amin' ny Lev. xi. 5 sy Deo. xiv. 7, miaraka amin' ny biby tsy madio, ny hyraka, ka dia noraran' ny Lalàn' i Mosesy tsy hohanin' ny Zanak' Isiraely, satria tsy mivaki-kitro izy, na dia mandinika hiany aza. Ao amin' ny Sal. civ. 18 ny harambato no lazaina "ho fiarovana ho an' ny

hyraka;" ary mba toy izany hiany ny teny ao amin' ny Oha. xxx. 26, izay manao hoe: "Ny biby hyraka dia firenena tsy manan-kery, nefa manao ny tranony ao amin' ny harambato." Ary izany dia milaza marina ny fanaon' izany biby izany. Ny soratry ny volony dia maintimainty na mavo eo andamosiny, fa fotsy eo an-kibony; ny halebibeny dia hoatra ny saka, fa ny tongony dia fohy, ary ny rambony fohy indrindra, ary lava volo izy. Ny fonenan' ny hyraka dia any an-tendrombohitr' i Lebanona sy ao amin' ny lohasaha misy ny Ony Jordana sy ny Ranomasina Maty.—J.S.

**HYSOPA** (Heb. *ezob*). Ny hysopa dia hazo madinika; ary ny rantsany mbamin' ny raviny no natao kifafa. Koa ny Zanak' Isiraely no nasain' Andriamanitra haka hysopa iray fihina ary hanoboka azy amin' ny ran' ny zanak' ondry, ary hanentina ny tataom-baravarany sy ny tolan' ny tranony tany Egypta tamin' ilay alina nandalovan' ny anjely azy (Eks. xii. 22). Hysopa koa no netina nanadio ny boka sy ny trano nisy boka (Lev. xiv. 4, 51); ary izany koa no naharo tamin' ny lavenon' ny vantotr' omby mena izay voavoatra hatao fanadiovana (Nom. xix. 6). Ary satria zavatra madio izy sady natao tamin' ny fanadiovana, dia nalain' i Davida hatao ohatra amin' ny fanadiovan' ny Fanahy Masina ny fon' ny olona, ka hoy izy: "Diovy hysopa aho, dia hadio aho" (Sal. li. 7).—F.

**HOMERA**: zahao FAMARANA.

# I

**IBLEAMA**: dia tanàna lehibe tao amin' ny anjara-tanin' ny Manase, ary nisy tanàna sy vohitra hafa nomba azy (Mpits. i. 27); nefa toa teo amin' ny fizaran-tanin' ny Isakara na Asera no niorenany (Jos. xvii. 11). Ny fiakarana ho any Gora dia nahazo an' Ibleama (2 Mpan. ix. 27), ary angamba akaiky avarabaratra kelin' ny tanàna izay atao hoe *Jenin* ankehitriny izy. —P.G.P.

**IBZANA**: isan' ny Mpitsara ny Isiraely izy ka nitsara azy fito taona, rehefa maty Jefta. Lehilahy avy tany Betlehema any Zebolona izy (Mpits. xii. 8-10) sady nalevina tao hiany; ary voalaza ho nanan-janaka telo-polo lahy sy telo-polo vavy izy.—J.W.

**IDO**. Enina ny lehilahy voalazan' ny Test. Tal. nanana io anarana io, dia izao: (1) Rain' i Ahinadaba, izay isan' ny manamboninahitra tandapan' i Solomona ka nanamboatra hanina ho an' ny mpanjaka sy ny tao an-tranony (1 Mpan. iv. 14). (2) Lehilahy avy tamin' ny taranak' i Gersoma, izay natao hoe koa Adaia, ary lazaina ho isan' ny razan' i Asafa (1 Tan. vi. 21, 41). (3) Zanak' i Zakaria, izay andrianan' ny firenen' i Manase teo atsinanan' i Jordana, fahavelon' i Davida (1 Tan. xxvii. 21). (4) Mpaminany anankiray izay naminany hanohitra an' i Jeroboama, mpanjakan' ny Isiraely (2 Tan. ix. 29). Toa nanoratra ny tantara milaza an' i Abija izy (2 Tan. xiii. 22) ary boky firazanana anankiray koa, izay nisy "ny tantaran' i Rehoboama" (2 Tan. xii. 15). Io Ido io no nataon' i Josefosy, ilay mpitantara ny Jiosy, ho ilay mpaminany izay matin' ny liona voalaza ao amin' ny 1 Mpan. xiii. 2, 24. (5) Nisy Ido anankiray koa raiben' i Zakaria mpaminany (Zak. i. 1-7), anefa ao amin' ny Ezra v. 1 sy vi. 14 dia lazaina ho zanak' Ido izy. Ido no niaraka niverina tamin' i Zerobabela avy tany Babylona (Neh. xii. 1, 4). (6) Nisy lehilahy hafa koa natao hoe Ido lazaina ao amin' ny Ezra viii. 17.—P.G.P.

**IKABODA** (*Tsy misy voninahitra*): dia anarana nomena ny zazalahy anankiray izay zanak' i Finehasa sy zafin' i Ely mpisoronabe. Ny alahelo nanjo ny reniny tamin' ny nahaterahany sy ny fahoriana nahatratra ny firenena tamin' izay, ary izany hiany no ahatsiarovana azy. Fa efa hiteraka reniny tamin' ny andro nandreneseny fa resin' ny fahavalo ny Isiraely, sady lasan' ny Filistina ny fiaran' Andriamanitra, ary maty Finehasa vadiny. Dia ny alahelony noho izany no nahafaty azy; koa na dia nomen' ny vehivavy sakaizany toky tamin' izay aza izy (fa nilazana hoe: "Velon-dahy hianao"), dia tsy namaly na taitra tamin' izany ravehivavy. Nataony fa afa-baraka mihitsy ny firenena ka very voninahitra; dia nomeny anarana ny zaza vao teraka hoe Ikaboda, fa hoy izy: "Afaka tamin' ny Isiraely ny voninahitra, fa lasan-ko babo ny fiaran' Andriamanitra" (1 Sam. iv. 19-22).—J.S.

**IKONIOMA**: tanàna lehibe any Asia Minora, ary renivohitry ny tany Lykaonia tany aloha io. Ny lalambe falehan' ny miaramila tamin' izay nahazo azy dia izay ao elanelan' i Antioka any Pisidia sy Derbe. Ikonioma dia isan' ny tanàna notetezin' i Paoly sy Barnabasy tamin' izy namaky an' i Asia Minora voalohany hitory ny Filazantsara amin' ny Jentilisa, araka ny tenin' ny Fanahy Masina tamin' ny fiangonana tany Antioka any Syria (Asa xiv. 1-6, 21). Tao no nitorian' izy roa lahy teny tao amin' ny synagogan' ny Jiosy, ka maro no nino, na Jiosy na Grika. Dia nitoetra ela hiany teo izy roa lahy, fa taoriana indray kosa nisy fanenjehana niseho avy tamin' ny Jiosy tsy mino, izay niray tetika tamin' ny Jentlisa hanisy ratsy ny Apostoly sy hitora-bato azy. Dia lasa nankany amin' ny tanàna hafa Paoly sy Barnabasy hamonjy ny ainy, nefa niverina ho any Ikonioma izy rehefa afaka kely mba hanome toky ny mpianatra. Ary rehefa afaka taona maromaro indray Paoly, dia nankany Ikonioma fanintelony niaraka tamin' i Silasy (Asa xvi. 1-3); fa tsy fantatra raha ny fahoriana sy ny fanenjehana lazainy ao amin' ny Epistily Fa-

haroa tamin' i Timoty (iii. 11) no nanjo azy tamin' ilay nalehany fanintelony, na tamin' ny voalohany hiany. Mbola tanàna lehibe sy maro olona Ikonioma, fa ny anarany ankehitriny dia *Konieh;* ary mahafinaritra sy maha-te-honina sady mahavokatra ny tany manodidina azy.—J.S.

**IKOTOKELIMIADILAONA**: ireo kintana maromaro mifanakaiky ireo, izay atao hoe *Pleiades* amin' ny teny Grika, sy *Cimah* amin' ny teny Hebreo, dia voalaza intelo ao amin' ny Baiboly, dia ao amin' i Joba ix. 9; xxxviii. 31, sy Amo. v. 8. Voalaza ho isan' ny zavatra lehibe sy mahagaga eny an-danitra izy, izay manambara ny voninahitr' Andriamanitra; sady nataon' ny Jiosy fa ho betsaka ny ranonorana, raha milentika Ikotokelimiadilaona amin' izay iposahan' ny masoandro, dia amin' ny faramparan' ny fararano.—J.S.

**ILEKSA**: ity teny ity dia teny Latina ary dikan' ny teny Hebreo hoe *tirzah*. Ao amin' Isa. xliv. 14 hiany no ahitana azy, fa voalaza ho isan' ny hazo mafy sy mateza nanaovan' ny olona sampy. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, ny hazo atao hoe kypreso no izy; fa ny sasany kosa mihevitra fa karazan' ny ôka anankiray, izay tsy mihintsan-dravina (*ilex*), no izy.—J.S.

**ILYRIKONA**: dia fizaran-tany any Eoropa, ao amoron' ny Ranomasina Adriatika atsinanana. Tao no nitorian' i Paoly Apostoly ny Filazantsara (Rom. xv. 19), ary raha ny teniny no dinihina, toa novangiany ny tanàna rehetra tao. Tany be tendrombohitra Ilyrikona, nefa maro sady tsara ny fitodian-tsambo ao; ary taorian' ny andron' ny Apostoly dia tonga anankiray amin' ny fizaran-tany efatra lehibe izay nizarana ny fanjakan' i Roma izy.—J.W.

**IMERA**: rain' i Pasora, izay mpanapaka ny Tempoly tamin' ny andron' i Jeremia, sady lohan' ny fokon' olona anankiray tamin' ny mpisorona (Ezra ii. 27; x. 20; Neh. iii. 29; vii. 40; xi. 13); izy koa no lohan' ny antokony faheenina ambin' ny folo (1 Tan. xxiv. 14).

**Imera**: anaran' ny fizaran-tany anankiray any Babylonia (Ezra ii. 59), izay nialan' ny olona maro niaraka tamin' i Zerobabela ho an' i Jerosalema, izany.—J.S.

**INDIA**: anaran' ny tany anankiray any Asia, izay lehibe sady malaza hatramin' ny ela, dia ilay tany mandroso amin' ny Oseana Indiana ao atsimon' i Asia, ka lazaina ho isan' ny tany nanjakan' i Ahasoerosy, mpanjakan' i Persia, tamin' ny andron' i Estera (Est. i. 1; viii. 9)—J.W.

**IONOKA.** Ny teny Hebreo izay adika hoe ionoka dia milaza olona izay tsy mahazo manam-bady intsony noho ny toetry ny tenany; ary ny olona sasany voalaza ao amin' ny Mat. xix. 12 dia angamba olona izay tsy naka vady, na dia nahazo nanao izany aza izy, mba hikelezany aina hanompo an' Andriamanitra. Ao amin' ny Lalàn' i Mosesy (Deo. xxiii. 1, ampitahao amin' ny Lev. xxii. 24) dia isan' ny zavatra halan' ny lalàna indrindra raha olon' Isiraely no mba natao toy izany; fa zavatra mahamenatra loatra ny nataon' ny olona tany Asia tamin' ny olona nobaboiny, fa nataony toy izany ny sasany; nefa tsy ny tovolahy henjana hiany no nataony toy izany, fa ny olona izay efa antitra koa aza. Ao amin' ny tsangam-bato any Asyria misy ny sarin' ny ionoka sasany izay mitana fiadiana, ary ny sasany indray dia mpanoratra manoratra ny isan' ny olona sy ny zavatra voababo, sady hatonin' ny babo, ary manao ny raharaha momba ny fivavahana koa izy. Semiramisa mpanjakavavy no niandohan' izany fanao izany voalohany, ary angamba niara-niandoha tamin' ny fanjakana maro tany Asia izany fomba izany. Ny toetry ny ionoka sy ny voninahiny teo amin' ny fanjakan' ny Jiosy no ahitantsika ny fitovian' ny fanjakan' ny Isiraely sy Joda tamin' ny fanjakana hafa izay nanompo sampy (2 Mpan. viii. 6; ix. 32; xxiii. 11; xxv. 19; Isa. lvi. 3, 4; Jer. xxix. 2; xxxiv. 19; xxxviii. 7; xli. 16; lii. 25). Roa no foto-draharahan' ny ionoka: ny sasany dia momba ny miaramila, fa mba natao isan' ny manamboninahitra hiany izy; ary ny sasany kosa no natao mpitandrina ny vady aman-janaky ny mpanjaka. (Ny teny hoe 'ionoka' dia avy amin' ny teny Grika *eunoukos*, ary ny heviny dia 'izay miambina ny fandriana'.) Potifara, ilay manamboninahitra tany Egypta, dia lazaina ho isan' ny ionoka sady "mpifehy ny mpiambina." Rabsarisa, na ny lehiben' ny ionoka (2 Mpan. xviii. 17), no isan' ny manamboninahitra nirahin' i Sankeriba hitondra ny teniny ho an' i Jerosalema, ka izany no vavolombelona fa mba nanam-boninahitra hiany ny ionoka sasany. Angamba Daniela sy ny namany koa dia mba natao isan' ny ionoka, hanatanteraka ilay teny ao amin' ny 2 Mpan. xx. 17, 18; Isa. xxxix. 7; ampitahao amin' ny Dan. i. 3, 7. Nisy ionoka tao amin' ny lapan' i Heroda, ary toy izany koa tao amin' ny an' i Kandasy (Asa viii. 27). Tokony ho tsaroana koa anefa fa ny ionoka izay efa noratraina sy nanaovana olona ratsy tahaka izany dia vahiny ny ankabiazany, fa tsy Jiosy; nefa nihatra tamin' ireo koa ny famindrampon' i Jehova. Koa izay nitandrina ny lalàn' Andriamanitra no nokasainy homena anjara tsara, dia fitoerana sy anarana tao an-tranony, izay tsara lavitra noho ny an' ny zanakalahy sy ny zanakavavy; zahao Isa. lvi. 3-5.—F.

**IRA**: misy olona telo lahy voalazan' ny Test. Tal. natao hoe Ira, dia izao: (1) Lehilahy natao hoe "Jairita," izay isan' ny manamboninahitra lehibe tao an-dapan' i Davida mpanjaka (2 Sam. xx. 26). (2) Lehilahy izay isan' ireo olo-mahery telo-polo lahy, izay mpiambina an' i Davida, ary natao hoe "Jitrita" izy (2 Sam. xxiii. 38). (3) Nisy Ira hafa indray, dia anankiray tamin' ireo

telo-polo lahy voalaza teo hiany; avy tany Tekoa izy ary zanak' Ikesy (2 Sam. xxiii. 26; 1 Tan. xi. 28).—J.S.

**IRADA**: zanak' i Enoka izy sy zafin' i Kaina, ary izy no rain' i Mehojaela (Gen. iv. 18).—J.S.

**IRAKA**: io teny io dia milaza solom-bavan' andriana izay irahina hitondra ny tenin' ny mpanjaka, ary mba hiraharaha amin' ny firenena na mpanjaka hafa, toy ny hiarahaba ny vao nasandratra ho mpanjaka, na ny naharesy fahavalo (1 Mpan. v. 1; 2 Sam. viii. 10), hitsapa alahelo ny mana-manjo (2 Sam. x. 2), hananatra raha misy tsi-fifanarahana (Mpits. xi. 12), hangataka raha misy zavatra ilainy (Nom. xx. 14-17), ary mba hanao fanekena (Jos. ix.). Tsy miraharaha ho azy ny iraka tsy akory, fa manao araka ny tenin' ny mpanjakany hiany, ary rehefa mahazo valiny, dia miverina any amin' ny naniraka azy indray. Ary ny mpitory ny Filazantsara, izay mitondra ny tenin' i Kristy, dia ampitahaina amin' ireny iraka ireny (2 Kor. v. 20).—C.J.

**IRIJA**: zanak' i Selemia izy sady kapitenin' ny mpiambina tamin' ny nanjakan' i Zedekia mpanjaka. Izy ilay nifanena tamin' i Jeremia mpaminany, raha nivoaka niala tao Jerosalema mba hankany amin' ny tanin' ny Benjamina izy, ka niampanga azy ho nikasa hiandany amin' ny Kaldeana. Fa na dia nolavin' i Jeremia aza izany, dia nosamborin' Irija izy ka nentiny nafatotra tao Jerosalema, ary tao no nahitan' i Jeremia fahoriana mafy indrindra; zahao Jer. xxxvii. 13, 14.—J.S.

**ISA**. Fanaon' ny firenena rehetra na aiza na aiza ny manokana ny isa sasany ho masina, na hatao amin' ny zavatra lehibe sy malaza, tahaka ny roa ambin' ny folo atỳ amintsika, dia "ny tendrombohitra masina roa ambin' ny folo," "ny roa ambin' ny folo vavy," "ny heloka roa ambin' ny folo," etc. Ary mba toy izany hiany teo amin' ny Jiosy sy ny mpanoratra ny Soratra Masina: maromaro hiany ny isa izay entiny hilaza hevitra lehibe sy tokana. Dia hitantsika matetika izao isa izao, dia 3, 4, 7, 10, 12, 40, 70, 100, 1000, sy $12 \times 12 = 144$; koa holazaina kely ny heviny tsirairay.

**Telo** no atao matetika, fa noheverina ho isa milaza zavatra *tanteraka sady masina*, nefa toa miafina. Dia nisy telo lahy niseho tamin' i Abrahama (Gen. xviii. 2); ny Jiosy no nasaina hiseho eo anatrehan' Andriamanitra intelo isan-taona (Eks. xxiii. 14); ny tso-drano nolazain' ny mpisorona isanandro dia telo loha (Nom. vi. 23-26); ny hira fiderana nataon' ny Serafima dia intelo (Isa. vi. 3); ny fahitana hitan' i Petera Apostoly dia natao intelo (Asa x. 16); misy vavolombelona telo izay manambara ny amin' ny marina (1 Jao. v. 7); ary Andriamanitra dia nolazaina ho "Ilay ankehitriny sy taloha ary ho avy" (Apok. i. 4); ary ny fomban' Andriamanitra dia telo, dia ny Ray sy ny Zanaka ary ny Fanahy Masina.

**Efatra** no isa enti-milaza zavatra izay *tanteraka atỳ an-tany*, angamba avy amin' ny hevitry ny olona tany aloha, fa efa-joro ny tany, dia misy ny avaratra, ny atsimo, ny atsinanana, ary ny andrefana. Dia nisy ony efatra tany Paradisa (Gen. ii. 10); loza efatra namely an' i Jerosalema (Eze. xiv. 21); zava-manana aina efatra (Eze. i. 5; Apok. iv. 6); biby efatra (Dan. vii. 17); tandroka malaza efatra (Dan. viii. 8); anjely efatra, ary ny vazan-tany efatra (Apok. vii.); etc.

**Fito** (3 + 4) no isa hita matetika indrindra ao amin' ny Soratra Masina, ary toa milaza ny zavatra tanteraka amin' izay momba *ny firavahana sy ny fanahy*. Koa tamin' ny voalohany, ny andro enina nanaovan' Andriamanitra izao tontolo izao no natao tanteraka tamin' ny andro fahafito (Gen. ii.); dia nisy biby madio fito avy nentin' i Noa tao amin' ny Sambo-fiara (Gen. vii. 2, 3); nisy Sabata fito tanelanelan' ny fanaterana ny voaloham-bokatra sy ny andro Pentekosta (Lev. xxiii. 15, etc.); ny Andro Fanavotana lehibe dia tamin' ny andro fahafito amin' ny volana fahafolo (Lev. xxiii. 27); samy naharitra hafitoana, na ny Paska na ny Andro Firavoravoana fitoerana an-Trano Rantsankazo (Nom. xxviii. 24, 25; Lev. xxiii. 44); ny ra fanaovana fanavotana dia nafafy impito (Lev. xvi. 14, 15); ary ny fitoeranjiro volamena dia nisy rantsana fito (Eks. xxv. 37). Ao amin' ny Test. Vao. koa, dia amin' ny Apokalypsy, misy teny milaza ny fanahy fito eo anatrehan' ny seza-fiandrianan' Andriamanitra (i. 4); fitoeran-jiro fito, kintana fito, anjely fito, sy fiangonana fito (i. 16, 20); fanilo fito mirehitra (iv. 5); maso fito sy tandroka fito an' ny Zanak' ondry (iv. 6); tombo-kase fito (v. 1); ary anjely fito nitondra trompetra fito (viii. 2); etc.

**Folo** no isa hita matetika koa, kanefa tsy mba tahaka ny fito. Dia nisy loza folo tany Egypta; nisy Didy Folo; ary misy virijina folo sy farantsa kely folo sy talenta folo ao amin' ny Fanoharana nolazain' i Jesosy Kristy. Araka ny Lalàn' i Mosesy, ny fahafolon' ny vokatry ny tany dia anjaran' ny Levita, ary ny fahafolon' izany indray dia anjaran' ny mpisorona.

**Efa-polo** dia isa hita indraindray: fa Mosesy sy Elija ary Jesosy Tompo samy nifady hanina efa-polo andro (Eks. xxiv. 18; 1 Mpan. xix. 8; Mat. iv. 1); ary nifindrafindra toerana efa-polo taona tany an-efitra ny Zanak' Isiraely (Nom. xiv. 33).

**Fito-polo** (dia $7 \times 10$) no isa hita matetika kokoa noho ny efa-polo. Dia nisy olona fito-polo taranak' i Jakoba, ary nisy loholon' Isiraely fito-polo lahy (Eks. i. 5; xxiv. 1); fito-polo taona no naharetan' ny nahababoana ny Zanak' Isiraely tany Babylona (Jer. xxv. 12); herinandro fito-polo no tanelane-

**lan' ny naminanian'** i Daniela sy ny nihavian' ny **Mesia** (Dan. ix. 24); ary nisy mpitory teny **fito-polo** lahy nirahin' i Jesosy Kristy. Ny hoe "fito amby fito-polo" dia hita koa ao **amin' ny Gen. iv.** 24 sy Mat. xviii. 22.

**Ny amin' ny** isa **Zato** sy **Arivo**, zahao **Eks. xxvii.** 18; Oha. xvii. 10; Isa. lxv. 20; **Mat. xviii.** 28; Lio. xvi. 6, 7; ary **Gen. xx.** 16; Nom. xxxi. 4, 5; Deo. i. 11; **vii.** 9; Sal. l. 10; Mpit vi. 6; **Apok. xx. 2**; ary amin' ireny ny isa voafetra toa enti-milaza ny isa be tsy voafetra.

**Ny isa Roa ambin' ny folo** dia toa misy antony lehibe, ary matetika milaza ny zavatra tanteraka momba ny *Fiangonana sy ny fiainana any an-danitra*. Dia nisy zanak' i Jakoba roa ambin' ny folo lahy izay nihavian' ny firenena roa ambin' ny folo (Gen. **xxxv.** 23; **xlix.** 28); nisy vato soa 12 teo **amin' ny** saron-tratran' ny mpisoronabe (**Eks. xxviii.** 21); ary nisy Apostoly roa **ambin' ny folo** lahy (Lio. vi. 13); nisy **12,000 nasiana** tombo-kase tamin' ny firenena roa ambin' ny folo avy (Apok. vii. 5); **ary ny tanàna** masina any an-danitra dia **misy fanorenana** 12 sy vavahady 12 ary **mpiandry** vavahady 12 (Apok. xxi. 12, 14, 21); ary 12 no isan' ny voa samy hafa **karazana** an' ny hazon' aina (xxii. 2). Ny **isa 144,000** (12 × 12,000) no lazaina koa ho **isan'** ny voaisy tombo-kase; koa ny isa 144 (12 × 12) dia toa famantarana ny Fiangonana tanteraka any an-danitra (vii. 4; xiv. 1), **fa ny hahavon'** ny mandan' ny tanàna masina no lazaina ho 144 hakiho, ary ny halavany dia 12,000 stadio (xxi. 16, 17).

Misy isa hafa koa izay lazaina indraindray, dia **Enina**, izay toa milaza zavatra maro, nefa *tsy* tanteraka (Joba v. 19: Oha. vi. 16); ary mba toy izany koa ny **Telo sy sasany**—dia ny antsasaky ny fito—ao amin' ny bokin' i Daniela sy ny Apokalypsy.

Ao amin' ny Apokalypsy koa (xiii. 17, 18) misy isa anankiray izay lazaina ho "isan' ny bibi-dia," dia 666. Io bibi-dia io angamba no herin' izao tontolo izao manohitra ny fanjakan' Andriamanitra; ary "ny isan' ny anarany" dia hita amin' ny litera rehetra enti-manoratra ny anarany, izay samy misolo isa anankiray avy. Koanefa maizimaizina hiany ity teny ity, ary maro sady samy hafa be hiany ny hevitry ny olon-kendry ny amin' izay tokony ho hevitr' io andininy io. Maro no mihevitra fa ny teny Grika hoe *Lateinos*, na Latina, izany hoe Romana, no izy, ary milaza fa ny fanjakana Romana no fahavalo lehibe izay nanohitra ny Fiangonana. Ary ny isany dia halaina toy izao: *l* 30, *a* 1, *t* 300, *e* 5, *i* 10, *n* 50, *o* 70, *s* 200 = 666. Fa ny sasany kosa manao hoe fa "Nero Kaisara" no izy; nefa tsy azo lazaina marina izay izy amin' ireo, na amin' ny hevitra hafa koa izay efa tanan' ny olon-kendry izay nandinika azy.—J.S.

**ISAIA** (*Famonjen' i Jehova*). **Kely hiany** ny fantatsika ankehitriny **ny amin' ny tantaran'** izany mpaminany lehibe sy **malaza** izany. Zanak' i Amoza izy, ary raha **tahaka** ny lovan-tsofin' ny Jiosy, ny **rainy** dia rahalahin' i Amazia (ilay atao hoe Ozia **koa**), mpanjakan' i Joda. Fony **fahavelon'** ny mpanjaka efatra tany Joda no **nahaveloman'** Isaia sy nanaovany ny raharahan' **ny mpaminany**, dia tamin' ny nanjakan' i Ozia sy Jotama sy Ahaza ary Hezekia (i. 1). **Ny** tantaran' ireo mpanjaka ireo dia **voalaza ao** amin' ny 2 Mpan. xv.-xx. sy 2 Tan. **xxiv.-xxxii.**, sady misy voalazan' Isaia, toko vii., viii., xxxvi.-xxxix. Ankevitry ny **taona** 113 no nanjakan' ireo mpanjaka efa-dahy **nifandimby** ireo, ary tsy dia tokony ho **niarahan'** Isaia velona taminy daholo angaha **ireto** taona 113 ireto. Fa tamin' ny faramparan' ny andro nanjakan' i Ozia, na tamin' ilay taona nahafatesany (B.C. 758), no niantombohan' Isaia nitondra ny tenin' i Jehova **tamin'** ny Joda sy ny Isiraely (vi. 1). **Nanam-bady** Isaia (viii. 3), ka ny vadiny dia **isan' ireo** mpaminany vavy izay natsangan' **Andriamanitra** indraindray tany amin' **ny Jiosy** fahizay, dia tahaka an' i Miriama sy **Debora** ary Holda (2 Mpan. xxii. 14-20). **Nanana** zanakalahy roa lahy koa izy, izay voatendrin' Andriamanitra ho famantarana amin' ny Jiosy ny amin' izay tenin' **Andriamanitra** nentin' Isaia rainy (vii. 3; viii. 3, 4).

Tamin' ny andro niainan' Isaia **dia nihemotra** ny fon' ny olona tamin' **ny Isiraely** sy Joda ka niala lalandava tamin' Andriamanitra; ary na dia tsara fanahy hiany **aza** ny mpanjaka roa lahy, dia Ozia **sy Jotama** tany Joda ka nanompo **an' Andriamanitra**, nefa nodiany tsy hita ny sampy, ka **navelany** hitombo betsaka teo amin' ny taniny. **Dia** ratsy toetra ny vahoakany, ka **nahatezitra** an' i Jehova lalandava, ary rehefa **tonga** amin' ny andro nanjakan' i Ahaza, dia **narindrina** ny Tempoly tany Jerosalema, **ka** natsahatra ny fivavahana, ary **maizina** ny tany. Ary ny tany Isiraely dia tahaka izany hiany, na ratsiratsy kokoa aza. Dia tamin' izany no nitsanganan' Isaia hananatra ny olona ny amin' ny otany sy ny fahoriana hanjo azy, izay tambin' ny nataony. **Koanefa** kely haja teo imasony izy **tamin' izay**, ka vitsy foana no nitandrina ny teniny; dia hoy izy: "Iza no nino ny teny nampitondraina anay? ary iza no nampisehoana ny sandrin' i Jehova?"

Dia noravana tamin' izay ny fanjakana avaratra, dia ny an' Isiraely, ka nentin-ko babo tany Asyria ny olona (B.C. 721). Fa ny any atsimo kosa, dia Joda, dia nahita fahazavana vetivety indray tamin' ny andro nanjakan' i Hezekia (B.C. 727—698), izay nandrava ny sampy ary nanamboatra ny Tempolin' Andriamanitra sy nanompo **Azy** tamin' ny fony rehetra. Dia narovan' Andriamanitra ny tany, ary ny firenena fahavalony

izay efa nampahory an' i Joda ela dia notapahin' Andriamanitra ny heriny. Ary Isaia dia be voninahitra tamin' izay, tian' andriana sy tiam-bahoaka, sady nohajain' ny mpanjaka hoatra ny rainy, ary ny saina rehetra nentiny dia narahina tsara.

Nisy boky roa koa nosoratan' i Isaia, fanampin' ny bokin' ny faminaniana izay ananantsika ambaraka ankehitriny. Izy no nanoratra ny tantaran' ny mpanjakan' ny Joda roa lahy, dia Ozia sy Hezekia; zahao 2 Tan. xxvi. 22; xxxii. 32. Ny amin' izay nahafatesany dia tsy azo lazaina loatra; nefa ataon' ny mpitantara Jiosy fa novonoin' i Manase izy, dia ilay nandimby an' i Hezekia, ka "ny ra marina dia nalatsak' i Manase be dia be mandra-panenony an' i Jerosalema rehetra." Ataon' ireny mpanoratra Jiosy ireny fa notsofan' i Manase vy Isaia (Heb. xi. 37) noho ny nilazan' Isaia fa ny tenany efa nahita an' i Jehova (ampitahao Isa. vi. 1 sy Eks. xxxiii. 20). Raha ny fifandimbasan' ny mpaminany manaraka ny taona nisehoany no heverina, Isaia dia nandimby an' i Jona sy Joela ary Amosa, fa indray nihira tamin' i Hosea sy Mika ary Nahoma kosa izy.—W.M.

**ISAIA, Ny Bokin'.** Isaia efa natao matetika hoe "Andrianan' ny mpaminany sy Evanjelistan' ny Testamenta Taloha," fa satria izy no nanoratra bebe kokoa noho ny mpaminany hafa rehetra, na iza na iza, ny amin' ny fahorian' i Kristy sy ny voninahitra ho azony sy ny halehibiazan' ny fanjakany ary ny fitahiana sy ny famonjena homeny ho an' izao tontolo izao. Ny bokiny dia mora zaraina ho fizarana roa lehibe, toy izao: (1) Teny fananarana sy faminaniana maro samy hafa izay nampilazain' Andriamanitra taminy, sady nambarany tamin' ny olona ary nosoratany koa, talohan' ny namonjen' Andriamanitra ny Joda nony tonga Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, sy ny miaramilany ka nanao fahirano an' i Jerosalema (toko i.—xxxix.) (2) Teny faminaniana ny amin' ny famonjena lehibe hataon' i Jesosy Kristy, ka nosoratan' Isaia tamin' ny andro fahanterany mba hahafaly sy hampahatoky ny olon' Andriamanitra mandra-pihavin' ny fahataperan' izao tontolo izao. "Ampionony, ampionony ny oloko, hoy ny Andriamanitrareo," no iandohan' ny fizarana faharoa, ka manoro ny zavatra iray lehibe halahatra ao anatiny (toko xl.—lxv.). Kanefa ao anatin' ilay fizarana voalohany aza dia misehoseho indraindray ny voninahitr' i Kristy sy ny fanjakany.

Sarotra anaovana analysisa ny bokin' Isaia, fa satria miharoharo ao sy mifandimby haingana ny filazana amin' izay zavatra akaiky sy lavitra, ary ny hita sy ny tsy hita, ny amin' ny Isiraely araka ny nofo, sy ny amin' ny tena Isiraelin' Andriamanitra. Ity boky ity dia hoatra ny andro iray miovaova lalandava hatramin' ny maraina ka hatramin' ny hariva. Indraindray dia be rahona ny tarehin' ny lanitra, dia mitambatambatra ny maizina ka manelatselatra sy misy kotrokorana mafy; fa nony vetivety dia indro, lasana indray ny maizina, ary mihamazava mamirapiratra ny masoandro, ary tony tsara ny andro. Koa tahaka izany, dia mifanolosolo sy mifanenjika lalandava ny mazava sy ny maizina, hatrany hatrany eran' ity boky rehetra ity. Izao teny manarakaraka izao anefa dia filazana tsotra ny amin' ny zavatra lehibe indrindra nosoratan' i Isaia:—

I.—Fananarana sy fahitana maro samy hafa nambarany talohan' ny tafika nentin' ny Asyriana tany Joda (i.—xxxix.).

(1) Teny fitarainana sy fiampangana ary filazana loza sy fitahiana koa nataony tamin' ny Joda sy ny Isiraely, mbamin' ny faminaniana sasany ny amin' ny handrosoan' ny filazantsara sy ny hihavian' ny Mesia ho amin' ny fitsarana (i.—xii.).

(2) Fanambarana ny amin' ny firenena fahavalon' ny fanjakan' i Kristy manodidina an' i Joda, dia ny fahotany sy ny tambin' izany (xiii.—xxiii.).

(3) Filazana malalaka sady mahafaly no mahatahotra ny amin' ny famonjena sy ny fitsarana ary famaliana izay ataon' i Jehova atỳ an-tany (xxiv.—xxviii.).

(4) Fanambarana ny amin' ny ota sy ny loza efa hanjo an' i Joda; ny fahasambaran' izay matoky an' i Jehova; ny fihavian' ny Asyriana handrava ny Isiraely sy hanaitra sy handrahona ny Joda sy Jerosalema; ary ny hamonjen' Andriamanitra an' i Ziona; ary fitsinjovana ny andron' ny Mesia sy ny fitsaharana mandrakizay ao amin' ny Jerosalema any an-danitra (xxix.—xxxv.).

(5) Tantaran' ny namonjen' Andriamanitra ny olony tany Jerosalema (xxxvi.—xxxix.).

II.—Faminaniana mahafaly ho an' izay rehetra miandry an' i Jehova-Jesosy (xl.—lxvi.).

(1) Ny hihavian' ny Mesia Mpamonjy; ny fahafoanana ny sampy sy ny herin' ny fahavalo (xl.—xlviii.).

(2) Ny handrosoan' ny fanjakany ao amin' ny Jentilisa; ny fahoriana hiaretan' ny Mpamonjy mbamin' ny famonjena tsara vokatry ny fahafatesany (xlix.—lvii.).

(3) Ny voninahitry ny fanjakany amin' ny andro farany (lviii.—lxvi.).

Ny amin' izay nanoratra ny boky atao hoe 'Bokin' Isaia mpaminany,' dia tsy tokony hisy fisalasalana akory eo amin' ny fiangonana Kristiana. Efa nisinisy hiany anefa ny olona sasany tato ho ato izay nihevitra ny fizarana faharoa ho nosoratan' olon-kafa, fa tsy Isaia, nefa tsy nisy nihevitra izany teo amin' ny Jiosy fahizay ka ambaraka izao aza. Ny fiangonana Kristiana rehetra efa nanao azy ho boky iray ka nosoratan' Isaia irery hiany. Ary

raha ny habetsahan' ny tenin' ity boky ity, izay nalain' i Jesosy Tompo sy ny Apostoly, no heverina, dia hita marina fa nekeny ho tenin' Andriamanitra nampilazainy tamin' ny vavan' Isaia izao boky rehetra izao.—W.M.

**ISAKA** (*Fihomehezana*): izy dia zanak' i Abrahama izay naterak' i Saraha; zato taona ny andron' i Abrahama tamin' ny nahaterahan' Isaka, ary tokony ho tao Beri-sheba no nitoeny tamin' izay (B.C. 2024). Zanaky ny fikasana Isaka, satria nolazain' Andriamanitra tamin' i Abrahama matetika ny nahaterahany, sady izy koa no nihavian' ny Tompo araka ny nofo, ka dia nampitahaina tamin' Isimaela izy (Rom. ix. 7, 10; Gal. iv. 28; Heb. xi. 18). Faly dia faly ny olona rehetra tao an-tobin' i Abrahama, raha teraka Isaka, afa-tsy i Hagara mianaka hiany, satria izany no nahafoana ny fikasany ny amin' ny handovan' Isimaela an' i Abrahama; ary noho ny fankahalan' Isimaela an' Isaka dia noroahin' i Abrahama izy mianaka. [HAGARA; ISIMAELA.]

Araka ny tenin' i Josefosy, dia tamin' ny fahadimy ambin' ny folo taona niainan' Isaka no nanateran' i Abrahama azy ho fanatitra ho an' Andriamanitra; koa efa lehibe sy zatovo ary saina hiany izy tamin' izay. Ary hitantsika fa Abrahama rainy tsy nahazo nanao na inona na inona taminy, raha tsy nanaiky Isaka; nefa tokony ho efa nanaiky hovonoina izy, raha hitany fa izany no sitrapon' Andriamanitra; koa raha midera an' i Abrahama isika noho ny finoany, aoka ho tsaroana koa fa nanam-pinoana koa Isaka, ka izany no netezany hovonoina. Ary raha izany zavatra izany no heverina, dia aza atao ohatra milaza an' Kristy Isaka, ka saiky azo ampitahaina ny nanateran' i Abrahama an' Isaka sy ny nanomezan' Andriamanitra an' i Jesosy. Abrahama irery hiany no olona izay nanatitra ny zanany hovonoina araka ny sitrapon' Andriamanitra, sady ohatra izy milaza ny hanateran' Andriamanitra (Ray lehibe lavitra noho Abrahama) ny Zanany, Izay malaza lavitra noho Isaka. Tamin' ny fahafito amby telo-polo taona niainan' Isaka dia maty Saraha; ary tamin' ny fahefa-polo taona niainany no nampakarany an-dRebeka ho vadiny, izay nalain' ny mpanompon' i Abrahama avy tany Harana; nefa efa nivady roa-polo taona izy mivady vao niteraka izy.

Tsy azo lazaina eto ny zavatra rehetra momba ny nahaterahan' i Esao sy Jakoba, nefa raha niteraka Rebeka (B.C. 1964), dia hita fa nisy zaza kambana tao an-kibony; ary Esao (*Voloina*) no teraka taloha, fa Jakoba (*Mpamingana*) no teraka taoriana. Tamin' ny fahafito amby dimam-polo taona niainan' Isaka no nahafatesan' i Abrahama, ary niaranandevina azy tao Makpela izy sy Isimaela (Gen. xxv. 8, 9). Ary tokony ho vetivety taorian' izany dia mosarena indray ny tany Kanana, ary notsarovan' Isaka ny nataon' i Abrahama rainy teo aloha, fa nankany Egypta izy, raha tonga ny mosary teo amin' ny tany, ary izy koa nikasa hidina tany Egypta; fa rehefa tonga tany Gerara izy, dia niseho taminy Andriamanitra ka nandrara azy tsy hankao (Gen. xxvi. 2). Fa nanao tahaka an-drainy koa izy tamin' ny zavatra hafahafa ka nilaza fa anabaviny hiany ny vadiny, satria natahotra ny tompon-tany tao izy. Koanefa noho ny fahalemen' Isaka, vetivety dia hitan' ny olona tany fa lainga izany teniny izany, ka antonona ho an' Isaka indrindra ny fananaran' i Abimeleka azy (Gen. xxvi. 9-11).

Tamin' ny nitoeran' Isaka tao Gerara dia nitombo indrindra ny fananany, fa raha izany no hitan' ny tompon-tany (Filistina), dia nialona azy izy ka nanenjika azy be hiany; ary matetika aza dia nalain' izy ireo an-keriny ny loharano nohadin' Isaka. Tany Beri-sheba Jehova niseho tamin' Isaka ka nitahy azy, dia nilaza fa ho tanteraka tokoa ny teny fampanantenana nomeny an' i Abrahama. Dia nanorina alitara tao izy, ka niantso ny anaran' i Jehova. Ary tsy mba ela, dia fantany fa tsy nety nahafoy azy akory Andriamanitra; fa ilay natahorany teo, dia Abimeleka, mpanjakan' ny Filistina, no tonga ta-hanao fanekena aminy. Fantatsika fa tsy nitovy ny fitiavan' Isaka sy Rebeka ny zanany, fa Esao no tiandrainy, fa reniny kosa tia an' i Jakoba; ary tamin' ny fahafito amby telo-polo amby zato taona niainan' Isaka dia "pahina ny ny masony," ary nataony fa efa ho faty izy,* koa niceritreritra ny hitso-drano an' i Esao lahimatoany izy. Fa noho ny fitaka nataon-dRebeka, Jakoba kosa no nahazo ny tso-drano kasa ho an' ny zokiny. Tokony ho diso Isaka tamin' izay nokasainy hatao, satria fantany hiany izay sitrapon' Andriamanitra ny amin' izay ho lehibe amin' izy mirahalahy. Ary rehefa fantany fa voafitaka izy, "dia tora-kovitra indrindra Isaka." Inona moa no nampangovitra azy? Ny fitaka nataon' i Jakoba va? Angamba; fa tsy izany hiany anefa tsy akory; fa tokony ho izao no nampangovitra azy indrindra, dia ny nahafantarany fa na dia efa nikely aina aza izy hanohitra ny sitrapon' Andriamanitra, dia tsy hainy hatao izany; ary raha fantany fa nisy ny tanan' Andriamanitra tamin' izay nataony, dia nampiany indray ny teniny, ka hoy izy hoe: "Eny, hotahina tokoa izy," dia Jakoba izany.

Ary tamin' ny telo-polo taona taorian' izany, dia tsy misy teny akory milaza ny toetr' Isaka, nefa tamin' ny faha-157 taona niai-

* **Diso hevitra izy ny amin' izany, fa naharitra telo amby efa-polo taona taorian' izany hiany izy. Isimaela rahalahiny dia maty tamin' ny faha-137 taona niainany (Gen. xxv. 17), ary angamba nataon' Isaka fa izy koa dia tsy hiboatra izany.**

nany dia tonga tao Hebrona Jakoba sy ny vady aman-janany rehetra (Gen. xxxv. 27). Fa tsy misy teny akory milaza ny nandraisan' Isaka azy. Angamba efa nihaosa izy tamin' izay ka tsy afaka hampiseho ny fifaliany, na dia tamin' ny andro tokony hanaovana izany indrindra aza. Ny andro nialany aina dia tamin' ny andro nitoeran' i Josefa tao an-trano-maizina, dia tamin' ny faha-180 taona niainany izany, ka niaranandevina azy tao amin' ny lavaka tao Makpela Esao sy Jakoba. Isaka, ilay malemy fanahy, no ilazan' ny maro azy hoe: 'Mora alahatra, be famindrampo,' fa nalaky namela heloka izy, sady tsy nitahiry fahatezerana, na namaly ratsy izay nanota taminy. Izy no toa nalemy fanahy indrindra tamin' ny Patriarka rehetra, fa tsy tia ady; ary na dia talohan' ny andron' i Kristy aza izany, dia toa tanteraka taminy ny tenin' i Kristy manao hoe: "Sambatra ny malemy fanahy; fa izy no handova ny tany."—H.E.C.

**ISAKARA** (*Tamby*): zanakalahin' i Jakoba patriarka fahasivy izy, ary zanaka fahadimin' i Lea vadiny; ny anton' ny nanomezan-dreniny azy io anarana io dia lazaina ao amin' ny Gen. xxx. 14-18; xlvi. 13. Izy no nahazoan' ny anankiray amin' ny firenena roa ambin' ny folon' ny Zanak' Isiraely ny anarany, fa tsy misy teny hafa milaza azy afa-tsy izao, fa nanan-janaka efa-dahy izy, izay loham-pirenena tamin' ny taranak' Isakara (Nom. xxvi. 23-25; 1 Tan. vii. 1).

Tamin' ny nalehany tany an-efitra, fony izy nankany Kanana, ny firenen' Isakara no nalahatra niaraka tamin' ny rahalahiny niray tam-po taminy, dia ny taranak' i Joda sy Zebolona, ary teo atsinanan' ny Tabernakely no nitobiany; ary izy firenena telo no nialoha ka nitari-dalana (Nom. ii. 5; x. 15). Isakara koa no isan' ny firenena enina izay nitsangana teo amin' ny tendrombohitra Gerizima, tamin' ny nilazana ny fitahiana sy ny fanozonana, rehefa tafapetraka tamin' ny Tany Masina ny Zanak' Isiraely (Deo. xxvii. 12). Nony voaisa tany Sinay ny Zanak' Isiraely, ny isan' ny lehilahy mahay miady tamin' ny taranak' Isakara dia 54,400; koa fahadimy tamin' ny firenena roa ambin' ny folo izy, raha ny isan' izy rehetra no heverina. Kanefa nitombo isa Isakara tamin' ny andro nalehany tany an-efitra, koa rehefa tonga tao an-tany lemak' i Moaba izy, ny isany dia 64,300 (Nom. i. 29; xxvi. 25); dia tonga fahatelo tamin' ny firenena roa ambin' ny folo izy. Ny anjara-tany nomena an' Isakara dia tao ampovoan' i Kanana, avaratry ny anjaran' ny Manase, ary atsimon' ny an' ny Zebolona; ary ny ony Jordana no faritaniny tao atsinanana (Jos. xix. 17-23). Isan' ny tany lonaka ka mahavokatra indrindra any Palestina ny anjaran' ny Isakara, fa ao amin' izany ny lohasahan' i Jezirela, na Esdraelona, izay alehan' ny ony Kisona; ary ao aminy ny tendrombohitra Tabara sy Gilboa; ary tao koa no nisy ny tanàna Megido, Tanaka, Sonema, Jezirela, Beti-sana, Endora, Afeka, sy Ibileama, izay samy voalazan' ny Test. Tal. Ny toetry ny tany honenan' ny taranak' Isakara angaha, mbamin' ny fombam-panahin' ny mponina ao, no nolazain' i Jakoba razany tamin' ny tso-drano talohan' ny nahafatesany; fa hoy izy:—

"Isakara dia boriky henjana,
Mandry eo anelanelan' ny vala;
Ary hitany fa tsara ny fialan-tsasatra,
Sady mahafinaritra ny tany;
Dia nanongilana ny sorony hitondra entana izy,
Ka tonga mpanompo mandoa hetra."

Koa ny heviny amin' izany angaha dia toy izao: fa rehefa ho hitan' ny taranak' Isakara fa nahazo anjara-tany mahavokatra indrindra any Palestina izy, dia ho tonga mpiasa tany mahay, fa tsy hiraharaha loatra amin' ny raharaham-panjakana, na hifidy ho miaramila izy. Nefa kosa angamba diso hevitra isika raha ataontsika fa Isakara tsy nanao ny anjara-fanompoany nony avy ny fahavalo: fa noderain' i Debora izy, satria nalaky niangona mba hiaro ny taniny, rehefa nantsoiny hiady amin' i Jabina (Mpits. 15). Ary tamin' ny andron' i Davida koa ny taranak' Isakara noderaina ho lehilahy nahalala ny amin' ny andro, dia nahafantatra izay tokony hataon' ny Isiraely (1 Tan. xii. 32); milaza fa olona nanan-tsaina izy ka hitany fa tonga ny fotoana hiantsoana an' i Davida hanjaka amin' ny Isiraely rehetra. Mifanaraka amin' izany koa ny teny ao amin' ny 1 Tan. vii. 1-5, milaza fa 36,000 no isan' ny miaramila mpiadiny.

Mpitsara anankiray hiany no mba nofidina avy tamin' ny Isakara, dia Tola, zanak' i Poa, izay nitsara an' Isiraely enina amby roa-polo taona ka nonina tao Samaria (Mpits. x. 1, 2). Ny mpanjakan' ny Isiraely anankiray koa, dia Basa, no avy tamin' ny taranak' Isakara; namono ny mpanjaka nialoha azy izy, ary toa lehilahy sahisahy sy lozabe sady mpanompo sampy (1 Mpan. xv. 27—xvi. 7).—J.S.

**ISY**: ao amin' ny Hos. ii. 16 no misy io teny io; ary ny heviny dia toy ny hoe "Vadiko." Io dia fitenin' ny Isiraely ho enti-manohitra ny hoe Baly, izay fitenin' ny Kananita. Sahala hiany anefa ny hevitr' izy roroa, fa ny anton' ny itenenana azy no samy hafa.—F.

**ISIBOSETA**: zanaka faralahin' i Saoly mpanjaka izy. Ny anarany tamin' ny voalohany dia Esbala (1 Tan. viii. 33; ix. 39), izany hoe, raha adika, 'Mpanompon' i Bala.' Raha maty tamin' ny ady teo Gilboa Saoly rainy sy ny zokiny roa lahy, dia nataon' i Abnera ho mpanjakan' ny Isiraely Isiboseta ary nanjaka roa taona izy teo Mahanaima, kanefa Abnera hiany no nanao ny raharaham-panjakana (2 Sam. ii. 10-12; iii. 6, 12);

ary rehefa maty Abnera, dia tsy nanan-kery intsony Isiboseta sy ny olon' Isiraely (2 Sam. iv. 1). Ary nasian' olona Berotita roa lahy am-pitaka Isiboseta ka maty, ary ny lohany dia nentiny tany amin' i Davida tao Hebrona mba hahafaly azy; kanefa kosa tezitra taminy Davida ka nampamono azy roa lahy ho faty, ary ny lohan' Isiboseta dia nampanateriny tao am-pasan' i Abnera tao Hebrona (2 Sam. iv. 2-12).—J.W.

**ISIMAELA** (*Andriamanitra mihaino*): izy dia zanak' i Abrahama tamin' i Hagara (Gen. xvi. 15, 16); efa voalaza hiany ny anton' ny nampankaran' i Abrahama an' i Hagara (zahao ABRAHAMA), ka tsy misy holazaina intsony izany; ary Isimaela no naterak' izany fanambadiana izany. Talohan' ny nahaterahany dia nirehareha kely Hagara ka saiky naneso an' i Saraha tompovaviny, ary noho izany, dia nampahory azy Saraha, ary izany no nandosirany tany an-efitra; fa tao no nihaonany tamin' ny anjelin' Andriamanitra izay nandidy azy hiverina ho any amin' ny tompony sy hanaraka izay ho fitondrany azy. Nolazain' ny anjely koa izay ho toetry ny zaza tao an-kibony: ho lahy izy, ary Isimaela ("Andriamanitra mihaino") no hataony anarany, satria efa nohenoin' Andriamanitra ny fitarainany. Ary izay ho toetry ny taranany koa dia voalazan' ny anjely, fa hoy izy: "Ary izy ho lehilahy toy ny boriki-dia; ny tanany hamely ny olona rehetra, ary ny tanan' ny olona rehetra kosa hamely azy, ary honina eo tandrifin' ny rahalahiny rehetra izy" (Gen. xvi. 7-13). Tao Mamre no nahaterahany, tokony ho tamin' ny B.C. 2038, ary tamin' ny faha-86 taona niainan' i Abrahama izany. Tamin' ny nanendren' Andriamanitra ny fora dia voafora koa Isimaela tamin' ny fahatelo ambin' ny folo taona niainany; ary tamin' izany no nilazan' Andriamanitra ny aminy fa ho tonga firenena lehibe izy (Gen. xvii. 9-27).

Tsy misy ahafantarantsika ny tantaran' Isimaela, raha tsy tamin' ny andro nanotazana an' Isaka, fa tokony ho dimy ambin' ny folo taona Isimaela tamin' izay. Ary tamin' izay dia nihomehy an' Isaka izy, anefa tsy fantatra marina ny fototr' izany, fa araka ny hevitry ny maro, fanesoana no nanaovany izany; toy ny milaza fa rehefa afaka kely, ka maty Abrahama rainy, Isimaela nikasa hamono an' Isaka mba hananany ny fananana rehetra. Fa nisy anankiray izay tezitra indrindra raha nahita izany, dia Saraha, sady tokony ho natahotra koa izy, sao ho tra-doza Isaka noho ny fankahalan' i Hagara sy Isimaela azy; koa amin' izany, dia nasainy handroaka azy mianaka Abrahama mba tsy hiara-monina aminy intsony. Fa tia ny zanany loatra Abrahama, ka mafy tamin' ny fony ny tenin' i Saraha; ary toa saiky tsy nety handroaka azy akory izy. Kanefa Andriamanitra dia nisebo taminy ka nilaza fa izay tian' i Saraha no tokony hataony. Ary voalaza koa fa Izy hiaro an' Isimaela zanany ary hanao azy ho firenena lehibe, satria zanak' i Abrahama. Ary ny tenin' ny vadiny, izay saiky holavin' i Abrahama, dia nekeny tsara, raha hitany fa izany no sitrapon' Andriamanitra. Dia nifoha maraina koa izy, ary nanome azy mianaka vatsy, ka nampandeha azy (Gen. xxi. 8-14). Dia nivoaka izy mianaka, ka dia nivezivezy tao an-efitr' i Beri-sheba; fa tsy hoatrinona dia lany ny vatsy nentiny, ary sahirana loatra izy. Kanefa aza misy manao an' i Abrahama ho nikasa hisaraka taminy mihitsy isika; fa angamba tsy izany loatra. Nomeny vatsy kely izy ho ampy azy ambara-pahatongany tao amin' ny fitoerana izay nasainy haleha; ary tokony ho isan' izay nahazo anjara-lova tamin' i Abrahama Isimaela, araka izay voalaza eo amin' ny Gen. xxv. 6. Ary fantatsika koa fa tsy lavitra an' i Abrahama akory no nitoeran' Isimaela, fa nony maty Abrahama, dia nandevina azy izy sy Isaka (Gen. xxv. 9). Nony niala tao an-tobin' i Abrahama izy mianaka, ary tokony ho efa diso lalana izy, dia nirenireny tao an-efitra ka tsy fantany akory izay halehany. Namoy fo efa izay tsy izy Hagara, ka dia nataony fa tsy maintsy ho faty ny zanany, kanefa tsy tiany ny hahita ny hialany aina (Gen. xxi. 15-19). Fa nisy anefa izay nitandrina azy, dia Izay nanome teny fampikasana an' i Abrahama, ary Izy no naniraka ny anjeliny mba hamonjy azy. Tao an-efitra be fasika, izay tsy misy rano loatra izy; ary matetika na dia misy rano aza, voasaron' ny fasika ka tsy hitan' ny mpandeha akory izy. Ary indraindray kosa dia totofan' ny tompon-tany ny vavan' ny loharano, mba tsy ho hitan' ny olon-kafa hosotroina, fandrao laniny. Ary tokony ho tao akaikin' ny anankiray amin' ireny no nipetrahan' izy mianaka, raha tonga ny anjelin' Andriamanitra ka nilaza taminy fa nisy loharano tao akaikiny. Vehivavy Egyptiana Hagara, koa tany Egypta no nanalany vady ho an' ny zanany, ka nitoetra tao an-efitr' i Parana, izay atsimon' i Kanana sy avaratry ny efitra Sinay, hono, izy (Gen. xvi. 1; xxi. 21).

Ny taranak' Isimaela dia voalaza eo amin' ny Gen. xxv. 12-18; roa ambin' ny folo ny zanakalahiny sy vavy iray; tonga andriana izy roa ambin' ny folo lahy ireo, ary samy nihaviam-pirenena avy izy rehetra. Ny zanakavaviny natao hoe Basemata (Gen. xxxvi. 3), na Mahalata (xxviii. 9), dia nampakarin' i Esao ho vadiny. Rehefa 137 taona no niainan' Isimaela, dia maty izy (Gen. xxv. 17, 18).

Ny amin' ny Isimaelita (na ny taranak' Isimaela), dia fantatsika fa nitoetra tany Arabia avaratra sy andrefana izy, ka nihavroharo tamin' ny zanak' i Ketora, ary indraindray aza atao hoe Midianita ny Isimaelita (Gen. xxxvii. 25, 28). Ao amin' ny Gen. xxv. 6 dia misy teny milaza ny

**"tany atsinanana,"** izay nitoeran' ny taranak' i Abrahama avy tamin' ny vady hafa Io tany atsinanana io dia tokony ho ny efitr' i Beri-sheba sy Parana, nefa nitatra niandlana niaratsimo izy raha nihamaro, ary ankehitriny atao hoe Arabo, na Talaotra, izy ireo. Tsy mbola nisy firenena nahazo nandresy azy; ary ankehitriny tsy mbola niova loatra ny toeny, fa mbola manapaka ny azy hiany izy, ary tsy mety hanao fanekena loatra amin' ny firenena hafa izy. Mahery mivarotra tokoa izy, ary maro ny tany izay alehany hivarotana, ny sasany aza dia efa tonga eto Madagaskaa. Ny anarana hoe Isimaelita dia hita intero ao amin' ny Soratra Masina: (1) Gen. xxxlvii. 25, 27, 28; xxxix. 1; (2) Mpits. viii. 24; (3) Sal. lxxxiii. 6; fa toa malalaka izany anarana izany ka enti-milaza izay mety ho taranak' i Abrahama, afa-tsy ny Jiosy hiany. Ny Arabo manana hevitra betsaka ny amin' Isimaela— manaiky ny tantara ao amin' ny Baiboly milaza azy izy, nefa izy no lazainy ho naterin' i Abrahama tao Moria, fa tsy Isaka akory; ary maro ny lovan-tsofina somary angano mihitsy milaza ny toetr' Isimaela fony izy mbola velona.—H.E.C.

**Isimaela:** Fanampin' ilay Isimaela malaza, zanak' i Abrahama sy Hagara, voalaza teo ambony teo, nisy dimy lahy hafa koa natao hoe Isimaela izay voalazan' ny Test. Tal.; zahao 1 Tant. viii. 38; 2 Tant. xix. 11; xxiii. 1; Ezr. x. 22. Ny amin' ny efa-dahy tsy misy loatra holazaina; fa ilay Isimaela izay voatantara ao amin' ny Jer. xil. 7—xli. 15 sy 2 Mpan. xxv. 23-25 dia malaza ratsy noho ny halozany sy ny hafetseny. Avy tamin' ny taranaky ny mpanjakan' ny Joda izy, ary nony lasan' ny Kaldeana Jerosalema, ka nisy mpanapaka (Gedalia) napetraky ny mpanjakan' i Babylona tany Jodia, dia tonga Isimaela ka namono an' i Gedalia sy ny mpanompony. Ary olona maro hafa koa no novonoiny talohan' ny nandosirany ho any amin' ny tanin' ny Amorita.—J.S.

**ISIMAELITA:** zahao ISIMAELA.

**ISIRAELITA:** zahao ISIRAELY.

**ISIRAELY.** 1. Anarana nomen' i Jehova an' i Jakoba tamin' ny nifanatrehany taminy tany Peniela izany, ary ny heviny dia *Mpitolona amin' Andriamanitra* (Gen. xxxii. 28: Hos. xiii. 4). Rehefa niverina avy tany Padan-arama Jakoba, dia niomana hihaona tamin' i Esao rahalahiny izy, ka dia nampitainy ny ony Jaboka avokoa ny vady amanjanany, etc., fa izy irery no nijanona teny am-pita, ka nivavaka fatratra dia fatratra izy mba hiarovan' Andriamanitra sy hitahiany azy. Nandritra ny alina dia nivavaka mafy izy; ary tamin' ny alina dia nisehо taminy ny "Anankiray," Izay niendrik' olona, kanefa tsy fantatr' i Jakoba, kanitolona taminy izy ambara-pahamarain' ny andro.

Rehefa hitan' i Jakoba fa tsy naharesy azy izy, dia notendren' "ilay Anankiray" ny foto-peny, ka dia nivika. Ary fantatr' i Jakoba tamin' izay fa anjelin' i Jehova izany, ary tamin' ny tsi-fahalalana no nitolomany tamin' Andriamanitra. Nahazo izay nangatahiny Jakoba; ary mba ho famantarana ny herin' ny fivavahana sy ho fahatsiarovana izany alina izany, dia novana ny anaran' i Jakoba, ka hatramin' izay izy dia natao hoe Isiraely, "fa nahery tamin' Andriamanitra toy ny andriana izy." Tsy azo ekena ho nofy na angano izany, fa tena tantara tokoa, fa inoantsika fa niseho tamin' ny mpanompony tamin' ny endrik' olona Andriamanitra taloha. Ary ny anton' izany tantara izany dia ny mba hampianatra an' i Jakoba sy isika koa tsy hiankina amin' ny hery na ny fahaizan' olona, fa mba hanaiky sy hiankina amin' Andriamanitra, ary hivavaka aminy mandrakariva.

2. **Isiraely,** na **Isiraelita,** na **Zanak' Isiraely,** dia anaran' ny taranak' i Jakoba koa (Gen. xlviii. 20; Eks. v. 2; Nom. xxi. 1; Jos. iv. 22; Rom. ix. 6; etc.). Isiraely dia natao ho anaran' ny firenena koa.

3. Izany koa no anaran' ny firenena folo izay nisaraka tamin' ny Joda ka nanao ny "Fanjakan' ny Isiraely" (2 Sam. ii. 9; 1 Mpan. xii. 16).

4. Ary tao aorian' ny Fahababoana, izany indray dia anaran' ny Jiosy rehetra izay tafatoetra indray tany Palestina (Ezra ii. 70; x. 5; Neh. xii. 47). Ary mandraka ankehitriny dia tian' ny Jiosy raha antsoina amin' izany anarana izany izy.

5. Anaram-panajana ny mpivavaka, izay olon' Andriamanitra marina koa izany (Sal. lxxiii. 1; Isa. xlix. 3; Jao. i. 48; Gal. vi. 16; Rom. xi. 26).—C.J.

**ISIRAELY, Fanjakan' ny.** Ny nisarahan' ny firenena Hebreo ho fanjakana roa dia vokatry ny herin' ny firenen' i Efraima sy ny nialonany ny firenen' i Joda; fa hatramin' ny andro nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny Tany Masina dia niseho ny tsy fifanarahan' izy roa tonta. Hatramin' ny voalohany ny firenen' i Joda dia nanapa-tena ka tsy niankina tamin' ny namany akory, fa niseho ho loha sy mpitarika ny sasany, araka izay naminanian' i Jakoba razany milaza azy (Gen. xlix. 10). Fa ny nitoeran' ny Efraima kosa teo ampovoan' i Palestina, sy ny tany malalaka sy mahavokatra azony ho anjarafonenany, mbamin' ny lazan' i Josoa (izay avy tamin' ny firenen' i Efraima hiany), no nanandratra ny Efraima koa ho toa lohan' ny rahalahiny. Ary ny nitoeran' ny fiaran' i Jehova ela dia ela tany Silo koa toa nanendry ny firenen' i Efraima ho lehibe sy malaza indrindra amin' ny firenena roa ambin' ny folo. Ny nireharehany dia hita marimarina amin' ny teny nolazainy tamin' i Gideona sy Jefta Mpitsara (Mpits. viii. 1; xii. 1); koanefa ny Efraima mbamin' ny firenena tao avaratra nanaiky tsara an' i Saoly

ary Davida sy ny zanany hatramin' ny taona faramparan' ny nanjakan' i Solomona. Fa ny entana mavesatra sy ny fanompoana mafy nentin' ny firenena tamin' ny nanjakan' i Solomona dia namelona indray ny fialonan' ny Efraima; ary nony nanjaka Rehoboama zanany, ny hadalany nampiodina mihitsy ny firenena folo teo avaratra, ary izy ireo nifidy an' i Jeroboama, mpanompon' i Solomona, ho mpanjakany; koa hatramin' izany andro izany ka hatramin' ny fahababoana ny tany Kanana dia tafasaraka ho roa, dia ny fanjakan' ny *Joda* tao atsimo, ary ny fanjakan' ny *Isiraely* tao avaratr' i Palestina (1 Mpan. xii. 1-19).

Koanefa kosa tokony hotsaroana fa avy tamin' i Jehova indrindra izany fisarahan' ny firenena Hebreo ho tonga fanjakana roa izany, ary nolazainy rahateo tamin' i Solomona fa tanteraka izany noho ny heloka nataony tamin' ny nanompoany sampy sy ny nivilian' ny fony tamin' Andriamanitra; fa hoy Izy: "Satria efa tonga ao am-ponao izao, ka tsy notandremanao ny fanekeko sy ny didiko izay nandidiako anao, dia hendahako ho afaka aminao tokoa ny fanjakana, ka homeko ny mpanomponao. Nefa tsy hendahako avokoa ny fanjakana rehetra, fa mba homeko firenena iray hiany ny zanakao noho ny amin' i Davida mpanompoko sy Jerosalema izay nofidiko" (1 Mpan. xi. 11, 13). Ary mba toy izany koa ny tenin' i Jehova nentin' i Ahija mpaminany tamin' i Jeroboama sy ny famantarana nomeny azy, fa ho azy ny hanjaka amin' ny firenena folo; sady nomen' i Ahija toky izy fa haharitra ela ny fanjakana ao amin' ny taranany, raha hanaraka tsara ny didin' i Jehova izy (vakio 1 Mpan. xi. 29-39). Ary satria avy tamin' i Jehova izany, Izy nandidy an-dRehoboama tsy hiady amin' i Jeroboama, nony niodina taminy ny firenena folo any avaratra (1 Mpan. xii. 21-24).

Koa hatramin' izany andro izany ny androatokon' ny tany Palestina sy ny olona (na mihoatra noho izany aza) dia lasan' i Jeroboama sy ny nandimby azy; fa ny Tanàna Masina sy ny fombam-pivavahana tao mbamin' ny laza azon' ny taranak' i Davida, izay "lehilahy araka ny fon' Andriamanitra," dia mbola tanan' ny mpanjakan' ny Joda hiany. Ary satria tsy tian' ny mpanjakan' ny Isiraely raha miakatra ho any Jerosalema ny vahoakany hivavaka ao amin' ny renivohitry ny fanjakana hafa, dia nanao sampy, sarin' ombilahy kely, hivavahan' ny olony izy, ka napetrany tary avaratra, any Dana, ary tany atsimo, any Betela, ireo (1 Mpan. xii. 26-33). (Azo lazaina anefa fa tsy mba fanompoan-tsampy mihitsy izany, fa nokasaina ho fanompoana an' Jehova, saingy nisy sarim-biby niondrehany; dia tahaka izay nataon' ny razany nony naharitra ela tao an-tendrombohitra Mosesy; zahao Eks. xxxii. 1-6; kanefa heloka tokoa izany.) Ary izany no niantombohan' ny haratsian' ny fanjakan' ny Isiraely, ary fanampin' izany indray tato aoriana, ny olona tsara fanahy maro nifindra nianatsimo; ny Levita sy ny mpisorona noroahina tamin' ny anjara-taniny; ny fotoana masina tsy mba notandremany; ny fanompoan-tsampy toraka izay nataon' ny firenena manodidina azy no narahiny; ary nihavana sy nikambana tamin' ny firenena izay tsy nahalala an' i Jehova izy, ka tonga nitovy fomba sy fanao taminy. Ary ny mpanjakan' ny Isiraely rehetra—sivy ambin' ny folo no isany—saiky tsy misy izay tsy nolazaina hoe, "nanao ratsy teo imason' i Jehova izy," ary ny amin' ny maro, dia lazain' ny teny fa nanaraka ny dian' i Jeroboama, "izay nampanota ny Isiraely" izy. Ny mpanjakan' ny Isiraely sasany, tahaka an' i Ahaba, dia nampiditra ny fanompoana an' i Bala sampy; ary ny mpanjaka maro koa novonoin' ny mpanompony, izay nahazo ny fanjakana ka nandimby azy. Ny firenena folo izay nomen' Andriamanitra an' i Jeroboama dia Josefa (=Efraima sy Manase), Isakara, Zebolona, Asera, Nafitaly, Benjamina, Dana, Simeona, Gada, sy Robena; ary ny firenen' i Levy no tsy natao isany, satria nihahaka eran' ny tany Palestina izy. Koa ny firenena iray hiany, dia Joda, no navelan' Andrimanitra mbola hanjakan' ny taranak' i Davida; nefa kosa ny ankamaroan' ny firenen' i Benjamina, ary angamba ny firenen' i Simeona sy Dana avokoa, mbola niandany tamin-dRehoboama hiany, dia nikambana tamin' ny fanjakan' ny Joda; ary ny Levita rehetra koa dia nanaiky ny mpanjakan' ny Joda.

Ny tanàna nofidin' i Jeroboama ho renivohitry ny fanjakany dia Sekema; fa taorian' izany indray tao Tirza no nanaovany lapa; ary Tirza no naharitra ho renivohitra mandrapanorin' i Omry mpanjaka an' i Samaria. Ary Samaria hiany no renivohitra hatramin' ny nandravan' ny Asyriana ny fanjakan' ny Isiraely. Ny amin' ny mpanjakan' ny Isiraely rehetra sy ny toetry ny fanjakana tamin' ny nanapahany azy, dia zahao ny tantarany tsirairay araka ny anarany avy. Naharitra 254 taona ny fanjakan' ny Isiraely (B.C. 975—721), dia tokony ho androatokon' ny hahelan' ny naharetan' ny fanjakan' ny Joda izany. Raha lazaina amin' ny teny fohifohy hiany ny tantaran' ny fanjakana, dia azo zaraina ho efatra ny taona naharetany: (*a*) B.C. 975—929. Hatramin' ny nanjakan' i Jeroboama ka hatramin' ny nanjakan' i Basa, ny fanjakana dia nandroso tamin' ny hery, fa nony nitombo kosa ny fanjakan' i Damaskosy, dia nihena ny an' ny Isiraely, ka resin' ny mpanjakan' i Syria izy. (*b*) B.C. 929—884. Tamin' ireo dimy amby efa-polo taona ireo no nanjakan' i Omry sy ny taranany. Ahaba nisakaiza tamin' ny mpanjakan' ny Joda, fa ny nanompoany an' i Bala no nitondra ny fahatezeran' i Jehova

sady nandringana azy sy ny taranany. Tanatin' ireo taona ireo koa dia nitombo be ny herin' ny mpaminany, indrindra fa ny an' i Elija sy Elisa. (*d*) B.C. 884—773. Tamin' ny nanjakan' i Jeho sy ny taranany, Isiraely noresen' ny mpanjakan' i Damaskosy, ka lasan' i Syria ny tany sasany tao avaratr' i Palestina, ary Jehoahaza no nampandoaviny hetra; fa taorian' izany indray nihena ny herin' i Syria, ary Amazia, mpanjakan' ny Joda, no noresen' i Joasy, mpanjakan' ny Isiraely. Ary tamin' ny nanjakan' i Jeroboama II. dia lehibe tokoa ny herin' ny Isiraely, fa izy nahazo an' i Damaskosy ka nanjaka hatrany Hamata ka hatramin' ny Ranomasina Maty. (*e*) B.C. 773—721. Nalaky nihena indray anefa ny voninahitry ny fanjakan' ny Isiraely, rehefa niamboho Jeroboama II. Maromaro ny mpanjaka izay nanjaka taona vitsy hiany, ka dia novonoin' ny mpanompony izy; ary tamin' ny nanjakan' i Menahema no niseho voalohany ny miaramilan' i Asyria, izay nandroso tamin' izay ho fanjakana mahery, Tsy nahatohitra azy Menahema, ka dia nandoa vola be hahazoany fiadanana izy. Ary tamin' ny nanjakan' i Peka dia niseho indray ny Asyriana nentin' i Tiglata-pilesera, ary dia lasany ny tanin' ny firenena telo tao an-dafin' i Jordana sy ny tany sasany tao avaratra. Ary tamin' ny nanjakan' i Hosea, izay nandimby azy, dia tonga indray ny Asyriana nentin' i Salmanesera mpanjakany, izay nanao fahirano an' i Samaria ka nahazo azy rehefa afaka telo taona. Dia nentin-ko babo Hosea sy ny vahoakany, ary rava sy tapitra tamin' izay ny fanjakan' ny Isiraely.

Ny anton' ny nandaozan' Andriamanitra ny olony ho resin' ny fahavalony dia voalaza marimarina ao amin' ny 2 Mpan. xvii. 7, 23, toy izao:

"Ary ny nahatongavan' izany dia noho ny nanotan' ny Zanak' Isiraely tamin' i Jehova Andriamaniny, Izay nitondra azy nivoaka avy tany amin' ny tany Egypta ho afaka amin' ny tanan' i Farao, mpanjakan' i Egypta, fa natahotra izay andriamani-kafa izy ka nandeha araka ny fanaon' ny Jentilisa izay noroahin' i Jehova tsy ho eo anoloan' ny Zanak' Isiraely. Ary ny Zanak' Isiraely nandeha tamin' ny fahotana rehetra nataon' i Jeroboama, fa tsy niala tamin' izany izy mandra-panaisotr' i Jehova ny Isiraely tsy ho eo anatrehany, araka izay nampilazainy ny mpaminany mpanompony rehetra. Ka dia lasan-ko babo niala tamin' ny taniny ho any Asyria ny Isiraely, ka mbola any mandraka androany."

Koa araka ny teny teo, ny olona vitsy hiany tamin' ny fanjakan' ny Isiraely no niverina niaraka tamin' ny rahalahiny avy tamin' ny Joda, rehefa afaka ny nahababoany tany Babylona; fa ny ankabiazany mbola nitoetra tao amin' ny tanàna sy ny tanin' i Asyria; ary ao no fonenan' ny taranany mandraka ankehitriny.

Izao filaharana ambany izao no ahitana ny fifandimbasan' ny mpanjakan' ny Isiraely sy ny taona nanjakany avy.—J.S.

| B. C. | *Mpanjakan' ny Isiraely.* | B. C. | *Mpanjakan' ny Isiraely.* |
|---|---|---|---|
| 975 | Jeroboama I. | 825 | Jeroboama II. |
| 954 | Nadaba | 773 | Zakaria |
| 953 | Basa | 772 | Saloma (volana iray) |
| 930 | Ela | 772 | Menahema |
| 929 | Zimry | 761 | Pekahia |
| 929 | Omry | 759 | Peka |
| 918 | Ahaba | 730 | Hosea |
| 897 | Ahazia | 721 | Ny nahababoana ny Firenena Folo. |
| 896 | Jehorama | | |
| 884 | Jeho | | |
| 856 | Joahaza | | |
| 838 | Joasy | | |

**ISKA**: zanakavavin' i Harama, rahalahin' i Abrahama, izy, sady rahavavin' i Milka sy anabavin' i Lota (Gen. xi. 29). Araka ny nentin-drazan' ny Jiosy, izy sy Saraha dia vehivavy iray hiany, kanefa angamba tsy marina izany heviny izany; zahao SARAHA. —J.S.

**ISKARIOTA**: zahao JODASY ISKARIOTA.

**ITALIA** no anaran' ny tany anankiray ao Eoropa Atsimo, dia ilay mandroso amin' ny Ranomasina Mediteraneana; ny farany avaratra dia ny Tendrombohitra Alpa, ary ny any atsimo dia ny Straita any Mesina (Asa xviii. 2; xxvii. 1; Heb. xiii. 24).—J.W.

**ITAMARA**: dia zanakalahin' i Arona faralahy izy (Eks. vi. 23). Raha maty Nadaba sy Abiho noho ny ratsy nataony tamin' izy "nanatitra afo tsy izy teo anatrehan' i Jehova" (Lev. x. 1), Eleazara sy Itamara no notendrena handimby azy amin' ny fisoronana (Eks. xxviii. 1, 40, 43; Nom. iii. 3, 4; 1 Tan. xxiv. 2). Raha nalahatra izay anjara raharahan' ny mpisorona rehetra tamin' ny nitondrana ny Tabernakely tany an-efitra sy ny hataony raha tafajanona izy, dia Itamara no natao mpitandrina ny raharahan' ny zanak' i Gersona sy ny zanak' i Merary (Eks. xxxviii. 21; Nom. iv. 21-33). Ny mpisoronabe no nofidina tamin' ny zanak' i Eleazara mandrakariva, fa tamin' i Ely dia izy no nofidina ho mpisoronabe, na dia zanak' Itamara aza, fa ny anton' ny nifidianana azy dia tsy voalaza.—S.C.

**ITAHY**. Roa ny lehilahy voalazan' ny Bokin' i Samoela izay natao hoe Itahy (Itay), dia izao:—(1) **Itahy Gatita**, izany sahala amin' ny hoe 'avy any Gata.' Izy dia Filistina anankiray izay isan' ny mpifehy miaramila nanaraka an' i Davida. Tsy misy teny milaza azy afa-tsy amin' ny tantara milaza ny fiodinan' i Absaloma tamin-drainy. Tamin' ilay maraina nandosiran' i Davida niala tany Jerosalema iny no nisehoany. Rehefa nandeha nialoha ny olona maro, dia

tonga ny mpiady mahery 600, izay efa nanaraka an' i Davida tamin' ny fenirenireny tany an-efitr' i Joda, ary efa niaraka taminy tany Gata (2 Sam. xv. 18; ampitahao 1 Sam. xxiii. 13; xxvii. 2; xxx. 9, 10). Isan' ireo sady toa mpitarika azy dia Itahy Gatita (xv. 19). Hitan' i Davida izy ary nifonany mba tsy hanaraka azy sao hahita loza, fa nasainy hiverina "hiaraka amin' ny rahalahiny" ary hitoetra amin' ny mpanjaka, dia Absaloma (xv. 19, 20). Fa tsy mba nety nanao izany Itahy; mpanompon' ny mpanjaka izy, ary na mankaiza na mankaiza no alehan' ny tompony, dia mba any koa no alehany. Dia navelan' i Davida handroso hiany izy. Raha nalahatr' i Davida tao Mahanaima ny miaramilany, dia tao koa Itahy; nozaraina ho telo toko ny miaramilany rehetra, ary Itahy no natao ho mpitarika ny toko iray (2 Sam. xviii. 2, 5, 12).

(2) **Itahy, zanak' i Ribay**, avy tany Gibea tamin' ny firenen' i Benjamina; izy dia isan' ny telo-polo lahy nalaza tamin' ny miaramila mpiambina an' i Davida (2 Sam. xxiii. 29). —S.C.

**ITORIA**: dia fizaran-tany kely avaratra andrefana any Palestina, tao akaikin' ny Tendrombohitra Hermona. Tsy misy teny milaza azy ao amin' ny Soratra Masina, afatsy ny ao amin' ny Lio. iii. 1. Ny anaran' i Jetora, zanak' Isimaela, no nalaina ho anaran' ny fizaran-tany izay nataony ho fonenana (Gen. xxv. 15), dia toy ny amin' ny rahalahiny hiany. Nisy nanafika an' Itoria sy ny tany manodidina azy ka nandresy azy rehetra, dia Zenodorosy; fa tamin' ny taona B.C. 20, na taoriana kely, na talohany kely, dia resin' ny Romana indray ilay Zenodorosy iny, ary ny tany lasany taloha dia nomen' ny Romana ho an' i Heroda Lehibe, ary izy indray kosa nanome azy ho an' i Filipo zanany (Lio. iii. 1). Tao akaikin' ny tany natao hoe Trakonitisy izy, ary ny Tendrombohitra Libanona no tao avarany, Tiberiasy no tao andrefany, ary Damaskosy no tao atsinanany. Amin' izany fitoerana izany indrindra misy fizarantany ankehitriny izay atao hoe *Jedur*, ary izany dia teny Arabo mitovy hevitra amin' ny hoe Jetora.—S.C.

**IVA.** Ity dia anaran' ny tanàna anankiray tany Kaldea, ary indroa hiany izy no voalaza ao amin' ny Soratra Masina (2 Mpan. xviii. 34; xix. 13; ampitahao amin' ny Isa. xxxvii. 13); ary miaraka amin' i Hena sy Sefarvaima no ilazana azy ao. Ao amin' ny teny anankiray kosa dia voalaza miaraka amin' i Babylona sy Kota izy (2 Mpan. xvii. 24). Ao Babylona dia misy tanàna atao hoe *Hit* ankehitriny, ka angamba ity atao hoe Iva ity hiany no izy. Io tanàna io dia tao amoron' ny Eofrata tanelanelan' i *Sippara* (Sefarvaima) sy *Anah* (Hena), ary izy telo ireo toa nikamban-kevitra fatratra taloha kelin' ny andron' i Sankeriba (2 Mpan. xix. 13). Angamba io Iva io dia ilay Ahava lazain' i Ezra (viii. 15).—F.

**IVORY** (Heb. *shen*). Ao amin' ny Soratra Masina tsy mba misy teny milaza ny elefanta tsy akory, nefa ny teny Hebreo hoe *shen* dia milaza "nifim-biby" avy amin' ny biby na inona na inona, ary indrindra fa ny vangin' ny elefanta, izay atao hoe koa 'ivory.' Toa isan' ny varotra nalaza tamin' ny Asyriana ny ivory. Raha naharesy an' India izy, dia nahâzo ivory betsaka tany, ary ny mpahay taozavatra tao aminy, hono, dia nivarotra ivory voavoatra tsara tao amin' ny mponina tao Tyro. Ireo ivory ireo dia lazaina ho avy tamin' ny nosy Kitima (Eze. xxvii. 6).



*Elefanta (ny vanginy no ahazoana Ivory).*

"Fanaka ivory" no isan' ny varotra tany Babylona voalaza ao amin' ny Apok. xviii. 12. Ny mpanao taozavatra mahay avy tany amin' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, no nanao ny sezam-panjakan' i Solomona, izay natao tamin' ny ivory, sady nanao azy ankosotra volamena (1 Mpan. x. 18; 2 Tan. ix. 17). Ny ivory nataony tamin' izany dia avy tany Dedana (Isa. xxi. 13; Eze. xxvii. 15), ary angamba niaraka nalaina tamin' ny rajako sy ny vorombola avy tany amin' ny tany hafa izy, ka nentin' ny sambon' i Tarsisy (1 Mpan. x. 22). Efa hatramin' ny taloha ela ny ivory no fanaon' ny Egyptiana hatao ravaky ny tranony. Ny ankabiazan' ny ivory azon' ny Egyptiana dia avy tany Etiopia. Araka ny tenin' ny olon-kendry sasany, dia be loatra ny ivory tany Etiopia, ka nataon' ny olona tolam-baravarana izy, ary nataony valan' omby aza. Tany Grisia taloha matetika dia fanao haingon-javatra ny ivory. Ahaba dia voalaza ho nanana trano ivory, ary angamba izany trano izany noravahana ivory ny rindrina na ny varavarana na ny valin-drihana, tahaka ny hoe 'Trano vola' atỳ amintsika (1 Mpan. xxii. 39). Ny mpanan-karena sasany teo amin' ny

**Jiosy dia nanao farafara noravahana na** nopetahana ivory (Amo. vi. 4). Ny Egyptiana koa dia mba nanao toy izany. Ivory koa no nataon' ny mponina tao Tyro fitoeram-pivoy (Eze. xxvii. 6). Ao amin' ny Ton. K. vii. 5 misy teny milaza "tilikambo ivory," nefa asa na dia nisy toy izany tokoa, na dia oha-teny, na anarana fotsiny hiany.—F.

## J

**JABALA:** isan' ny taranak' i Kaina izy, ary zanakalahin' i Lameka sy Ada, sady voalaza ao amin' ny Gen. iv. 20 ho "rain' ny mpitoetra an-day, miandry omby amana ondry." Koa hitantsika amin' izany fa Jabala no voalohany amin' izay zatra ny mifindrafindra toerana, izay fanao mbola arahin' ny Arabo sy ny firenena Tartara any Asia ankehitriny. Ela talohan' izany andro izany dia niandry ondry Abela, fa Jabala kosa no voalohany nanao lay (tokony ho natao tamin' ny hoditry ny biby nompiany angamba), izay nahaizan' ny mpiandry omby amana ondry hifindrafindra, nony nitarika ny bibiny hitady hanina izy.—J.S.

**JABESI-GILEADA,** dia tanàna natao hoe Jabesy tany Gileada, ilay tany ao atsinanan' i Jordana. Lazaina voalohany ny tanàna ao amin' ny tantara milaza ny heloka nataon' ny firenen' i Benjamina sy ny nampijalian' ny Zanak' Isiraely rahalahiny izany; fa ny mponina tao Jabesi-gileada tsy mba niaraka tamin' ny firenena iraika ambin' ny folo hiady amin' ny firenen' i Benjamina. Koa amin' izany, dia novelezina ny tanàna, ary ny mponina rehetra, afa-tsy ny zatovovavy 400 izay tsy nahalala lahy, dia natao lany ringana avokoa (Mpits. xxi. 8-15). Kanefa toa naorina indray ny tanàna, ka tamin' ny andro vao nanjakan' i Saoly, dia tokony ho telon-jato taona manaraka izany, Jabesi-gileada no nataon' i Nahasy Amonita fahirano. Koa poritra loatra ny mponina tao, ka dia naniraka olona hilaza amin' i Saoly mpanjaka izay fahoriana nanjo azy. Dia nitomban-dahy tokoa Saoly ka niantso ny vahoaka rehetra hanaraka azy, ary namely ny Amonita izy, dia lasa niely ny fahavalo, "ka tsy nisy olona tafaraka, na dia hatramin' ny roa aza" (1 Sam. xi. 1-11). Ary efa-polo taona manaraka izany indray, rehefa maty Saoly tany an-tafika, ka nohomboan' ny Filistina ny fatiny sy ny fatin' ny zanany telo lahy tamin' ny mandan' i Beti-sana, dia notsarovan' ny mponina tany Jabesi-gileada ny soa nataon' i Saoly taminy, dia lasa ny lehilahy mahery rehetra ary nanaisotra ny faty tamin' ny manda ka nandoro azy tamimpanajana, ary nifady hanina sy nisaona ny mpanjakany izy (1 Sam. xxxi. 11, 12). Ary izany fahasahiany sy fanajana nasehon' ny mponina tany Jabesi-gileada izany dia nodorain' i Davida ka nisaorany azy; ary rehefa ela, ny taolan' i Saoly sy ny zanany no nesorin' i Davida tany Jabesi-gileada, ary naleviny tao am-pasan-drazan' i Saoly (2 Sam. ii. 5, 6; xxi. 12-14). Tsy fantatra marina izay niorenan' ny tanàna, nefa misy lohasaha ao atsinanan' i Jordana izay atao hoe *Yabes*, ary tsy lavitr' izany angaha no niorenany, dia amin' ny lalambe avy any Pella, mankany Gerasa.—J.S.

**JABEZA:** dia tanàna anankiray tany Joda izay nonenan' ny mpianakavin' ny mpanoratra (1 Tan. ii. 55).

**JABEZA:** isan' ny taranak' i Kòza, sady lohan' ny fianakaviana anankiray amin' ny Joda izy (1 Tan. iv. 9). Nalaza noho ny rahalahiny izy, ary nataon-dreniny hoe Jabeza (izany hoe 'mampahory') no anarany, satria teraka tamin' ny fahoriana be izy. Voalaza ao amin' ny 1 Tan. iv. 10 ny fivavahana tsara nataon' i Jabeza.—C.J.

**JABINA.** Misy mpanjaka roa lahy voalazan' ny Soratra Masina izay nanana izany anarana izany, dia izao:—(1) Ilay mpanjakan' i Hazora izay nitarika ny firenena maro tany avaratra any Kanana mba hamely ny Isiraely tamin' ny andron' i Josoa (Jos. xi. 1-13). Notampohin' i Josoa tao amin' ny rano Meroma izy (and. 7), ary resy teo alohan' ny Zanak' Isiraely izy. Tamin' ny tafika taorian' izany dia namely an' i Jabina indray Josoa ary nandoro ny tanànany (Jos. xi. 1-14). (2) Mpanjakan' i Hazora hafa koa, ary ny mpifehy ny miaramilany dia Sisera, ilay noresen' i Baraka (Mpits. iv. 3, 13).—S.C.

**JABOKA:** dia renirano kely ao atsinanan' i Jordana izany. Ny lohasaha andehanany dia manapaka ny tendrombohitr' i Gileada (ampitahao Jos. xii. 2, 5), ary izy dia miray amin' i Jordana, sahabo ho manasaka ny anelanelan' i Tiberiasy sy ny Ranomasina Maty. Taloha ela dia izy indrindra no namaritra ny tanin' ny Zanak' i Amona (Nom. xxi. 24; Deo. ii. 37; iii. 16). Tao atsimony no nihaonan' i Jakoba sy Esao mirahalahy (Gen. xxxii. 22); ary taorian' izany dia izy no fari-tanin' i Sihona sy Oga (Jos. xii. 2, 5). Ny anarany ankehitriny dia atao hoe *Wady Zurka.*—S.C.

**JADOA:** mpisoronabe tamin' ny andron' i Nehemia mpanapaka izy, sady zanak' i Jonatana mpisoronabe (Neh. xii. 11, 22). Izy no mpisoronabe farany indrindra voalazan' ny Test. Tal., ary nanao ny raharahan' ny fisoronana tamin' ny nanjakan' i Dariosa Persiana sy Aleksandro Lehibe, izay nandrava ny fanjakana Persiana.—J.S.

**JAELA:** vadin' i Hebera Kenita izy. Ny Kenita dia niray firenena tamin' ny vadin' i Mosesy, ary Hebera dia avy tamin' ny zanak' i Hobaba, rafozan' i Mosesy (Mpits. iv. 11). Nefa nisaraka tamin' ny Kenita namany Hebera, ary nanorina ny lainy tamin' ny tany lemak' i Zanaima, izay tanilan' i Kadesi-naftaly. Ary tamin' ny ady nataon' i Debora sy Baraka (zahao BARAKA SY DEBORA)

tamin' i Jabina, mpanjakan' i Hazora, Hebera dia niandany tamin' i Jabina hiany, fa niandany tamin' Isiraely kosa Jaela vadiny. Ary nony resin' i Debora sy Baraka sy ny miaramilan' ny Isiraely tao akaikin' ny Tendrombohitra Tabara ny miaramilan' i i Jabina mbamin' i Sisera izay mpifehy azy, dia nandositra an-tongotra Sisera ho any amin' ny lain' i Jaela, vadin' i Hebera. Angamba ny lain' i Hebera no nokasainy hidirana, satria nataon' i Sisera fa ho afadoza tokoa izy, raha hiery ao an-dain' ny sakaizany. Kanefa tery loatra sady nenjehina mafy izy, ary satria tsy tao angamba Hebera, dia ny lain' i Jaela, vadin' i Hebera, no nidirany. Fa Jaela nivoaka hitsena an' i Sisera ary nitaona azy hiditra ka nanao hoe: "Miakara, tompokolahy, miakara atỳ amiko, aza matahotra." Ary rehefa tafiditra Sisera, dia norakofan' i Jaela lamba izy, ary renono no nomeny azy nony nangetaheta. Nefa nony sondrian-tory sady trotraka Sisera, dia nitsaika hanakaiky azy Jaela, ary natsatony ny tsima-day tamin' ny fihirifany ka nihatra tamin' ny tany izany. Ary nony tonga Baraka, dia nirehaka Jaela ary naneho azy ny fatin' i Sisera izay niampatra tao an-dainy.

Ary hita ao amin' ny Mpits. iv. fa noderain' i Debora mpaminanivavy ilay nataon' i Jaela iny. Misy olon-kendry maro anefa izay manameloka azy be dia be. Fitaka ratsy loatra no nataon' i Jaela, hoy izy, ary ny lalàm-pamahanam-bahiny, izay ataon' ny mponina any Syria ho masina sy fanaony mandrakariva, no nivadihany. Ilay lehilahy nenjehin' ny fahavalony ka ory sy trotraka, sady vahiny no havan' ny vadiny, dia nampiantranoiny am-pitaka, ary nony afaka ahiahy izy dia novonoiny. Nefa tokony heheverina koa indray (1) fa ilay fitaka nataon' i Jaela dia nataony tamin' ny fahavalony sy tamin' ny fahavalon' ny olon' Andriamanitra; ary (2) raha Sisera no nandresy, izy nikasa hanao ratsy indrindra amin' ny vehivavin' ny Isiraely (Mpits. v. 30). Ary koa, (3) tsy mba vehivavy izay nahalala ny lalàm-pahamarinana loatra Jaela, ary ny Lalàn' i Mosesy aza angamba dia tsy fantany. Ary koa, (4) na dia nataon' i Debora ho tsara aza ilay nataon' i Jaela, izay nataon' ny kely fahalalana tamin' izany andro maizina fahizay izany, dia tsy tokony harahintsika izao. Toy izany koa, tsy ny zavatra hafahafa nataon' i Abrahama sy Jakoba sy Davida no tokony harahina, fa ny fanarahany an' Andriamanitra; tsy ny lainga nataondRahaba no tokony hangalantsika tahaka, fa ny finoany hiany; ary tsy ny fanambakan' ny mpitandrina tsy marina (Lio. xvi. 1) no tokony hekentsika ho mety, fa ny fahendreny hitsapa ny farany hiany.—C.F.M.

**JAFETA** (*Fahalalahana*): izy dia isan' ny telo lahy zanak' i Noa, izay nibavian' ny olona niely tambonin' ny tany taorian' ny Safo-drano. Tsy fantatra na zokiny na zandriny izy. Eo amin' ny filazana ny anaran' izy telo mirahalahy, dia ny azy no farany (Gen. v. 32; x. 1), ka toa zandriny izy amin' izany. Fa raha lazaina kosa ny taranaky ny zanak' i Noa, dia ny an' i Jafeta no voalahatra aloha (Gen. x. 2), ka toa zokiny kosa izy amin' izany; ary ny teny amin' ny Gen. x. 21 dia mifanaraka amin' izany koa. Afa-tsy amin' ny teny milaza ny tantaran' i Noa, dia tsy hita ao amin' ny Baiboly intsony ny anaran' i Jafeta. Ary ny amin' ny tantaran' i Jafeta dia tsy misy azo fantarina loatra, afa-tsy ny voalaza fohy amin' ny Gen. ix. 23. Ary nony notsofin-drainy rano izy roa lahy, dia Jafeta no nahazo fanambinana, fa Sema kosa nofidina hitehirizana sy hisehoan' ny tenin' Andriamanitra. Fito lahy no zanak' i Jafeta, dia izao: Gomera sy Magoga sy Maday sy Javana sy Tobala sy Maseka ary Tirasa. Ary tamin' ny nielezan' ny olona tany Babela, dia niely tany avaratr' i Palestina ny taranak' i Jafeta. Ary isan' ny firenena avy aminy ny Skytiana sy ny Mediana ary ny Grika, etc.—C.J.

**JAH na IAH**: dia ny anaran' Andriamanitra hoe Jehova, saingy nohafohezina, nefa amin' ny hira Hebreo hiany izany no fanao. Hita matetika amin' ny Baiboly Hebreo io anarana io, na dia nadika hoe 'Tompo' aza izy indraindray ao amin' ny Baiboly Malagasy (zahao Isa. xii. 2; xxvi. 4). Ny teny hoe 'Halelu-*jah*,' izay teny voalohany sy farany koa amin' ny Salamo maro, dia misy io anaran' Andriamanitra io, ary ny dikany dia "Miderà an' i Jah hianareo" (vakio Sal. cvi. 1, 48; cxi. 1; cxii. 1; cxiii. 1, 9; cxv. 18; cxvi. 19, etc.).—J.S.

**JAHATA**: dimy ny olona natao hoe Jahata voalazan' ny Test. Tal., ary izao no teny milaza azy avy: 1 Kron. iv. 2; vi 80; xxiii. 10; xxiv, 22; 2 Kron. xxxiv. 12.—J.S.

**JAHAZA**: tanàna tao amin' ny tanin' ny Amorita, teo an-tsisin' ny efitra atsinanana, izany, ary tao no nandresen' ny Zanak' Isiraely an' i Sihona, mpanjakan' ny Amorita, sy nahazoany ny tany malalaka ao atsimo atsinanan' i Jordana ho fonenany (Nom. xxi. 23; Deo. ii. 32). Nomena andRobena ny tanàna, ary tonga isan' ny tanàna fonenan' ny Levita izy (Jos xiii. 18; xxi. 36; 1 Tan. vi 78); nefa isan' ny tanàna nozonin' Isaia sy Jeremia tato aoriana Jahaza, satria lasan' ny Moabita sy ny Amorita izy, nony nihena ny herin' ny fanjakan' ny Isiraely (Isa. xv. 4; Jer. xlviii. 34). Mbola tsy fantatra izay niorenan' ny tanàna, fa vitsy ny olona efa namaky ny tany nisy azy.—J.S.

**JAHAZIELA** (*Izayambinin' Andriamanitra*): dia anaran' ny lehilahy dimy voalazan' ny Test. Tal.:—(1) Olon' ny Benjamina izy sy isan' ny lehilahy mahery izay nankany amin'

i Davida, raha mbola nitoetra tany Ziklaga izy (1 Tan. xii. 4). (2) Mpisorona anankiray, izay notendren' i Davida hitsoka trompetra eo alohan' ny fiara (1 Tan. xvi. 6). (3) Levita anankiray, avy tamin' ny taranak' i Kehata, izay lohan' ny an-tokony iray tamin' ny zanak' i Levy (1 Tan. xxiii. 19). (4) Levita anankiray koa, zanak' i Zakaria, ary avy tamin' ny taranak' i Asafa. Velona tamin' ny andron' i Jehosafata izy ary notarihin' ny Fanahy Masina hilaza ny handresen' i Jehosafata ny miaramilan' ny Moabita sy Amorita izay nikambana hiady amin' ny Isiraely (2 Tan. xx. 14). (5) Rain' ny lohlona anankiray, avy tamin' ny taranak' i Sekania, izay niverina avy tany Babylona niaraka tamin' i Ezra (Ezra viii. 5).—J.S.

**JAIRA**: isan' ny Mpitsara izy sady fahavalon' ireo, araka izay andaharana azy amin' ny Bokin' ny Mpitsara. Lehilahy Gileadita izy, ary nitsara ny Isiraely roa amby roa-polo taona (Mpits. x. 3-5). Izay naha-mpitsara azy dia tsy nisy fantatra akory; kanefa olona malaza hiany izy, fa voalaza ho nanana zanakalahy telo-polo izay samy nitaingina zana-boriky avy, ary izy ireo nanana tanàna telo-polo any amin' ny tany Gileadia.—H.E.C.

**JAIRO**: mpanapaka ny synagoga anankiray izy, tokony ho tao Kapernaomy, na tanàna hafa tao amoron' ny Ranomasin' i Galilia (Mat. ix. 81; Mar. v. 22; Lio. viii. 41). Ary satria narary ny zanani-vavy, dia naniraka ho any amin' i Jesosy izy, ka niangavy mafy tamay mba handeha hanasitrana azy. Dia andeha hiany Jesosy; kanjo rehefa tonga tao ao-tranony Izy, indro, fa maty ilay zaza; nefa nanangana azy tamin' ny mtay hiany Izy.—H.E.C.

**JAKINA** sy **BOAZA**: dia anaran' ny andry varahin roa tao amin' ny fidiran' ny Tempoly nataon' i Solomona; (zahao BOAZA sy TEMPOLY.—J.S.

**JAKINTA**: zahao VATO SOA.

**JAKOBA Patriarka**: dia zanak' Isaka sy Rebeka ary zandrin' i Esao, sady kambana izy roa lahy: efa nivady roa-polo taona (B.C. 1984—1964) Isaka sy Rebeka vao niteraka azy. Valin' ny hataka nataon' Isaka tamin' Andriamanitra izy roa lahy, satria Rebeka dia momba; ary raha mbola tao ankibo izy mirahalahy, dia nolazain' Andriamanitra taminy izay ho toeny avy (Gen. xxv. 21-26); ary tamin' ny fahadimy ambin' ny folo taona niainan' i Jakoba dia maty Abrahama. Tsy voalaza loatra ny amin' ny fahazazan' izy mirahalahy, fa raha nihalehibe izy, dia niseho ny tsy fitovian' ny toeny, fa Esao dia lehilahy "nahay nihaza" sady tia saha, fa "Jakoba kosa lehilahy tsara fanahy sady mpitoetra an-day" (Gen. xxv. 27). Ary tsy nitovy loatra ny fitiavan' ny ray aman-dreniny azy, fa Esao no tiandrainy, fa reniny kosa dia tia an' i Jakoba. Ny zavatra voalohany izay fantatra ny amin' i Jakoba dia ny nivarotan' i Esao ny fizokiany taminy (Gen. xxv. 29-34). Tamin' ny indray andro, raha avy tany am-pihazana Esao, sady reraka no noana, dia nahita fa efa hihinana ny sakafo (mofo sy ron-tsaramaso masaka) izay namboariny Jakoba. Ary Esao dia naniry izany indrindra ka nety nivarotra ny fizokiany hatakalo azy. Nefa tsy dia azo deraina akory ny nataon' i Jakoba; fantany hiany ny toetr' i Esao fa efa reraka izay tsy izy, kanefa tsy nahatsiaro fiantrana akory izy, fa nanao mami-fo velona ka nanao hoe: "Amidio amiko ary aloha ny fizokianao." Ary satria reraka sy noana ka lampana indrindra Esao, dia nanaiky ny tenin' i Jakoba izy. Ary izany no nanaovan' ny mpanoratra ny Epistily voasoratra ho an' ny Hebreo hoe; "Olona tsy manaja ny masina tahaka an' i Esao, izay nivarotra ny fizokiana hahazoany hanina indraimbava" (Heb. xii. 16). Tamin' ny taona faha-77 niainan' i Jakoba (B.C. 1877) no nahazoany am-pitaka ny tso-dranon' Isaka, izay nokasain-drainy homena an' i Esao (Gen. xxvii). Maro ny zavatra ao anatin' izany izay mety hotsarovantsika, dia ny toetr' Isaka tamin' izay, fa antitra izy; ny nanirahany an' i Esao hankany an-tsaha mba hitady toha, na haza, hanaovana hanim-py; ny nandrenesan-dRebeka izany; ny hevitra nomeny an' i Jakoba; ny nidiran' i Jakoba teo anatrehan' Isaka; ny fisalsalan' Isaka; ny fitaka sy ny lainga nataon' i Jakoba; ny nitsofan' Isaka rano azy; ary ny niverenen' i Esao sy ny alahelony raha hitany fa lasan' i Jakoba tokoa ny tsodranon-drainy,—dia samy fantatra avokoa izany rehetra izany ka tsy dia hotantaraina loatra eto. Fa Rebeka sy Jakoba dia samy nahazo ny valin' ny fitaka nataony, satria noho ny tahotra an' i Esao, dia nandositra Jokoba ka nankany Harana, ary tokony tsy ho tafahaona intsony izy mianaka, nefa azony hiany indray ny tsodranon-drainy vao nandeha izy.

Raha teny an-dalana izy, dia nahatsinjo ilay fahitana izay nahitany ilay tohatra niorina tamin' ny tany, nefa nipaka tamin' ny lanitra ny lohany; ary teo aminy nisy anjelin' Andriamanitra niakatra sy nidina (Gen. xxviii. 10-22). Tao koa no nisehoan' Andriamanitra taminy ka nanambarany taminy ny teni-fampikasana izay efa nataony tamin' i Abrahama, sady nolazainy fa homeny ny taranany ny tany izay nandriany. Taitra sy hendratra loatra Jakoba noho izany fahasoavana azony izany, koa raha nahatsiaro izy dia nanao hoe; "Ato amin' ity fitoerana ity tokoa Jehova, fa izaho no tsy nahalala," ka dia nomeny anarana hoe 'Betela' ilay fitoerana nisehoan' Andriamanita taminy, izay hoe 'Tranon' Andriamanitra,' raha adika. Dia nivoady fa hanompo an' Andriamanitra izy, dia vao nandroso tamin' ny nalehany ka tonga tao Harana. Mb

mampangorakoraka hiany ny teny milaza ny nihaonan' i Jakoba tamin-dRahely tao anilan' ny fantsakana (Gen. xxix. 1-14); fatratra loatra ny fitiavan' i Jakoba azy, ka dia nanaiky hanompo an' i Labana fito taona izy mba hahazoany azy ho vady; nefa noho ny fitiavany an-dRahely dia toa andro vitsivitsy hiany izany fito taona izany. Kanefa akory re itony fitaka nataon' i Labana! Araka ny hevitr' i Jakoba, dia Rahely ilay nomeny azy, kanjo nony maraina dia hitany fa Lea rahavaviny kosa no azony. Tezitra tamin' i Labana tokoa Jakoba noho ny namitahany azy. "Tsy fanao atỳ amin' ny taninay ny manoaka ny zandriny alohan' ny zokiny" no navalin' i Labana an' i Jakoba; kanefa moa tsy fantatr' i Labana rahateo va izany fomban-tany izany? Nefa noho ny fitiavan' i Jakoba an-dRahely tsy mba nety nahafoy azy akory izy, fa rehefa afaka herinandro dia nahazo hiany Jakoba, fa fito taona koa indray no nanompoany an' i Labana, vao izay no tapitra ny fetr' androny. Dia nampirafy izy, na dia tsy tiany loatra aza izany, ary mbola betsaka ny fahoriana nanjo azy ny amin' ny vadiny. Fa Lea, izay tsy tiany loatra, nanan-janaka maromaro hiany, fa Rahely tsy mba nanana. "Mba omeo zaza aho, fa raha tsy izany, dia ho faty aho," hoy Rahely tamin' i Jakoba; dia tezitra kosa Jakoba. Ary ny vokatr' izany dia ny nampakaran' i Jakoba ny ankizivavin' ny vadiny ho vadiny koa, dia tonga efatra ny vadiny. Roa ambin' ny folo no isan' ny zanak' i Jakoba, ary satria samy tonga lohan' ny firenena anankiray avy tao amin' ny Zanak' Isiraely izy ireo, dia halahatra eto ny anaran' ny zanak' i Jakoba rehetra mbamin' ny reniny avy.

Zanak' i Lea:—Robena (*Indro misy zanakalahy*), Simeona (*Fihainoana*), Levy (*Fikambanana*), Joda (*Hoderaina*), Isakara (*Misy tamby*), Zebolona (*Fonenana*), ary nisy zanakavaviny anankiray, Dina (*Fitsarana*) no anarany.

Zanak' i Rahely:—Josefa (*Hanampy*), Benjamina (*Zanaky ny havanana*).

Zanak' i Bilha:—Dana (*Mpanome ny rariny*), Naftaly (*Mpitolona*).

Zanak' i Zilpa:—Gada (*Zara*), Asera (*Sambatra*).

Tsy tantara mahafinaritra akory ny milaza ny nitoeran' i Jakoba tao Harana, satria tantara milaza azy roa lahy izay samy be fitaka sy angoly efa izay tsy izy izany (Gen. xxx. 2—xxxi. 55). Ny nataon' i Jakoba tamin' ny niompiany ny bibin' i Labana, ary ny nanovaovan' i Labana ny tambin' i Jakoba, dia samy ratsy avokoa ireo.

Tamin' ny farany dia tsy zakan' i Jakoba intsony izany, ka nitondra ny vady amanjanany mbamin' ny fananany rehetra izy hangala-dia hiverina ho any Kanana (Gen. xxxi. 1-55). Fa Labana andrefa dia nanenjika azy kosa hatramin' ny lalan-kafitoana. Kanefa nosakanan' Andriamanitra tsy hanao na inona na inona tamin' i Jakoba Labana. Koa raikitra nifanao fanekena izy roa lahy; "dia lasa nandeha Labana nody any amin' ny fonenany;" ary hatramin' izany dia tsy hita eo amin' ny Baiboly intsony ny anarany. Nefa, na dia afaka tamin' ny fahavalo anankiray aza Jakoba, dia mbola nisy hiany anankiray izay natahorany, dia Esao rahalahiny izany. Fa mbola narovan' Andriamanitra hiany izy, ary ny nisehoan' ny anjely taminy tao Mahanaima no famantarana mampiseho izany (Gen. xxxii. 1, 2). Ary izay rehetra hainy hatao mba hampitsahatra ny fahatezeran' i Esao dia nataon' i Jakoba avokoa; sady nitalaho fatratra tamin' Andriamanitra izy (Gen. xxxii. 3-12). Dia nitondra ny vady aman-janany nita ny ony Jaboka izy, nefa toa niverina teny an-dafin-drano hiany indray Jakoba, ary tamin' iny alina iny no nitolonany tamin' ny Anjelin' i Jehova ampara-pahazava-ratsin' ny andro. Ary ny tenin' i Jakoba manao hoe: "Tsy avelako handeha Hianao, raha tsy tahinao aho" no mampiseho ny faharetan' i Jakoba nivavaka; koa tamin' izay no nahazoany anaram-baovao—"Tsy hatao hoe Jakoba (*'Mpamingana'*) intsony ny anaranao, fa Isiraely, satria efa nitolona tamin' Andriamanitra sy tamin' ny olona hianao ka nahery." Nahery tamin' Andriamanitra izy, ka dia nahazo famelan-keloka noho ny ratsy nataony; nahery tamin' ny olona izy, fa tsy nanao na inona na inona taminy akory Esao; izany no valin' ny vavaka nataony.

Sokota sy Sekema no nalehan' i Jakoba taorian' izany (Gen. xxxiii. 17-20); kanefa na taiza na taiza no nalehany dia saiky nahitany fahoriana avokoa; fa raha mbola tao Sekema hiany anefa izy, dia nijangajanga Dina zanani-vavy, ary Simeona sy Levy dia namaly ratsy ilay zanak' andriana, dia Sekema, izay nisavika azy, ary izany no nampahory an' i Jakoba indrindra (Gen. xxxiv.). Vetivety taorian' izany dia nasain' Andriamanitra nankany Betela izy hanorina fandoroam-panatitra any ho an' Andriamanitra, Izay niseho taminy fony izy nandositra ny tavan' i Esao rahalahiny (Gen. xxxv. 1-7). Tamin' izay no nahafatesan-dRahely tamin' ny niterahany an' i Benjamina; fahoriana nahazo an' i Jakoba indray izany. Ary tokony ho telo ambin' ny folo taona talohan' ny nahafatesan' Isaka, dia tonga tao Hebrona indray Jakoba sy ny vady aman-janany rehetra (Gen. xxxv. 27-29); nefa efa tratra antitra nihinan-droka Isaka tamin' izay, ary angamba tsy nisy fifaliana akory taminy. Ary tamin' ny fahavalo amby zato taona niainan' i Jakoba no nivarotan' ny rahalahin' i Josefa azy (Gen. xxxvii.); ary izany mbamin' ny zavatra maro momba azy no nahatonga fahoriana be taminy indray,

indrindra fa ny nisarahany tamin' i Benjamina, fony izy niaraka tamin' ny rahalahiny hidina ho any Egypta. Nefa vetivety taorian' izany dia toa tapitra ny fahoriana nanjo an' i Jakoba, fa nahare izy fa mbola velona hiany Josefa, dia nirohotra nankany Egypta izy mbamin' ny ankohonany sy ny fananany rehetra; tokony ho B.C. 1834 izany, dia tamin' ny fahatelo-polo amby zato taona niainany (Gen. xlvii. 9).

Ary tany Gosena no nitoerany ambarapahafatiny. Taloha kelin' ny nahafatesany dia nitso-drano ny zanany rehetra izy ka naminany izay tokony ho toetry ny taranany amin' ny aoriana (Gen. xlviii.); nampiseho finoana lehibe an' Andriamanitra izy fa ho tanteraka avokoa ny teni-fampikasana nataony tamin' i Abrahama sy Isaka. Koa amin' izany, dia nanafatra azy rehetra izy fa tsy tokony halevina ao Egypta ny fatiny, fa mba ho entina ao amin' ilay lavaka Makpela no tokony handevenana azy. Dia maty Jakoba, rehefa 147 taona no niainany, dia B.C. 1817 (Gen. xlix. 33). Tsy nalainkitandrina ny hafatra nomeny azy ny zanany, indrindra fa Josefa, ka dia nasainy namboarin' ny mpanao fanafody ny fatiny, araka izay fanao tany Egypta fahizany; ary nony vita izany dia nitondra ny fatiny halevina any Kanana ny zanak' i Jakoba rehetra. Tsy izy ireo hiany anefa no nasain' i Farao hiaraka aminy, fa "ny mpanompony rehetra, dia ny loholona teo an-tranony sy ny loholona rehetra teo amin' ny tany Egypta; ary nisy kalesy sy mpitaingintsoavaly niakatra nomba azy koa, dia lehibe dia lehibe ny toby" (Gen. l. 7-9).

Eo amin' ny mpaminany dia miseho hiany ny anaran' i Jakoba—ny famindrampo azony no nolazain' i Hosea tamin' ny Jiosy, hampiverina azy amin' Andriamanitra (Hos. xii. 4, 12). Ary Malakia koa nilaza ny fitiavan' Andriamanitra an' i Jakoba nentiny hanome toky ny Jiosy izay nila hamoy fo, mba ho fantany fa Izay Andriamanitr' i Jakoba mba azy hiany koa (Mal. i. 2). Ary amin' ny Test. Vao. dia voalaza matetika ny anaran' i Jakoba, miara-dazaina amin' ny anaran' i Abrahama sy Isaka. Ary ao amin' ny Romana ny nahaterahan' i Esao sy Jakoba no nentin' i Paoly hampiseho fa ny nahatanterahan' ny teni-fampikasan' Andriamanitra dia tsy mba miankina amin' ny fizokiana araka ny nofo akory (Rom. ix. 11-13). Ary amin' ny Jao. i. 51; iv. 5, 12; Heb. xi. 21; xii. 16, dia misy teny mihatra amin' ny tantaran' i Jakoba koa.—H.E.C.

**JAKOBA Apostoly**: zanak' i Zebedeo sy Salome, ary rahalahin' i Jaona izy (Mat. xxvii. 56; Mar. xv. 40; xvi. 1); ary saiky mandrakariva "Jaona, rahalahin' i Jakoba," no filazana azy, dia toa zokin' i Jaona angaha izy; tsy dia be loatra no fantatsika ny amin' i Jakoba; nohajain' ny Tompo tokoa izy, ary isan' ny telo lahy sakaizany indrindra, ka nahita ny zavatra sasany izay nafenina tamin' ny namany izy (Mat. xii. 1; xxvi. 37; Mar. i. 29; v. 37). Ary Jakoba koa no voalohany tamin' ny Apostoly izay novonoina, sady izy hiany no Apostoly izay misy tantara milaza marimarina ny nahafatesany. Tokony ho tamin' ny taona 27 A.D. no niantsoan' i Jesosy Kristy azy ho mpianany; fa tamin' ny indray andro Zebedeo mbamin' ny zanany roa lahy dia nanarato tao amin' ny Ranomasin' i Galilia, ary tsy lavitra azy Petera sy Andreo, izay sady niombon-draharaha taminy no nanao toa azy koa. Nefa tsy mba lavorary ny raharahany, fa nandritra ny alina no niasa izy, kanefa tsy nahazo hazandrano na dia iray aza, nefa tsy nety kivy na namoy fo izy, sady namboatra no nanasa ny haratony mba hisy hanaratoana indray no nataony (Mat. iv. 18-22; Mar. i. 16-20; Lio. v. 1, 11). Tamin' izay no nampahazoan' i Jesosy azy hazandrano be. Ary samy taitra sy gaga izy rehetra noho izay hitany, dia niantso azy ho mpianany Jesosy hoe: "Manaraha Ahy hianareo, dia hataoko mpanarato olona hianareo." Dia nahafoy ny zavatra rehetra izy ka nanaraka an' i Jesosy.

Iray taona latsaka kely taorian' izany no nanokanana an' i Jakoba mbamin' ny iraika ambin' ny folo lahy namany ho Apostoly. Ao amin' ny filaharan' ny Apostoly nolazain' i Marka sy ilay ao amin' ny Asa dia nakambana amin' ny anaran' i i Petera ny anaran' i Jakoba; fa eo amin' ny Matio sy Lioka kosa dia nakambana amin' ny anaran' i Jaona ny anarany (Mat. x. 2; Mar. iii. 14; Lio. vi. 14; Asa i. 13). Tokony ho tamin' ny andro nanokanana azy ho Apostoly no nanomezan' i Jesosy ny zanak' i Zebedeo ny anarana hoe Boanerjesy, na Zana-baratra; anarana milaza ny toeny izany, fa indraindray mampiseho toe-panahy tsy azo deraina, sady nirehitra loatra izy, raha nisy izay tiany ho natao; ary ny nisehoan' izany voalohany dia tamin' ilay nankanesan' i Jesosy farany ho any Jerosalema; tamin' izay dia nandeha namaky an' i Samaria Izy, "ka niatrika hankany Jerosalema" (Lio. ix. 51). Ary tsy tian' Jesosy tsy ho fantatry ny olona intsony ny halehany, ka nampandeha iraka hialoha Azy Izy "hamboatra ho Azy;" ny milaza Azy ho Mesia no tokony ho hevitr' io teny io; nefa raha tonga tamin' ny vohitra anankiray any Samaria ilay nirahina, dia tsy nety nandray Azy akory ny mponina tao, satria "nizotra hankany Jerosalema" Izy. Ary toy izao no tenin' izy mirahalahy tamin' ny Tompo: "Tompoko, tianao va mba hiteny izahay mba hisy afo milatsaka avy any an-danitra handevona azy?" (Lio. ix. 54.) Fantatr' izy roa lahy fa tokony ho kivy ireo olona maro be niaraka taminy ireo, raha hitany fa lavin' ny sasany sahady ny Mesia, Izay efa handresy ny zavatra rehetra

no Azy; nefa tsy neken' ny Tompo velively izany, fa izao no navaliny azy: "Tsy fantatrareo ny toetry ny fanahy izay anareo; fa ny Zanak 'olona tsy tonga hahavery ny ain' olona, fa hamonjy azy." Ary izay nahamety izany anarany hoe Boanerjesy izany, dia niseho indray tamin' ilay hataka nataony tamin' ny Tompo, mba hipetrahan' ny anankiray ho eo an-kavanany ary ny anankiray ho eo an-kaviany, ao amin' ny fanjakany (Mat. xx. 20-28; Mar. x. 35-45). "Tsy fantatrareo izay angatahinareo," izany no navalin' i Jesosy azy; sady nanontany azy Izy na mahay misotro ny kapoaka izay efa hisotroany, etc. "Hainay hiany," hoy ny tenin' izy mirahalahy indray; ary fantatsika fa nisotro izany tokoa Jakoba tamin' ny nahafatesany.

Ary Jakoba dia nahita maso ny nananganan' i Jesosy ny zanak' i Jairo tamin' ny maty (Mar. i. 29) sy ny niovan' ny Tompo tarehy (Mat. xvii. 1). Ary izy dia isan' ny efa-dahy izay nanadina ny Tompo ny amin' ny andro hihavian' ny loza mahatahotra izay efa nolazainy taminy (Mar. xiii. 35); ary tamin' ilay Alakamisy hariva nisamborana an' i Jesosy, dia hitany ny fahafadiranovan' ny Tompo tao Getsemane (Mat. xxvi. 37). Hatramin' ny fahadiranovan' ny Tompo tao an-tanimboly ka hatramin' ny nahafatesan' i Jakoba, tsy misy ahafantarantsika ny toeny, afa-tsy ny niarahany tamin' ny namany sy ny vehivavy ary ny rahalahin' ny Tompo hivavaka talohan' ny nidinan' ny Fanahy Masina (Asa i. 13).

Tamin' ny taona 41 A.D. no vao nahazoan' i Heroda Agripa I. ny fanapahana ny tany Jodia sy Samaria, fa mpanapaka (tetraka) an' i Galilia sy Peria rahateo izy; Heroda Lehibe no raibeny, ary hitantsika fa ny tany notapahin' i Heroda Agripa I. nitovy tamin' ilay nanjakan' i Heroda Lehibe. Ary io Heroda Agripa I. io dia nitady mandrakariva izay hahazoany sitraka avy amin' ny Jiosy; betsaka ny vola laniny tamin' ny zavatra ho enti-mampifaly ny Jiosy, sady nazoto dia nazoto nitandrina ny Lalàn' i Mosesy sy ny fanaon' ny Jiosy izy; ary izany no anton' ny namonoany an' i Jakoba (Asa xii. 3). Hitantsika fa tamin' ny Andro firavoravoana natao hoe Paska no namonoany azy, tokony ho tamin' ny 44 A. D.; ary maro no mihevitra fa angamba tezitra ny Jiosy tao Jerosalema noho ny nitorian' ny Apositoly teny tamin' ny fitsingerenan' ny andro nahafatesan' ny Tompo, ary izany no namonoan' i Heroda azy mba hahafaly ny Jiosy. Dia izany no nahafatesan' i Jakoba. Nazoto hatramin' ny fahafatesana izy; nisotro ny kapoaka nisotroan' ny Tompo izy; natao batisa tamin' ny batisa nanaovana ny Tompo izy; ary na dia tsy nahazo ny voninahitra atỳ an-tany izay nampoiziny teo aloha aza izy, fantatsika fa nahazo ny satro-boninahitry ny fiainana izay nomen' Andriamanitra azy izy, satria nazoto hatramin' ny fahafatesana.—H.E.C.

**JAKOBA, Rahalahin' ny Tompo** (Gal. i. 19), sady mpitandrina ny fiangonana tao Jerosalema, no mpanoratra ilay Epistily koa (Jak. i. 1); zahao RAHALAHIN' NY TOMPO. Ary tsy hodinihina akory etoana ny amin' ny zavatra momba ny 'rahalahin' ny Tompo,' na iza moa izy, na inona na inona, afa-tsy izao teny fohy izao hiany: fa raha tahaka ny hevitro, dia Rahalahin' ny Tompo iray tam-po taminy mihitsy io Jakoba io, nefa tsy mba isan' ny roa ambin' ny folo lahy Apostolin' i Jesosy Kristy Izy. Ary raha marina izany, dia tsy mba nino an' i Jesosy talohan' ny nahafatesany izy, nefa vetivety taorian' izany no niovan' ny fony, satria eo amin' ny Asa i. 14 dia voalaza fa isan' izay niaraka tamin' ny Apostoly, raha tafangona teo amin' ilay efi-trano ambony izy tamin' ny andro nitsanganan' i Jesosy tamin' ny maty. Tokony ho marina fa zandrin' io Jakoba io avokoa ny rahalahiny rehetra, afa-tsy Jesosy hiany, satria eo amin' ny teny milaza ny anarany, izy no voalahatra voalohany (Mat. xiii. 55; Mar. vi. 3). Ary araka izay voalaza eo amin' ny boky misy tantaran' ny Fiangonana teo aloha, dia nalaza noho ny hamarinany, na dia talohan' ny nahafatesan' i Kristy sy ny niovany ho Kristiana aza, io Jakoba io; ary tato aoriandriana indray dia natao hoe 'Jakoba Marina' izy.

Ary saiky toy izao no tenin' ny mpitantara anankiray milaza io Jakoba io: "Masina sy natokana ho an' Andriamanitra hatrany ankibon' ny reniny izy; tsy nisotro divay na toaka izy, sady tsy nihinan-kena. Tamin' ny androny rehetra dia tsy nanaratra ny lohany tamin' ny hareza izy, sady tsy mba nohosoran-tsolika na nampandroina akory aza ny tenany. Ny miditra matetika teo amin' ny Tempoly dia fanaony, ary matetika koa dia hitan' ny sasany nandohalika teo amin' ny Tempoly mivavaka ho an' ny olona izy. Ary satria saiky zatra ny manao izany mandrakariva izy noho ny fitadiavany famelan-keloka ho an' ny olona, dia tonga be kitro mafy ny lohaliny. Ary satria nampiseho asa tsara sy fahamarinana toy izany izy, dia nataon' ny olona hoe 'Jakoba ilay Marina,' na *Obilasy*, izay hoe raha adika, hono, 'Manda,' satria tonga fiarovana ho an' ny olona izy."

Tokony ho marina fa ny nitsanganan' ny Tompo tamin' ny maty no ilay nampiova ny fony hino Azy, sady niseho taminy mitokana ny Tompo (1 Kor. xv. 7). Ary vetivety taorian' izany, dia tonga isan' ny mpitandrina ny fiangonana tao Jerosalema Jakoba, ary tonga toa nitovy tamin' i Petera sy Jaona. Raha avy tany Arabia Paoly taorian' ny niovany ho Kristiana (Asa ix. 26), dia niakatra tao Jerosalema izy, ary tamin' izay no

nihaonany voalohany tamin' i Jakoba (Gal. i. 19). Tokony ho efa mpitandrina ny fiangonana tao Jerosalema izy tamin' izay, sady nitokian' ny olona rehetra izy, indrindra fa ny Jiosy, mba tsy havelany horavan' ny Filazantsara ny Lalàn' i Mosesy. Ary tamin' ny andro namonjen' ny anjelin' Andriamanitra an' i Petera ho afaka tao an-tranomaizina, dia hoy Petera: "Ambarao amin' i Jakoba sy ny rahalahy izany zavatra izany" (Asa xii. 17). Araka izay tantara tokony ho marina, tamin' ny taona 45 A.D. no namonjena an' i Petera tao an-trano-maizina, ary hatramin' izany ka hatramin' ny Kaonsily tao Jerosalema, 50 A.D., dia tsy mba nisého akory ny anaran' i Jakoba eo amin' ny Test. Vao.; kanefa, araka ny hevitry ny olonkendry sasany, tamin' izay indrindra no nanoratany ilay Epistily "ho an' ny firenena roa ambin' ny folo monina any am-pielezana." Mpitandrina ny fiangonana tao Jerosalema Jakoba, ka tokony ho fantany tsara izay toetry ny Kristiana, indrindra fa ny Jiosy izay efa niova ho Kristiana; ary satria hitany fa nisy izay tsy mety akory tamin' ny toetry ny sasany izay efa tonga Kristiana, dia nanoratra taminy izy hananatra azy ny amin' izay fitondrantena mahamenatrika ny Kristiana.

Misého hiany ny fahendren' i Jakoba amin' ny teny milaza ny raharaha tamin' ilay Kaonsily tao Jerosalema. Noteren' ny Jiosy ny Jentilisa izay nino hanaiky ny Lalàn' i Mosesy ka hoforana, etc., fa nolavin' ny Jentilisa kosa izany. Ary raha nihamafy indray izany fifandirana izany tao Antiokia ka sahirana tokoa ny fiangonana, dia Paoly sy Barnabasy no nirahina hankany Jerosalema haka hevitra amin' ny Apostoly ny amin' izay mety hatao (mba vakio *Ny Tantaran' i Paoly*, pp. 28-34). Tamin' ny voalohany dia ny Apostoly sy ny loholona teo amin' ny fiangonana no niangona hihevitra izany, ary izy no nilazan' i Paoly sy Barnabasy ny nitondran' Andriamanitra azy sy ny toetry ny Jentilisa izay nino noho ny teny notoriny; nefa toa mahery kokoa izay nilaza fa tsy azo horaisina ireo Kristiana ireo, raha tsy hoforana aloha. Zavatra nila hanimba ny fiangonana tokoa izany, raha tsy notandremana tsara, koa tamin' ny ampitson' iny dia niangona ny fiangonana rehetra hihevitra izany, ary Jakoba mpitandrina ny fiangonana no mpandraharaha tamin' izay. Tsy mba nalaky niteny ny Apostoly, fa navelany aloha hiteny ny sasany; nefa nony hitany ny fitabatabana, dia nitsangana Petera ka nilaza fa izy no voalohany nitondra ny filazantsara tamin' ny Jentilisa, kanefa tsy nasain' Andriamanitra hamora azy izy. Ary nony vita izany, dia samy nandaha-teny Paoly sy Barnabasy —tsy mba niady teny izy tsy akory, fa ny zavatra hitan' ny masony hiany no nolazainy —ary tamin' izay dia saiky voa mihitsy ireo ta-hanisy zioga ny Kristiana ireo, koa sina izy. Dia nitsangana Jakoba ka nilaza izay hevitra lanin' ny maro; koa raha naka tena avy amin' ny mpaminany izy hanamarina ny azy (Amo. ix. 11, 12), dia nolazainy fa raha tahaka ny heviny, dia tsy mety raha "isika manome fahasahiranana ny avy amin' ny Jentilisa izay miverina ho amin' Andriamanitra." Sady nolazainy koa fa tsy mety raha ny Jentilisa izay mino no manafintohina ny Jiosy amin' ny zavatra sasany; ary nony vita izany, dia neken' ny olona rehetra ny tenin' io mpitandrina hendry io, ka dia voampandry tsara izany tabataba izany (Asa xv. 13-22). Tokony hisaotra an' Andriamanitra indrindra isika, satria ny mpitandrina tao Jerosalema tamin' izay dia hendry ka tsy nety niala tamin' izay fantany ho hevitra marina; ary ilay taratasy nampitondraina tamin' ny fiangonan' ny Jentilisa milaza izay hevitra lanin' ny Kaonsily, dia tokony ho Jakoba no nanoratra izany (Asa xv. 23-29).

Ary taorian' izany indray dia voalaza fa raha tany Antiokia Petera, dia tonga kosa ny sasany "avy tamin' i Jakoba," hono, ka nahataitra an' i Petera sy nampivily kely azy tamin' izay marina (Gal. ii. 11-14). Nefa tsy misy vavolombelona marina fa nalefan' i Jakoba izy ireo, angamba tahaka ireny no nanahirana ny fiangonana tao Antiokia teo aloha, izay nitenenan' i Jakoba hoe: "Satria efa renay fa ny sasany izay avy taty *aminay* ........kanefa tsy nasai*nay* nanao izany izy" (Asa xv. 24). Taitra foana Petera, ka nivily tamin' izay fantany ho marina izy; nefa tsy hita marimarina izay nahadiso an' i Jakoba, fa angamba tsy nirahiny hankany Antiokia izy ireo hanaitra an' i Petera.

Araka izay tenin' ny mpanoratra anankiray, dia saiky toy izao no nahafatesan' i Jakoba: Tamin' ny taona 69 A.D. dia nihamasiaka ny Jiosy tsy nino, ka tian' ny loholona raha Jakoba no nananatra ny Kristiana ny amin' izay fahadalany, ka napetrany teo ambonin' ny fefy kely teo amin' ny mandan' ny Tempoly izy hanaovana izany. Fa tsy nety nanao izany akory Jakoba, fa hoy izy hoe: "Nahoana aho no anontanianareo ny amin' i Jesosy Zanak' olona? Indro, tafapetraka eo amin' ny avo ao an-kavanan' Andriamanitra Izy, nefa mbola ho avy indray Izy hitaingina ny rahon' ny lanitra." Ary raha naharé izany ny Kristiana, dia nihoby hoe izy: "Hosana, hosana, hosana!" ary nisy koa tamin' ny tsy nino izay tonga nino an' i Jesosy Kristy tamin' izay. Ary noho izany, dia tezitra indrindra ny loholona ka nanjera an' i Jakoba hiala teo amin' ny fefy izay nipetrahany; naratra mafy hiany izy, fa tsy mbola maty, dia nandohalika izy ka nivavaka ho an' ny fahavalony hoe: "Ry Jehovah, Tompo ô! mamelà ny helony, fa tsy fantany izay ataony." Dia notorahany vato izy, ary

dia nisy anankiray nitondra langilangy ka namely azy, ka izany no nampipotsaka ny atidohany, ka dia maty tamin' izay izy.

Ary dia efa voalaza ny tantaran' i Jakoba, sady hitantsika fa lehilahy nihevitra tsara ny Lalàn' i Mosesy izy; ary misy izay mihevitra fa raha tsy nisebo Paoly, dia tsy mba afaka tamin' ny zioga tian' ny sasany hapetraka tao amin' ny Fiangonan' i Jesosy Kristy tamin' ny Jentilisa, nefa tsy fantatsika marina izany. Fantatsika hiany fa nazoto indrindra izy nitandrina ny Lalàn' i Mosesy, nefa nino sady nanaraka an' i Kristy koa. Ary tsy izany hiany koa, fa efa hitantsika fa na dia Jiosy tokoa aza Jakoba, nety nanaiky an' i Paoly ho namany sy ny nitoriany ny filazantsara tamin' ny Jentilisa izy; fa raha sendra nolavin' i Jakoba izany, dia tsy azo tononina ny loza izay tsy maintsy ho efa nisebo, dia ny fisarahan' ny Fiangonana ho roa; nefa misebo ho mpanelanelana Jakoba ka nampikambana tsara izay nila hisaraka.—H.E.C.

**JAKOBA, Ny Epistily nosoratany.** Ny tantaran' ny lehilahy nanoratra izany Epistily izany, dia Jakoba, rahalahin' ny Tompo, efa voalaza teo, fa mbola holazaina ny amin' ny olona sy ny antony sy ny tany ary ny taona nanoratany azy.

1.—*Ny Olona sy ny Anton' ny nanoratana azy.* Ny tenin' i Jakoba ao amin' ny andininy voalohany milaza ny olona nanoratany ny Epistily; fa hoy ny fiteniny: "Jakoba, mpanompon' Andriamanitra sy Jesosy Kristy Tompo, mamangy ny firenena roa ambin' ny folo monina any am-pielezana." Dia ny Jiosy izay nanaiky an' i Jesosy ho Mesia no nanaovany azy. Ary misy koa teny hafa manamarina izany: vakio i. 18; ii. 1; ii. 7; v. 7.

Ary ny anton' ny nanoratany azy dia roa loha angaha:—(1) Hanome toky ireo olona ireo mba tsy halaky ketraka noho ny fahoriana mafy izay nanjo azy. (2) Hananatra azy tsy hosimban' ny fitondrantena ratsy. Fa Jakoba tsy nanao teny iadian-kevitra amin' ny manohitra ny filazantsara tahaka an' i Paoly; fa saiky ny momba ny fitondrantena hiany no nambarany. Ary izao no nananarany azy: (1) Tsy hatoky fombam-pivavahana ho famonjena (i. 27); (2) tsy halaky tezitra ka hanantena fa ny hatezerana sy ny fanaovana an-keriny no hampandroso ny fanjakan' Andriamanitra (i. 20); (3) tsy hanankina ny fakam-panahy amin' Andriamanitra ka hanao Azy ho fototry ny ratsy (i. 13); (4) tsy hizaha tavan' olona (ii. 2); (5) hiambina tsara ny vava (iii. 2-12); (6) tsy hiandany sy hifampialona (iii. 14); tsy hiteny ratsy (iv. 11); (8) tsy hirehareha (iv. 16); (9) ary tsy hanao an-keriny ka hanambaka ny malahelo (v. 4).

Ary ny fitondrantena tsara izay nasainy hatao kosa dia (1) handefitra raha azompahoriana (i. 2); (2) **haharitra amin' ny** fanaovan-tsoa (i. 22-25); (3) hiadana sy tsy hanao ditra (iii. 15-18); (4) handefitra tsara ka tsy hamaly ratsy izay manenjika azy (v. 7, 8).

2.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Tokony ho tao Jerosalema no nanoratan' i Jakoba azy, fa mpitandrina ny fiangonany tao izy, ka tsy nandehandeha nitory teny tamin' ny firenena hafa toy ny Apostoly sy ny sasany. Ary ny taona nanaovany azy dia tokony ho tanelanelan' ny taona 45-50 A.D.

3.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

Jak. ii. 8........Lev. xix. 18.
,, ii. 11........Eks. xx. 13, 14.
,, ii. 23........Gen. xv. 6.
,, ii. 23........Isa. xli. 8.
,, iv. 5 Tsy hita marina izay teny nokasain' i Jakoba holazaina'; fa izao no efa noheverin' ny sasany:—Gen. vi. 5, 11'; Nom. xi. 29; Oha. xxi. 10; Ton. K. viii. 6; Mpit. iv. 4.
,, iv. 6........Oha. iii. 34.—W.E.C.

**JAKOBA, Zanak' i Alfeo** (Mat. x. 3; Lio. vi. 15), sady voalaza koa fa Jodasy (tsy Iskariota) no rahalahiny (Lio. vi. 16). Tokony ho io Jakoba io no ilay "Jakoba kely" voalaza eo amin' ny Mar. xv. 40; nefa ny anton' izany dia tsy fantatsika marina, fa izao no hevitry ny olona ny amin' izany: (1) Satria fohy izy; (2) satria izany no nanavaka azy tamin' i Jakoba, ilay zanak' i Zebedeo izay nanan-daza kokoa noho izy; (3) satria izany no mahahafa azy ho tsy Jakoba, rahalahin' ny Tompo, ilay mpitandrina ny fiangonana tao Jerosalema; ary izany no tokony ho marina angaha; fa tsarovy fa tamin' ny andro nanoratan' i Marka ny Filazantsarany dia efa maty ela Jakoba, zanak' i Zebedeo, ary noho izany, dia tsy tokony ho nihevitra azy ho ilay Jakoba, zanak' i Zebedeo, intsony, ny olona satria efa maty ela izy. Ny vadin' i Alfeo (Klopasy), hono (zahao ALFEO), dia Maria, izay nolazain' ny sasany ho rahavavin' i Maria, renin' ny Tompo; kanefa tsy tokony ho marina izany. Misy ny sasany indray izay milaza fa io Jakoba io sy ilay Jakoba, rahalahin' ny Tompo, dia olona iray hiany, fa tsy toy izany ny hevitro akory, fa tokony ho tsy mba isan' ny roa ambin' ny folo lahy Apostolin' i Jesosy Kristy ireo rahalahin' ny Tompo (Jao. vii. 5); zahao RAHALAHIN' NY TOMPO. Ary raha ekentsika ho marina izany, dia tsy misy fantatsika akory ny amin' io Jakoba io; isan' izay voatidy ho Apostolin' i Jesosy Kristy izy hitory ny filazantsara, rehefa lasa Izy Tompony; koa ampy izany hahalaza azy.—H.E.C.

**JAKY:** zahao SORA-JAVATRA.

**JAMBA, sy ny HAJAMBANA.** Betsaka ny teny ao amin' ny Soratra Masina milaza ny jamba sy ny hajambana; ary ny olona rehetra izay efa nandehandeha tao amin' ny tany voalazan' ny Baiboly—dia Palestina, Syria, Arabia, sy Egypta, etc.—dia gaga noho ny hamaroan' ny olona jamba izay hitany na aiza na aiza no alehany. Any Kairo, renivohitr' i Egypta, dia 4000 ny isan' ny jamba, hono, ary ny mpandehandeha anankiray milaza fa ny ampahadimin' ny mponina ao dia jamba mihitsy, ary betsaka koa no marary maso. Toy izany koa ny tany ao amoron-dranomasina any Syria, ary any Arabia koa; ary raha ny anton' izany no fotorana, angamba ny herin' ny hainandro mbamin' ny fasika madinika sy ny sira entin' ny rivotra ary ny tsy fahampian' ny hanina azon' ny olona ambanimbany no tokony ho fototry ny mahatonga aretina amin' ny mason' ny olona maro. Koa hitantsika fa olona jamba mpangataka no lazaina matetika ao amin' ny Filazantsara Efatra ho nampahiratin' i Jesosy Kristy; ary ny mampahiratra ny jamba no isan' ny famantarana nasehony fa Izy no Mesia (Mat. xi. 5), sady efa nolazaina rahateo izany tao amin' ny bokin' ny mpaminany (Isa. xxix. 18; etc.). Ny Jiosy no nasain' ny Lalàn' i Mosesy hiantra sy hamindra fo amin' ny jamba (Lev. xix. 14; Deo. xxvii. 18); ary ny tsy manaiky ny didin' Andriamanitra dia norahonany fa hasian' i Jehova fahajambana izy noho ny ditran' ny fony (Lev. xxvi. 16; Deo. xxviii. 28; Zef. i. 17); ary izany koa no nampijalian' Andriamanitra ny sasany izay fahavalon' ny olony, tahaka ny olona nonina tao Sodoma, sy ny miaramila Syriana nirahina hisambotra an' i Elisa mpaminany, ary Elymasy mpanao ody (zahao Gen. xix. 11; 2 Mpan. vi. 18-22; Asa xiii. 11). Ny mahajamba ny olona amin' ny namotsirana ny masony dia fanao mampidi-doza narahin' ny firenena maro tany aloha (zahao 1 Sam. xi. 2; 2 Mpan. xxv. 7, etc.). Ny hamaizinan-tsaina, indrindra fa ny amin' izay momba ny famonjena, dia oharina matetika amin' ny hajambana ao amin' ny Soratra Masina; koa Paoly Apostoly no nirahin' i Kristy amin' ny Jentilisa sy ny Isiraely "hampahiratra ny masony, hialany amin' ny maizina ho amin' ny mazava, ary amin' ny fahefan' i Satana ho amin' Andriamanitra" (Asa xxvi. 18; zahao koa Lio. i. 79; Jao. ix. 40, 41; etc.).—J.S.

**JAMINA:** (1) zanakalahy aivon' i Simeona izy, ary lohan' ny fokon' olona natao hoe Jaminita (Gen. xlvi. 10; Nom. xxvi. 12). (2) Lehilahy avy tamin' ny firenen' i Joda, ary lahy aivon' i Rama Jeremelita (1 Tan. ii. 27). (3) Levita anankiray izay namaky ny Lalàn' Andriamanitra ka nanambara ny heviny tamin' ny vahoaka tamin' ny andron' i Ezra sy Nehemia (Neh. viii. 7).—J.S.

**JANA sy JAMBRA:** dia anaran' ny mpanana ody roa lahy tany Egypta, izay lazain' i Paoly Apostoly ho nanohitra an' i Mosesy ka nanamafy ny fon' i Farao mpanjaka tsy hinoany ny tenin' i Jehova (2 Tim. iii. 8, 9; Eks. vii. 11, 12). Araka ny tenindrazan' ny Jiosy, dia izy roa lahy no lohan' ny Egyptiana mpanana ody, ary izany angamba no nanalan' i Paoly ny anarany. Maro hiany ny tenin' ny Jiosy nanoratra hevi-teny milaza azy sy ny nisehoan' ny hadalany, araka izay voalaza ao amin' ny bokin' i Eksodosy.—J.S.

**JANGA,** na **Vehivavy janga.** Ny teny Hebreo anankiray nadika hoe 'janga' ao amin' ny Baiboly Malagasy milaza vehivavy izay manao fijangajangana hahazoany vola, na "tsimihorirana." Zavatra noraran' ny Lalàn' i Mosesy izany (Lev. xix. 29; Deo. xxiii. 17), ary ny mpisorona norarana mafy tsy haka vady avy amin' izay vehivavy efa mpijangajanga (Lev. xxi. 7); ary raha ny zanakavavin' ny mpisorona nandoto ny tenany tamin' ny fijangajangana, dia nasain' ny Lalàna hodorana izy, noho ny nanamavoany ny rainy (Lev. xxi. 9). Ny teny ao amin' ny Oha. vii. anefa no ahitantsika fa nisy fahavetavetana toy izany tao amin' ny tanànan' ny Isiraely; vakio koa Oha. ix. 14; Jer. iii. 2; Ezek. xvi. 24, etc. Ary satria nisy fanekena nataon' i Jehova tamin' ny olony, dia matetika Izy nanohatra ny tenany tamin' ny mpampaka-bady, ary ny Isiraely no noharing amin' ny vady nampakarina; ny nialan' ny Zanak' Isiraely tamin' i Jehova tamin' ny nanompoany sampy no oharina matetika dia matetika amin' ny fijangajangana; vakio Jer. iii. 2; Isa. i. 21; Nah. iii. 4; Ezek. xvi., xxiii., etc.

Misy teny Hebreo hafa koa izay nadika hoe 'janga;' kanefa ny heviny dia vehivavy natokana ho an' ny sampy anankiray, ka nanao fijangajangana tamin' ny mpivavaka tao amin' ny tempolin' ilay sampy, ary toa isan' ny fombam-pivavahana aminy sy ny nanompoana azy izany. Fantatra marina fa nisy fomba vetaveta tahaka izanytany Babylona, sy tao amin' ny tempolin' i Venosy, ary tany Atena sy Korinto sy ny tanàna maro hafa koa.

Ny teny fahatelo indray dia nadika hoe "vehivavy hafa firenena," ary rehefa nitombo ny haratsian' ny Zanak' Isiraely, toa nitombo koa ny isan' ny vehivavy janga izay nalaina tamin' ny firenena lavitra; zahao 1 Mpan. xi. 1; etc.

Ny teny hoe "vehivavy janga" dia hita koa ao amin' ny Apok. xvii. 1, 5; xix. 2, ary entina milaza tanàna lehibe, dia Babylona (Roma, araka ny hevitry ny maro), izay mpanenjika ny olona masina ary tena fahavalo sy mpanohitra ny fanjakan' Andriamanitra.—J.S.

**JAONA Apostoly,** zanak' i Zebedeo sy rahalahin' i Jakoba (Mat. iv. 21); ary tokony ho Salome no reniny (ampitahao Mat. xxvii.

56; **Mar. xv. 40; xvi. 1)**; Betsaida angamba no tanàna nahabe an' i Jaona, ary tao amoron' ny Ranomasin' i Galilia no nitoerany hatramin' ny andro n antsoan' i Jesosy azy. Tokony ho marina fa Jaona dia zandrin' i Jakoba, ary angamba zandrin' i Petera koa aza izy; ary misy izay milaza fa tamin' ny 4 A.D. no nahaterahany, nefa tsy fantatra marina izany. Ary tokony ho efa tsara ny fitaizan' ny ray aman-dreniny azy, sady nampianariny tsara ny amin' ny Lalàn' i Mosesy sy ny tenin' ny mpaminany, izay nampanantena azy tsara ny hisehoan' ny Mesia koa izy. Ary Simona Bar-jona no tokony ho isan' ny tovolahy namany izay sakaizany indrindra, fa tanàna iray no nahabe azy roa lahy; ary tamin' izay no tokony ho niantombohan' ny fisakaizany izay nihamafy, nony efa voafidin' ny Tompo ho Apostoly izy. Boanerjesy, na Zana-baratra, no anarana vaovao nomen' i Jesosy azy mirahalahy zanak' i Zebedeo, hanampy ny tena anarany izay nananany taloha; ary mihatra amin' izany ny zavatra tsy nety izay niseho tamin' ny fanahin' i Jaona tamin' izy ta-hampidina afo avy any an-danitra mba hamono ny olona tsy nety nandray ny Tompo (Lio. ix. 54); ary ny naniriany hahazo ny fitoerana malaza indrindra eo amin' ny fanjakan' i Kristy (Mat. xx. 20-28). Sady izany toe-panahiny izany koa dia miseho eo amin' ny teny sasany nosoratany (1 Jao. i. 10; iv. 20, 21; 2 Jao. 7, 10; 3 Jao. 9, 11). Ny fitiavany an' i Kristy anefa no anton' izany toe-panahiny izany; koa antonona azy indrindra ny anarana nomen' ny sasany azy hoe 'Apostolin' ny fitiavana,' sy "Mpianatra izay tian' i Jesosy" (Jao. xxi. 20). Tokony ho marina fa Jaona hiany no ilay naman' i Andreo, mpianatr' i Jaona Mpanao batisa voalazan' ny Jao.i. 37, 40; ary ny nanarahany azy no mampiseho tokoa fa tsara ny toeny; ary raha nolazain' i Jaona Mpanao-batisa hoe: "Indro ny Zanak' ondrin' Andriamanitra" (Jao. i. 36), dia izy sy Andreo no nanaraka an' i Jesosy, ka dia nitoetra tao aminy tamin' izany andro izany (and. 37-40). Ary izany no niandohan' ny fitiavany an' i Jesosy tamin' ny fony sy ny sainy rehetra ka naharitra ambara-pahafatiny.

Tamin' ny nalehan' ny Tompo ho any Galilia dia tokony ho nanaraka Azy Jaona (Jao. i. 43); tokony ho efa tao amin' ilay fampakaram-bady tao Kana (ii. 2), dia vao tany Kapernaomy sy Jerosalema ary Samaria (ii. 12, 13; iv. 4, 8). Ary taorian' izany indray dia angamba niverina tany amin' ny rahalahiny indray Jaona sy ny namany, saiky herintaona, hono; fa nantsoin' ny Tompo indray izy mba ho mpanarato olona (Mar. i. 16-20); ary taoriana kelin' izany indray dia nanokana azy ho Apostoly ny Tompo (iii. 17). Petera sy Jakoba ary Jaona no natokan' ny Tompo ho sakaizany indrindra; izy hiany no nahita ny nananganany ny zanak' i Jaïro (**Mar. v. 37**) sy ny niovan' ny Tompo tarehy. Tamin' ny nilazan' i Jesosy ny handravana an' i Jerosalema, izy telo lahy no teo, ary Andreo koa no mba namany (Mar. xiii. 3); fa izy telo lahy hiany no nahita ny Tompo fadiranovana tao Getsemane (Mat. xxvi. 37). Ary Jaona hiany no solom-bavan' ny Apostoly, raha nanadina kely ny Tompo na mety na tsia izay nataony nony nandrara ilay namoaka demonia tamin' ny anaran' i Kristy, nefa tsy nanaraka Azy ilay lehilahy (Mar. ix. 38).

Tamin' ny nisamborana an' i Jesosy, na dia nandositra koa aza Jaona, dia nalaky niverina vetivety izy mbamin' i Petera ka nanaraka teny aorian' ny olona nisambotra ny Tompo eny (Jao. xviii. 15). Fantatsika fa olona fantatry ny mpisoronabe Jaona (tsy mazava loatra anefa ny anton' izany), koa nahazo niditra ny tranony izy. Ary amin' izany, izay rehetra momba ny nitsarany an' i Jesosy dia fantany tsara; koa amin' izany, ny teny nosoratan' i Jaona milaza izany dia azontsika itokiana indrindra, sady izy hiany no milaza ny nitsaran' i Anasa Azy (Jao. xviii. 13-24). Ary indray, araka izay voalaza, dia tsy nisy tamin' ny Apostoly rehetra nahita ny nahafatesan' i Jesosy, fa izy hiany no niaraka tamin' ny vehivavy sasany ka nitsangana teo anoloan' ny hazofijaliana; ary tamin' izay no nanafaran' i Jesosy azy hampiantrano an' i Maria reniny (Jao. xix. 25-27).

Taorian' ny nahafatesan' i Jesosy dia nandray an' i Petera ho sakaizany indray Jaona na dia efa nanda an' i Jesosy aza Petera. Ary raha nahare ny tenin' ny vehivavy milaza ny nitsanganan' i Jesosy tamin' ny maty Petera sy Jaona, dia nandeha nihazakazaka nankany amin' ny fasana mba hizaha na marina izay nolazain' ny vehivavy taminy, na tsia. Jaona, "ilay mpianatra anankiray" (Jao. xx. 3, 4), tonga taloha tao amin' ny fasana, nefa niandry an' i Petera izy aloha vao niditra tao am-pasana, ary raha tonga Petera dia izy no niditra taloha. Dia niditra koa ilay "mpianatra anankiray" (Jaona), "dia nahita koa nino," mitantso ny nitsanganan' ny Tompo tamin' ny maty. Taoriana kelin' izany Jaona sy ny Apostoly sasany dia niverina ho any Galilia indray, ary tao no nisehoan' i Jesosy taminy raha nanarato izy (Jao. xxi. 1). Ary hita indray tamin' izany ny toetr' i Petera sy Jaona, fa izy no voalohany nahalala an' i Jesosy, ka hoy izy: "Ny Tompo irỳ," fa Petera kosa dia nirotsaka tamin' ny rano ka nanatona ny tanety ka tonga taloha tamin' ny Tompo. Ary mihatra tamin' izy roa lahy koa ny fara-teny eo amin' ny Jaona. Tsy ampy ho an' i Petera ny hahalala ny hiafarany, raha tsy fantany koa izay hanjo an' i Jaona, dia hoy izy: "Tompoko, inona no ho amin' ity lehilahy ity?" (Jao. xxi. 21) fa ny navalin' ny Tompo azy no nahafantaran' i Petera fa

tsy mety loatra ny manontany ny amin' ny hataon' ny sasany. Fa hoy Jesosy: "Raha tiako hitoetra izy mandra-pihaviko, ahoanao izany? fa manaraha Ahy hianao" (and. 22).

Ary izay fikambanan' izy roa lahy hita eo amin' ny Filazantsara dia hita indray eo amin' ny Asan' ny Apostoly; izy roa lahy toa niseho ho nazoto indrindra tamin' ny nanorenana ny Fiangonana; tafakambana izy tamin' ny nanasitranany ilay mandringa nipetraka tao am-bavahadin' ny Tempoly atao hoe Itsaraendrika; ary noho izay nataony dia izy no voalohan' izay nahazo fahoriana noho ny filazantsara. Tsy fantatra loatra izay nahafaka azy tamin' ny trano-maizina, na ny fisakaizan' i Kaiafa sy Jaona, na ny nahitany ilay nandringa fa vao sitrana izy, koa tsy azony nolavina ny nanaovan' izy roa lahy ny asa mahagaga, na natahotra ny olona izy, izay faly sy taitra noho izay efa hitany; fa na inona na inona no antony, dia fampitahorana hiany no azony, ka dia niverina tamim-pifaliana tsy naninona ho any amin' ny namany izy roa lahy (Asa iii. 4). Taorian' ny nahafatesan' i Stefana dia tafakambana indray Petera sy Jaona, tamin' ny nankanesany tao Samaria; tsaroantsika fa tamin' ny nalehan' i Jaona tao teo aloha dia ta-hampidina afo avy tany an-danitra, handevona ny olona tsy nety nandray ny Tompo izy, fa tamin' io nalehany io kosa dia afo hafa no nilainy hatao aminy —dia ny afon' ny Fanahy Masina—ary izay ta-handrava ny vohitra anankiray teo aloha dia tonga mpanorina fiangonana teo amin' ny vohitra maro tao (Asa viii. 25). Tamin' ny fanenjehana nataon' i Paoly dia mbola nitoetra tao Jerosalema hiany Jaona (Asa viii. 1), ary raha niverina tao Jerosalema Paoly, dia tsy mba tafahaona taminy akory Jaona (Gal. i. 19); kanefa tokony ho nitoetra tao Jerosalema hiany izy. Tokony ho zavatra mafy tamin' i Jaona ny namonoana an' i Jakoba rahalahiny; ary tamin' izay koa no nisarahany tamin' i Petera, izay niala tao Jerosalema taorian' ny namoahan' ny anjely azy tamin' ny trano-maizina, rehefa hovonoin' i Heroda izy (Asa xii. 2).

Taorian' ny nankanesan' i Jaona tao Samaria dia tsy voalaza eo amin' ny Asa intsony ny anarany; tokony ho marina ny nitoerany tao Jerosalema mandra-pahafatin' i Maria, renin' ny Tompo. Ary tamin' ny andro nivorian' ilay Kaonsily voalohany tao Jerosalema iny (ampitahao Asa xv. 6 sy Gal. ii. 9) dia voalaza fa isan' "ny andrin' ny fiangonana" Jaona tamin' izay; ary hitantsika fa tafahaona tao Jerosalema tamin' izany andro izany Petera sy Paoly ary Jaona, ary afa-tsy izany, dia tsy nisy fihaonan' izy telo lahy intsony voalaza eo amin' ny Filazantsara. Saiky tapitra tamin' izay ny asan' i Petera tamin' ny nanorenana ny Fiangonana, ary saiky tsy mbola natomboka akory ny an' i Paoly, ary ny an' i Jaona dia tato aoriana lavitra—dia ny mamita izay sisa tsy vitany Paoly.

Voalaza ao amin' ny Gal. ii. 9 fa hatramin' izany andro izany toa ny mitory ny filazantsara amin' ny voafora (dia ny Jiosy) no raharahan' i Jaona; ary angamba talohan' ny nahafatesan' i Maria dia tsy mba nandehandeha loatra izy, fa saiky tao Jerosalema hiany no nitoerany. Sarotra indrindra ny milaza ny tantaran' i Jaona taorian' izany, fa toy izao hiany no fantatra marina: (1) Ela hiany no nitoerany tao Efesosy, ary noho ny fanenjehana izay niseho tao dia nafatotra izy ka nentina ho any amin' ny nosy atao hoe Patmo (Apok. i. 9). (2) Nanana adidy indrindra izy tamin' ny nitondrana ny fiangonana fito tany Asia, sady niahiahy be hiany ny amin' izay toetrany (Apok. i. 11). (3) Nisy tamin' ireo fiangonana ireo nanda izay fantatr' i Jaona ho hevitra marina ny amin' ny Filazantsara (1 Jao. iv. 1; 2 Jao. 7). Ary tsy izany hiany koa, fa (4) tamin' izay dia toa efa maty avokoa ny naman' i Jaona izay efa nomba an' i Jesosy sady nahita maso ny zavatra voalaza eo amin' ny Filazantsara; ary noho ny fahanteran' i Jaona, toa nataon' ny olona niara-belona taminy fa tsy tokony ho faty akory izy noho ny tenin' ny Tompo milaza azy (Jao. xxi. 23). Ny andro nialan' i Jaona tao Jerosalema dia tsy azo lazaina marina, kanefa misy izay azontsika vinanina hiany ny amin' izany, fa tokony ho talohan' ny nankanesan' i Paoly tao Jerosalema; voalaza ao amin' ny Asa xx. 4 izany (58 A.D.), satria tsy misy teny akory milaza fa tao izy tamin' izay; kanefa kosa tsarovy fa feno tabataba Jerosalema tamin' izay; ary raha tsy nitoetra tao Jerosalema folo taona taorian' izany izy (A.D. 58—68), dia tsy fantatsika velively ny nitoerany tamin' izay.

Maro ny tantara milaza fa Efesosy no nitoeran' i Jaona taona maro talohan' ny nahafatesany, kanefa tokony ho marina ny hevitry ny maro milaza fa tsy mba talohan' ny taona 68 na 69 A.D. no nahatongavany tao voalohany. Ireo fiangonana tao Asia ireo dia naorin' i Paoly, ary fantatsika fa mandrakariva ny tany izay tsy mbola nahazo ny Filazantsara no nitorian' i Paoly (Rom. xv. 20). Ary eo amin' ny epistily nosoratan' i Paoly tamin' ny fiangonana tao Asia dia tsy misy teny na iray aza nentiny nomangy an' Jaona; ary raha nanao veloma ny loholon' ny fiangonana tao Efesosy izy (Asa xx. 17-38), toa tsy mba nanantena akory ny hihavian' ny Apostoly hafa hitoetra tao. Raha izany rehetra izany no saininina tsara, dia tokony hekentsika ho marina fa taorian' ny nahafatesan' i Paoly no nankanesan' i Jaona tao Efesosy voalohany.

Misy zavatra maro no nahamety an' i Efesosy ho nitoeran' ny Apostoly (zahao EFESOSY), ary angamba tokony ho 68 na 69 A.D no nankanesan' i Jaona tao. Kanefa an

dia saiky fantapantatra ho marina aza izany, tsy misy ahafantarantsika loatra ny nataony hatramin' ny folo taona voalohandohan' ny nitoerany tao. Tokony ho nikely aina izy hitondra ny fiangonana tao Efesosy araka izay fantany ho marina; efa nisy fifandirana be nisého tao amin' ny fiangonana, koa antonona ho an' ny Apostolin' ny fitiavana indrindra ny mitarika ny olona ho amin' ny fifankatiavana indray. Ary tokony ho nandeha namangy ny fiangonana tany Asia izy, indrindra fa ireo enina ireo (fito mbamin' i Efesosy), izay voalaza eo amin' ny Apok. ii. sy iii.; ary tsy kely tsy akory ny raharaha nomba izany fitandremana ny fiangonana izany. Tokony ho marina fa tao Efesosy no nanoratan' i Jaona ny Filazantsarany, sady tokony ho soratra voalohany nosoratany izany, angamba tamin' ny taona 80 A.D., na taloha kely, na taoriana kely. Ary manarakaraka izany, dia ny Episitily Voalohany nosoratany. Ary vetivety taorian' izany, dia nisého ny fanenjehana nataon' i Domitiana, ka nahatratra an' i Jaona tokoa izany. Misy tantara milaza fa nentina ho any Roma Jaona ka notanehina tao anatin' ny vilany lehibe feno solika, nefa tsy nampaninona azy akory izany, hono, fa velona hiany izy, dia toy ny nahafahan' izy telo lahy natsipy tao anatin' ny fitanehana nohafanaina impito mihoatra noho ny famanana azy (Dan. iii. 15, 20). Kanefa tsy marina izany, fa tokony ho angano hiany; fa izay tokony ho marina kosa, dia izy nentina tao Roma ka nasain' ny Emperora hafatotra tao Patmo, ary tao no nahitany ilay fahitana araka izay voalaza ao amin' ny Apokalypsy. Nefa tsy mifanaraka ny hevitry ny olon-kendry na tany Patmo no nanoratan' i Jaona ny Apokalypsy, na tany Efesosy, rehefa afaka tamin' ny fifatorana izy; nefa araka izay tokony ho marina, dia tsy ela tsy akory no nitoerany tao Patmo, fa an-kevitry ny taona iray hiany, na latsaka na mahery kely.

Tamin' ny taona 96 A.D. no tokony ho andro izay niverenan' i Jaona tao Efesosy avy tany Patmo, ary tsy hoatrinona taorian' izany no nahafatesany; nefa taloha kelin' izany dia nanoratra ny Epistily Faharoa sy Fahatelo izy, fa araka izay tokony ho marina, izany epistily roa izany dia fara-soratra nataon' i Jaona, sady taloha kelin' ny nahafatesany no nanoratany azy, ary tao Efesosy izy tamin' izay. Ny lovantsofina farany indrindra milaza azy dia izao: Rehefa anti-dahy indrindra sady toa efa nihinan-droka izy, dia notaomin' ny sakaizany ho any amin' ny fiangonana, toy ny fanaony teo aloha; ary raha tonga tao Jaona, dia nolazainy mandrakariva sady naverimberiny matetika ny teny hoe: "Anaka, mifankatiava." Saiky sasatra nihaino azy ny namany, ka hoy izy taminy hoe: "Ry mpampianatra ô! nahoana no miteny izany mandrakariva moa hianao?" Ary dia izao no navalin' i Jaona azy: "Satria didin' ny Tompo izany, ary raha ekena tokoa izany, dia tanteraka ny didiny rehetra." Araka izay tokony ho marina, zato taona latsaka kely izy tamin' ny nahafatesany, dia tokony ho telo-polo taona taorian' ny nandravana an' i Jerosalema izany, izay tokony ho ilay nihavian' ny Tompo nolazain' i Jesosy Kristy (Jao. xxi. 22). Mpianatra izay tian' ny Tompo tokoa Jaona, ka tia an' i Jesosy koa izy, sady nitombo mandrakariva ny fitiavany Azy, ka tandrifin' azy tokoa ny anarany hoe: "Apostolin' ny fitiavana," izay fototry ny filazantsara notoriny.—H.E.C.

**JAONA, Ny Filazantsara nosoratany.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Ny fiangonana amin' izao tontolo izao hatramin' ny tao aloha, ary tato aoriana koa dia efa nino sy nilaza fa Jaona, Apostolin' i Jesosy Kristy, no nanoratra ny Filazantsara Fahefatra; ka izany no nanaovany ny loha-teniny hoe: 'Ny Filazantsara nosoratan' i Jaona.' Ny tantaran' i Jaona Apostoly efa voalaza teo (JAONA APOSTOLY), dia tsy haverina etoana izany. Ary raha izay notantaraina teo no heverina, dia tokony horaisina sy hinoana tokoa ity Filazantsara Fahefatra ity, fa hitantsika ny fomban' i Jaona, fa lehilahy nahatoky ny Tompony izy sady natoky azy na Kristiana rehetra. Ary koa, ny Fiangonana tao aloha sy ny olona izay nanoratra taorian' ny Apostoly dia nilaza marina fa Jaona hiany no nanoratra ity Filazantsara ity; sady efa tsy misalasala amin' izany ny finoan' ny Kristiana mandraka ankehitriny izao. Jaona koa milaza marina ny nahafantarany ny zavatra voalazany, fa izay efa hitany sy reny no nosoratany (Jao. i. 14; xix. 35).

2.—*Ny Fototry ny nanoratan' i Jaona ny Filazantsarany.* Izay mandinika ny Filazantsara Efatra ka mamantatra azy tsara dia hahita ny tsi-fitovian' ity fahefatra ity amin' ny azy telo lahy (dia Matio sy Marka ary Lioka). Mitovitovy hiany izy telo; vakio FILAZANTSARA EFATRA, pejy 247, 248. Raha fony mbola tsy voasoratra ny filazana an' i Kristy, fa filazana vava hiany no nampianaran' ny Apostoly ny amin' ny Tompony, dia angamba nitovitovy hiany ny tenin' izy rehetra sy ny fampianarany; ka raha avy izay nanoratany azy kosa, dia sahalahala ny voasorany, sady nataony tsotra sy mora fantatra ny teniny. Fa samy hafa lavitra amin' izy telo ny fahefatra ilay nosoratan' i Jaona.

Kanefa raha dinihina izany, dia efa nisy tamin' ny taona nanoratan' i Jaona azy sy tamin' ny toetry ny Fiangonana tamin' izany izay ahalalana azy mbamin' ny tsy mampitovy azy sy ny voasoratry ny namany. Mbola holazaina ny amin' ny taona tokony

ho nanoratany azy, kanefa angamba efa vita ela izy telo vao nanoratra ny azy Jaona. Ary araka ny ohatra nataon' i Paoly, ny fampianarana dia toy ny hanina: koa izay mety ho fihinan-jaza sy ny fihinan' olon-dehibe tsy mba mitovy (1 Kor. iii. 2). Koa tahaka izany ny amin' ny Filazantsara: raha mbola toy ny zaza ny Fiangonana, dia ny fampianarana mora fantatra no nolazaina sy nosoratana; fa nony efa toy ny olona lehibe kosa ny Fiangonana, Jaona dia nitady hitondra ny mino an' i Kristy ho amin' ny fahalalana Azy lalindalina kokoa noho izay efa nananany teo, sady nitady hiaro azy tsy ho resin' ny fampianarana tsy izy. Ary amin' izany, nihevitra tsara Jaona, araka ny nitondran' ny Fanahy Masina azy, ny amin' ny toetry ny Fiangonana, sy izay tsy ampy na izay diso tamin' ny finoany sy ny fahalalany; ary dia nikasa hilaza ny efa hitany sy reny tamin' i Kristy izy, izay tokony hahatsara ny finoan' ny Fiangonana sy hahavonjy azy amin' ny fampianarana hafahafa sy sandoka. Fa hoy ny teniny hoe: "Fa voasoratra izao mba hinoanareo fa Jesosy no Kristy, Zanak' Andriamanitra, ary mba hananananareo fiainana amin' ny anarany, raha mino hianareo" (Jao. xx. 31).

Nitoetra tany Efesosy Jaona tamin' izay. Koa mba nanao ahoana ny tanàna Efesosy fahizany? Tanàna lehibe sy malaza indrindra izy, fa renivohitr' i Asia, sady fototry ny fanompoan-tsampy sy ny fahavetavetana rehetra. Nisy sampy lehibe natao hoe Diana tany, izay nohatonin' ny firenena rehetra; ary maro dia maro ny vahiny nitoetra tany Efesosy, kanefa tsy dia ny mpandranto hiany no tao, fa ny mpampianatra filosofia koa. Ary tsy izany hiany, fa tanteraka koa ny tenin' i Paoly (Asa xx. 28-30; 1 Tim. iv. 1-3; 2 Tim. iii. 1-9), sady ratsy loatra ny toetry ny maro izay nanao azy ho Kristiana. Efa resin' ny filan-dratsy ny sasany, ary ny sasany voasodoky ny filosofia sy ny fampianarana manafintohina. Nitanditra sy niady ny fiangonana. Ary ny filazan' ny olona an' i Kristy dia efa nivily indrindra, fa ny sasany nanda Azy ho tsy olona akory; ary ny sasany kosa nanda Azy ho tsy mba Andriamanitra tokoa. Ary tsy Kristy hiany no nolaviny, fa ny fitondrantena madio koa; koa nisy sahy nilaza fa ny olona dia mahazo miray amin' i Kristy hiany, na dia tsy manaraka ny marina aza; ary izay velona eo amin' i Kristy, hoy izy ireo, dia mahazo mipetraka amin' ny fahotana koa. Zahao DIANA SY EFESOSY.

Dia fiangonana izay efa ratsy toetra loatra no nanoratan' i Jaona. Kanefa raha ny *anton'* ny nanoratany no heverina, dia misy tsy ifanarahan' ny olona. Hevitra *telo* no efa nataony ho fotony. (1) Hoy ny sasany: Nanoratra mba hameno kely ny efa nosoratan' izy telo lahy Jaona; te-hilaza ny tsy voalazan' ireo izy. Hitantsika fa milaza zavatra betsaka Jaona, izay tsy nolazain' i Matio na Marika na Lioka, indrindra fa ny nataon' i Jesosy tany Jodia; ary na dia tsy hita marina ho *anton'* ny nanoratany ny Filazantsarany aza ny hilaza izay tsy nolazain' ny namany, angamba tsy dia zavatra tsi-nahy foana izany tsy akory. (2) Hoy ny sasany indray: Ho enti-mandrava ny fampianarana diso no nanoratan' i Jaona. Maharava ny fampianarana diso tokoa ny teny voasorany, satria ny marina no nasehony, ka ny diso tsy azo ampifanarahina amin' ny marina; kanefa kosa indray, tsy dia *nitany* ny fampianarana sandoka Jaona. Tsy hita *miharihary* ny nanoherany izany. (3) Hoy ny sasany kosa: Ny mba hilaza an' i Kristy ho Zanak' Andriamanitra marina no anton' ny nanoratan' i Jaona, sady izy hiany no nilaza izany (Jao. xx. 31). Izany no mila ho marina, kanefa azo akambana kely aminy koa ilay hevitra voalohany sy faharoa, indrindra fa ny faharoa.

Nanoratra tokoa Jaona hanambara an' i Kristy ho Zanak' Andriamanitra, Izay efa natao ho nofo tokoa, ka nonina tamin' ny olona ho Fiainana sy ho Fanazavana, mba tsy hipetrahan' ny olona amin' ny fahafatesan' ny fahotana sy ny fahamaizinan' ny heloka. Ary koa, raha nipetraka nandahatra ny teny ho enti-manambara sy mampianatra izay fototry ny finoana an' i Kristy Jaona, dia nisy tenin' ny mpampianatra filosofia izay nalainy hilaza an' i Kristy koa. Fa nisy ireo mpampianatra ireo (indrindra ny anankiray atao hoe Philo) izay namorona fiteny maro ho fanajana ny fahendrena. Ny fahendrena nodokafany ho "*Tenin' Andriamanitra*," ka saiky mitovy amin' Andriamanitra. "*Mpanao ny zavatra rehetra ny Teny*," hoy izy; ary "*Zanaka lahimatoan' ny Kainy;*" sy teny maro hafa tahaka izany. Ary anefa fantatr' i Jaona fa Jesosy Tompo ikery no tokony hoderaina tahaka izany; dia Kristy hiany no nambarany ho Tenin' Andriamanitra tokoa. Ny fiteny izay hoatra ny angano, ary ny *Tenin' Andriamanitra* izay nohajain' ny olona, nefa tsy fantany no nambaran' i Jaona taminy. "Tamin' ny taloha ny Teny," hoy izy, "ary ny Teny tao amin' Andriamanitra," kanefa Jesosy Kristy hiany no nolazainy; dia hoy izy indray: "Ary ny Teny dia tonga nofo ka nonina tamintsika" (Jao. i. 1, 14).

Dia hitantsika amin' izany ny fototry ny nanoratan' i Jaona ity Filazantsara ity, dia ny mba hampahatantatra ny mino ny fomban' i Kristy Zanak' Andriamanitra, ary mba hampitoetra ny sainy amin' ny hevitra marina, hamonjeny azy amin' ny sasany izay nitady hamimba ny finoany.

3.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratan' i Jaona azy.* Efa voalaza teo ny nitoeran' i Jaona tany Efesosy sy ny nitandremany ny fiangonana tany Asia Minora. Ary mifanaraka

amin' izany hiany koa ny filazan' ny olona ny amin' ny taona sy ny tany nanoratany ny Filazantsara. Hoy ny tenin' ny olona izay nanoratra voalohany indrindra milaza izany: "Tany Efesosy hiany no nanoratan' i Jaona ny Filazantsara;" ary izany hiany no tokony ho marina. Koanefa tsy misy ny teny nosoratan' i Jaona izay ahafantarana azy loatra. Fa misy famantarana fa tsy nanoratra tany amin' ny tanin' ny Jiosy izy, na ho an' ny Jiosy, satria raha nilaza ny fomban' ny Jiosy izy, dia nasiany teny ho enti-manazava azy; fa zavatra tokony tsy ho fantatry ny firenena hafa izany, raha tsy nambarany, fa ny Jiosy dia nahafantatra azy hiany (diniho ii. 6, 13; iii. 23; iv. 4; v. 2; vi. 4; etc.). Ary amin' izany, ny ahalalantsika fa tokony ho tany Efesosy no nanoratan' i Jaona ny Filazantsara—dia ny tenin' ny ntaolo voalaza teo, sy ny fomban' ny olona tany Efesosy, mbamin' ny toetry ny finoany.

Ary koa, ny *taona* nanoratan' i Jaona tsy azo fantarina marina, fa angamba 50 taona taorian' ny niakaran' i Kristy tany an-danitra izany, na mahery kely, na tsy ampy kely. Jaona no nanoratra taorian' ny Apostoly rehetra, ary hitantsika fa tokony ho efa maty Paoly, fony vao nankany Efesosy Jaona. Koa raha maty tamin' ny taona 68 A.D. Paoly, dia tao anelanelan' izany sy ny nahafatesany no nanoratan' i Jaona ny Filazantsara; ka dia 15 taona no azo lazaina ho fetr' izany—dia hatramin' ny 70 A.D. ka hatramin' ny 85 A.D.—ary tao anelanelan' iro fetra roa ireo Jaona no tokony ho nanoratra azy.

4.—*Ny Fomban' ny nandaharany ny teny.* Hoatra ny olona mahavita pilanina na sary, izay mampiseho ny marika samy hafa vao manorina ny trano kasainy hatao no nanaovan' i Jaona ity filazana an' i Kristy ity. Efa nosaininy sy noheveriny rahateo ny fahalalana tsy nananan' ny fiangonana, ary ny fampianarana nahadiso ny heviny sy ny finoany koa; dia nandahatra teny araka izany izy. Tsotra nefa lalin-kevitra ny teniny, ary ny sasany dia naverimberiny matetika; toy ny hoe: 'Ny Teny,' 'Ny Fiainana,' 'Ny Mazava,' 'Ny Maizina,' 'Ny Marina,' etc. Ary koa, raha dinihina tsara Jao. i. 1-14, izay fitarihan-teny, dia toa azo sahady ny fototry ny zavatra hambara amin' ny toko manaraka rehetra. Ny Teny Izay tamin' ny taloha, sady nanaovana ny zavatra rehetra, dia tonga *nofo*, ary izay nataony raha teo amin' ny nofo Izy no nankalazana sy nanandratana Azy. Ary izany *fankalazana an' i Kristy* izany dia lazaina amin' ny lohateny maromaro. Fankalazana Azy avokoa izao manaraka izao:—(1) ny nanambaran' i Jaona Mpanao-batisa Azy; (2) ny fahagagana nataon' i Kristy; (3) ny nanoherany ny Jiosy sy ny naharetany ny nanenjehany Azy, sy ny lolom-pony; (4) ny nanambarany ny tenany tamin' ny teny maro izay nataony; (5) ny niaretany ny fahoriana sy ny nahafatesany ary ny nitsanganany tamin' ny maty. Ary koa, izany fankalazana an' i Kristy izany no nahatanteraka ny fikasan' ny Rainy, ka nampiseho ny Zanany Lahitokana ho Fanazavana sy ho Fiainan' izao tontolo izao, dia Mpanalalana tokana, Izay ahazoan' ny olona ny Fanahy Masina, ary Izay ahitan' ny olona fahasoavana sy herimpo sy fitahiana sy fanantenam-boninahitra ary fiainana mandrakizay.

5.—*Teny nalain' i Jaona tamin' ny Testamenta Taloha.*

| | |
|---|---|
| Jao. i. 23 ........... | Isa. xl. 3. |
| ,, ii. 17 ........... | Sal. lxix. 9. |
| ,, vi. 31 ........... | ,, lxxviii. 24; Neh. ix. 15. |
| ,, vi. 45 ........... | Isa. liv. 13. |
| ,, viii. 17 ........... | Deo. xix. 15. |
| ,, x. 34 ........... | Sal. lxxxii. 6. |
| ,, xii. 14, 15 ........ | Zak. ix. 9. |
| ,, xii. 38 ........... | Isa. liii. 1. |
| ,, xii. 40 ........... | ,, vi. 10. |
| ,, xiii. 18 ........... | Sal. xli. 9. |
| ,, xv. 25 ........... | ,, cix. 3. |
| ,, xix. 24 ........... | ,, xxii. 18. |
| ,, xix. 36 ........... | Eks. xii. 46. |
| ,, xix. 37 ........... | Zak. xii. 10. |

6—*Zavatra nolazain' i Jaona tsy mba voalazan' izy Telo lahy.* Izao no fotony, fa misy ny teny kely sasany koa:

(1) Ny nanambaran' i Jaona Mpanao-batisa an' i Kristy: i. 19-42; iii. 22-36. (2) Ny tamin' i Filipo sy Nataniela: i. 43-51. (3) Ny nampodian' i Jesosy ny rano ho divay tany Kana: ii. 1-11. (4) Ny niakaran' i Kristy tany Jerosalema, sy ny nandroahany ny mpivarotra tany amin' ny Tempoly: ii. 13-22. (5) Ny tenin' i Kristy tamin' i Nikodemosy: iii. 1-21. (6) Ny teniny tamin' ny vehivavy Samaritana, sy ny naneken' ny Samaritana Azy ho Mesia: iv. 1-42. (7) Ny nanasitranany ny zanak' ilay andriandahy: iv. 46-54. (8) Ny nanasitranany ilay lehilahy narary tany amin' ny farihy Betsaida: v. 1-16; sy ny teniny tamin' ny Jiosy manaraka izany: v. 17-47. (9) Ny tenin' i Kristy tamin' ny Jiosy milaza ny tenany ho mofon' aina: vi. 22-59. (10) Ny niakaran' i Jesosy tany Jerosalema tamin' ny Andro Firavoravoana fitoerana an-Trano Rantsan-kazo, sy ny teny nataony tamin' ny Jiosy: vii. (11) Ny vehivavy azo nijangajanga: viii. 1-11 sy ny teny nataon' i Jesosy tamin' ny Jiosy: viii. 12-59. (12) Ny nampahiratany ny mason' ilay jamba tany Jerosalema: ix. 1-41. (13) Ny fanoharana amin' ny ondry sy ny Mpiandry tsara: x. 1-42. (14) Ny nananganan' i Jesosy an' i Lazarosy tamin' ny maty: xi. 1-46; ary ny hevitry ny loholon' ny Jiosy tamin' izany: xi. 47-57. (15) Ny nanatonan' ny Grika an' i Jesosy tany Jerosalema, sy ny tenin' ny Tompo tamin' izany: xii.

20-36. (16) **Ny tenin' ny** Tompo tamin' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy, rehefa hisaraka taminy Izy: xiii.—xvi., sy ny nangatahany ho azy: xvii. (17) Ny nandefonan' ny miaramila ny lanivoan' i Kristy: xix. 33, 34. (18) Ny nisehoan' i Kristy tamin' ny Apostoly tany amin' ny Ranomasin' i Galilia rehefa nitsangana tamin' ny maty Izy, sy ny teniny tamin' i Petera: xxi.

7.—*Fizarana ny Filazantsaran' i Jaona.* Maro ny fizarana samy hafa efa noheverin' ny olona ho mety amin' ny Filazantsara nosoratan' i Jaona, fa izao hiany no holazaina eto: Mizara efatra ny teny:

i.—*Ny teny mialoha*, na *fitarihan-teny* (i. 1-18), dia milaza fohy ny fototry ny teny nokasainy hambara.

ii.—*Ny fizarana voalohany* (i. 19—xii. 50) dia manambara ny *nisehoan'* i Kristy sy ny raharaha vitany tany Galilia sy Jodia ary Samaria; sy ny fampianarana nataony tamin' ny Jiosy izay tsy nety nino Azy, fa nanda sy nanohitra ary nitady hamono Azy noho ny tsi-finoany Azy; ary rehefa voalaza izany, Jaona dia nilaza izay heviny amin' izany (xii. 37-43), sy ny nanirahan' ny Ray ny Zanaka amin' ny fahasoavana sy ny fitiavana (xii. 44-50).

iii.—*Ny fizarana faharoa* (xiii.—xx.) dia mizara roa indray: (*a*) ny nisehoan' ny voninahitry ny Tompo teo anatrehan' ny mpianany hiany tamin' ilay sakafo farany, mbamin' ny teny rehetra nataony tamin' izany sy ny fivavahana koa (xiii.—xvii.); (*b*) ny nisehoan' ny voninahitry ny Tompo teo anatrehan' ny olona rehetra tamin' ny nahafatesany sy ny nitsanganany tamin' ny maty (xviii.—xx). Fa hoy izay olona anankiray izay: "Ny nisehoan' i Jesosy Kristy tamin' ny olona dia nampiseho ny voninahiny, kanefa nitaona ny olona hahafaty Azy kosa izany; ary ny nahafatesany indray dia mbola nampiseho ny voninahiny hiany."

iv.—*Ny teny fanampy* (xxi.) dia toa teny nasoratan' i Jaona tao aorian' ny nanoratany ny betsaka. Angamba izy nanoratra ny toko xxi., satria ny olona nihevitra fa tsy ho faty izy, dia nolazain' i Jaona marina ny niandohan' izany hevitra izany sy izay tsy nahamarina azy.—G.C.

**JAONA, Ny Epistily Voalohany nosoratany.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Ny lohasoratra amin' ny epistily manao hoe: "Ny Epistily Voalohany nosoratan' i Jaona Apostoly;" dia azo lazaina fa Jaona, isan' ny Roa ambin' ny folo lahy izay nofidin' i Kristy, ary izay nanoratra ny Filazantsara Fahefatra, dia izy koa no nanoratra ity Epistily ity. Ary izany no efa hevitry ny Kristiana hatramin' ny teo aloha ka mandraka ankehitriny; ary saiky ny olon-kendry rehetra no samy manaiky fa Jaona Apostoly hiany no nanoratra azy. Nefa, tsy dia misy teny ao amin' ny Epistily milaza izany mihitsy tsy akory; ary koa, tsy dia misy sonian' izay nanoratra azy napetrany teo mba hahafantarana izany, fa ny toetry ny teny, ary ny fitovian' ny teny sasany sy ny hevitra sasany amin' izay efa voasoratra ao amin' ny Filazantsaran' i Jaona, dia izany no ilazany fa tokony ho tsy olona samy hafa, fa olona iray hiany no nanoratra ny Filazantsara sy ny Epistily izay samy atao hoe an' i Jaona. Amin' ny teny izay mitovitovy hevitra toy izany, dia ireto efa voasoratra ambany ireto no tokony mba hodinihina:—

*Ny* Epistily *ampitahaina amin' ny* Filazantsara.

| | |
|---|---|
| *Toko* i. 1 .................. | *Toko* i. 1, 4, 14. |
| ,, ii. 5 .................. | ,, xiv. 23. |
| ,, ii. 6 .................. | ,, xv. 4. |
| ,, ii. 8 ; iii. 11 .. | ,, xiii. 34, |
| ,, ii. 8, 10 ........ | ,, i. 5, 9 ; xi. 10. |
| ,, iii. 13, 14 ...... | ,, xvii. 3. |
| ,, iii. 1 .......... | ,, i. 12. |
| ,, iii. 2 .......... | ,, xvii. 24. |
| ,, iii. 8 .......... | ,, viii. 44. |
| ,, iii. 13 ......... | ,, xv. 20. |
| ,, iv. 9 .......... | ,, iii. 16. |
| ,, iv. 12............ | ,, i. 18. |
| ,, v. 13 ............ | ,, xx. 31. |
| ,, v. 14 ............ | ,, xiv. 14 ; ix. 31. |
| ,, v. 20 ............ | ,, xvii. 2. |

2.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Tsy hita ny tantara izay milaza marina ny taona nanoratana ny Epistily, ary samy hafa be hiany ny taona izay efa noheverin' ny sasany; koa dia tsy azo lazaina marina izany. Angamba tokony ho taorian' ny taona nanoratana ny Filazantsaran' i Jaona; nefa, ny taona nanoratany izany aza, tsy dia hita marina loatra. Zahao ao amin' ny pejy 372. Ao amin' ity Epistily ity (ii. 18), dia misy teny manao hoe: "Ity no ora farany;" ary noho izany ny sasany efa nihevitra fa tokony ho madiva horavana Jerosalema tamin' ny taona nanoratan' i Jaona azy, ka dia tokony ho takaikin' ny taona 70 A. D.; fa ny fandravana an' i Jerosalema, hoy izy, no neritreretin' i Jaona, ka nilazany izany teny izany. Koanefa kosa, tsy dia azo itompoana loatra izany, satria matetika dia misy teny toy izany ao amin' ny Testamenta Vaovao, nefa tsy dia milaza ny fandravana an' i Jerosalema tsy akory ireo teny ireo (Asa ii. 17; Heb. i. 2; 2 Tim. iii. 1; 2 Pet. iii. 3). Ary misy ny olona sasany hafa kosa indray izay milaza fa araka ny heviny, dia tokony ho efa antitra mihitsy Jaona tamin' ny andro nanoratany ity Epistily Voalohany ity. Ny toetry ny fiteny sasany izay nosoratany ao amin' ny Epistily, hoy izy, no mampiseho ny fahanterany. Hitantsika, hoy izy, fa matetika Jaona no miteny hoe, 'Anaka,' ary fomban' ny fitenin' ny olona efa antitra izany. Ary toa misy fototra kely hiany izany, fa maromaro ny teniny izay toy izany; vakio ii. 1, 12, 28; iii. 7, 18; iv. 4; v. 21. Koa raha marina io hevitra voalaza io, dia tokony

ho **tao aorian' ny taona** 85 A. D. ny andro nanoratany ny Epistily. Nefa sarotra hiany ny milaza na tamin' izay tokoa, na talohan' izany, no nanoratan' i Jaona azy.

Ary ny tany nipetrahan' i Jaona tamin' ny andro nanoratany ity Epistily ity, dia izany koa no efa nampisalasala ny olon-kendry, ary tsy misy sahy mitompo teny fantatra ny amin' izany, satria tsy hita marina loatra. Tsy dia lazainy amin' ny teny ao amin' ny Epistily izany, ary tsy dia misy anaran-tany, na anaran' olona, na hevitra akory aza ao amin' ny Epistily izay manampy antsika hahafantatra ny tany nipetrahan' i Jaona tamin' ny andro nanoratany azy. Misy hiany ny tantarany milaza fa tany Efesosy no nitoeran' i Jaona tamin' ny fahanterany; ary raha nanoratra ny Epistily izy rehefa tratr' antitra, dia tany Efesosy hiany koa angaha izy no nanoratra azy. Maro no manaiky izany hevitra izany, fa misy kosa ny olona sasany izay mihevitra fa tany Patmo, na tany Jodia, no nitoeran' i Jaona tamin' ny andro nanoratany azy.

3.—*Ny Olona nanoratana azy.* Ny epistily nosoratan' i Paoly dia misy fototra tsara ny olona nanoratany azy, ary matetika dia nosoratany ho an' ny olona amin' ny fiangonana iray, na ho an' ny olona amin' ny tanána iray, dia tahaka ny epistily nosoratany tamin' ny Korintiana sy ny Efesiana ary ny Kolosiana, etc. Fa toa tsy mba tahaka izany ity Epistily nosoratan' i Jaona ity; fa tsy nosoratany ho an' ny olona amin' ny fiangonana iray, na ho an' ny olona amin' ny vohitra iray, fa toa nosoratany ho an' ny olona amin' ny fiangonana maromaro samy hafa. Koanefa ny olona amin' ireo vohitra ireo, izay nanoratan' i Jaona ny Epistily Voalohany, dia tokony tsy ho Jiosy ny ankabiazany, fa Jentilisa izay efa nino, satria tsy misy teny mahatsiaro ny fomban' ny Jiosy, sady ny olona nanoratany no nanarin' i Jaona hoe: "Anaka, arovy ny tenanareo amin' ny sampy" (v. 21). Koa tsy anatra tandrifin' ny Jiosy loatra izany, fa izy tsy dia mba nanompo sampy tahaka ny firenena hafa tsy akory. Ary tokony ho olona izay efa nahazo fampianarana tamin' i Jaona izy, fa ny toetr' ireo olona ireo sy ny fandrosoany ary ny fitomboany dia fantany tsara. Izany dia miseho ao amin' ny teny sasany nosoratany taminy; vakio. ii. 7, 12-14, 20-27. Koa dia angamba ny olona teo amin' ny fiangonana maromaro any Asia Minora manodidina an' i Efesosy no fototry ny nanoratany azy voalohany, dia ny fiangonana tany Smyrna sy Pergamosy sy Tyatira sy Sardisy sy Filadelfia ary Laodikia; fa ny tantaran' ny olona teo aloha milaza fa rehefa niala tany Jerosalema Jaona dia Efesosy no tany nipetrahany sy nampianarany indrindra.

4.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Dia misy zavatra telo nolazain' i Jaona ho anton' ny nanoratany ity Epistily Voalohany ity:—

(1) Mba hilaza ny hamarinan' izay efa nolazaina taminy fony taloha ho fampitomboana ny fifaliany (vakio i. 1-4).

(2) Mba hahalalan' ny olona marina ny anton' izay zavatra efa ninoany, sy ny soa ho azony avy amin' izany (v. 13).

(3) Mba hampiseho amin' ny olona fa ny firaisana amin' Andriamanitra no miteraka fahamasinana; ary haneho fa ny fahadiovana sy ny fitiavana no mariky ny olon' Andriamanitra; ary mba hananatra azy tsy hanota, fa hitondra tena marina, ary hifankatia (ii. 1).

Ny amin' ny fahamasinana sy ny fitondrantena madio (ii. 3-6, 15, 16, 29; iii. 6-10, 24; v. 4, 18); ary ny amin' ny fitiavana kosa, dia vakio ii. 9-11; iii. 10-19; iv. 7, 8, 11, 12, 16, 20, 21.

Ireo no zavatra telo nolazainy, fa raha mandinika ny teny rehetra ao amin' ny Epistily isika, dia misy zavatra iray hafa koa izay fototra hanampy izany indray, ary izay azo lazaina ho anton' ny nanoratany azy, dia izao:—

(4) Mba hampiorina ny olona mafy amin' ny zavatra izay efa nianarany tamin' i Jaona, na tamin' ny namany; ary mba hananatra azy ny amin' ny olona sasany izay milaza fa tsy tonga tamin' ny nofo Jesosy Kristy, ary izay nampianatra zavatra hafahafa, fa tsy araka ny Filazantsara (ii. 26; vakio koa ii. 18-26; iv. 1-3).—J. Pse.

**JAONA, Ny Epistily Faharoa sy Fahatelo nosoratany.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Mitovitovy hiany ny hevitry ny teny ao amin' ny Epistily Faharoa sy ny teny ao amin' ny Epistily Fahatelo; ary ny fara-teny ao amin' izy roroa dia saiky sahala indrindra; koa noho izany, dia hatramin' ny taloha ny olonkendry efa niray hevitra fa olona iray hiany no nanoratra azy roa. Vakio ny Epistily Faharoa, and. 1, 4, ary ampitovio amin' ny Epistily Fahatelo, and. 3 sy 4.

| Epistily faha-2 | | and. | Epistily faha-3 | | and. |
|---|---|---|---|---|---|
| Epistily faha-2 | | and. 1 | Epistily faha-3 | | and. 1. |
| ,, | ,, | 4 | ,, | ,, | 3, 4. |
| ,, | ,, | 9 | ,, | ,, | 11. |
| ,, | ,, | 12 | ,, | ,, | 13, 14. |

Ary ireto epistily roa ireto toa tsy fantatry ny Kristiana rehetra teo aloha, tahaka ny fahalalany ny ankabiazan' ny teny hafa ao amin' ny Filazantsara. Fohy dia fohy ny teny ao aminy, ary nosoratany tamin' ny olona samy irery, fa tsy ho an' ny fiangonana iray na ho an' ny fiangonana maromaro, koa dia izany angamba no tsy nahalaza azy loatra, ary dia izany koa angamba no tokony ho anton' ny tsy nahalalan' ny Kristiana sasany azy teo aloha.

Ary nisy hiany ny olona teo aloha nisalasala ny amin' ny lehilahy izay nanoratra ireto epistily roa ireto, ary nisy nilaza fa

**araka** ny heviny, dia tokony tsy ho Jaona Apostoly no nanoratra azy, fa ny loholona iray izay sahala anarana taminy. Ary nefa kosa, maro hiany ny tantaran' ny ntaolo milaza fa Jaona Apostoly, izay nanoratra ny Filazantsara Fahefatra ary ny Epistily Voalohany, no nanoratra ny Epistily Faharoa sy ny Epistily Fahatelo koa; ary ankehitriny saiky ny ankabiazan' ny Kristiana rehetra izay efa namototra izany no miaramanaiky fa izany no tokony ho marina. Ny Epistily Voalohany nosoratan' i Jaona dia tsy misy sonia ahafantarana izay nanoratra azy; ary mba tahaka izany hiany koa ny Epistily Faharoa sy ny Epistily Fahatelo. Nefa, toa fanaon' i Jaona hiany izany, fa amin' ny teny rehetra nosoratany dia tsy misy soniany, afa-tsy ao amin' ny Apokalypsy hiany. Eo amin' ny Filazantsarany, raha milaza ny tenany izy, dia hoy ny fiteniny, "ny mpianatra anankiray izay tian' i Jesosy" (Jao. xiii. 23; xix. 26; xx. 2; xxi. 7, 21); ary koa, ao amin' ny Epistily Voalohany dia ny tenany no nakambany amin' ny namany amin' ny teny hoe, "jere*nay*," "re*nay*," "tsapain' ny tana*nay*," fa tsy manonona ny anarany akory izy. Paoly dia nanisy ny anarany tamin' ny epistiliny rehetra (afa-tsy tamin' ny Epistily ho an' ny Hebreo hiany, ary tsy fantatra marina na izy na olona hafa no nanoratra ny Hebreo), ary Petera sy Jakoba ary Joda koa samy nanisy ny anarany tamin' ny epistily izay nosoratany, fa toa tsy mba fanaon' i Jaona loatra ny manao izany. Ary angamba nataony fa ny toetry ny teny no ampy hahafantaran' ny olona fa izy no nanoratra azy, na angamba nisy marika hafa nomeny mba hahalalan' ny olona izany.

Ary ny zavatra sasany izay mampihevitra ny olona fa tokony ho Jaona Apostoly hiany no nanoratra ireto epistily roa ireto dia izao:—

(1) Ny toetry ny teny sy ny fitovian' ny teny sy ny hevitra amin' ny teny sasany hafa izay nosoratan' i Jaona,—dia izany no ataony ho vavolombelona manamarina ny hevitra fa tokony ho izy hiany no nanoratra azy.

(2) Mafy ny teny nataony milaza ny mpampianatra sandoka. Hoy izy: "Raha misy olona mankao aminareo, ka tsy mitondra izany fampianarana izany, aza mampandroso azy any an-trano, na miarahaba azy" (Epistily Faharoa, and. 10). Izany indray no ataon' ny sasany ho famantarana fa tokony ho Jaona Apostoly hiany no nanoratra azy. Fa araka ny fanaon' i Jaona indrindra izany, hoy izy, fa tsy tiany indrindra izany fampianarana hafahafa izany; ary na dia malaza noho ny fitiavany sy ny halemem-panahiny aza Jaona, raha ny tantarany no dinihina, dia miseho tokoa fa niharoharo tamin' izany fahalemem-panahiny izany, dia toa fanaony hiany ny nanao teny mahery indraindray. Ny Tompo aza nanome azy ny anarany hoe "Zana-baratra" (Mar iii. 17); ary koa, indray andro izy dia ta-hampidina afo avy any an-danitra handevona ny Samaritana, satria tsy nety nandray an' i Jesosy ireo (Lio. ix. 54).

(3) Ny nanoratra azy manao ny tenany hoe "loholona." Ary izany koa indray no ataon' ny sasany famantarana fa tokony ho Jaona Apostoly mihitsy no nanoratra azy. Na dia anarana azo hatao amin' ny olona maro aza izany, dia anarana tandrifin' ny toetr' i Jaona Apostoly indrindra koa, fa zavatra roa no naha-loholona azy: (*a*) ny raharaha nataony sy ny nipetrahany tamin' ny fiangonana no mahamendrika azy hahazo izany anarana izany. (*b*) Tokony ho efa tratr' antitra Jaona, koa dia ny fahanterany no nahamendrika azy hahazo izany anarana hoe "loholona" izany.

Dia ireo no hevitra sasany anaovan' ny maro fa tokony ho Jaona Apostoly mihitsy no nanoratra azy, sady ny tantaran' ny ntaolo koa no toa manamarina izany hevitra izany.

2.—*Ny Olona nanoratana azy.*

*a.*—**Ny Epistily Faharoa.**

Hatry ny fony ela no efa nisalasala be hiany ny hevitry ny olon-kendry ny amin' ny olona nanoratan' i Jaona ny Epistiliny Faharoa. Hoy ny tenin' i Jaona, ao amin' ny andininy 1: "Mamangy ny andriambavy?" Fa iza moa izany andriambavy izany? Olona mihitsy va no nolazain' i Jaona, sa fanoharana hiany va izany teny izany? Misy hiany ny olona sasany efa nihevitra fa fanoharana hiany izany; ary ny hevitry ny fanoharana, hoy izy, dia milaza ny Fiangonan' Andriamanitra rehetra amin' izao tontolo izao, na ny fiangonana amin' ny tanána iray, na ny fiangonana tany Jerosalema, na ny fiangonana tany amin' ny vohitra hafa. Ary misy ny olona sasany kosa milaza fa olona mihitsy no nolazain' i Jaona, raha izy nanoratra hoe "andriambavy." Ary maromaro kokoa ny milaza izany noho ny milaza fa fanoharana hiany izany teny izany, ary ny Fiangonana Andriamanitra no nolazainy. Dia angamba ny hevitry ny olona izay milaza fa olona mihitsy no nolazain' i Jaona no tokony ho marina. Fa toa tsy fanao akory teo aloha ny manao fanoharana toy izany, ka manohatra ny Fiangonan' Andriamanitra amin' ny andriambavy; sady raha ny teny ao amin' ny Epistily no dinihina, dia toa olona tokoa no notenenin' i Jaona. Nolazainy ho vehivavy efa niteraka izy, fa ny zanany dia tsaroany ao amin' ny and. 1; ary koa, ao amin' ny and. 4 Jaona manao hoe: "Faly indrindra aho, satria misy hitako ny zanakao sasany mandeha amin' ny fahamarinana." Sady nolazainy koa ho nanana rahavavy ilay andriambavy, ary efa niteraka koa izany rahavaviny izany, ary ny

anany dia teo amin' i Jaona tamin' ny andro nanoratany ny Epistily, fa hoy ny fiteniny; "Ny zanaky ny rahavavinao voafidy manao veloma anao" (and. 13).

Koa dia ataontsika fa olona irery mihitsy no nanoratan' i Jaona ny Epistily Faharoa. Ary misy milaza fa Kyria, na Eklekte, no anaran' izany andriambavy izany; nefa izany dia tsy azo fantarina ho tena marina indrindra ankehitriny.* Fa ny taratasy voasoratra milaza ny tantaran' izany vehivavy izany dia tsy misy hita, koa noho izany dia tsy misy teny maro azo hilazana ny toeny. Tokony ho vehivavy Kristiana tsara fanahy izy, izay fantatr' i Jaona, sady nalaza noho ny hatsaram-panahiny.

(*b*)—**Ny Epistily Fahatelo.**

Fantantsika marina fa Gaio (na Gaiosy) no anaran' ny olona nanoratan' i Jaona ny Epistily Fahatelo, fa hoy ny teniny ao amin' ny and. 1: "Mamangy an' i Gaio ilay malala." Ary teo aloha dia maromaro ny olona izay natao hoe Gaio no anarany, ary misy olona telo samy hafa, samy voalaza ao amin' ny Test. Vao.:—

(1) Gaio, lehilahy Makedoniana, voalaza ao amin' ny Asa xix. 29; (2) Gaio, lehilahy tany Korinto, voalaza ao amin' ny 1 Kor. i. 14; Rom. xvi. 23; (3) Gaio, lehilahy tany Derbe, voalaza ao amin' ny Asa xx. 4.

Nefa ilay Gaio nanoratan' i Jaona ity Epistily Fahatelo ity dia tsy azo lazaina mihitsy hoe, izy no anankiray amin' izy telo ireo, na hoe lehilahy hafa, nefa sahala anarana aminy hiany. Nefa hitantsika fa lehilahy tian' i Jaona izy, araka ny teniny hoe: "Gaio, ilay malala, izay tiako amin' ny fahamarinana." Ary tokony ho lehilahy marina izy, fa hoy indray ny tenin' i Jaona aminy: "Fa faly indrindra aho, fony nisy rahalahy tonga ka nanambara ny fahamarinanao, dia toy ny andehananao araka ny fahamarinana" (and. 3). Ary koa, dia tokony ho lehilahy nazoto sy nanao soa tamin' ny namany izy, fa hoy indray ny tenin' i Jaona aminy: "Ry malala, manao asa mahatoky hianao na amin' inona na amin' inona ataonao, na amin' ireo rahalahy ireo, na dia vahiny aza izy, izay nanambara ny fitiavanao teo anatrehan' ny fiangonana" (and. 5 sy 6).

3.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Ao amin' ny epistily roa dia tsy misy taona na fotoana voalaza, ary tsy misy teny akory ahafantarantsika ny taona sy ny tany izay nipetrahan' i Jaona tamin' ny andro nanoratany ireto epistily roa ireto. Noho ny fitovian' ny teny ao aminy dia tokony ho nifanakaiky hiany ny andro nanoratan' i Jaona azy, ary angamba fandehanana iray hiany no nolazainy, na ny nolazainy ao amin' ny Epistily Faharoa (and. 12), na ny nolazainy ao amin' ny Epistily Fahatelo (and. 10 sy 14). Koanefa tsy misy loatra ny tantara milaza azy; nefa, ataon' ny maro fa tokony ho efa antitra hiany Jaona tamin' ny andro nanoratany azy, ary angamba tany Efesosy no nipetrahany tamin' izany andro izany. Maro koa no mihevitra fa tokony ho nifanakaiky hiany ny andro nanoratany ny Epistily Voalohany sy ireto Epistily Faharoa sy Fahatelo ireto. Angamba raha nandefa ny Epistily Voalohany hankany amin' ny fiangonana rehetra izy, dia ny Epistily Faharoa no nosoratany ho an' ilay andriambavy, ary ny Epistily Fahatelo kosa no nosoratany ho an' i Gaio sakaiza malalany.

4.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.*

*a.*—**Ny Epistily Faharoa.**

Vehivavy mpivavaka tsara fanahy ny vehivavy nanoratan' i Jaona ity Epistily ity, ary ny fifaliany noho ny hatsaran' ny toetry ny zanak' ilay vehivavy dia nolazain' i Jaona ao amin' ny and. 4. Ary ny anton' ny nanoratany ny Epistily taminy dia toy izao:—

(1) Mba hampahazoto azy hampiseho fitiavana sy hitoetra amin' ny fifankatiavana. Hoy izy (and. 5): "Ary mangataka aminao aho ankehitriny, ry andriambavy, tsy toy ny manoratra didy vaovao aminao, fa izay nananantsika hatramin' ny voalohany hiany, dia aoka hifankatia isika."

(2) Mba hampiorina azy amin' ny finoana. Hoy indray izy (and. 8, 9): "Mitandrema hianareo, fandrao mahavery izay namonoanay tena, fa mba handraisanareo valim-pitia tanteraka. Izay rehetra mitarika, nefa tsy mitoetra ao amin' ny fampianaran' i Kristy, dia tsy manana an' Andriamanitra. Izay mitoetra ao amin' ny fampianarana, dia izy no manana ny Ray sy ny Zanaka."

(3) Mba hananatra azy tsy hampandroso ny mpampianatra mpamitaka, indrindra fa ny mpampianatra izay "tsy manaiky fa tonga tamin' ny nofo Jesosy Kristy." Hoy indray izy (and. 10, 11): "Raha misy olona mankeo aminareo ka tsy mitondra izao fampianarana izao, aza mampiantrano azy na miarahaba azy akory; fa izay miarahaba azy dia miombona amin' ny ratsy ataony."

*b.*—**Ny Epistily Fahatelo.**

Lehilahy mpivavaka tsara fanahy ny lehilahy nanoratany ity Epistily ity, ary ny fanirian' i Jaona azy ho tsara mbamin' ny fifaliany noho ny nandrenesan' ny hatsaran' ny toetry ny tenany sy ny toetry ny zanany

* Ny teny Grika nadika hoe "ny andriambavy voafidy," na, "itompokovavy voafidy," ao amin' ny Baiboly Malagasy, dia *eklekte kuria*; *eklekte* dia voafidy,' ary *kuria* dia 'andriambavy.' Ataon' ny sasany fa ny voalohany amin' ireo no tena anarana, ka ho toy izao no dikany: "Mamangy an' i Eklekte tompokovavy;" fa ataon' ny sasany kosa indray fa ny faharoany no anarana, dia toy izao no dikany: "Mamangy an' i Kuria ilay voafidy." Ity faharoa no tokony ho dikany marina.

**dia nolazainy koa ao amin' ny** and. 2-4. **Ary ny anton' ny nanoratany** ny Epistily **dia toy** izao:—

(1) **Mba** hankasitraka **ny** fahazotoany **tamin'** ny nandraisany ny mpanompon' **Andriamanitra** izay tonga teo amin' ny **vohitra** nitoerany, **ary** mba hampahazoto azy **hampandroso** ireny tsara. Hoy izy: "Ry **malala,** manao asa mahatoky hianao na **amin'** inona na amin' inona ataonao amin' **ireo** rahalahy ireo, na dia vahiny aza, izay **manambara** ny fitiavanao teo anatrehan' ny **fiangonana**; dia ho soa ny ataonao, raha **mamoaka** azy koa araka izay miendrika **hatao** noho ny amin' Andriamanitra hianao" **(and.** 5, 6).

(2) **Mba** hananatra azy ny amin' ny toetry **ny** lehilahy anankiray atao hoe Diotrefa, **ary** mba hilaza ny alahelony noho ny nataon' **izany** lehilahy izany. Nanao ny tenany ho **lehibe** ilay lehilahy, ary toa tsy nety nana**raka** akory ny teny teo amin' ny taratasy **hafa** izay efa nosoratan' i Jaona taminy. **Hoy** izy: "Nanoratra tamin' ny fiangonana **hiany** aho; fa Diotrefa, izay te-ho lohany, **dia** tsy mba mandray anay. Koa amin' **izany,** raha tonga aho, dia hotsarovako izay **asa** ataony, fa mibedibedy foana manara**tsy** anay izy" (and. 9, 10).

(3) **Mba** hilaza an' i Demetrio sy hidera **azy** noho ny hatsaram-panahiny. Angamba **lehilahy** niray fiangonana tamin' i Gaio **izy** io, ary namany nikambana taminy niara**nandray** ny vahiny izay tonga teo an-tanàna **nitoeran'** izy roa lahy. Hoy izy: "Deme**trio** dia tsara laza amin' ny olona rehetra **sy amin'** ny fahamarinana koa; ary izahay **koa** manambara izany, ary fantatrao fa **marina** ny fanambaranay" (and. 12).—J.PSO.

**JAONA, havan' ny mpisoronabe**: izy dia **naman'** i Anasa sy Kaiafa tamin' ny ni**tsarany** an' i Petera sy ny Apostoly, noho **ny** nahasitranany an' ilay lehilahy mandri**nga, ary** noho ny nitoriany teny tamin' ny **olona** (Asa iv. 6).—H.E.C.

**JAONA, izay atao hoe Marka**: zahao MARKA.

**JAONA Mpanao-batisa** no zanak' i Zaka**ria sy** Elizabeta, ary samy avy tamin' ny **taranak'** i Levy na ny rainy na ny reniny. Zakaria dia mpisorona isan' ny antokon' **i** Abia, ary Elizabeta vadiny dia avy tamin' ny **taranak'** i Arona (Lio. i. 5). Ny nahaterahan' i Jaona dia zavatra mahagaga tokoa, fa tsy tahaka ny an' ny maro. Samy tratrantitra Zakaria sy Elizabeta, ary tsy nanampo izay hananany zanaka izy. Ary tamin' ny indray andro, raha nandoro emboka manitra tao amin' ny Tempoly Zakaria, dia niseho taminy ny anjelin' ny Tompo ka nilaza fa Elizabeta dia hiteraka zazalahy, ary ny anarany hatao hoe Jaona. Ny zavatra mahagaga nomba ny nahaterahan' i Jaona dia voalaza eo amin' ny Filazantsara nosoratan' **i Lioka toko i.**; ary enim-bolana talohan' ny nahaterahan' i Jesosy Tompo izany. Araka ny tenin' ny anjely tamin' i Zakaria, Jaona dia Nazirita hatrany ankibon-dreniny (Lio. i. 15) Fony mbola tovolahy izy dia nitoetra tany an-efitr' i Jodia, tao andrefan' ny Ranomasina Maty. Tao izy no nianatra sy niomana tsara ho amin' ny raharaha izay nanendren' Andriamanitra azy. Naka ny fomban' ny mpaminany teo aloha izy: ny fitafiany dia lamba volon-drameva, ary nisy fisikinan-koditra tany am-baniany; ny fihinany dia izay mora vidy na azo fotsiny tany an-efitra, dia valala (Lev. xi. 22) sy tantely remby (Sal. lxxxi. 16).

Rehefa tonga ny fotoana, Jaona dia niseho tamin' ny olona ho mpaminany sy mpamboatra ny lalan' ny Tompo, araka izay nanirahan' Andriamanitra azy. Tsy mba nanao fahagagana Jaona Mpanao-batisa (Jao. x. 41), fa ny nahaterahany sy ny toetrany, ny fahamasinany sy ny fahamarinany, ary ny fanantenana teo amin' ny Jiosy fa efa hiseho ny Mesia, dia nahataona ny olona maro hanatona an' i Jaona hihaino ny fampianarany (Mat. iii. 5). Tsotra hiany ny teny notoriny tamin' ny olona. Fibebahana no zavatra notoriny lalandava, ary nampianatra ny olona izy fa izay te-hiditra amin' ny "fanjakan' ny lanitra" tsy maintsy hahafoy fahotana sy hiova fanahy. Ny batisa izay nataony no famantarana teo imason' ny olona, sady fanekena koa fa tsy misy mahazo miditra amin' ny fanjakan' ny lanitra afa-tsy izay mibebaka. Izay nahasamy hafa ny batisan' i Jaona sy ny batisa notendren' ny Tompo dia efa voalazan' i Jaona hiany (Mat. iii. 11, 12). Tany Galilia Jesosy, raha vao niseho ho mpitory sy mpanao batisa Jaona, ary nony nahare Izy dia niala tany Galilia ka nanatona an' i Jaona tao Jodia, dia nataon' i Jaona batisa tao Izy. Tamin' ny nanaovan' i Jaona batisa an' i Jesosy dia nahazo famantarana avy tamin' Andriamanitra izy fa Jesosy no Mesia marina tokoa (Mat. iii. 17); ary rehefa afaka izany, dia nanambara Azy tamin' ny mpianany sy ny olona rehetra izy. Mbola nampianatra sy nanao batisa kely hiany Jaona sy ny mpianany, rehefa niseho tamin' ny olona Jesosy (Jao. iii. 23; iv. 1; Asa xix. 3); kanefa tsy naharitra ela ny batisany taorian' izany; zahao BATISA.

Ny nahafatesan' i Jaona no zavatra mampalahelo tokoa, nefa nampiseho ny tsifitiavany ny ratsy izany, ary nanambara ny fahasahisahiany tamin' ny nanaovany ny marina. Heroda Antipasy, mpanapaka tany Galilia, naka ny vadin' ny rahalahiny; kanefa fantany ho zavatra tsy marina sady tsy araka ny Lalàna izany. Herodiasy no anaran-dravehivavy, ary nanana zanakavavy koa izy natao hoe Salome. Jaona dia nananatra an' i Heroda Antipasy noho ny ratsy nataony (Lio. iii. 19); **fa tezitra loatra**

Heroda ka dia nisambotra an' i Jaona ary nanao azy tao an-trano-maizina. Makiro (*Machærus*), ao atsinanan' ny Ranomasina Maty, no trano-maizina na trano-fiarovana nifatoran' i Jaona. Tao anatin' izany trano-fiarovana izany Jaona tamin' ny nandrenesany ny amin' ny fahagagana nataon' i Jesosy, ka naniraka ny mpianany hanontany Azy na Mesia Izy, na tsia. Sendra tao Makiro Heroda sy ny manamboninahitry ny fanjakana, raha tonga ny andro fahatsiarovana ny nahaterahan' ny mpanjaka. Dia nisy fanasana lehibe, ary vory tao ny lehibe rehetra tamin' ny fanjakana. Nony vita ny fisakafoana dia niditra Salome, zanakavavin' i Herodiasy, ary nandihy teo anatrehan' ny mpanjaka ka nahafaly azy indrindra. Ary noho ny fifaliany dia nianiana Heroda hanome an' i Salome izay tiany hangatahina, na inona na inona. Ary Salome dia nomen' ny reniny hevitra, ka ny lohan' i Jaona Mpanao-batisa no nangatahiny. Ary Heroda dia naniraka miaramila hanapaka ny lohan' i Jaona tao an-trano-maizina; ka dia nentina sy natolotra an-drazazavavy izany, ary dia nitondra azy ho any amin' ny reniny izy. Ary ny mpianatr' i Jaona kosa dia naka ny fatiny sy nandevina azy.—B.B.

Efa voalaza teo ny *tantaran'* i Jaona Mpanao-batisa, kanefa tokony hisy teny fohifohy holazaina koa ho fanampin' izany ny amin' ny *raharaha* lehibe nataon' i Jaona. Ary (1) raha ny tenin' ny Filazantsara Efatra no dinihina, dia hitantsika fa *Mpamboatra ny lalan'* i Jesosy Tompo, sady nialoha Azy izy. Fa hoy ny tenin' i Gabriela anjely tamin' i Zakaria rainy talohan' ny nahaterahan' i Jaona: "Ho lehibe eo anatrehan' ny Tompo izy; ary maro amin' ny Zanak' Isiraely no hampodiny amin' i Jehova Andriamaniny. Ary izy handeha eo alohany amin' ny fanahy sy ny herin' i Elia hamboatra firenena voaomana ho an' ny Tompo" (Lio. i. 15-17). Mifanaraka amin' izany koa ny tenin' i Zakaria nony afa-niteny indray izy; vakio and. 76-79. Ary lehibe ny dera amam-boninahitra nomen' i Jesosy an' i Jaona, fa hoy Izy: Fa Jaona tsy mba olona miovaova, na lehilahy tia tena, na mpaminany aza, fa mihoatra noho ny mpaminany; ary hoy Izy taminy koa: "Lazaiko aminareo marina tokoa: Amin' izay nateraky ny vehivavy tsy mbola nisy nitsangana izay lehibe noho Jaona Mpanao-batisa;" ary, "Izy no ilay Elia izay ho avy" (Mat. xi. 7-18; Lio. vii. 24-33). Marina hiany fa hoy Jesosy koa: "Ny kely indrindra amin' ny fanjakan' ny lanitra dia lehibe noho izy;" kanefa ny hevitr' izany dia izao angamba: fa satria Jaona no mpaminany araka ny fomban' ny *Lalàna*, izay nialoha an' i Kristy, dia kely noho izay rehetra momba ny *Filazantsara*, izay nentin' i Kristy, izy.

Tsy izany hiany anefa, fa (2) *Varolombelona* ho an' i Jesosy Tompo izy. Izy no voalohany nanondro Azy ho "Zanak' ondrin' Andriamanitra, Izay manaisotra ny fahotan' izao tontolo izao," ary nanambara Azy koa ho "Zanak' Andriamanitra" izy (Jao. i. 29, 34, 36). Nanetry tena tokoa Jaona; nanaiky fa tsinontsinona izy raha oharina amin' ny Tompony (Jao. i. 26, 27, 30; iii. 27-31); ary naharitra fahoriana sy fahafatesana izy noho ny nilazany ny marina. Toa tsy tanteraka ny asan' i Jesosy aza, raha tsy nialoha Azy Jaona Mpanao-batisa; koa dia miendrika hoderaina izy ho mpanompo tsara sy mahatoky, izay tsy nitady ny voninahitry ny tenany, fa nanao ny sitrapon' Izay naniraka azy.—J.S.

**JAREBA**: zahao Hos. v. 13; x. 6; raha toy ny hevitry ny sasany dia anarampanjaka io teny io, nefa ny sasany kosa manao azy ho anaran' ny tany nanjakany; ary ny sasany indray manao azy ho teny milaza ny toetry ny mpanjaka hiany. Miray hevitra anefa izy rehetra fa ny mpanjaka voalaza amin' ireto teny roa ireto dia ny mpanjakan' i Asyria; ary raha teny Hebreo izy dia toa milaza fa 'mpamaly ratsy' ilay mpanjaka, dia Pola, izay nampandoa hetra an' i Menahema, mpanjakan' ny Isiraely (2 Mpan. xv. 19.)—J.S.

**JAREDA**: dia isan' ny Patriarka izay velona talohan' ny Safo-drano; fahadimy manaraka an' i Adama izy, ary zanak' i Mahalalela sy rain' i Enoka (Gen. v. 15-20; Lio. iii. 37).—J.S.

**JARMOTA**: dia tanàna fonenam-panjaka tao amin' ny Kananita, ary ny mponina tao niaraka tamin' ny tanàna efatra koa hiady amin' ny olon' i Gibeona noho ny nanaovany fanekena tamin' i Josoa. Nefa resin' i Josoa hiany izy rehetra, ary ny mpanjakan' i Jarmota niaraka tamin' ny mpanjaka efatra namany dia novonoina ka nahantona tamin' ny hazo tao Makeda (Jos. x. 3, 23, 26). Miorina avy amin' ny tany lemaka amorondranomasina izay fonenan' ny Filistina ny havoana niorenan' i Jarmota, ary ny hevitry ny anarany, dia 'Angavo,' no mahamety izany itoerany izany. Mbola misy vohitra kely ao an-tampon' ilay havoana, ary ny anarany ankehitriny dia *Yarmuk*.

**Jarmota**: nisy tanàna hafa koa natao hoe Jarmota, fa tao amin' ny zara-tanin' ny Isakara kosa izy, ary fonenan' ny Levita taranak' i Gersona (Jos. xxi. 29).—J.S.

**JASERA, ny Bokiny.** Teny roa monja ao amin' ny Baiboly no milaza ny bokin' i Jasera, dia ilay teny ny amin' ny nijanonan' ny masoandro tamin' ny andro fahavelon' i Josoa (Jos. x. 13), ary koa ilay teny milaza ny fisaonan' i Davida an' i Saoly sy Jonatana (2 Sam. i. 18). Kanefa misy firoahan-tsaina sy fisarahan-kevitra be ny amin' izay tokony ho hevitr' izany teny izany. Misy izay manao hoe: Diso fandikana ilay teny hoe 'Jasera' iny, ka tokony hadika hoe 'Ny

Bokin' ny Marina.' Ny Baiboly Syriaka manao azy hoe 'Ny Bokin' ny Fiderana.' Ny Targoma Kaldeana (dia izay Soratra Masina voadika amin' ny fitenin' ny Kaldeana) kosa manao azy ho Bokin' ny Lalàna. Araka ny tenin' i Jeroma anefa, ny Genesisy no nataon' ny Jiosy hoe 'Ny Bokin' ny Marina,' satria Abrahama sy Isaka ary Jakoba no nolazainy. Ary lehilahy hendry anankiray izay, Jarki no anarany, manao ilay teny ao amin' ny Gen. xlviii. 19 ho voalaza ao amin' ny Jos. x. 13, ho fahatanterahana izay teny nilaza rahateo ny halehibeazan' ny taranak' i Efraima. Ary misy koa izay manaiky ny Bokin' i Deoteronomy ho izy, ary ny sasany kosa ny Bokin' ny Mpitsara na ny Bokin' i Samoela. Ary dia hita amin' izany fa tsy mba fantapantatra loatra izay Bokin' i Jasera tokoa. Ireo olona manaiky azy ho boky nisy hira sy kalo sy tantara atao tonon-kira voatambatra taloha, nefa very nony babo tany Babylona ny Jiosy, angamba izy hiany no marina.—C.F.M.

**JASOBEAMA**: (1) zanakalahin' i Hakmony (na avy amin' ny taranak'i Hakmony) ary lehibe sy nalaza indrindra tamin' ny lehilahy mahery mpanompon' i Davida (1 Tan. xi. 11). Voalaza ho namely 300 lahy izy ka nahafaty azy indray maka. Izy niaraka tamin' ny namany roa lahy, dia Eleazara sy Sama, namaky ny fiambenan' ny Filistina tao Betlehema ka nanovo rano avy tamin' ny loharano tao, nony niriny Davida tompony fatratra izany.

(2) Nisy **Jasobeama** koa voalaza ho isan' ny Korita izay nankany amin' i Davida tany Ziklaga (1 Tan. xii. 6); nefa tsy fantatra na olona iray hiany izy sy ilay voalaza teo, na tsia.—J.S.

**JASONA**: lehilahy mponina tao Tesalonika izy, izay nampiantrano an' i Paoly sy Silasy tamin' ny nalehany tao (Asa. xvii. 5-9); ary noho izany dia nentiny teo anatrehan' ny mpitsara Jasona, sady ny tranony koa dia nasian'ny olona ratsy fanahy teny antsena. Tsy hitan' ny mpitsara izay nahadiso an' i Jasona, koa rehefa nasaina hanao antoka izy dia navelany handeha. Tokony ho io Jasona io koa no ilay Jasona nolazain' i Paoly ho havany, sady isan' izay niarahaba ny Kristiana tany Roma (Rom. xvi. 21).—H.E.C.

**JASPY**: zahao VATO SOA.

**JAVANA**: (1) anankiray tamin' ny zanak' i Jafetra izy, sady rain' i Elisaha sy Tarsisy sy ny Kitima ary ny Dodanita (Gen. x. 2-4). (2) Ary amin' ny fiteny Hebreo sy Syriaka sy Arabo sy Persiana ary Kopta (na Egyptiana), dia nenti-nilaza ny firenen' ny Grika, fa indrindra ny firenena atao hoe Ioniana, io teny io. Ny Ioniana dia mpandranto sy olona efa nandroso tamin' ny fahalalana, izay nivarotra sy niraharaha tamin' ny Foinikana sy ny Egyptiana ary ny Arabo; ary angamba ireny no nahalalan' ny olon' Isiraely azy voalohany. Ary tao aoriana tsy dia nenti-nilaza ny Ioniana hiany ity anarana hoe Javana ity, fa natao anaran' ny olona nonina tany Grisia rehetra (Isa. lxvi. 19; Ezek. xxvii. 13). (3) Ilay Javana voalaza ao amin' ny Ezek. xxvii. 19 dia eken' ny maro ho tanàna tany Arabia Atsimo (*Yemena* izao, angaha), izay nandratoan' ny Foinikana. Angamba nisy mpivarotra Grika nonina tao, ary andevo sy vy madio sy zava-manitra, etc., no namidiny. Izahao GRIKA SY GRISIA.—C.F.M.

**JAZANIA**: dia anaran' ny olona efa-dahy voalazan' ny Test. Vao.; zahao 2 Mpan. xxv. 23; Ezr. viii. 11; xi. 1; Jer. xxxv. 3.—J.S.

**JAZERA**: tanàna tao Gileada, atsinanan' i Jordana, ary tsy lavitra an' i Hesbona. Isan' ny tanànan' ny Amorita Jazera, fa lasan' ny Zanak' Isiraely rehefa nandresy an' i Sihona mpanjaka izy (Nom. xxi. 32; 1 Tan. xxvi. 31). Tokony ho tanàna lehibe izy, fa maro hiany ny zana-bohiny, sady malalaka no mahavokatra tsara koa ny tany izay nantsoina araka ny anarany (Nom. xxi. 32; xxxii. 1), ka izany no nanirian' ny firenen' i Reobena sy Gada ary Manase azy honenany. Tao amin' ny anjara-tanin' ny Gada ny tanàna, ary toa tao amin' ny tany lemaka any avaratr' i Hesbona no niorenany; isan' ny tanàna fonenan' ny Levita izy, fa tato aoriana dia lasan' ny Moabita indray izy ka noravany avokoa (Jos. xxi. 39; Isa. xvi. 7-10). Ny hoe "Ranomasin' i Jazera" ao amin' ny Jer. xlviii. 32, raha toy ny hevitry ny sasany, dia ny Ranomasina Maty, nefa tsy fantatra marina izany.—J.S.

**JEARIMA, Tendrombohitra,** izay lazaina ao amin' ny Jos. xv. 10 ho isan' ny faritry ny anjara-tanin' ny Joda any avaratra. Ny Ny fari-taniny dia "hatramin' ny Tendrombohitra Seira ka nandroso hatramin' ny ilany avaratry ny Tendrombohitra Jearima (Kesalona izany), dia niditra hatrany Beti-semesy." Kesalona dia vohitra kely teo an-tampony. Ny tany manodidina ny tendrombohitra koa toa natao hoe Jearima.—J.S.

**JEBOSITA**: dia anaran' ny firenena anankiray nonina tany Palestina, izay taranaky ny zanak' i Kanana anankiray (Gen. x. 16). Jebosy no anaran' ny renivohitry ny taniny, ka asa na ny anaran' ny firenena hoe Jebosita no nakana ny anaran-tanàna ho Jebosy, na ny hoe Jebosy kosa no nakana ny hoe Jebosita. Aao amin' ny Gen. x. dia voalaza ny firazanany. Isan' ny firenena nonina tany Kanana talohan' ny nialan' ny Isiraelita tany Egypta izy, ary tany Palestina izy tamin' ny andron' i Abrahama (Gen. xv. 21). Raha niverina tany amin' i Mosesy izy roa ambin' ny folo lahy nirahina hisafo ny tany Kanana, na tany soa, na tany ratsy izany, dia nilaza ireo ka nanao hoe: "Ny Amalekita no monina eo amin' ny tany atsimo; ary

ny Hitita sy ny *Jebosita*, etc., any amin' ny tany havoana" (Nom. xiii. 29). Tao antampon' ny tendrombohitra ny renivohiny (zahao JEBOSY sy JEROSALEMA); ary tao antampon' ny tendrombohitra Ziona no nanorenany ny trano-fiarovany. Nahay tamin' ny ady izy, ary nanam-pahefana lehibe ny mpanjakany (Jos. x. 1); nefa noresen' ny Isiraelita izy, ka sady nalain-tany no nampandoavin-ketra koa; fa ny batery fiarovana kosa dia tsy afany, ka nohazonin' ny Jebosita hiany ambara-pamelin' i Davida azy (1 Tan. xi. 4-8). Andriandahy tamin' ny Jebosita Araona, izay nihaona tamin' i Davida ka ta-hanome azy ny tany tao an-tampon' ny havoana, hanorenany fivoadiana ho an' i Jehova, mba hampitsaharan' Andriamanitra ny areti-mandringana (2 Sam. xxiv. 18-25).—C.J.

**JEBOSY**: dia isan' ny anaran' i Jerosalema teo aloha izany (Jos. xviii. 16, 28; Mpit. xix. 10, 11; 1 Tan. xi. 4, 5); ary ny mponina tao dia natao hoe Jebosita. Ary na dia tamin' ny andron' i Josoa aza dia tanàna malaza Jebosy, na Jerosalema, ary ny mpanjakany no mpitarika ny mpanjaka namany sasany, tamin' ny adin' izy ireo sy Josoa; nefa matin' i Josoa hiany izy (Jos. x. 1-3, 16-27). Ny firenen' i Joda sy Benjamina naharesy ny Jebosita hiany, kanefa tsy nahazo an' i Ziona, tanàna ambony, fa ny ilany avaratra hiany no azony, dia niaranonina tao izy sy ny Jebosita tompon-tany (Jos. xv. 8, 63; Mpit. i. 8, 21). Nony nahazo ny fanjakana rehetra Davida, dia nihevitra an' i Jerosalema hatao renivohiny; nefa tsy maintsy halány aloha izy vao azony atao izany. Fa natoky loatra ny mponina tao Jebosy, ka nataony fa tsy ho azon' i Davida iakarana akory ny tanànany, fa efa nataony mafy dia mafy ny bateriny (2 Sam. v. 6-9); dia ny maneso an' i Davida no nataony, ka hoy izy: "Tsy ho tafiditra eto hianao, fa na dia ny jamba sy ny mandringa aza dia hahasakana anao." Kanefa na dia nirehareha toy izany aza ny Jebosita, dia niakatra hiany Joaba, mpifehy ny miaramilan' i Davida, ka lasan' i Davida ny tanàna (1 Tan. xi. 5, 6).—H.E.C.

**JEDAIA** (*Fantatr' i Jehova*, na *Mpidera an' i Jehovah*): (1) Lohan' ny antokony faharoan' ny mpisorona izy araka ny nizarana azy tamin' ny andron' i Davida; nisy mpisorona sasany isan' ny antokon' i Jedaia izay niverina tany Jerosalema niaraka tamin' i Zerobabela (1 Tan. xxiv. 7; Ezr. ii. 36). (2) Mpisorona tamin' ny andron' i Jesoa mpisorona-be (Zak. vi. 10, 14), (3) Anankiray lohan' ny mpisorona koa izay niaraka tamin' i Zerobabela (Neh. xii. 7). (4) Olona isan' ny Simeonita, karazan' i Ziza, izay loholona tamin' io firenena io (1 Tan. iv. 37). (5) Zanak' i Haromafa, izay namboatra ny mandan' i Jerosalema tandrifin' ny tranony (Neh. iii. 10).—J.S.

**JEDEDIA** (*Malalan' i Jehova*): dia anarana nomen' i Natana mpaminany ny zanak' i Davida vao teraka, araka ny didin' Andriamanitra, ho famantarana ny fitiavan' i Jehova ny zaza, sy ny namelany ny helok' i Davida noho ny namonoany an' i Oria Hitita (2 Sam. xii. 25). Solomona no anarana efa nomen' i Davida azy sahady, koa tokony ho nahafaly an-drainy tokoa ny mahalala fa afaka ny hatezeran' Andriamanitra; ary izany angamba no nahafantaran' i Davida fa io zanany tian' i Jehova io no tokony handimby azy amin' ny fanjakana.—J.S.

**JEDOTONA** (*Fiderana*): dia Levita izy, izay notendren' i Davida (niaraka tamin' i Asafa sy Hemana) hitandrina ny fanompoana amin' ny hira sy ny mozika tao amin' ny Tabernakely tao Jerosalema (1 Tan. xxv. 1, 3). Eken' ny maro fa izy sy Etana dia iray hiany (xv. 17), ary raha marina izany dia isan' ny ankohonan' i Merary Jedotona sy Kohatita Asafa, ary Gersonita Hemana namany. Ary notendren' i Davida voalohany izy telo lahy ho lohan' ny mpihira, ka hampaneno ny kitsantsom-barahina, nony nampiakatra ny fiaran' ny faneken' i Jehova avy tao amin' ny tranon' i Obededoma Davida (xv. 17, 25). Koa mbola voalahatra araka izany filaharana telo loha izany hiany ny mpihira tamin' ny andro aoriana, dia tamin' ny andro fahavelon' i Davida (xv. 17, 25). Ary mbola voalahatra araka izany filaharana telo loha izany hiany ny mpihira tamin' ny andro taoriana indray, dia tamin' ny andro nahavelomań' i Davida (xxv. 1) sy Solomona (2 Tan. v. 2) sy Hezekia (xxix. 14) sy Josoa (xxxv. 15) ary Nehemia (Neh. xi. 17). Ary izay anjara-raharaha nataon' i Jedotona sy ny zanany dia ny "haminany tamin' ny lokanga hidera sy hisaotra an' i Jehova." Voalaza koa izy ao amin' ny soratra ambonin' ny Sal. xxxix., lxii., lxxvii., izay notendrena hohirain' i Jedotona sy ny mpiray filaharana taminy.—C.F.M.

**JEFONE**: (1) rain' i Kaleba, izay nirahina hisafo ny tany Kanana; toa avy tamin' ny firenena anankiray tany Edoma, izay natao hoe Kenezita, izy (Nom. xxxii. 12). (2) Zanakalahy matoan' i Jatera, avy tamin' ny firenen' i Asera, izy (1 Tan. vii. 38).—J.S.

**JEFTA** (*Mpamoha*): mpitsara anankiray tamin' ny Isiraely izy, ary fahasivy tamin' ny fandaharana ny Mpitsara rehetra. Ny tantaran' i Jefta dia voalaza ao amin' ny Mpit. xi. 1—xii. 7, ary enin-taona no nitsarany ny Isiraely (nefa angamba ny olona tao atsinanan' i Jordana hiany no notapahiny), dia tamin' ny B.C. 1143—1137. Avy tamin' ny taranak' i Manase tao atsinanan' i Jordana Jefta, ary zanaky ny lehilahy natao hoe Gileada izy, fa ny reniny anefa dia tokantranomaso, ary angamba Jentilisa izy. Ary noho izany dia noroahin' ny

zanak' i Gileada rainy hiala izy, mba tsy hiara- mandova aminy ny fananan-drainy. Dia niala Jefta ka nitoetra tao amin' ny tany Toba (atsimo-atsinanan' i Palestina angaha izany); koa satria lehilahy mahery izy dia tonga mpitarika "olom-poana" tao, dia hoatra ny jiolahy izy sy ny namany, ka manahatahaka an' i Davida sy ny olony tato aoriana nony nenjehin' i Saoly Davida. Koanefa, angamba ny fahavalon' ny Isiraely tao atsinanana no niadian' i Jefta indrindra, tahaka izay fanaon' i Davida koa, nony namely ny Filistina izy sy ny mpanaraka azy; zahao 1 Sam. xxii.-xxx. Koa rehefa ela dia niely lavitra ny lazan' i Jefta, ary ren' ny olona rehetra ny fahasahiany sy ny fahaizany hitari-tafika.

Niankin-doha tamin' ny taranak' i Amona tamin' izay ny Zanak' Isiraely izay nonina tany atsinanan' i Jordana; ary nony niady taminy ny Amonita dia lasa naka an' i Jefta ny loholon' ny Isiraely, ka niangavy taminy mba ho tonga kapiteny hitari-tafika ho azy ka hiady amin' ny fahavalony. Fa tsy nanaiky izany izy tamin' ny voalohany noho ny nandroahan' ny mpianakavin-drainy azy fahiny; anefa taorian' izany indray, nony neken' ny loholona ny hanao azy lohan' izy rehetra rehefa ho noreseny ny Amonita, dia nanaiky hitarika azy hiany Jefta. Dia nohamafin' izy roa tonta izany fanekena izany teo antrehan' i Jehova tany Mizipe, ary tamin' izany Jefta dia namory ny lehilahy mpiady rehetra tany Gileada sy Manase izay efa nanaiky, ary nandeha hiady amin' ny Amonita izy. Kanefa raha vao nivoaka izy, dia nivoady tamin' i Jehova Jefta, ary toy izao no voady nataony: "Raha atolotrao eo an-tanako tokoa ny taranak' i Amona, dia ho an' i Jehova izay mivoaka amin' ny varavaran' ny tranoko hitsena ahy;........ ary hateriko ho fanatitra odorana izany." Koa lasa niady tamin' ny Amonita izy ka naharesy azy rehetra. Dia nody nankany an-tranony Jefta, ary raha vao nanakaiky azy izy, dia indro! ny zanani-vavy tokana no avy hitsena azy, sady nandihy no nampaneno kipantsona razazavavy. He! izany fahorian-drainy tamin' izany! "Indrisy! ry zanako-vavy," hoy izy, "efa nampitanondrika ahy indrindra hianao, ary hianao no tonga nampidi-doza tamiko;" fa mafy loatra taminy ny hisaraka amin' ny zanany malalany. Kanefa ny zanani-vavy tsy nanda tsy akory mba tsy hankatoavin-drainy ny voady nataony, fa nanaiky hiany; nefa nangataka andro kely tokony ho roa volana angaloha izy mba hiaraka amin' ny zatovovavy namany, vao avy ny fisarahana amindrainy sy ny havany. Dia nandeha tamin' izay izy. Ary rehefa tapitra ny roa volana, dia nanao taminy araka ny voady nataony ny rainy.

Tsy mba nipetraka niory tamin' ny alahelony Jefta, fa ny firenen' i Efraima avy niavonavona tamin' izay, ka efa hiady taminy, satria Jefta tsy mba niera taminy, fony izy nandeha niady tamin' ny Amonita. Koa dia raikitra ady mafy izy roa tonta, ary ny lehilahin' i Efraima no resy avokoa. Dia nosakanan' i Jefta sy ny namany izay rehetra nandositra tao amin' ny fitana any Jordana, ary maro no novonoiny tao, fa tokony ho 24,000 no isan' ny lehilahin' i Efraima lavo tamin' izay. Nitsara ny Zanak' Isiraely tokony ho enin-taona hiany Jefta, dia maty izy ka nalevina tao amin' ny tanàna anankiray tany Gileada.

Ary ny amin' ny nanateran' i Jefta ny zanani-vavy ho fanatitra ho an' i Jehova, araka ny voady nataony, dia tsy hita marina na novonoina tokoa razazavavy, na tsia; ary samy hafa be hiany ny hevitry ny mpanoratra hevi-teny, na Jiosy na Kristiana, amin' izany. Hoy ny sasany: Tokony ho naterin' i Jefta ho fanatitra odorana mihitsy izy, hoy izy, ary tsy misy hialana amin' izany, fa tsotra sy mora hita ny filazana azy. Fa ny sasany kosa tsy mba manaiky izany, fa ataony fa misy tsy mety kely amin' ny nandikana ny kian-teny ao amin' ny Mpits. xi. 31; ary ny konjonktiona 'ary,' hoy izy, tokony ho nadika hoe 'na;' ka dia ho toy izao ny vakin' ny teny: "Dia ho an' i Jehova izay mivoaka amin' ny varavaran' ny tranoko.........*na* hateriko ho fanatitra odorana izany." Hoy izy koa: Jefta tsy mba nikasa hanao izay efa noraran' ny Lalàn' Andriamanitra (Lev. xx. 2-5; Deo. xii. 31), indrindra fa satria tonga tao aminy ny Fanahin' i Jehovah tamin' ny nanaovany ny voadiny (Mpits. xi. 29). Fa raha sendra ny alikany no nivoaka voalohany hitsena azy, hoy izy, moa nety nanatitra izay biby fady hatao fanatitra odorana va izy? Ka nahoana ary no ataontsika fa Jefta nanatitra *olona* ho fanatitra odorana; fa halan' i Jehova lavitra izany noho ny manatitra alika aza? Ary koa, hoy izy, fa tokony ho azon' i Jefta navotana hiany ny zanany, araka ny lalàna ao amin' ny Lev. xxvii., raha sendra nivoady tokoa izy handoro ny zanani-vavy. Fanampin' izany koa, hoy izy, tsy misy teny akory milaza ny namonoan' i Jefta an-drazazavavy, fa hoy ny tantara: "Ary nataony taminy araka ny voadiny izay nataony; ary tsy mba nahalala lahy izy." Koa ataon' ny olona sasany fa ilay teny manao hoe: "Tsy nahalala lahy izy," nampiseho fa Jefta dia nanokana ny zanani-vavy ho an' i Jehova mba tsy hanam-bady mihitsy izy, fa hanompo an' Andriamanitra amin' ny fombam-pivavahana mandra-pahatapitry ny andro niainany. Nefa kosa, hoy ny sasany: Zavatra tsy azo natao araka ny Lalàna ny manokana zatovovavy tahaka izany; fa ny sasany indray mamaly, fa ny vehivavy nahazo nanaraka ny fomban' ny Nazirita hiany (Nom. vi.). Ataon' ny sasany koa fa ilay fivorian' ny vehivavy teo am-bara-

varan' ny Tabernakely voalaza ao amin' ny Eks. xxxviii. 8 sy 1 Sam. ii. 22 dia famantarana fa nisy ny vehivavy sasany voatokana ho amin' ny fanompoana an' i Jehova; ary fa ny fitaratra varahina nanaovana ny tavy lehibe teo an-kianjan' ny Tabernakely no nomen' ireo vehivavy ireo ho famantarana ny nisarahany tamin' ny fomban' izao fiainana ankehitriny izao, satria efa natokana ho amin' ny fanompoana an' Andriamanitra ao an-tranony masina izy. Ary ataon' ireo olona ireo koa fa misy teny manamarina izany heviny izany ao amin' ny Nom. xxxi. 40 sy Lev. xxvii. 1-8. Koa ataony fa isan' ny mpanompovavin' i Jehova izay natokana ho Azy ny zanakavavin' i Jefta; ary noho ny nanekeny hankatò izay efa nivoadian' ny rainy, dia nankany aminy ny zatovovavy rehetra tany Isiraely hefarana isan-taona mba hankalaza ny fahazotoany haharitra fahoriana hahazoan' Andriamanitra voninahitra. Ny teny nadika hoe 'misaona' ao amin' ny Baiboly sasany, dia tokony ho nadika hoe 'mankalaza,' araka izay nandikana azy hiany ao amin' ny Baiboly vao voahitsy.

Tokony hotsaroantsika koa fa ny anaran' i Jefta dia voalaza ao amin' ny Epistily ho an' ny Hebreo (xi. 32-34), miaraka amin' ny anaran' ny olona maro koa, izay deraina sy ankalazaina noho ny finoany, izay nandreseny fanjakana, ary "tonga nahery tamin' ny ady, dia nampandositra ny miaramilan' ny firenena hafa."—P.G.P sy J.S.

**JEGARA-SAHADOTA** (*Fanataovana vavolombelona*); dia ny anaran' ilay antontambato izay nataon' i Labana sy Jakoba ho vavolombelon' ny fanekena vao nataon' izy roa lahy. Teny Aramaïka na Syriaka io, ary mitovy hevitra amin' ny hoe Galeda, izay teny Hebreo, dia anarana nomen' i Jakoba azy (Gen. xxxi. 47, 48).—C.F.M.

**JEHIELA** (*Velomin' Andriamanitra*) no anaran' ny olona maro voalazan' ny Test. Tal., dia izao:—(1) Lehilahy taranak' i Gersona ary lohan' ny antokony anankiray tamin' ny Levita (1 Tan. xxiii. 8; xxvi. 21, 22). (2) Levita anankiray izay isan' ny mpihira voatendry handeha hanaraka ny fiaran' i Jehova, nony nafindra tamin' ny tranon' i Obed-edoma izany; ary voatendry tamin' ny aoriana indray izy hanao ny raharaha masina momba azy tao amin' ny trano-lay voavoatra ho azy tany Jerosalema (1 Tan. xv. 18, 20; xvi. 5). (3) Lohan' ny fokon' ny zanak' i Jehiela tamin' ny andron' i Davida, izay nampitehiriziny ny vato soa nomen' ny andriandahin' ny Isiraely hanaovana ny Tempoly (1 Tan. xxix. 8). (4) Zanak' i Hakmony ary isan' ny tandapan' i Davida; lazaina ho "teo amin' ny zanaky ny mpanjaka," koa angamba mpampianatra azy izy (1 Tan. xxvii. 32). (5) Zanak' i Josafata, mpanjakan' ny Joda (2 Tan. xxi. 2). (6) Levita tamin' ny taranak' i Kohata sy Hemana mpiventy hira. Nazoto nanampy an' i Hezekia izy tamin' ny nanamboarany ny fombam-pivavahana, ka voatendry hitahiry ny fanatitra sitrapo izay naterin' ny vahoaka (2 Tan. xxxi. 13). (7) Levita isan' ny mpanapaka ny tranon' Andriamanitra tamin' ny nanjakan' i Josia (2 Tan. xxxv. 8). (8) Rain' i Obadia, izay lohan' ny taranak' i Joaba tamin' ny andron' i Ezra (Ezr. viii. 9). (9) Rain' i Sekania, izay niara-belona tamin' i Ezra ka taranak' i Elama (Ezr. x. 2). (10) Anankiray tamin' ny zanak' i Elama, izay nanaiky hisaotra ny vadiny izay Jentilisa (Ezr. x. 26). (11) Mpisorona tamin' ny antokon' i Harima, izay nanaiky ny hadisoany tamin' ny nanambadiany vehivavy Jentilisa (Ezr. x. 21).—J.S.

**JEHO**: (1) zanak' i Josafata, zanak' i Nimsy, izy (2 Mpan. ix. 2) ary mpanjakan' ny Isiraely fahafolony. Raha mbola zatovo izy dia isan' ny dekan' i Ahaba mpanjaka, ary izy sy Bidkara namany dia nanaraka azy tamin' ny nidiranan' i Ahaba nankany Jezirela haka ny tanimboalobok' i Nabota. Teo izy roa lahy nahare ny tenin' i Elia tamin' i Ahaba milaza ny fampijaliana hahatratra azy noho ny namonoany an' i Nabota. Dia notsarovan' i Jeho izany tokony ho dimy ambin' ny folo taona tato aoriana, dia tamin' ny andro namonoany an' i Jorama, izay zanak' ilay Ahaba (2 Mpan. ix. 25; 1 Mpan. xxi.). Tamin' ny fahitana anankiray hitan' i Elia, izy no nasain' Andriamanitra hanosotra an 'i Jeho ho mpanjakan' ny Isiraely, raha mbola zatovo hiany izy (1 Mpan. xix. 16, 17); nefa tsy misy teny milaza fa nataon' i Elia izany. Kanefa rehefa afaka taona maro, dia vao vitan' ny irak' i Elisa izany, ary Jeho no nohosorany ho mpanjaka (2 Mpan. ix. 1-3). Fa tsy mba zatovo intsony Jeho tamin' izany andro izany (884 B.C.), fa efa lehilahy lehibe izy, sady efa nisondrotra ny voninahiny tamin' ny nanjakan' i Ahaza sy Jorama; ary izy efa nofidin' i Jorama ho kapitenin' ny miaramilany, izay nanao fahirano tany Ramota-gileada tamin' izy nankany Jezirela hotsaboina. Nony tonga tany Ramota-gileada ilay irak' i Elisa, dia niaranipetraka nihevitra ny manamboninahitra izay nitondra ny ady; nefa tsy nety niteny ilay iraka, raha tsy tamin' ny mangingina; fa rehefa tonga tao an-trano izy, dia nanosotra an' i Jeho tamin' ny diloilo izy, ary nilaza taminy ny tenin' Andriamanitra, dia lasa nandositra. Koa nony ren' ny naman' i Jeho izay efa nataon-dralehilahy, dia nanaiky azy ho mpanjaka izy ary nikomy mihitsy tamin' i Jorama tompony. Dia notampenan' i Jeho ny lalana mankany Jezirela, ary nanendry an' i Bidkara ho lefiny ka nitondra azy mbamin' ny miaramila mpitaingin-tsoavaly sasany, dia niriotra mafy nankany Jezirela izy. Tsy niahiahy loatra Jorama nony reny fa tamy Jeho tamin' izay; ary izy sy Aha-

zia, mpajakan' ny Joda, izay namangy azy tamin' izany, dia lasa nitsena azy teo amin' ny kalesiny. Kanefa notofirin' i Jeho Jorama, dia voany ka maty; ary ny fatiny dia nariany tamin' ny tany. Ary Ahazia, mpanjakan' ny Joda, koa no nenjehin' ny miaramilan' i Jeho ka nasiany, dia maty teo Megido izy. Dia nandroso nankany Jezirela Jeho ary nahafaty an' i Jezebela koa, mba hahatanteraka ny tenin' Andriamanitra izay efa nambaran' i Elia mpaminany (2 Mpan. ix.).

Dia nandroso indray Jeho ka namono izay rehetra sisa tamin' ny mpianakavin' i Ahaba sy ny lehibe tandapany ary ny mpisoron' i Asitarôta sampy tao Jezirela, dia nankany Samaria renivohitra izy (2 Mpan. x. 1-12). Ary raha mby teny an-dalana Jeho, dia nifanena tamin' ny rahalahin' i Ahazia, ka namono azy izy. Ary nony nandroso indray izy, dia nifanena tamin' i Jonadaba, zanak' i Rekaba [JONADABA], ary nandray azy hanampy azy amin' ny fandringanana izay nokasainy mbola hatao izy; koa rehefa tonga tao Samaria izy roa lahy, dia novonoin' i Jeho izay sisatamin' ny mpianakavin' i Ahaba, ka dia naringana avokoa izy, araka ny tenin' Andriamanitra voalazan' i Elia. Manaraka izany indray, dia nody ho mpanompon' i Bala sampy Jeho sy Jonadaba, ka namory ny mpaminanin' i Bala rehetra teo amin' ny tempoly makadiry nataon' i Ahaba tany Samaria (1 Mpan. xvi. 32), mba hanao fanasana sy hanatitra fanatitra malaza; koa anefa rehefa mby tao an-trano izy rehetra, dia namono azy avokoa ny mpiambina sy ny mpanafika malaza, ka nodorany ny sarin' ny sampy, ary noravany ny tranon-tsampy (2 Mpan. x. 18-27).

Mbola nanjaka 27 taona taorian' izany Jeho, fa teny fohy hiany no enti-milaza ny tantarany tamin' ny andro aoriana; izao anefa no lazaina: fa tsy naringany ny fanompoana ireo ombilahy kely volamena natsangan' i Jeroboama tao Betela sy Dana. Kanefa ny fahazotoan' i Jeho nandrava an' i Bala dia tsy mba avy tamin' ny fitiavany an' i Jehova hiany, fa avy tamin' ny fitadiavany hery sy laza. Ary noho izany, dia navelan' Andriamanitra hovelezin' i Hazaela, mpanjakan' i Syria, ny fanjakan' i Jeho tany atsinanan' i Jordana. Ary rehefa niamboho Jeho, dia nafenina tao Samaria izy (x. 35).

(2) Nisy **Jeho** hafa koa voalazan' ny Test. Tal., dia mpaminany anankiray izay nananatra an' i Basa, mpanjakan' ny Isiraely (1 Mpan. xvi. 1-7). Ny rainy dia Hanany; dia ilay nananatra an' i Asa, mpanjakan' ny Joda, angamba no izy (2 Tan. xvi. 7). Ary tokony ho telo-polo taona taorian' ny nananarany an' i Basa, dia nananatra an' i Josafata, mpanjakan' ny Joda, koa izy noho ny nikambanany tamin' i Ahaba (2 Tan. xix. 2, 3). Ary nony maty Josafata, io Jeho io dia nanoratra ny tantarany (2 Tan. xx. 34).—J.W.

**JEHORAMA.** Mpanjakan' ny Joda anankiray izy, izay nandimby an' i Josafata rainy, ka nanjaka valo taona (893—885 B.C.). Nanam-bady an' i Atalia, zanakavavin' i Ahaba sy Jezebela, Jehorama, ary ratsy toetra indrindra. Namono ny rahalahiny enindahy izy, mbamin' ny andriandahin' ny Isiraely sasany, ary nanorina ny fanompoana an' i Bala sampy tany Joda (2 Tan. xxi. 1-11). Dia nanoratra nananatra azy Elia mpaminany, kanefa tsy zaka nanarina izy. Ny andro nanjakany taorian' izany dia nahatonga fahoriana be tamin' ny fanjakany sy tamin' ny tenany. Niodina ny Edoma ka nanao mpanjaka ho azy, ary Libna koa tsy nety nanaiky azy intsony. Notafihin' ny Filistina sy ny Arabo ny taniny, ka dia afany ny tranon' ny mpanjaka, ka nababoiny ny fananany rehetra, ary novonoiny ny zanany rehetra, afa-tsy ny zanany faralahy izay nandimby azy (2 Tan. xxii. 1). Ary Jehorama koa dia matin' ny aretina mahatsiravina indrindra, ka tsy nisy nalahelo azy, dia tsy nety nandevina azy tamin' ny fasan' ny mpanjaka ny vahoakany (2 Tan. xxi. 20). -J.W.

**JEHOVA (JEHOVAH)**, dia tena anarana sady anarana tsy azo omena ny hafa, izay ahafantarantsika ny Andriamanitra Avo Indrindra.

1. Tsy dia miray hevitra na ny olonkendry Jentilisa na ny mpanoratra Jiosy ny amin' izay fanononana marina ny hoe Jehova. Ao amin' ny boky sy ny manoskripta (boky voasora-tanana) voasoratra amin' ny teny Hebreo, ny renisoratra (na *konsonanta*) no fototry ny teny voasoratra; fa ny zanatsoratra (na *vokaly*) dia atao madinika no fanoratra azy, ka alahatra eo ambony na ambanin' ny renisoratra; dia toy izao:—

O
JHVH.
E A

Kanefa kosa ao amin' ny manoskripta sy ny soratra rehetra izay ela indrindra, ary ao amin' ny teny nosoratan' ny Jiosy, na eo amin' ny vola, na amin' ny kase, na amin' ny rindrin-trano, etc., dia navela tsy ho voasoratra akory ny zanatsoratra; dia toy izao:—JHVH; ary izany no manamaizina ny teny sasany ao amin' ny Test. Tal. Koa satria tsy voasoratra ny zanatsoratra ao amin' ny teny milaza ity anaran' Andriamanitra ity, dia tsy fantatra marina izay fanononana azy. Ny firenena any Eoropa sy isika aty Madagaskara efa zatra ela ny manonona azy hoe 'Jehova;' kanefa raha toy ny hevitry ny olon-kendry kosa, ny hoe *Yâhaveh*, na *Yihveh*, na *Yeheveh*, no izy tokoa. Ny Jiosy aza tsy mahalala izay fanononana azy marina ankehitriny, satria saro-pady loatra izy; ary noho ny heviny diso ny amin' ny didin' Andriamanitra (Lev. xxiv. 16), dia nataony fa heloka lehibe ny manonona ny anaran' i Jehova aza. Ary ataony koa hoe fa ny mpisorona hiany no

nahazo nanonona azy tamin' ny nilazany ny tso-drano isan-andro (Nom. vi. 24-26); fa raha toy ny hevitry ny sasany kosa, ny mpisoronabe hiany no nanonona azy, ary indray mandeha hiany isan-taona, dia tamin' ny nidirany tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra tamin' ny Andro Fanavotana lehibe. Fanaon' ny Jiosy koa, raha mamaky ny Test. Tal. ao amin' ny synagogany, ny tsy manonona ny anarana hoe Jehova, fa ny hoe *Adonai* (Tompo) kosa no asolony azy. Toa fanao ela izany, fa niseho talohan' ny nandikana ny Test. Tal. ho teny Grika, dia amin' ny Septoaginta, izay natao tao Aleksandria, 280 B.C.; fa ao amin' izany ny hoe *Kurios* (Tompo) no asolo ny hoe 'Jehova mandrakariva.

2. Ny hevitry ny anarana hoe Jehova dia hita ao amin' ny Bokin' ny Eksodosy (iii. 14); fa hoy Andriamanitra tamin' i Mosesy: "IZAHO, IZAY IZY HATRIZAY HATRIZAY KA HO MANDRAKIZAY. Izao no holazainao amin' ny Zanak' Isiraely: IZAHO, IZAY IZY, no efa naniraka ahy ho atỳ aminareo." Koa raha ity teny ity sy ny teny sasany koa no dinihina, ary raha tsarovana koa fa ny hoe Jehova dia avy amin' ny verba Hebreo, izay heviny dia 'ny misy,' dia hitantsika fa tamin' ny nanomezan' Andriamanitra ity anarany ity tamin' ny Jiosy, tian' Andriamanitra hampianatra azy sy ny olombelona fa Izy, ary Izy hiany no *misy* tokoa: fa ny zavatra hafa rehetra sy ny manana aina rehetra dia *natao* sy *ary*, fa Izy kosa tsy mba natao, na ary, fa Ilay Velona; ary koa, Izy tokoa no fototra sy antony ary ihavian' ny zavatra rehetra, na ny hita na ny tsy hita, na any an-danitra na atỳ an-tany. Ny hoe Jehova dia mampianatra antsika koa fa Izy no tsi-miova sy tsi-toha sy tsi-manam-petra sy tsi-metimaty ary tsi-manan-taloha. Koa satria tahaka izany Andriamanitra, dia hoy Izy: "Izaho no Jehova; tsy miova Aho" (Mal. iii. 6): "Jehova no Mpanjaka mandrakizay mandrakizay" (Sal. x. 16; xcix. 1; cxlvi. 10). Izy no Mpanao izao rehetra izao sy Mpanapaka azy (Amo. v. 8; ix. 6; Sal. lxviii.4; Jer. xxxii. 27); ary noho izany, dia mahazo miantso Azy amin' ny fahatokiana ny olona, satria manerana izao rehetra izao Izy, sady eo am-pelatanany ny zavatra rehetra (Jer. xxxiii. 2; i. 33, 34); ary izany dia toky fa maharitra hatramin' ny taranaka fara-mandimby ny famelany heloka (Eks. xxxiv. 5-7). Mifanaraka amin' izany koa ny anarany hafa hoe "Jehova, Tompon' ny maro," izay hita matetika ao amin' ny Test. Tal.; ary ny fianianana lehibe sy masina indrindra teo amin' ny Jiosy dia amin' ny anaran' i Jehova, 'Ilay Velona' (Jer. v. 2). Hoy ny mpanoratra Jiosy anankiray: "Ny Andriamanitra finaritra manapaka ao amin' ny fotoana telo, dia ny lasa sy ny ankehitriny ary ny ho avy, ary ny Anarany hiany (dia Jehova) milaza ireo fotoana telo ireo." Ary hoy ny sasany koa, fa Andriamanitra miantso ny tenany hoe Jehova mba hilaza fa Izy hiany no *misy*, indrindra raha ampitahaina amin' ireo andriamanitra tsi-izy nivavahan' ny firenena maro, izay hevitra foana sady *tsy misy* tokoa, fa hevi-dravina izay noforonin' ny nanompo azy hiany. Koa ny hevitry ny hoe Jehova dia "Izay tsy manan-taloha na manam-pahataperana, tsy miova mandrakizay" (ny *Eternal*, Eng.); ary mifanaraka amin' izany koa ny teny sasany ao amin' ny Apokalypsy, dia i. 5, 8 sy xi. 17 ary xvi. 5.

3 Mbola misy zavatra hafa tokony hodinihina kely, dia ny andro izay nahafantaran' ny olon' Andriamanitra voalohany io anarana hoe Jehova io. Ao amin' ny Eks. vi. 2, 3, hoy ny vakin' ny teny: "Ary Andriamanitra niteny tamin' i Mosesy ka nanao hoe: Izaho no Jehova; ary tamin' ny anarako hoe ANDRIAMANITRA TSI-TOHA no nisehoako tamin' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba, fa ny anarako hoe JEHOVA tsy mbola nahafantarany Ahy." Raha vao vakina ity teny ity, dia toa mifanohitra amin' ny teny maro ao amin' ny Genesisy, dia iv. 1 sy iv. 26 sy xii. 8, ary ny teny maro koa izay milaza ny anarana hoe Jehova ho fantatra sy notenenin' ny olona maro talohan' ny andron' i Mosesy, dia hatramin' ny andron' i Adama sy Eva aza Ny anaran' olona sy ny anaran-tany sasany talohan' ny andron' i Mosesy koa no vavolombelona indray fa fantatra hiany io anaran' Andriamanitra io ela talohan' izany; fa ny tapaky ny teny hoe Jehova no akambana amin' ireo anarana ireo; dia amin' ny hoe Moria (tendrombohitra, Mori*jah*) sy Jokebeda, renin' i Mosesy (*Jo*chebed) sy Ahi*jah* sy Abi*jah* ary ny sasany koa. Inona ary no tokony ho hevitry ny tenin' Andriamanitra tamin' i Mosesy amin' izany? Hoy ny mpanoratra anankiray: "Ny anarana hoe Jehova dia *tonga* vaovao tamin' izany, tahaka ny didy *vaovao* nomen' i Kristy tamin' ny mpianany (Jao. xiii. 34), izay didy nolazainy matetika, anefa ao amin' ny Tes Tal. rahateo hiany." Koa na dia efa fantatry ny olon' Andriamanitra hatramin' ny taloha aza ny *teny* hoe Jehova, ny namonjen' Andriamanitra ny olompidiny tamin' ny herin' ny fahavalony sy ny nanaovany fanekena taminy ho Mpiaro azy sy hitoetra eo aminy no fanambarana ny *hevitry* ny anarany, izay tsy mbola fantatry ny olona tsara fanahy indrindra aza talohan' izany andro izany. Dia tonga vaovao ny anarana ela, satria ny hevitry ny anarana dia hita mazava lavitra noho ny nahitan' ny olombelona azy hatramin' ny voalohany.— J S.

**JEHOVA-JIRE**— "Jehova no hahita," na "Ho ahin' i Jehova," dia anarana izay nomen' i Abrahama ny tany izay nokasainy ho nanaterany an' Isaka zanany ho fanatitra odorana (Gen. xxii. 14). Ary ny

anton' ny nanaovany izany anarana izany dia mba ho fahatsiarovana ny nisehoan' ny anjely hisakana azy tsy hamono ny zanany, sy ny nanaterany ondrilahy ho fanatitra hisolo azy.—P.G.P.

**JEHOVA-NISI**—"Jehova fanevako," dia anarana nomen' i Mosesy ny alitara izay nataony ho fahatsiarovana ny nandresen' i Josoa sy ny namany ny Amalekita tany Refidima (Eks. xvii. 15). Ny hevitra nahitany izany anarana izany angaha dia nalainy tamin' ilay tehina izay notanan' i Mosesy, raha mbola niady tamin' ny fahavalony ny Zanak' Isiraely.—P.G.P.

**JEHOVA-SALOMA**—"Jehova no fiadanana," dia anarana nomen' i Gideona mpitsara ilay alitara nataony tany Ofra, ho fahatsiarovana ny niarahaban' ny anjely azy amin' ny teny hoe: "Fiadanana anie ho anao" (Mpits. vi. 11-24).—P.G.P.

**JEKONIA**, zahao JOIAKINA.

**JENTILISA** (Eng. *Gentiles*; Lat. *Gens*, *gentilis*='firenena'): dia teny entin' ny Jiosy hilaza ny olona rehetra, afa-tsy izay Jiosy hiany; ary ny heviny, raha adika, dia 'firenena.' Izay rehetra tsy Jiosy sady tsy voafora dia tsy nahazo fiombonana tamin' ny fivavahan' ny Jiosy sy ny fihasoavana avy tamin' izany; dia fisandratana lehibe ho an' ny Jiosy ambonin' ny firenena rehetra izany sady nandokafany tena fatratra. Anefa ao amin' izay manaiky ny Filazantsara tsy misy fanavahana, na Jiosy na Jentilisa (Asa x. 1-48; Rom. ix. 30-33; xi. 1-36), fa iray hiany izay rehetra manatona an' Andriamanitra amin' ny alalan' i Jesosy Kristy. Indraindray ao amin' ny epistily nosoratan' i Paoly izay tsy Jiosy dia natao hoe Grika koa.—P.G.P.

**JEREMIA** (*Voatendrin' i Jehova*). Izy dia mpisorona tany Jerosalema sady isan' ny mpaminany lehibe indrindra tao amin' ny Jiosy. Zanak' i Hilkia mpisorona izy, ka tany Anatôta, izay tanànan' ny Levita sahabo ho telo maily ao avaratr' i Jerosalema, no nahaterahany; ary tao hiany no nonenany ela vao nifindra fonenana nankany Jerosalema izy nony tratran' ny nanenjehan' ny havany azy (Jer. xi. 21; xii. 6). Zefania sy Habakoka tany Joda, ary Ezekiela sy Daniela tany Babylona, no mpaminany indray nihira tamin' i Jeremia. Tokony ho 70 taona taorian' ny nahafatesan' Isaia, ary raha mbola tanora fanahy izy (i. 6), no nahatongavan' ny tenin' Andriamanitra taminy voalohany sy nanirahana azy haminany any Jerosalema, dia tamin' ny taona fahatelo ambin' ny folo nanjakan' i Josia tao (B.C. 629). Olona nanetry tena sy maotina ary nalemy fanahy Jeremia, hatramin' ny fahatanorany sy hatramin' ny nahafatesany; lehilahy te-hifankatia sy hisakaiza tsara amin' izay niraisany monina izy, ka tsy zakany ny hahasaraka olona mitovy toetra aminy. Nila handa ny raharaha nanendren' Andriamanitra azy izy tamin' ny voalohany; sady nalahelo sy ory loatra tao am-panahiny lalandava; naniry te-ho faty matetika noho ny asa sarotra nomena azy hataony izy, fa nampitondraina teny faniniana sy fanamelohana ary fanambarana loza hahatratra olona tiana izy. Koanefa ilay toky nomen' Andriamanitra azy tamin' ny voalohany (i. 7-19) dia notoviny sy notanterahiny tsara tamin' i Jeremia. Ny fahasoavan' Andriamanitra natao sahaza ho azy ka nampahery sy nampaharitra azy tamin' ny raharahany nandritra ny roa amby efa-polo taona, izay niaretany fahoriana sy fanenjehana mafy ary ny fankahalan' ny olona rehetra azy.

Tamin' ny faramparan' ny andro nanjakan' i Josia, dia tokony ho nampian' i Jeremia tsara izy nampandroso ny fivavahana marina, izay efa nohadinoin' ny be sy ny maro tamin' ny andron' ireo mpanjaka tsizarizary izay efa nanjaka tany Joda talohan' i Josia ireo. Rehefa maty Josia anefa, dia niharihary indray ny faharatsian' ny olona; tamin' ny fihatsarambelatsihy hiany no nivavahany tamin' ny andron' io mpanjaka tsara fanahy io; ary na dia efa voadotran' i Josia aza ny sampy rehetra izay hitany tao amin' ny taniny, dia mbola niraikitra mafy tamin' ireny hiany ny fon' ny olona. Ny fahatahorana sy ny fitiavana an' i Jehova dia efa saiky tsy hita teo amin' ny tany, ary nony vetivety dia nirotsaka indray izy teo amin' ny fahadalana sy ny fahavetavetana, izay fomban' ny fanompoan-tsampy.

Ka dia mafy ny nanjo an' i Jeremia tamin' ny andron' ny mpanjaka efa-dahy izay nandimby an' i Josia tany Jerosalema, mandrapahatapitry ny namaboan' i Nebokadnezara ny Jiosy hankany Babylona. Noharatsina sy notoherin' ny mpisorona sy ny zanak' andriana sy ny vahoaka ary ny mpanjaka aza izy, ka nataony an-trano-maizina indraindray, ary matetika dia saiky matiny mihitsy. Koanefa ny tenin' Andriamanitra izay tao an-kibony nahatery azy lalandava; koa tsy nety nitsahatra Jeremia, fa nambarany marimarina ny loza nila hanjo an' i Jerosalema sy ny firenena. Nananatra ny mpanjaka sy ny mpanapaka rehetra tao izy mba hanaiky tsara an' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, fa izany hiany no hamonjeny ny ainy. Sady voambarany marimarina taminy fa raha tsy hanao izany izy, araka izay nandidian' i Jehova, dia havelan' Andriamanitra ho lao ny taniny, ary haringany ny fanjakany. Ary tamin' izay dia betsaka loatra ny mpaminany sandoka nanerana an' i Jerosalema; dia nanohitra an' i Jeremia izy ireo, ka namahan-dalitra ny mpanjaka sy ny lehibe fa tsy hafoin' Andriamanitra tsy akory ny tany, na dia efa ratsy loatra aza izy. Ary na dia afaky ny fahavalo aza ny tanàna, ary efa betsaka ny olona lasan-ko babo tany Babylona, dia mbola nikiry hiany ireo mpaminany mandainga ireo nanao hoe

fa hampodina haingana ny efa babo. Fa Jeremia kosa dia nampitondra teny tany amin' ireo lasan-ko babo ireo milaza fa tsy maintsy ho ela ny famaboana azy, sady nananatra azy mba hanorina trano sy hamboly any Babylona, ary mba hivavaka sy hangataka fiadanana ho an' ilay tany lavitra nahalasanany ho babo. Nambarany koa fa haharitra fito-polo taona ny hamaboana azy any—mitovy isa amin' ny Taona Sabata tsy notandremany teo amin' ny tanin-drazany. Ary koa, ny hampodian' Andriamanitra azy ho any Kanana indray, rehefa tonga ny fetr' andro voalazany, dia nasehon' i Jeremia.

Tao an-trano-maizina izy tamin' ilay fahirano nataon' i Nebokadnezara tany Jerosalema; nefa nony afaka ny tanàna (xxxviii. 28) dia nalefan' ny mpanjakan' i Babylona izy, sady nohajainy tsara (xxxix. 12) sy nangatahiny hiaraka aminy ho any Babylona (xl. 4). Nefa tsy nety Jeremia, fa naleony hiaritra fahoriana ao amin' ny tanin-drazany; ka dia navelany hitoetra niaraka tamin' ny olo-mahantra tsy lasan-ko babo sy ny sasany izay efa nandositra hiany izy. Rehefa novonoin' ireny ilay Gedalia governora, izay efa voatendrin' i Nebokadnezara, dia nisambotra an' i Jeremia sy Baroka sakaizany izy ireo, ka nentiny nandositra nankany amin' ny tany Egypta izy roa lahy; ary ny tenin' Andriamanitra voalazan' i Jeremia taminy, izay nandrara azy tsy hankao, dia tsy nahoany akory (xlii., xliii.).

Tsy misy fantatsika marina ankehitriny ny amin' izay nahafatesan' i Jeremia. Ataon' ny mpanoratra Jiosy sasany fa rehefa resin' i Nebokadnezara ny tany Egypta, dia nentiny nankany Babylona Jeremia sy Baroka. Nefa tsy azo itokiana ho marina loatra ny tantaran' ny Jiosy milaza izany. Raha tahaka ny lovan-tsofina tao amin' ny Fiangonana Kristiana voalohany, dia matin' ireo Jiosy ratsy fanahy tany Egypta ireo Jeremia, fa notorahany vato ho faty tao izy. Ny olona indray nihira tamin' ity "mpaminany mitomany" ity dia tsy nahalala azy, sady tsy nahita ny hatsaram-panahiny, fa nanebaka sy nanaratsy ary nanenjika azy lalandava izy. Ary izy indray dia toa sasa-poana nananatra azy, ka toa lany foana ny ainy nitadiavany izay hahatsara ny olona izay ninia ho ratsy. Kanefa nony maty Jeremia, dia tonga malaza sy be voninahitra ny anarany mandraka ankehitriny aza. Ary ny zanak' izany taranaka ratsy fanahy izany dia tonga olona hafa tsara lavitra noho ny rainy, noho ny nandinihany sy nianarany tsara tany Babylona ny boky faminaniana nataon' i Jeremia sy ny Bokin' i Ezekiela sy Daniela mpaminany namany. Ary tsara ho fianarana ho antsika koa ny Bokin' i Jeremia, fa teny mampionina sy manome toky ho an' ny marina, sady mahatafajanona sy mampiraviravy tanana ny mpanao ratsy ambaraka izao. (Zahao BAROKA.)—W.M.

**JEREMIA, Ny Bokiny.** Ity dia ny boky faha-25 ao amin' ny Test. Tal. sady boky faha-9 ao amin' ny bokin' ny Mpaminany, raha araka ny andro nanoratana azy. Ao anatin' ny taona 40 mahery ny andro nanoratana ity boky ity, dia hatramin' ny B.C. 628 ka hatramin' ny B.C. 586, izay nanaovan' i Jeremia ireto faminaniana ireto. Ny zavatra lehibe nalahatr' i Jeremia eto dia fanambarana ny fitsarana sy ny fampijaliana efa hataon' Andriamanitra tamin' ny Jiosy noho ny faharatsiana sy fanompoan-tsampy izay nahadala sy nahafatifaty azy tamin' izay; ary koa, ny handresen' ny Babyloniana azy, ny handoroana ny Tempoly sy ny tanàna any Jerosalema, ary ny hamaboana ny vahoaka sy ny mpanjakany ho any Babylona; ary koa, ny hamonjen' Andriamanitra azy indray, rehefa mibebaka marina izy ka miala amin' ny fanao ratsiny, ary ny voninahitra lehibe izay haposaka eo amin' ny Fiangonan' Andriamanitra sy amin' izay rehetra haharitra amin' ny fahatahorana Azy, rehefa tonga Ilay nirin' ny firenena rehetra, ary ho hitan' ny nofo rehetra ny famonjen' Andriamanitra. Amin' ity boky ity tsy dia mba misy fitsinjovana maro ny amin' ny andron' ny Filazantsara sy ny fanjakan' i Kristy hanenika ny tany rehetra, toy ny ao amin' ny Bokin' Isaia. Ny otan' ny olona niray firenena taminy sy ny fahoriana mahatahotra efa hanjo azy no nokendren' i Jeremia indrindra. Ny voalohan-draharahany dia ny nampiseho ny fahoriana sy ny fahafatesana ho zavatra teraky ny ota natao; ary izao bokiny izao dia hoatra ny fitaratra fizahan-tarehy, ka ahajeren' ny firenena ratsy fanahy rehetra ny toe-tenany sy ny fanimbana izay miasa manatona azy hiany.

Tsy dia voalahatra manaraka *ny andro* nanaovan' i Jeremia azy ny toko amin' ity bokiny ity. Raha tahaka ny fijerintsika azy avy hatrany, dia mifandiso toerana be hiany ny faminaniana sy ny tantara samy hafa ataony: ny taloha dia tonga aoriana, ary ny taoriana dia matetika indray tonga aloha, ary tsy dia mora hita ny fandaharana izay mahamety azy. Koanefa raha ny taona nandraisan' i Jeremia ny teny sy ny nilazany azy tamin' ny olona, dia tokony ho marina hiany izao manaraka izao:—

1. Faminaniana nataony tamin' ny andro nanjakan' i Josia (B. C. 629—610): toko i.—xii.

2. Tamin' ny nanjakan' i Joiakima (B.C. 610—599): toko xiii.—xx.; xxii.; xxiii.; xxv.; xxvi.; xxxv.; xxxvi.; xlv.—xlix. 33.

Tamin' ny nanjakan' i Zedekia (B. C. 599—588): toko xxi.; xxiv.; xxvii.—xxxiv.; xxxvii.—xxxix.; xlix. 34—li.

4. Tamin' ny nanapahan' i Gedalia governora (B. C. 588): toko xl.—xliv.

Ny toko lii., izay faran' ny boky, dia teny nalaina tamin' ny 2 Mpan. xxiv. 18-20;

**xxv.**; kanefa misimisy kokoa ny eo amin' ny **nosoratan'** i **Jeremia**. Tokony ho nampian' i **Ezra** tamin' ny tenin' i Jeremia ity, ary nokasainy hanazava ny faminaniana eo amin' ny Bokin' i Zedekia angaha.

Koanefa ny olona sasany izay efa nandinika tsara ny Bokin' i Jeremia tato ho ato dia mihevitra azy ho boky voalahatra tsara, sady ataony fa Jeremia hiany no nanamboatra ny taratasiny samy hafa sy nandahatra azy toy izao ananantsika azy izao. Koa raha izany, dia azontsika zaraina toy izao, manaraka izay tandritin' ny tokony ho hevitry ny nandaharan' i Jeremia azy :—

i.—Fitarihan-teny : toko i.

ii.—Fiampangana ny Isiraely ny amin' ny otany mavesatra : toko ii.—x.

iii.—Fanambarana ny loza nadiva ho avy : toko xi.—xvii.

iv.—Ny fandavana sy fanenjehan' ny olona an' i Jeremia : toko xviii.—xxix.

v.—Fanomezan-toky ho an' ny manaiky : xxx.—xxxiii.

vi.—Tantaran' ny zavatra sasany izay nanatanteraka haingana ny faminaniandoza : toko xxxiv.—xxxix.

vii.—Ny toetran' ny olona sisa tsy lasanko babo : toko xl.—xlv.

viii.—Faminaniana ny amin' ny Jentilisa, fahavalon' ny fanjakan' Andriamanitra : toko xlvi.—li.

ix.—Teny fanampy : toko lii.

Amin' ny mpaminany rehetra dia tsy misy izay malahelo fanahy noho ny otan' ny olona sady mahay manao teny mampangoraka ny fontsika tahaka an' i Jeremia. Matetika izy dia manao teny miverimberina, toy izay fanaon' ny olona difotra alahelo.—w.m.

**Jeremia**. Afa-tsy ilay Jeremia mpaminany malaza voalaza teo, misy olona fito hafa koa lazain' ny Test. Tal. izay nitovy anarana taminy, dia izao : (1) Jeremia avy tany Libna, rain' i Hamotala, vadin' i Josia mpanjaka (2 Mpan. xxiii. 31). (2) Loholona anankiray tamin' ny firenen' i Manase (1 Tan. v. 24). (3—5) Lehilahy mpiady mahery telo lahy, izay nankany amin' i Davida tamin' izy tao Ziklaga (1 Tan. xii. 4, 10, 13). (6) Mpisorona anankiray, isan' izay niaraka tamin' i Nehemia nanisy kase ny fanekena nataon' ny Zanak' Isiraely (Neh. x. 2, 8 ; xii. 1, 12). (7) Rain' i Jazinia, izay niara-belona tamin' i Jeremia mpaminany (Jer. xxxv. 3).—J.S.

**JEREMOTA** (*Havoana*) : dia anaran' olona izay hita indimy ao amin' ny Test. Tal. :— (1) Lehilahy isan' ny taranak' i Merary, sady loholon' ny antokon' ny Levita anankiray (1 Tan. xxiii 23). (2) Olon-Benjamina, isan' ny loholon' ny zanak' i Elpala (1 Tan. viii. 14). (3) Levita, zanak' i Hemana mpiventy hira, ary isan' izay voatendry hifehy ny anankiray tamin' ny antokon' ny mpihira, izay nalamin' i Davida hanompo teo amin' ny tranon' i Jehova (1 Tan. xxv. 22). (4, 5) Jiosy roa lahy izay niverina avy tamin' ny fahababoana tao Babylona ka nanaiky hisaotra ny vehivavy vahiny izay efa nampakariny (Ezra x. 26, 27).—J.S.

**JERIKO** : tanàna efa ela sady malaza Jeriko, ary tamin' ny niakaran' ny Zanak' Isiraely tany Palestina dia tanàna lehibe sady be olona izy. Narovana mafy izy tamin' izany, ary ny manda nanodidina azy dia makadiry ka azo nanorenana trano teo amboniny (Jos. ii. 15). Tsara loatra ny fitoerana niorenan' i Jeriko, fa tao amin' ny tany lemaka mahavokatra amin' ny ilany andrefan' ny Ony Jordana ; ary teo avaratra kelin' ny fidirany amin' ny Ranomasina Maty no nisy azy. Izany fitoerany izany dia akaikin' ny fiantombohan' ny arabe fiakarana ho ao ampovoan' ny tany, ka izany no namelezan' ny Zanak' Isiraely azy, satria raha tsy afany aloha izany tanàna izany, dia tsy nahazo nandroso hanatika ny ao ampovoan-tany izy.

Ary tsy izany hiany, fa ny toetry ny ny tany nanodidina azy dia lonaka sady mahavokatra tsara, fa nisy renirano ananankiray avy tamin' ny tendrombohitra any andrefana nandeha namaky azy. Ao avaratra kelin' ny fivoahan' io renirano io ho any amin' ny tany lemaka dia misy loharano lehibe roa miboiboika eo am-bodin' ny tendrombohitra, ary ny rano avy any aminy dia misononoka sady miolikolika eo amin' ny tany ambany, ka mahatsara azy indrindra. Ny anankiray amin' ireo loharano ireo dia manana anarana hoe "Ny loharanon' i Elisa," ary izy io tokony ho nanaovan' i Elisa ny fahagagana voalaza ao amin' ny 2 Mpan. ii. 19-22 ; ary teo akaikiny indrindra no nanorenana ny tanàna Jeriko.

Ary amin' izao andro ankehitriny izao, na dia efa rava aza ny tanàna, sady efa voakapa ny ankabiazan' ny hazo palma izay naniry teo, ary tsy mba asaina sy tandremana loatra intsony ny tany, dia mbola mahafinaritra hiany ny mijery azy. Fa tamin' ny andro nanafihan' ny Zanak' Isiraely azy dia tokony ho naha-te-hijery loatra izy. Nahafinaritra tokoa ny ala teo akaikin' i Jeriko, fa betsaka dia betsaka ny hazo palma maro karazana sy ny hazo nahazoana dity manitra sady saro-bidy sy ny hazo hafa namoa voan-kazo mangamanga tao. (Ny anarana anankiray nahafantaran' ny olona an' i Jeriko dia "Tanàna be Rofia," na Palma, Deo. xxxiv. 3 ; etc.) Amin' izao andro izao dia tsy misy izany ala izany intsony, afa-tsy hazo fohifohy hiany ; fa tamy ny nitazanan' ny Zanak' Isiraely azy dia lehibe hiany izy, fa valo maily ny halavany ary telo maily ny sakany. Ary ny tany hay dia nasaina sy novolena fatratra, ka nalahatra natao tanimboly sy tanimboaloboka, ka nahagaga ny fahavokaranjavatra teo.

Ny teny voalohany amin' ny Soratra Masina milaza an' i Jeriko dia ny amin' ilay nanirahan' i Josoa ny mpisafo hizaha ny tany ao an-dafin' i Jordana. Tonga tany an-tanàna ireo mpisafo ireo ka nandry tao amin' ny tranon' ilay vehivavy janga atao hoe Rahaba. Ary nony nandositra niala tao an-tanàna izy noho ny fanenjehan' ny tompon-tanàna azy, dia nianiana tamin-dRahaba hamonjy azy sy ny havany, rehefa afaky ny Zanak' Isiraely ny tanàna (Jos. ii. 1-21). Nahatalanjona tokoa ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely an' Jeriko, fa tsy tamin' ny herim-pony sy ny fahaizany no nahafahany azy, fa Andriamanitra no nanao fahagagana ka nampikoa ny mandany mba hidiran' ny olony ho any an-tanàna hamely ny ao. Loza loatra ny nanjo ny tompon-tanàna tamin' izany, fa novonoin' ny Zanak' Isiraely tamin' ny sabatra avokoa izy, "na lehilahy na vehivavy, na tanora na antitra, na omby, na ondry aman-osy, na boriky." Fa Rahaba sy ny havany ny hiany no navelany ho velona, araka izay fanekena nataon' ny mpisafo taminy. Ary nodorany ny tanàna sy ny trano mbamin' ny fanaka sy ny lamba sy ny akanjo soa mahafinaritra tao anatiny. Fa ny volafotsy sy ny volamena sy ny vy hiany no notehiriziny hatokana ho an' Andriamanitra. Ny fitoerany aza dia nozonin' i Josoa hoe: "Ho voaozona eo anatrehan' i Jehova izay olona mitsangana manorina ity tanàna Jeriko ity indray; ny *ain'* ny lahimatoany no ho sazin' ny hanorenany ny fanambaniny; ary ny *ain'* ny faralahiny no ho sazin' ny hananganany ny vavahadiny" (Jos. vi. 26).

Dia nitoetra foana ela Jeriko tahaka izay nandravan' ny Zanak' Isiraely azy. Fa tamin' ny andro nanjakan' i Ahaba dia naorin' i Hiela indray izy, nefa ny ozona nampitenenin' Andriamanitra an' i Josoa tamin' izay olona hamboatra azy dia tanteraka tamin' i Hiela (1 Mpan. xvi. 34). Nony efa naorina indray, dia tonga tanàna lehibe sady nalaza toy ny teo aloha izy. Teo akaikiny no nitoeran' ireo "zanaky ny mpaminany;" ary teo no nalehan' i Elia sy Elisa, rehefa nadiva hampiakarin' Andriamanitra ho any an-danitra Elia. Fa ny tanàna Jeriko tamin' ny andron' i Kristy dia tsy mba teo amin' ny fitoerana izay nisy azy teo aloha intsony, fa teo amin' ny hafa kosa. Ny tanána Jeriko tao aloha dia teo avarabaratra kelin' ilay renirano avy tamin' ny tendrombohitra, fa ilay Jeriko tamin' ny andron' i Kristy dia natao eo atsinanany kosa, ka lalana antsasaky ny hadim-pamantaranandro no eo anelanelan' izy roroa. Angamba ilay ozona mafy nataon' i Josoa no anton' ny namindran' ny olona azy. Izany Jeriko taoriana izany dia lehibe sady malaza, ary tao no nisy tranon' andriana izay nahafatesan' i Heroda Lehibe. Tamin' izany andro izany dia tsara tarehy tokoa ny tanàna sy ny tany manodidina azy raha jerena. Tao Jeriko no niarahan' i Jesosy Tompo nihinana tamin' i Zakaiosy, ilay lohan' ny farantsa (Lio. xix. 1); ary teo akaikiny no nanasitranan' i Jesosy ilay jamba roa lahy (Mat. xx. 30).

Efa rava dia rava tokoa Jeriko izao, ka tsy misy sisa afa-tsy bongan-tany vitsivitsy sy lava-drano anankiray. Ny tanàna kely foana misy trano-bongo ratsy hiany no solony ankehitriny.—T.L.

**JERIMOTA**: dia anaran' ny olona maromaro voalazan' ny Test. Tal. (zahao 1 Tan. vii. 7, 1; xii. 5; xxv. 4: xxvii. 19); izany koa dia anaran' ny zanak' i Davida anankiray, izay rain' i Mahalata, vadin-dRehoboama mpanjaka (2 Tan. xi. 18); ary nisy Levita koa natao hoe Jerimota, izay isan' ny olona notendren' i Hezekia handray ny fanati-tsitrapo nomen' ny vahoaka be ho amin' ny fanompoana an' i Jehova (2 Tan. xxxi. 13). —J.S.

**JEROBALA** (*Aoka Bala no handahatra*): dia anarana nomen-drainy an' i Gideona noho ny nandravany ny fivoadian' i Bala, tamin' izy niaro an' i Gideona zanany tamin' ny fahatezeran' ny olona tao Abiezera (Mpits. vi. 32). Zahao GIDEONA.—S.C.

**JEROBOAMA I.** Mpanjaka voalohany tamin' ny Isiraely izy, rehefa nisaraka tamin' ny fanjakan' ny Joda ny firenena folo tany avaratra (B.C 975—154). Zanak' i Nebata avy tamin' ny fireneu' i Efraima izy, ka natsangan' i Solomona ho mpanapaka ny firenen' i Efraima sy Manase tamin' ny nanaovany ny trano-fiarovana tao Milo, izay teo amin' ny fizaran-tanin' ny firenen' i Joda. Hitan' i Jeroboama ny tsy fitiavan' ny Efraima ny nisandratan' ny Joda, ary izany angamba no nitarika ny heviny hanohitra an' i Solomona, fa nifampialona fatratra ny firenen' i Efraima sy ny Joda. Ary nisy mpaminany anankiray atao hoe Ahija, avy tany Silo, nifanena tamin' i Jeroboama tamin' ny indray andro, raha avy tany Jerosalema izy, ary notriarin' i Ahija ho roa ambin' ny folo ny lamba vaovao notafiny. Ny tapatapany folo tamin' ireny dia nomeny an' i Jeroboama, sady nolazainy koa fa hisaraka ny firenena roa ambin' ny folo izay efa nanjakan' i Davida sy Solomona, ka ny roa hiany no mbola hanjakan' ny taranak' i Davida, fa ny folo kosa dia homena an' i Jeroboama hanjakany.

Hitan' i Solomona ny toe-panahin' i Jeroboama fa nitady ny fanjakana, ka nitady hamono azy izy, saingy nandositra nankany Egypta Jeroboama ka nitoetra tao mandrapahafatin' i Solomona (1 Mpan. xi. 26-40). Rehefa niamboho Solomona, ary nony nampiseho fanahin-jaza Rehoboama, izay nandimby azy, dia niodina taminy ny firenena folo ary nampanjaka an' i Jeroboama (1 Mpan. xii. 1-24). Natahotra Jeroboama fandrao hiverina amin' ny taranak' i Davida indray ny fitiavan' ny olona, raha zatra

**miakatra ho** any Jerosalema hivavaka isan-taona isan-taona; dia nanao trano roa sy fotoam-pivavahana ho solon' ny Tempoly tao Jerosalema izy: ny anankiray tao Betela, tany atsimo, ary ny anankiray tao Dana, tany avaratra. Nefa tsy izany hiany no nataon' i Jeroboama, fa naka tahaka tamin' ny fomba fanompoan-tsampy izay efa hitany tany Egypta izy; dia nanao ombilahy kely volamena roa izy, ka natsangany tao Betela ny anankiray, ary ny anankiray tao Dana. Ary nanao kabary izy hoe: "Aoka izay ny fiakaranareo any Jerosalema, ry Isiraely ô! indreo ny andriamanitrao izay nitondra anao nivoaka avy tany amin' ny tany Egypta." Dia nanova ny fotoan' ny andro firavoravoana lehibe notendren' i Mosesy izy, ary ny tenany no nanatitra fanatitra teo amin' ny alitara izay efa naoriny tany Betela (1 Mpan. xii. 25-33).

Tamin' izy nanao izany dia niseho ilay mpaminany anankiray avy tany Joda, izay nanozona ny alitara ary nanambara ny handravan' i Josia, taranak' i Davida, azy. Dia naninjitra ny tanany ny mpanjaka mba hihazona azy, kanjo maty niaraka tamin' izay ny tanany; ary dia nanaiky Jeroboama fa irak' Andriamanitra ilay mpaminany, ka nangataka taminy izy mba hivavaka ho azy mba ho sitrana indray ny tanany (1 Mpan. xiii. 1-7). Ary tanteraka ny tenin' ilay mpaminany rehefa afaka taona 326 taorian' izany andro izany (2 Mpan. xxiii. 15-20). Nefa ny sampy natsangan' i Jeroboama mbola naharitra hiany, araka ny naharetan' ny fanjakan' ny Isiraely, ary nampivily ny olona tamin' ny fivavahana marina amin' Andriamanitra. Koa izany no nahazoan' i Jeroboama ilay anarana fanalam-baraka entimilaza azy matetika eo amin' ny Bokin' ny Mpanjaka hoe: "Jeroboama, zanak' i Nebata, izay nampanota ny Isiraely" (2 Mpan. iii. 3; etc.).

Niady lalandava tamin' ny Joda Jeroboama, kanefa ny ady anankiray tamin' i Abija hiany no tantaraina; ary resy Jeroboama tamin' izany ka tsy nahery intsony; ary rehefa afaka kely dia maty izy, rehefa nanjaka roa amby roa-polo taona (1 Mpan. xiv. 19, 20; 2 Tan. xiii. 1-20).—J.W.

**JEROBOAMA II.** Zanak' i Joasy, mpanjakan' ny Isiraely izy, ary nandimby andrainy ka nanjaka iraika amby efa-polo taona tao Samaria (B.C. 825—773). Mpanjaka nahery dia nahery izy ka nandresy ny Syriana, dia nahazo an' i Damaskosy renivohiny sy ny tany rehetra izay nanjakan' i Davida sy Solomona tao aloha (2 Mpan. xiv. 25, 28; Amo. i. 3-5; vi. 14). Amona sy Moaba nanaiky azy (Amo. i. 13; ii. 1-3); ary nampodiny ny olon' Isiraely izay nanamponenana tany atsinanan' i Jordana (2 Mpan. xiii. 5; 1 Tan. v. 17-22). Kanefa ratsy fanahy izy (2 Mpan. xiv. 24), ary Amosa mpaminany dia nilaza ny handringanana azy sy ny zanany amin' ny sabatra (Amo. vii. 9, 17).—J.W.

**JEROELA, Ny Efitr' i:** dia izay nandringanan' i Jehova ny Amonita sy ny Syriana ary ny firenena Arabo sasany koa, dia olona marobe, izay niara-niakatra mba hamely ny Joda tamin' ny nanjakan' i Josafata. Voalaza amin' ny 2 Tan. xx. ny tantaran' izany famonjena lehibe izany, ary araka ny teny ao, io efitr' i Jeroela io dia ny tany avo marin-tampona elanelan' ny Ranomasina Maty sy Jerosalema, ary vakin' ny lalambe miakatra avy any En-jedy. Rehefa tonga tao ny fahavalony, Jehova dia nampanotrika azy hifamely, ka dia lany ritra izy; ary Josafata sy ny vahoakany nahazo babo be tsy hita isa ka nidera sy nisaotra an' Andriamanitra.—J.S.

**JEROHAMA** (*Izay mahita famindrampo*): dia anaran' ny olona maro voalazan' ny Test. Tal. (1) Rain' i Elkana sy raiben' i Samoela mpaminany (1 Sam. i. 1). (2) Rain' i Adaia, izay mpisorona isan' ny Jiosy niverina tamin' ny fahababoana (1 Tan. ix. 12). (3) Rain' i Azarela, andriandahin' ny firenen' i Dana tamin' ny nanjakan' i Davida (1 Tan. xxvii. 22). (4) Rain' i Azaria, anankiray tamin' ny "mpifehy zato" izay niandany tamin' i Joiada mpisoronabe ary nampanjaka an' i Joasy (2 Tan. xxiii. 1). (5) Olom-Benjamina, rain' ny enindahy izay loholona tamin' ny fireneny (1 Tan. viii. 27; zahao koa 1 Tan. ix. 8; xii. 7).—J.S.

**JEROSALEMA** (*Fonenam-piadanana*, na *Fanorenam-piadanana*;—Arabika, *Al-kuds*="Ny Masina"): dia renivohitr' i Palestina sy tanàna malaza indrindra amin' izao tontolo izao. Tsy misy tanàna hafa izay iarahan' ny olona tsy miray firenena sady tsy miray fivavahana manaja tahaka an' i Jerosalema, fa na ny Jiosy, na ny Kristiana rehetra, na ny Mohamedana, samy manaja azy ho tanàna masina indrindra; fa tao no fonenan' ny mpanjaka maro izay taranak' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba, razamben' ny Jiosy sy ny Mohamedana; ary izany no renivohitry ny firenena izay nofidin' Andriamanitra ho olony tokoa ary ho mpitahiry ny fivavahana marina. Tao no nisehoan' i Jehova tao amin' ny Tempoly, tao anatin' ny rahona izay mazava hoatra ny masoandro; fa hoy Izy: "Ity no fitsaharako mandrakizay doria; eto no honenako, fa efa niriko ity;" fa mihoatra noho izany aza, tao Jerosalema Jesosy Tompo no niseho teo amin' ny nofo; tao Izy no nandehandeha; tao Izy no nampianatra sy nanao fahagagana maro; tao Izy no nandatsaka ny ainy hanaovany avotra noho ny helok' izao tontolo izao; ary tao Izy no nitsangana indray ka namoha ny fanjakan' ny lanitra ho an' ny mino rehetra. Koa dia hitantsika fa tsy misy tanàna na aiza na aiza izay miendrika hoheverina sy hodinihina tsara tahaka an' i Jerosalema.

*Ny Anaran' ny Tanàna.*—Araka ny lovantsofina tanan' ny Jiosy, Jerosalema dia sahala amin' ilay tanàna natao hoe *Salema* tamin' ny andron' i Abrahama, dia ny renivohitr' i Melkizedeka, izay sady mpanjaka no mpisoron' ny Andriamanitra Avo Indrindra (Gen. xiv. 18). Mifanaraka amin' izany koa ny tenin' ny Sal. lxxvi. 1, 2, hoe:—

"Andriamanitra dia fantatra eo amin' ny Joda;
Malaza eo amin' ny Isiraely ny anarany:
Naoriny ao *Salema* ny trano-lainy,
Ary any Ziona ny fonenany."

Ary tokony hotsarovana koa fa tamin' ny nahazoan' ny taranak' i Abrahama ny Tany Masina, ny mpanjakan' i Jerosalema dia natao hoe Adonizedeka (*Tompon' ny fahamarinana*), izay nitovitovy hevitra tamin' ny anaran' i Melkizedeka (*Mpanjakan' ny fahamarinana*), izay mpanjakan' i Salema tamin' ny andron' i Abrahama (Jos. x. 1). Taorian' ny andron' i Melkizedeka ny tanàna dia natao hoe *Jebosy*, dia anarana avy tamin' ny olona tompon-tany izay nonina tao amin' ny tany manodidina azy; kanefa mbola tsarovana ela hiany ny anarany taloha, dia Salema; ary tao aoriana indray, rehefa lasan' i Davida ny Tanàna Ambony, dia natao hoe *Jerosalema* izy, ho fahatsiarovana ny nanorina azy voalohany, ary koa, ho famantarana fa hipetraka ao amin' ny fiadanana na rahoviana na rahoviana ny tompony, noho ny nahazoany tanàna mafy sy mirova tahaka izany. (Zahao JEBOSY sy JEBOSITA.)

*Ny Tany iorenan' i Jerosalema.*—Ao ampovoan' i Palestina dia misy tany havoana na platô (*plateau*), mandroso mianatsimo avy amin' ny tany lemak' i Esdraelona any avaratra, ka mihatra amin' ny efitra lehibe any atsimo. Tsy marin-tampona loatra izany tany havoana izany, fa betsaka ny tendrombohitra ao aminy, ary misy lohasaha lalindalina mamaky azy. Ao atsinanana dia mamaritra ny lohasahan' i Jordana sy ny Ranomasina Maty izy; fa ao andrefana, dia mihaiva izy ka mitohy amin' ny havoana ivaiva izay manelanelana azy sy ny tany lemaka ao amoron' ny Ranomasina Mediteraneana. Ny halehiben' izany tany havoana izany miantsinanana sy miankandrefana dia hatramin' ny 20 maily ka hatramin' ny 25 maily; ary dia tahaka ny vovonana lehibe izy ka mampisaraka ny ony mankany amin' i Jordana sy ny ony mankamin' ny Ranomasina Mediteraneana. Eo ampovoan' io tany havoana io no misy ny tendrombohitra izay iorenan' i Jerosalema. Misy havoana sy tendrombohitra hafa manodidina azy, ka ireo dia be hadihady sy lohasaha lalina; ary izany dia toa fiarovana an' i Jerosalema, satria mahasarotra ny fiakarana ho any aminy. Izany toetry ny tany manodidina an' i Jerosalema izany no nangalan' ny mpanao Salamo hevitra hoe: "Tahaka ny tendrombohitra manodidina an' i Jerosalema no anodidinan' i Jehova ny olony" (Sal. cxxv. 2). Kanefa tsy tokony hoheverintsika ho miorina eo amin' ny lohasaha Jerosalema, ka misy tendrombohitra manodidina azy; tsy izany tsy akory no toetrany, fa avo toerana mihitsy izy. Tsy miorina eo an-tampon-tendrombo-



*Sary* 1.—*Jerosalema—voatazana avy ao atsimo atsinanana.*

hitra avo tahaka ny ankabiazan' ny tanàna any Jodia izy, fa eo amin' ny platô kely, na tany havoana marimarin-tampona, nefa avo hiany, no misy azy. Ny tany ao atsimon' i Jerosalema dia avo noho izy, ka raha avy any atsimo dia misy fidinana hiany; fa raha avy any andrefana na atsinanana na avaratra kosa, dia misy fiakarana ambara-pahatonga any. Ny hahavon' i Jerosalema dia voalazan' nana. Ny ao atsinanana dia atao hoe Lohasahan' i Kidrona, na Lohasahan' i Josafata, izay mandeha mahitsihitsy hiany mianavaratra sy mianatsimo. Fa ny ao andrefana, izay hoe Lohasahan' i Hinoma, dia mianatsimo kely ka miolaka miantsinanana ambara-pikambany amin' ny Lohasahan' i Josafata; ary ny lohasaha avy amin' ny fikambanan' izy ireo dia tomandavana mia-



*Sary 2.—Jerosalema—voatazana avy ao atsinanana.*

ny mpanoratra ny Soratra Masina matetika. Ny Salamo indrindra no milaza azy, ary ny fiakaran' ny firenen' ny Zanak' Isiraely tany dia voalaza ao koa. Tao no tian' Andriamanitra honenany (lxviii. 16); ary ny mpanjakany no voalaza ho "ambony indrindra amin' ny mpanjakan' ny tany" (lxxxix. 27). Raha ny mba hahitana mazava kokoa ny hahavon' i Jerosalema, dia izao no azo lazaina: Ny sisin' ny tanàna ao andrefana dia 2600 fita ambonin' ny ranomasina. Ny ao atsinanan' ny tanàna dia ny tendrombohitra Oliva, izay avo kely noho Jerosalema; fa ny ao an-koatran' i Oliva dia ambany mihitsy ny tany, fa Jeriko, izay 13 maily hiany no elanelan' izy sy Jerosalema, dia 3624 fita ambaniny. Ary ny ao avaratra dia Betela, izay lavitra an' i Jerosalema 11 maily, dia 419 fita ambaniny. Ary ao andrefana dia Ramle, izay lavitra azy tokony ho 23 maily, dia 2274 fita ambaniny. Ao atsimo hiany no misy havoana izay avoavo kokoa noho ny tanàna.

Ny atsimon' ny platô kely izay misy an' i Jerosalema dia ampisarahin' ny lohasaha roa amin' ny tendrombohitra manodidina azy any atsinanana, sy any andrefana; ary ny fidinan' ireo lohasaha ireo dia mitsontsorika hiany ambara-pihaonany ao atsimo-atsinantsinanana hatramin' ny lohasahan' i Jordana ka hatramin' ny Ranomasina Maty (jereo ny *Sary* 3).

Ny fitsontsoriky ny fidinan' ireo lohasaha roa ireo hita amin' izany, fa ny fitoerana izay ikambanany dia 600 fita latsaka ambany noho ny fiandohany eo amin' ny platô ambony, nefa ny ao anelanelan' ny fiandohany sy ny fikambanany dia iray maily sy ampahefany hiany. Ka dia hita amin' izany fa ny ao atsinanan' i Jerosalema sy ny ao atsimony ary ny ao andrefany dia toa misy hady lalina dia lalina; kanefa tsy hady natao ireo, fa voa-Janahary hiany. Ary izany tany saiky voahodidin' ireo lohasaha ireo izany dia tapahin' ny lohasaha anankiray koa, izay mivalana mianatsimo tahaka ny eo atsinanana. Ny Lohasaha Tyropeona no anarany, ka ny tany eo andrefana dia ny tendrombohitr' i Ziona; tao no nisy ny trano-fiarovan' ny Jebosita izay afak' i Davida. Ary koa, tao no nisy ny tranon' i Heroda, ary trano-fiarovana telo, izay sady avo no mirova mafy, natao hoe Hipikosa sy Faselosa ary Mariamne.

Ny eo atsinanan' io Lohasaha Tyropeona io dia ny Tendrombohitra Moria, izay niorenan' ny tempoly telo, izay nataon' i Solomona sy Zerobabela ary Heroda, ary tao koa ny




*Sary 3.—Diagrama mampiseho ny Tendrombohitra izay iorenan' i Jerosalema.*

tranon' andriana nitoeran' i Solomona. Ny tany eo atsinanan' ny Lohasaha Tyropeona dia ivaiva kokoa noho ny eo andrefany, izay nataon' i Josefosy hoe 'Ny Tanàna Ambony.'

Koa raha dinihina tsara izay voalaza teo, indrindra raha ny sarin-tanin' i Jerosalema no jerena, dia hitantsika fa somary efa-joro ny tanàna, ary misy tendrombohitra roa eo atsimo, dia Moria eo atsinanana, ary Ziona, eo andrefana sady atsimon' i Moria, ary avo noho izy. Ary any avaratr' i Ziona, saingy iva noho izy, misy izay havoana atao hoe Akra, na ny Tanàna Ambany; ary any avaratr' i Moria indray misy havoana koa, nefa iva noho izy, izay natao hoe Bezetha, na ny Tanàna Vaovao. Ary ny hahavon' ny tany niorenany sy ny manda ary ny trano-fiarovana mafy nataon' ny mponina tao Jerosalema no naha-tanána sarotra iakaram-pahavalo azy, ka tsy nisy nihoatra azy izay fantatra na taiza na taiza tamin' ny andro taloha. Dia toy izao no tarehin' ny tanàna :—




*Ny Lalana mankany Jerosalema.*—Misy arabe roa izay falehan' ny olona raha miakatra ho an' i Jerosalema ; ny iray dia ao atsinanana avy amin' ny Lohasahan' i Jordana, ary mandalo any Jeriko sy ny Tendrombohitra Oliva. Io no nalehan' ny olona



*Sary 4.—Lalambe any Jerosalema.*

avy any avaratra sy atsinanana, ary ny olona avy any Samaria sy ny tanàna hafa ao ampovoan' ny tany. Izany arabe izany no nalehan' ny Tompontsika, raha avy tany Galilia ka niakatra ho any Jerosalema Izy (Lio. xvii. 11; xviii. 35; xix. 1, 29, 45). Ary ny arabe anankiray koa dia ao andrefana, avy amin' ny tany lemaka lehibe ao amoron-dranomasina.

*Ny Vavahadin' ny Tanàna.*—Misy vavahady fito hidirana sy hivoahan' ny olona ao antanàna, nefa efatra hiany amin' ireo izay vohana amin' izao andro izao. Fa tao aloha kosa dia tokony ho nisy be noho izany, fa nisy vavahady roa polo izay voalaza ao amin' ny Soratra Masina sy ny tantara nosoratan' i Josefosy. Dia izao no anaran' ny sasany:—

A. Any avaratry ny tanàna:—

1.—Ny *Vavahady Taloha*, angamba tao amin' ny zoron-tanàna avaratra-atsinanana (Neh. iii. 6; xii. 39).

2.—Ny *Vavahadin' i Efraima*, na *Benjamina*; izany no natao anarany, satria ny ny lalana avy aminy no nankany amin' ny zara-tanin' i Efraima sy Benjamina (Jer. xxxviii. 7; Neh. xii. 39).

3.—Ny *Vavahady an-Jorony*; tao avaratra-andrefana (2 Mpan. xiv. 13).

B. Any andrefan' ny tanàna.

4.—Ny *Vavahady mankamy ny Lohasaha*, tandrifin' ny loharanon' i Gihona (Neh. ii. 13; iii. 13).

D. Any atsimon' ny tanàna.

5.—Ny *Vavahadin-Jezika* (Neh. ii. 13; 2 Mpan. xxv. 4).

6.—Ny *Vavahadin-Doharano* (Neh. ii. 14, 15); angamba sahala io sy izay atao hoe *Vavahady Harsota* (na *Tavim-bilany* (Jer. xix. 2).

E. Any atsinanan' ny tanàna.

7.—Ny *Vavahadin-dRano* (Neh. iii. 26).

8.—Ny *Vavahadin-tSoavaly* na *Vavahadin-Trano-maizina* (Neh. iii. 28; xii. 39).

9.—Ny *Vavahadin' Ondry* (Neh. iii. 1-32).

10.—Ny *Vavahadin - Kazandrano* (Neh. iii. 3).

Ny vavahady ankehitriny izay mbola idirana sy ivoahan' ny olona dia efatra, dia anankiray hiany ao amin' ny lafiny efatra avy; ary ny anaran' ireo dia ny Vavahadin' i Stefana, eo atsinanany; dia ny Vavahadin' i Ziona, eo atsimony; ny Vavahadin' i Jafa, eo andrefany; ary ny Vavahadin' i Damaskosy, eo avarany. Ny Vavahady Volamena sy ny Vavahadin' i Heroda ary ny Vavahadin-Jezika dia efa notampenana ankehitriny.

*Ny fitoerana Fandevenana.*—Hatramin' ny ela dia efa fitoerana fandevenana ny tao amin' ny Lohasahan' i Josafata na Kidrona. Fa ny Fasan' ny Mpanjaka kosa tao amin' ny Tendrombohitra Ziona. Ny Fasan' ny Mpanjaka dia tahaka ny trano lehibe miefitra, ka efitra iray avy no nametrahana ny fatin' ny mpanjaka tsirairay. Ary afa-tsy ireny, dia nisy fitoerana hafa koa izay nandevenan' ny olona ny maty. Ny fasana tsara rafitra atao hoe Fasan' i Absaloma sy Fasan' i Zakaria ary Fasan' i Jakoba, etc., dia ao amin' ny Lohasahan' i Josafata.

*Ny Tanimboly*, etc.—Ny tanimbolin' i Davida sy Solomona dia tao amin' ny fikambanan' ilay lohasahan' i Josafata sy ny Lohasahan' i Hinoma voalaza teo (Neh. iii. 15). Ary tao amin' ny Tendrombohitra Oliva dia betsaka ny hazo mamoa naniry. Teo am-bodiny dia nisy ny Saha Getsemane. Talohan' ny fahirano nataon' i Titosy, ny tany teo avaratry ny mandan' i Agripa dia novolena tsara, ary betsaka ny tanimboly mahafinaritra tao.

*Ny Tanàna Ankehitriny.*—Misy manda lehibe sady tsara rafitra manodidina an' i Jerosalema (zahao ny *Sary* 5). Ary ao avaratra misy hady koa natao eo amin' ny vatolampy. Eo an-tampon' ny Tendrombohitra Moria misy vohitra na tokotany efa-joro lehibe sy marin-tampona, izay atao hoe *Haram-esh-Sherif*, dia teny Arabika, koa raha adika, dia hoe 'Ny Fitoera-masina Malaza.' Izany dia ataon' ny Mohamedana ho fitoerana masina indrindra; 250 refy ny halavany,



*Sary 5.—Ny Mandan' i Jerosalema.*

 

ary 150 refy ny sakany. Eo atsimon' io tokotany malalaka io dia misy ny trano fiangonana atao hoe 'Moska el-Aksa;' ary saiky ao ampovoan' ny vohitra, fa misondrotra kely eo amboniny, no iorenan' ny 'Moskan' i Omara,' na 'Dome of the Rock,' izany hoe, 'Trano boribory loha eo ambony Vatolampy;' ary izy io dia isan' izay trano tsara rafitra sy malaza indrindra amin' izao tontolo izao. Eo amin' io vohitra io dia misy hazo kypresy sy oliva betsaka maniry, ary ireo dia mifanendrika tsara amin' ny trano fivavahana madinidinika maro izay hita eran' ny tokotany sy ny rindrin' ny trano lehibe, izay mamirapiratra noho ny haingony sy ny vato soa eo aminy. Teo anatin' ny Haram-esh-Sherif no nisy ny Tempolin' i Jehova tany aloha; nefa rava ela tokoa izy, ka tsy misy vato mifanongoa na dia iray akory aza, araka ny tenin' ny Tompo (Mar. xiii. 2); ary ny fitoerana nanorenana azy tokoa dia tsy azo fantarina marina ankehitriny. Misy batery makadiry be sady tsara rafitra vato vaventy, izay saiky manodidina ny Haram-esh-Sherif; angamba tsy misy batery tsara hoatra azy ao amin' izao tontolo izao. Ny ilan' io batery io, eo andrefan-atsimo sady eo ambaniny, dia atao hoe 'Ny Fitomanian' ny Jiosy,' satria mankao isan-Joma izy mba hitomany sy hanoroka ny vato ao, izay ataony ho masina.

Eo amin' ny havoana any andrefan' ny Lohasaha Tyropeana misy tranon' olona betsaka. Ary saiky ao ampovoan' ny tanàna izay onenan' ny Kristiana no misy ilay trano fiangonana atao hoe "Ny Fasana Masina," izay lazain' ny lovan-tsofina ho nandevenana an' i Jesosy Kristy tao ambaniny. Kanefa tsy azo itompoan-teny fantatra izany, indrindra satria io trano io dia ao *ampovoan'* ny tanàna, ary fantatsika fa Jesosy Tompo dia nohomboana tamin' ny hazofijaliana teo *ivelan'* ny tanàna, ary ukaikin' izany ny fasana nandevenana Azy; zahao Jao. xix. 29, 41, 42 sy Heb. xiii. 12.

Mizara ho efa-toko Jerosalema, dia ny fonenan' ny Jiosy, ny fonenan' ny Kristiana, ny fonenan' ny Mohamedana, ary ny fonenan' ny Arimeniana.

Ny zavatra anankiray mahagaga izay hita any Jerosalema dia ny habetsahan' ny fakofako ao. Ny Lohasaha Tyropeona, izay lalina tao aloha, dia efa voatototra avokoa ankehitriny azon' izany. Ary ny Lohasahan' i Kidrona sy ny an' i Hinoma, izay lalina sady mirokoroko be hiany azon' ny hantsana sy ny ilany mideza, dia tonga marivo izao. Ao anatin' ny tanàna dia tahaka izany koa, fa ny tanimboly ao amin' ny fonenan' ny Arimeniana hatramin' ny 40 fita ka hatramin' ny 50 fita dia efa nihoaran' ny tranon' i Heroda izay naorina tao teo aloha; ary ny 'Fitomanian' ny Jiosy' koa dia tokony ho 40 fita ka hatramin' ny 50 fita ambonin' ny lampivato izay natao ho lalamben' ny tanàna tao aloha. Ny Lohasahan' i Kidrona, izay nitan' ny Tompontsika matetika, dia be fakofako koa, ka hatramin' ny 30 fita ny halalin' izany.

*Ny Mponina any Jerosalema.*—Ny arean' ny tanàna izay nohodidin' ny manda roa tao aloha dia 180 akera; ary ny tanàna nohodidinin' ny manda nataon' i Heroda Agripa manodidina ny zana-bohitra dia 285 akera. Raha atambatra ireo dia 465 akera, ka dia indimy na inena hoatra ny halehiben' Imahamasina izany. Angamba ny fahabetsaky ny mponina tany Jerosalema tamin' izay dia tsy nihoatra noho ny 45,000. Fa tamin' ny fahirano nataon' i Titosy, angamba nisy hatramin' ny 60,000 ka hatramin' ny 70,000 ny mponina tao Jerosalema. Ankehitriny ny isan' ny olona monina ao an-tanàna dia tokony ho hatramin' ny 15,000 ka hatramin' ny 20,000. Amin' ireo tokony ho 4,500 no Kristiana; ary ny Jiosy angamba 4,000 no isany; ary ny sisa dia Mohamedana. Ary satria Syria sy Palestina ankehitriny isan' ny zana-tany miray amin' ny fanjakan' i Torkia, dia misy governora nalefan' ny mpanjakan' i Torkia hipetraka any Jerosalema, kanefa izy dia lefitry ny governora any Berota. Misy koa monka sy mompera maro avy amin' ny Fiangonana Katolika Romana mitoetra any Jerosalema, ary misy bisopy sy mompera avy amin' ny Fiangonana Grika, ary misy bisopy sy monka avy amin' ny Fiangonana Arimeniana; misy koa bisopy Protestanta sy mpitory teny izay nalefan' ny Fiangonan' ny Bisopy any Englanda sy Prosia.

*Tantaran' ny Tanàna.*—Ny zavatra mahagaga amin' ny tantaran' i Jerosalema dia ny habetsahan' ny fahirano natao taminy sy ny naharetan' ireny ela. Ny tenin' ny Test. Tal. milaza azy voalohany dia milaza ny nanafahan' ny firenen' i Joda azy sy ny namelezany ny mponina tao tamin' ny sabatra, ary ny nandoroany ny tanàna (Mpits. i. 8). Ary ny naminanian' i Jesosy milaza azy fa "hodidinin' ny miaramila" no saiky filazan' ny Test. Vao. azy farany (Lio. xxi. 20), sy ny amin' ny "fahavetavetan' ny fandravana" (dia ny saina nisy sarin-tsampy nentin' ny miaramila Romana) izay ho hita "mitsangana ao amin' izay fitoerana masina" (Mat. xxiv. 15). Hatramin' ny nanafihan' ny firenen' i Joda azy ka hatramin' ny nandravan' i Titosy azy, dia tokony ho dimy ambin' ny folo sentory (1500 taona izany) no nanaovana fahirano impito ambin' ny folo Jerosalema; indroa noravana mihitsy ny tanàna; ary indroa koa narodana ny mandan' ny tanàna. Koa tsy misy tanàna amin' izao tontolo izao izay efa nasiana mafy loatra tahaka azy.

Ny fahirano voalohany dia ilay nataon' ny firenen' i Joda sy Simeona taoriandriana kelin' ny nahafatesan' i Josoa, tamin' izy namely azy mafy sy nandoro azy (Mpits. i.

8). Fa araka ny teny ao amin' ny tantaran' i Josefosy, dia tsy ny tanàna rehetra no afak' i Joda sy Simeona tamin' izany, fa ny tapany izay niorina tao amin' ny tendrombohitra ao atsinanan' ilay Lohasaha Tyropeona hiany, dia ny tendrombohitra Moria; fa ny tao andrefana dia ny Tanàna Ambony na Ziona, dia sarotra iakarana loatra, ka dia tsy naharoaka ny Jebosita tompon' tanàna izy. Fa taoriana indray dia nataon' i Davida sy ny miaramilany fahirano izy. Dia tahaka ny teo aloha hiany, ny Tanàna Ambany koa no afany vetivety, fa ny mponina tao amin' ny trano-fiarovana an' i Ziona ambony dia tsy nety nanaiky azy akory. Natoky dia natoky ny hamafin' ny tanànany izy, ka ny jamba sy ny mandringa no notendreny ho mpiambina, satria nataony fa tsy ho azon' i Davida sy ny miaramilany hiakarana akory izy. Tezitra loatra Davida noho izany, ka hoy izy tamin' ny miaramilany: "Raha misy lehilahy sahy hamono Jebosita anankiray voalohany ka mahafaty azy, dia izy no hasandratro ho mpifehy ny miaramilako." Dia niezaka tokoa ny miaramila maro hamely ny Jebosita, nefa Joaba no nahatanteraka izany, ka dia izy no nataon' i Davida komandin' ny miaramilany (2 Sam. v. 7, 8). Nony afak' i Davida Jerosalema, dia nasiany manda manodidina ny tanàna. Ny nahazoan' i Davida an' i Jerosalema no nampiely ny lazany tamin'ny tany hafa, fa Hirama, mpanjakan' i Tyro, dia "naniraka olona hankany aminy, hanatitra hazo sedera mbamin' ny tambato sy mpandrafitra hanao trano ho azy." Dia nanao trano lehibe teo Davida, ary ny fiaran' i Jehova nalainy, ka napetrany teo amin' ny fiarovan' i Ziona. Ary tao koa no nisy ny fasan' i Davida.

Taorian' izany indray dia nanorina ny Tempoly tany Jerosalema Solomona mpanjaka, nony nandimby an' i Davida rainy izy, ary nanao trano lehibe hitoerany, sady nanitatra ny hahavon' ny manda no nanao trano-fiarovana lehibe hanampy izany. Ary ny arabe fiakarana ho any an-tanàna dia namboariny ho tsara koa. Fa tamin' ny andron-dRehoboama, zanak' i Solomona, dia nanafika an' i Joda Sisaka, mpanjakan' i Egypta, dia nandroso hatrany Jerosalema izy. Tsy mba notoherin-dRehoboama loatra Sisaka, mpanjakan' i Egypta, ka dia nahalasa babo betsaka tao izy (2 Tan. xii. 9).

Tamin' ny nanjakan' i Asa sy Josafata dia tsy misy zavatra malaza loatra tamin' ny tantaran' i Jerosalema; fa tamin' ny andro nanjakan' i Jehorama, zanak' i Josafata kosa, dia notafihin' ny Filistina sy ny Arabo Jerosalema, ka dia niditra tao amin' ny tranon' ny mpanjaka ireny ka namono ny vadiny sy ny zanani-lahy, afa-tsy ny iray monja, sady naka babo betsaka tamin' izany izy (2 Tan. xxi. 16, 17). Tamin' ny andron' i Joasy, raha mbola velona Joiada mpisoronabe, dia nihatsara indray Jerosalema; fa rehefa maty kosa Joiada, dia niharatsy ny mpanjaka sy ny tanora fanahy tamin' ny zazalahy maro, ka niverina tamin' ny fanompoan-tsampy indray ny olona. Dia tonga ny mpanjakan' i Syria hanafika ny tany. Nikasa ho ao Jerosalema izy, saingy noho ny fanomezana nampanaterin' i Joasy ho azy dia lasa niverina indray izy (2 Mpan. xii. 17, 18). Taorian' izany indray, Amazia, mpanjakan' ny Joda, dia noresen' i Joasy, mpanjakan' ny Isiraely, ary dia niakatra tao Jerosalema Joasy. Betsaka ny zavatra nalainy tao amin' ny Tempoly sy tao amin' ny tranon' i Amazia, ary ny sasany tamin' ny mandan' ny tanàna no noravany koa (2 Mpan. xiv. 11-14). Fa nony tamin' ny andron' Ozia, dia namboatra tsara ny mandan' ny tanàna izy, ary nanao fiadiana handefasana zana-tsipìka sy vato lehibe (2 Tan. xxvi. 15). Ary tamin' ny andro faramparan' ny nanjakan' i Ozia, dia nisy horohorontany izay nandrava sy nanimba ny tranon' olona tao Jerosalema. Ary ny tany sasany teo am-bodin' ny tanàna dia nikororosy ka nandelika ny tanimbolin' ny mpanjaka, ilay teo amin' ny fikambanan' ny Lohasahan' i Josafata sy ny an' i Hinoma. Jotama mpanjaka, dia ilay zanak' i Ozia, nanatsara sy namboaboatra ny tanàna indray; ary noho ny fiarovana izay nataon' izy sy ny rainy, dia tsy afaky ny mpanjakan' i Syria sy ny mpanjakan' ny Isiraely Jerosalema tamin' ny andron' i Ahaza, zanak' i Jotama, na dia nataony fahirano aza (2 Tan. xxviii. 5, 6; 2 Mpan. xvi. 5). Nony tamin' ny andron' i Ezekia dia nataon' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, fahirano indray Jerosalema; nefa niomana fatratra Hezekia hanohitra azy, sady nanao fifonana tamin' Andriamanitra hiaro azy sy ny fanjakany. Ny rano avy amin' ny loharano teo ivelan' ny tanàna dia notarihiny ho tonga any an-tanàna, sady namboariny tsara ny manda, ary ny trano-fiarovana notovonany sy nasiany manda anankiray koa hanamafy kokoa ny tanàna (2 Tan. xxxii. 5; Isa. xxii. 10). Dia tsy mba lavorary akory ilay fahirano nataon' i Sankeriba iny, satria matin' ny anjelin' i Jehova ny ankabiazan' ny miaramilany. Taorian' izany indray, tamin' ny andron' i Manase, dia afaky ny Asyriana Jerosalema (2 Tan. xxxiii. 9-13); ary tamin' ny andron' i Joahaza, zanak' i Josia, dia afaky ny Egyptiana koa izy (2 Tan. xxxvi. 2-4); ary tamin' ny andron' i Jeiakima, dia nasian' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, ny tanàna (2 Tan. xxxvi. 5-7). Fa Zedekia, ilay mpanjaka notendren' i Nebokadnezara hisolo an' i Joiakima, niodina taminy koa, ka izany no namelezan' i Nebokadnezara an' i Jerosalema fanindroany. Loza loatra no nanjo ny tanàna tamin' izany, fa ny lehilahy, na

antitra na tanora, na ambony na ambany, dia novonoiny, ary ny vehivavy kosa nosavihin' ny miaramila (Fit. ii. 4; v. 11, 12). Ary ny sisa dia saiky nentin' i Nebokadinezara ho babo avokoa. Ny tanàna koa dia nodorany tamin' ny afo, ary ny manda nazerany, ka tonga hoatra ny tanàna haolo mihitsy Jerosalema.

Elaela hiany no nabaretan' ny toetry ny tanàna ho tahaka izany. Fa Koresy, ilay mpanjakan' i Persia izay nandresy an' i Babylona ka naka ny fanjakana ho azy, nanao kabary lehibe hampanao ny Tempolin' Andriamanitra tany Jerosalema. Ary noho izany namelan' i Koresy azy izany, dia maro ny Jiosy no niala tany Babylona nanaraka an' i Zerobabela ho any Jerosalema hanorina ny Tempoly sy hanamboatra ny tanàna indray. Fa noho ny nisakanan' ny fahavalo azy, dia elaela hiany vao vitany ny Tempoly, ary ny mandan' ny tanàna tsy mba namboariny akory (Ezra. iv.-vi.). Tao anatin' ny 58 taona taorian' izany dia tsy misy tantara loatra milaza ny toetr' i Jerosalema. Fa tamin' ny taona B.C. 457 dia nitondra olona betsaka ho any Jerosalema Ezra (Ezra. vii. 9; viii. 32); ary iraika ambin' ny folo taona tao aorian' izany indray, dia tonga koa Nehemia hamporisika ny olona hanao ny mandan' ny tanàna. Dia nanaiky ny olona, ary noho ny fikelezany aina fatratra dia vitany izany tao anatin' ny 52 andro monja (Neh. ii., iv., vi.).

Tamin' ny B.C. 332 dia afak'i Aleksandro Lehibe Jerosalema; ary taoriandrian' izany dia nihalehibe sy nihatsara indray izy. Fa tamin' ny taona B.C. 170, Antiokosy Epifanesy, mpanjakan' i Syria, nitady hanery ny Jiosy rehetra hanaraka ny fombantsampy izay nivavahany. Fa tsy nety ny olona, ka dia nirehitra tamin' izay ny fanenjehana mafy loatra; ary nony afaky ny miaramilan' i Antiokosy Jerosalema, dia novonoiny ny lehilahy ary ny zaza amam-behivavy nataony babo. Fa nanohitra azy mafy ny Jiosy, ka tato aoriana dia tonga nahaleo tena indray izy, ary Jerosalema dia tonga tanàna lehibe indray. Fa tamin' ny taona B.C. 63 Jerosalema dia lasan' i Pompeo, mpitari-tafika malaza indrindra tamin' ny miaramilan' ny Romana. Ary tao aoriana indray, tamin' ny B.C. 54, dia niditra tao amin' ny Tempoly Kraso, komandy Romana, ka namabo ny zavatra betsaka tao: ary nony tamin' ny taona B.C. 40 dia lasan' ny Partiana indray ny tanàna.

Nony voatendry ho mpanjaka tany Jodia Heroda Lehibe, dia nitoetra tao Jerosalema izy; dia nanatsara ny tanàna izy, mainka fa tamin' ny nanaovany ny Tempoly ho vaovao. Fa taorian' ny niambohoan' i Heroda dia nisy governora notendren' ny Emperora tany Roma honina tany Jerosalema ao amin' ny batery natao hoe Antonia. Fa taoriana indray dia niodina tamin' ny Romana ny Jiosy, ka dia nataon' i Titosy, mpifehy ny miaramilan' i Romana, fahirano Jerosalema. Naharitra dimy volana latsaka kely vao afany Jerosalema, ary nafana dia nafana aoka re izany ny ady tamin' io! Betsaka ny olona maty fahizay, ary ny tanàna dia noravany daholo.



*Sary 6.—Jerosalema, tamin' ny nanaovan' i Titosy fahirano azy,* A.D. 70.*

Tanatin' ny dimam-polo taona taorian' izany nandravan' i Titosy azy izany, toa tsy misy tantara milaza an' i Jerosalema intsony, fa nitoetoetra foana teny izy, dia tonga vitsy ny mponina tao; fa tamin' ny taona 130 A.D., Hadriana, mpanjakan' i Roma, nio-

* Ny trano sy ny tokotany lehibe eo an-ilan' ny tanàna, eo ankavanan' ny sary, dia ny Tempoly sy ny kianjany; ny lohasaha lalina eo ambaniny dia ny Lohasahan' i Josafata; ary ny havoana misondrotra eo ambonin' ny Tempoly, eo ankaviany, dia Ziona, na Tananan' i Davida.

mana indray hanorina ny tanàna. Kanefa raha mbola tsy tanteraka izany, Jerosalema dia lasan' i Barkokeba ('Zanaky ny kintana'), anankiray tamin' ireo mpaminany sandoka maro izay niseho teo amin' ny Jiosy, na talohan' ny andron' i Jesosy Tompo, na taorian' izany. Dia nasian' ny Romana indray ny tanàna, ka nataon' i Hadriana fongana; dia nanorina tanàna vaovao izy, ka nataony hoe Ælia Kapitolina. Tao koa no nanaovany tranon-tsampy maro: ny anankiray teo amin' izay niorenan' ny Tempoly, ary ny anankiray teo amin' izay natao tato aoriana hoe Ny Fasana Masina.

Rehefa nihahery ny fivavahan' i Kristy, dia tonga tanàna hajain' ny Kristiana Jerosalema, ary maro ny olona no nankany hivavaka, ary nisy trano fiangonana tsara rafitra natao teo. Nefa tamin' ny taona 614 A. D. nataon' i Kosrosa, mpanjakan' i Persia, fahirano ny tanàna ka afany, ary ny Kristiana rehetra tao novonoiny. Kanefa Kosrosa notoherin' i Heraklio, mpanjakan' i Roma, ka noreseny, ary Jerosalema novonjeny indray tamin' ny mpanompo sampy.

Manaraka izany indray dia niseho ny fivavahana Mohamedana; ary tamin' ny taona A.D. 637 dia afak' i Omara mpajaka Jerosalema. Mafy tokoa no nanjo ny Kristiana nonina tao Jerosalema tamin' ny nanjakan' ny olon-Torkia tao, fa nenjehiny mafy izy; ary ny lazan' ny fahoriany no nampirisika ny firenena Kristiana tany Eoropa hitondra tafika matetika hamonjy ny Tany Masina amin' ny olona tsi-mino izay tompony fahizay. Tamin' ny 15 Joly, 1099, Jerosalema no afaky ny Krosadera ('Miaramilan' ny Hazo-fijaliana'); ary hatramin' ny 88 taona manaraka izany indray, dia ny Kristiana no tompon' ny tanàna; kanefa nihena hiany ny herin' ny Kristiana, ka tamin' ny taona 1181 Jerosalema dia lasan' i Saladine, komandin' ny miaramila Mohamedana. Ary hatramin' izany andro izany ka mandraka ankehitriny ny Tanàna Masina efa notapahin' ny firenena Mohamedana, na ny any Torkia, na ny Arabo, ary mbola ambanin' ny fanapahan' ny fanjakan' i Torkia hiany izy.

Dia hitantsika fa ny tanàna izay natao hoe 'fonenam-piadanana' efa nanaovana fahirano sy nahitana ady mafy matetika noho ny tanàna hafa rehetra amin' izao tontolo izao. Kanefa na dia izany aza, Jerosalema mbola tanàna izay malalan' ny Jiosy sy ny Kristiana; ary nentin' ny mpanoratra ny Soratra Masina hatao ohatra amin' izay 'fonenam-piadanana' tokoa izy, dia ny Jerosalema any an-danitra, na "Jerosalema any ambony" (Gal. iv. 26), ny tanàna masina, dia Jerosalema Vaovao, midina avy any an-danitra tamin' Andriamanitra, sady manana ny voninahitr' Andriamanitra (Apok. xxi. 2, 10, 11), izay tsy hidiran' izay tsy masina, fa izay voasoratra eo anatin' ny bokin' ny fiainana hiany.

Ny amin' ny fizarana an' i Jerosalema, ary ny havoana sy ny lohasaha ary ny rano ao tsirairay avy, ary ny manodidina ny tanàna, zahao AKELDAMA, DAVIDA, GETSEMANE, GIHONA, HINOMA, JEBOSY, JOSAFATA, MORIA, OLIVA, SALEMA, SILOAMA, TEMPOLY, ZIONA, etc.—T.L. sy J.S.

**JESAIA**: (1) zanak' i Jedotona ary mpifehy ny antokon' ny mpihira fahavalo teo amin' ny Tempoly (1 Tan. xxv. 3). (2) Levita anankiray tamin' ny nanjakan' i Davida (1 Tan. xxvi. 25). (3) Zanak' i Atalia sy loholon' ny zanak' i Elama, izay niaraka tamin' i Ezra, nony niverina avy tany Babylona izy (Ezra viii. 7). (4) Levita anankiray izay niverina niaraka tamin' i Ezra (viii. 19).—J.S.

**JESE**, rain' i Davida mpanjaka, no terak' i Obeda, izay zanak' i Boaza sy Rota Moabita; ary ny reniben' ny rain' i Jese dia Rahaba Kananita tany Jeriko (Mat. i. 5). Ny razan' i Jese dia voalaza indroa amin' ny Test. Tal., dia ao amin' ny Rota iv. 18-22, ary ao amin' ny 1 Tan. ii. 5-12. Matetika izy no atao hoe "Jese Betlehemita," mba hahafantarana azy tsara (1 Sam xvi. 1, 18); ary izany no anarana niantsoan' i Davida zanany azy, nony nanontanian' i Saoly izay anarany izy (1 Sam. xvii. 58); fa indraindray koa izy dia natao hoe "ilay Efratita avy any Betlehema-Joda" (1 Sam. xvii. 12), sady nanana zanaka valo lahy (xvi. 10; xvii. 12), ary nitoetra tao Betlehema izy (xvi. 4, 5). Toa tsy nanan-karena loatra Jese, nefa nanana ondry hiany izy, ary angamba nanana osy koa, ary Davida zanany no niandry azy (xvi. 11; xvii. 34, 35). Nony noroahina niala teo anatrehan' i Saoly Davida, ary nitoetra tany amin' ny lavaka Adolama, dia nanatona azy ny rahalahiny sy ny mpianakavin-drainy (xxii. 1). Ary mba hamonjen' i Davida ny rainy sy ny reniny, sao hovonoin' ny sasany izy, dia nentiny tany amin' ny tany Moaba izy mivady, ary napetrany teo amin' ny mpanjaka tao. Rehefa afaka izany, dia tsy misy teny intsony milaza ny tantaran' i Jese; ary ny anaran' ny vadiny aza dia tsy voalaza akory.—B.B.

**JESIMONA**: ity dia teny hita ao amin' ny Test. Tal., ary toa anaran-tany; kanefa ny dikany marina dia 'efitra;' ka amin' ny teny sasany toa milaza ny efitr' i Sinay, na ny efitr' Arabia (Nom. xxi. 20; xxiii. 28; etc.), ary amin' ny teny sasany kosa dia milaza ny efitr' i Jodia izy (1 Sam. xxiii. 19; etc.).—J.S.

**JESOA** (*Jehova no Mpanampy*): dia sahala amin' ny hoe Josoa. (1) Mpisorona anankiray izay nahazo ny loka fahasivy tamin' ny filaharan' ny fanompoana natao tao an-tranon' i Jehova (1 Tan. xxiv. 11; Ezra ii. 36). (2) Anankiray tamin' ny Levita, izay notendren' i Hezekia (nony namboatra ny fomban' ny fivavahana indray izy) mba hizarana ny fa-

natitra izay naterin' ny olona ho an' i Jehova ho an' ny rahalahiny tao amin' ny tanána fonenan' ny mpisorona (2 Tan. xxxi. 15). (3) Levita anankiray io, izay niara-niverina tamin' i Zerobabela sy ny namany nony avy tany Babylona izy (Ezra ii. 40). Izy io sy ny rain' i Ezra dia olona iray hiany angaha (Neh. iii. 19). (4) Anankiray tamin' ny naman' i Zerobabela, izay lohan' ny fokonolona anankiray tamin' ny zanak' i Pahatamoaba (Ezra ii. 2, 6; Neh. vii. 7-11).

**Jesoa** koa dia anaran' ny tanána anankiray izay nonenan' ny olon' Isiraely, rehefa tafaverina avy tany Babylona izy (Neh. xi. 26).—C.F.M.

**JESORONA** (*ny Marina*): anarana nomena ny Zanak' Isiraely izany, ary manambara fa olom-pidina izy, ka dia tokony ho marina (Deo. xxxii. 15; xxxiii. 5, 26; Isa. xliv. 2).—C.F.M.

**JESOSY KRISTY TOMPO**: dia anaran' ny Zanak' Andriamanitra, Izay tonga nofo sady Mpamonjy ny olombelona.

I.—NY ANARANY.—Ny hevitry ny hoe 'Jesosy' dia Mpamonjy (Mat. i. 21), ary sahala amin' ny hoe 'Josoa' amin' ny Test. Tal.; saingy izany dia teny Hebreo, ary Jesosy kosa dia teny Grika, fa novana kely raha nalaina tamin' ny teny Hebreo; ary ny hoe 'Kristy' dia sahala amin' ny hoe 'Voahosotra.' Ny mpisorona tao amin' ny Jiosy dia nohosorana diloilo mba hanokana azy ho amin' ny raharahany (1 Tan. xvi. 22; Sal. cv. 15), ary ny mpanjaka tao aminy dia nohosorana koa. Ao amin' ny Test. Vao. ny anarana hoe Kristy dia tononina mitovy amin' ny hoe 'Mesia' (Jao. i. 41); ary izany anarana hoe Mesia izany dia nomena ho an' ilay Mpaminany sy Mpanjaka Izay efa nampoizin' ny Jiosy ela, ary Izay efa novinanin' ny mpaminany maro (Asa xix. 4; Mat. xi. 3). Izany anarana izany no voalaza amin' ny Test. Vao. dia kasaina hampanantena ny fahatanterahana ny faminaniana. Ny anarana hoe 'Jesosy' dia tena anarany, ary nampiana ny hoe Kristy izany mba hampiseho fa Izy no Mesia.

II.—NY NAHATERAHANY SY NY NAHAZAZANY.—Araka ny fanisantsika ny taona, dia tamin' ny taonan' ny Roma 754 (A.D. 1) no nahaterahany. Kanefa kosa izany fanisana ny taona izany dia natomboka tamin' ny sentory fahenina, ary olona natao hoe Dionysio Eksigo no nanisa azy. Fa nony nodinihina izany tato aoriana, dia hita fa tokony ho talohan' ny Aprily 750 (B.C. 4), ary raha kely foana talohan' ny nahafatesan' i Heroda kosa aza, dia tokony ho efa-taona talohan' ny noheverin' i Dionysio no nahaterahan' i Jesosy.

Ny fiarahabana nataon' ny anjely tamin' i Maria renin' ny Tompo hoe: "Arahaba, ry ilay nohasoavina" no nialoha; ka dia niseho niaraka tamin' izany ny asa mahagaga nataon' Andriamanitra, fa ny Zanany nitovy fomba taminy no navela hanana ny fomban' olona sy nitafy nofo aman-dra. Nony ren' i Maria izany, na dia tsy fantany aza ny heviny rehetra, dia tsy nanda akory izy, fa nandray ny teny toy ny avy amin' Andriamanitra hiany; ka dia lasa ny anjely. Mika mpaminany efa nilaza rahateo fa any Betlehema any Jodia no hahaterahan' ny Mpanjaka ho avy (Mika v. 2), sady tany Betlehema koa no niandohan' ny fiaankavian' i Davida, razan' i Maria; fa Maria kosa nonina tany Nazareta. Kanefa nisy fanoratana ny vahoaka rehetra amin' ny fanjakana Romana, izany nasain' i Aogosto Emperora natao. Raha ny teny ao amin' ny Lioka ii. 2 no dinihina, dia hitantsika fa tsy tanteraka izany fanoratana izany raha tsy tamin' ny andron' i Kyrenio, izay taona vitsivitsy taoriana. Fa na iza na iza no trany voalohany dia tsy azo lazaina; nefa fantatsika fa Josefa, izay isan' ny mpianakavin' i Davida, niala tany Nazareta ho any Betlehema hamonjy izany fanoratana izany. Dia teraka tao ny Tompontsika. Ary satria tsy omby hitoerana ny tranom-bahiny, dia tonga ny fihinanam-bilona no nampandriana an' i Kristy Tompo. Kanefa na dia toa tsinontsinona aza izany fiterahana izany, nisy hiany famantarana fa zavatra lehibe tokoa izany. Mpiandry ondry mahantrahantra hiany no nahita ny fahagagana nomba ny nahatanterahan' ny Mpamonjy. Hoy ny anjely taminy: "Indro, mitory teny soa aminareo aho, dia hafaliana lehibe;" ary tamin' izay ny anjely masina marobe tany an-danitra tsy naharitra intsony, fa niseho ka nihira tamim-pifaliam-be hoe: "Voninahitra any amin' ny avo indrindra ho an' Andriamanitra! ary fiadanana ho etỳ ambonin' ny tany amin' ny olona ankasitrahany" (Lio. ii. 8-20).

Nony havaloan' andro dia noforana Jesosy, ary raha efa izany, dia nentina tany amin' ny Tempoly Izy; ary nanao fanatitra fanadiovana tao ny reniny. Simeona sy Ana efa nampahafantarin' Andriamanitra fa Ilay niriny fatratra dia efa tonga eo anatrehany, ka naminany ny asa lehibe izay hataony izy. Ny iray nifaly fa efa nahita ny famonjen' Andriamanitra ny masony; ary ny iray kosa nanambara an' i Jesosy "tamin' izay rehetra niandry ny fanavotana tao Jerosalema" (Lio. ii. 28-38). Toy izany no nanambarau' ny sasany tao amin' ny Jiosy Azy, fa nisy koa avy tamin' ny mpanompo sampy izay nanambara ny Mpamonjy. Ny olon-kendry (Magy) avy tany atsinanana, izay notarihin' ny kintana (na fantara) lalana, dia tonga ary nitady ny Mpamonjy mba hitsaoka sy hanaja Azy. Izany Zazakely izany dia nahatonga fitabatabana be hiany tamin' ny fanjakan' i Heroda Lehibe. Koa rehefa fantatr' i Heroda fa avy hiarahaba ny Mpanjakany sy ny Tompony ireo Magy ireo, ka tsy mba namantana tao amin' ny lapan' izy mpanjakan'

i Joda, fa nandroso ho amin' ny trano ratsiratsy kokoa; ary nony hitany koa fa tsy nety hiverina hampiseho aminy izany Zaza izany izy, dia novonoiny ny zazakely rehetra tao Betlehema, izay hatramin' ny roa taona no ho midina. Fa nanonofy Josefa, ary izany nofiny izany dia nananatra azy mba handositra hitondra ilay Zazakely ho any Egypta, fandrao hovonoin' i Heroda. Rehefa maty tokony ho herintaona latsaka kely Heroda, dia lasa niverina tany amin' ny tanin-drazany indray Josefa sy Maria nitondra ilay Zaza; ary nankany Nazareta izy, ka nitoetra tany.

Ao amin' ny Filazantsara tsy misy zavatra voalaza ho nataon' i Jesosy hatramin' ny nahazazany ka mandra-pahatelo-polo taonany, afa-tsy zavatra iray loha hiany. Rehefa roa ambin' ny folo taona Izy, dia hita tao amin' ny Tempoly nihaino ny mpampianatra sy nanadina azy (Lio. ii. 40-52). Ny nilazany izany angamba dia mba hahafantarantsika fa tamin' izany andro izany aza dia fantatr' ity Zaza ity tsara ny anton' ny raharahany, sady niomana rahateo ny sainy mba hahatanteraka azy, na dia ela aza vao hatomboka izany raharaha izany.

Hatramin' ny nahaterahan' ny Tompontsika ka mandra-piantombony tamin' ny raharahany dia 30 taona. Tamin' ireo taona ireo be hiany ny fiovaovan' ny toetry ny Jiosy. Ny fanjakana notapahin' i Heroda Lehibe dia saiky nitovy indrindra tamin' ny an' i Davida; fa rehefa maty izy, dia nozarazaraina be hiany izany ka tsy tafatambatra intsony. Tamin' ny fahadimy ambin' ny folo taona nanjakan' i Tiberio, Emperora tany Roma, no voalohany nampianaran' i Jaona Mpanao-batisa. Izy no mpaminany farany teo amin' ny Fanekena Taloha; ka roa loha ny raharaha nataony,—dia ny mba hanery ny olona hibebaka sy hitandrina ny Lalàna taloha, ary ny mba hampahatsiaro azy indray ny fanantenana ny Mesia, izay nila ho hadinony (Mat. iii. 1-10; Mar. i. 1-8; Lio. iii. 1-18). Toa kely tsy toa inona akory ny andro nanaovan' i Jaona raharaha. Nankany Jordana Jesosy mba hataon' i Jaona batisa, tahaka ny olona hafa rehetra. Misy zavatra telo loha no anton' ny nanaovana batisa an' i Jesosy:—(1) Mba ho fampirisihana ny olona hatao batisa (Mat. iii. 15). (2) Mba hahalalan' i Jaona fa vita amin' izao ny raharahany, fa efa tonga Ilay nambarany, fa ho avy ao aoriany (Jao. i. 33). (3) Mba hisy famantarana teo anatrehan' ny olona fa Izy tokoa no Voahosotr' Andriamanitra (Heb. v. 5). Niaraka tamin' izay dia nentin' ny Fanahy tany an-efitra Izy mba halain' ny Devoly fanahy (Mat. iv. 1-11; Mar. i. 12, 13; Lio. iv. 1-13). Ary ny fakam-panahy telo voalaza ao amin' ny Soratra Masina dia mahazo ny fomba telo izay mazàna isehoan' ny fahotana ao amin' ny fanahin' ny olona,—dia ny mahafinaritra ny tena, sy ny fitiavandera, ary ny faniriana harena (1 Jao. ii. 16).

III.—Ny Nitoriany Teny.—Alohan' ny andinihantsika ny amin' ny fitorian' i Jesosy teny, dia misy hevitra roa loha tokony holazalazaina kely: (1) Ny tany nitoriany teny; ary (2) ny fahelan' ny nanaovany izany.

(1) *Ny Tany nitoriany teny.*—Ny Evanjelista telo lahy toa tsy mifanaraka loatra amin' ilay fahefatra ny filazany ny tany sy ny andro nitorian' i Kristy teny. Eo amin' ny Matio sy Marka ary Lioka, ny zavatra nataon' ny Tompo tany Galilia hiany no fototry ny nosoratany. Afa-tsy ny andro vitsy foana talohan' ny nanomboana Azy tamin' ny hazo-fijaliana, dia hitantsika fa tsy mba lazainy ny nankanesan' i Jesosy tany Jerosalema. Fa Jaona kosa, na dia milaza ny zavatra sasany nataony tany Galilia aza izy, dia nitady indrindra izay hilazany tsara izay natao tany Jodia koa. Kanefa raha ny toetry ny Filazantsara nosoratan' i Jaona kosa no saina, dia tsy sarotra loatra ny manamarina izany, satria toa nokasaina hameno ny zavatra izay tsy lazain' izy telo lahy loatra ny Filazantsaran' i Jaona. Izy telo lahy ireo tsy nikasa handahatra hatao tanteraka araka ny andro sy ny taona ny tantaran' ny zavatra nataony, fa mba hampiseho ny endrikendriny kely hiany; ary noho izany, dia matetika no tsy nanambara andro izy. Ary satria saiky ny tao Galilia no nolazainy indrindra, dia angamba izany no tsy niviliany hilaza ny andro firavoravoana izay nitoeran' ny Tompo tany Jerosalema, sady tsy nanampiany azy ny filazana ny nataony tany Galilia.

(2) *Ny Fahelan' ny nitorian' i Jesosy teny.*—Ao amin' ny Filazantsara tsy azo fantarina marina loatra ny isan' ny taona nitorian' i Jesosy teny talohan' ny nanomboana Azy tamin' ny hazo-fijaliana, fa ny isalasalana amin' izany, asa na ho roa, na ho telo. Fa ny zavatra ahafantarana izany dia ao amin' ny Filazantsaran' i Jaona. Misy andro firavoravoana enina lazain' i Jaona, ary Jesosy dia tao amin' ny dimy amin' ireny: dia izao:—(1) Ny Paska taorian' ny nanaovana batisa an' i Jesosy (Jao. ii. 13). (2) "Ny andro firavoravoan' ny Jiosy" (v. 1). (3) Ny Paska fony Jesosy tany Galilia (vi. 4). (4) Ny andro firavoravoana amin' ny Tabernakely, izay nandehanany niakatra mangingina (vii. 2). (5) Ny andro firavoravoana noho ny Nitokanana ny Tempoly (x. 22). (6) Ny Paska tamin' ny andro niaretan' i Jesosy (xii., xiii.). Misy telo ny Paska voalaza ao, ary ilay andro firavoravoana voalaza amin' ny Jao. v. 1 dia tokony hatao ho fahefany angaha. Kanefa toa miankina amin' izany ny fiheverana ny fahelan' ny nitorian' i Jesosy teny. Fa raha tsy Paska io andro firavoravoana fahefatra io, dia tsy misy Paska voalazan' i Jaona ao anelanelan' ilay fotoana voalohany (ii. 3) sy ny voalaza ao amin' ny vi. 4;

ary ny taona tao anelanelan' izy roa ireo dia tsy azo inoana ho mihoatra noho ny herintaona. Tamin' izay, na dia tsy zavatra be loatra aza no lazain' i Jaona ho natao tao anelanelan' ireo Paska roa ireo, raha ampitahaina ny voalazan' ny Evanjelista telo lahy, dia hita fa mihoatra noho ny zavatra vita amin' ny taona iray ny tontalin' ny zavatra vita tamin' io taona io. Azo atao mihitsy ny milaza fa Paska ilay andro firavoravoana voalaza ao amin' ny Jao. v. 1; dia zaraina hatao roa toko ny fotoana, ka ny fandehanan' i Jesosy indroa nitety vohitra eran' i Galilia noheverina ho natao tamin' ny taona faharoa. Fa amin' izany rehetra izany, na dia tsy azo porofoina aza, dia angamba efatra ny Paska; ary noho izany dia naharitra tsy omby telo taona ny nitorian' ny Tompo teny. Talohan' ny Paska voalohany no nanaovan' i Jesosy ilay fahagagana voalohany (Jao. ii. 1-11).

1.—*Ny Taona Voalohany nitoriany teny.*— Ny taona nanaovana ny Paska voalohany amin' ireto dia tamin' ny taona U.C. 780 (27 A.D.), ary ny nanaovana batisa an' i Kristy dia tamin' ny niandohan' ny taona 27 A.D., na tamin' ny faran' ny taona 26 A.D. Nony efa niaritra ny fakam-panahy mafy ny Tompontsika fahizay, dia nandroso tamin' ny raharahany Izy. Tao Betabara, ilay tanàna niverenany fony Izy avy tany an-efitra, no voalohan' ny nanatonan' ny mpianany Azy. Andrea sy ny namany anankiray koa dia nahita ny Tompo, sady nandre koa ny filazan' i Jaona Mpanao-batisa ny aminy. Izany naman' i Andrea izany dia tokony ho Jaona Apostoly, fa izy hiany no milaza ny nanatonan' izy roa lahy an' i Kristy. Dia mba nentin' i Andrea hahita Azy koa Simona Petera, ka ny anarany nataon' ny Tompo hoe Kefasy (Vato). Dia mba tonga isan' ny mpianatry ny Tompo koa Filipo sy Natanaela; ary tamin' ny nahitan' izy roa lahy Azy, toa hiainga ho any Galilia Izy tamin' ny andro afaka ampitson' ny nitoerany tany Betabara. Nony tonga io andro io, dia tany Kana any Galilia Izy; ary ny fahagagana voalohany nataony tany dia ny nampody ny rano ho divay (Jao. i. 29, 35, 43; ii. 1). Nony niala tao Izy dia nankany Kapernaomy, ary rehefa nitoetra tany andro vitsivitsy Izy dia niainga ho any Jerosalema mba hamonjy ny fitandremana ny Paska, izay tsy maintsy hataony voalohany any Jodia (Jao. ii. 12, 13). Ny nanadiovan' i Jesosy ny Tempoly dia nataon' i Jaona niaraka tamin' io Paska voalohany io (Jao. ii. 12-22); fa ny an' ny Evanjelista sasany kosa dia nataony tamin' ny Paska farany ny fanadiovana mitovitovy amin' izany. Ireo fanadiovana roa ireo dia tsy azo aharo, raha tsy heverina ho diso ny anankiray amin' ireo tantara ireo, fa samy tsy manonona mazava loatra ny andro nanaovana azy. Ny nandroahana ny mpivarotra niala tao amin' ny Tempoly dia tokony ho tsy nampijanona azy tsy hankany intsony; fa rehefa afaka telo taona, dia hitan' i Jesosy fa misy indray ny tabataba sy ny fivarotana mandoto ny Tempoly, toy ny tamin' ny andro nandroahany azy taloha hiany.

Ny nankanesan' i Nikodemosy tany amin' i Jesosy dia tokony ho tao akaikikaikin' ny Paska voalohany. Izany dia mampiseho fa bebe kokoa ny raharaha nataon' i Kristy tany Jerosalema noho izay voalazan' i Jaona aza; satria tamin' izay ilay mpampianatra anankiray tamin' ny Isiraely (Jao. iii. 10), izay isan' ny Synedriona koa, nanambara fa nino Azy hiany Izy, na dia nahatahotra loatra aza ny hitranga ho isan' ny mpianatra. Ny anton' izany nanatonany Azy izany, na dia tsy voalaza aza, dia mora hita hiany. Izy dia isan' ny Fariseo tsara fanahy izay nanantena ny fanjakan' ny Mesia; ary rehefa nahita ny fahagagana nataon' i Jesosy izy, dia avy mba hanontany tsaratsara kokoa ny famantarana ny fihavian' izany fanjakana izany. Tsara sady marina ny filazan' ny anankiray izany resaka izany ho toy ny tontalin-kevitry ny Filazantsara rehetra lazaina fohifohy. Rehefa nitoetra kelikely tany Jerosalema Jesosy, dia nankany Jordana Izy mbamin' ny mpianany; ary tany no nanaovany batisa ny mpianany tamin' ny anaran' i Jesosy. Tamin' izay dia tao Ainona, akaikin' i Saleima, Jaona Mpanao-batisa. Ny fialonan' ny mpianatr' i Jaona an' i Jesosy dia nanesika an' i Jaona hanambara mazava tsara ny toetry ny tenany sy ny fiambaniany, raha Kristy no heverina (Jao. iii. 27-30). Tsy fantatra marina loatra ny hahelan' ny nitoeran' i Jesosy tany Jodia tamin' izay. Nanao hitsin-dalana ny nalehan' i Jesosy tany Galilia, fa namaky an' i Samaria Izy.

Tamin' ny andron' ny Tompo dia halan' ny Jiosy ny Samaritana noho ny Jentilisa aza. Kanefa na dia izany aza, dia mba nisy olona izay nila famonjena hiany tany Samaria; ary tsy nanda tsy hankany ny Tompo. Teny an-dalana dia nahazo tany Sekema Izy, ilay novan' ny Jiosy ka nomeny anaram-bosotra hoe Sykara. Sasatra tamin' ny nalehany sady nangetaheta Jesosy ka nipetraka teo anilan' ny fantsakan' i Jakoba. Nisy vehivavy Samaritana anankiray tonga teo mba hanovo rano, ary gaga izy noho ny fahitany an' ilay Jiosy niresaka taminy hoatra ilay mpiray tanàna aminy iny, sady nety hangataka rano taminy hosotroiny. Ny resaka nataony dia tokony halaina ho fianarana amin' ny fomba izay itarihan' i Kristy ny fanahin' ny olombelona hanatona Azy. Fa amin' izany resaka tsara izany dia misy zavatra maro tokony ho eritreretina:—Ny rano velona izay omen' i Kristy; ny fanambarana ny fiovana amin' ny fivavahan' ny Jiosy sy ny Samaritana;

ary ny filazana fa Izy Izay miteny no Mesia tokoa. Ireo rehetra ireo dia samy mety hoheverina avokoa.

Tamin' izay Jesosy dia niverina tany Galilia ka tonga tao Nazareta, ilay tanàna nahabe Azy. Dia nampianatra hevi-teny tao amin' ny synagoga Izy, ka ny teny amin' ny Isa. lxi. 1 no nampianarany tao; ary izany no nilaza taminy fa tamin' izany andro izany dia efa akaiky ny fahatanterahan' ireo tenin' Isaia ireo. Toa nitovitovy bo hiany ny foto-kevitry ny teny nataon' i Jesosy tamin' ny Samaritana sy ny nataony tany Nazareta, fa samy nilaza ny fitahiany ny olona rehetra izay nanatona Azy; fa izay nahafaly ny Samaritana loatra dia nahatezitra ny olona tany Nazareta efa izay tsy izy kosa. Ary ireo olona tany Nazareta ireo dia ho namono ny Tompo, raha tsy niala teo Izy (Lio. iv. 16-30). Dia tonga tao Kapernaomy Jesosy tamin' izay. Ary tamin' ny lalany nankany, dia tonga tao Kana Izy ka nanasitrana ny zanaky ny anankiray tamin' ny tandapan' i Heroda Antipasy (Jao. iv. 46-54); ary izany tandapa izany "mbamin' ny tao antranony dia nino." Io no fahagagana faharoa tany Galilia. Tao Kapernaomy dia nanaovan' i Jesosy fahagagana maro izay rehetra nanana toetra tokony hanaovana. Tao koa ny mpianany roa lahy izay efa nahalala Azy rahateo, dia Simona Petera sy Andrea, no nantsoiny hiala tamin' ny fangalany hazandrano ho tonga "mpanarato olona" (Mat. iv. 19). Ary ny zanak' i Zebedeo roa lahy dia nantsoiny toy izany koa. Rehefa nanasitrana ilay demoniaka tamin' ny Sabata tao amin' ny synagoga Izy, dia niverina nankany an-tranon' i Petera androtrizay hiany, ka nanasitrana ny rafozan' i Simona, izay nararin' ny tazo. Tamin' izay, nony efa ho faty ny masoandro, dia taitaitra bo hiany ny fon' ny olona maro rehefa nandre izany; ka dia mba nongahany tao am-baravaran' i Petera koa izay narary teo aminy mba hositranin' i Jesosy. Tsy nisy nolaviny izay rehetra tonga tao, fa samy nositraniny avokoa (Mar. i. 29-34). Ary rehefa sitrany ireo olona maro narary tao Kapernaomy ireo, dia mba noheveriny koa ny tany Galilia sisa, izay nielezan' ny "ondry very" sasany. Dia hoy Jesosy tamin' ny mpianany: "Andeha isika hiala hankany amin' ny tanàna akaiky, mba hitoriako teny any koa, fa izany no nahatongavako" (Mar. i. 38). Ny fandehanany tany Galilia, izay natombony tamin' izay, dia fitetezana ny vohitra maro eran' i Galilia rehetra.

2.—*Ny Taona Faharoa nitoriany teny.*—Jesosy dia niakatra tany Jerosalema mba hamonjy ny "andro firavoravoan' ny Jiosy," angamba ny Paska izay. Tao amin' ny farihin' i Betesda (na 'Tranom-pamindrampo'), izay teo akaikin' ny Tsenan' ondry (Neh. iii. 1), teo anjoro-firarazan' ny Tempoly, no nahitan' i Jesosy ny olona maro marary niandry ny fihetsehan' ny rano mba ho sitrana (Jao. v. 1-18). Ary tamin' ireo olona ireo nisy lehilahy anankiray izay efa narary valo amby telo-polo taona. Jesosy dia nanasitrana azy tamin' ny teny indraimbava monja; dia nasainy hitondra ny fandriany sy handeha izy. Sabata no nanaovan' ny Tompo izany fahagagana izany; ary noraran' ny Jiosy izay nifanditra tamin' i Jesosy tsy hitondra ny fandriany ilay lehilahy. Raharaha izany, ka izany no nandrarany azy tsy hatao (Jer. xvii. 21). Ny tenin' i Jesosy manao hoe: "Ny Raiko miasa mandraka ankehitriny, ary Izaho koa miasa" (Jao. v. 17), dia milaza mazava tsara fa Izy no mitovy fomba amin' Andriamanitra. Nisy zavatra hafa koa niposaka tamin' ny Sabata anankiray, dia ny nanotazan' ny mpianatra salohim-bary, fony izy nandeha teny an tanimbary (Mat. xii. 1-8). Tsy fantatra marina loatra ny andro nisian' izany; fa ny sasany mihevitra azy ho taoriana kelin' ny Paska fahatelo; nefa angamba tsy izany loatra, fa tahaka izao voalahatra eto izao, dia tamin' ny taona faharoa nitoriany teny. Voalazan' ny Tompo ny zavatra sasany izay mahamety ny iviliana kely amin' ny Lalàn' i Mosesy, mba hampiseho fa Izy dia nanana fahefana ny amin' ny fitandremana ny Sabata. Ary ny niposahan' ny lalàna vaovao anankiray dia miseho amin' ireo teny izay nosoratan' i Marka irery hiany hoe: "Ny Sabata no natao ho an' ny olona, fa tsy ny olona ho an' ny Sabata." Ny fitiavana ny olona no nanaovana ny lalàna ny amin' ny Sabata, dia ny mba hitsaharany amin' ny asany, sy hahazoany mivavaka amin' Andriamanitra. Ny Zanak' olona dia manampahefana hamboatra indray izany lalána izany, raha tahiny vita ny asany, na ny olona no mahay mandray izay lalàna tsaratsara kokoa. Angamba fony Jesosy nankany Jerosalema taorian' ny Paska no nisy io zavatra io.

Indray Sabata izay—angamba tany Kapernaomy, ilay niverenan' ny Tompo —ny Fariseo nampiseho mazavazava kokoa ny toe-panahiny. Ny Lalàna dia kasaina hahasoa olona; fa ny fampianaran' izy ireo kosa dia nanova azy ho zavatra tsy laitry ny olona ho entina. Dia niditra tao amin' ny synagoga ny Tompo, ka nahita lehilahy maty tanana; angamba mpiasa mahantra io, izay tsy nanana fivelomana afa-tsy ny taozavany. Jesosy efa hanasitrana azy, ary izany fanasitranana izany dia ho toy ny fiainana vaovao amin' ilay mahantra, sady hampifaly ny mpijery rehetra izay mba nahalala antra koa. Nefa ny Fariseo nisakana nanao hoe: "Mety va raha manasitrana amin' ny andro Sabata?" Ny mpampianatra azy dia namela azy hamonjy ny *ondry* latsaka an-kady amin' ny Sabata,

**nefa ny *olona* tsy navelany hovonjena, na dia azom-pahoriana mafy aza.** Indraindray foana no mba tezitra Jesosy, ilay Mpampianatra tsara indrindra, nefa tamin' ity Izy dia sady tezitra no nalahelo. Hoy ny teny milaza izany: "Nijerijery azy tamin' ny fahatezerana Izy, sady nalahelo noho ny hamafin' ny fon' ireo," ary namaly ny fisakanany ny hanasitranana an-dralehilahy (Mat. xii. 9-14; Mar. iii. 1-6; Lio. vi. 6-11).

Ny nifidianana, na niantsoana, ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy taloha kelin' ny nitorian' i Jesosy teny tany an-tendrombohitra, dia hitantsika ao amin' ny Lio. vi. 13, 17, Nefa tsy izany fanokanana lehibe ny Apostoly ho amin' ny raharahany izany no andro voalohany nanatonany an' i Jesosy; fa izay miseho amin' izany dia ny fanendrena ny mpianatra roa ambin' ny folo lahy ho olona miavaka tsara; ary natao hoe Apostoly no anaran' izy ireo. Tamin' ny taona nanokanana azy dia mbola tsy navoaka hampianatra tsy akory izy, raha tsy efa afaka kelikely. Ny isa roa ambin' ny folo dia tokony ho avy tamin' ny isan' ny firenen' ny Jiosy. Izany no tokony ho nifidianana izany isa izany, satria ny raharaha napetraka tamin' ireo mpianatra ireo hatrany dia tokony ho tsy vitan' ny maromaro kokoa na ny vitsivitsy kokoa. Ny filazana efatra izay mbola tehirizintsika ankehitriny milaza ny anaran' ny Apostoly dia misy filaharana hiany. Kanefa misy tsi-fitoviana kely koa ny filazany azy (Mat. x., Mar. iii., Lio. vi., Asa. i). Izy samy mirahalahy avy, dia Simona sy Andrea ary ny zanak' i Zebedeo roa lahy, no tononina voalohany mandrakariva; ary amin' ireo indray dia Simona Petera kosa no lazaina voalohany mandrakariva. Ary Filipo sy Bartolomeo, Tomasy sy Matio, dia amin' ny filaharana faharoa mandrakariva; ary amin' ireo kosa Filipo dia tononina voalohany. Amin' ny filaharana fahatelo kosa dia Jakoba, zanak' i Alfeo, no voalohany, ary Jodasy Iskariota no farany mandrakariva, dia Simona Zelota sy Tadeo no ao anelanelany. Ny Apostoly sasany dia olona nahantra tokoa sady tsy mbola nianatra loatra; fa ny sasany kosa toa niadanadana hiany sady nahalala tsara ny Soratra Masina. Ny efadahy tamin' izy ireo dia mpanarato, na dia toa nananana kely hiany koa aza izy; ary ny anankiray dia "farantsa," isan' ny mpamory hajia ho an' ny manamboninahitra Romana izay nividy azy tamin' ny fanjakana. Ary hatramin' izany ny fampianarana ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy no tena raharahan' i Kristy. Dia nampianatra azy Izy aloha; dia nentiny niaraka taminy tamin' izay lalana nalehany izy; ary manaraka izany, dia nirahiny hampianatra sy hanasitrana ny marary izy. Ny tori-tenin' i Jesosy tao an-tendrombohitra, na dia ny mpianatra rehetra aza no nanaovany azy, toa izy Roa ambin' ny folo lahy voafidy hiany no nilazany izany indrindra (Mat. v. 11).

Tokony ho tamin' izany andro izany, Jaona Mpanao-batisa, ilay mpifatotra nanampo tsy ho afaka intsony, no naniraka ny mpianany tany amin' i Kristy, ka nanao taminy hoe: "Hianao va Ilay ho avy, sa mbola hafa no andrasantsika?" Ao amin' ny Filazantsara rehetra dia tsy misy zavatra izay mampangorakoraka ny fo mihoatra noho izany. Ny soa lehibe hitan' i Jaona tamin' ny andro niainany dia ny nanendrena azy hanambara sy hilaza ny Mesia (Jao. i. 31). Rehefa nitoetra tao an-trano-maizina herintaona izy, dia nahare fa Jesosy mbola tsy nanomboka nanao ny fanjakany tamin' ny Jiosy, sady tsy nisy mpanaraka Azy loatra, afa-tsy ny Galiliana mahantra roa ambin' ny folo lahy hiany: ka dia niroahana kely ny sainy. Akaiky araka izay noheveriny va ny fanjakan' ny Mesia? Moa tsy ny Mesia va Jesosy, sa mpialoha Azy fotsiny, dia tahaka an' i Jaona? Tsy mba tsy nino Jaona tsy akory; tsy nanao an' i Jesosy ho namitaka azy; fa raha niroahana izy, dia tao amin' i Jesosy hiany no namantana hanontany. Kivy dia kivy izy sady nisalasala be hiany tamin' izy nanontany hoe: "Hianao va Ilay ho avy?" Koa ny foto-kevitry ny valin-teny navalin' i Kristy azy dia ny hampahatsiaro an' i Jaona izay nampahatoky azy taloha. Tamin' izay Jesosy no nanomboka ny fandehanany faharoa tany Galilia (Lio. viii. 1-3), ary ny fanoharana voalaza ao amin' ny Matio xiii., sy ny nahatongavan' ny renin' ny Tompo sy ny rahalahiny (Lio. viii. 19-21), ary ny filazana ny nandraisan' ny olona tany Nazareta Azy (Mar. vi. 1-6) dia samy momba izany fandehanany izany avokoa.

Tamin' izany andro izany dia efa niaradalana taminy izy Roa ambin' ny folo lahy. Nefa tamin' izay dia voalaza ny fandehanany fahatelo tany Galilia, ary angamba tamin' ny telo volana farany tamin' izany taona izany no nisy izany (Mat. ix. 35-38). Ary tamin' ity fandehanany ity, rehefa nampahatsiaro ny mpianany ny habetsahan' ny vokatra sy ny havitsian' ny mpiasa Izy, dia nandroso haniraka azy hampianatra tsy hampian' Izy Mpampianatra azy intsony (Mat. x., xi.). Nivoaka tsiroaroa izy ireo; ary ny Tompo dia mbola nandroso tamin' ny fandehanany hiany (Mat. xi. 1), saingy tsy voalaza izay olona niaraka taminy. Rehefa nandeha lalana tokony ho roa volana izy Roa ambin' ny folo lahy, dia niverina tany amin' i Jesosy izy ka nilaza taminy ny dinidiniky ny raharaha nalehany.

Efa akaiky ny Paska fahatelo tamin' izay; nefa ny Tompo tsy niakatra hamonjy izany, fa te-hiresaka mangingina tamin' ny Apostoly ny amin' ny raharahany Izy, sy hanampy ny fampianarana azony taminy taloha (Mar. vi. 30, 31). Dia niaraka

taminy Izy niala tany Kapernaomy ho any amin' ny tendrombohitra anankiray tandafin' ny Ranomasin' i Tiberiasy atsinanana, akaiky an' i Betsaida-Joliasy. Olona maro be no nanaraka Azy, ary tao ny Tompo no niantra ny fahantrana sy ny faharerahan' ny olona, dia nanao fahagagana anankiray izay malaza indrindra: fa ampempa barily dimy sy hazandrano madinika roa no nataony hanina nahavoky olona dimy arivo lahy, afa-tsy ny zaza amam-behivavy. Nony vita izany, dia nita ny ranomasina ny mpianany, ary niala ho ao an-tendrombohitra Jesosy hivavaka samy irery. Niezaka nivoy izy, fa nanohitra azy ny rivotra; ary rehefa ho maraina ny andro, dia nahita an' i Jesosy mitsangantsangana eo ambonin' ny ranomasina izy. Sady gaga no natahotra ireo izy ireo. Niakatra ho ao anaty sambo Jesosy, dia nitsahatra ny rivotra. Raha tonga tao an-tanety Izy, dia niseho ho nino Azy ny olona rehetra, fa nahay nanasitrana ny aretina rehetra Izy (Mar. vi. 53-56); ary maro dia maro tokoa ny fahagagana nataony tao. Kanefa tamin' ny andro manaraka, dia nandaha-teny ny amin' ny mofon' aina Jesosy, ary "hatramin' izany dia maro tamin' ny mpianany no nihemotra ka tsy niara-nandeha taminy intsony" (Jao. vi. 66).

3.—*Ny Taona Fahatelo nitoriany teny.* Angamba ny mpanora-dalàna sy ny Fariseo tany Jerosalema nandre fa tsy ho avy hamonjy ny Paska Jesosy, ka dia nidina hizaha Azy tany Kapernaomy izy (Mat. xv. 1). Niala tao Kapernaomy ny Tompo ka nankany amin' ny fari-tanin' i Galilia avaratra-andrefana, tao akaikin' i Tyro sy Sidona. Tsy azo fantarina marina ny andro nandehanany, fa tokony ho tamin' ny niandohan' ny fahavaratra tamin' ity taona fahatelo ity. Be mpanompo sampy io tany io, ka toa tsy ny mba hitory teny loatra no nalehany tany; fa angamba toy ny mba hanalavitra ny Jiosy izay nikendry hahafaty Azy hiany (Mat. xv. 21-28). Nony niala tao Izy dia niantsinanana ho any Dekapolisy, teo atsinanan' ny Ranomasin' i Galilia (Mar. vii. 31-37). Tao no nanaovany fahagagana maro, ary indrindra fa ny nanasitranany ny lehilahy anankiray izay sady marenina no raiki-dela. Izay mahagaga tamin' izany nanasitranany olona izany dia toa sarotra tamin' i Jesosy ny nanaovany azy. Nanaraka izany, dia ny ampempa fito no nentiny namahana ny olona efatra arivo (Mat. xv. 32). Dia nita ny farihy Izy, ary ny Sadoseo sy ny Fariseo nangataka "famantarana," fa nolavin' i Jesosy tsy homena azy izany. Rehefa niala ireny, dia niaraka tamin' ny mpianany hita ny farihy Jesosy. Tao Betsaida-Joliasy no nampahiratany ny lehilahy jamba anankiray; ary tamin' izay koa ny nanaovany azy dia nisy hafa kely noho ny fombany mandrakariva raha nampahiratra ny jamba (Mar. viii. 22-26). Ny nitoriany teny tao Galilia dia efa ho tapitra tamin' izay. Eran' izany tany izany no efa nitorian' i Jesosy ny fanjakan' i Kristy, ary efa nasehony mazava fa Izy no ilay Kristy nantenaina. Olona tsy omby arivo arivo no efa nahita soa tamin' ny fahagagana nataony; kanefa tamin' ireo rehetra ireo, roa ambin' ny folo hiany no azony ho namana, ary ny anankiray tamin' ireo aza dia Jodasy, ilay namadika Azy. Dia niantomboka nanambara mazavazava kokoa izay fahoriana hihatra aminy Izy. Efa voalazan' ny mpaminany mazava tsara fa ny Mesia dia hijaly noho ny heloky ny olona, saingy efa hadinon' ny olona be hiany izany tamin' iny andron' i Kristy iny, ka Mesia hafa noho izany mihitsy no nampoiziny. Raha nahare izany hoe hijaly izany ny mpianany, dia toa hevitra vaovao taminy, sady tsy tiany velively izany. Dia nanambara tamin' ny mpianany rehetra Izy fa ny fandavan-tena no antonona ny Kristiana rehetra. Efa hita tamin' ny Apostoly fa mba toy ny olona rehetra hiany izy, ka tsy tiany ny fijaliana sy ny fahoriana ary ny fahafatesana. Fa Jesosy kosa nampianatra azy fa tsinontsinona ny fiainan' ny tena, raha ampitahaina amin' ny fiainan' ny fanahy (Mat. xvi. 21-28; Mar. viii. 31-38; Lio. ix. 22-27). Izany resaka izany tsy maintsy hotsarovana, raha tiantsika ho azo ny hevitry ny niovan' i Jesosy tarehy herinandro taorian' izany resaka izany. Dia nikorontana be hiany tamin' izay ny hevitr' izy Roa ambin' ny folo lahy, azon' izay efa reny. Ary dia nila izay hampitony ny fony indrindra izy, ary Ilay Tompo tia dia nazoto nanao izany rahateo.

Nentiny niaraka taminy ho any an-tendrombohitra ny mpianatra telo lahy, dia Petera sy Jaona ary Jakoba, izay niseho ho toa olona tiatiany kokoa noho izy rehetra. Tsy azo fantarina izay tendrombohitra voalaza amin' izany. Dia nentiny niara-niakatra taminy izy telo lahy, izay nokasainy ho vavolombelona amin' ny fahoriana hahazo Azy ao amin' ilay saha Getsemane. Izay nahita ny voninahitr' i Kristy "tao antendrombohitra masina" tokony ho nahazo toky tamin' ny fahatsiarovana izany, raha nijery ny fiambaniany toetra indrindra izy. Kanefa kosa ny olona tao amin' ny tany lemaka no nisehoan' ny zavatra izay hafa indrindra tamin' ny voninahitra mbamin' ny fiadanana izay hitan' izy telo lahy tao antendrombohitra, sy izay toa nanamarina ny tenin' i Petera hoe: "Tsara raha mitoetra eto isika." Fa nisy tovolahy mahantra anankiray, sady adala no demoniaka, nentina tamin' ny mpianatra izay tsy mba lasa nomba an' i Kristy, mba hositraniny. Tsy nahay nanao izany anefa ireo mpianatra ireo; koa rehefa niseho teo aminy ny Tompo, dia nitaraina taminy ny rain-drazazalahy, izay nahantra sy fadiranovana loatra noho

ny toetry ny zanany; ary saiky naniny ny mpianatr' i Kristy izy noho ny tsy nahaizany nanao izany. Fa ny fanasitranana tsy vitan' ny mpianatra dia vitan' i Kristy tamin' ny teny indraim-bava. Dia nolazain' ny Tompo taminy marimarina fa ny tsy ninoany fa manana fahefana hanasitrana izy, sy ny tsy nahatokiany Azy Tompony fa hanome izany hery izany, no fototry ny tsy fahaizany nanao izany (Mat. xvii. 14-21; Mar. ix. 14-29; Lio. ix. 37-43). Dia naverin' i Jesosy indray ny teniny milaza izay hanjo Azy fony Izy mbamin' ny mpianany niverina tany Kapernaomy (Mar. ix. 30-32).

4.—*Ny Taona Fahatelo, hatramin' ny Andro Firavoravoan' ny Tabernakely.* Efa antomotra ilay andro firavoravoana tamin' izay. Ary namonjy izany avokoa ny rahalahin' Tompo, fa Izy kosa tsy mba nandeha, fa nitoetra tao Galilia andro vitsivitsy (Jao. vii. 2-10). Rehefa afaka izany, dia niala tao Izy ka nahazo tany Samaria, fa lalana mahitsy izany, saingy tsy tian' ny Jiosy haleha. Lioka irery dia milaza ny nanirahana ny mpianatra Fito-polo lahy tamin' izany fandehanan' ny Tompo izany. Ity nanirahana azy Fito-polo lahy ity dia hafa noho ny nanirahana ny Roa ambin' ny folo lahy. Fa ny Fito-polo lahy dia tsy nahazo fianarana mitokana tamin' i Jesosy, sady tsy naharitra koa ny fahefana nomeny azy (zahao ISA, p. 319). Ary izany tany Samaria nanirahan' ny Tompo azy izany dia mampahatsiaro antsika fa raharaha nokasaina hahasoa ny vahiny izany, fa tsy ho an' ny Jiosy hiany.

Rehefa nanasitrana an' ilay boka folo lahy tao Izy, dia lasa namonjy ny fotoana tany Jerosalema, na dia nadiva ho vita aza izany. Ny Fariseo mbamin' ny loholona dia nitady hisambotra Azy; kanefa ny olona sasany nino Azy hiany, saingy nanafina ny heviny noho ny fatahorany ireo loholona ireo izy. Ary amin' izany tsi-fifanarahana izany dia tsy nahazo nisambotra Azy ny Synedriona, na dia nitady matetika aza; ary Ilay nokasainy hosamborina dia nampianatra miharihary tao amin' ny Tempoly (Jao. vii. 11-53, indrindra fa ny andininy 30, 32, 44-46). Ny mpiandry raharaha sady natahotra hisambotra Ilay Mpampianatra tsy foy teo anatrehan' ny olona no nanaja sy tiatia Azy hiany koa ny tenany. Ny tantaran' ilay vehivavy azo nijangajanga dia momba izany andro izany koa. Tokony ho tamin' izay koa no nanasitranany an' ilay teraka jamba, sy ny raharaha niafaran' izany (Jao. ix. 1-41; x. 1-21). Ny fanoharana fantatry ny be sy ny maro ny amin' *Ny Mpiandry Tsara* no valin' ny fanendrikendrehan' ny Fariseo fa Jesosy dia mpamitaka sady mpanimba ny Lalàna, ka nataony hoe: "Tsy avy amin' Andriamanitra izany Lehilahy izany, satria tsy mitandrina ny Sabata Izy" (Jao. ix. 16).

**Ny tantara manarakaraka izany dia sarotra dinihina mihitsy.** Ny tenin' i Jaona milaza azy dia manonona ny "Andro Firavoravoana (atao hoe Fitokanana" x. 22), izay natao tamin' ny 25 Kislio (mitovitovy amin' ny Desembra). Raha manaraka izany, toa tsy niverina ho any Galilia akory ny Tompo tao anelanelan' ireo andro firavoravoana roa lehibe voalaza teo ireo, fa nitoetra tao Jerosalema sy tao akaikiny Izy. Matio sy Marka samy tsy manonona izany Andro Firavoravoana fitoerana an-Trano Rantsan-kazo izany akory. Raha ny teny ao amin' ny Lioka ix. 5, dia toa miteny azy hiany izy; fa ny teny sasany mitohy aminy toa mampiseho fa izany dia tamin' ny fandehanany farany niakaran' i Kristy ho any Jerosalema. Ao amin' ny Filazantsaran' i Lioka be dia be ny teny (ix. 51—xviii. 14) toa milaza ny andro talohan' ny nialany tao Galilia; ary ny fandaharana izany mba hifanaraka amin' ny lazain' i Jaona dia isalasalana be hiany. Amin' ny fandaharana ataon' ny ankabiazany dia misy teny milaza fa niverina ho any Galilia indray ny Tompo; fa izany filazana azy izany dia mba hahitany izay handaharany ny voalaza amin' ny Lio. ix. 51—xviii. 14. Angamba kosa ny Lio. x. 17—xviii. 14 no tokony hatao anelanelan' ny Jao. x. 21 sy ny andininy 22. Ny fanoharana sasany izay voalazan' i Lioka hiany no nataon' i Jesosy tamin' izay. Ny fanoharana ny amin' *Ilay Samaritana*, sy *Ny Zanaka Adala*, sy *Ilay Mpitandrim-pananana tsi-marina*, sy *Ilay Mpanan-karena sy Lazarosy*, ary *Ny Fariseo sy ny Farantsa*,—dia samy ao anatin' izany avokoa. Ny tantara mahafinaritra ny amin' i Maria sy Marta, ary ny nanasitranana ny boka folo lahy, dia momba izany andro izany koa. Afa-tsy izany, misy teny sasany voalazan' i Matio izay averina amin' ity koa, fa ny teny mitohy aminy eo ambony sy ambany dia hafa noho ny teo. Ny tantara milaza ny nitondrana ny ankizy madinika hanatona an' i Jesosy dia ifanarahan' ny Evanjelista telo lahy (Mat. xix. 13-15; Mar. x. 13-16; Lio. xviii. 15-17).

Tamin' ny fandehanan' i Jesosy hiakatra ho any Jerosalema hamonjy ny Andro Firavoravoana noho ny Nitokanana ny Tempoly, dia nihazo tany Peria Izy; ary tao andalana dia nampahatsiarovin' i Jesosy indray ny Roa ambin' ny folo lahy izay hiaretany any. Tsy nahazo nihevitra ireny zavatra ireny ny mpianany, satria tsy azony nampifanandrifina ireo teny maro milaza ny fahoriana ireo sy ny famantarana ary ny fanambarana fa efa antomotra ny fanjakany (Mar. xx. 17-19; Mar. x. 32-34; Lio. xviii. 31-34). Noho izany fanambarana ny fihavian' ny fanjakana izany, na dia maizina taminy aza, dia tamy Salome nitondra ny zanany roa, dia Jakoba sy Jaona, mba hangataka fisandratana ho azy mirahalahy ao anatin' ny fanjakan' i Kristy. Nolazain' i Jesosy taminy fa tsy nahalala izay nangatahiny izy; ary nolazainy koa fa ny fipotra-

**hana ambony amin' izany fanjakana izany dia tsy mba homen' i Jesosy ho an' izay sendra mangataka, fa ho an' izay nanamboaran' ny Ray azy hiany.** Ny fahadisoana mandrakariva dia mampihetsika ny fahadisoana, ka dia samy nifampialona be hiany izy folo lahy sisa sady tezitra mafy tamin' i Jakoba sy Jaona. Dia nolazain' i Jesosy indray fa ny fanahy manahaka ny zazakely hiany no ankasitrahany (Mat. xx. 20-28; Mar. x. 35-45).

Ny nanasitranany ny jamba roa lahy tany Jeriko dia miavaka kely amin' ny fahagagana rehetra, satria sarotra loatra ny mampifanaraka ny tantara izay azontsika. Matio milaza fa jamba roa lahy no nositraniny, ary ny andro nanaovany dia tamin' ilay nialan' i Jesosy tao Jeriko; Marka kosa milaza fa jamba anankiray no nositraniny, ary tamin' ny nahatongavan' i Jesosy tao Jeriko no nanaovany izany; ary ny an' i Lioka dia mitovy amin' izany an' i Marka izany koa. Efa niadian-kevitra izay tsy izy izany, fa ilay hevitry ny anankiray mpanoraboky natao hoe Lightfoot no toa lanin' ny maro. Izy mihevitra fa nisy jamba roa lahy no nositranin' i Jesosy tao, ary ny nanasitranany azy dia nitovitovy hiany; fa Bartimeo no heveriny ho nositraniny nony niditra tao an-tanàna Jesosy, ary ny anankiray nositraniny nony niala tao Izy (Mat. xx. 29-34; Mar. x. 46-52; Lio. xviii. 35-43).

Ny niantsoana an' i Zakaiosy farantsa dia miendrika hotsarovana tsara. Ireny farantsa ireny dia halan' ny Jiosy indrindra. Kanefa izany Zakaiosy izany dia isan' izay nitady hanompo an' Andriamanitra. Avy amin' ny tahaka izany, na farantsa na tsy farantsa, no tian' i Jesosy hangalany ho mpianany (Lio. xix. 1-10). Dia tonga ny andro firavoravoana tamin' izay; kanefa, araka ny voalaza teo ambony, dia tsy azo itompoanteny fantatra izay andro nisian' ireny zavatra voalazan' i Lioka ireny.

Rehefa afaka ny andro firavoravoana, dia niverina Jesosy ho any Betabara an-dafin' i Jordana, izay nanaovan' i Jaona batisa taloha, ka dia nitoetra tao Izy. Izay andro nijanonany tao dia tsy voalaza, fa tokony ho herinandro vitsivitsy. Ny fahoriana mafy izay nanjo ny sasany tany Betania, izay tian' ny Tompo tokoa, no nampiala Azy tany Betabara. Lazarosy dia narary mafy, dia nampilaza tany amin' i Jesosy ny anabaviny, fa fantany tsara ny herin' ny Tompo. Efa nilevina hefarana Lazarosy fony tonga tao ny Mpamonjy. Fa niteny hiany Izy, dia tapaka ny famatoran' ny fahafatesana, ary ilay lehilahy efa nihaló aza dia nivoaka sady velona no matanjaka (Jao. xi. 1-45). Tsy mba zavatra azo natao mangingina izany, satria tao akaikin' i Jerosalema Betania, ary izy mianadahy dia fantatry ny olona maro tao amin' ny renivohitra, ka dia nandre vetivety ny Synedriona. Dia nivory niaraka tamin' izay izy ary nihevitra izay azony hatao. Efa manakaiky ny hiafaran' ny tantara isika izao, ary ny teny rehetra sy ny nataon' ny Tompo rehetra tamin' izay dia toy ny fiomanana ho amin' ny fijaliana mafy izay hiaretany. Isan-andro isan-andro nisy raharaha lehibe, na fampianarana mavesatra natäony. Nankany Betania Jesosy tamin' ny Zoma, 8 Nisana, ary nitoetra tao tamin' ny Sabata Izy.

IV.—Izay natao tamin' ny Herinandro Niafetan' i Jesosy.

*Asabotsy*, 9 *Nisana* (1 *Aprily*).—Jesosy nony nisakafo tao an-tranon' i Simona—izay nanana anarana koa hoe ilay "boka," sady isan' ny mpianakavin' i Lazarosy koa—dia niaraka nihinana tamin' i Lazarosy, ilay efa natsangany tamin' ny maty. Tao am-pihinanana dia tsy naharitra intsony Maria, fa feno fifaliana sy fitiavana ny fony noho ny nahitany ny anadahiny efa velona indray; ka dia nitsangana tao izy ka nandray tavoara feno menaka nisy narda saro-bidy indrindra, dia nanosorany ny tongotr' i Jesosy, ary nofaohany tamin' ny volon-dohany; ary ny lohan' i Jesosy nohosorany koa.

*Alahady*, 10 *Nisana* (2 *Aprily*).—Raha tonga tao amin' ny Tendrombohitra Oliva Jesosy, dia naniraka ny mpianany roa lahy ho any amin' ny vohitra anankiray tao akaikiny, mba haka ampondra mianaka, izay efa nolazain' i Jesosy taminy fa ho hitany mifatotra ao. Hoatra ny mpanjaka Izy naka ireny ho entiny niakatra any Jerosalema. Ny mpianany nanao ny akanjony teo amin' ny ampondra ho solon' ny lasely hipetrahan' i Jesosy; ary ny olona maro be nialoha Azy niantso nanao hoe: "Hosana! (Mamonje ankehitriny!) Hisaorana anie Izay avy amin' ny anaran' i Jehova!" Koa taitra dia taitra ny vahoaka rehetra tao an-tanàna. Nony tonga tao amin' ny Tempoly Izy, dia nanatona Azy ny jamba sy ny mandringa, ka nositraniny avokoa. Ary rehefa nanao fahagagana maro tao an-tanàna toy izany Izy, dia niverina ho any Betania. Izany andro 10 Nisana izany dia ilay voatendry hanokanana ny zanak' ondry izay hovonoina amin' ny Paska (Eks. xii. 3). Koa Jesosy, ilay Zanak' ondrin' Andriamanitra, niditra tao Jerosalema sady tao amin' ny Tempoly tamin' izany andro izany; ary na dia tsy nisy teo aza, afa-tsy ny tenany, izay nahalala Azy ho izany, dia zavatra kasaina mihitsy fa tsy zavatra sendrasendra akory ny nidirany tao tamin' izany andro izany (Mat. xxi. 1-11, 14-17; Mar. xi. 1-11; Lio. xix. 29-44; Jao. xii. 12-19).

*Alatsinainy*, 11 *Nisana* (3 *Aprily*).—Tamin' ny andro manaraka dia niverina ho any Jerosalema indray Jesosy, fa hitany fa ny olona efa nety nandray ny fampianarana. Tao an-dalambe dia nanatona ny hazo aviavinbazaha anankiray Izy ka nahita fa nandravina foana iny, fa tsy nisy voany; dia hoy

Izy: "Aza misy voa avy aminao intsony mandrakizay." Dia nalazo niaraka tamin' izay ilay hazo aviavy (Mat. xxi. 18, 19; Mar. xi. 12-14). Dia nandroso ho any amin' ny Tempoly Izy ka nandroaka ny mpivarotra nivory teo (Mat. xxi. 12, 13; Mar. xi. 15-19; Lio. xix. 45-48); ary nony hariva dia niverina ho any Betania indray Izy.

*Talata*, 12 *Nisana* (4 *Aprily*).—Tamin' izany andro izany koa dia nankany Jerosalema Jesosy toy ny taloha hiany, sady nankao amin' ny Tempoly koa. Dia tamy ny lohan' ny mpisorona sy ny loholona hanadina Azy ny amin' ilay nandroahany ny olona hiala tao amin' ny Tempoly. "Fahefana manao ahoana no anaovanao izany?" hoy izy ireo. Tsy namaly azy tsotra ny Tompo, fa nanontany azy zavatra hafa. Dia nanda tsy hamaly izy ireo, ka dia nolavin' ny Tompo kosa ny hamaly ny azy. Tamin' izany no nanaovan' i Jesosy ny fanoharana ny amin' *Izy Mirahalahy nasai-niasa*, sy *Ny Tanimboaloboka sy ny Mpanofa azy*, ary *Ny Fanasana Fampakaram-bady* (Mat. xxi. 28-46; xxii. 1-14; Mar. xii. 1-12; Lio. xx. 9-19). Nisy teny malaza koa nataony tamin' izany andro izany izay mampiseho Azy tsara ho Ilay Mpaminany Lehibe nantenain' ny olony. Raha niala tao amin' ny Tempoly Izy, dia nasehon' ny mpianany Azy ny hatsaran' ny Tempoly sy ny rafitra tao, "fa voaravaka vato soa sy fanatitra." Angamba ny nampirisika azy niteny izany, dia ny teny mafy izay efa nataon' i Jesosy milaza ny fandravana an' i Jerosalema. Dia novalian' i Jesosy izy, ka nolazainy taminy fa tsy havela hisy roa mifanongoa ireo vato soa tsara rafitra tao ireo. Raha tonga tao amin' ny Tendrombohitr' i Oliva indray, dia nanontany Azy ny mpianany efa-dahy hoe: "Lazao aminay: Rahoviana no hisy izany? ary inona no ho famantarana, rehefa ho tonga izany rehetra izany?" (Mar. xiii. 3, 4.) Tamin' izay izy efa-dahy angamba no solom-bavan' ny mpianatra rehetra. Raha tiantsika hahalala tsara ny hevitry ny teny navalin' i Jesosy azy, dia tokony hotsarovantsika fa tsy nikasa hanome azy famantarana izay azony entina haminany ny fihavian' ireo zavatra ireo Jesosy. "Fa ny amin' izany andro na ora izany dia tsy misy mahalala, na dia ny anjely any an-danitra, ary na dia ny Zanaka aza, afa-tsy ny Ray hiany." Tsy tiany mihitsy ny hampahafantatra azy andro sy fotoana. Ary noho izany, dia tafakambana ao amin' izany faminaniana izany ny zavatra roa mifanahatahaka raha ny toetrany, fa mifanalavitra raha ny fotoana hisehoany; ary sarotra loatra tokoa ny hampiavaka ireo zavatra roa loha novinaniny ireo. Ny fandravana an' i Jerosalema sy ny Andro Fitsarana—ny fanadinana ny Jiosy sy ny fanadinana ny olona rehetra—dia miaraka voalaza ao, kanefa tsy misy teny akory milaza fa mifanalavitra ireo zavatra ireo. Fa ny fara-hevitr' i Jesosy tamin' izay dia voalazany, fa tsy tokony hitady hamantatra andro sy fotoana amin' ny fihavian' Izy Tompony indray ny mpianany. Izany koa dia foto-kevitry ny fanoharana ny amin' *Ny Virijiny Folo* (Mat. xxiv. 45—xxv. 13). Ary dia naveriny indray tamin' izany, sady novany kely ny filazany azy, ny fanoharana ny amin' *Ny Talenta*, mba hampiseho fa tsara ho an' ny olona tokoa ny hamonjy izay azo atao, dieny misy fotoana hanaovana azy (Mat. xxv. 14-30). Ary tamin' ny faramparany anefa dia navelan' i Jesosy mihitsy ny fandravana an' i Jerosalema, ary ny fitsarana farany no nasehony mazava indrindra (Mat. xxv. 31-46). Izany teny mampieritreritra izany no natao tamin' ny harivan' io Talata io.

*Alarobia*, 13 *Nisana* (5 *Aprily*).—Tsy niseho tamin' ny olona maro tamin' izany andro izany Jesosy, fa niaraka nitoetra tao amin' ny mangingina tamin' ny mpianany Izy. Ary tamin' iny no nanaovan' i Jodasy fanekena tamin' ny lohan' ny mpisorona hamadihany an' i Jesosy (Mat. xxvi. 14-16; Mar. xiv. 10, 11; Lio. xxii. 1-6).

*Alakamisy*, 14 *Nisana* (6 *Aprily*).—Tamin' "ny andro fihinanana ny mofo tsy misy masirasira" ny mpianatra dia nanontany an' i Jesosy izay fitoerana tokony hihinanana ny Paska. Dia nasainy hiditra ao Jerosalema Petera sy Jaona, ka hanaraka izay olona ho hitany mitondra siny feno rano, sy hangataka aminy amin' ny anaran' ny Tompo ny efi-trano fihinanana ao an-tranony, mba hanaovany izany raharaha izany. Izany rehetra izany no niseho araka izay efa nolazain' i Jesosy taminy; ary nony hariva ny andro, dia nivory izy rehetra mba hiara-mihinana ny Paska, fa tsy hisy izay hanaovany izany intsony. Ny fandaharana ny zavatra natao dia tsy mazava loatra, na dia ampitahaina aza ny tenin' ny Evanjelista efadahy. Kanefa izao manaraka izao no tokony ho izy angaha: Rehefa nipetraka hihinana tamin' ny hariva izy, dia nomen' i Jesosy azy ny kapoaka voalohany hozaraina amin' izy rehetra (Lio. xxii. 17). Fanao amin' ny Paska ny misotro divay inefatry ny kapoaka miharo rano; ary ity no voalohany amin' ireny. Tamin' izay dia nifanditra ny mpianatra ny amin' izay tokony ho lehibe indrindra; ary angamba ny nampihevitra azy izany dia ny filaharany manodidina ny latabatra (Lio. xxii. 24). Rehefa nananatra azy mafy Jesosy mba tsy hiavonavona na hifampialona, dia nanao zavatra iray loha Izy izay tsy maintsy hotsarovana mandrakariva ho fampianarana lehibe ny amin' ny fanetren-tena. Dia niala tamin' ny fihinanana Izy ka nampidina rano tamin' ny lovia sy nisikina lamba famaohana, ary nandroso hanasa ny tongotry ny mpianany (Jao. xiii. 4, 5). Rehefa voasasa avokoa ny tongotr' izy rehetra, dia nolazain' i Jesosy taminy

**marimarina izay anton' ny nanaovany izany. "Raha Izaho, Tompo sy Mpampianatra aza, no nanasa ny tongotrareo, hianareo kosa mba tokony hifanasa tongotra.** Fianarana no nomeko anareo, mba hanaovanareo koa araka izay nataoko taminareo" (Mat. xxvi. 17-20; Mar. xiv. 12-17; Lio. xxii. 7-30; Jao. xiii. 1-20). Tamin' izany zavatra nataon' i Jesosy nampiseho fitiavana izany, na dia Jodasy ilay mpamadika aza dia nosasany tongotra toy ny namany koa. Kanefa ny ratsy hataony dia fantatra tsara; ary tamin' izany dia nambaran' i Jesosy tamin' ny namany rehetra izany, fa ny anankiray aminy no hamadika Azy. Ary didy vaovao no nomeny azy, dia ny mba hifankatia; ary izany no toa hafatra farany napetrak' i Jesosy taminy (Mat. xxvi. 21-25; Mar. xiv. 18-21; Lio. xxii. 21-23; Jao. xiii. 21-35).

Nony efa ho vita ny fihinanana dia nanendry ny fomba fanao amin' ny Fanasan' ny Tompo Jesosy (Mat. xxvi. 26-29; Mar. xiv. 22-25; Lio. xxii. 19, 20; 1 Kor. xi. 23-25). Ny fandavan' i Petera Azy dia efa nambarany rahateo tamin' izay, ary raha ny mpianatra namany aza tsy nalaky nino fa Petera no handa ny Tompony, mainka fa ny tenan' i Petera no tsy nety nino izany (Mat. xxvi. 31-35; Mar. xiv. 27-31; Lio. xxii. 31-38; Jao. xiii. 36-38). Izany teny farany lehibe izay nosoratan' i Jaona samy irery izany no voalaza tamin' izay. Kanefa ao ampovoan' izany dia misy teny milaza fiaingana (Jao. xiv. 31), ary angamba izany toa filazana fiomanana ranofotsiny. Tamin' izay ny teny rehetra dia nolazaina tao an-trano avokoa, fony Izy mbola tsy nankany Getsemane (Jao. xiv.—xvii.).

*Zoma*, 15 *Nisana* (7 *Aprily*).—"Ary rehefa nihira fiderana izy," izay toa mitovy hevitra amin' ny hoe: "Rehefa nihira ny fihirana faharoa amin' ny *Halela*,"—na tonon-kira fiderana izay voasoratra ao amin' ny Sal. cxv.—cxviii., izy, fa ny fihirana voalohany (Sal. cxiii.—cxiv.) no nataony taloha kelin' ny fisakafoany—raha efa izany, dia nankany an-Tendrombohitra Oliva izy. Ary izy telo lahy tena naman' i Jesosy no nentiny, dia Petera sy Jakoba ary Jaona; ary nentiny niaraka taminy ho ao an-tanimboly ireo, fa ny sasany navelany hipetraka tao akaikin' ny vavahadiny. Tsy misy olona mahalaza ny zavatra izay niserana tao amin' izany fitoerana izany tamin' iny alina iny. Hoy Jesosy tamin' ny mpianany: "Fadiranovana loatra ny fanahiko toy ny efa ho faty; mitoera eto, ka miareta tory." Ary tamin' izay dia navelany indray izy telo lahy ireo, fa Izy irery hiany no lasa nandroso; ary aoka izany ny habetsahan' ny fizahan-toetra nihatra taminy tao amin' izany fitoerana manirery izany! Ny tenin' i Marka dia milaza marimarina koa fa "dia talanjona sady ory indrindra" Izy (Mar. xiv. 33). Ny hevitr' io teny voalaza aloha io milaza fa raiki-tahotra Izy; nefa tsy avy tamin' ny fahoriana manjo ny tena izany tahotra izany, na dia mangirifiry aza, fa avy amin' ny fikasihana ny ota amin' izao tontolo izao, izay nahatsiarovany ny hangidiany sy ny havesany; kanefa tsy azontsika saintsainina akory ny nahatsiarovany izany. Izy tsy nihevitra azy fotsiny, fa nitondra sy nahalala azy. Tsy hita izay ilazana ny nataony tao Getsemane afa-tsy izany hiany. Ny mpianatra efa renoky ny torimaso tamin' izay. Hitady fampiononam-po no niverenan' i Jesosy tao aminy, ary ny mpianatra izay efa niomana tsara hanontany hoe: "Nahoana no tsy mahazo manaraka Anao ankehitriny aho?" dia tsy maintsy ho nahare fanontaniana anankiray koa, izay nananatra ny fahatokiany tena, dia izao hoe: "Tsy nahazaka niari-tory na dia ora iray hiany aza va hianao?" Dia niala fanindroany Izy ka nivavaka fatratra tamin' ny Ray. Dia niverina indray Izy ka nahita azy natory. Izany rehetra izany dia natao fanintelony; ary tamin' izay dia tapitra ny fiambenana rehetra. Hatramin' izay dia nahazo natory sy niala sasatra ny mpianatra; dia tsy hotadiavina intsony ny iarahany miambina amin' i Jesosy ora iray, satria ny raharaha ataon' ny Tompony etỳ an-tany dia efa ho vita. Izany zavatra izany dia hafa lavitra noho ny niovan' i Kristy tarehy fony Izy tany an-tendrombohitra (Mat. xxvi. 36-46; Mar. xiv. 32-42; Lio. xxii. 39-46; Jao. xviii. 1).

Tamin' izay Jodasy niseho hanatanteraka ny raharahany. Maizimaizina ny andro fahizay, na dia diavolana aza ny alina, ary ny fanala dia tsy nazava loatra hahalalana tsara izay hosamborina; ka dia nanoroka an' i Jesosy Jodasy mba ho famantarana amin' ny mpandraharaha fa izay no Izy. Petera nanatsoaka ny sabany ka namely ny ankizin' ny mpisoronabe ary nahafaka ny sofiny; fa ny Tompo nanda fanampiana toy izany ka nanasitrana ilay lehilahy naratra. Dia nandao Azy ny mpianatra rehetra ka lasa nandositra (Mat. xxvi. 47-56; Mar. xiv. 43-52; Lio. xxii. 47-53; Jao. xviii. 2-12). Sarotra ny mandahatra ny zavatra niseho taorian' izany mba hampifanaraka ny tantara efatra. Fony Jesosy nosamborina dia nentiny tany an-tranon' i Anasa, rafozan' i Kaiafa mpisoronabe, Izy aloha. Raha dinihina ny tantara nosoratan' i Jaona, toa tao an-tranon' i Anasa no nangalana am-bavany an' i Jesosy, sy ny nandavan' i Petera Azy voalohany (Jao. xviii. 13-14). Nefa ny and. 24 no mampahatsiaro ny lasa; ary angamba izay rehetra niposaka tao aorian' ny and. 14 dia tsy natao tao an-tranon' i Anasa, fa tao amin' ny an' i Kaiafa.

Angamba ny tranon' ny mpisoronabe, toy ny trano hafa sasany tamin' izany tany izany, nisy tokotany tao afovoany voahodi-

din' ny efitra maromaro. Tamin' io tokotany io nisy vehivavy namoha ny vavahady hidiran' ny olona. Nony nandeha hiditra tao Petera, dia nodinihin' ny mpiambimbavahady tsara izy; ary taorian' izany, tao akaikin' ny afo izay narehiny, no nanontaniany azy hoe: "Moa hianao koa mba isan' ny mpianany?" (Jao. xviii. 25.) Toa niala tamin' i Petera tamin' izay ny fahazotoany sy ny fahasahiany rehetra. Tsy niseho teo ho toy ny mpianatr' i Jesosy izy, fa ninia mba tsy ho fantatry ny olona; ka dia nanda ny Tompo izy. Tamin' izay dia natahotra ny ho fantatry ny olona izy, ka dia nankao amin' ny fidirana tao am-baravarambe; ary nisy olona anankiray tao, na angamba maromaro hiany, nanontany azy fanindroany, ary dia vao mainka nanda mafimafy kokoa izy. Nony afaka tokony ho ora iray, rehefa niverina tao amin' ny tokotany izy, dia izany fanontaniana izany hiany no reny fanintelony; kanefa nanda hiany indray izy tsy ho mpianatry ny Tompo. Dia naneno ny akoho; ary Jesosy, Izay tao akaikin' ny tokotany, dia nitodika ka nibanjina an' i Petera. Ary Petera nahatsiahy ny tenin' ny Tompo ny amin' izay nolazainy taminy hoe: "Raha tsy mbola misy akoho maneno, dia handa Ahy intelo hianao." Dia lasa nivoaka Petera ka nitomany mafy indrindra (Mat. xxvi. 57, 58, 69-75; Mar. xiv. 53, 54, 66-72; Lio. xxii. 54-62; Jao. xviii. 13-18, 24-27).

Kaiafa nanadina an' i Jesosy talohan' ny niangonan' ny Synedriona angamba (Jao. xviii. 19-24). Toa fanirian' i Kaiafa tahahalala ny toe-draharaha foana izany fanontaniana izany, fa tsy toy ny fanao araka ny lalàna amin' ny fitsarana tsy akory. Izany no manamarina ny tsy netezan' i Jesosy hamaly izany fanontaniana izany. Raha ny fanontaniana araka ny fanao no atao, dia nivonona hamaly tokoa Izy. Dia nisy ankizin' ny mpisoronabe nila sitraka tamin' ny tompony, ka dia namely tahamaina ny takolaky ny Zanak' Andriamanitra. Kanefa izany dia santatr' izay ho avy hiany.

Rehefa maraina ny andro, ny Synedriona nantsoin' ny mpisoronabe dia niangona ka nitondra ny vavolombelona tsy marina maromaro, izay efa nomaniny rahateo. Nilaza hiany ireo vavolombelona tsy marina ireo; kanefa na dia ny mpitsara miangatra toy izany aza tsy nahazo nandray ny teniny, satria tsy nifanaraka be hiany ny teniny. Tamin' ny farany dia tonga ny vavolombelona anankiroa, ary niova tsy toa marina iny izay nolazainy. Na dia ireo roa lahy ireo aza dia mba nisy hiany izay tsy nifanarahany. Tamin' izay ny mpisoronabe dia nanontany an' i Jesosy fatratra na Izy no Kristy Zanak' Andriamanitra, na tsia. Dia novaliany hoe: Izaho no Izy, sady nolazainy koa fa ho avy indray Izy amin' ny andro farany; nefa tsy toy ny taloha, fa amim-boninahitra sy hery. Izany dia ampy ho an' ireny olona ireny. Nataony fa nanan-keloka Izy ka tokony hovonoina (Jao. xviii. 19-24; Lio. xxii 63-71; Mat. xxvi. 59-68; Mar. xiv. 55-65). Kanefa na dia nataony ho nanan-keloka hahafaty aza Jesosy, ny Synedriona tsy nanam-pahefana hahafantenraka izany fanamelohana Azy izany tsy akory.

Nony efa niposaka ny masoandro, dia nentiny tamin' i Pilato, ilay mpanapaka Romana, Izy. Angamba ny ilan' ny tranofiarovana Antonia takaikin' ny Tempoly, izay nisy mpiambina Romana, no natao trano-fitsarana. Ary rehefa ren' i Pilato fa diso tamin' ny lalàn' ny Jiosy Jesosy, dia nikasa hamela azy hampijaly an' i Jesosy araka ny lalàny. Hatramin' ny voalohany dia nahita soa teo imason' i Pilato Jesosy, ary nolazainy fa tsy nahita tsiny teo aminy. Nefa tsy azo najanona mora foana toy izany ny Jiosy; fa samy niampanga Azy avokoa ho mpampitabataba vahoaka izy rehetra (Lio. xxiii. 5). Dia tsy nahaleo tohika azy Pilato; ka nony efa hitany fa Galiliana Jesosy, dia nampitondrainy tany amin' i Heroda Izy mba hiheverana izay hatao aminy; fa Heroda kosa, rehefa naneso sy nikapoka Azy, dia nampitondra Azy tany amin' i Pilato indray.

Tamin' izay no niandohan' ny adin' ny mpanapaka Romana sy ny Jiosy. Taorian' ny fanadinana nataon' i Heroda sy ny niverenan' i Jesosy, dia noheverin' i Pilato fa halefa Jesosy, satria fanao amin' ny andro firavoravoana ny mandefa mpifatotra anankiray ho an' ny Jiosy. Fantatr' i Pilato tsara fa tsy hanaiky izany mpisorona sy ny mpanapaka, kanefa Pilato nikasa hampirisika ny olona hilaza izay ho tiany. Fa ny olona nampirisihin' ny mpisorona dia nangataka mpifatotra hafa anankiray natao hoe Barabasy; fa tsy voan' izany fandrik' i Pilato izany izy. Ary nanarakaraka izany dia nokapohiny Izy, ary nasiany tahamaina, dia nesoin' ny miaramila Izy. Fa ireo naneso Azy ireo tsy nahalala fa marina hiany izany teny nentiny naneso Azy izany hoe: "Mpanjakan' ny Jiosy."

Raha dinihina tsara sady ampitahaina ny Filazantsara Efatra, dia hita fa Pilato nanao izay hainy *impito* mba handefa an' i Jesosy. Fa nony nitady hanao izany izy, dia nampiseho mazava izay tao an-tsainy rahateo ny loholon' ny Jiosy nanao hoe: "Raha alefanao io lehilahy io, dia tsy mba sakaizan' i Kaisara hianao." Dia tsy nahatohitra izany Pilato, fa nanolotra an' i Jesosy hovonoina tokoa izy (Mat. xxvii. 15-26; Mar. xv. 6-15; Lio. xxiii. 17-25; Jao. xviii. 39—xix. 16). Jaona milaza fa sahabo ho tamin' ny ora fahenina izany; kanefa ny fanisany izany ora fahenina izany dia tokony ho hatramin' ny misasaka alina angamba. Amin' ny tantara nosoratan' i Marka ny

fomba fanisan' ny Jiosy no arahina, ka dia hatramin' ny enina maraina no fiandohany. Iray dia Iray hiany no tsy taitra tamin' izany alina mahatahotra izany. Tamin' izay dia nampitondrainy ny hazo-fijaliany Izy, dia niala tao an-tanàna ho any Golgota na Kalvary, ireo olona rehetra ireo; kanefa izany fitoerana izany tsy azo fantarina marina ankehitriny. Nony efa tsy ho zakany ny hazo, ary ireo mpanenjika Azy ireo no tsy nety nitondra koa, dia Simona avy tany Kyrene no nosamboriny ka notereny hitondra ny hazo-fijaliana hanaraka an' i Jesosy.

Rehefa nomeny divay sy miora Izy, dia nohomboana tamin' ny hazo-fijaliana, ary ny jiolahy roa lahy natao tao andaniny avy. Tsy nisy azony natao mihoatra noho izany; naleony ny jiolahy no halefa toy izay Izy; koa jiolahy roa no niara-nohomboana taminy. Nataon' i Pilato teo ambonin' ny lohany ny soratra amin' ny fiteny telo manao hoe: "Ity no Jesosy, Mpanjakan' ny Jiosy." Nahatafintohina ny mpisoronabe izany, ka tiany hovana; fa Pilato tsy nety nanova azy akory. Ny anankiray tamin' ny jiolahy niova fo, na dia teo amin' ny hazo-fijaliana aza. Naneso aloha izy, fa nony nahita ny toetran' i Jesosy dia nibebaka (Mat. xxvii. 33-44; Mar. xv. 23-32; Lio. xxiii. 23-43; Jao. xix. 17). Na dia nangirifiry fatratra aza Jesosy, dia notsarovany hiany Maria reniny, ka nasainy hotandreman' ny mpianany anankiray (tokony ho Jaona angaha izany mpianatra izany). Dia maizina ny tany rehetra hatramin' ny ora fahenina ka hatramin' ny ora fahasivy. Tamin' ny ora fahasivy (amin' ny telo hariva) dia niantso mafy Jesosy nanonona ny teny voalohandohany amin' ny Salamo xxii.; fa teny maminany ny hijalian' ny Mesia ny teny rehetra amin' io Salamo io. Ny anankiray tamin' izay nandre Azy dia nandray siponjy (fifohana) ka natsobony tamin' ny vinaingitra, dia natohiny tamin' ny hazo ka nataony tamin' ny vavan' i Kristy, toy ny hahafaka hetaheta Azy. Dia niantso tamin' ny feo mahery indray Izy hoe: "Vita;" "Raiko ô! eo an-tananao no atolotro ny fanahiko;" ka dia niala aina Izy (Mat. xxvii. 31-56; Mar. xv. 20-41; Lio. xxiii. 33-49; Jao. xix. 17-30).

Nony maty Jesosy dia nisaraka roa ny fisaronana tao amin' ny Tempoly. Izany fisaronana izany dia lamba tsara tarehy nihantona nampisaraka ny Fitoerana Masina sy ny Fitoerana Masina Indrindra. Dia nisy horohoron-tany lehibe, ary ny maty maro nitsangana ka niseho tamin' ny olona maro (Mat. xxvii. 52, 53). Ny Jiosy, na dia nanao zavatra ratsy lehibe tahaka izany aza, toa nazoto loatra hitandrina ny Sabata, ka dia nangataka tamin' i Pilato izy mba hanapaka ny tongotry ny voahombo, mba hanafaingana ny hahafatesany, ka ho azony alevina alohan' ny Sabata (Deo. xxi. 23). Izay nasain' i Pilato hanao izany dia nahita fa efa maty sahady Jesosy, fa ny jiolahy roa lahy dia mbola velona hiany. Ny nahafatesan' ny Tompo talohan' izy roa lahy dia tokony ho vokatry ny fahoriam-be nihatra tamin' ny fanahiny talohan' izany; ary angamba avy tamin' Izy ninia ho faty koa. Josefa avy tany Arimatea, isan' ny Synedriona, kanefa mpianatr' i Jesosy tamin' ny mangingina koa, nanatona an' i Pilato nangataka ny fatin' i Jesosy haleviny. Niaraka nanao izany izy sy Nikodemosy, ary nanosotra zavatra manitra ny faty izy roa lahy ka nandevina Azy tao amin' ny fasan' i Josefa (Mat. xxvii. 50-61; Mar. xv. 37-47; Lio. xxiii. 46-56; Jao. xix. 30-42).

*Asabotsy*, 16 *Nisana* (8 *Aprily*).—Ny lohan' ny mpisorona sy ny Fariseo dia navelan' i Pilato hametraka mpiambina tao amin' ny fasana, "fandrao avy ny mpianany ka mangalatra Azy, dia hilaza amin' ny olona hoe: Efa nitsangana tamin' ny maty Izy" (Mat. xxvii. 62-66).

*Alahady*, 17 *Nisana* (9 *Aprily*).—Tapitra ny Sabata tamin' ny enina harivan' ny 16 Nisana. Raha mbola maraina koa dia nitsangana tamin' ny maty Jesosy. Izay ora nitsanganany dia tsy voalazan' ny Evanjelista. Kely hiany koa no voalazany ny amin' izany zava-tsaro-pantarina izany,—dia Izy efa maty tokoa, kanefa nitsangana indray. Ny vehivavy izay nijanona teo anilan' ny hazo-fijaliana nanamboatra zava-manitra betsaka hamitany ny fanosorana Azy, satria an-kamehana no nanaovan' i Josefa sy Nikodemosy izany. Tonga tao amin' ny fasana maraina koan' iny Alahady iny izy. Nony tonga tao izy, dia hitany fa voakodia niala tamin' ny fasana ny vato, ary Jesosy tsy mba tao intsony. Efa nitsangana tamin' ny maty Izy. Dia niverina nankao an-tanàna haingana Maria Magdalena ka nilaza tamin' i Petera sy Jaona fa efa nesorin' olona ny fatin' ny Tompo. Ny vehivavy sasany anefa nandroso ho ao anaty fasana, ka nahita anjely tao izy (Mat. xxviii. 5-7; Mar. xvi. 5-8). Ny anjely roa voalazan' i Lioka dia tokony ho fisehoan' iny anjely anankiray iny indroa tamin' ireo vehivavy ireo, kanefa izay nisehoany voalohany no nodiasan' ireo nisehoany fanindroany ireo. Dia niala tamin' ny fasana izy ka nandeha haingana hilaza izany any amin' ny Apostoly; nefa teo an-dalana "Jesosy nifanena taminy ka nanao hoe: Finaritra." Fa tsy nety nino izany izy iraika ambin' ny folo lahy; ary tamin' izay dia tonga tao amin' ny fasana koa Petera sy Jaona. Samy nihazakazaka izy roa lahy, nefa Jaona no tonga taloha ka nitsirika ny ati-fasana. Petera tonga taoriana, kanefa toa tsy mbola voasakan-kenatra tahaka an' i Jaona, fa vantan' ny vao tonga izy dia nisisika tao anaty fasana ka nahita ny lambam-paty, fa ny Tompony tsy hitany. Izany dia tokony ho nampihevitra azy fa tsy nesorin' olona

Izy. Dia niverina izy roa lahy ka samy tolagaga noho izay efa hitany. Maria Magdalena anefa dia nijanona nitomany tao akaikin' ny fasana, ary izy koa nahita anjely roa tao, saingy tsy mba hitan' i Petera sy Jaona ny anjely. Niteny taminy ny anjely, ary namaly hiany Maria; kanefa tsy mbola tonga tao an-tsainy akory fa efa nitsangana tamin' ny maty Jesosy. Raha nitodika niala tao izy dia nahita an' i Jesosy, nefa tsy nahalala Azy tamin' ny voalohany noho ny haben' ny eritreriny. Fa nantsoin' i Jesosy anarana izy, ka dia faly loatra noho ny nahafantarany Azy.

*Ny Efa-polo andro nitoeran' i Jesosy taty antany rehefa nitsangana tamin' ny maty Izy.*— Ny nisehoan' ny Tompo fanintelony dia tamin' i Petera (Lio. xxiv. 34; 1 Kor. xv. 5); ny faninefany dia tamin' ny mpianatra roa lahy ilay nankany Emaosy (Mar. xvi. 12; Lio. xxiv. 13-33); ary ny fanindiminy dia tamin' ny Apostoly folo lahy, nony nipetraka nihinana izy (Mar. xvi. 14; Lio. xxiv. 33-49; Jao. xx. 19-23). Ireo fisehoana rehetra ireo dia tamin' iny Alahady iny hiany, izay andro nitsanganan' i Jesosy tamin' ny maty. Tamin' ny Alahady herin' iny dia niseho indray Izy ka nahafaka ny fisalasalan' i Tomasy (Jao. xx. 24-29); izany no nisehoany fanineniny. Ny fanimpitony dia tany Galilia, izay nisy ny Apostoly fito; ary angamba ny sasany tamin' ireo nikasa hiverina ho amin' ny raharahany taloha, dia ny maka hazandrano (Jao. xxi. 1-24). Ny fanimbalony dia tamin' ny Iraika ambin' ny folo lahy (Mat. xxviii. 16-20), ary angamba ny mpianatra tsy omby diman-jato lahy niaraka taminy tao an-tendrombohitra tany Galilia (1 Kor. xv. 6). Ny fanintsiviny dia tamin' i Jakoba (1 Kor. xv. 7); ary ny farany dia tamin' ny Apostoly rehetra tany Jerosalema taloha kelin' ny niakarany tany an-danitra (Asa i. 3-9).—S.C.

Afa-tsy ny nisehoan' ny Tompo voalaza teo, tsy fantatsika loatra izay nataony tamin' ny efa-polo andro nitoerany taty ambonin' ny tany, rehefa nitsangana tamin' ny maty Izy. Araka ny teny nosoratan' i Lioka ao amin' ny Asan' ny Apostoly (i. 2,3), ny Apostoly izay nofidiny no "nodidiany tamin' ny Fanahy Masina, sady niseho koa tamin' ny famantarana maro taorian' ny nijaliany fa velona Izy, ka niseho taminy efa-polo andro ireo Izy ary nilaza ny amin' ny fanjakan' Andriamanitra." Koa angamba niseho tamin' ny mpianany matetitetika kokoa noho izay voalaza ao amin' ny Filazantsara Efatra Izy, ary nampianatra azy zavatra maro izay tsy voasoratra. Hitantsika anefa fa tao anatin' ireo efa-polo ireo dia niova ny toetry ny tenany; kanefa tena iray hiany izany sy ilay nananany fony fahavelony, saingy efa niova toetra. Nitovy endrika amin' ny teo aloha izy, sady nisy fetra amin' izay azony nitoerana. Koa na dia nisy fitoviana amin' ny teo aloha aza ny tenan' i Kristy any andanitra, efa niova be indrindra ny toetrany, fa efa tonga "tena fanahy" manana voninahitra tsy mety miova, tsy mety ho lo, fa haharitra mandrakizay.

Ny niakaran' i Jesosy Tompo tany andanitra dia lazain' i Lioka ao amin' ny Filazantsarany sy amin' ny bokin' ny Asa. Ary izany teny izany no ahafantarantsika fa ny Iraika ambin' ny folo lahy no nentin' i Kristy nivoaka any Jerosalema hatrany Betania. Raha mbola tany an-dalana, ny Apostoly nanontany ny Tompony ny amin' ny fanjakany, ka dia hoy izy: "Tompoko, amin' izao va no hampodianao ny fanjakana ho amin' ny Isiraely?" Mbola nanampo ny hananganana fanjakana be voninahitra izy, dia fanjakana am-panahy, ary ao amin' ny Isiraely no hisehoan' izany indrindra. Fa ny Tompo kosa namaly fa ny fotoana dia fantatr' Andriamanitra Ray hiany; nefa izy rehetra hivoaka ka hanangana ny fanjakan' i Kristy any amin' izao tontolo izao, rehefa azony "ny hery avy amin' ny avo," dia ny Fanahy Masina, Izay hilatsaka aminy rehefa afaka andro vitsivitsy. Ary rehefa tonga tao Betania izy rehetra, Jesosy dia nanandratra ny tanany ka nitso-drano azy. Ary raha mbola nitso-drano azy Izy, dia nosarahina taminy ka nakarina ho any andanitra. Raha mbola nijery ny Apostoly, nisy rahona nitondra ny Tompony, ka tsy hitan' ny masony intsony Izy. "Ary raha mbola nandinika ny lanitra izy ireo tamin' ny nandehanan' i Jesosy, indreo, nisy roa lahy teo anilany niakanjo akanjo fotsy izay nanao hoe: Ry lehilahy Galiliana, nahoana no mijanona eto mijery ny lanitra hianareo? Iny Jesosy Izay nampiakarina niala taminareo ho any an-danitra iny, dia mbola ho avy tahaka ny nahitanareo Azy niakatra ho any an-danitra." Ary anefa tsy mba nanafina Azy tamin' ny mason' ny finoana ny rahona; tsy mba nanafina Azy tamin' ny mason' ny *tenan'* ny mpanompony sasany aza tamin' ny andro fahoriana indraindray. Fa ny martiora voalohany, dia Stefana. *nahita* Azy nitsangana teo amin' ny ankavanan' Andriamanitra (Asa vii. 56); Paoly Apostoly nahita Azy koa (Asa ix. 4, 17; xxii. 18; 1Kor. ix. 1); ary ilay mpianatra tiany indrindra koa nahita Azy nitafy voninahitra tsy azon' ny masony hojerena, raha tsy amin-tahotra. Nefa mbola Jesosy be fitiavana hiany Izy, fa nahafaka ny fahatahorany ka nanao hoe: "Aza matahotra; Izaho no Voalohany sy Farany, dia Ilay velona; efa maty Aho, nefa, indro, velona mandrakizay mandrakizay Aho" (Apok. i. 13-18).

"Iny Jesosy Izay nakarina ho any andanitra iny dia ho avy indray." "Amena. Avia, Jesosy Tompo!"—J.S.

**JESOSY**, izay natao hoe koa **JOSTOSY**: dia Jiosy Kristiana izay naman' i Paoly tany

Roma tamin' izy nanoratra tamin' ny Kolosiana (Kol. iv. 11). Izy sy Marika hiany no nolazain' i Paoly ho niara-nitoetra taminy tamin' izay.—J.S.

**JETERA**: (1) lahimatoan' i Gideona mpitsara, izay tsy nety namono ny mpanjakan' ny Midianita roa lahy, satria natahotra izy, fa mbola zazalahy hiany. Rehefa maty rainy, izy mbamin' ny rahalahiny sivy amby enim-polo lahy novonoin' i Abimeleka, izay zanaky ny tokantranomason-drainy (Mpits. viii. 20; ix 5). (2) Rain' i Amasa izy sy vadin' i Abigaila, anabavin' i Davida mpanjaka, ary toa Isimaelita izy araka ny firazanany (1 Tan. ii. 17). (3) Zanak' i Jada, avy amin' ny firenen' i Joda (1 Tan. ii. 32). (4) Zanakalahin' i Ezra (1 Tan. iv. 17). (5) Lohelon' ny fokon' olona anankiray—26,000 no isany, izay mpiady mahay sady voafantina—avy tamin' ny firenen' i Asera (1 Tan. vii. 38).—J.S.

**JETRO** (*Hatsarana*): rafozan' i Mosesy izy. Ao amin' ny Eks. ii. 16-21 atao hoe Roela izy, fa amin' ny toko iii. 1 kosa, Jetro no anarany; ary ao amin' ny Nom. x. 29, Ragoela no niantsoana azy indray; nefa ao amin' ny Mpits. iv. 11 kosa, dia Hobaba no atao hoe rafozan' i Mosesy. Izany dia mampisalasala ny sasany na iray hiany izy rehetra, na olona samy hafa no voalazany. Ny amin' i Jetro anefa dia azo ekena fa rain' i Zipora, vadin' i Mosesy, izy, ary tao an-tranony no nitoeran' i Mosesy efa-polo taona, nony niandry ondry tany Midiana izy. Nantsoina hoe "mpisorona tao Midiana" Jetro; ary lavin' ny maro ho tsy mpivavaka tamin' ny sampy izy, fa mpivavaka tamin' ny Andriamanitra marina. Mbola nisy ny sasany fahizay (tahaka an' i Melkisedeka sy Joba sy Abimeleka ary ny sasany) izay efa tsy nanadino ny fahalalana an' Andriamanitra Izay nivavahan' ny razany; ary angamba Jetro koa dia isan' ny mpivavaka marina. Hita ao amin' ny Eks. xviii. 1-12 fa nanaiky an' Andriamanitra ho Mpamonjy sy Mpitarika ny Zanak' Isiraely izy, ary koa, nanaiky an' i Mosesy vinantony ho irak' Andriamanitra ka voatondry ho mpifehy ny olony. Zipora zanani-vavy efa nisaraka tamin' i Mosesy vadiny sady nody tao antranon' i Jetro rainy, ary tao no nipetrahany mandra-paharesin' i Mosesy ny Amalekita tany an-efitra. Ary rehefa afaka izany, dia nitondra an' i Zipora sy ny zanany ho any amin' i Mosesy indray Jetro. Ary tamin' izany no nahitan' i Jetro fa mavesatra loatra ny raharahan' i Mosesy, nony nitsara ny olona izy; koa Jetro nanolo-tsaina azy hanendry lehilahy mahatoky avy amin' ny isam-pokon' olona ho mpitsara hanampy azy (Eks. xviii. 27). Ary rehefa nataony izany, dia lasa nody tany an-taniny Jetro; ary tsy misy teny milaza azy intsony, na dia voalaza indraindray foana aza ny taranany (Mpits. i. 16; iv. 11); zahao HOBABA sy ROELA.—C.F.M.

**JEZEBELA**: vadin' i Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely izy, ary renin' i Atalia, mpanjakavavin' ny Joda, sy Ahazia sy Jorama, mpanjakan' ny Isiraely. Avy tany Foinika izy, ary ny reniny dia Etibala, mpanjakan' ny Sidoniana. Mba nanan-tsaina Jezebela sady be herim-po, ka dia tsy sahin' i Ahaba hotoherina, fa narahiny am-bokony (1 Mpan. xxi. 5-25). Ny zavatra voalohany izay nampiseho ny herin' i Jezebela dia ny nanorenany ny fanompoan-tsampy manaraka ny fanaon-drazany, tao an-dapan' i Ahaba. Izy no namelona mpaminanin' i Bala 450 lahy ary mpaminanin' ny Aseraha 400 lahy (1 Mpan. xviii. 19, 22). Talohan' izany andro izany ny mpaminanin' i Jehova nahita fierena sy fiarovana tao amin' ny Isiraely, na dia tsy tian' ny Joda loatra aza; nefa nenjehin' Jezebela izy, ary maro no novonoiny tamin' ny sabatra (1 Mpan. xviii. 13; 2 Mpan. ix. 7). Tamin' ny farany, raha ny olona rehetra tany an-Tendrombohitra Karmela notarihin' i Elia hamono ny mpaminanin' i Bala, ka tsy sahy nisakana izany Ahaba, dia tsy mba niova saina na kely aza Jezebela, fa mbola nitady handrava ny fivavahana marina. Manaraka izany, ny nataony tamin' i Nabota dia mampiseho ny heviny koa. Nony ketraka Ahaba noho ny tsy netezan' i Nabota hivarotra ny tanimboalobony, dia Jezebela no niseho ho mpitarika azy ka tsy mba nisalasala akory (1 Mpan. xxi. 7). Nanoratra taratasy tamin' ny anaran' i Ahaba izy, ary nanisy ny kasen' ny mpanjaka koa mba hamono an' i Nabota. Ary ny iraka nilaza ny nahatanterahana izany dia nilaza tamin' i Jezebela, fa tsy mba tamin' i Ahaba akory (1 Mpan. xxi. 14); koa Jezebela indray no namporisika an' i Ahaba mba haka ny tanimboaloboka ho azy; ary noho izany, dia voaozona niaraka tamin' i Ahaba koa izy (1 Mpan. xxi. 23). Manaraka izany, dia tsy misy tantara milaza azy, raha tsy ela. Fa mbola velona hiany izy 14 taona taorian' ny nahafatesan' i Ahaba, ary araka ny fanaony, dia mbola nanana hery tamin' ny fanjakana hiany izy (ny anaran' izany voninahitra nananany izany dia nataony hoe "renin' ny mpanjaka"), ary izany no nahatonga azy ho isan' ny nenjehin' i Jeho. Nipetraka nitazana teo am-baravarankely izy, nony niditra tao an-tanàna Jeho. Ary raha nanome teny Jeho, dia nazeran' olona teo izy, ka dia maty. Tsy nahalala antra Jeho, fa nanitsaka azy teo ambanin' ny tongotry ny soavaliny ary nandroso tamin' ny nalehany. Dia tamy ny alika ka nihinana azy hahatanteraka ny tenin' i Elia mpaminany (2 Mpan. ix. 30-37; 1 Mpan. xxi. 23).—S.C.

**JEZIRELA**: (1) tanàna tao amin' ny tany lemaka mitovy anarana aminy, tao anelanelan' ny Tendrombohitra Gilboa sy Hermona Kely, nefa ny anaran' izany lemaka izany matetika dia atao hoe Esdraelona. Voalaza amin' ny Jos. xix. 18 ity tanàna ity, fa

tsy nanan-daza loatra izy raha tsy tamin' ny andron' i Ahaba, izay nifidy azy ho fonenany. Mbola misy tanàna kely ao, ary hita amin' izany fa mety ho renivohitra tokoa io tanàna io. Tao akaikiny, na tao anaty tanàna, nisy tempoly sy ala voatokana hivavahana amin' ny Aseraha, ary momba izany dia nisy mpisorona na mpaminany 400 lahy izay novelomin' i Jezebela (1 Mpan. xvi. 33; 2 Mpan. x. 11). Ny lapan' i Ahaba tao, izay tokony ho nisy ilay "trano ivory" (1 Mpan. xxi. 1; xxii. 29), dia tao atsinanana, ary ny mandany dia mandan' ny tanàna koa. Ny trano nitoeran' i Jezebela dia teo ambonin' ny manda, ary nisy varavarankely nanatrika niantsinanana (2 Mpan. ix. 30). Tao akaikin' izany trano izany, raha tsy tao anatin' ny trano aza, nisy fitoerana avo fijanonan' ny mpiambina mba hitazana tsara ny olona rehetra nanatona ny tanàna avy amin' ny tany tao amoron' i Jordana (2 Mpan. ix.17). Mbola misy trano avo efa-joro ao, ary angamba io no solon' ny teo tamin' ny andron' i Ahaba. Ny vavahadin' ny lapa tao atsinanana dia vavahadin' ny tanàna koa (2 Mpan. ix. 34). Ny fitoeran' ny tanimboalobok' i Nabota, asa izay nisy azy, na tao, na tany Samaria, fa tsy azo itompoana teny fantatra. Kanefa mbola misy loharano roa ao atsinanany: ny iray aleha 12 minotra ny halavirany amin' ny tanàna, ary ny iray 20 minotra. Ireny no tokony ho ilay voalaza hoe "loharanon' i Jezirela" (1 Sam. xxix. 1). Rehefa naringana ny mpianakavin' i Ahaba, dia nihena ny lazan' i Jezirely. (2) Nisy koa tanàna kely tany Joda natao hoe Jezirela, ary tao akaikin' i Karmela no nisy azy (Jos. xv. 56). Tamin' io tanàna io no nangalan' i Davida an' i Ahinoama ho vadiny voalohany (1 Sam. xxvii. 3; xxx. 5).—s.c.

**JIOSY** (Eng. *Jew*, sing.; *Jews*, pl.): amin' ny boky sasany dia novana hoe 'Jodeana' izany, manaraka ny teny Grika hoe *Ioudaioi*, miantso ny mponina any Jodia. Ny nisehoan' ny anarana hoe Jiosy voalohany indrindra ao amin' ny Baiboly dia ao amin' ny 2 Mpan. xvi. 6; ary izany dia milaza ny Zanak' Isiraely izay mbola nanaiky ny taranak' i Davida ho mpanjakany, dia ny firenen' i Joda sy Benjamina hiany, mbamin' ny olona vitsivitsy avy amin' ny firenena sasany izay nanatona azy. Kanefa rehefa tafaverina avy tany amin' ny tany nahababoany izy, dia tonga anarana iombonan' ny Zanak' Isiraely rehetra ny teny hoe Jiosy, ka nilaza izay tao anatin' ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Abrahama, raha ampitahaina amin' ny firenena izay natao hoe Grika na Jentilisa (Rom. i. 16; ii. 9). Ny anarana hoe Hebreo dia anarana enti-milaza azy fa taranak' Abrahama izay avy tany an-dafin' ny Ony Eofrata (Gen. xiv. 13, zahao koa HEBREO); ary ny anarana hoe Isiraelita kosa dia milaza azy fa avy tamin' i Jakoba izy, ilay patriarka izay "efa niady tamin' Andriamanitra, ka nahery" (Rom. ix. 4; 2 Kor. xi. 22), ka natao hoe Isiraely izy (Gen. xxxii. 29).

Ary tsy dia ny Zanak' Isiraely izay niverina avy tany amin' ny tany nahababoany hiany no natao hoe Jiosy, fa mbamin' izay tsy niverina koa, fa niely eran' izao tontolo izao (Dan. iii. 8, 12; Ezr. iv. 12, 23, etc.; Neh. i. 2; ii. 16; v. 1, etc.; Est. iii. 4). Ao amin' ny Filazantsara nosoratan' i Jaona, izay voasoratra taona maro taorian' ny nahafatesan' i Kristy, dia saiky mandrakariva "ny Jiosy" no miseho ho mpanohitra Azy (Jao. v. 16, 18; vi. 52; vii. 13; ix. 18, etc, etc.). Tamin' ny andro nanoratan' i Jaona ny Filazantsarany, ny Jiosy efa nanda an' i Kristy mihitsy sy ny famonjena amin' ny alalany, izay efa notorin' ny Apostoly taminy, na ny tany Palestina, na ny tao amin' ny tany sasany izay nalehany (1 Tes. ii. 14, 16); koa amin' izany tsy dia noheverina ho ao anatin' ny fanekén' Andriamanitra intsony izy, fa ny fiandriananana nananany dia efa lasan' ny Jentilisa (Asa xiii. 45, 46). Ary ny famantarana nampiseho izany mazava tamin' izao tontolo izao dia ny nandravana an' i Jerosalema sy ny Tempoly; satria hatramin' izany andro izany no ho mankaty ny fombam-pivavahana nasain' Andriamanitra nataony,—ny nitandremany ny andro firavoravoana lehibe, toy ny Pasaka, etc., ary ny nanaterany zavatra hatao fanatitra tao amin' ny Tempoly, dia tsy azony hatao intsony. Nefa tsy dia lany ritra tsy akory ny Jiosy ankehitriny izao, fa indreny izy saiky eny amin' ny tany rehetra atỳ ambonin' ny tany no monina; kanefa raha ny ankamaroany no heverina, dia tsy mety mino an' i Krisy akory. Mbola firenena mitokana hiany izy; tsy dia mifanambady amin' ny olona sasany loatra izy, tsy dia mikambankambana aminy, fa mbola marina hiany ny teny milaza azy hoe:

> "Indro, firenena mitoka-monina izy,
> Ary tsy hatao ho isan' ny Jentilisa"
> (Nom. xxiii. 9).

Nefa ny zavatra izay irin' ny fon' ny Jiosy indrindra, dia ny hilevenany ao amin' ny Tany Masina; ary misy maromaro aminy, hono, rehefa antitrantitra no mifindra any, mba ho ao no hahafatesany. Ary maro hiany ny olona izay manantena fa mbola haverin' Andriamanitra ho any amin' ny tanin-drazany indray ny Jiosy; ary ny sasany aza milaza fa efa niantomboka sahady izany, fa nolazainy fa efa nihamaro mihitsy ny Jiosy monina any ankehitriny noho ny teo aloha. Misy sosiety anankiray any an-dafy, ary izao hiany no raharahany, dia ny hampandroso ny Filazantsara eo amin' ny Jiosy; tamin' ny taona 1808 no niantombohany, ary misy hiany ny Jiosy sasany izay efa nino an' i Kristy noho ny nataon' izany sosiety izany.—H.E.C.

**JIRO.** Maromaro hiany ny teny milaza jiro ao amin' ny Soratra Masina, nefa tsy fantatra loatra izay toetrany sy fombany. Ny jiro nentin' ny miaramilan' i Gideona toa azo entina an-tanana, ka tsy raraka ny solika (Mpit. vii. 16, 20). Ny solika, na diloilo avy amin' ny hazo oliva, no fanao amin' ny jiron' ny Jiosy; ary narehitra nandritra ny alina tao an-trano fandriany ny jiro Ary izany fanao izany angamba no nanalan' i Jesosy Tompo fanoharana, tamin' Izy nilaza ny amin' "ny maizina any ivelany" izay ho fonenan' ny ratsy fanahy (Mat. viii. 12; xxii. 13); ary mazava tsara ny heviny, raha tsarovana fa izany no nampitahainy tamin' ny fifaliana sy ny fahazavana be izay tao an-trano, indrindra fa tamin' ny andro nanaovana fanasana. Maro ny ohatra nalain' ny mpanoratra ny Soratra Masina tamin' ny famonoan-jiro (2 Sam. xxi. 17; Oha. xiii. 9; xx. 20). Ary koa, ny fahavetan' ny jiro izay tsy voavono kosa dia natao tandindon' ny zavatra maharitra ka manan-dimby sy mpandova (1 Mpan. xi. 36; xv. 4; Sal. cxxxii. 17). Araka izay hita koa ao amin' ny Fanoharana amin' *Ny Virijina Folo*, dia fanaon' ny Jiosy sy ny firenena sasany ao amin' ny tany any Atsinanana ny mitondra jiro sy fanala raha misy mivoaka hitsena ny mpampaka-bady amin' ny alina, fa izany no fotoana fampakarambady (Mat. xxv. 1-13).—J.S.

**JOA** (*Jehova no rahalahy*): anarana nomena ny Levita maromaro tamin' ny andro taoriandriana. (1) Zanakalahin' i Asafa mpitadidy, isan' ny nirahin' i Hezekia hihaona amin' ny irak' i Sankeriba (Isa. xxxvi. 3, 11, 22). (2) Levita avy tamin' ny taranak' i Gersona izy (1 Tan. vi. 6). (3) Lahiaivon' i Obededoma, izay teraka noho ny nitahian' i Jehova azy tamin' ny nitoeran' ny Fiara tao an-tranony. Izy sy ny rahalahiny dia olona matanjaka sy isan' ny fokon' ny Korita sady mpiambim-baravarana tao atsimon' ny Tempoly (1 Tan. xxvi. 4). (4) Levita isan' ny taranak' i Gersona, zanak' i Zima sy rain' i Edena (2 Tan. xxix. 12). (5) Joa, zanak' i Joahaza, mpitadidy ny raharaham-panjakana tamin' ny andron' i Josia mpanjaka, sady mpandraharaha tamin' ny nanamboarana ny Tempoly (2 Tan. xxxiv. 8).—J.S.

**JOABA**: zanak' i Zeroia, anabavin' i Davida mpanjaka, izy, ary komandin' ny miaramilan' i Davida. Ny teny voalohany milaza azy dia ao amin' ny 2 Sam. ii. 13-32. Izy sy Abisay sy Asahela rahalahiny nitarika ny miaramilan' i Davida hiady amin' i Abnera, izay nitady hampanjaka ny zanak' i Saoly; kanefa resy Abnera, dia nandositra ka nenjehin' i Asahela izy, ary nony tsy nety nivily Asahela, dia nasian' i Abnera izy ka matiny. Nangina hiany Joaba tamin' ny voalohany, kanefa rehefa nifindra niandany tamin' i Davida Abnera, dia nahatsiaro ny namonoany ny rahalahiny Joaba, sady velompialonana koa izy, andrao Abnera no hasandratr' i Davida ho lehibe noho izy; dia namely azy am-pitaka Joaba ka nahafaty azy. Nalahelo dia nalahelo Davida, kanefa tsy mba sahy nampiala azy tamin' ny voninahiny izy (2 Sam. iii. 28-39).

Tao aoriana kelin' izany dia nahafaly an' i Davida indray Joaba, fa izy no voalohan' izay niakatra tamin' ny trano-fiarovana teo an-Tendrombohitr' i Ziona ka nahafaka azy tamin' ny Jebosita. Dia nataon' i Davida ho renivohitry ny fanjakana iny tanàna iny, dia Jerosalema, ary Joaba no nasandrany ho komandin' ny miaramila rehetra (2 Sam. v. 6-10; 1 Tan. xi. 4-9). Rehefa afaka izany, dia nitondra tafika tamin' ny zanak' i Amona Joaba ka nahafaka an' i Raba, fonenan' ny mpanjakany; nefa tamin' ny nanaovany fahirano azy, dia niseho ilay ratsy nataon' i Davida tamin' i Oria Hitita, ary ny niarahan' i Joaba tamin' i Davida tamin' izany (2 Sam. xi.-xii.). Rehefa nandositra Absaloma noho ny namonoany an' i Amnona rahalahiny, dia namoron-kevitra Joaba hitaona ny mpanjaka hampody azy indray (2 Sam. xiv.); kanefa nony niodina tamin-drainy Absaloma, dia ity Joaba ity hiany indray no nitondra ny miaramila niady taminy, ary ny tanany aza no namely azy ho faty, na dia efa nasain' ny mpanjaka ho narovana aza ny ainy (2 Sam. xviii.); ary izy hiany koa no nananatra an' i Davida tsy hitomany azy, fa hisaotra ny olona izay efa namonjy azy sy ny fanjakany kosa (2 Sam. xix. 1-8). Toa tezitra tamin' i Joaba Davida, ka dia nananatra an' i Amasa ho mpifehy ny miaramila ho solon' i Joaba izy (2 Sam. xix. 13); kanefa tsy ela taorian' izany koa dia novonoin' i Joaba am-pitaka Amasa tahaka ny namonoany an' i Abnera (2 Sam. xx.), ary dia mbola nitoetra ho mpifehy ny miaramila hiany Joba.

Tamin' ny nanisan' i Davida ny vahoaka, dia nitady fatratra hanova ny hevitry ny mpanjaka Joaba, nefa tsy azony, ka dia nanaraka ny tenin' ny tompony hiany izy tamin' izany (2 Sam. xxiv. 1-9). Rehefa antitra Davida, Joaba dia niandany tamin' i Adonija lahimatoany ka niaraka taminy tamin' izy nanandra-tena hanjaka handimby an-drainy (1 Mpan. i. 5-7); ka dia nametraka teny mafy tamin' i Solomona Davida ny amin' i Joaba (1 Mpan. ii. 5). Koa rehefa maty Davida, ary Adonija mbola nitady ny fiandrianany hiany, dia nirahin' i Solomona Benaia hamely an' i Joaba (1 Mpan. ii. 28-34). Dia nandositra izy ka nangia ny tandroky ny fivoadiana, ary satria tsy nety niala teo izy, dia teo hiany no namelezan' i Benaia azy ka namonoany azy. Mba mampalahelo hiany ny niafaran' i Joaba: komandy mahay izy sady mpanompo tsara sy mahatoky an' i Davida tokoa, kanefa lehilahy nalaky nalatsa-dra, ary ny ratsy tsy mba nolaviny tsy

hatao, raha mba izany no sendra sitrapon' i Davida.—J.W.

**JOADANA**: vadin' i Joasy, mpanjakan' ny Joda, izy, ary renin' i Amazia, mpanjakan' ny Joda (2 Mpan. xiv. 3; 2 Tan. xxv. 1).—J.W.

**JOAHAZA** (*Voatokan' i Jehova*): (1) mpanjakan' ny Isiraely anankiray, izay nandimby an' i Jehoa rainy, ary nanjaka 17 taona teo Samaria (B.C. 856—840). Resin' i Hazaela, mpanjakan' i Syria, izy ka nanoa azy tamin' ny androny rehetra, satria tezitra taminy Andriamanitra noho ny nanompoany sampy tahaka an' i Jeroboama; ary mafy dia mafy ny nampahorian' i Hazaela ny Isiraely tamin' izay. Kanefa raha nitaraina tamin' i Jehova Joahaza, dia nanangana mpamonjy ho an' ny Isiraely Izy, angamba Joasy zanany izany, izay nandroaka ny Syriana hiala ka nampitoetra ny fanjakana indray (2 Mpan. xiii. 1-22).

**Joahaza**: (3) mpanjaka fahafito ambin' ny folo tany Joda izy, ary nofidin' ny vahoaka hanjaka folo tany handimby an' i Josia rainy, na dia mbola velona hiany aza ny zokiny (2 Mpan. xxiii. 31, ampitahaina amin' ny and. 36). Telo volana hiany izy no nanjaka, dia naongan' i Farao-neko, mpanjakan' i Egypta, ka nentina nafatotra tany Egypta, dia maty tao izy (2 Mpan. xxiii. 33-34). Ao amin' ny 1 Tan. iii. 15 dia atao hoe Saloma ny anarany.

**Joahaza**: (3) faralahin' i Jorama, mpanjakan' ny Joda, izy io (2 Tan. xxi. 17), kanefa tonga mpanjaka nandimby an-drainy izy, dia natao hoe Ahazia ny anarany (2 Tan. xxii. 1); zahao AHAZIA.—J.W.

**JOARIBA**: lohan' ny voalohany amin' ny antokony 24 izay nizarana ny mpisorona tamin' ny andron' i Davida (1 Tan. xxiv. 7). Ny taranany sasany niverina avy tany Babylona, rehefa tapitra ny nahababoana tany (zahao 1 Tan. ix. 10 sy Neh. xi. 10); ary ny lohan' ireo tamin' ny nisoronan' i Joiakima, zanak' i Jesoa, dia Matenay (Neh. xii. 6, 19). Avy tamin' io antokon' ny mpisorona io ny fianakavian' ny Asmoneana, izay razan' i Heroda; ary avy taminy koa Josefosy, ilay mpitantara malaza.—J.S.

**JOASY**: (1) zanak' i Ahazia, mpanjakan' i Joda, izy, ilay novonjen' i Joseba anabavindrainy tamin' i Atalia (izay namono ny zanak' andriana rehetra, afa-tsy izy hiany) ka nafeniny tao amin' ny Tempoly enin-taona. Ary rehefa fito taona Joasy, dia nitondra ny olona hiodina amin' i Atalia Joiada ka namono azy, dia nampanjaka an' i Joasy izy. Nandroso tsara Joasy sy ny fanjakany fony mbola velona Joiada, dia tokony ho 23 taona izany; kanefa rehefa maty Joiada, dia simban' ny mpanolo-tsaina ratsy fanahy Joasy, ka nanangana ny fanompoan-tsampy indray, dia ny an' i Bala sy Astoreta, tao Joda izy. Ary tamin' izany dia nirahin' Andriamanitra Zakaria mpisoronabe, zanak' ilay Joiada izay efa nahasoa ny mpanjaka sy ny fanjakana, mba hananatra an' i Joasy; kanefa novanoin' i Joasy izy teo "analanelan' ny Tempoly sy ny alitara" (Mat. xxiii. 35). Dia nampahitain' Andriamanitra loza Joasy noho ny ratsy nataony, ka resin' ny Syriana izy, dia nobaboina ny fananany; ary rehefa izany, dia nasian' ny mpanompony teo am-pandriany izy ka matiny, ary ny fatiny dia tsy nalevina teo amin' ny fasan' ny mpanjaka. Nanjaka 40 taona izy, dia B.C. 878—838 (zahao 2 Mpan. xi., xii.; 2 Tan. xxiv.).

**Joasy**: (2) mpanjakan' ny Isiraely izy, ary zanak' i Joahaza ka nandimby an-drainy. Nanjaka tamin' ny B.C. 840—825 izy (2 Mpan. xiv. 1 sy xii. 1; xiii. 10), ary hita amin' izany teny izany fa nanjaka roa taona tamin' ny Isiraely izy, raha mbola nanjaka tao Joda hiany ilay Joasy hafa voalaza teo. Nampahorin' i Hazaela mpanjakan' i Syria, ny fanjakan' Isiraely tamin' ny andron' i Joasy; kanefa niantran' Andriamanitra ny Isiraely, ary Elisa mpaminany nanambara tamin' i Joasy fa haharesy ny Syriana izy. Ka dia tanteraka izany rehefa maty Elisa, fa intelo izy no naharesy an' i Hazaela; ary ny fanjakan' Isiraely dia nanan-kery mihoatra noho ny fanjakan' i Joda tamin' izany (1 Mpan. xiii.). Ary Amazia, mpanjakan' i Joda, nitady hiady aminy, dia novalian' i Joasy tamin' ilay fanoharana ny amin' 'Ny Tsilo sy ny hazo Sedara any Libanona' izy. Kanefa tsy nety nitsahatra Amazia, dia raikitra ny ady tao Betsemesy; dia resin' i Joasy Amazia ka azony sambo-belona. Dia nankany Jerosalema Joasy sy ny miaramilany, ary nandrava ny mandan' ny tanàna, dia nitondra babo be izy nony niverina tany Samaria. Maty tao Samaria Joasy ka nalevina tao amin' ny fasan' ny mpanjakan' ny Isiraely (1 Mpan. xiv. 1-16; 2 Tan. xxv.).

**Joasy**: (3) rain' i Gideona mpitsara izy, ary lehilahy nanan-karena avy tany Abiezera (Mpits. vi. 11, 29-31; viii. 13, 29, 32).—J.W.

**JOBA, sy NY BOKIN' I JOBA.**

1.—*Ny Anarana sy ny Fomban' ity boky ity.*—Ny anaran' ity boky ity dia avy amin' ny anaran' i Joba Patriarka, izay tantaraina ao aminy.

Efa nataon' ny sasany fa tsy dia nisy olona velona tokoa no lazain' ity boky ity, fa tantara noforonin' olona ho fampianarana fotsiny hiany no lazaina eto. Fa tsy azo ekena izany, satria Joba dia lazaina ao amin' ny Soratra Masina ho olona velona tokoa, sahala amin' i Noa sy Daniela (Eze. xiv. 14; Jak. v. 11). Ary ny tantarany dia efa notehirizin' ny firenena maro ao Asia, fa tsy dia ny Jiosy irery hiany, hatramin' ny taloha ela indrindra ka mandraka androany.

Efa nataon' ny sasany indray fa nisy tokoa ireo atao hoe Joba sy ny sakaizany ireo, ary dia nalain' ny mpanoratra ity boky ity izany tantara izany ka nampiany ny laha-teny ho fampianarana sy fanazavan-kevitra, araka

izay filaminana nataony ho tsara. Lazain' ny tompon' izany hevitra izany fa ny teny nataon' i Joba sy ny sakaizany dia voalahatra araka ny fomban' ny hira, ary tsy tokony ho hain' ny olona ny mandaha-teny sy ny mamaly teny tampoka tsara lahatra tahaka izany amin' ny firesahana.

Kanefa kosa lazain' ny sasany indray fa ny fahaizana handaha-teny tsara lahatra araka ny fomban' ny hira ananan' ny Arabo mandraka androany aza dia mahagaga, na dia tampoka aza ny anaovana kabary. Koa ataon' ny sasany fa ny teny lazaina eto dia laha-teny natao teo anatrehan' ny olona maro, ary tsy mba vita indray nanao, fa nisy elanelany kosa; ary nahazo niomanomana hiany ny tompon' anjara izay mandahatra. Ary dia ataon' ny tompon' izany hevitra izany fa azo itokiana ho marina tokoa ity boky ity, na ny tantara lazaina ao aminy, na ny filazan' ny fandaharan-teny.

Isan' ny Soratra Masina izay efa neken' ny Jiosy rehetra hatramin' ny taloha, sady noraisin' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly, ity boky ity, ary ny teny sasany dia nalain' ny mpanoratra ny Tes. Vao.; koa izany no mampanaiky antsika fa ny mpanoratra azy dia nampian' ny Fanahy Masina. Ary na dia misy mampisalasala aza, na hoatrinona ao aminy no tantara tsotra, na hoatrinona no nampian' ilay mpanoratra ho fampianarana, araka ny fomban' ny fanoharana,—dia tsy mampaninona loatra izany, fa fantatsika fa ny Tompo aza dia nanao fanoharana ho fampianarana, ary fanao amin' ny firenena rehetra koa izany.

Kanefa tokony hotsarovantsika fa na dia avy tamin' ny tsindrimandrin' ny Fanahy Masina tokoa aza ity boky ity, tsy dia avy tamin' ny Fanahy Masina ny *hevitra* rehetra ao aminy. Fa mba diso hiany Joba indraindray, ary ny sakaizany koa dia matetika loatra no diso hevitra; ary mety hotandremana tsara izany, fandrao ireo hevi-diso ireo no raisintsika ho fampianarana ataon' ny Fanahy Masina. Tsy maintsy lanjalanjaina ary ampitahaina amin' ny Soratra Masina hafa rehetra ny teny nalahatr' ireo olona ireo, ka izay mifanaraka amin' ny fampianarana rehetra, indrindra fa amin' ny fampianarana sy ny toetr' i Jesosy Kristy, no tokony horaisina ho marina.

2.—*Ny Tany nonenan' i Joba.*—Ny tany 'Oza' (na Ioza) no fonenan' i Joba, araka ny toko i. sy ny and. 1. Ny sasany milaza fa teo Mesopotamia Oza, fa ny maro kosa nanao azy ho teo Idiomia, na Edoma, ary ny teny ao amin' ny Fitom. iv. 21 no entiny manamarina ny heviny; fa ao amin' izany teny izany ny olon' i Edoma, taranak' i Esao, dia nolazaina fa monina ao Oza. (Zahao OZA.)

Ao amin' ny tantaran' ny fianakavian' i Esao dia hita fa 'Oza' dia zafin' i Seira Horita (Gen. xxxvi. 20, 21, 28; 1 Tan. i. 38, 42). Nonina tamin' ny tany be tendrombohitra Seira sy ny taranany talohan' ny andron' i Abrahama, ary ny tany koa dia natao hoe Seira (Gen. xxxvi. 8); kanefa tamin' ny andro taoriana indray dia noroahin' ny zanak' i Esao izy ary nodimbasany (Deo. ii. 12); ary ny anaran' ny tany dia natao hoe Edoma na Idiomia. Teo amin' i Arabia Petrea (na 'Be-vato') Idiomia, ary fari-tanin' i Joda teo atsimo, teo anelanelan' i Egypta sy Filistia (Nom. xxxiv. 3; Jos. xv. 1, 21; Jer. xxv. 20). Ny mponina ao amin' ny tany rehetra teo atsinanan' i Egypta ka hatramin' ny ony Eofrata dia natao hoe "Zanaky ny Atsinanana" (Mpit. vi. 3; Isa. xi. 14); ary izany no nanaovana any Joba hoe: "Nanan-karena indrindra mihoatra noho ny *Zanaky ny Atsinanana rehetra*" (i. 3).

Tsy Joba hiany no avy tany Idiomia, fa ny sakaizany koa. Elifaza dia avy tany Temana, izay fizaran-tany teo Idiomia ary malaza tahaka an' i Oza hiany (Jer. xlix. 7, 20; Ezek. xxv. 13; Amo. i. 11, 12; Oba. 8, 9). Bildada dia avy tany Soaha, koa naman' i Dedana hiany Soaha (Gen. xxv. 2, 3); kanefa Dedana dia anaran-tany teo Idiomia tamin' ny andro taoriana (Jer. xlix. 8). Ary Zofara dia avy tany Nama, izay tanàna teo amin' ny sisin-tanin' Idiomia koa angamba. Eliho koa dia avy tany Boza (xxxii. 2); ary Boza dia indray mandeha monja no voalaza ao amin' ny Soratra Masina, miara-dazaina amin' i Dedana sy Temana, ary tanàna teo Idiomia koa izy tamin' izany (Jer. xxv. 23).

3.—*Ny Andro nahaveloman' i Joba.* Tsy misy teny milaza ny andro nahaveloman' i Joba tatỳ an-tany ao amin' ity boky ity, fa araka ny hevitry ny maro, dia velona talohan' ny andron' i Mozesy izy, ary angamba velona tamin' ny andron' i Abrahama, na talohan' izany aza. Ary ny hevitra manamarina izany dia izao:—

(1) Ny androny dia lava ka mampitovy azy amin' ny Patriarka tamin' ny andron' i Abrahama, na talohan' izany aza (Gen. xi. 17-32). Tsy maintsy efa lehilahy lehibe talohan' ny nizahan-toetra azy Joba, tsy latsaka noho ny taona 60 na 80 angamba, kanefa mbola velona 140 taona izy taorian' izany indray. (2) Ny fomban' olona rehetra lazaina amin' ity boky ity dia mitovy amin' ny fomban' olona tamin' ny andro tany aloha ela. (3) Ny fomban-tsoratra izay lazain' i Joba dia ilay fomba voalohany tamin' ny andro ela indrindra, dia ny mamandraka na manoritra amin' ny vy eo amin' ny vatolampy (xix. 23, 24). (4) Ny haren' i Joba dia biby ompiana (xlii. 12), tahaka ny tamin' ny andron' ny Patriarka, fony tsy mbola nisy vola loatra hatao harena. (5) Ny fivavahana tsi-marina lazaina amin' ity boky ity dia ny mivavaka amin' ny masoandro sy ny volana hiany (xxxi. 26-

28); ary izany no fanompoan-tsampy voalohany sy ela indrindra. (6) Ny fivavahana marina narahin' i Joba dia mitovy koa amin' ny fomba tamin' ny andron' ny Patriarka; dia nisy fanatitra nateriny, fa tsy mba nisy mpisorona kosa afa-tsy ny ray aman-dreny teo an-trano hiany (Job. i. 5: xlii. 8 sy Gen. viii. 20; xiv. 18). (7) Tsy misy teny na iray aza izay manondro ny namoahan' Andriamanitra ny Zanak' Isiraely avy tany Egypta sy ny fahagagana nomba izany, sy ny nitondran' Andriamanitra azy tany an-efitra, ary ny nanomezany azy ny Lalàna; kanefa zavatra lazain' ny mpanoratra ny Soratra Masina rehetra izay nanoratra *taorian'* ny andro nisehoan' izany zavatra izany. (8) Ary tsy voalaza ao koa ny nandringanan' Andriamanitra an' i Sodoma sy Gomora tamin' ny afo, kanefa tanàna teo akaikin' Idiomia hiany ireo.

Izany rehetra izany no mampanaiky ny maro fa tamin' ny andro tanelanelan' ny Safo-drano sy ny niantsoana an' i Abrahama no nahaveloman' i Joba; ary raha marina izany, dia hitantsika fa tsy mba navelan' Andriamanitra ho foana tokoa ny fahalalana sy ny fanarahana Azy taty an-tany.

4.—*Ny Nanoratra ity boky ity.*—Tsy azo lazaina marina izay nanoratra azy. Ataon' ny sasany fa tokony ho nosoratan' i Joba na Eliho izy; nefa ataon' ny sasany kosa fa Mosesy no nanoratra azy, angamba tamin' izy nitoetra efa-polo taona teo Midiana, mba hanomezan-toky ny Zanak' Isiraely tsy ho very finoana an' Andriamanitra, na dia nitondra fahoriana mafy aza izy. Ary ny sasany indray milaza fa tokony ho tamin' ny andron' i Solomona no nanoratana azy. Fa tsy azo itompoan-teny fantatra amin' izany tsy akory, fa tsy tokony ho marina ilay hevitra farany.

5.—*Ny Tantara sy ny Anton' ity boky ity.*—Ny tantara amin' ity boky ity dia izao: Joba dia lehilahy marina sy mahitsy, ary nanan-daza tamin' ny olona noho ny fahatahorany an' Andriamanitra; dia nampangain' i Satana tamin' Andriamanitra izy, nataony ho fitadiavan-tsoa ho an' ny tenany hiany no anton' ny nanompoan' i Joba Azy; fa raha tsy mahazo fanambinana amin' Andriamanitra izy, ary raha misy fahoriana manjo azy kosa, dia tsy ho tia an' Andriamanitra intsony izy, fa hiala aminy ary hanozona Azy. Ary dia tian' ilay "mpiampanga ny rahalahy" (Apok. xii. 10) hilaza tamin' izany fa tsy misy fitiavana marina an' Andriamanitra akory amin' ny fon' ny olona no anompoany Azy, fa mpila sitraka sy mpihatsaravelatsihy avokoa ny olona rehetra, na dia izay manandaza fa matahotra an' Andriamanitra ka miala amin' ny ratsy aza; ary tsy misy fivavahana marina akory atỳ an-tany, hoy izy, fa efa lasan-ko mpanompon-tSatana avokoa ny olombelona rehetra. Ary nokasain' Andriamanitra ny hampiseho fa lainga foana izany fiampangana izany, ary dia navelany ho nampidiran' i Satana fahoriana tamin' i Joba: koa dia nesoriny taminy ny fananany sy ny hareny rehetra, ary ny zanany koa dia maty; ary manaraka izany indray, dia nisy aretina sady nampahory no nahaloto indrindra nankarary ny tenany. Tamin' izany dia very finoana ny vadiny, ary dia nitaona azy koa mba hanozona an' Andriamanitra, dia ho faty. Fa nananatra azy Joba noho ny fahadalany ka namaly azy hoe: "Moa ny soa hiany va no horaisintsika avy amin' Andriamanitra, fa tsy ny ratsy koa? Tamin' izany rehetra izany tsy nanota tamin' ny molony Joba" (ii. 10).

Nisy sakaizany telo lahy tonga hitsapa alahelo azy; kanefa raha hitan' ireo ny fahantrany, dia gaga terỳ izy, ary niara-nipetraka taminy ka tsy nitony hafitoan' andro sy hafitoan' alina. Rehefa afaka izany dia niloa-bava Joba ka nanozona ny andro nahaterahany ary nitaraina mafy dia mafy noho ny fahoriany. Ary velona tamin' izany ny fiadian-kevitra sy ny fifamalian-teny. Samy nandahatra intelo avy izy telo lahy, afa-tsy Zofara hiany, izay tsy nanintelo ny nananarany an' i Joba sakaizany; ary novalian' i Joba kosa ny teny rehetra nataony. Ny hevitra lehibe nokasihin' izany fiadian-kevitra dia ny fitondran' Andriamanitra izao tontolo izao ary ny fanambinana sy ny fahoriana izay anjaran' ny olombelona: na zavatra mikambana sy miaraka mandrakariva ny fahatsaram-panahy sy ny fiadanana, ary ny faharatsiam-panahy sy ny fahoriana, na tsia. Dia zavatra lehibe izay efa nanahirana ny sain' ny olona sasany mandrakariva izany ka saiky nanafintohina azy (zahao Sal. lxxiii.; Lio. xiii. 1-5: Jao. ix. 1-3).

Nataon' izy telo lahy fa ny fitondran' Andriamanitra ny olona atỳ an-tany ankehitriny izao dia manaraka ny fomban' ny fitsarana, ary nataony fa mifamaly tsara amin' ny toetry ny olona ny fanambinany na ny fampijaliany azy; ka ny olona marina hiany no hohasoaviny, ary ny olona ratsy hiany no hampahoriny. Ary amin' izany dia nataony fa ny fanambinana no vavolombelon' ny fankasitrahan' Andriamanitra, ary ny fahoriana no vavolombelon' ny fahatezerany kosa. Raha alahatra araka ny fomban' ny logika, na sylogisma, ny aleban' ny heviny, dia toy izao:—

Andriamanitra, Izay marina, dia manambina ny olona tsara fanahy ary mampahory ny ratsy fanahy:

Fa Joba dia nampahorin' Andriamanitra mafy:

Ary hita amin' izany fa olona ratsy fanahy Joba ary mitondra fampijaliana noho ny ota nataony.

Ary amin' ny teny nalahany dia niampanga an' i Joba ho mpihatsaravelatsihy, izay efa nanao zava-dratsy dia ratsy ka nanafina

izany; ary dia nananatra azy hanaiky sy hiala amin' ny fahotany izy.

Fa Joba dia namaly azy tsirairay, ary dia nanda mafy dia mafy ny fiampangana nataony. Tsy nanaraka ny hevitr' izy telo lahy izy ny amin' ny fitondran' Andriamanitra ny olona. Nolazainy fa ny danin' ny fon' Andriamanitra hiany no ataony amin' ny anaterany fanambinana sy fahoriana amin' ny olona ankehitriny; ary tsy azontsika lazaina izay toetry ny fanahin' ny olona avy amin' ny fanambinana na ny fahoriana izay entiny. Ary dia niantso ny fiadanana sy ny fahelan' andron' ny ratsy fanahy sasany izy ho vavolombelona fa marina izany hevitra izany; ary dia nanome tsiny ny sakaizany izy, satria tsy niaranitondra alahelo taminy izy tsy akory, fa vao mainka nampitombo ny fahoriany amin' ny fiampangana lainga izay efa nataony aza. Dia tezitra tamin' i Joba ny sakaizany, ary namely azy mafy indray; fa tsy nety nanaiky azy Joba, fa nilaza mafimafy kokoa ny fahamarinany, ary niantso an' Andriamanitra hitsara azy. "Ary nitsahatra tsy namaly intsony izy telo lahy ireo, satria nanamarintena Joba" (xxxii. 1).

Dia nanana ny rariny hiany Joba tamin' ny sakaizany izay efa niampanga azy, kanefa sendaotra loatra ny teniny tamin' ny filazany ny fahamarinany, sady efa haingam-bava loatra izy ny amin' ny fitondran' Andriamanitra izao tontolo izao. Ary raha nitsahatra tsy niteny intsony izy telo lahy, dia niseho Eliho handaha-teny, fa efa namitsaka tao hiany izy, nefa tsy mbola niloa-bava. Dia nananatra azy telo lahy izy, fa satria tsy nitsahatra nanameloka an' i Joba ireo, na dia tsy nahita teny hamaliany azy aza izy (xxxii. 3); ary dia nananatra an' i Joba koa izy (xxxv. 2). Ny foto-kevitra izay nampiankinany ny fananarana nataony dia izao: Ny fahoriana izay ampitondrain' Andriamanitra ny olombelona dia kasainy hahasoa azy; fa raha hanaiky tsara ny fananaran' Andriamanitra azy ny olona, dia hampitombo azy amin' ny fahatsaram-panahy rehetra izany. Ary zavatra telo loha no nananarany an' i Joba: (1) Satria efa nandoka tena ho olona marina tsy nanam-pahadisoana na tsiny izy; (2) ary efa nilaza fa Andriamanitra dia fahavalony; (3) ary efa nihevitra fa tsy misy soa avy amin' ny fanompoana an' Andriamanitra, satria samy mahita fahoriana hiany, na ny olona tsara fanahy, na ny ratsy fanahy. Dia nilaza izy fa tsy azo terena Andriamanitra hanambara amin' ny olona ny anton' ny anaterany fahoriana aminy, raha tsy tiany, ary tokony hanaiky tsara izay ataony ny olona azom-pahoriana, fa raha tsy manao izany izy, dia tsy hiala aminy ny fahoriana. Ary dia nananatra an' i Joba izy hanaiky tsara an' Andriamanitra, ary hanaja sy hatahotra Azy noho ny halehibeny sy ny voninahiny.

Raha vita ny tenin' i Eliho, dia nandahateny koa Andriamanitra; ary nampiseho tamin' i Joba ny hery sy ny fahendrena nanaovany izao tontolo izao; nananatra azy koa Izy fa efa nirehareha tam-po Joba, sady efa nanao adala raha saby nitsara ny fitondran' Andriamanitra izao tontolo izao, ary efa nahadiso azy tamin' Andriamanitra izany. Dia resy lahatra Joba ka sina; ary nanaiky ny fahadisoany teo anatrehan' Andriamanitra izy; ary dia noraisin' Andriamanitra ny fibebahany sy ny fifonany. Ary ny sakaizany telo lahy dia nanarin' Andriamanitra noho ny fahadisoan-keviny, ary Joba dia nasainy hanatitra fanatitra odorana ho azy. Dia nambinina dia nambinina Joba ka tonga niadana nihoatra noho ny tany aloha aza.

6.—*Ny Fizarana ny Teny.*

I.—Ny tantara fitarihan-kevitra natao tamin' ny teny tsotra hiany (*prose*): toko i., ii.

II.—Ny fiadian-teny natao tamin' ny fomban' ny hira (*poetry*): toko iii. 1—xlii. 6.

1.—Ny fiadian-teny *voalohany*: toko iii.—xiv.

(1) Ny fitarainan' i Joba: iii.
(2) Ny nandaharan' i Elifaza teny: iv., v.
(2*a*) Ny navalin' i Joba azy: vi., vii.
(3) Ny nandaharan' i Bildada teny: viii.
(3*a*) Ny navalin' i Joba azy: ix., x.
(4) Ny nandaharan' i Zofara teny: xi.
(4*a*) Ny navalin' i Joba azy: xii.—xiv.

2.—Ny fiadian-teny *faharoa*: toko xv.—xxi.

(1) Ny nandaharan' i Elifaza teny: xv.
(1*a*) Ny navalin' i Joba azy: xvi., xvii.
(2) Ny nandaharan' i Bildada teny: xviii.
(2*a*) Ny navalin' i Joba azy: xix.
(3) Ny nandaharan' i Zofara teny: xx.
(3*a*) Ny navalin' i Joba azy: xxi.

3.—Ny fiadian-teny *fahatelo*: toko xxii.—xxxi.

(1) Ny nandaharan' i Elifaza teny: xxii.
(1*a*) Ny navalin' i Joba azy: xxiii., xxiv.
(2) Ny nandaharan' i Bildada teny: xxv.
(2*a*) Ny navalin' i Joba azy: xxvi.—xxxi.

4.—Ny nandaharan' i Eliho teny: toko xxxii.—xxxviii.

5.—Ny fahataperan' ny fiadian-teny: toko xxxviii.—xlii. 6.

(1) Ny teny nalahatr' Andriamanitra Tsitoha: xxxviii.—xli.
(2) Ny fifonana nataon' i Joba: xlii. 1-6.

III.—Ny tantara farany natao tamin' ny teny tsotra (*prose*): toko xlii. 7-17.

7.—*Ny Fanaon' ny Patriarka araka izay hita amin' ity Boky ity.* Ny andron' ny Patriarka dia hatramin' i Noa ka hatramin' i Mosesy, ary tsy dia fantatra loatra ny toetry ny finoan' ny olona tamin' izany andro izany, fa fohy ny teny milaza azy ao amin' ny Bokin' ny Genesisy. Raha isan' ny Patriarka tokoa Joba, dia ho nahalala tsara

ny hevitra narahin' ny olona niara-belona taminy izy; ary ny boky milaza ny tantarany dia hanampy antsika tsara hahafantatra ny zavatra lehibe sasany izay ninoany tamin' izany andro taloha ela izany. Ary ny zavatra hita fa ninoan' ny olona tamin' ny andro tantaraina amin' ity boky ity dia izao :—

(1) Ny fisian' ny Andriamanitra Tsi-toha, tsy misy fetra, tsy nanana niandohana na fahataperan' andro, Izay nanao izao tontolo izao tamin' ny heriny sy ny fahendreny, ary Izay tsy takatry ny sain' ny olona hosaintsaininy. Dia miseho ao amin' ny boky rehetra izany, fa indrindra ao amin' ny toko xxxviii. - xli

(2) Ny fitondran' Andriamanitra izao tontolo izao amin' ny fitandremana tsy mitsahatra: i. 9, 21; ii. 10; v. 8-27; ix.4-13, etc.

(3) Ny fisian' ny anjely tsara fanahy, izay manompo an' Andriamanitra amin' ny fitondrana izao tontolo izao: i. 6; iv. 18, 19; v. 1; xxxviii. 7; ary ny anjely ratsy fanahy, izay mitady hahasimba ny olona, Satana no lehibe amin' ireo: i. 6-12; ii. 2-7; kanefa notapahin' Andriamanitra izy rehetra.

(4) Ny haratsian' ny toetry ny olombelona, fa maloto izy hatramin' ny fony ka hatramin' ny fitondrantenany: xiv. 4; xv. 14-16; xxv. 4.

(5) Ny anaterana fanatitra amin' Andriamanitra raha mitady famelan-keloka ny olona: ary ny anendrena olona marina ho mpanelanelana hampihavana ny mpanota amin' Andriamanitra: i. 5; xlii. 8, 9.

(6) Ary ny amin' izay ho toetry ny olona ao an-koatry ny fasana, dia tsy mazava loatra ny fahalalan' ny olona tamin' ny andron' i Joba, fa tsy mbola niposaka ny fahazavan' izao tontolo izao, fa mbola toy ny maraina alina koa hiany ny andro. Tsy misy teny na iray aza nataon' ny sakaizan' i Joba izay mampiseho fa nahalala fa mbola ho velona hiany ny fanahy, na dia maty aza ny tena; fa Joba koa toa nanantena ny fitsanganana amin' ny maty, ary ny hisehoan' ny andro famaliana na fitsarana noho izay efa natao taty ambonin' ny tany: xiv. 7-11, ampitahao amin' ny and. 12-15; xix. 25-29; xxvii. 8; xxxi. 13, 14.

(7) Ary dia lazain' i Joba fa ny fitondrantenany dia nataony hifanaraka tsara amin' ny lalàna sy ny didin' Andriamanitra: xxiii. 11, 12.

Ary efa nataon' ny sasany avy amin' izany teny izany fa nisy didy voasoratra sy notehirizina tamin' ny andron' ny Patriarka, talohan' ny andron' i Mosesy aza, ny amin' izay tokony hinoana sy harahina; ary na dia tsy naharitra ho tratran' ny olona taorian' ny andron' i Mosesy aza izany, ny Didy Folo izay nomen' Andriamanitra teo Sinay dia nokasaina hisolo azy, satria angamba nitovitovy taminy hiany izany.

7.—*Teny nalain' ny nanoratra ny Testamenta Vaovao tamin' ity boky ity.*

Toko v. 13. 1 Kor. iii. 19.
„ „ 17. Heb. xii. 5.
„ xlii. 8, 12. Jak. v. 11.—J.W.

**JOBABA**: dia anaran' ny olona efatra voalazan' ny Test. Tal.:—(1) Zanakalahin' i Joktana, avy amin' ny taranak' i Sema (Gen. x. 29). (2) Anankiray tamin' ny mpanjakan' i Edoma; zanak' i Zerah any Bozra, izy ary nandimby an' i Bela (Gen. xxxvi. 33, 34). Raha toy ny hevitry ny olona nandika ny Septoaginta, io Jobaba io no sahala amin' i Joba Patriarka. (3) Mpanjakan' i Madona; izy dia isan' ny mpanjakan' i Kanana tany avaratra, izay niaraka tamin' i Jabina hanohitra an' i Josoa, kanefa noreseny kosa tany Meroma (Jos. xi. 1). (4) Loholona anankiray tamin' ny firenen' i Benjamina (1 Tan. viii. 9).—J.S.

**JOBALA** (*Mozika*): anankiray tamin' ny taranak' i Kaina, ary zanak' i Lameka sy Ada. Nanan-daza Jobala, satria izy no voalohany izay nitendry lokanga sy nitsoka sodina, ary angamba nampianatra ny sasany koa hanao izany izy (Gen. iv. 19-21).—C.F.M.

**JOBILY**, na ny **TAONAN' NY JOBILY** teo amin' ny Jiosy, dia ny taona fahafahana, izay nitsingerina isan-dimam-polo taona. Araka ny nanisan' ny Jiosy ny taona, dia nisy impito fito, na 49 taona, tanelanelan' ny Jobily, ka ny isan' ny fahadimam-polo taona no taonan' ny Jobily (Lev. xxv. 8-16, 23-55; xxvii. 16-25). Ny lalàna milaza ny Jobily dia mahazo zavatra telo: (1) fitsaharana ho an' ny tany; (2 ny fiverenan' ny tany namidy ho an' ny tompony nivarotra azy: ary (3) ny fahafahana ho an' ny Jiosy izay nandevozina.

Isam-pito taona teo amin' ny Jiosy dia tsy navelan' Andriamanitra ho namafazana ny tany, ary isan-dimam-polo taona dia tahaka izany hiany. Izay naniry ho azy hiany no nangonin' ny olona tamin' izany taona izany, fa tamin' ny anankiray nialoha ny taona fitsaharana, dia nahavokatra be ny tany ka tsy nisy mosary (Lev. xxv. 11, 12). Ny lalàna ny amin' ny fiverenan' ny tany ho an' ny tompony nivarotra azy, dia voalaza ao amin' ny Lev. xxv. 13-34 sy xxvii. 16-24. Araka ny tenin' Andriamanitra, ny tany Kanana no nozaraina marina tamin' ny Zanak' Isiraely rehetra, ary samy nanana ny anjarany avy, koa tsy mba navela hivarotra na hozarazaraina intsony izy. Raha sendra nisy mahantra teo aminy ka nitady hivarotra ny taniny, dia tsy nahazo nivarotra azy varo-maty mihitsy izy, fa ny vokatra hiany no nivarotany ara-keviny, mandra-pahatongan' ny taonan' ny Jobily, fa amin' izany dia miverina fotsiny ho an' ny tompony indray izy. Nisy hiany izay tsy azon' ity lalàna ity, dia ny tany izay azon' ny olona nanambady ny zanakavavy manan-dova (Nom. xxxvi. 4-9), ary koa, ny

trano itoerana tao an-tanàna misy manda. Raha nisy nivarotra trano tao an-tanàna nisy manda, dia nahazo nanavotra azy izy hatramin' ny herintaona, fa raha tsy voavonjy amin' izany, dia an' ny mpividy azy mandrakizay izy (Lev. xxv. 29, 30). Ny tranon' ny zanak' i Levy anefa nanaraka ny lalàn' ny Jobily hiany ka niverina ho an' ny tompony nivarotra azy.

Ny lalàna milaza ny fahafahana ho an' ny Zanak' Isiraely nandevozina dia voasoratra amin' ny Lev. xxv. 29-34. Araka izany lalàna izany, raha nisy Jiosy izay nalahelo ka nivaro-tena ho andevo, dia afaka fotsiny indray izy tamin' ny taona Jobily, ary nahazo niala izy mbamin' ny zanany ka niverina tamin' ny mpianakaviny sy ny fananandrainy. Fa raha nisy izay nivaro-tena ho andevo, ary tia ny tompony ka tsy te-ho afaka amin' ny taona Jobily, dia noloahana teo am-baravarana ny sofiny, ary dia navela ho mpanompo mandrakizay izy (Eks. xxi. 2-6).

Josefosy milaza fa ny trosa rehetra koa no navela tamin' ny taona Jobily, nefa tsy misy teny ao amin' ny Baiboly milaza izany, ka misy tsy mifanaraka be hiany ny hevitry ny olona ny amin' izany.

Ny niandohan' ny taona Jobily dia tamin' ny andro fahafolo tamin' ny volana fahafito (izay natao hoe *Tisri*), dia tamin' ny Andro Fanavotana. Tamin' izany andro izany no nampanenoana ny anjomara eran' ny tany rehetra ho famantarana fa tonga ny andro fanafahan' i Jehova, ary dia samy nahazo niverina tamin' ny fananany sy ny mpianakaviny ny olona rehetra (Lev. xxv. 8-11).

Ny anton' ny nanendren' Andriamanitra ny taona Jobily dia ny mba ho vavolombelona fa Izy hiany no Mpanjakany, ary tsy misy fizahan-tavan' olona aminy. Tsy tian' Andriamanitra raha misaratsaraka ny olona, ka ny sasany tonga manan-karena ary ny sasany malahelo. Tiany mba hitovy sy hiray tsara ny olony, ary isan-dimam-polo taona dia nampitoviny ny fananany ary nampivereniny ho amin' izay toetrany teo aloha izy. Fampianarana koa izany fa ny olona tsy tokony hihevitra ny tenany hiany, fa tokony hifamela heloka sy hitady izay mahasoa ny namany koa. Tandindon' ny Filazantsara ny Jobily, ary manandindona ny fahafahana amin' ny fahotana sy ny fahaverezana, dia ny fahafahana izay azontsika amin' i Kristy. Amin' i Kristy dia tonga tokoa ny Jobily marina, araka ny tenin' ny mpaminany manao hoe: "Ny Fanahin' i Jehova no ato amiko, satria nanosotra Ahy hitory teny soa mahafaly amin' ny malahelo Izy; naniraka Ahy hitory fandefasana amin' ny mpifatotra Izy, sy fampahiratana amin' ny jamba, hanafaka izay nampahorina, hitory ny taona ankasitrahan' i Jehova" (Isa. lxi. 1, 2; Lio. iv. 18, 19).—B.B.

**JODA Patriarka** (*Deraina*, na *Malaza*). zanakalahin' i Jakoba sy Lea izy; ny zokiny iray tam-po taminy dia Robena sy Simeona ary Levy, ary ny zandriny dia Isakara sy Zebolona (Gen. xxxv. 23). Ny tantara milaza azy dia lavalava kokoa noho ny tantara milaza ny zanak' i Jakoba hafa, afatsy ny an' i Josefa hiany. Toa fitiavany tahamonjy ny ain' i Josefa no nanomezany hevitra ny rahalahiny hivarotra azy amin' ny Isimaelita (Gen. xxxvii. 26, 27). Raha ny toetrany tamin' ny andro taoriana no heverina, dia izy no toa mpitari-kevitra sy solom-bavan' ny tao an-tranon' i Jakoba, fa izy no nampanaiky an-drainy handefa an' i Benjamina hiaraka aminy, raha nankany Egypta fanindroany hividy vary izy; ary izy koa no niantoka azy (Gen. xliii. 3-10). Ary raha nosamborin' i Josefa tamim-pahafetsena Benjamina ka toa nokasainy mba hotanana ho andevony, dia Joda no nanao lahateny mampangorakoraka ka nanolo-tena hisolo ny zandriny (Gen. xliv.). Ary nony nidina nankany Egypta Jakoba sy ny ankohonany rehetra, dia Joda no nirahiny hialoha azy mba hanamboatra ny halehany sy ny hipetrahany (Gen. xlvi 28).

Ny tso-drano nataon' i Jakoba tamin' ny zanany rehetra, rehefa mby am-bavahoana, no vavolombelona fa Joda no nahery noho ny rahalahiny, ka tian' ny rainy homena voninahitra lehibe izy; fa nolazainy fa izy no ho mpanapaka ambara-pihavin' i Silo, dia ny Mesia, ary ny Mesia koa dia ho isan' ny taranany (Gen. xlix. 8-12). Nanana zanakalahy telo Joda tamin' i Soa vadiny, izay vehivavy Kananita; fa maty tanora ny roa, ary Sela ilay fahatelo tsy nanana anarana hotantaraina. Ny zanany roa lahy hafa koa, natao hoe Fareza sy Zara, no nihavian' ireo andriandahy sy mpanjaka maro izay nanapaka sy nitondra fanjakana teo Jodia tamin' ny taona manaraka maro dia maro; ary izy koa no nihavian' i Jesosy Kristy araka ny nofo (Jen. xlvi. 12; 1 Tan. ii. 3, 4; Heb. vii. 14).—J W.

**JODA, Ny Firenen' i.** Ny voninahitra sy ny hery nananan' i Joda mbola niseho koa tamin' ny firenena izay avy taminy. Tamin' ny nanisana ny firenen' ny Zanak' Isiraely tany Sinay, raha vao niala tany Egypta izy, ny an' i Joda no ambony isa indrindra, fa 74,600 no isan' ny lehilahy lehibe teo aminy; ary ny an' i Dana, izay nanarakaraka azy, dia 62,7000 hiany (Nom. i. 26, 27, 39). Ary raha voaisa indray tany Moaba, teo antsisin' ny Tany Masina, izy, rehefa afaka 29 taona, ny an' i Joda dia 76,500, ary ny an' i Dana dia mbola nanarakaraka azy hiany (Nom. xxvi. 22, 43). Tamin' ny nandaharana ny olona tany an-efitra, ny nitobian' ny firenen' i Joda dia tao antsinanan' ny Tabernakely, niaraka tamin' ny an' Isakara sy Zebolona, izay mirahalahy iray tampo amin-drainy; ary tamin' ny nandaha-

rana ny olona, Joda no nalahatra ho mpialoha sy mpitarika azy mandrakariva (Nom. ii. 3-9; x. 14). Nony nandefa mpisafo tany hankany Kanana Mosesy, ny solombavan' ny Joda dia Kaleba; ary izy sy Josoa, solom-bavan' ny Efraima, hiany no tsy kivy tamin' izay hitany tao, fa mbola natoky tsara izy fa Jehova no hanampy azy handresy ny fahavalony. Ary rehefa nozaraina ny tany, dia nahazo valim-pitia noho izany finoany izany Kaleba, fa nomena anjara tsara teo anatin' ny fari-tanin' ny firenen' ny Joda izy (Nom. xiii. 6; xiv. 6; Jos. xiv. 9; xv. 13-19; Nom. xiv. 24). Ary dia zavatra mety hotsarovana fa ny firenena roa nihavian' ireo mpisafo tany roa lahy be finoana ireo no tonga nahery indrindra tamin' ny fanjakan' ny Joda sy ny Isiraely tamin' ny andro tato aoriana. Tamin' ny nanafahana an' i Jeriko anefa nisy fanalambaraka ny voninahitry ny Joda; fa Akana, ilay naka ny zavatra natokana ho an' i Jehova, dia avy tamin' ny firenen' ny Joda (Jos. vii.).

Tamin' ny nizarana ny tany Kanana, dia Joda no voalohany izay nomena ny anjarany teo andrefan' i Jordana; ary dia voalaza kokoa ny dinidiniky ny fari-taniny noho ny an' ny sasany (zahao Jos. xv.). Ny taniny dia voafaritry ny Ranomasina Mediteraneana teo andrefana, ary ny Ranomasina Maty teo atsinanana; ny tanin' ny Simeona no nanolotra azy teo atsimo, ary ny an' ny Benjamina sy Dana no teo avaratra. Tany avo be tendrombohitra sady be lohasaha sy renirano ny azy, kanefa mahavokatra voaloboka sy vary betsaka. Ny halehibeny mianavaratra sy mianatsimo dia tokony ho 45 maily; ary ny sakany miantsinanana sy miankandrefana dia tokony ho 50 maily. —J.W.

**JODA, Ny Fanjakan' ny.** 1.—Ny fanjakana tokana, izay nanjakan' i Davida sy Solomona, nisaraka ho roa tamin' ny nandimbasan-dRehoboama an' i Solomona rainy; ny tao avaratra no natao hoe Fanjakan' ny Isiraely (zahao ISIRAELY); ary ny tao atsimo kosa no natao hoe Fanjakan' ny Joda, satria ny ankabeazan' ny vahoaka dia avy tamin' ny firenen' ny Joda; ary izany fanjakana izany mbola nanaraka sy nanaiky ny taranak' i Davida ho mpanjakany hiany. Ary tamin' ny andro aoriana ela, nony niverina avy tany Babylona ny babo vitsivitsy, efa very anarana ny firenena hafa tamin' ny Zanak' Isiraely, ary ny anaran' ny Joda no miraikitra ho anaran' izy rehetra; ary dia naraikitra aminy mandraka andro any aza izany anarana izany (zahao JIOSY na JODEANA). Kanefa ny hevitry ny hoe Joda amin' ity filazana azy ity dia ny fanjakana izay nanjakan' ny taranak' i Davida hatramin' ny andron-dRehoboama, B.C. 975, ka hatramin' ny nandravan' ny Babyloniana azy tamin' ny andron' i Zedekia, B.C. 587.

2.—Hatramin' ny niandohan' ny fanjakan' ny Joda aza, dia kelikely kokoa noho ny an' ny Isiraely izy sady vitsivitsy kokoa ny mponina taminy; kanjo naharitra tokony ho 135 taona tao aorian' ny fanjakan' ny Isiraely izy; ary tamin' izany no nisehoan' ny nanatanterahan' Andriamanitra ny fanekena nataony tamin' i Davida (2 Sam. vii. 12-16). Zavatra niafina teo amin' Andriamanitra hiany anefa izany fanekena sy fikasana izany; fa raha ny anton' ny nampaharitra azy toy izany no dinihina sy heverina, dia izao no zavatra sasany izay nananan' ny Joda tombo raha oharina amin' ny Isiraely: ny fanjakana izay nanolotra ny sisin-tanin' ny Joda teo avaratra tsy dia nahery loatra. Ny tanin' ny Joda tsy dia nahavokatra loatra, raha tsy nazoto niasa azy ny olona, dia tsy nahazo nipetraka foana ny vahoaka, ka dia tonga natanjaka sy nahery ary niray hina tsara izy. Jerosalema no renivohiny, ka neken' ny vahoaka rehetra ho antony sy fototry ny fitondrampanjakana sy fandaharam-pivavahana, satria teo koa ny Tempoly, sady fonenan' ny mpisoronabe izy. Ny taranak' i Davida nifandimby no nifanesy nanjaka teo ka tsy mba nosoloan' ny taranak' olon-kafa, na nanao ahoana na nanao ahoana ny fiovaovana sy ny tabataba sendra niseho indraindray teo amin' ny fanjakana; fa tamin' ny fanjakan' ny Isiraely kosa nisy taranak' olona sivy samy hafa razana, izay nifandimby nanjaka tanatin' ny 254 taona. Tamin' ny Joda kosa ny taranak' i Davida hiany no nanjaka hatramin' ny 388 taona. Ary koa, maro ny mpamitany niseho tao amin' ny Joda ka nitaona ny vahoaka hanaraka an' i Jehova, fa tsy hivily amin' ny fanompoan-tsampy; ary na dia nivilivily hiany aza izy indraindray, dia tsy mba tahaka an' ny Isiraely, fa ireo tany avaratra kosa no navilin' i Jeroboama mba hivavaka eo anatrehan' ny ombilahy kely volamena roa, izay natsangany tamin' izy vao nofidina ho mpanjakan' ny Isiraely. Ary tsy izany hiany, fa nihemotra ho mpanompo sampy mihitsy ny olon' Isiraely ka tonga nitovy fomba indrindra tamin' ny firenena nifanolotra taminy, indrindra fa ny Foinikana. Koa ireto no zavatra sasany izay naharetan' ny fanjakan' ny Joda ela noho ny naharetan' ny Isiraely, dia hatramin' ny taona B.C. 975 ka hatramin' ny B.C. 587.

3.—Tokony ho be harena tokoa ny fanjakan' ny Joda no nahazo namory harena betsaka matetika izy, na dia nalaina impito aza izay fananana rehetra voatahiry tao amin' ny rakitry ny fanjakana sy tao amin' ny Tempoly; ary angamba be varotra ny vahoakany teo amin' ny seranana amin' ny Ranomasina Mena, ary tany Egypta koa, tahaka ny tamin' ny andron' i Solomona hiany (1 Mpan. ix. 26, 27; x. 28). Ary izao no mpanjaka izay namoaka izany harena izany: Sisaka, mpanjakan' i Egypta (1

**Mpan. xiv. 26)**; **Asa, mpanjakan'** ny Joda (1 **Mpan. xv. 18)**; **Joasy, mpanjakan'** ny Joda (2 **Mpan.** xii. 18); Joasy, mpanjakan' ny Isiraely (2 **Mpan.** xiv. 14); Ahaza, mpanjakan' ny Joda (2 **Mpan.** xvi. 8); Hezekia, mpanjakan' ny Joda (2 Mpan. xviii. 15); ary tamin' ny farany, Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona (2 **Mpan.** xxiv. 18).

**4.**—Ny tantaran' ny mpanjakan' ny Joda tsirairay sy ny zavatra izay niseho tamin' ny andro nanjakany, dia voalaza eo ambanin' ny anarany avy (zahao ny anaran' ny mpanjakan' ny Joda tsirairay; ary zahao koa ao amin' ny *Filazana ny Boky rehetra ao amin' ny Testamenta Taloha*, pejy 111, 112 sy 200-221); fa toy izao no filazana ny fitondrana ny fanjakana, raha atao fohifohy :—

(1) Ny mpanjaka telo tamin' ny Joda (manaraka ny nisarahany tamin' ny vahoaka tany avaratra, dia ny Isiraely) toa nanantena hampody ny firenena folo izay efa niodina hanaiky ny fanjakany indray; ary tanatin' ny taona 60 dia nisy ady mandrakariva tamin' ny Joda sy ny Isiraely. Ary nony nihahery Abija, dia nampitatra betsaka ny tanin' ny Joda (2 Tan. xiii.); ary Asa, izay nandimby azy, dia nahery koa (xiv., xv.).

(2) Fony fahavelon' i Asa, dia nananatra azy Hanany mpaminany, ary toa nahatarika hevi-baovao izany fifandiran' ny mpanjaka sy ny mpaminany izany (2 Tan. xvi. 7-10), fa Josafata, izay nandimby an' i Asa, nitady fihavanana tamin' ny Isiraely; ary dia niray tetik' ady izy roa tonta tanatin' ny 80 taona, ary ny fanjakan' i Syria no fahavalo nahin' izy roa fanjakana ka nitondrany ady matetika. Nahery tamin' ny firenena maro nanodidina koa Josafata ka nanan-daza tao amin' ny Arabo sy ny Filistina aza (2 Tan. xvii.—xx.). Jehorama, izay nandimby azy, dia ratsy fanahy, ka dia nihena ny herin' ny fanjakana; dia nasian' ny aretina izy ka "lasa tsy nisy nalahelo azy" (xxi.). Ahazia, izay nandimby azy, dia novonoin' i Jeho, ary ny fanjakana nalain' i Atalia, vadin' i Jehorama sy zafin' ny mpanjakan' i Tyro, an-keriny, ary ny zanak' andriana taranak' i Davida dia naringany (xxii.). Kanefa Joasy, zanak' i Ahazia, dia nafenin' i Joiada mpisoronabe, ka tsy hitan' i Atalia hovonoina izy; ary rehefa afaka fito taona, dia nasehon' i Joiada ho mpanjaka izy, ka matin' ny vahoaka Atalia (xxiii.). Fa Joasy kosa tsy naharitra nanaraka an' i Jehova, fa nivily ho mpanompo sampy, ka dia resin' ny Syriana izy, ary ny mpanompony sasany namono azy (xxiv.). Amazia, izay nandimby azy, dia nahery tamin' ny Edoma, ary dia nirehareha ny fony ka nitady hiady tamin' ny Isiraely koa; kanjo resy izy ka azo sambo-belona, ary Jerosalema renivohiny dia niakaran' i Joasy, mpanjakan' ny Isiraely, ka noravany ny mandany, ary ny harena tao amin' ny Tempoly dia nalainy (xxv.). Ozia sy Jotama kosa dia nampiadana ny tany (xxvi., xxvii.), fa Ahaza no nampihetsiketsika azy indray; ary nony resy tamin' ny ady izy, dia nanaiky an' i Tiglato-pilesera, mpanjakan' i Asyria (xxviii.), ho lehibeny.

(3) Hatramin' izany andro izany ny fanjakan' i Asyria no fahavalo lehibe tamin' ny Isiraely sy tamin' ny Joda koa; ary ny Isiraely no lasany sy noravany tamin' ny taona B.C. 721, fa ny Joda kosa mbola naharitra 135 taona taorian' izany. Tamin' ny nanjakan' i Hezekia, ny tafika rehetra nentin' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, no naringan' Andriamanitra, ka nahazo famonjena sy fanambinana lehibe ny fanjakan' ny Joda tamin' ny nanjakany (2 Tan. xxix.—xxxii.). Fa Manase, zanak' i Hezekia kosa, izay nandimby an-drainy, no nanimba ny fanjakana indray ka nampiditra ny fanompoan-tsampy; ary dia nahery tamin' ny Joda indray ny Asyriana (xxxiii.). Josia no nahatsara azy indray (xxxiv., xxxv.); kanefa efa ratsy loatra ny toetry ny olona, sady lany ny herin' ny fanjakana, ary ny mpanjaka efatra izay nandimby azy tsy nahaleo tena intsony. Tamin' ny taona B.C. 587 dia noravan' ny Babyloniana Jerosalema sy ny Tempoly; ary tapitra tamin' izay ny nanjakan' ny taranak' i Davida tamin' ny Joda sy tamin' ny firenena manodidina azy (xxxvi.).

Ny filaharana eto ambany no ahitana indray mizaha ny fifandimbasan' ny mpanjakan' ny Isiraely sy ny Joda ary ny taona nanjakany avy.—J.W.

| *Taona nanjakany avy.* | *Mpanjakan' ny Isiraely.* | *Niandohan' ny nanjakany.* | *Mpanjakan' ny Joda.* | *Taona nanjakany avy.* |
|---|---|---|---|---|
| | | B.C. | | |
| 22 | Jeroboama I. | 975 | Rehoboama | 11 |
| | | 958 | Abija | 3 |
| | | 955 | Asa | 41 |
| 2 | Nadaba | 954 | | |
| 24 | Basa | 953 | | |
| 2 | Ela | 930 | | |
| 0 | Zimry | 929 | | |
| 12 | Omry | 929 | | |
| 22 | Ahaba | 918 | | |
| | | 914 | Josafata | 25 |
| 2 | Ahazia | 898 | | |
| 12 | Jorama | 896 | | |
| | | 892 | Jehorama | 8 |
| | | 885 | Ahazia | 1 |
| 28 | Jeho | 884 | Atalia (vavy) | 6 |
| | | 878 | Joasy | 40 |
| 17 | Joahaza | 856 | | |
| 16 | Joasy | 841 | | |
| | | 839 | Amazia | 29 |
| 41 | Jeroboama II. | 825 | | |
| | | 810 | Ozia | 52 |
| 11 | *Nitabataba ny fanjakana.* | | | |
| 0 | Zekaria | 773 | | |

| *Taona nanjakany azy.* | *Mpanjakan' ny Isiraely.* | *Niandohan' ny nanjakany.* | *Mpanjakan' ny Jioda.* | *Taona nanjakany azy.* |
|---|---|---|---|---|
| 0 | **Saloma** | 772 | | |
| 10 | **Menahema** | 772 | | |
| 2 | **Pekahia** | 761 | | |
| 20 | **Peka** | 759 | | |
| | | 758 | **Jotama** | 16 |
| | | 742 | **Ahaza** | 16 |
| 9 | *Nitabataba indray ny fanjakana.* | | | |
| 9 | **Hosea** | 730 | | |
| | | 726 | **Hezekia** | 29 |
| | *Noravan' ny Asyriana ny fanjakana* | 721 | | |
| | | 698 | **Manase** | 55 |
| | | 643 | **Amona** | 2 |
| | | 641 | **Josia** | 31 |
| | | 610 | **Joahaza** | 0 |
| | | 610 | **Joiakima** | 11 |
| | | 599 | **Joiakina** | 0 |
| | | 599 | **Zedekia** | 11 |
| | | 588 | *Noravan' ny Babyloniana ny fanjakana.* | |

**JODA** na **JODASY, Rahalahin' ny Tompo** (Mat. xiii. 55; Mar. vi. 3). "Joda, mpanompon' i Jesosy Kristy, ary rahalahin' i Jakoba," no ilazan' i Jodasy ny tenany; ary tokony ho rahalahin' ny Tompo koa izy, sady zandrin' ilay Jakoba izay mpitandrina ny fiangonana tao Jerosalema ary mpanoratra ny Epistily. Izay mahalaza an' i Jodasy indrindra, araka ny hevitry ny maro, dia ilay Epistily nosoratany ho an' ny "olona voantso, malala ao amin' Andriamanitra" hananatra azy mba "hiezahany mafy hiaro ny finoana izay efa voatolotra indray mandeha monja ho an' ny olona masina" (Joda 3). Ny teniny hoe: "Tsarovinareo ny teny izay voalazan' ny Apostolin' i Jesosy Kristy Tompontsika fahiny" (and. 17), no toa ahafantarantsika mihitsy fa tsy mba isan' ny Roa ambin' ny folo lahy, Apostolin' i Jesosy Kristy, izy; nefa koa, raha nihalalaka ny teny hoe Apostoly, dia natao hoe Apostoly hiany Jodasy angamba. Saiky tsy misy fantatsika ny amin' io Jodasy io; izy koa dia tsy nino an' i Jesosy, tahaka ny rahalahiny hiany, talohan' ny nahafatesan' i Jesosy; kanefa vetivety taorian' izany, dia tonga nino hiany izy mbamin' ny rahalahiny.—H.E.C.

**JODA, Ny Epistily nosoratany.**

1.—*Ny Nanoratra azy.*—Ny olona sasany manao ity epistily ity ho nosoratan' i Jodasy Apostoly, izay natao hoe Lebio sy Tadio. Kanefa tsy misy vavolombelona afa-tsy izy irery no manao azy ho "rahalahin' i Jakoba." Tokony ho tsy isan' ny Apostoly izay nirahin' i Kristy indrindra izy, satria manao ny tenany ho "rahalahin' i Jakoba;" fa raha mba Apostoly izy, dia mba tokony ho olona fantatra tsara. Ary amin' ny and. 17 koa misy mampieritreritra antsika fa tsy Apostoly izy; fa hoy izy: "Tsarovinareo ny teny izay voalazan' ny Apostolin' i Jesosy Kristy Tompontsika fahiny." Koa araka ny fiheveran' ny maro azy, tokony ho rahalahin' i Jakoba, ilay rahalahin' ny Tompo, izay nalaza teo amin' ny fiangonana, izy (1 Kor. ix. 5; Gal. i. 19); zahao JODA na JODASY voalaza teo ambony. Ary izy roa lahy dia samy havan' i Jesosy Kristy. Nefa samy tsy milaza ny fihavanany amin' i Kristy araka ny nofo, na nitady voninahitra amin' izany izy; fa hoy izy: "Mpanompon' i Jesosy Kristy" izahay (Jak. i. 1, Joda i); dia fietren-tena no nanaovany izany. Tsy misy tantara mahatoky azontsika tamin' ny taloha ny amin' i Joda. Ny taranany dia voalazan' ny mpitantara anankiray; ary isan' ny novonoina tamin' ny fanenjehana izy, ka tsara, hono, ny nanekeny an' i Kristy teo am-bavahoana.

2.—*Ny Olona sy ny Taona nanoratana azy.*—Tsy misy ahafantarantsika izay nanoratana azy indrindra. Misy lovan-tsofin' ny Kristiana manao an' i Joda ho nitory teny teo atsinanan' i Palestina, ary tokony ho natao ho an' ny mino nonina tany indrindra, hono, io Epistily io. Nefa toa an' ny olona rehetra koa no nanaovany azy.

Ny taona koa tsy azo fantarina marina; fa raha ny voasoratra, ary indrindra ny fanao ratsy izay noraran' ny nanoratra azy, ary ny fiteniny ny amin' ny Apostoly koa no dinihina, dia tokony ho talohan' ny nandravana an' i Jerosalema no nanaovany azy; ary angamba tanelanelan' ny taona 63 sy 65 A.D.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.*—Efa nisy mpampianatra tsy izy niditra teo amin' ny Fiangonana nampianatra zavatra maromaro fa tsy araka ny Filazantsara, sady nitaona azy mba hampitabataba ny Fiangonana sy hanaram-po amin' ny ratsy. Koa dia milaza ny fandringanana ireo mpampianatra tsy izy ireo ny ity Epistily ity ary mamporisika ny Kristiana "mba hiezahany mafy hiaro ny finoana" (and. 3).

4.—*Fizarana ny teny.*

(1) Fiarahabana: 1, 2.

(2) Ny anton' ny nanoratana ny Epistily: 3, 4.

(4) Fampahatsiarovana ny nandringanan' Andriamanitra ny anjely ratsy fanahy ary Sodoma sy Gomora: 5, 7.

(4) Milaza fa ny fanaon' i Mikaela arikanjely no tokony halaina ho ohatra amin' ny fanoherana azy: 8-11.

(5) Milaza ny haratsian' ny nataony, ary ny naminaniana ny handringanana azy, na

tamin' ny taloha (12-16), na tamin' ny andron' ny Apostoly aza (17-19): 12-19.

(6) Mamporisika azy hitandrina tsara sy hikely aina hamonjy ny sasany: 20-23.

(7) Fisaorana an' Andriamanitra: 24-25. —J. W.

**JODASY Apostoly:** isan' ny Roa ambin' ny folo lahy, sady voalaza koa fa rahalahin' i Jakoba (kely) izy (Lio. vi. 16); ny sasany anefa mihevitra fa tokony ho zanak' i Jakoba izy, fa tsy mba rahalahiny. Ary misy saropantarina hiany ny aminy, satria voalaza hoe Jodasy ao amin' ny Lio. vi. 16 sy Asa i. 13 izy, nefa lazaina ao amin' ny Mat. x. sy Mar. iii. 18 hoe Tadeo, kosa izy. Maro hiany ny olon-kendry izay efa nanoratra ny amin' izany hanazava azy kely, nefa toa vao mainka manamaizina azy izany; ary toa tsy misy azontsika hatao afa-tsy ny mihevitra fa samy anarany hiany izy roa—Jodasy sy Tadeo—fa izay anton' izany dia tsy hita velively.

Indray maka monja no misy teny eo amin' ny Test. Vao. milaza an' i Jodasy, dia izao: Tamin' ny harivan' ilay Alakamisy nisamborana an' i Jesosy, ary raha mbola tao amin' ilay efi-trano ambony Jesosy sy ny Apostoly, dia misy tenin' ny Tompo (Jao. xiv. 15-21) milaza fa ny mitandrina ny didiny no famantarana fa marina ny fitiavan' ny olona Azy; ary izy ireo hiany no tian' Andriamanitra sady hisehoan' Andriamanitra (miantso ny ao am-pony); dia ny hahazoany ny Fanahy Masina. Fa tsy azon' i Jodasy ny hevitr' izany teny izany, ka hoy izy: "Tompoko, ahoana no hisehoanao aminay, fa tsy amin' izao tontolo izao?" Tsy azon' i Jodasy loatra ny hevitry ny tenin' i Jesosy; fa nohazavain' i Jesosy kosa izany, ka nolazainy tsara fa izay manao ny sitrapon' Andriamanitra no hahazo an' Andriamanitra ho sakaizany, ary Izy honina eo aminy (Jao. xiv. 23, 24; Apok. iii. 20). Ny nahafatesan' i Jodasy tsy fantatra marina akory; ny lovan-tsofina ny aminy dia milaza fa tany Syria sy Asyria sy Persia ary Arabia no nandehanany nitory ny Filazantsara; dia niverina ho any Palestina izy, ary tao Foinika, hono, no namonoana azy.—H.E.C.

**JODA BARSABASY:** isan' ny olona nanan-kaja teo amin' ny fiangonana teo Jerosalema izy (Asa xv. 22), ary mpaminany koa (and. 32). Izy sy Silasy no notendrena hiaraka amin' i Paoly sy Barnabasy hitondra ny epistily avy amin' ny kaonsilia teo Jerosalema ho any amin' ny fiangonana tao Antioka, etc., hahafantaran' ny Jentilisa izay efa tonga Kristiana ny zavatra izay tokony hotandremany. Ary tsy dia nitondra ny epistily fotsiny hiany izy, fa "namporisika ny rahalahiny tamin' ny teny maro koa izy ka nampahery azy" (and. 32). Rehefa nitoetra tao elaela hiany izy, dia "nampandehanin' ny rahalahiny soa amantsara" izy, ka dia nody. Araka ny hevitry ny sasany, io Joda Barsabasy io dia rahalahin' i Josefa Barsabasy voalaza eo amin' ny Asa i. 23, nefa tsy fantatra marina izany.—H.E.C.

**JODASY Galiliana:** izy dia lehilahy isan' ny mpaminany sandoka izay nitarika ny olona hikomy amin' ny Romana "tamin' ny andro nanoratana ny vahoaka," araka izay nolazain' i Gamaliela tamin' ny Synedriona (Asa v. 37); dia tokony ho tamin' ny taona 6 A.D. izany. Ny anton' izany nanoratana ny vahoaka izany dia ny mba hahamora ny famorian-ketra. Josefosy milaza fa avy tanyGamala any Galilia io Jodasy io, ary natao hoe 'Galiliana' izy, satria ny olona avy tany Galilia no fototry ny fikomiana. Ny baiko nomen' i Jodasy ny mpanaraka azy dia izao: "Tsy manana Tompo na mpifehy afa-tsy Andriamanitra hiany isika." Koa nataony fa raha mandoa hetra ho an' i Kaisara emperora any Roma izy, dia fikomiana amin' Andriamanitra izany. Ary hitantsika amin' izany ny hafetsen' ny Jiosy tamin' ny namandrihany an' i Kristy, fa nataony fa Jesosy koa tokony hankasitraka izany hevitra izany; koa hoy izy taminy: "Moa mety va ny mandoa vola hetra ho an' i Kaisara, sa tsia?" (Mat. xxii. 15-22.) Maromaro hiany ny olona nikambana tamin' i Jodasy; kanefa noresan' ny Romana hiany izy, ka maty Jodasy mbamin' ny namany maro. Fa na dia izany aza, hatramin' ny ela dia nisy hiany olona izay nanaraka ny heviny, ka naleony ho faty toy izay handoa hetra ho an' ny Romana. Ary taorian' ny andron' ny Tompo dia efa nitatra izany, ka ny niafarany dia ny nandravan' ny Romana an' i Jerosalema tamin' ny taona 70 A.D.—H.E.C.

**JODASY ISKARIOTA.** Amin' ny filaharan' ny Apostoly eo amin' ny Matio sy Marka ary Lioka, dia samy misy milaza fa izy no ilay namadika ny Tompo, mba hahafantarantsika fa lehibe dia lehibe ny helony no toa anton' izany. Maromaro hiany ny hevitry ny olon-kendry ny amin' ny hevitry ny teny hoe Iskariota; kanefa izay tokony ho marina dia ny hevitry ny maro milaza fa lehilahy avy tany Keriota izy no tokony ho heviny (Jos. xv. 25). Keriota no anaran' ny tanàna tany amin' ny fizaran-tanin' ny Joda atsimo-atsinanana; ary raha sendra marina izany hevitra izany, dia toa Jodasy Iskariota hiany tamin' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy no tsy avy tany Galilia. Tsy hita eo amin' ny Filazantsara ny anaran' i Jodasy talohan' ny nanokanan' i Jesosy ny Apostoly; izay nitarika azy indrindra ho mpianany dia tsy voalaza, na ny nitorian' i Jaona Mpanao-batisa, na ny niheverany an' i Jesosy ho ny Mesia nantenainy ela. Kanefa na dia tamin' izay aza, dia fantatr' i Jesosy mihitsy izay toeny (Jao. vi. 64); ary sarotra hiany ny milaza ny anton' ny

nifidianan' i Jesosy azy, raha izany no saina. Kanefa izao no tokony hoheverina kely: Hitan' i Jesosy hatramin' ny voalohany aza ny toe-tsain' i Jodasy, fa nila ho ratsy loatra, raha tsy nampianarina tsara ka notarihina amin' izay marina: ary noho ny fitiavany azy dia ta-hampiebaka azy Izy, sady ta-hahazo azy ho namany sy ho Apostoly hirahiny hitory teny. Tokony ho fantatry ny Tompo koa, fa raha nalaky nahafoy ny fahotana izay mora nahazo azy Jodasy, dia ho tonga Apostoly mahery miasa eo amin' ny fanjakan' ny lanitra izy; koa amin' izany nandefitra ela Izy, ka matetika no nananarany azy mba hibebaka hampieritreritra azy sy hahafaka azy amin' ny Devoly, izay ta-hahazo azy ho mpanompony hanefa ny sitrapony amin' ny hamonoany an' i Jesosy. Nefa nony ela, dia hitan' ny Tompo fa voaraikitra mafy tao am-pon' i Jodasy izay kasainy hatao, koa amin' izany, dia nitsahatra tsy nananatra azy intsony Izy.

Raha vao nandehandeha nitory teny Jesosy sy ny Apostoly, dia Jodasy no tokony ho efa nofidiny ho mpitahiry ny kitapom-bola izay niombonan' izy rehetra (Jao. xii 6; xiii. 29); ary izany no fakam-panahy mafy taminy mba haka ho an' ny tenany manokana. Ary tokony ho izao no nisehoan' ny namadihany an' i Jesosy: Raha avy tany Peria sy Jeriko Jesosy, tamin' ny niakarany farany tao Jerosalema, dia tonga tao Betania Izy, ka tao no nipetrahany tamin' ilay Sabata farany talohan' ny nahafatesany; ary tao no nisy nanao nahandro ho Azy tao an-tranon' i Simona, izay tokony ho havan' i Lazarosy sy Maria ary Marta (Jao. xi. 55—xii 2). Ary tamin' izany no nanosoran' i Maria ny tongotra sy ny lohan' i Jesosy tamin' ny menaka saro-bidy ka namaoka azy tamin' ny volondohany. Kanefa kosa, raha nahita ny nataondravehivavy Jodasy, dia tezitra dia tezitra tokoa izy. Eo amin' ny Matio dia voalaza fa tezitra ny Apostoly sasany (Mat. xxvi. 8), fa eo amin' ny Jaona kosa dia Jodasy no voalaza ho nampiseho voalohany izany hevitra ratsy izany (Jao. xii. 4, 5). Tokony ho izao angaha no marina: Hitan' i Jodasy izay rehetra nataon' i Maria,—ny vata nalainy tamin' ny fitoerany rahateo, ny halehibeny dia fantany tsara, ny vidiny dia novinaniny, ka fantany fa raha sendra hamidy dia ho lafo be, ary raha tonga ao an-kitapom-bolany ny vola vidiny, dia azony hangalarana hiany isan-andro, nefa tsy ho fantatry ny namany akory izany hakany azy izany; koa nody nalahelo ny mahantra izy, ka raha hitany izay nataon' i Maria, dia nilaza tamin' ny namany hoe izy: "Nahoana io menaka io no tsy namidy denaria telon-jato ka nomena ny malahelo?" Nataon' ny Apostoly (na ny sasany taminy) fa toa hevitra tsara izany ka miendrika hoderaina, ary izy koa dia tezitra raha hitany fa lany foana izany menaka izany: ary noho izany, izy koa nanao hoe: "Inona no anton' izao fandaniam-poana izao? Fa azo namidy ho lafo be iny ka homena ny malahelo" (Mat. xxvi. 8, 9). Tokony ho efa fantatr' i Jodasy fa nazava tamin' ny Tompo izay rehetra nataony, fa fantany tsara ny fihatsarambelatsihiny, koa izany no nahasosotra azy indray. Ary amin' izany, tsy efa mby akaiky va ny hahafatesany sy ny handevenana Azy, ka tsy misy hantenainy intsony amin' ny hanarahany Azy? Ny nahatonga azy ho mpianatry ny Tompo dia ny voninahitra aman-karena izay nampoiziny ho azo amin' izany, fa nanantena an' i Jesosy ho Mpanjaka atỳ an-tany izy; fa izao kosa toa hitany fa diso fanantenana izy; ka tamin' ilay alin' iny, hono, dia niala tao Betania izy ka nankany Jerosalema, dia niditra tao an-tranon' ny mpisoronabe ka nilaza taminy hoe: "Homenareo hoatrinona aho hanolorako Azy aminareo?" (Mat. xxvi. 15.) Fa raha tahaka ny hevitro, tsy mba noheverin' i Jodasy ny hamadihany an' i Jesosy talohan' izany. Ny fitiavam-bola indrindra no niseho tamin' izay; kanefa na dia ekentsika fa marina aza izany, dia tsy tokony ho izay hiany, fa misy fanampin' izany koa izay mety hoheverina kely. Hoy ny sasany, fa nataon' i Jodasy fa ilay hataony dia hanery an' i Jesosy hampiseho ny fanjakany atỳ an-tany, ka dia ho tapitra ny fitaredretany izay efa nampiala ny mpianany maro ka nampisalasala na dia ny Apostoly sasany aza. Ary indray, na dia ho nataon' i Jodasy aza izany, moa tsy hain' i Jesosy ny hanao fahagagana hamonjy ny tenany? Ary indray koa, efa nolazain' ny Tompo mihitsy fa hovonoina Izy, ary raha izany, moa manan-tsiny Jodasy, raha izany no hahazoany vola kely? Ary satria fantany izay efa hanjo an' i Jesosy, dia tiany raha izay fatiantok' i Kristy no mba ho azony ho tombondahin' ny tenany.

Hatramin' ny nihinanan' i Jesosy sy ny Apostoly ilay Paska tamin' ny harivan' ny Alakamisy, tsy nisy tamin' ny Apostoly namany nahalala izay nokasain' i Jodasy hatao. Izy koa nipetraka tamin' ilay latabatra; ny tongony koa dia nosasan' ny Tompo; be hiany ny teny fananarana nataon' i Jesosy ho azy; nalahelo indrindra Jesosy noho izany, fa hoy Izy: "Lazaiko aminareo marina dia marina tokoa fa ny anankiray aminareo no hamadika Ahy" (Jao. xiii. 21). Taitra indrindra ny Apostoly rehetra raha nahare izany, ka samy nanadina ny Tompo hoe: "Moa izaho va izany, Tompoko?" (Mat. xxvi. 22.) Nomen' i Jesosy koa ilay sombinkanina izay tokony ho nahafantaran' i Jaona sy Petera fa Jodasy no hamadika Azy. Ary ny Tompo nanampy teny teo no ho eo ka nanao hoe: "Ny Zanak' olona dia mandeha tokoa araka izay nanoratana Azy, nefa lozan' izay olona hahazoana ny Zanak' olona hatolotra! tsara ho an' izany olona izany

raha tsy ary akory" (Mat. xxvi. 24). Teny nety hampibebaka an' i Jodasy indrindra izany, kanjo nihamafy indray ny fony, ary izy koa nanadina ny Tompo hoe: "Izaho va izany, Raby ô?" (xxvi. 25.) "Voalazanao" no navalin' i Jesosy azy. Ary tamin' izay indrindra no nidiran' i Satana tamin' i Jodasy, ka dia azony tokoa ny hahefa izay sitrapony tamin' ny hamonoany an' i Jesosy. Ary nony vita izany tenin' i Jodasy izany, dia tsy zakan' i Jesosy intsony ny mahita azy mipetraka eo anilany, ka hoy Izy taminy: "Izay ataonao dia ataovy faingana" (Jao. xiii. 27), faingampaingana kokoa no hevitr' izany, hono. Dia niala Jodasy; nivoaka izy ka niditra ny maizina teo ivelany, fa hoy ny tenin' i Jaona: "Ary efa alina ny andro" (xiii. 30); nefa ny fahamaizinana tao ampon' i Jadasy tokony ho natevina kokoa noho ny aizin' andro nalehany tamin' izay.

Raha niala tao amin' ilay efi-trano ambony Jodasy, dia nankany amin' ny loholon' ny Jiosy izy ka nilaza taminy izay efa fantany ny amin' ny halehan' ny Tompo, dia ilay saha Getsemane; ary na dia tsy mba nokasain' izy ireo aza ny hisambotra Azy amin' ny Paska, nefa kosa raha tonga Jodasy ka nolazainy taminy fa azo tanterahina tsara izay notadiaviny ela, dia nanaiky izy, ka dia namboariny tsara izay rehetra mety hahatanteraka izany. Koa tonga tao Getsemane Jodasy mbamin' ny olona maro be nanaraka azy (Jao. xviii. 3; Mat. xxvi. 55; Lio. xxii. 52); ary toa Jesosy hiany no voalohany nahita ny nahatongavany (Mat. xxvi. 55, 56). Tsaroantsika ny fanorohana izay famantarana ho an' ny olona, fa izany no Jesosy (Mat. xxvi. 48), ary ny navalin' i Jesosy azy (Lio. xxii. 48).

Tokony ho taorian' ny nanamelohan' ny loholona an' i Jesosy no nisehoan' ny famoizam-po tao an-tsain' i Jodasy. Misy ny sasany izay toa mihevitra ny anton' izany famoizam-po izany, dia ny hamafin' ny nitsaran' ny Jiosy an' i Jesosy; fa tsy nampoizin' i Jodasy akory, hono, fa ny hahafatesany no ho vokatr' izay nataony; fa angamba tsy marina loatra izany. Nefa tamin' ny maraina koa (Zoma), raha hitan' i Jodasy fa nohelohina tokoa Jesosy ka natolotra an' i Pilato, dia nanenina izy ka namerina ny vola telo-polo tamin' ny mpisoronabe sy ny loholona ka nanao hoe: "Nanota aho, satria namadika ra marina" (Mat. xxvii. 3). Ary nony nahare ny fandavan' ny loholona izay nangatahiny izy, dia natsipiny teo amin' ny Tempoly ny vola, dia niala izy, dia nanao tadimody, dia nanantontena ka maty (Mat. xxvii. 5). Nibebaka hiany Jodasy, nefa ny alahelony dia "alahelon' izao tontolo izao, izay miasa fahafatesana" (2 Kor. vii. 10); tsy nisy fanavotana ho azy, fa "zanaky ny fahaverezana" izy (Jao. xvii. 12), ka nandeha tany amin' ny fitoerany izy" (Asa i. 25).

Saiky manahirankirana kely ny milaza ny nahafatesan' i Jodasy, satria misy tsi-fifanarahana kely amin' ny tantara roa izay milaza izany; ampitahao Mat. xxvii. 5-10 sy Asa i. 18. Eo amin' ny Matio dia voalaza fa "nanao tadimody Jodasy ary nananton-tena, ka dia maty;" fa eo amin' ny Asa kosa dia voalaza fa nianjera tamin' ny tany, dia tapaka roa misasaka izy. Tokony ho marina angaha fa nikasa hanantona ny tenany izy, fa sendra tapaka ny tady, koa nianjera mihitsy izy, dia toy ny voalaza eo amin' ny Asa hiany. Ary ny amin' ny saha koa, dia misy manahirankirana hiany; fa eo amin' ny Matio dia voalaza fa namidin' ny mpisoronabe ny "sahan' ny mpanefy vilany ny vola ho fandevenam-bahiny;" nefa eo amin' ny Asa kosa dia voalaza hoe: "Ary izany lehilahy izany nahazo saha tamin' ny tambin' ny fahotany." Ny sasany anefa mihevitra fa tokony ho nikasa hividy saha Jodasy, sady efa voafidiny izay saha hovidiny, sady efa vita koa ny adivarotra; kanjo tsy voaloa ny vola, koa tsy raikitra indray ny varotra. Na raha tahaka ny hevitry ny sasany indray kosa, fa ny saha novidin' ny mpisoronabe no ilay efa nofidin' i Jodasy rahateo, sady tao koa no namonoan' i Jodasy tena; kanefa izay marina dia tsy fantatra, ary tsy mampaninona akory izany.—H.E.C.

**JODIA.** Ny teny hoe Jodia indrindray dia nentina milaza ny tany Palestina rehetra; nefa raha ny hoe Jodia tokoa, dia milaza ny atsimo amin' ireo efa-toko ireo, dia Jodia, Samaria, Galilia, sy Peria, araka ny fizarana ny tany Palestina tamin' ny andron' i Kristy. Ny fari-taniny avaratra dia nipaka tamin' ny sisin-tanin' i Samaria; ary ny faritra tao atsimo koa dia hatramin' ny sisin' i Arabia; ny fari-taniny tao andrefana dia ny Ranomasina Mediteraneana; ary ny tao atsinanana dia ny ony Jordana.

Tamin' ny taona 6 A.D. nisy governora napetraky ny Emperora any Roma tany Jodia, hisolo an' i Arikelaosy, zanak' i Heroda Lehibe, izay nanapaka tao tamin' izany. Ary izany Jodia taoriana izany no nisy ny anjara-tany nomena ny firenen' i Benjamina sy Joda sy Dana sy Simeona tao aloha, tamin' ny nizarazaran' ny Zanak' Isiraely ny tany.

Mizara efa-toko Jodia, araka izay toetoetry ny tany: dia ny tany havoana na "tendrombohitr' i Joda," ny tany efitra, ny Sefela na tany iva, ary ny tany atsimo. Be lohasaha lalina sy hadihady ny tany havoana, ary ny sasany amin' ireo lohasaha ireo dia midina miankandrefana hatramin' ny Ranomasina Mediteraneana, ary ny sasany kosa midina miantsinanana hatramin' ny Lohasahan' i Jordana. Toa tsy tsara loatra no fijery ny tany, fa havoana boribory ny bikany sady mikitoantoana be hiany; ary amin' ny fararano dia miharatsy tokoa

ny tarehiny, satria tonga maina ny tany ary malazo ny ahitra sy ny zava-maniry. Fa amin' ny lohasaha maro kosa dia misy tanimboly sy tanimboaloboka mahafinaritra izay mahafaly ny mason' ny mijery azy. Ary amin' ny lohataona indray dia miova tarehy tokoa ny tany, fa mitrebona ny zava-maniry, ary ny ilan' ny tendrombohitra aza tonga voaravaka mahafinaritra noho ny habetsahan' ny voninkazo miseho aminy, ary tondraka ny rano amin' ny lohasaha lalina. Fa tao aloha, fony ny Zanak' Isiraely no nahery tamin' ny tany, dia betsaka ny olona nonina tany Jodia. Maro ny vavolombelona manamarina izany. Vitsy ny tampon-kavoana izay tsy misy rovan-tanàna na rovan-trano fiarovana. Ary ny farafaran-tany naniry voaloboka, izay hita manao ambaratonga saiky eo amin' ny ilan' ny havoana rehetra; ary ny famorian-drano betsaka natao teo amin' ny vatolampy no famantarana ny habetsahan' ny mponina tany tamin' ny andro lasa ela sy ny fahazotoany hiasa tany sy hamboly zavatra. Simba avokoa ireo farafaran-tany sy famorian-drano ireo ankehitriny, ary kely ny tany izay asaina sy ambolena; fa ny mponina ao sady vitsy no malaina, ary ny fitondran' ny mpanapaka azy dia ratsy loatra. Kanefa tsara sady lonaka ny tany, ary raha mba mahay sy mazoto ny olona, dia tokony hahazo vokatra fatratra izy, na voaloboka, na oliva, na aviavy, na vary maro karazana.

Tao amin' izany tany havoana izany indrindra no fonenan' ny firenen' i Joda, ary ny firenen' i Simeona sy Dana ary Benjamina no nitoetra nanodidina azy. Sarotra niakaran' ny fahavalo sy nitondrana tafika tamin' izany tany izany, ka izany no tsy nihetsiketsehan' ny firenen' i Joda loatra; nefa ny firenena namany dia nitabataba mandrakariva. Tamin' ny andron' ny Mpitsara—hatramin' i Otniela ka hatramin' i Samsona—dia nikorontana lalandava ny firenena hafa, fa Joda kosa nipetraka niadana hiany teo amin' ny tendrombohiny. Ary tato aoriana indray, ny firenena namany tao avaratra sy atsinanana dia noresen' ny mpanjakan' i Asyria sy nobaboiny matetika; ary tamin' ny nanafihan' ny Romana ny Jiosy, ny tany Jodia no faran' izay lasany. Raha tsy tamin' ny nandravana ny fanjakan' ny Jiosy mihitsy, dia tsy noroahina hiala amin' ny tany ny Joda. Ka dia tanteraka taminy ny teny faminaniana nolazain' i Jakoba razany tamin' ny tso-drano manao hoe:—

"Zana-diona Joda,
Avy niremby hianao, anaka;
Mamitsaka, mandry toy ny liona izy,
Ary toy ny liombavy, ka iza no hanaitra azy?" (Gen. xlix. 9.)

Ary ny zavatra anankiray izay nahasoa an' i Joda dia ny hatsaran' ny tany amin' ny fambolem-boaloboka. Tamin' ny namorian' i Jakoba ny zanany hilazany ny amin' izay hanjo azy, dia toy izao no filazany an' i Joda:—

"Mamatotra ny borikany tanora eo amin' ny tahom-boaloboka izy,
Ary ny zanaky ny borikivaviny eo amin' ny tahom-boaloboka tsara;
Nanasa ny fitafiany tamin'ny divay izy,
Ary ny akanjony tamin' ny ram-boaloboka."

Koa ilay lohasaha Eskola, izay nangalan' ny mpisafo tany nirahin' i Mosesy ilay sampahom-boaloboka lehibe, dia tao amin' ny zara-tanin' ny Joda hiany.

Ny tany efitra any Joda dia ao amoron' ny Ranomasina Maty, eo amin' ny ilany andrefana. Tany lava volo tokoa izy, ka be ny havoana sy ny tendrombohitra mikitoantoana sy ny hantsana ary ny hadihady falehan' ny riaka ao; ary tsy azo ambolena na itoeran' olona loatra izy. Tamin' izany tany foana izany no nandosiran' i Davida sy ny namany raha nenjehin' i Saoly izy; ary noho ny hasarotan' ny tany sy ny habetsahan' ny lava-bato ao aminy dia izany no tsy nahaizan' ny fahavalony nandroaka azy. Ny zavatra mahagaga amin' izany tany izany, na aiza na aiza, dia ny hamaroan' ny zohy, fa toa tsy misy na havoana na lohasaha izay tsy misy zohy maro. Ny sasany amin' ireo zohy ireo dia lehibe indrindra; ary ny sasany kosa dia kelikely hiany. Ary ny sasany voalazan' ny Soratra Masina, dia En-jedy sy Makpela sy Adolama, izay anarany dia hita ao amin' ny tantaran' i Abrahama sy Josa sy Davida.

Ny Sefela, na tany iva, dia ny tany lemaka ao anelanelan' ny tany havoana sy ny Ranomasina Mediteraneana; ary hatramin' ny dimy ambin' ny folo maily ka hatramin' ny roa-polo maily ny sakany, hatramin' ny amoron-dranomasina sy hatramin' ny fiantombohan' ny tany havoana ao andrefany. Lonaka dia lonaka ny tany ao aminy; ary mahagaga loatra ny fahavokaran' ny varimbazaha maro karazana maniry ao. Hoatra ny tanimbary anankiray makadiribe izany tany lemaka izany, fa toa tsy misy fefy mizarazara azy, sady saiky tsy misy hazo maniry hita eo aminy, afa-tsy izay eo amin' ny tanimboly manodidina ny vohitra sasany eo ampovoan' ny tany. Fa ny tanàna lehibe dia eo an-tsisin' ny tany lemaka sy eo amoron-dranomasina, ary misy ala kely mahafinaritra sy be hazo ampongabendanitra sy oliva sy laoranjy sy palma manodidina azy. Tao no nonenan' ny Filistina, izay fahavalon' ny Zanak' Isiraely mandrakariva (zahao FILISTINA); ary izany fahavokaran' ny tany izany no nampahatanjaka ny Filistina, ka nahazoany niady matetika tamin' ny Zanak' Isiraely; ary izany koa no namelezan' ny Zanak' Isiraely ny Filistina lalandava. Ireo tanimbary ireo no nandefasan' i Samsona ny amboadia telon-jato hamely ny fahavalony (Mpits. xv. 4).

Ny tany atsimo dia ao atsinanan' ny tany havoana, manelanelana azy sy ny efitra lehibe ao atsimo. Amin' izany tany izany dia midokadoka ny ahitra ka mahatsara ny fiompiona omby sy ondry, etc. Teo no niandrasan' ny Patriarka ny bibiny; ary teo no nisy ilay fantsakana natao hoe Bera-lahai-roy sy Beri-sheba. Ary tamin' ny fizarana ny tany tamin' ny Zanak' Isiraely, dia ny tany atsimo no nomena ny firenen' i Simeona. Ny tendrombohitra izay ambony indrindra any Jodia dia ilay atao hoe Neby Samoela na Mizpa, sy ny Tendrombohitra Oliva ao atsinanan' i Jerosalema, sy ny Tendrombohitra Franka ao atsimon' i Jerosalema. Teo an-tampon' ny Tendrombohitr' i Franka no nanaovan' i Heroda Lehibe tanàna sy trano mirova atao hoe Herodiana. Maro ny tanàna malaza any Jodia izay voalazan' ny Soratra Masina matetika, fa tsy ampy ny hilazana azy etoana; zahao **JEROSALEMA**, **HEBRONA**, sy **BETLEHEMA**.—T.L.

**JOELA, sy Ny BOKIN' I JOELA.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Ny hevitry ny anaran' i Joela dia '*Jehova no Andriamanitra,*' ary izy dia anankiray tamin' ny mpaminany izay nitondra ny tenin' i Jehova tamin' ny Jiosy; ary ny boky faminaniana nosoratany dia ny boky fahasivy amby roa-polo amin' ny Test. Tal. Ny anaran-drainy dia Petoela (na Betioela); ary araka ny lovan-tsofin' nilazan' ny Jiosy azy fahizay, dia avy tamin' ny firenen' i Robena izy; ary tany Betahorona, tao avaratra-andrefana kely an' i Jerosalema, no nahaterahany sy nilevenany, Tsy misy fantatsika akory ny amin' izany lehilahin' Andriamanitra izany, afa-tsy izay azontsika vinanina aminy, avy amin' ny teny voasoratra amin' ny boky fohifohy nataony. Azontsika heverina amin' izany anefa, fa tany Jodia sy Jerosalema no nonenany tamin' ny andro nanaovany ny rahabaraha nomen' Andriamanitra azy hatao, fa ny olona tany Ziona sy Joda no nolazainy sy nitenenany (ii. 1, 15, 23, 32; iii. 1, 6, 8, 16-21). Ny anaran' ny Isiraely dia intelo hiany no voalazany eo amin' ny bokiny (ii. 27; iii. 2, 16), ary hita marimarina fa tsy dia ny fanjakana avaratra no nantsoin' i Joela eo tsy akory.

2.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Ny amin' ny taona nisehoan' i Joela dia hitantsika fa ny Tempolin' i Solomona mbola tao hiany, ary ny fanompoana an' i Jehova tao amin' izany dia mbola velona tsara tamin' ny androny. Niantso andro fifadiana lehibe izy mba hitarainan' ny vahoaka rehetra amin' i Jehova, ka dia tsy mba indray nihira tamin' ny mpanjakan' ny Joda ratsy fanahy niompy sampy taoriandriana izy. Raha nanonona ny anaran' ny firenena manodidina izay fahavalon' ny Joda izy (iii. 4-19), dia tsy mba voalazany akory Asyria sy Babylonia; ka dia tokony ho tsy mbola natahoran' ny Jiosy ireto fanjakana ireto tamin' izany. Ny teny faramparany anankiray nataon' i Joela (iii. 16) dia miseho indray ho voalohan-teny ao amin' ny Bokin' i Amosa, izay fantatra ho efa nosoratana tamin' ny andro nanjakan' i Ozia tany Joda, B.C. 810—785. Ary noho izany rehetra izany, dia ataon' ny sasany ankehitriny fa izy no voalohany indrindra tamin' ny mpaminany nanoratra tany Jodia, dia tahaka an' i Jona, izay mpaminany voalohany nanoratra tao amin' ny fanjakan' ny Isiraely; ary azontsika inoana fa tamin' ny voalohandohan' ny nanjakan' i Ozia (B.C. 810—800) no nisehoan' i Joela.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana azy, sy ny Fizarana ny boky.* Tsinjon' i Joela toy izay zavatra lavitra sady maizimaizina ny zavatra lehibe rehetra nambaran' ny mpaminany manarakaraka azy, hatramin' i Jaona Apostoly sy ny Bokin' ny Apokalypsa aza. Tsy dia ny zavatra iray loha tao akaiky azy no hitany sy nambaran' i Joela, fa niseho teo imasony hoatra ny tampon-tendrombohitra erỳ lavitra erỳ ny zavatra lehibe indrindra ao anatin' ny andron' i Jehova hatramin' ny fahataperan' izao tontolo izao. Ny fahoriana hahatratra ny Jiosy; ny fanomezana ny Fanahy Masina amin' ilay Pentekosta voalohany (Asa ii. 16-21) sy ny Pentekosta mbola ho avy; ny hamonjena ny Isiraely; ny handringanana ny fahavalo rehetra; ary ny voninahitry ny Fiangonan' i Kristy amin' ny andro farany,—dia samy hitan' i Joela sy nambarany avokoa. Nohajain' ny Jiosy dia nohajainy indrindra izy teo aloha, ary ny teniny sasany dia nalain' i Petera sy Paoly koa (Asa ii. 16-21; Rom. x. 13). Telo monja hiany ny toko amin' ny bokiny, ary azontsika zaraina toy izao izy:—

(1) Fananarana ho amin' ny mpisorona sy ny vahoaka rehetra hibebaka noho ny fahatezeran' Andriamanitra izay nanjo ny tany tamin' izay: i. 1-20.

(2) Fanambarana ny loza mavesatra lavitra mbola ho avy, raha tsy hiova izy, dia fanoharana nalaina tamin' ny loza nanjo ny tany noho ny nisehoan' ny valala betsaka: ii. 1-11.

(3) Fiantsoana azy hanao andro fifadiana sy fanetren-tena lehibe; ii. 12-17.

(4) Filazana famonjena ho azy raha mibebaka: ii. 18-26, sy ny amin' ny Fanahy Masina Izay halatsaka eo aminy: ii. 27-32.

(5) Faminaniana ny amin' ny hiverenan' ny Jiosy ho amin' i Jehova, mbamin' ny fandravana ny fahavalony, ary ny voninahitry ny Fanjakan' i Kristy izay hiseho atỳ an-tany; iii.—W.M.

**JOHANA**: vadin' i Koza, mpitandrina ny fananan' i Heroda mpanjaka, izy (Lio. viii. 3), ary isan' ny vehivavy tsara fanahy izay nanompo an' i Jesosy Tompo tamin' ny fananany. Izy koa dia isan' ny vehivavy izay tonga tao amin' ny fasana maraina

koa mba hanosotra ny fatiny; kanjo hitany fa efa nitsangana tamin' ny maty ny Tompo (xxiv. 10).—J.S.

**JOHANANA**: (*Fahasoavan' i Jehova*): dia anaran' ny olona maro voalazan' ny Test. Tal. (1) Levita avy tamin' ny fianakavian' i Kora; zanak' i Selemia izy sady mpiandry varavarana (1 Tan. xxvi. 3). (2) Mpifehy miaramila tamin' ny nanjakan' i Josafata (2 Tan. xvii. 15; xxiii. 1). (3) Rain' i Azaria, izay isan' ny loholon' i Efraima, ary nanome hevitra ny mpanjakan' ny Isiraely mba tsy hihazona ny olona maro tamin' ny Joda izay efa nalaina ho babo (2 Tan. xxviii. 6-15). (4) Rain' Isimaela, izay isan' ny kapiteny tamin' ny andron' i Joiada mpisoronabe (2 Tan. xxiii. 1). (5) Zanak' i Amaria, mpisorona tamin' ny andron' i Joiakima mpisoronabe (Neh. xii. 13) Misy Johanana hafa koa voalazan' ny bokin' ny Nehemia sy Ezra (zahao vi. 18; xii. 22, 42; Ezr. x. 6, 28). Ao amin' ny Test. Vao. Johanana dia novana ho Ioannes=Jaona.—J.S.

**JOHANANA** (*Fanomezan' i Jehova*): anankiray tamin' ny manamboninahitra tamin' ny miaramilan' ny fanjakan' ny Joda izy io, izay nandositra ka namonjy ny ainy rehefa lasan' ny Kaldeana Jerosalema. Nanaiky tsara an' i Gedalia, ilay governora napetraky ny Kaldeana hanapaka ny tany izy, ary nananatra azy mba hiaro tena nony niray tetika hamono azy Isimaela. Ary nony matin' Isimaela hiany Gedalia, dia nanenjika an' Isimaela sy ny namany Johanana, ary namonjy ny olona nentiny avy tany Mizpa. Fa tao aoriana kosa, dia natahotra izay hataon' ny Kaldeana Johanana, ka dia nihevitra hankany Egypta izy sy ny namany. Noraran' i Jeremia mpaminany tsy hankany izy; nefa tsy nanaiky ny anatra nomena azy avy tamin' i Jeremia izy, fa lasa nitondra an' i Jeremia kosa niaraka taminy, ka tonga tany Egypta izy (Jer. xl. 7—xliii. 7).

**JOIADA** (*Fantatr' i Jehova*): (1) Rain' ilay Benaia, izay mpiady malaza tamin' ny andron' i Davida (2 Sam. viii. 18; 1 Tan. xviii. 17).

(2) **Joiada.** Mpisoronabe izy tamin' ny andro nangalan' i Atalia an-kery ny fanjakan' ny Joda (884-878 B.C.), ary tamin' ny andro nanjakan' i Joasy efa-polo taona latsaka kely. Ny vadiny dia Joseba, zanakavavin' i Jehorama mpanjaka, sy anabavin' i Ahazia mpanjaka (2 Tan. xxii. 11). Izy nivady no namonjy an' i Joasy, zanak' i Ahazia, raha nitady hamono azy Atalia, ary dia nanafina azy fito taona. Ary rehefa afaka izany, Joiada dia nitaona ny vahoaka hanaiky an' i Joasy ho mpanjakany sy hikomy amin' i Atalia; ka dia tanteraka ny heviny, fa Atalia novonoiny, ary Joasy no nasandratra ho mpanjaka. Manaraka izany indray, Bala sampy noravany, ary namboarin' i Joiada ny tranon' Andriamanitra (2 Tan. xxii. 11—xxiii. 1-21; 2 Mpan. xi.). Fony mbola velona hiany Joiada, Joasy mpanjaka no nentiny hanompo an' i Jehova, ka dia nanao izay marina tamin' ny andron' i Joiada rehetra izy. Ary "tratra antitra sy ela niainana Joiada vao maty;" fa 130 taona izy vao maty. Ary noho ny soa nataony dia nalevina tamin' ny fanajana lehibe izy, dia tao am-pasan' ny mpanjaka (2 Tan. xxiv. 2, 15. 16).—J.W.

**JOIAKIMA** (*Nampitoerin' i Jehova*): mpanjakan' ny Joda sy zanak' i Josia sy Zeboda izy. Raha nanongana an' i Joahaza Farao-neko, mpanjakan' i Egypta, dia nampanjaka an' Eliakima zokiny izy, ary nanova ny anarany ho Joiakima. Nanjaka iraika ambin' ny folo taona izy, nefa ratsy toetra hiany (2 Mpan. xxiii. 34 - 37; 2 Tan. xxxvi. 4, 5). Ilay Farao-neko, izay nampanjaka an' i Joiakima, dia resin' i Nebokadnezara tao Karkemisy (Jer. xlvi. 2), ary lasan' i Nebokadnezara koa Palestina; ary Joiakima dia nafatony ka nokasainy ho entina any Babylona (2 Tan. xxxvi. 6, 7). Kanefa namela azy hiany Nebokadnezara, ary mbola nampanjaka azy tao Jerosalema; fa niodina indray Joiakima rehefa afaka telo taona, ka dia nasian' ny Kaldeana sy ny Syriana ary ny Moaba, izay mpanompon' i Nebokadnezara, izy, ary Egypta tsy nanampy azy intsony (2 Mpan. xxiv. 1-7). Jeremia mpaminany nitoetra tao Jerosalema tamin' ny nanjakan' i Joiakima, ary ao amin' ny boky nosoratany dia hitantsika ny toetran' io mpanjaka ratsy fanahy io fa izy no ilay nandoro ny horonan-taratasy nosoratan' i Jeremia, ka dia nozonin' Andriamanitra noho izany (Jer. xxxvi.). Ny niambohoan' i Joiakima sy ny nanafenana azy dia tamin' ny fahafaham-baraka indrindra; fa hoy Jehova milaza azy hoe:—

"Ny olona tsy hitomany azy hoe:
Indrisy, tompoko! na: Indrisy ny voninahiny!
Halevina toy ny fandevina boriky izy,
Ka hotaritarihina sy hariana any ivelan' ny vavahadin' i Jerosalema" (Jer. xxii. 18, 19).—J.W.

**JOIAKINA** (*Voatendrin' i Jehova*): mpanjakan' ny Joda izy, ary zanak' i Joiakima sy Nehosita ka nandimby an-drainy. Nanjaka telo volana sy hafoloan' andro hiany tao Jerosalema izy, dia tonga ny mpanjakan' i Babylona ka nanafika an' i Jerosalema, ary nitondra an' i Joiakima sy ny reniny sy ny andriandahiny ary ny vahoaka betsaka ho any Babylona (2 Mpan. xxiv. 10, 11; Jer. xxix. 2; Eze. xvii. 12; xix. 9). Nonina tao Babylona ka babo enina amby telo-polo taona tao izy, mandra-pahafatin' i Nebokadnezara; nefa tamin' izany dia niantra azy Evila-merodaka mpanjaka ka namoaka azy tamin' ny trano-maizina, ary nanandratra azy ho voalohany amin' ireo mpanjaka hafa izay efa nafatotra tao (Jer. lii. 31-34). Atao

hoe Jekonia izy ao amin' ny Jer. xxii. 24; xxviii. 4 sy xxix. 2.—J.W.

**JOKEBEDA** (*Voninahitr' i Jehova*): dia renin' i Mosesy sy Arona ary Miriama, sady zanakavavin' i Levy, ka teraka tany Egypta; ary nanambady an' i Amrama, izay zanakalahin' i Kohata anadahiny, izy (Eks. ii. 1; vi. 20; Nom. xxvi. 59). Ny fanambadiana hafahafa tahaka izany dia noraran' Andriamanitra tamin' ny Lalàn' i Mosesy tato aoriandriana (Lev. xviii. 12, 13). Koanefa tsy tian' i Mosesy hafenina ny fanambadiana tsy mety, na dia izay nataon' ny ray aman-dreniny aza.—W.M.

**JOKMEAMA** (*Nangonin' ny vahoaka*); dia tanàna anankiray tao amin' ny anjara-tanin' ny Efraima, izay nomena ny Levita, taranak' i Kohata, ho fonenany (1 Tan. vi. 68). Voalaza ao amin' ny 1 Mpan. iv. 12 ho teo amin' ny sisin-tanin' ny Efraima atsinanana, tao amin' ny lohasahan' i Jordana, izy.—J.S.

**JOKNEAMA** (*Ananan' ny vahoaka*): tanànan' ny Kananita sady fonena-mpanjaka, teo am-bodin' ny Tendrombohitra Karmela. Nomena ny Levita, taranak' i Merary, izany ho fonenany avy tamin' ny tanànan' ny Zebolona (Jos. xxi. 34; 1 Mpan. iv. 12). Ny anarany ankehitriny dia *Tell Kaimon*, havoana kely izay misy trano rava betsaka, fa tsy mba fonenan' olona intsony izy.—J.S.

**JOKSANA** (*Mpihaza vorona*): zanakalahin' i Abrahama sy Ketora izy, ary rain' i Sheba sy Dedana, izay razamben' ny Sabeana sy ny Dedanita (Gen. xxv. 2, 3; 1 Tan. i. 32). Ireo dia isan' ny firenena izay nonina tao Arabia Feliksa fahiny.—J.S.

**JOKTANA** (*Kely*): isan' ny zanakalahin' i Ebera izy, sady taranak' i Sema ary razamben' ny firenena Arabo maro izay monina any Arabia Atsimo (Gen. x. 25, 26). *Kahtan* no anarana ahafantaran' ny Arabo azy, ary mbola manaja azy ho isan' ny razany malaza indrindra izy.—J.S.

**JOKTELA** (*Resin' Andriamanitra*): (1) tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Joda, tao amin' ny tany lemaka fonenan' ny Filistina, ary toa tsy lavitra loatra an' i Lakisy izy (Jos. xv. 38). (2) Izany koa no anarana nomen' i Amazia, mpanjakan' ny Joda, ny tanàna mafy tany Edoma, dia Sela na Petra, rehefa afany, ho fahatsiarovana ny nahazoany azy sy fanomezam-boninahitra an' Andriamanitra (2 Mpan. xiv. 7).—J.S.

**JOLIA**: vehivavy Kristiana tany Roma, izay nanaovan' i Paoly veloma ao amin' ny Epistiliny (Rom. xvi. 15). Ataon' i Paoly indray manonona amin' ny anaran' i Filologo ny azy; koa amin' izany, tokony ho vadiny io, na anadahiny angamba.—W.M.

**JOLIO**: kapiteny Romana izy sady mpifehy miaramila zato avy tamin' ny antokon' i Aogosto, izay nitondra an' i Paoly Apostoly nafatotra tany Roma, ary nanao soa tokoa taminy tany an-dalana (Asa xxvii. 1, 3, 43).—J.S.

**JONA** (*Voromailala*), dia anankiray tamin' ny mpaminany tamin' ny Isiraely. Tokony ho izy no ntaolohahy indrindra tamin' ny mpaminany rehetra amin' izay mbola misy eto amintsika ankehitriny ny bokiny, satria nataon' ny Jiosy fahizay fa izy no ilay zazalahy, zanak' ilay vehivavy mpitondratena tany Sarepta, izay novelomin' i Elisa indray rehefa maty (2 Mpan. iv.). Tokony ho teraka tamin' ny niandohan' ny sentory xi. talohan' ny andron' i Kristy izy. Amitahy (*Marina*) no anaran' ny rain' i Jona; ary Gatahefera, tanàna kely tao amin' ny zara-tanin' ny Zebolona, sahabo ho telo maily tao andrefan' i Nazareta, no tanàna nahaterahan' i Jona. Dia tsy marina ilay teny voalazan' ny Fariseo hoe: "Tsy mba misy mpaminany avy any Galilia" (Jao. vii. 52). Ny filazana azy voalohany ao amin' ny Soratra Masina dia ao amin' ny 2 Mpan. xiv. 25. Efa nangidy ny fahorian' ny fanjakan' ny Isiraely tamin' izay, dia nisy tenin' i Jehova izay "nampilazainy an' i Jona mpanompony, zanak' i Amitahy," nanambarany ny hampodiany ny voninahitry ny Isiraely ho tahaka ny teo aloha indray. Koa dia tanteraka izany tamin' ny andron' i Jeroboama, mpanjakan' ny Isiraely, tokony ho tamin' ny taona B.C. 825.

Tokony ho efa lehilahy antitrantitra hiany Jona tamin' izay andro nanirahan' Andriamanitra azy hankany Ninive, izay renivohitry ny fanjakan' i Asyria, sahabo ho 550 maily any avaratra-atsinanana amin' izay nonenan' i Jona. Koanefa nangidy loatra tamin' i Jona ny raharaha nomena azy, ka lasa nandositra niankandrefana izy, dia nidina tany Jopa mba handeha lavitra ho any Tarsisy, hiala eo anatrehan' i Jehova izy. Tokony ho very saina izy tamin' izay, fa tsy maintsy ho efa fantany fa manenika ny tany rehetra Jehova, fa ny Jiosy rehetra nahalala izany. Tratry ny fahatezeran' i Jehova teny ambonin' ny ranomasina izy, fa nasian' i Jehova rivotra mahery mampanonja mafy ny rano; ka dia toy ny efa hilentika ny sambo, raha mbola nandry tao anaty sambo Jona, ka renoky ny torimaso noho ny alahelony aman-tahony. Nataon' ny matilo tao an-tsambo fa tsy maintsy misy olon-dratsy ao aminy no dia tradoza mafy toy izany izy, ka dia nanao filokana izy hahafantarany azy; ary Jona no azon' ny loka. Dia nitsotra Jona ka nilaza ny fahadisoana nataony, sady nangataka mba hazerany ao anatin' ny ranomasina; nefa natahotra hanao izany izy ireo, na dia mpanompo sampy aza. Koanefa rehefa hitany fa tsy hisy hamonjena azy afa-tsy izany, dia nanaiky tsy sazoka izy ka nanjera azy tao anatin' ny rano, ary dia nitsahatra ny fisamboaravoaran' ny rano. "Ary Jehova nanomana hazandrano lehibe hitelina an' i Jona," ka nitoetra tao an-kibon' ny hazandrano hateloan' andro sy hateloan'

**alina izy.** Ao amin' io Ranomasina Mediteraneana io dia be ny antsantsa makadiry ambaraka ankehitriny izay mahatelina olona, ary ny trozona koa dia indraindray miseho hiany. Koanefa izay nahavelona an' i Jona tamin' ireo andro telo ireo dia maizina amin' ny sain' ny olona, "fa moa misy zavatra mahagaga izay tsy hain' i Jehova va?" Ary nony reraka ny fanahiny, dia nahatsiaro an' i Jehova izy, sady nahazo fanantenana kely nony hitany fa tsy mba maty ny ainy tao, fa toa mbola nokasain' i Jehova hovelomina hiany izy. Ka dia tao amin' ilay fasana velona izy no nitaraina tamin' i Jehova; "ary Jehova nandidy ilay hazandrano, ka dia naloany ho eny amin' ny tany maina Jona." Efa fay hiany Jona tamin' izay, koa rehefa tonga indray ny tenin' Andriamanitra nampiainga azy ho any Ninive, dia nandeha izy.

Tanàna lehibe indrindra Ninive, ka lalana hateloana no mahodidina azy,—dia sahabo ho 60 maily angamba izany; ary ny mponina dia tokony ho sahabo ho enina hetsy hiany (Jona iv. 11). Kanefa ny nahalehibe io tanàna io dia nisy tanimboly sy tanimbary tao anatiny mba hahazoan' ny olona haninkohanina, raha nisy fahavalo nanao fahirano azy. Dia niditra tao an-tanàna lalana indray andro Jona, izany hoe, namaky azy hatrany andrefana ka hatrany atsinanana, koa nitaraina hatrany hatrany izy hoe: "Rehefa afaka efa-polo andro, dia horavana Ninive." Nanompo sampy hiany ny olona tao, kanefa tokony ho efa nahare ny lazan' i Jehova izy; ary angamba efa reny tamin' i Jona koa ny amin' izay nitondran' Andriamanitra azy tamin' ilay nandosirany teo; koa hatramin' ny mpanjaka ka hatramin' ny faraidina dia samy nahatsiaro ny helony; koa nifady hanina sy nanao lamba fisaonana, sady nifona mafy tamin' Andriamanitra ary "samy nahafoy ny lalany ratsy sy ny fandozana teny an-tanany avy izy rehetra." Dia hitan' Andriamanitra ny nataony, ka dia tsy navelany ho tanteraka tamin' izay izay efa nampilazainy an' i Jona.

Rehefa vita ny tori-tenin' i Jona, dia nivoaka tao an-tsisin' ny tanàna atsinanana izy, ary nanao trano rantsan-kazo ho azy tao ambara-pahitany izay hiafaran' ny tanàna. Ary rehefa hitany fa nibebaka tokoa ny olona, ka tsy ho tanteraka ny loza voalazany, sady toa nilazan' Andriamanitra izy fa tsy hatao izany, dia nangataka mba hesorin' Andriamanitra ny ainy. "Tsy izao hiany va no efa nolazaiko fony aho mbola tany amin' ny taniko," hoy izy, koa izany "no nandosirako ho any Tarsisy, satria fantatro fa Hianao dia Andriamanitra mamindra fo sy miantra." Dia hoy Jehova: "Moa mety va izao firehitry ny fahatezeranao izao?" Ny fototr' io fahatezeran' i Jona io dia izao:—(1) Ny fankahalan' i Jona ireo Ninivita ireo noho ny loza izay efa nataony tamin' ny Isiraely rahateo sy ny loza izay hitan' izy mpaminany fa mbola hataony ato aoriana (Hos. ix. 3; xi. 5). Ary (2) ny fahatahorany andrao ho afabaraka amin' ny vahoaka, ary ny hanaovany azy ho mpaminany mandainga. Dia namboatra tanantanamanga Jehova, ka nampaniriny haingana hanalokaloka an' i Jona amin' ny hainandro mahery; ary nony ampitso dia novonoiny indray izany. Dia ana Jona nony azon' ny rivotra mafana mahareraka, ka naniry te-ho faty indray. Dia hoy Jehova: "Hianao malahelo ny tanantanamanga, izay tsy nisasaranao na nampanirinao, dia ilay naniry indray alina monja ary maty indray alina koa; ka moa Izaho tsy mba halahelo an' i Ninive, ilay tanàna lehibe va, izay misy olona tsy omby roa alina sy iray hetsy, izay tsy mahafantatra ny havanany sy ny haviany, sady be biby fiompy koa?" Hay! ny omby koa va no tandreman' Andriamanitra? Eny, ny fiantrany dia ao amin' ny asany rehetra; koa aleoko ho azon' ny tanan' i Jehova, toy izay ho azon' izay tanan' olona.

Dia niala Jona ka tsy mba hitantsika intsony eo amin' ny Soratra Masina afa-tsy amin' izay teny ahatsiarovan' i Jesosy azy eo amin' ny Mat. xii. 39-41 sy Lio. xi. 29, 30. Ao amin' ilay tanàna Gata-hefera izay nahaterahany, dia misy fasana iray izay efa nataon' ny tompon-tany hatrizay ela be izay ho fasana nilevenan' i Jona.—W.M.

**JONA, Ny Bokiny.** Efa saiky voalaza teo ambony ny zava-dehibe rehetra eo anatin' ny Bokin' i Jona. Tokony ho izy hiany no nanoratra azy, ary ity analysisa ity hanampy antsika hahatadidy izay nosoratany.

1.—Ny nandosiran' i Jona sy ny nahatratraran' Andriamanitra azy: i.

2.—Ny fivavak' i Jona sy ny famonjena azony tamin' izany: ii.

3.—Ny tori-teny nataony tany Ninive mbamin' ny nanamarinan' Andriamanitra izany tao: iii.

4.—Ny fahasosoran' i Jona sy ny nataon' Andriamanitra hampahahendry azy: iv.

Koanefa, afa-tsy ireo zavatra tantarainy mazava tsara ao anatin' ny boky ireo, dia misy fianarana tsara koa ho hitan' izay rehetra mandinika azy; dia izao:—

(1) Ny amin' ny herin' Andriamanitra: dia hitantsika eto fa ny rivotra mandoza, ny ranomasina misamboaravoara, ny zavamanana aina lehibe izay mandeha eo amin' ny halalinany, ny zavatra maniry eo amin' ny tany, ny masoandro mahamay eo amin' ny lanitra, mbamin' ny fon' ny olombelona rehetra, na mpanapaka na vahoaka, na firenena iza na firenena iza, dia samy eo am-pelatanan' Andriamanitra izy rehetra ka entiny araka izay tiany itondrana azy.

(2) Manao ahoana ny fahadalan' ny olona izay manao azy ho mpanompon' Andriamanitra, nefa tsy mahalala ny aton' ny ifidianan' ny Tompony azy? izay tsy mety mi-

**tondra ny teny** nomeny **azy**, sady te-hisakana ny famindrampony tsy ho tonga amin' ny olon-tsy tiany?

(3) Ny hamalian' Andriamanitra faingana izay fibebahana sy fitarainana marina rehetra ataon' ny olona manatona Azy dia mise ho mazava tsara amin' izay voalaza eto, dia

(*a*) Ny amin' ny matilo: i. 14, 15.
(*b*) Ny amin' i Jona: ii. 1-10.
(*d*) Ny amin' ny Ninivita: iii. 5-10.

Farany. Misy Anankiray lehibe lavitra noho Jona no hita eto. Izay tantaraina eto ny amin' i Jona tao an-kibon' ny hazandrano sy ny nanafahan' Andriamanitra azy tao dia tandindona nialoha an' i Kristy, raha mbola tsy tonga Izy. Kristy no ambaran' ny mpaminany rehetra; ary ny nanjo an' i Jona sy ny nataony tany Ninive taorian' izany dia alain' i Kristy ho fanoharana ny amin' ny tenany (Mat. xii. 40), Izay tsy maintsy handry ao amin' ny kibon' ny tany ka hatsangana amin' ny hateloan' andro hitory fahazavana amin' ny olon' Isiraely sy amin' ny Jentilisa (Asa xxvi. 23). Ny teny eto sy ilay ao amin' ny Hos. vi. 2 no teny tokana ao amin' ny Testamenta Taloha manandindona maizimaizina ny andro telo hitoeran' i Kristy any am-pasana.—W.M.

**JONA na JAONA**: rain' i Petera Apostoly, izay nahazoan' i Petera ilay anarana hoe "Simona Bar-Jona" (Mat. xvi. 17), na "Simona, zanak' i Jaona (Jao. i. 42; xxi. 15-17).—J.S.

**JONADABA**: (1) dia zanakalahin' i Simea, rahalahin' i Davida mpanjaka. Lazaina fa "lehilahy fetsy loatra" izy, ary izy no nanome saina an' i Amnona rahalahiny ny amin' izay hahatanterahany ilay zavatra fady sady ratsy indrindra nokasain' i Amnona hatao amin' i Tamara anabaviny (2 Sam. xiii. 2-6, 32, 33).—J.S.

(2) **Jonadaba, dia zanak' i Rekaba ary razamben' ny Rekabita.** Raha dinihina ny teny ao amin' ny 1 Tan. ii. 55, dia hitantsika fa izany Rekaba izany toa isan' ny Kenita; ary ny Kenita kosa dia firenena Arabo izay niaraka niditra tamin' ny Isiraely ho any Palestina. Ny sasany taminy nonina tao akaikin' ny tanàna natao hoe Jabeza tany Joda (1Tan. ii. 55). Ary ity Rekaba sy Jonadaba zanany ity dia isan' ireny. Ary satria ny Arabo efa zatra ny mandehandeha any an-efitra hatramin' ny andro ela dia ela, dia samy hafa be hiany ny fombany sy ny fomban' ny olona izay zatra ny tanàna sy ny fiaraha-monina amin' ny betsaka. Ny Kanita rehetra mba nitandrina ny fombandrazany tsara hiany, fa ity Jonadaba ity nanafatra mafy ny zanany mba tsy hivily amin' izany akory (Jer. xxxv. 6). Raha tadidy tsara izany fomban-tsain' i Jonadaba izany sy ny fiheveran' ny zanany ny hafatra nataony ho naman' ny fivavahana, dia moramora kokoa ny ahazoantsika izay hevitry ny filazana azy ao amin' ny Soratra Masina. Indray mandeha hiany no nisehoan' i Jeho tamin' izy efa namono ny taranak' i Jezebela ary nandroso ho any Samaria notsenain' i Jonadaba tao an-dalambe (2 Mpan. x. 15). Tao anaty kalesy ny mpanjaka, fa nandeha tongotra kosa ilay Arabo; ary tamin' ny raharaha rehetra nataon' i Jeho tao Samaria, toa Jonadaba no isan' ny niaraka nanao taminy. Raha ny voalaza, dia niaraka izy roa lahy tamin' ny nidirany tao amin' ny tempolin' i Bala mba hamoaka izay mpivavaka amin' i Jehova sendra tafaharo amin' ny mpivavaka amin' i Bala vory tao (2 Mpan. x. 23).—S.C.

**JONATA-ELEM-REHOKIMA**: zahao SALAMO.

**JONATANA** (*Fanomezan' i Jehova*): dia zanakalahi-matoan' i Saoly mpanjaka, ary nataon' ny rainy fa izy no tokony handimby azy amin' ny fanjakana. Nisy tahaka ny rainy ny toetrany, satria lehilahy mahery sady marisika izy (2 Sam. i. 23). Malaza izy noho ny fahaizany amin' ny tsipíka sy ny antsamotady, fa ny tsipíkan' i Jonatana dia nahafaty hoatra ny sabatra teny antanan' i Saoly. "Ny tsipíkan' i Jonatana tsy nihemotra .....ary ny sabatr' i Saoly tsy mba niverina foana" (2 Sam. i. 22); ary toa nitondra ny tsipíkany mandrakariva hoatra ny fitafiany izy (1 Sam. xviii. 4; xx. 36). Misy zavatra roa izay lazain' ny Soratra Masina indrindra ny amin' i Jonatana ka mahalaza azy:—

(1) Ny nataony tamin' ny Filistina nony nanaitra sy nandresy azy tao Mikmasy, kanefa tsy nisy olona niaraka taminy, afa-tsy ny zatovolahy mpitondra ny fiadiany hiany. Izany dia voalaza tsara amin' ny 1 Sam. xiv. 1-14. Rehefa notampohin' i Jonatana ny Filistina, ka ny sasany novonoiny ary ny sisa lasa nandositra, dia nanenjika azy Saoly sy ny miaramilany. Ary Saoly nampianiana ny olona hoe: "Ho voaozona anie izay olona homan-kanina anio tontolo andro mandrapamaliko ny fahavaloko" (1 Sam. xiv. 24). Fa Jonatana tsy nandre izany fampianianana izany, ary tsy nisy nilaza taminy. Koa rehefa reraka izy ka tonga tao amin' ny fitoerana nisy tantely, dia nihinana hiany. Nony nahalala izany Saoly dia nikasa hamono an' i Jonatana izy, araka ny teny nataony tamin' ny olona tamin' ny maraina. Fa ny olona rehetra dia nitaraina ary tsy navelany hovonoina Jonatana, fa tia azy izy noho ny soa nataony. Dia voavonjy izy tamin' izany.

(2) Ny zavatra faharoa izay voalaza indrindra ny amin' i Jonatana dia ny fisakaizany amin' i Davida. Ny niandohan' ny fisakaizan' izy roa lahy dia fony nandresen' i Davida an' i Goliata ka naharitra hatramin' ny nahafatesan' i Jonatana. Ary ny halehiben' ny fifankatiavan' izy roa lahy dia voalazan' i Davida tamin' ny tonon-kira

nataony nony reny ny nahafatesan' ny zakaizany, fa hoy izy:

"Ory noho ny aminao aho, ry Jonatana rahalahiko;
Nahafinaritra ahy indrindra hianao;
Nahagaga ny fitiavanao ahy mihoatra noho ny fitiavan' ny vehivavy" (2 Sam. i. 26).

Ny nihaonan' izy roa lahy farany indrindra dia tany an-efitra Zifa tany anaty ala (1 Sam. xxiii. 16-18). Rehefa afaka izany, dia tsy misy voalaza intsony ny amin' i Jonatana afa-tsy ny nahafatesany tany an-tafika tao Gilboa. Novonoin' ny Filistina izy sy ny rahalahiny roa ary ny rainy koa, ary ny fatin' izy efa-mianaka dia nohomboany teo amin' ny mandan' i Beti-sana (1 Sam. xxxi. 2). Kanefa nony ren' ny mponina tany Jabesi-gileada izany, dia nandeha alina izy ary naka ny faty dia nodoroany, ary ny taolany nalevina tao Jabesi-gileada (1 Sam. xxxi. 11-13). Fa tato aoriana dia nafindran' i Davida izany ka naleviny tao Zela tao amin' ny tanin' i Benjamina (2 Sam. xxi. 14).

2.—**Jonatana**, rahalahin' i Jonadaba ary zana-drahalahin' i Davida (2 Sam. xxi. 21; 1 Tan. xx. 7). Nisy tahaka an' i Davida izy, satria izy koa dia niady irery tamin' ny lehilahy vaventy ary namono azy tao Gata (2 Sam. xxi. 20, 21).

3.—**Jonatana**, zanak' i Abiatara mpisoronabe tamin' ny taranak' i Ely. Nisého izy tamin' ny andro nandosiran' i Davida niala tamin' i Absaloma (2 Sam xv. 36; xvii. 17-21), ary tao amin' ny nisehoan' i Solomona izy (1 Mpan. i. 42, 43).

4.—**Jonatana**, zanak' i Gersoma izay zanak' i Mosesy (Mpits. xviii. 30).

5.—**Jonatana**, zanak' i Joiada, ary izy no nandimby ny rainy tamin' ny fisoronana (Neh. xii. 11, 22, 23).—B.B.

**JONIA**: vehivavy Kristiana tany Roma izy, dia tsaroan' i Paoly ao amin' ny Epistiliny sady nataony veloma miaraka amin' i Androniko vadiny (Rom. xvi. 7). Tokony ho havan-tetezana tamin' i Paoly izy mivady, sady Kristiana maintimolaly ka nanan-daza teo amin' ny Apostoly sasany; sady efa niaraniaritra fanenjehana tamin' i Paoly izy mivady fony tsy mbola tonga tany Roma.—W.M.

**JONIPERA**: izahao KETEM.

**JOPA**: tanàna nataon' ny ntaolo hoe *Japho* tamin' ny voalohany, nefa *Jaffa* no anarany ankehitriny. Tanàna fitodian-tsambo any andrefan' i Palestina izy, sady amoron' ny Ranomasina Mediteraneana atsinanana indrindra. Tokony ho isan' ny tanàna ela indrindra amin' izao tontolo izao izy, ary hitantsika fa tanàna nonenan' ny Filistina izy talohan' ny andron' i Josoa (Jos. xix. 46). Ataon' ny tompon-tany fa Jafeta, zanakalahin' i Noa, no nanorina azy; sady misy lovan-tsofina koa avy aminy milaza fa tao hiany no nanaovan' i Noa ny sambo-fiara. Sahabo ho 35 maily any avaratra-andrefan' i Jerosalema izy; ary lasan' ny firenen' i Dana, rehefa tonga tany Kanana ny Zanak' Isiraely. Tanàna malaza hiany ity tamin' ny andron' ny voninahitr' ny Isiraely, fa izy hiany no fitodian-tsambo izay nananan' ny Jiosy mandra-pahavitan' i Heroda mpanjaka ny fitodian-tsambo tany Kaisaria koa.

Ny hazo nanaovana ny Tempoly roa tany Jerosalema, na ilay nataon' i Solomona, na ilay faharoa, rehefa nokapaina tany Libanona sy navarina tamin' ny ranomasina, dia nentin-tsambo ka nakarina tany Jopa vao nentin' ny olona niakatra tany bankany Jerosalema (2 Tan. ii. 16; Ezr. iii. 7). Tany Jopa koa no nalehan' i Jona, tamin' izay nandosirany ho any Tarisisy hiala eo anatrehan' i Jehova (Jon. i. 3). Ary Jopa indray no nonenan' ilay vehivavy natao hoe Tabita, na Dorkasy, izay novelomin' i Petera rehefa maty (Asa ix. 36). Ary tany Jopa no nahitan' i Petera ilay fahitana nampahafantatra azy fa homen' Andriamanitra ny Jentilisa koa ny fibebahana hahazoany fiainana amin' ny alalan' i Kristy (Asa x. 5). Tamin' izay niadian' ny Jiosy lalandava tamin' ny Romana, dia matetika no nanaovany fahirano an' i Jopa sy nahazoany azy; ary taloha kelin' ny nandravan' ny Romana an' i Jerosalema, dia afak' i Kestiosy, jeneraly Romana, ity tanàna ity; ary 8,000, hono, no isan' ny vahoaka izay novonoiny, rehefa afany ny tanàna. Ary hatramin' izany no ho mankaty dia efa nifandiran' ny firenena maro, fa ny Torka no mazàna nitana azy na ambaraka izao aza. Ny fahirano farany indrindra tany Jopa dia ilay nataon' i Napoleon Bonaparte tamin' ny taona 1799. Nony nahafaka ny tanàna izy, nisy miaramila 1200 azony sambo-belona, izay nikoy taminy, fa efa nekeny hovelominy ny ainy, kanjo nony azony dia naringany avokoa. Ny mponina any Jopa ankehitriny dia sahabo 5,000; ary amin' ireny dia misy Kristiana 1,000, ary ny 150 no Jiosy ao, ary ny sisa dia mpanaraka an' i Mohameda avokoa. Ny tanàna dia miorina manodidina ny havoana iray boribory sady iva; ary ny fijery azy dia mahafinaritra, na avy eo ambonin' ny ranomasina, na amin' ny tanety, raha avy eny ivelany; fa raha ao an-tanàna kosa, dia ratsy fofona sady sarotra aleha ny lalana rehetra, sady mifanety loatra ny tranon' ny olona. Mandroso tomandavana amin' ny ranomasina ny tany iorenan' ny tanàna; ary ny sambo lehibe dia tsy mahazo mandroso manakaiky ny tanàna, fa ny sambo kely hiany no tafiditra amin' ny fitodiana, izay sarotra idirana sady sarotra akekena aza, ka maro ny sambo izay efa vaky ao.

Ranomasina no manodidina azy ao an-kilany avaratra sy andrefana ary ao atsimo; ary misy manda manodidina ny tanàna sahabo ho faharoa mahery kely ny hahavony, sady misy tafondro vitsivitsy atainginy eo, ary eo amin' ny tanety manodidina ny tanàna dia be tanimboly izay saiky tsy tratry ny mason' olona hojerena ny halavirany. Ny

zava-maniry amin' izany tanimboly izany dia oliva, voaloboka, peso, laoranjy, aviavy, voasary, sy izao anana samy hafa karazana rehetra izao. Izany no ahazoan' ny vahoaka harena be, ka ivarotany any Jerosalema, sady aondrany an-tsambo ho any amin' ny tany sasany.—W.M.

**JOPITERA.** Izany no anaran' ny sampy lehibe indrindra nivavahan' ny Grika sy ny Romana ka nataony ho tompon' ny lanitra (Asa xix. 35) sy rain' ny andriamanitra rehetra. Sahabo ho 168 taona talohan' ny nahatongavan' ny Mpamonjy dia nolotoin' i Antiokosy Epifanesy, mpanjakan' i Syria, ny Tempoly faharoa tany Jeroralema sy ny tempolin' ny Samaritana tany Gerizima, ka nataony ho tempolin' i Jopitera izy roroa; ary ny Jiosy sy ny Samaritana dia notereny hanaja ny sampiny. Taorian' ny nandravan' ny Romana an' i Jerosalema, dia nisy tempolin' i Jopitera naorin' i Hadriana teo ambonin' ny fanorenan' ny Tempolin' Andriamanitra tao. Tamin' ny andro nahatongavan' i Paoly sy Barnabasy tany Lykaonia dia nisy tempolin' i Jopitera tao ivelan' ny vavahady tany Lystra (Asa xiv. 13). Ary nony hitan' ny tompon-tany ny asa mahery nataon' izy roa lahy mpanompon' i Jesosy, dia nataony fa Jopitera sy Merkory efa nidina taminy indray ka manana ny endrik' olona; ary Barnabasy, izay lehilahy vaventy sy tsara bika, no nataony hoe Jopitera.—W.M.

**JORAMA** (*Nasandratr' i Jehova*). Zanak' i Ahaba sy Jezebela, ilay mpanjaka ratsy fanahy indrindra tao amin' ny Isiraely, izy. Nandimby an' i Ahazia rahalahiny ho mpanjakan' ny Isiraely izy (fa tsy nisy zanakalahy hatao dimbin' i Ahazia), 896 B.C., ary niamboho tamin' ny taona 884 B.C. izy, Nihavana tsara tamin' i Josafata, mpanjakan' ny Joda, izy, tahaka izay nataondrainy koa. Ary raha niodina taminy ny mpanjakan' i Moaba, dia nikambana tamin' i Josafata sy ny mpanjakan' i Edoma (izay niankin-doha tamin' i Joda), ary lasa nanafika an' i Moaba ireo mpanjaka telo ireo, ka niaraka ny miaramilany. Ary saiky matinketaheta tany an-efitra ny tafika, kanefa Josafata nampitady mpaminany, ary nony reny fa tao an-toby Elisa, izay nanaraka an' i Elia, dia nankany aminy ireo mpanjaka telo ireo. Fa nanarin' i Elisa mafy Jorama ka nasainy hanontany amin' ny mpaminanindrainy sy ny mpaminanin-dreniny, dia ny mpaminan' i Bala izany; kanefa noho ny hatsaran' i Josafata dia nanontany tamin' i Jehova hiany Elisa, ary nahazo teny fa hahazo rano betsaka ny tafika, sady ho resiny ny Moabita. Dia tanteraka faingana izany teny izany, ka resy ny fahavalo, ary nanenjika azy hatrany amin' ny taniny ireo mpanjaka telo ireo sady nandrava ny tanána maro. Koa tsy nisy afa-tsy Kira-haresa sisa tsy lasany, ka nanao fahirano azy izy; dia nitady handositra ny mpanjakan' i Moaba, fa tsy afaka; ary tamin' izany dia nanatitra ny lahimatoany ho fanatitr-odorana teo ambonin' ny manda izy, dia nody niaraka tamin' izay ny mpanjakan' ny Isiraely sy ny namany (2 Mpan. iii.).

Tato aorian' izany, dia naniraka an' i Namana boka tany amin' i Jorama ny mpanjakan' i Syria, mba hodioviny amin' ny habokany izy; ary nataon' i Jorama fa nitady hiady aminy ny mpanjakan' i Syria, ka notriariny ny lambany, fa sady tezitra no nalahelo izy; koanefa nony ren' i Elisa izany, dia nasainy handro impito ao Jordana Namana, dia nadio izy (2 Mpan. v.). Ary rehefa raikitra ny ady tamin' ny Isiraely sy Syria, dia mbola nanampy an' i Jorama hiany Elisa ka nanambara taminy izay rehetra nokasain' ny fahavalony hatao (2 Mpan. vi. 8-12). Ary nony naniraka miaramila hisambotra an' i Elisa ny mpanjakan' i Syria, dia nentin' i Elisa tany Samaria izy rehetra, satria efa nampanjambenin' Andriamanitr aizy; kanefa tsy navelany hasian' ny mpanjakan' ny Isiraely izy ireo, fa nasainy homena mofo sy rano izy ka nampandehaniny nody any amin' ny tompony; ary dia nitsahatra tamin' izay ny ady (2 Mpan. vi. 13-23).

Tato aorian' izany indray, toa tezitra tamin' i Elisa Jorama,—tsy fantatra marina izay nahatonga izany, nefa angamba lasa nanompo sampy Jorama, nony nitsahatra niady taminy ny Syriana ka nanarin' i Elisa izy; ary niverina indray ny mpanjakan' i Syria, dia Beni-hadada, ka nanao fahirano an' i Samaria, izay renivohitr' i Jorama. Ary tamin' ny nandrenesany ny tenin' ny vehivavy izay efa namono ka nihinana ny zanany, dia nianiana mafy izy fa hamono an' i Elisa (2 Mpan. vi. 24-33); kanefa nony tonga ny iraky ny mpanjaka tany amin' i Elisa, dia tsy nahasambotra azy izy; ary raha tonga koa ny mpanjaka, dia nilaza taminy ny tenin' Andriamanitra izy fa ho afaka amin' ny fahavalony sy ny fahorian' i Samaria rahampitso. Ny tantara milaza ny nahatanterahana izany dia ao amin' ny 2 Mpan. vii. Ary toa tonga tia an' i Elisa indray Jorama (viii. 4).

Tsy ela taorian' izany indray, dia nankany Damaskosy, renivohitr' i Syria, Elisa, ary tao izy no nilaza ny hiodinan' i Hazaela amin' i Beni-hadada mpanjakany (2 Mpan. viii. 7-15), ary raha tanteraka izany, dia nikambana Jorama sy Ahazia, zanak' anabaviny, izay mpanjakan' ny Joda tamin' izay, mba hiady amin' i Hazaela, mpanjakan' i Syria; kanefa resiny hiany ny tao Ramota-gileada; ary voa Jorama, dia niverina tany Jezirela mba hotsaboina (2 Mpan. viii. 25-29). Raha mbola tao izy, dia nikomy Jeho, kapitenin' ny miaramilany, izay efa navelany tao Ramota-gileada, ary tonga faingana tao Jezirela, dia nahafaty an' i Jorama teo amin' ny tokotanin' i Nabota,

dia ilay nangalarin' i Ahaba sy Jezebela tamin' ny nandatsahany ny ran' i Nabota (2 Mpan. ix.).—J.W.

**JORDANA**: ny hevitry ny teny hoe Jordana dia 'mpidina,' ary mifanaraka amin' izany anarany izany tokoa ny fomban' ilay ony, fa na dia 200 maily hiany aza no halavany, raha ny mahitsy tora-tady no heverina, nefa ny fiandohany ao am-bodin' ny Tendrombohitra Anti-Libanona dia 2992 fita ambony noho izay idirany ao amin' ny Ranomasina Maty; ka dia be riana sady mahery fandeha tokoa ny rano ao aminy. Misy renirano telo, dia Hasbany sy Ledana ary Baniasa, izay mikambana hahatonga ny ony Jordana. Ny ony Hasbany dia avy amin' ny loharano lehibe anankiray izay miboiboika eo amin' ny ilany andrefana amin' ny Tendrombohitra Anti-Libanona; ary ny hahavon' io loharano io ambonin' ny ranomasina dia 1700 fita. Midina eo amin' ny ilan' ny tendrombohitra izy ka mirotsaka mankany anatin' ny lohasaha ety sady lalina ambara-pahatongany eo amin' ny tany lemaky Holê. Ny ony Ledana dia miandoha eo amin' ny loharano atao hoe *Tel-el-Kady*, ka 700 fita no hahavony ambonin' ny Ranomasina Meditereneana. Ary ny ony Baniasa kosa dia avy amin' ny loharano maro izay mivoaka ao amin' ny zohy makadiribe ao am-bodin' ny Tendrombohitra Hermona, ka 1140 fita no hahavon' ireo loharano ireo ambonin' ny ranomasina. Eo amin' ilay tany lemaky Holê ka ao atsimo no ihaonan' ireo renirano ireo, ka ny ony avy amin' izany fitambarany izany no atao hoe Jordana.

Tsy lavitr' io fihaonan' ny ony io, sady ao atsimony, dia miditra ao amin' ny heniheny lehibe Jordana, ka mihahakahaka ao be hiany ny rano. Fa ao atsimon' izany heniheny izany misy farihy, dia ilay atao hoe ny Ranon' i Meroma, izay fivorian' ny rano indray. Ary raha miala amin' izany indray ny ony, dia mivalana mianatsimo hatramin' ny Ranomasina Galilia izy. Tokony ho roa maily hatreo amin' ny fivoahany eo amin' ny Ranon' i Merona dia malemy hiany no fandehan' ny rano, fa amin' ny sisa ambarapidiny amin' ny Ranomasin' i Galilia, dia misesika mankao amin' ny lohasaha ety sady lalina, izay misy havoana sy hantsana eo andaniny roa, ka mandriaka sy mamorivory fatratra ny rano. Ny fidinan' ny tany hatramin' ny Ranon' i Merona ka hatramin' ny Ranomasin' i Galilia dia 900 fita. Raha mivoaka avy amin' ny Ranomasin' i Galilia Jordana, dia mandeha miolikolika mianatsimo izy hatramin' ny Ranomasin' i Galilia sy ny Ranomasina Maty, izay iafarany indrindra. Mahagaga tokoa ny fomban' ny ony ao anelanelan' ny Ranomasin' i Galilia sy ny Ranomasina Maty, fa raha ny mandeha mahitsy tora-tady, dia tokony ho 66 maily izany, kanefa noho ny fiolakolahany dia tonga 200 maily ny lalana alehan' ny rano. Ny tapaky ny lohasahan' i Jordana, dia ny hatreo amin' ny Ranomasin' i Galilia ka hatreo amin' ny Ranomasina Maty, dia lohasaha lalina, ka misy tendrombohitra avo eo andaniny roa. Ny tendrombohitra eo atsinanany dia mandeha mihitsihitsy hiany, koa hoatra ny manda makadiribe ny fijery azy; fa ny ao andrefany kosa, dia amin' ny fitoerana sasany dia manakaiky ny ony, ary ny fitoerana sasany dia manalavidavitra azy, ka noho izany, dia tsy mitovy ny halehiben' ny lohasaha. Amin' ny fitoerana sasany dia maily iray hiany no halehibeny, fa amin' ny fitoerana hafa kosa dia misy hatramin' ny 12 maily aza.

Mizara roa toko ny lohasahan' i Jordana, dia ny "tany lemaka ambony" sy ny "tany lemaka ambany." Ny tany lemaka ambany dia izay tany malaladalaka mipaka amin' ny tendrombohitra, ka maina sady tsy mahavokatra ny toetrany, afa-tsy amin' izay fitoerana misy renirano sy loharano tsy mety ritra, ary ny rano avy aminy dia taritina hankao amin' ny tany hambolena. Io tany io dia tsy mba tratran' ny fahatondrahan' ny rano, raha tondraka ny rano amin' ny fahavaratra. Tao ambanin' izany tany ambony izany, sady manakaiky ny ony, dia misy ny tany lemaka ambany, ka io no manolotra ny ony indrindra. Ny sasany amin' ny tany lemaka ambany dia azo asaina, ka vanona tsara ny zavatra ambolena aminy, satria safotry ny rano amin' ny andro ahatondrahan' ny ony. Eo amoron' ny ony dia misy kirihitr' ala miboalaboala, ka ireny dia voalazan' ny Soratra Masina matetika hoe ny "hatsarany" na ny "reharehan' i Jordana" (Zak. xi. 3). Nefa tsy dia malalaka loatra izany tany lemaka izany, fa tsy mihoatra ny ampahefatry ny maily iray ka hatramin' ny maily iray ny halehibeny. Ny halehiben' ny ony dia dia misy hatramin' ny 60 fita ka hatramin' ny 100 fita; ary ny halaliny dia hatramin' ny 4 fita ka hatramin' ny 6 fita. Ny ankabeazan' ny tany ao amin' ny lohasahan' i Jordana dia maina sady foana, ka izany no nanaovan' ny Zanak' Isiraely azy hoe 'Arabah,' na 'Tany Efitra.'

Amin' ny volana Janoary sy Febroary sy Martsa dia mazána betsaka ny ranonorana milatsaka ao, ka noho izany dia mamony ny voninkazo, sady tonga maitso midokadoka ny bozaka amana ahitra; kanefa nony afaka vetivety, dia avy ny rivotra mahamay avy any atsimo, izay mandoro sy mandazo ireo zava-maniry ireo ka manova ny tarehiny ho tahaka ny tany lava volo indray. Miovaova ny klimata amin' ny lohasahan' i Jordana, araka izay fihavin' ny rivotra: amin' ny ririnina dia azon' ny hatsiaka mafy tokoa izy noho ny fihavin' ny rivotra avy any avaratra; fa raha avy any atsimo kosa ny rivotra, dia mafana migaingaina, ka tsy toha mihitsy ny hainandro ao aminy.

Ny sampan' i Jordana ao amin' ny ilany

andrefana dia maromaro hiany, nefa toa riaka hiany izy, ka tsy maninona loatra; fa ao amin' ny ilany atsinanana kosa dia misy ny ony *Sheriat el-Maudhâr*, sy *Yabes*, ary Jaboka, izay lehibe indrindra amin' ny sampany rehetra.

Jordana dia lehibe indrindra amin' ny ony rehetra any Palestina, ka izany no nahazoany ny anarana hoe 'Ny Onin' i Palestina.' Kanefa na dia izany aza, dia tsy mahasoa ny tany loatra izy, fa noho ny hahivany noho ny tany dia tsy azo tarihina hankao amin' ny tanimboly izy; ary noho ny fahafainganan' ny fandehan' ny rano sy ny habetsahan' ny riana ao aminy dia tsy azon' ny bôtry lehibe aleha, fa ny lakana hiany. Tsy mba misy tanàna lehibe naorina teo amorony; ary tamin' ny ranomasina izay idirany tsy mba nisy fitodian-tsambo akory. Ny fitana ao amin' i Jordana dia voalazan' ny Soratra Masina matetika. Nisy fitana anankiray tandrifin' i Jeriko, ka hatramin' izany fitana izany no nanenjehan' ny tompon-tanàna Jeriko sasany ny mpisafotany (Jos. ii. 7; Mpits. iii. 28). Ary teo koa no nitan' ny Zanak' Isiraely tamin' izy niakatra ho any Palestina koa. Ary erỳ ambony akaiky an' i Sokota dia nisy ny fitana atao hoe Betabara, izay niandrasan' i Gideona ny hahatongavan' ny Midianita (Mpits. vii. 24), sy namonoan' ny Gileadita ny Efraimita (Mpits. xii. 6). Tamin' ny anankiray amin' ireo fitana roa ireo, na tamin' izy roa angaha, no nanaovan' i Jaona Mpanao-batisa sy ny mpianatr' i Jesosy batisa ny olona. Tsy fantatra marina izay nanaovan' i Jaona batisa an' i Kristy amin' ireo fitana roa ireo, fa angamba ny eo akaikin' i Sokota no izy.

Nisy fitana anankiray koa teo atsimo kelin' ny Ranomasin' i Galilia. Raha tsy nisy ireo fitana ireo, dia tokony ho sahirana mafy ny Zanak' Isiraely, fa toa tsy nisy tetezana na lakana natao fampitana ny olona tamin' izany andro izany. Sady araka ny teny ao amin' ny Jos. iii. 15 koa, "tondraka mihoatra ny morony rehetra Jordana mandritra ny fararano," fa tondraka ny rano, ka raha tsy nisy fitana, dia tsy afa-drano mihitsy ny mpandeha indraindray. Ny hevitr' izany teny hoe "tondraka mihoatra ny morony rehetra Jordana mandritra ny fararano" izany dia toy izao: safo-morona ny rano eo aminy, fa araka izay voalaza eo ambony, tsy mba mahazo manatotra ny tany eo andaniny loatra izy noho ny halalin' ny mason' ony.—T.L.

**JOSAFATA** (*Izay tsarain' i Jehova*): mpanjakan' ny Joda sy zanak' i Asa izy; nandimby an-drainy B.C. 914 izy ka nanjaka 25 taona. Ny tantara milaza azy dia ao amin' ny 2 Tan. xvii. 1—xxi. 1, sy 1 Mpan. xv. 24; 2 Mpan. viii. 16. Ny mpanjakan' ny Isiraely izay niara-belona taminy dia Ahaba sy Ahazia ary Jorama. Tamin' ny voalohany dia nampahery ny fanjakany izy mba hiady amin' ny Isiraely, ary nampandroso ny fahalalana an' i Jehova; dia nambinina tokoa izy, ary ny Filistina sy ny Arabo sasany nanaiky azy (2 Tan. xvii.). Kanefa tsy mba niady ny Joda sy ny Isiraely, fa tonga nihavana kosa. Ny lahimatoan' i Josafata, dia Jehorama, nanam-bady an' i Atalia, zanakavavin' i Ahaba sy Jezebela (2 Tan. xxi. 7); ary rehefa nanjaka ela Josafata, dia nankany Samaria namangy an' i Ahaba izy, angamba tamin' ny taona fahenina ambin' ny folon' ny nanjakany (B.C. 808); ary nanaiky hikambana miaramila ireo mpanjaka roa ireo mba hiady amin' ny mpanjakan' i Syria. Dia nanao ditra izy roa lahy, na dia noraran' i Mikaia mpaminany tsy hiady aza izy; koa nony raikitra ny ady, dia resin' ny Syriana teo Ramota-gileada ireo mpanjaka roa ireo, ary Ahaba dia matiny, fa Josafata kosa dia tafaverina soa aman-tsara tao Jerosalema, kanefa nanarin' i Jeho mpaminany izy noho ny nikambanany tamin' i Ahaba izay ratsy fanahy. Dia nitoetra teo Jerosalema tamin' izany Josafata, ary tsy nankany amin' ny ady intsony; fa "nandeha nitety ny olona hatrany Beri-sheba ka hatrany amin' ny tany havoan' i Efraima," ka namerina azy ho amin' i Jehova, sady nandamina tsara ny raharahan' ny mpitsara sy ny mpisorona (2 Tan. xviii., xix.). Dia notahin' Andriamanitra indrindra izy, ka fahagagana lehibe no niarovany azy tamin' ny Moaba sy ny fahavalo hafa koa (2 Tan. xx. 1-30). Kanefa nanadino ny anatra nataon' i Jehova izy, ka nikambana tamin' i Ahazia, mpanjakan' ny Isiraely, izay ratsy fanahy koa, hanaovana sambo hankany Tarisisy; dia nananatra azy indray Eliezara mpaminany, ary vaky ny sambo ka tsy nahefa na inona na inona (2 Tan. xx. 31-37).

Tato aorian' izany indray anefa, dia nikambana tamin' i Jorama, mpanjakan' ny Isiraely, izy mba hiady amin' ny Moaba (zahao JORAMA); dia sitrak' Andriamanitra izany; fa ny Moabita no natolotr' i Jehova tamin' ny tanan' ny Zanak' Isiraely, ka resy avokoa izy (2 Mpan. iii.). Koa hitantsika fa na diso aza izay nataon' i Josafata indraindray, dia nitady hanao ny marina hiany izy, fa hoy ny teny milaza azy: "Ary nandeha tamin' ny lalana nalehan' i Asa rainy izy ka tsy niala tamin' izany, fa nanao izay mahitsy teo imason' i Jehova" (2 Tan. xx. 31). Ary rehefa maty izy, dia nalevina tao amin' ny fasan' ny mpanjaka teo an-Tanànan' i Davida (2 Tan. xxi. 1).—J.W.

**JOSAFATA, Ny Lohasahan' i**: dia ilay lohasaha lalina any atsinanan' i Jerosalema, izay mampisaraka azy amin' ny Tendrombohitra Oliva. Izany lohasaha izany tsy mba voalazan' ny Soratra Masina loatra, afa-tsy ao amin' i Joela iii. 2, 12, fa ny anarana hoe Kidrona no ilazany azy. Na ny Jiosy na ny Mohamedana dia samy mino fa eo amin'

io lohasaha io, hono, no hanaovan' Andriamanitra ny fitsarana amin' ny andro farany. Eo amin' ny ilan' ny lohasaha dia betsaka ny fasana hita na aiza na aiza, fa hatramin' ny ela dia ela dia tian' ny Jiosy ny halevina ao akaikin' ny Tanána Masina.—T.L.

**JOSEBA**: dia zanakavavin' i Jehorama, mpanjakan' ny Joda, izy ary vadin' i Joiada, mpisoronabe tamin' izay (2 Mpan. xi. 2). Lazaina koa amin' ny 2 Mpan. xi. 2 izy hoe: "Zanakavavin' i Jehorama ary anabavin' i Ahazia;" koa angamba tsy zanak' i Atalia, vadin' i Jehorama izy, fa nateraky ny vadiny hafa. Tsy misy zanak' andriana hafa voalaza eo amin' ny Test. Tal. izay nampakarin' ny mpisoronabe, afa-tsy izy io hiany. Nefa izay nahazoan' i Joseba laza dia ny namonjeny an' i Joasy anadahiny, raha mbola zaza izy, tamin' ny halozan' i Atalia mpanjakavavy, izay nanompo sampy, ary ny nanafenany azy mbamin' ny reniny enin-taona tao an-tranon' i Jehova [zahao JOASY].—P.G.P.

**JOSEFA** (*Hanampy*): zanak' i Jakoba tamin-dRahely izy, ary teraka tao Harana tokony ho B.C. 1873 (Gen. xxx. 24). Vetivety taorian' ny nahaterahany no nialan' i Jakoba tao Harana hiverina ho any Kanana, fa raha tonga tao akaikin' i Efrata izy, dia maty Rahely (Gen. xxxv. 18, 19). Tokony ho zazalahy tsara fanahy Josefa ka nanoa tsara ny rainy; ary noho izany, sady satria izy dia zana-dRahely, ilay vady tiany indrindra, dia fatratra ny fitiavan' i Jakoba azy. Izany dia fantatry ny rahalahiny, koa dia izany no nankahalany an' i Josefa; ary angamba efa fanaon' i Josefa ny nilaza tamin' i Jakoba ny zavadratsy nataon' ny rahalahiny, "fa Josefa nitati-bolana tamin-drainy" (Gen. xxxvii. 2). Kanefa izay nampahatezitra azy indrindra dia ny nofy nonofisin' i Josefa, ka nolazainy koa tamin' ny rahalahiny (Gen. xxxvii. 5-11). Mora hitan' i Jakoba sy ny zanany rehetra ny hevitr' izany nofy izany, dia ny hanompoan' izy rehetra an' i Josefa; ary toa tezitra kely tamin' i Josefa, na dia Jakoba aza, fa mainka ny rahalahiny izay efa nankahala azy rahateo. Zavatra noheverin' ny olona indrindra ny nofy tamin' izany andro izany, ka saiky mandrakariva nataon' ny olona ho tandindon' ny ho avy izany. Nataon' i Jakoba sy ny zanany fa tsy ho tanteraka izany nofy izany: kanefa ho hitantsika fa tanteraka tokoa izany rehefa afaka andro maro.

Tsarovantsika fa nividy tany tao Sekema Jakoba, ary tao no tokony ho efa niompiany biby; ary tamin' ny indray andro, raha tao Sekema ny zanak' i Jakoba, afa-tsy Josefa sy Benjamina hiany, dia niahiahy kely ny amin' ireo Jakoba. Angamba ela noho ny fahatongavany mandrakariva izy niahalahy; ary noho izany, Josefa dia nasain' i Jakoba handeha hizaha ny toetry ny rahalahiny (Gen. xxxvii. 12-36).

Nanaiky ny tenin-drainy Josefa, dia niainga izy ka tonga tao Sekema; anefa tsy tratrany tao ny rahalahiny; fa nisy izay nilaza taminy fa efa nifindra toerana izy ka nankany Dotana, dia nanaraka azy tany Josefa; fa raha mbola lavitra hiany izy, dia nahatazana azy ny rahalahiny, ka niray tetika hamono azy izy ireo, ka hoy izy: "Ho hitantsika amin' izany na hanao ahoana ny nofiny." Fa Robena, zokiny indrindra, tsy mba nety nanaiky izany akory; fantany fa izy tokoa no tokony hiaro azy amin' ny loza rehetra, fa satria lahimatoan' i Jakoba izy; koa nanao saina hitaona ny rahalahiny hanipy an' i Josefa tao an-davaka anankiray izy, nefa nikasa hamonjy azy izy ka hampiverina azy ho any amin-drainy indray. Koa raha tonga teny aminy Josefa, dia nendahan' ireo rahalahiny ny akanjony, izay marikv ny fitiavan-drainy azy, ka dia natsipiny tao an-davaka izy, anefa tsy nisy rano tao; ary raha vita izany, dia nipetraka ka nihinana izy. Fa raha mbola nikorana nihinana teo izy, dia sendra nandalo tao ny Midianita sasany, na Isimaelita, nitondra varotra ho any Egypta; dia nampiseho hevitra vaovao Joda, dia ny hivarotra an' i Josefa amin' ireo mpandranto ireo, ka nataony fa tsy ho hitany intsony izy. Izay niriny indrindra angamba dia ny mba tsy hiarahany mandova ny fananan-drainy sy ny tsy hahatanterahan' ny nofiny voalaza teo. Tsy nalain-kividy azy akory ireo mpandratno ireo, fa satria fantany fa hahazo tombony izy raha hivarotra azy any Egypta. Fa tsy niady varotra loatra ny rahalahin' i Josefa, ka tsy be loatra no nasainy haloany, fa sekely roa-polo, izay saiky toy ny an-kevitry ny ariary dimy ambin' ny folo, hono. Tokony ho tsy teo Robena tamin' izany; asa, na nody nandeha hisakana ondry izy, kanjo nisafelika hijoko haka ny zandriny tao andavaka, kanefa lavitra loatra anguha ny niolahany, ka efa lafon' ny rahalahiny Josefa vao tonga tao an-davaka izy. Dia taitra loatra Robena raha nahita fa tsy tao Josefa: "Tsy ao ny zaza, ary izaho, aiza no halehako?"

Raha nankany Dotana Josefa hitady ny rahalahiny, dia niakanjo ilay akanjo misoratsoratra izy, ary izany no nalain' ny rahalahiny ka nentiny hamitaka an' i Jakoba; fa notavonany ran-janak' osy ilay akanjo mba hampihevitra an' i Jakoba fa nohanin' ny bibi-dia ilay zanany malalany. Ary nahavoa tokoa ny heviny hoe: Fantatr' i Jakoba ilay akanjo; fantany fa akanjon' i Josefa tokoa iny, koa nataony fa lanin' ny biby masiaka tokoa Josefa, ka hoy izy: "Akanjon' ny zanako io; efa lanin' ny biby masiaka izy; voaviravira tokoa Josefa." Fa manao ahoana ny hafetsen' ny zanany, tamin' izy avy hampionona an-drainy, sady fantany fa ilay zanaka nataon' i Jakoba ho maty dia velona hiany ka nentin' ny sasany

ho any Egypta? Fa tsy nety nampiononina izy, fa hoy izy: "Tsia, fa hidina misaona ny zanako ho any amin' ny zanako aho any amin' ny fiainan-tsi-hita aho. Ary dia mbola nitomany azy ny rainy."

Dia nentina tany Egypta Josefa. ka namidy ho andevo (zahao ANDEVO); Potifara, tandapan' i Farao sady mpifehy ny mpiambin' andriana, no nividy azy, ka nataony ho mpanao raharaha tao an-tranony izy (Gen. xxxix.). Ary vetivety dia hitan' i Potifara fa tsy mba toy ny zatovo hafa namany akory Josefa, fa tsara fanahy sady hendry tokoa izy ka nahalavorary izay rehetra nasaina hataony; vokatra avy tamin' ny nampianaran-drainy azy izany. Efa fito ambin' ny folo taona Josefa tamin' izany (Gen. xxxvii. 2), nefa tsy azo lazaina loatra ny nitoerany tao an-tranon' i Potifara; angamba tsy mba ela loatra dia nahazo azy ny fakam-panahy mahery, dia ny nitaoman' ny vadin' i Potifara azy hanao ratsy taminy; fa nanda dia nanda izany tokoa Josefa, fa hoy izy: "Hataoko ahoana no hanao izany ratsy lehibe izany ka hanota amin' Andriamanitra?" Janga loatra ny vehivavy tany Egypta, ary mba tahaka izany indrindra ny vadin' i Potifara, ka nanery an' i Josefa hanaiky azy, ary tamin' ny farany, raha mbola nanda mafy Josefa, dia nampangainy tamin' i Potifara izy, ka nolazainy fa tahanao izany ratsy izany aminy tokoa Josefa. Ka nony nahare izany Potifara dia tezitra indrindra, ka Josefa no nataony tao an-trano-maizina; ary izany trano-maizina nitoeran' i Josefa izany toa lavaka tao ambanin' ny tany (Gen. xl. 15; xli. 14; Sal. cv. 17, 18). Kanefa na dia fahoriana mafy toy izany aza no nanjo an' i Josefa, dia mbola nambinin' Andriamanitra hiany izy. Hitan' ny mpitandrina ny trano-maizina indray ny hatsaram-panahin' i Josefa, ka dia natolony ho andraikiny avokoa ny zavatra momba ny trano-maizina, ary izay rehetra natao tao dia Josefa hiany no antony.

Tamin' ny indray andro dia nahazo namana roa lahy izy, dia ny lehiben' ny mpitondra kapoakan' ny mpanjakan' i Egypta sy ny lehiben' ny mpanao mofo; ary tamin' ny indray alina dia samy nanonofy izy roa lahy ireo. Ary nony maraina dia hitan' i Josefa fa toa nalahelo tarehy izy, ka nanadina azy kely ny amin' izay anton' izany izy. Dia samy nilaza ny nofiny avy izy roa lahy; ary raha nahare izany Josefa, dia nampahafantarin' Andriamanitra azy ny hevitry ny nofin' ireo; ary izy kosa dia nanambara izany taminy. Ilay lehiben' ny mpitondra kapoaka no nilaza taloha, ary nony tapitra ny filazany, dia nambaran' i Josefa fa rehefa afaka hateloana dia ho afaka amin' ny fijaliany izy sady hampodin' i Farao ho amin' ny raharahany teo aloha indray. Ary raha nahare izany ilay lehiben' ny mpanao mofo, satria hitany fa tsara ny filazany ny hevitry ny nofin' ny namany, dia mba nolazainy koa ny azy, fa nanantena izy fa ho tsara toy izany koa ny hevitry ny nofiny. Kanjo tsy izany akory, fa hafa mihitsy; Josefa nilaza fa rehefa afaka hateloana, dia hasain' i Farao hovonoina izy. Dia tanteraka tokoa izany, fa niverina tany an-dapan' i Farao ilay lehiben' ny mpitondra kapoaka; fa ilay lehiben' ny mpanao mofo kosa dia novonoina. Kanefa na dia nahazo soa tamin' i Josefa aza ilay lehiben' ny mpitondra kapoakan' ny mpanjaka, ary na dia nanafatra azy aza i Josefa mba hahatsiarovany azy, tsy mba nanao izany akory izy, fa nanadino azy kosa. Fa efa roa taona no nanaovan' ilay lehiben' ny mpitondra kapoaka ny raharahany tao an-dapan' i Farao vao nahatsiaro ilay mpifatotra tao an-trano-maizina izy; ary raha tapitra aza ny roa taona, tsy mba ny fitiavany an' i Josefa no nahatsiarovany azy, fa zavatra hafa, dia ny nofin' i Farao mpanjaka (Gen. xli.). Fa tamin' ny indray alina dia nanonofy Farao, ka dia vaka loatra ny sainy, satria fantany fa tokony ho nisy antony lehibe izany nofy izany; sady tsy mba nisy tamin' ny olon-kendry tao amin' ny fanjakany aza izay nahalaza ny heviny, koa sahirana be hiany ny mpanjaka. Ary izany no nahatsiarovan' ilay tandapan' i Farao an' i Josefa, ka hoy izy tamin' ny mpanjaka; "Tsaroako izao ny fahadisoako" (mantsy ny tsy fahatsiarovany ny nataon' i Josefa teo aloha izany, raha nilaza ny hevitry ny nofin' izy roa lahy izy). Ary raha nahare ny tenin' ny lehiben' ny mpitondra kapoakany Farao, dia naniraka izy "ka nampaka an' i Josefa, dia nalaina faingana niala tao an-davaka izy," ka dia nentiny teo anatrehan' ny mpanjaka izy, tokony ho tamin' ny B.C. 1845 izany.

Araka ny hevitry ny maro, ny mpanjakan' i Egypta tamin' ny andron' i Josefa dia isan' ny mpanjaka Mpiandri-ondry, na Hyksosa. Tsy tompon-tany tao izy ireo tsy akory, koa amin' izany, tsy fomba vaovao taminy ny manandratra ny vahiny ho lehiben' ny fanjakana. Tokony ho isan' ny dynasty fahafito ambin' ny folo izany mpanjaka izany. Ary ny sasany mihevitra fa ny dynasty fahadimy ambin' ny folo sy ny fahenina ambin' ny folo ary ny fahafito ambin' ny folo no indray nihira, ka samy mpanjaka nahaleo tena tamin' ny tanàna samy hafa avy izy; kanefa asa na marina izany, na tsia.

Dia nalaina tamin' ny trano-maizina Josefa ka nentina teo anatrehan' i Farao; kanefa na dia efa maika aza Farao, Josefa tsy tonga teo aminy, raha tsy efa nanaratra ny volom-bavany sy niova fitafiana izy, fa izany indrindra no fomban' ny Egyptiana. Ary rehefa nolazain' i Josefa ny hevitry ny nofin' i Farao: "Izay efa hataon' Andriamanitra no nambarany tamin' i Farao," dia ny hihavian' ny taon-jina fito sy ny taona

mosarena fito, dia nampiany indray ny teniny ka nilaza tamin' i Farao ny mety hatao izy, "mba tsy ho simban' ny mosary ny tany." Fa nasainy hifidy lehilahy anankiray izy hitandrina ny tany sy hamory ny fahadimin' ny vokatry ny tany amin' ny taon-jina, etc. Dia nahita izay nahamety ny anatra nomen' i Josefa azy Farao, ary fantany koa fa tsy nisy izay hahavita ny nasain' i Josefa hatao raha tsy izy hiany, koa nasandratr' i Farao ho Prime Minister tao Egypta Josefa, ka hoy izy taminy hoe: "Ny seza fiandrianana hiany no hahalehibe ahy noho hianao." Ary indray koa hoy izy: "Izaho no Farao, ary raha tsy teninao, dia tsy hisy olona hanetsika ny tanany na ny tongony eto amin' ny tany Egypta rehetra." Lehibe dia lehibe ny voninahitra azon' i Josefa tamin' ny mpanjaka – ny peratra, ny rojo volamena, ny akanjo rongony fotsy madinika, ary koa izay nomeny azy no mampiseho izany. Nasainy hitaingina ny kalesiny faharoa izy mba ho hitan' ny olona rehetra fa izy no lefitry ny mpanjaka; ary nihorakoraka ny olona tao an-dalana ka niantso hoe "Mandohaleha." Fa nisy nihoatra noho izany indray, fa nomen' i Farao anarana vaovao Josefa ka nataony hoe *Zafenata-panea*, izany hoe, raha adika, 'Mpamelona aina,' na 'Mpamonjy izao tontolo izao.' Ary nomen' i Farao vady koa Josefa, dia Asenata, zanaky ny mpisorona tao Ona. Ary tamin' ny taon-jina fito nisy roa lahy teraka ho an' i Josefa, izay nataony hoe Manase, na 'Mampanadino,' no anaran' ny lahimatoany; ary ny zandriny kosa nataony hoe Efraima, na 'Vokatra be.'

Koa hitantsika amin' izany rehetra izany fa nahazo voninahitra be dia be tokoa Josefa: nasandratra ho Prime Minister teo amin' ny fanjakana nahery indrindra tamin' izao tontolo izao izy. Ary ny zavatra hoheverintsika ankehitriny dia izao: Moa tsara va ny nanapahan' i Josefa ny tany izay nahazoany fahefana be toy izany, sa manao ahoana? Ny zazatra voalohany nataon' i Josefa dia ny nalehany eran' ny tanin' i Egypta rehetra hamory ny fahadimin' ny vokatry ny tany tamin' ny taon-jina; ary raha tapitra ireo, dia tonga kosa ny taona mosarena, kanefa nihatra tamin' ny tany maro koa izany. Ary raha mby tamin' ny taona faharoa tamin' izany taona fito izany, dia lany avokoa ny volan' ny olona (Gen. xli. 55; xlv. 11; xlvii. 15-18).

Koa amin' izany, dia nitondra ny bibiny ho any amin' i Josefa ny olona, ka "nanakalozan' i Josefa hanina ny soavaliny sy ny ondry amana osy ary ny ombiny sy ny borikiny," ary izany no nahazoan' ny olona vary hivelomany. Fa tokony ho efa nihavitsy ny isan' ny bibiny; koa raha tsy mbola tapitra izany taona mosarena faharoa izany, dia lany indray ny vary izay azony tamin' ny vidin' ny bibiny. Dia nanatona an' i Josefa indray ny olona ka nilaza fa tsy nanan-javatra hatakalo intsony izy, afa-tsy ny taniny sy ny tenany; koa hoy izy taminy hoe: "Takalozy hanina ny tenanay sy ny taninay, dia ho mpanompon' i Farao izahay sy ny taninay" (Gen. xlvii. 19). Fantatsika anefa fa ny olona hiany no nahatonga izany tamin' i Josefa, ary ireo dia tsy nanaratsy azy akory, fa hoy izy kosa: "Efa namonjy ny ainy hianao" (Gen. xlvii. 25); koa ahoana no hanomezantsika tsiny azy noho izany, satria "teny ieran-tsy mba loza."

Tsy mba voalaza ny zavatra rehetra momba ny nanapahan' i Josefa ny tany Egypta tamin' izany andro izany, fa satria tsy izany no anton' ny nanoratana ny tantaran' i Josefa eo amin' ny Genesisy. Kanefa na dia izany aza, ampy ny voalaza hampiseho fa Prime Minister tsy nalain-kihevitra ny hahasoa vahoaka izy; sady tsy ny mety hataony tamin' ny mpanjaka hiany no tsaroany mandrakariva, fa izay mety hatao amin' ny olona notapahiny koa. Koa amin' izany, ho tsaroana mandrakizay fa izy dia isan' izay mpanapaka nikely aina mba tsy hampitombo ny hareny, fa ny nirin' ny fony indrindra dia ny hanapaka ny olona araka izay mety eo anatrehan' Andriamanitra. Nefa fantatsika fa tsy Egypta hiany no mosarena fahizay, fa ny tany maro koa (Gen. xli. 56, 57); ary tokony ho nankany Egypta ny olona maro hividy vary, fa satria nahare izy fa tany Egypta no nisy vary.

Ary raha nahare Jakoba fa nisy vary tany Egypta, dia nirahiny ny zanany folo lahy mba hankany hividy vary; nefa tsy nety nandefa an' i Benjamina faralahiny izy (Gen. xlii. 1-4). Josefa tamin' izany dia Prime Minister tao Egypta, sady hoatra ny tompon-tany hiany, raha ny fiteniny sy ny fitafiany no heverina; ary raha vao tonga teo anatrehany izy folo lahy, "dia niankohoka tamin' ny tany teo anatrehany" izy; ary izany no tokony ho nampino an' i Josefa fa avy tamin' Andriamanitra ny nofiny teo aloha izay tanteraka (Gen. xxxvii. 5-7), ary izany no nanome toky azy amin' izay kasainy hatao hizaha toetra ny rahalahiny. Ary tsy izany hiany koa, fa nody tsy nahalala ny fitenin' ny rahalahiny akory Josefa, fa olon-kafa no nasainy nandika teny; koa amin' izany, "nody olon-kafa taminy izy ka niteny mafy taminy." Tsara lahatra tokoa ny tantara milaza izany (xlii.—xliv.), koa tsy tokony holazaina eto loatra; angamba misy izay mihevitra fa saro-po loatra Josefa noho izay nataony hampaka an' i Benjamina hankany Egypta, ka hampisaraka azy tamindrainy. Fa raha tahaka ahy, tsy tokony ho izany loatra, fa tokony ho izao kosa: Fantatr' i Josefa ny nataon' ny rahalahiny taminy teo aloha, ary tiany ho fantatra marina izay nitondrany an' i Benjamina kosa; kanefa raha tsy ho entin' ny rahalahiny Benjamina

hiaraka aminy, raha nankany Egypta indray izy, aiza no hahafantaran' i Josefa fa marina ny tenin' izy ireo milaza fa mbola velona izy? Ary tsy izany hiany anefa, fa tokony ho efa tao am-pon' i Josefa ny hampaka andrainy koa hankany Egypta, sady fantany fa zavatra tokony hitaona azy hankany izany, satria any rahateo ilay zanaka malalany. Dia tonga tao Egypta Jakoba sy ny ankohonany rehetra, ka nitoetra tao Gosena; ary tamin' izany dia nitoetra tao Egypta fito ambin' ny folo taona Jakoba vao maty.

Tamin' izany fito ambin' ny folo taona izany, dia tao anatin' ny taona mosarena ny dimy, raha nahazo hanina avy tamin' i Josefa Jakoba sy ny ankohonany rehetra (Gen. xlvii. 12). Ary rehefa madiva ho faty Jakoba, dia nitso-drano an' i Josefa, ary nanome azy "zara-tany iray izaytombon-dahiny amin' ny rahalahiny" (Gen. xlviii. 22), ary tao antin' izany no tokony ho ilay tany novidin' i Jakoba tao Sekema (Gen. xxxiii. 19; Jao. iv. 5). Ary rehefa vita ny tsodrano nataon' i Jakoba tamin' ny zanany, dia maty izy, ary Josefa dia nihohoka tamin' ny tavan-drainy ka nitomany fatratra (Gen. l. 1). Ary Josefa hiany no fototr' izay natao handevenana an' i Jakoba tany Kanana. Ary taorian' ny nahafatesan' i Jakoba dia notsarovan' ny rahalahin' i Josefa indray ny ratsy nataony tamin' ny nivarotany azy ho andevo tany Egypta (Gen. l. 15-21). Ary toa nanampo fa hovalian' i Josefa ratsy izy, satria efa maty rainy mpiaro azy; nefa natahotra foana izy ireo, fa tsy mba nikasa hamaly azy noho ny ratsy nataony Josefa, fa hoy izy kosa: "Aza matahotra hianareo; fa izaho hamelona anareo sy ny zanakareo madinika."

Enina amby dimam-polo taona Josefa tamin' ny andro nahafatesan' i Jakoba, ary naharitra efatra amby dimam-polo taona taorian' izany indray izy (Gen. l. 22-26). Anefa ny amin' izay nataony tamin' izany taona maro izany saiky tsy misy ahafantarana azy akory. Asa, na mbola naharitra ho Prime Minister tany Egypta hiany izy tamin' izany, na tsia. Anefa zavatra iray loba no miseho, raha izany no heverina: fantatsika fa mbola mafy tao am-pon' i Josefa ny finoany an' Andriamanitra ny amin' ny hitondrany ny Zanak' Isiraely hiala any Egypta indray. Fantany dia fantany fa homen' Andriamanitra azy ilay tany voalaza tamin' i Abrahama, ka hoy izy: "Andriamanitra hamangy anareo tokoa ka hitondra anareo hiala amin' ity tany ity ho any amin' ny tany izay nianianany tamin' i Abrahama sy tamin' Isaka sy tamin' i Jakoba." Ary satria fantany izany, dia izy koa tsy ta-halevina tao Egypta; ka dia nampianiana ny olona izy hitondra ny fatiny hiakatra ho any Kanana, rehefa miala ao izy. Dia maty Josefa tamin' ny faha-110 taona niainany, dia tokony ho tamin' ny B.C. 1763 izany. Ary namboarina koa ny fatiny ka napetraka tamin' ny vata tany Egypta. Koa tamin' ny nivoahan' ny Zanak' Isiraely hiala tany Egypta, dia nentin' i Mosesy niaraka taminy ny fatiny (Eks. xiii. 19). Ary tao amin' izany saha tao Sekema izany, izay tsy misy mahate-hizaha tahaka azy, hono, any Palestina, dia ilay novidin' i Jakoba tamin' ny tompon-tany, tao no nandevenan' ny Jiosy azy (Jos. xxiv. 32), dia tao akaikin' ilay fantsakana izay nipetrahan' ny Tompo, raha niresadresaka tamin' ilay vehivavy tany Samaria Izy (Jao. iv. 5, 6).— H.E.C.

**JOSEFA, vadin' i Maria Virijina**: zanak' i Hely izy (Lio. iii. 23), ary voalaza ao amin' ny Filazantsara fa "lehilahy marina" izy sady olona niantra (Mat. i. 19). Avy tamin' ny taranaka sy ny mpianakavin' i Davida izy (Lio. ii. 4; Mat. i. 20). Samy nitoetra tao Nazareta Josefa sy Maria, na dia talohan' ny nivadiany aza (Lio. i. 26, 27); tokony ho marina fa Matata, izay raiben' izy roroa, dia mponina tao Nazareta hiany. Ny finoan' i Josefa dia niseho tamin' ny nanekeny ny didin' Andriamanitra ny amin' ny hampakarany an' i Maria (Mat. i. 24, 25). Ary tokony ho vetivety taorian' izany no namoahan' i Kaisara Aogosto ny didy nampanoratra ny anaran' ny olona rehetra tao amin' ny fanjakan' i Roma (Lio. ii. 1), dia nankany tany Betlehema izy mivady, ka dia teraka tao Jesosy (and. 6, 7). Ary tao no nahitan' ny mpiandry ondry an' i Jesosy "nandry teo amin' ny fihinanam-bilona." Rehefa lasa ny olon-kendry, dia nahazo teny avy tamin' Andriamanitra indray tamin' ny nofy Josefa, ka dia nentiny ho any Egypta Maria vadiny mbamin' i Jesosy; ary izany no nahafahan' i Jesosy tamin' ny herin' i Heroda. Ary rehefa maty Heroda, dia nahazo nofy tamin' Andriamanitra indray Josefa nilaza taminy ny hiverenany ho any amin' ny tanin' ny Isiraely. Nanaiky hiany Josefa, nefa raha reny fa Arkelao no nanjaka tany Jodia nandimby an' i Heroda rainy, ary rehefa notoroan' Andriamanitra hevitra tamin' ny nofy (nofy fahefatra izany) izy, dia lasa nankany Galilia ka nitoetra tao Nazareta (Mat. ii. 13-23).

Tamin' ny nitondrana an' i Jesosy tao amin' ny Tempoly, tamin' ny havaloana nahaterahany, dia niaraka tamin' i Maria vadiny Josefa, ary voalaza fa gaga izy noho ny tenin' i Simeona milaza an' i Jesosy Lio. ii. 33). Ary rehehefa roa ambin' ny folo taona koa Jesosy, dia voalaza fa niaraka tamin' i Maria sy Jesosy ho any Jerosalema indray Josefa; ary rehefa mby teny an-dalana hiverina any Nazareta izy mivady, ka toa very Jesosy, dia niverina ho any Jerosalema hiany izy. Ary nony nahita an' i Jesosy tao amin' ny Tempoly izy, dia hoy Maria taminy: "He! izato alahelon-d*rainao* sy izaho nitady Anao;" fa izao kosa no navalin' i Jesosy azy: "Tsy fantatrareo va fa tsy maintsy ho eto an-

tranon' ny *Raiko* Aho?" Dia hitantsika amin' izany fa fantatr' i Jesosy tokoa izay marina ny amin 'ny Rainy. Ary ny amin' ny nahafatesan' i Josefa dia tokony ho marina fa taoriandriana kelin' izany, satria tsy hita intsony ny anarany ao amin' ny Filazantsara. Fantatsika fa mpandrafitra izy, ary tsy maintsy ho efa nampianatra an' i Jesosy izany asa izany izy (Mat. xiii. 55; Mar. vi. 3). Ny anaran' i Maria sy ny "rahalahin' ny Tompo" dia voalaza eo amin' ny Filazantsara hiany taorian' izany; fantatsika fa tamin' ny voalohany tsy nino an' i Jesosy ny rahalahiny araka ny nofo (Jao. vii. 5). Ary hitantsika koa fa tsy nifanaraka ny hevitry ny olonkendry ny amin' ireo na zanak' iza na zanak' iza izy; kanefa tsy holazaina eto izany, fa izay hevitra rehetra ny amin' izany dia holazaina amin' ny loha-teny hoe RAHALAHIN' NY TOMPO.—H.E.C.

**JOSEFA** **Barsabasy**, izay natao hoe **Josto** koa: izy dia anankiray tamin' ilay roa lahy nilokan' ny Apostoly hahafantarany izay tokony ho dimbin' i Jodasy Iskariota (Asa i. 23-25); koa amin' izany, fantatsika fa mpianatr' i Jesosy izy hatramin' ny nanaovan' i Jaona batisa Azy ka hatramin' ny niakarany ho any an-danitra (and. 21, 12). Misy milaza fa isan' ny mpianatra fito-polo lahy izy; ary misy koa mihevitra fa izy sy Jodasy Barsabasy dia olona mirahalahy.—H.E.C.

**JOSEFA avy any Arimatia**: dia "lehilahy manan-karena" (Mat. xxvii. 57) sady tsara fanahy, ary isan' izay nandevina an' i Jesosy izy. Marka milaza azy ho "lehilahy manan-kaja, izay niandry ny fanjakan' Andriamanitra koa," sady isan' ny Synedriona (Mar. xv. 43); ary Lioka kosa milaza azy ho "lehilahy tsara fanahy sady marina" (Lio. xxiii. 50). Tsy nanaiky ny hevitry ny namany tamin' ny Synedriona izy ny amin' ny hamonoany an' i Jesosy, kanefa kosa toa tsy miseho ho nisakana izany loatra izy; ary nolazain' i Jaona mazava fa na dia mpianatr' i Jesosy aza izy, "nefa amin' ny mangingina hiany noho ny fahatahorany ny Jiosy" (Jao. xix. 38). Kanefa ny zavatra mahagaga momba ny nahafatesan' ny Tompo dia ny nanovany ny fony, ary taorian' izany dia tsy nahalala tahotra na ahiahy intsony izy. Marka milaza fa "*sahy* niditra tao amin' i Pilato izy ka nangataka ny fatin' i Jesosy" (Mar. xv. 43). Izay nampahatahotra sy nahakivy ny Apostoly dia nampirisika sy nanome toky an' i Josefa sy Nikodemosy kosa. Taona maro talohan' izany dia efa nolazain' Isaia fa "teo amin' ny mpanankarena rehefa novonoina" Jesosy; ary indro, tanteraka izany, fa rehefa neken' i Pilato ny hataka nataony, dia nesorin' i Josefa tamin' ny hazo-fijaliana ny fatin' i Jesosy, ary izy sy Nikodemosy no niaranandevina azy teo amin' ny fasan' i Josefa. Vaovao izany fasana izany ka tsy mbola nandevenana olona na dia iray akory aza (Mat. xxxii. 60; Jao. xix. 41); ary izy roa lahy koa no nanakodia ny vato lehibe ho eo amin' ny varavaran' ny fasana. Tsy misy teny marina milaza an' i Josefa intsony, fa ny lovan-tsofin' ny Fiangonana milaza fa tamin' ny 63 A.D. dia nalefan' i Filipo hitory ny Filazantsara any Englanda.—H.E.C.

**JOSESY** (*Natsangana*): (1) Anankiray tamin' ny rahalahin' ny Tompo (Mat. xiii. 55; Mar. vi. 3; zahao RAHALAHIN' NY TOMPO). (2) Josesy Barnabasy (Asa iv. 36; zahao BARNABASY).—J.S.

**JOSIA** (*Afon' i Jehova*): anankiray tamin' ny mpanjakan' ny Joda izy, ary zanak' i Amona sy Jededia. Nandimby an-drainy (B.C. 641) raha mbola zazakely, dia valo taona hiany izy, ary nanjaka 31 taona. Lava hiany ny tantaran' ny andro nanjakany, ary ao amin' ny 2 Mpan. xxi.; xxiii. 30 sy 2 Tan. xxxiv., xxxv. no ahitana izany; ary ny teny ao amin' ny Jer. i—xii. koa no manambara izay toetry ny Jiosy tamin' ny fanjakan' ny Joda tamin' ny andron' i Josia.

Tamin' ny taona fahavalon' ny nanjakany dia nitady an' Andriamanitra izy, ary tamin' ny taona faharoa ambin' ny folon' ny nanjakany dia nitety ny tany handrava ny sampy rehetra sy ny zavatra rehetra momba azy izy; ary naharitra enin-taona izy tamin' ny nanaovany izany. Ny Tempoly koa no namboariny indray, ary tamin' izany no nahitan' i Hilkia mpisoronabe ny bokin' ny Lalan' Andriamanitra, ary dia nitombo fatratra ny fahazotoan' i Josia. Tamin' ny taona fahavalo ambin' ny folon' ny nanjakany dia nisy fitandremena ny Paska tao Jerosalema, ary mahagaga ny fahazotoan' ny olona hitandrina ny fomba fanao rehetra tamin' izany; ary mbola nandroso hiany ny mpanjaka hampitsahatra ny fanompoan-tsampy tao amin' ny fanjakany.

Rehefa nanjaka ela Josia, dia nisy ady tamin' i Egypta sy Asyria, fa Farao-Neko mpanjakan' i Egypta nitondra tafika hankany Asyria; dia nosakanan' i Josia teo Megido izy, kanefa resy Josia sady voan' ny zanatsipika. Dia nentina tao Jerosalema izy, ary maty tao ka nalevina tamin' ny fasan' ny mpanjaka. Nalahelo azy mafy ny olona rehetra, ary Jeremia mpaminany nanao hira fisaonana ho azy.—J.W.

**JOSOA** (*Jehova Mpamonjy*): mpitarika ny Zanak' Isiraely izy, sady nampiditra azy tao amin' ny Tany Masina; natao hoe koa **Hosea, Jehosoa, Jesoa**, sy **Jesosy** ny anarany. Avy tamin' ny firenen' i Efraima Josoa, ary Nona no anaran-drainy (1 Tan. vii. 27-28). Tany Egypta no nahaterahany, tokony ho tamin' ny andro nandosiran' i Mosesy tany Midiana, na taloha kely na taoriana kelin' izany. Andevo efa-polo taona teo izy, ary niara-nanompo tamin' ny namany tamin' ny fanompoana mafy nataony; ary hitan' i Josoa koa ny fahagagana folo

izay namalian' Andriamanitra ny Egyptiana noho ny ratsy nataony. Taorian' izany koa dia niara-niala tamin' ny Hebreo namany izy, ary niara-nifaly taminy noho ny nandringanan' Andriamanitra an' i Farao sy ny niaramilany tao amin' ny Ranomasina Mena. Ary taorian' izany indray, hitan' i Mosesy ny fahendren' i Josoa sy ny fahazotoany, ka dia nofidiny ho "mpanompony" izy (Eks. xxiv. 13; xxxiii. 11). Kanefa ny hevitry ny hoe 'mpanompo' amin' izany dia tsy mba mpanao raharaha ambany tahaka izay ataon' ny andevo, fa toa sakaiza sy mpanampy kosa izy, na deka mahatoky indrindra, izay niara-nandeha taminy na taiza na taiza no nalehany; ary koa, milaza izay notendrena handova ny tompony sy handimby azy amin' ny raharahany (zahao Gen. xxiv. 34; xv. 1, 2; Mpits. vii. 10; 1 Mpan. xix. 21; 2 Mpan. ii. 5).

Ny teny voalohany milaza an' i Josoa dia ilay ao amin' ny Eks. xvii. 9, tamin' izy nofidin' i Mosesy ho komandy hitarika ny tafiky ny Zanak' Isiraely, raha niady tamin' ny Amalekita tao Refidima izy. Ary tamin' ny niakaran' i Mosesy teo an-Tendrombohitr' i Sinay voalohany, dia Josoa hiany no niaraniakatra taminy (Eks. xxiv. 13); ary raha mbola niandry an' i Mosesy teo anilan' ny tendrombohitra izy, dia nanao ilay sarin' ny ombilahy kely nivavahan' ny Zanak' Isiraely; nefa Josoa tsy mba nahita na nanaiky izany. Ary nony nidina Mosesy ka nitondra ny vato fisaka roa nisy ny Lalàna, dia nitsena azy Josoa, ary ren' izy roa lahy ny fitabataban' ny olona. Dia nataon' i Josoa fa nisy ady teo amin' ny toby, fa nalaky nitranga tao an-tsainy ny hevitra ny amin' ny ady (Eks. xxxii 15, 17). Dia nafindran' i Mosesy ny trano lay fihaonana ho eo ivelan' ny toby; ary noho ny fifonana nataon' i Mosesy dia navelan' Andriamanitra ny fahotan' ny olona, ary Mosesy no nasainy hiakatra fanindroany handray ny Lalàna, fa efa naripany ilay nomena azy voalohany (Eks. xxxii. 1—xxxiv. 3). Ary tamin' izany rehetra izany dia Josoa hiany no toa nitandrina ny raharaha momba ny fivavahana (Eks. xxxiii. 11).

Ary tsy ela taorian' izany, Josoa no nofidina ho isan' ny mpisafo roa ambin' ny folo lahy izay nirahina hisafo ny tany Kanana; ary tamin' izany no nanovan' i Mosesy ny anarany. Osea, na Hosea, no tena anarany teo aloha, dia nampiana ny vaki-teny hoe 'Je' (izay vaki-teny voalohany amin' ny anaran' i Jehova) izany anarany izany; ka dia nahazo anarana misy voninahitra lehibe izy (Nom. xiii. 8; xiv. 6). Angamba lohan' ny mpisafo tany izy; ary ny finoany no niseho marina, rehefa tafaverina ny mpisafo tany, fa Josoa sy Kaleba hiany no tsy kivy noho ny habetsahan' ny Kananita tompon-tany sy ny heriny. Dia nanome toky ny Zanak' Isiraely izy roa lahy; ary nony natahotra ny olona sady tsy nino ny tenin' ny Josoa sy Kaleba ka nikasa hitora-bato azy roa lahy, dia narovan' Andriamanitra tamin' ny hatezeran' ny vahoaka izy (Nom. xiii. 1—xiv. 38). Ary tsy izany hiany, fa Josoa sy Kaleba nahazo valin' ny finoany, satria izy roa lahy hiany no navelan' Andriamanitra hiditra ao amin' ny Tany Masina, fa ny olona vaventy rehetra dia maty tany an-efitra hiany. Rehefa nadiva ho tapitra ny efa-polo taona nandehandehanan' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra, Mosesy dia nasain' Andriamanitra hanendry an' i Josoa ho mpandimby azy hitarika sy hanapaka ny Zanak' Isiraely (Nom. xxvii. 18); ary taorian' izany indray, Mosesy dia nananatra sy nanome toky azy, ary ny voninahitr' Andriamanitra niseho koa (Deo. xxxi. 1-23).

Ary nony efa maty Mosesy, Andriamanitra dia niteny indray hanome toky an' i Josoa (Jos. i. 1-9). Dia nandroso Josoa sy ny olon' Isiraely rehetra hiady amin' ny Kananita; dia nandresy azy izy, ary lasan' ny Isiraelita ny ankabeazan' ny tany. Ary rehefa resy ny Kananita, sady efa antitra Josoa, izy sy Eliezara mpisoronabe dia nasain' i Jehova hizara ny tany Kanana rehetra ho an' ny Zanak' Isiraely. Ary natsangana tao Siloa ny Tabernakely; ny tanàna fiarovana enina no voatendry; nisy tanàna valo amby efapolo nomena ny Levita; ary ny firenen' i Gada sy Robena ary ny antsasak' i Manase dia nampodina hankany an-dafin' ny Jordana, hipetraka amin' ny anjara-taniny. Ary nony taorian' izany indray, rehefa tratra antitra Josoa, dia nanangona ny Zanak' Isiraely izy ka nitory teny taminy indroa; ary nony afaka 110 taona ny andro niainany, dia maty izy ka nalevina tao Timnata-sera (Jos. xxiv. 29, 30).

Ary hitantsika fa lehilahy malaza dia malaza Josoa. Mpiady mahery sady mahay izy, kanefa mpanompon' Andriamanitra koa amin' ny fo manaja sy tia. Lehilahy nanaraka an' Andriamanitra hatry ny fony mbola tanora izy, ka dia nahay nitarika ny olona tsara nony efa lehibe. Lehilahy be herim-po, nefa malemy fanahy koa izy. Mpandresy ny firenena maro, nefa nitady mandrakariva hahalala ny sitrapon' Andriamanitra, sady nankatò izany rehefa fantany. Lehilahy nahazo nanao ny sitrapony hiany izy, raha izany no notadiaviny; kanefa tsy nitady zavatra ho azy izy, fa sahy nahafoy ny ainy hampandroso ny voninahitr' i Jehova sy ny fahafinaretan' ny Zanak' Isiraely. Be hiany ny teny ao amin' ny Test. Tal. milaza ny tantaran' i Josoa, kanefa tsy misy na dia iray akory aza milaza izay hadisoana nataony.

Ary araka ny Soratra Masina koa, dia tandindon' i Jesosy Mpamonjy Josoa (Heb. iv. 8); ary maro hiany ny hevitra manamarina izany, fa telo hiany no holazaina etoana, dia izao:—

(1) Mitovy mihitsy ny anaran' izy roa lahy. Ny hoe 'Josoa' dia teny Hebreo, ary ny

heviny dia 'Jehova Mpamonjy;' ary raha ovana ho teny Grika kosa, dia tonga hoe 'Jesosy' izany, izay anarana nomen' Andriamanitra ny Mpamonjy antsika (Mat. i. 21).

(2) Josoa no nampiditra ny Zanak' Isiraely tao amin' ny tany Kanana, ary nizara ny tany tamin' ny olona; fa Jesosy kosa mampiditra ny olony eo anatrehan' Andriamanitra, ary manome fonenana azy rehetra so amin' ny Kanana any an-danitra (Jao. xiv. 1-3).

(3) Josoa nandimby an' i Mosesy, mpanome ny Lalàna, ary nahatanteraka izay nataony; fa ny Filazantsara kosa nanaraka sy nahatanteraka ny Lalàna; ary Jesosy no anamarinana ny mino rehetra amin' ny heloka rehetra izay tsy azon' ny Lalàn' i Mosesy anamarinana azy (Asa xiii. 39).—J.W.

**JOSOA Mpisoronabe.** Izy dia Zanak' i Jozadaka mpisoronabe, izay nentina tamin' ny Fahababoana tao Babylona tamin' ny nanjakan' i Nebokadnezara. Tamin' ny taona voalohany nanjakan' i Koresy (B.C. 536) dia niakatra tao Jerosalema Josoa mbamin' i Zerobabela sy ny mpisorona maro, ary nazoto nanomboka indray ny fomban' ny fivavahana sady nanatevina indray ny fanjakan' ny Jiosy izy. Nony mby tao izy dia nanorina fivoadiana niaraka tamin' izay sady namboatra ny fanatitra isan-andro sy ny Andro firavoravoana fitoerana an-Trano Rantsan-kazo indray, mbamin' ny andro firavoravoana voatendry hafa koa, izay efa navela ka tsy notandremana hatramin' ny elaela talohan' izany. Ary tamin' ny taona faharoa manaraka ny niverenany avy tany Babylona, Josoa sy Zerobabela no nitandrina ny raharaha momba ny fanorenana ny Tempoly Faharoa (zahao TEMPOLY). Ary nony nosakanan' ny fahavalon' ny Jiosy izy, ka tsy azony nampandrosoina ny fanaovana ny Tempoly hatramin' ny 14 taona, dia nanomboka ny raharaha indray izy, rehefa nitsahatra ny fanoherana tamin' ny nanjakan' i Dariosy Hystaspesy (B.C. 520; zahao Ezra vi. 15-22). Ary koa, raha heverina tsara ilay teny milaza an' i Josoa ao amin' ny Zak. iii. sy vi., dia hita fa aloka aman-tandindona milaza rahateo an' i Jesosy Tompo izany. Ary tsy ny anarany fotsiny hiany no nanandindomany an' i Jesosy, fa ny voninahiny aman-draharahany koa: fa mpananatra an' i Satana izy sady mpisoronabe (Hag. i. 1), ary izy no ilay lehilahy natao hoe Rantsana, izay mpisorona teo amin' ny lapany ary izay nanorina ny Tempolin' i Jehova sy nitondra ny voninahiny: ary izany dia anjara-raharahan' i Jesosy Tompo sy voninahiny indrindra tamin' ny andro aoriana.

**JOSOA, Ny Bokiny.** 1.—*Ny Nanoratra azy.* Heverin' ny olona sasany fa tsy ny tenan' i Josoa no nanoratra ity boky ity, fa olona hafa, nefa tsy mba voalaza izay anarany; koa ny anankiray izay niara-belona tamin' i Josoa sy ny namany izay nahalala tsara ny nataony, ary izay naharitra ela noho izy ka mbola velona rehefa maty hiany Josoa, hoy izy, no tokony ho nanoratra azy, ary izy koa no nanoratra ny amin' ny nahafatesan' i Josoa voalaza amin' ny xxiv. 29-33. Ary ny anton' izany heviny izany indrindra dia ilay teny hoe "mandraka andro any," izay hita matetika amin' ity boky ity; zahao iv. 9; vi. 25; viii. 28. Fa izany, hoy izy, no vavolombelona fa tsy maintsy ho efa ela taorian' ireo zavatra voalaza ireo ny andro nanoratana ny teny milaza azy. Ary koa, hoy izy, tsy hain' i Josoa ny nitantara ny nahafatesany sy ny zavatra sasany izay niseho taoriandrian' izany koa. Kanefa azo valiana mora hiany izany teny izany. Azo ekena fa nampian' ny loholona sasany ilay teny milaza ny nahafatesan' i Josoa iny, fa ny tenan' ny boky anefa dia nosoratan' i Josoa hiany. Ary koa, raha ekena indray fa efa antomotra ny andro hialan' i Josoa aina ka tratra antitra izy nony nanoratra io boky io, dia mora fantarina hiany ilay teny hoe "mandraka andro any" iny: fa izay zavatra natao 25 taona talohan' izany no voalazany, ary ny vavolombelona nanamarina azy naharitra mandraka ilay andro nanoratany iny. Nefa tokony holazaina indray fa eken' ny sasany fa izany teny hoe "mandraka andro any" izany no nampian' i Ezra angaha, raha nangoniny sy natambany tamin' ny andro aoriana ny boky rehetra amin' ny Test. Tal. Ary koa, raha ny teny hoe "mandraka andro any" ao amin' ny xv. 63 no ampitahaina amin' ny 2 Sam. v. 6-8, dia hita marina fa tsy maintsy ho nosoratana talohan' ny andro fahavelon' i Davida. Ary koa indray, raha ny ao anatin' ny boky no dinihina tsara, dia maro ny vavolombelona fa Josoa no nanoratra azy tokoa; fa araka ny fanaon' ny olona izay efa nahita izay voalazany no fomban' ny filazany azy. Ny teny hoe *isika* sy *antsika* no nataony matetika (v. 1-6); ny nanoratan' i Josoa zavatra lehibe anankiray no voalaza mihitsy (xxiv. 26); ary iza koa no tokony ho nanoratra ny tantaran' ny nolazain' ny vavan' Andriamanitra tamin' i Josoa, afa-tsy Josoa hiany? (Zahao i. 1; iii. 7; iv. 2; v. 2, 9; vi. 2; vii. 10; viii. 1; x. 8; xi. 6; xiii. 1, 2; xx. 1; xxiv. 2.) Ary iza koa no tokony ho nanoratra ny anatra farany nataon' i Josoa tamin' ny Zanak' Isiraely? Ary iza koa no nahalala izay zavatra rehetra nihatra tamin' ny olon' Isiraely, rehefa tafiditra tao amin' ny tany Kanana izy, tahaka an' i Josoa?

2.—*Ny manamarina ny Bokin' i Josoa ho Tenin' Andriamanitra.* Efa neken' ny Jiosy sy ny Kristiana tamin' ny taranaka mifandimby rehetra ho teny nomen' ny fanindrimandrin' Andriamanitra tokoa io Bokin' i Josoa io. Ary maro ny tenin' ny mpanoratra ny boky hafa ao amin' ny Baiboly izay azo alaina ho vavolombelona manamarina izany. Ampitahao indrindra

toko vi. 26 sy 1 Mpan. xvi. 34.
,, x. 13 ,, Heb. iii. 2.
,, ii. ,, Jak. ii. 25; Sal. xliv. 2; lxviii. 12-14; lxxviii. 54, 55.
,, iii. 14 ,, Asa vii. 45.
,, vi. 17-23 ,, Heb. xi. 30.

3.—*Ny Zavatra voalazan' io boky io.* Ao amin' ny boky dimy atao hoe Pentateoka dia voalaza ny niodinan' ny Zanak' Isiraely tamin' Andriamanitra, rehefa nivoaka niala tany Egypta izy, ary ny tsy namelan' Andriamanitra azy hiditra tao amin' ny tany tsara izay efa nohamavoiny. Ary rehefa afaka izany, ilay taranaka izay nandimby ireny no voalazany koa, ary ny fahoriana sy ny fizahantoetra samy hafa izay niaretany tany anefitra, mbamin' ny nitondran' i Mosesy azy sy ny fampianarana nataony, dia samy tantaraina ao. Ary hita teo fa noho ny fitahian' ny Fanahy Masina azy, dia tonga nanetry tena sy voaomana tsara mba hiditra any Kanana ny olona; ary izy dia nanaovan' Andriamanitra indray ny fanekena (Deo. xxix.). Ary rehefa vita izany, nisy zavamahagaga maro nataon' Andriamanitra hamonjeny azy amin' ny fahavalony ary hanomezany azy ny tany; ary izany indrindra no voalazan' io Bokin' i Josoa io. Nino an' Andriamanitra ny olona, ka finoana no nandreseny ny fahavalony sy nahazoany ny taniny. Dia nihamazoto nanompo an' Andriamanitra izy, rehefa hitany ny namalian' i Jehova an' i Akana noho ny ota nataony, ary tamin' ny namotorany ny amin' ny nanaovan' ny firenen' i Reobena sy Gada ary Manase ilay alitara lehibe tany an-dafy atsinanan' i Jordana (xxii.). Dia noderaina tokoa ny Zanak' Isiraely noho ny niraisany tsara tamin' Andriamanitra (xxiii. 8).

Ary ny fombam-pivavahana izay efa notendrena tao Sinay no narahin' ny olon' Isiraely tokoa, rehefa tafiditra tany Kanana izy; fa ny Tabernakely dia natsangana tao Silo (xviii. 1), ary ny didy sy ny lalàmpivavahana maro izay tsy azony hotandremana tao aloha, tamin' izy nivahiny tany an-efitra, no notanterahany tokoa rehefa tafapetraka tsara tany Kanana izy.

4.—*Fizarana ny Zavatra voalaza.*

(1) *Ny nandresena ny Tompon-tany tao Kanana*, mbamin' ny nanendrena an' i Josoa ho mpifehy ny olona, ary ny anatra nataony (i.); ny nanirahana ny mpisafo-tany hankany Jeriko (ii.); ny nitana ny Ony Jordana (iii., iv.); ny namorana ny olona sy ny nitandremana ny Paska tao Gilgala (v. 1-13); ny nanafahana an' i Jeriko sy Ay, mbamin' ny ota nataon' i Akana ary ny nanamelohana sy ny nandringanana azy (v. 14—viii. 29); ny namakiana ny Lalàna teo Ebala sy Gerizima (viii. 30-35); ny hafetsena nataon' ny Gibeonita (ix.); ny nandresena ny Kananita tao atsimo, ary ny tao avaratra koa, rehefa afaka izany (x., xi.); ary ny teny milaza ny anaran' ny mpanjaka rehetra izay resin' ny Zanak' Isiraely (xii.).

(2) *Ny nizarana ny Tany*, dia ny teny milaza ny anjaran' ny firenen' ny Isiraely tsirairay avy (xiii.—xix.); ny nanokanana ny Tanàna Fandosirana sy ny tanànan' ny Levita (xx., xxi.); ny niverenan' ny firenana roa sy sasany nody tao an-dafin' i Jordana, ary ny raharaha rehetra momba izany (xxii.).

(3) *Fara-teny nataon' i Josoa, ary ny nahafatesany* (xxiii., xxiv.).—C.F.M.

**JOSTO**: (1) zahao JOSEFA BARSABASY. (2) Kristiana anankiray tany Korinto izy; tao an-tranon' i Paoly Apostoly no nitoerany (Asa xviii. 7). (3) Zahao JESOSY (2).—S.C.

**JOTA**: tanàna tao an-tendrombohitr' i Joda, tsy lavitra an' i Maona sy Karmela (Jos. xv. 55); ataon' ny mpanoratra sasany fa tao no nahaterahan' i Jaona Mpanaobatisa. *Yutta* no anaran' ilay vohitra kely mbola hita eo amin' izay niorenan' i Jota fahiny.—J.S.

**JOTAMA** (*Jehova no marina*): (1) faralahin' i Gideona mpitsara, ary izy hiany no afa-nandositra nony novonoin' i Abimeleka rahalahiny ny zanak' i Gideona rehetra (Mpits. ix. 1-5). Ny angano na fanoharana ny amin' 'Ny Tsilo sy ny Hazo hafa' izay nataon' i Jotama dia ny fanoharana voalohany indrindra voalaza ao amin' ny boky rehetra, na ny Baiboly, na ny boky hafa.

**Jotama**: (2) anankiray tamin' ny mpanjakan' ny Joda izy, ary zanak' i Azaria, na Ozia, sy Jerosa. Rehefa tonga boka rainy noho ny hadisoany, dia nisolo azy tamin' ny fitondram-panjakana Jotama; ary nony niamboho rainy, dia izy no mpanjaka tokana. Dimy amby roa-polo taona ny taona niainany, ary nanjaka enina ambin' ny folo taona izy. Mpanjaka tsara fanahy Jotama, dia nambinin' Andriamanitra izy, ary nihahery ny fanjakany. Niarabelona tamin' i Peka, mpanjakan' ny Isiraely, sy Isaia mpaminany koa izy. Ny tantara milaza azy dia ao amin' ny 2 Mpan. xv. 32-38 sy 2 Tan. xxvii.—J.W.

**JOZABADA**: anaran' ny olona maromaro voalazan' ny Test. Tal., dia izao:—(1) Kapiteny anankiray tamin' ny miaramilan' ny firenen' i Manase, izay niala tamin' i Saoly ka niandany tamin' i Davida talohan' ny ady tany Gilboa (1 Tan. xii. 20). (2) Lehilahy mpiady mahery tamin' ny firenen' i Manase, tahaka an' ilay voalaza teo hiany (1 Tan. xii. 20). (3) Levita anankiray tamin' ny andro nanjakan' i Hezekia (2 Tan. xxxi. 13). (4) Loholona anankiray tamin' ny Levita tamin' ny andro nanjakan' i Josia (2 Tan. xxxv. 9). (5) Levita anankiray koa, zanak' i Jesoa, tamin' ny andron' i Ezra (Ezra viii. 33); izy angamba dia ilay Jozabada voalazan' i Neh. viii. 7 sy xi. 16, izay "nitandrina ny raharaha teo ivelan' ny tranon' Andriamanitra." (6) Mpisorona anankiray

tamin' ny zanak' i Pasora, ary isan' izay efa nampaka-bady hafa firenena (Ezra x. 22). (7) Anankiray tamin' ny zanakalahin' i Obed-edoma, izay niambina ny trano fihaonana tao an-kianjan' ny Tempoly (1 Tan. xxvi. 4, 5). (8) Komandy anankiray tamin' ny nanjakan' i Josafata, izay nifehy olona 180,000 avy tamin' ny firenen' ny Benjamina (2 Tan. xvii. 18). — J.S.

**JOZADAKA** (*Izay hamarinin' i Jehova*): zanak' i Seraia mpisoronabe tamin' ny nanjakan'i Zedekia izy (1 Tan. v. 40, 41). Ny rainy novonoina tao Ribla, ary izy kosa nobaboina ka nentina ho any Babylona, ary dia maty tao angaha izy (2 Mpan. xxv. 28, 21). Tsy natao ho mpisoronabe Jozadaka, fa Jesoa zanany, izay niaraka niverina tamin' i Zerobabela sy ny vahoaka ho any Jerosalema, no natao mpisorona (Ezr. iii. 2; Neh. xii. 26).—P.G.P.

# K

**KABA** (2 Mpan. vi. 25); zahao FANDANJANA SY FAMARANA.

**KABOLA** (*Tsy ankasitrahana*): dia tany izay isan' ny faritry nyanjara-tanin' ny Asera (Jos. xix. 27). Koa satria ao an-tsisin' i Galilia io tany io, angamba sahala hiany izay voalazan' ny bokin' i Josoa sy ny tany nisy tanána roa-polo izay nomen' i Solomona tamin' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, toa vidin' ny hazo sedera sy fira nampanaterin' i Hirama hanaovan' i Solomona ny Tempoly sy ny tranon' andriana tao Jerosalema. Nefa tsy tian' i Hirama ny tanána tany Kabola; koa izany, hoy ny tantara, no nanomezana azy ny anarana hoe Kabola, izany hoe, 'tsy ankasitrahana' (1 Mpan. ix. 10-13).—J.S.

**KADESY** sy **KADESI-BARNEA** (*Masina*): dia tany (na tanàna) tao atsimon' ny Tany Masina sady tan-tsisin' ny efitra. Kadesy no nitobian' ny Zanak' Isiraely tamin' izy nandroso nanao hitsin-dalana nankany Kanana voalohany, ary tao no nahafatesan' i Miriama; tao no nanirahana ny mpisafotany hizaha ny tany; tao ny Zanak' Isiraely no nimonjomonjo nony reny ny tenin' ny mpisafo folo lahy sady tsy nety nandroso handova ny tany; ary avy tao no nampandehanan' i Jehova azy hianatsimo indray, ka niantomboka ny nifindrafindrany tany an-efitra nandritra ny efa-polo taona ho fampijaliana azy noho ny ditrany sy ny tsi-finoany (Nom. xiii. 3, 26; xiv. 29-33; xx. 1; Deo. ii. 14). Kadesy dia voalazan' ireo teny ireo koa: Gen. xiv. 7; xvi. 14; xx. 1; koa raha voadinika tsara ireo, Kadesy dia tsy lavitry ny Tendrombohitra Seïra sy ny Tendrombohitra Hora ary ny tany fonenan' ny Edomita sy ny Amalekita ary ny Amorita; kanefa mbola tsy hita izay nitoerany (na niorenany), ary tsy mifanaraka be hiany ny hevitry ny mpandehandeha sy ny mpanoratra izay efa nandinika ny tany tokony ho nisy azy. —J.S.

**KADMONITA**: anankiray tamin' ny firenena maro izay nonina tany Kanana, tao amin' ny tany nokasain' Andriamanitra homena ny Zanak' Isiraely, izy (Gen. xv. 19). Araka ny hevitry ny mpanoratra sasany, ny Kadmonita dia taranak' i Kadmosy ary sahala amin' ny Hivita; kanefa kosa ny anarany angamba dia sahala amin' ny hoe Bene-kedem, dia "Zanaky ny atsinanana" (zahao Joba i. 3).—J.S.

**KAFTORA** sy **KAFTORITA.** Kaftora dia ny tany nihavian' ny Filistina, tokony ho tany Egypta tao amoron-dranomasina (Deo. ii. 23; Jer. xlvii. 4; Amo. ix. 7); ary Kaftorita dia anarana nahafantaran' ny firenena hafa ny Filistina, raha vao nifindra ho any Kanana izy; zahao FILISTINA.—J.S.

**KAIAFA**: mpisoronabe tamin' ny Jiosy izy tamin' ny andro nanjakan' i Tiberio Kaisara ary tamin' ny taona telo nitorian' i Jesosy Tompo teny (Lio. iii. 2; Asa iv. 6). Vinanton' i Anasa mpisoronabe izy, ary notendren' i Valerio Grato, governora Romana, ho mpisoronabe; dia nanao ny raharahan' ny fisoronana tamin' ny taona rehetra nanapahan' i Pontio Pilato izy, fa naongan' i Vitelio kosa (36 A.D.) Kaiafa no naminany fa Jesosy ho faty hamonjy ny firenena; ary toa lehilahy miavonavona izy, raha ny teny nolazainy tamin' ny Synedriona no heverina (Jao. xi. 49-52); ary izy no nampianiana an' i Jesosy hilaza raha Izy no Kristy, Zanak' Andriamanitra, ka nanameloka Azy noho ny teny navalin' i Jesosy azy, ary dia nampitondrainy hafatotra tany amin' i Pilato mpanapaka Izy (Mat. xxvi. 57-68). Ary Kaiafa dia isan' ny mpitsara tsi-marina, tahaka an' i Pilato hiany, fa nipetraka nitsara araka ny Lalàna izy, kanefa nitady vavolombelona mandainga hanameloka ny Iray Masina sy Marina.—J.S.

**KAINA** (*Fahazoana*): lahimatoan' i Adama sy Eva izy, ary voalohany izay teraka hivavy taty ambonin' ny tany. Ny miasa tany no raharahan' i Kaina, ary rehefa lehibe izy, dia nialona an' i Abela rahalahiny, noho ny nankasitrahan' Andriamanitra ny fanatitra naterin' i Abela, fa ny azy kosa dia nolavin' i Jehova. Dia namely an' i Abela ho faty izy, ary noho izany dia noroahina niala tamin' ny tany Edena Kaina, ka tonga mpanjenjena sy mpirenireny teny ambonin' ny tany izy. Ary andrao hisy hamono an' i Kaina noho ny heloka lehibe nataony, dia nanao famantarana taminy hiarovany azy Jehova. Dia nankany amin' ny tany Noda izy sy nanorina vohitra, ary ny anaran' ny vohitra no nataony hoe Enoka, araka ny anaran' ny zanani-lahy. Ny taranak' i Kaina dia maro sady nahay taozavatra, ary nahita zava-baovao betsaka izy, araka ny tantara milaza azy avy ao

amin' ny Gen. iv. 20-22; zahao JABALA, JOBALA, sy TOBALA-KAINA. —J.W.

**KAISARA**: anaram-boninahitra nanampy tamin' ny anaran' ny mpanjakan' i Roma izany, tahaka ny hoe Aogosto Kaisara, Tiberio Kaisara, Klaodio Kaisara, etc. Matetika koa, raha tsy ampiana anarana hafa ny hoe Kaisara, dia hoatra ny hoe 'ny Manjaka,' na 'ny Andriana' atỳ amintsika, satria tamin' ny andro voalazan' ny Test. Vao. ny Tany Masina dia zana-panjakan' i Roma, ary ny Jiosy notapahin' ny governora napetraky ny emperora tany Roma; zahao Mat. xxii. 17, 20, 21; Jao. xix. 12, 15; Asa. xvii. 7; xxv. 10, 11; Fil. iv. 22.—J.S.

**KAISARIA**. Tanàna lehibe any Palestina, tao amoron' ny Ranomasina Mediterane ana, tao amin' ny lalambe avy any Egypta mankany Tyro, ary tokony ho ao an-tenatenalalana, raha Dora sy Jopa no heverina. Lavitra an' i Jerosalema tokony ho 70 maily Kaisaria, ary tanána voalaza matetika ao amin' ny Asan' ny Apostoly izy. Talohan' ny andron' i Heroda Lehibe nisy vohitra kely hiany teo amin' izay niorenan' i Kaisaria, fa Heroda kosa nanao tanàna lehibe sy mahafinaritra teo, ary be dia be ny vola laniny tamin' ny tranon' andriana sy ny trano hafa vitany. Folo taona ny andro nanaovany azy, ary rehefa vita ny tanána, ny anarany dia nataon' i Heroda hoe Kaisaria, mba ho fanomezam-boninahitra an' i Kaisara Aogosto, mpanjakan' i Roma, izay sakaizany sady nahazoany ny fanjakan' i Jodia. Hatramin' izany andro izany Kaisaria no fonenan' ny mpanjaka Herodiana sy ny mpanapaka Romana, dia Feliksa sy Festosy ary ny sasany (Asa xii. 19; xxiii. 35; xxv. 1); ary tao koa ny seranana lehibe hialan' izay rehetra nankany amin' ny tany andrefana.

Tany Kaisaria no nitorian' i Filipo ny filazantsara voalohany, ary tao no nitoerany hatrizay ela taorian' izany (Asa viii. 40; xxi. 8); tao no nonenan' i Kornelio, kapiteny Romana, ary tao koa no nitorian' i Petera ny filazantsara taminy sy ny ankohonany ka namohany ny fanjakan' ny lanitra tamin' ny firenena Jentilisa (x.); tao Kaisaria no nialan' i Paoly matetika, nony nankany hitory ny teny amin' ny tany lavitra izy, ary tao koa no niantsonany indray, rehefa hiakatra ho any Jerosalema (xviii. 22; xxi. 8, 16; xxvii. 2); tao Kaisaria Paoly no nentina hotsaraina eo anatrehan' i Feliksa; tao izy no nitoetra roa taona nifatotra, dia nitady hotsarain' i Kaisara; tao izy no nandaha-teny teo anatrehan' i Agripa sy Berenike ary Festosy; ary avy tao no nialany hankany Roma (xxiii. 23—xxvii. 2).

Naharitra ho tanàna lehibe sy malaza ela hiany Kaisaria; kanefa efa ela dia ela izao dia rava avokoa izy. Ny vato nanaovana ny trano mahafinaritra tao dia nalaina hanaovana ny tanàna hafa; ary vohitra kely foana hiany no sisa, izay atao hoe *Kaisariyeh*.—J.S.

**KAISARIA-FILIPO**: dia tanàna tao avaratr' i Palestina teo am-bodin' i Hermona. Ny anarany tamin' ny andro nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny Tany Masina dia Balagada, fa ny tanàna voalazan' i Matio sy Marka dia naorin' i Filipo, mpanapaka tany Itorea sy Trakonitisy, sady nampiany trano maro tsara rafitra, dia nomeny anarana vaovao hoe Kaisaria, mba ho fanomezam-boninahitra ny emperora tany Roma, ary ny hoe Filipo dia ho fahatsiarovana ny tenan' izay nanorina azy. Mahafinaritra tokoa ny itoeran' ny tanàna, fa avo sady voasaron' ny oram-panala Hermona eo avarany, ary eo akaikiny no miboiboika ny anankiray amin' ny loharano roa lehibe izay lohan' ny Oay Jordana. Kaisaria-Filipo no tany avaratra indrindra izay nalehan' i Jesosy Tompo niaraka tamin' ny mpianany; ary tao Petera Apostoly no nanaiky Azy voalohany ho Kristy, Zanak' Andriamanitra, ka dia nomen' i Jesosy azy ny voninahitra hitana ny fanalahidin' ny fanjakan' ny lanitra (Mat. xvi. 13-20; Mar. viii. 27). Atao hoe *Banias* ankehitriny ny tanána, fa tao no nisy ny tranon' i *Pan*, dia sampy anankiray izay notompoin' ny Grika sy ny Romana tany aloha. Zahao BALA-GADA.—J.W.

**KALA**: isan' ny tanàna ela indrindra tany Asyria, ary toa isan' izay malaza indrindra, fa voalaza ho "ilay tanàna lehibe" izy (Gen. x. 11, 12). Asyra no lazaina ho nanorina azy mbamin' i Ninive sy ny tanàna hafa koa; ary raha toy ny hevitry ny sasany, ilay bongan-tany lehibe atao hoe *Nimrud*, izay nahazoana ireo sary vato sy vato fisaka voasoratra sady misy sary betsaka eo aminy, tanatin' ny efa-polo taona vao lasa, no niorenan' i Kala. Raha marina izany, Kala dia renivohitry ny fanjakan' i Asyria, tokony ho tamin' ny taona B.C. 930—720.—J.S.

**KALALAO**. Ny kalalao voalaza ao amin' ny Baiboly dia sahala amin' ilay kalalao etỳ izay manimba lamba. Ao amin' ny tany Palestina dia misy kalalao betsaka, hono, ka simbany loatra ny lamban' olona sy ny akanjony anaty vata, raha tsy tandremany tsara. Lazaina matetika (Isa. l. 9; li. 8; Mat. vi. 19, etc.) eo amin' ny Baiboly ny kalalao, nefa ny fanimbany ny lamba no anton' ny ilazana azy indrindra.—R.B.

**KALDEA**: dia anaran' ny tany anankiray any Asia Andrefana; ny hoe Kaldea dia nenti-nilaza ilay fizaran-tany ao atsimon' ny tany Babylonia, fa indraindray kosa ny tany Babylonia avokoa no voalazany. Ny niandohan' io anarana io dia tsy fantatra.

1.—*Ny Fari-tanin' i Kaldea sy ny halehibeny.* Ny tany natao hoe Kaldea ao amin' ny Test. Tal. dia ilay tany lemaka malalaka izay ao amoron' ny ony Tigrisy sy Efrata (nefa ny ao andrefan' i Tigrisy hiany). Afa-tsy ny bonga kely maro misy ny tanàna rava, tsy misy havoana akory eran' izany tany lemaka izany; ary ny halavany mianavaratra-atsinanana sy mianatsimo-andrefana dia

tokony ho 400 maily, manaraka ireo ony roa lehibe ireo; ary ny halehibeny dia 100 maily.

2.—*Ny Toetry ny Tany ankehitriny.* Ny toetry ny tany Kaldea ankehitriny dia lazain' ny mpandehandeha anankiray toy izao: "Tamin' ny andro taloha," hoy izy, "ny tany lemaka malalaka any Babylonia dia nahazo ny fahavokarany tamin' ny lahin-drano sy tatatra betsaka dia betsaka, izay niolikolika eran' ny tany. Be dia be ny vahoaka, ary nahazo hanina izy rehetra tamin' ny tany lonaka tsara, izay nitovy indrindra amin' ny tany amoron' ny Ony Neily any Egypta. Betsaka ny ala kely nisy hazo palma ary ny tanimboly mahafinaritra malokaloka tsara, izay niseho hoatra ny nosy teo amin' ny tanimbary. Betsaka koa ny mpandehandeha nifamoivoy teo amin' ny lalambe rehetra; ary tondra-divay sady vokabary avokoa ny tany. Fa he! izay fiovan' ny tany ankehitriny izao! Misy hiany ny bongan-tany tsy hita isa eo amoron' ny ony, ary ny lakan-drano izay tondra-drano avokoa fahiny ka nitondra fahavokarana na aiza na aiza no nalehany; neta maina izy izao, azon' ny dilatra sy ny fasika entin' ny rivotra; ary ny lahin-drano madinidinika dia maty avokoa ka tsy hita intsony. 'Horitiko ny ranomasiny, sy hataoko tankina ny loharanony,' hoy ny mpaminany (Jer. l. 38); ary izay sisa amin' ilay natao hoe 'voninahitry ny fanjakana' sy 'derain' ny olombelona rehetra' dia antontam-biriky sy fakofako eran' ny tany lemaka. Tany aloha dia lonaka ny tany sady vokatra tsara, ary nisy ala kely sy tanimboly, ary betsaka dia betsaka ny vahoaka tany; fa ankehitriny kosa dia maina sy mangentana ny tany ary tsy misy mponina akory."

3.—*Fizarana ny Tany.* Ny Kaldea voalazan' ny mpanao geografy dia ny fizarana tapany atsimon' i Babylonia, fa indrindra izay eo atsinanan' i Eofrata. Babylonia tao avaratra dia nozarainy ho roa, izay natao hoe *Amordasia*, dia ny tany manodidina ny tanàna Babylona, sy *Auranitisa* tary avaratra, tao an-tsisin' i Asyria.

4.—*Ny Tanàna any Kaldea.* Betsaka ny tanàna any, sady hatrizay ela indrindra no nanorenana ny sasany. Ny malaza indrindra izay fantatra ny nitoerany ankehitriny, dia Borsipa (*Birs-Nimrud*), Sipara na Sefarvaima (*Mosaib*), Kato (*Ibrahima*), Kalne (*Niffer*), Ereka (*Warka*), Ora (*Mugheir*), Kilmada (*Kalwadha*), Laranka (*Senkereh*), Isy (*Hit*), ary Doraba (*Akkerkuf*). Fanampin' ireo aneta, dia nisy tanàna betsaka dia betsaka, fa tsy mbola fantatra izay niorenany.

5.—*Lahin-drano sy Farihy.* Araka izay voalaza teo, betsaka ny lahin-drano sy ny tatatra nataon' ny olona tompon-tany tany aloha. Nisy dimy izay lehibe tokoa, hoatra ny ony; ny sasany nampikambana ny ony Tigrisy sy Eofrata, ary ny sasany nitondra rano avy amin' i Eofrata, ka dia azondrano avokoa ny tany lemaka hatramin' ny Golfa Persiana. Tany Kaldea kosa nisy farihy lehibe natao hoe *Nedjef*; lalina hiany izany farihy izany; ny halavany dia 40 maily ary ny halehibeny 35 maily. Takaikikaikin' ny farihy koa nisy honahona malalaka, izay saiky nahafatesan' i Aleksandro Lehibe sy ny miaramilany.

6.—*Vokatry ny Tany.* Voalazan' ny mpitantara maro ny fahavokarana mahagagan' ny tany any Kaldea. Tsy misy tany afa-tsy Kaldea hiany, hono, no anirian' ny varimbazaha (*wheat*) ho azy, na dia tsy afafy aza. Raha toy ny filazan' i Herodoto, mpanoratra Grika, ny varimbazaha any dia mamoa roan-jato heny, ary indraindray aza dia telon-jato heny. Ny hazo palma koa dia be nambolena hiany. Mbola lonaka tsara hiany ny tany, kanefa malaina ny olona monina any izao, ka dia tsy miasa tany na mamboly zavatra, fa ny antrendry (*dates*) no tena fihinany. Voatampina ny ankabeazan' ny lahin-drano, ka dia zary efitra maina ny tany, ary be koa ny tany no tonga honahona miteraka aretina azon' izany.—J.S.

**KALDEANA**: dia anaran' ny olona nonina tany Kaldea, izay fokon' olona anankiray tamin' ny firenena Kosita maro, izay nonina tao amin' ny tany lemaka lehibe nalehan' ny ony Tigrisy sy Eofrata. Tao atsimo indrindra no fonenany, ary tao koa ilay tanàna natao hoe Ora, izay tanin-drazan' i Abrahama (zahao ORA). Fa rehefa ela, nony nitombo lalandava ny herin' ny Kaldeana, ka resiny ny firenena hafa, dia tamin' ny nahababoan' ny Jiosy tany Babylona, ny hoe Kaldeana dia teny nenti-nilaza ny olona rehetra nonina tany Babylonia. Fa tato aoriana indray kosa ny hoe Kaldeana tsy dia teny milaza ny firenena hiany, fa milaza olona mitokana amin' ny maro noho ny fahendreny koa. Ao amin' ny Bokin' i Daniela ny Kaldeana dia voalaza miaraka amin' ny mpanao ody sy ny mpandini-kintana; ary dia hoatra ny mpisorona izy, izay nanana "taratasy sy teny" mitokana ho azy (Dan. i. 4), ary nadinin' ny mpanjaka ny amin' ny raharaha momba ny fivavahana (vakio Dan. ii. 2, 4, 10; iii. 8; iv. 7; v. 7). Raha ny teny voasoratra eo amin' ny vato no dinihina, ny fitenin' ny vahoaka any Kaldea dia Semitika hiany, fa ny fitenin' ny Kaldeana, izay toa mpisorona sy mpanolo-tsaina ny mpanjaka, dia Kosita, izay fanao tao amin' ny boky fampianarana siensa sy fivavahana. Dia hitantsika fa olon-kendry tany Kaldea ny Kaldeana; mpisorona izy sy mpanao ody sy mpandinika ny kintana, ary nahita zavatra maro vaovao tamin' ny astronomy. Araka ny fitenin' ny mpanoratra Romana, tany Borsipa sy Ora sy Babylona ary Sefarvaima no nipetrahan' ny Kaldeana indrindra,

ary tao izy no niara-nianatra tahaka ny amin' ny kolejy. Tsy mba mpandinika ny kintana hiany izy, fa mpanandro koa; fa tamin' ny andro aoriana kosa dia niharatsy izy ka tonga hoatra ny mpisikidy sy ny mpamitaka hiany.—J.S.

**KALEBA**: roa ny olona voalazan' ny Test. Tal. no natao hoe Kaleba: (1) ny anankiray dia zanak' i Hezrona, zanak' i Fareza, naterak' i Joda, ary izy koa dia rain' i Hora, izay niteraka an' i Kaleba mpisafo-tany (1 Tan. ii. 9, 18, 19, etc.).

**Kaleba** (2). Fa izay malaza indrindra dia ilay Kaleba tsara fanahy sady natoky an' i Jehova, izay isan' ny roa ambin' ny folo lahy mpisafo-tany nirahin' i Mosesy handinika tsara ny tany Kanana tamin' ny taona faharoan' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta. Avy tamin' ny firenen' i Joda izy, ary natao hoe zanak' i Jefone Kenezita (Nom. xiii. 6; xxxii. 12; Jos. xiv. 6, 14). Izy sy Josoa, zanak' i Nona, hiany no namporisika sy nanome toky ny olona handroso hanafika ny tany, rehefa tafaverina izy, fa ny namany folo lahy kosa nahakivy ny olona (Nom. xiii., xiv.). Ary noho izany, izy roa lahy hiany, tamin' ny Zanak' Isiraely rehetra izay olona vaventy raha niala tany Egypta, no navelan' Andriamanitra hiditra ao amin' ny Tany Fampanantenana. Koa nony nozarain' i Josoa ny tany Kanana, homena ny firenen' ny Isiraely roa ambin' ny folo ny anjarany avy— tokony ho 45 taona taorian' ny nalehan' ny mpisafo-tany izany—Kaleba dia nampahatsiaro an' i Josoa izay nataony fahiny, ary nangataka taminy ny tanin' ny Anakima ho anjarany. Dia nomena azy malalaka izany (Jos. xiv.); ka dia nandroso naka ny tany izy sady nandroaka ny olona tompon-tany izay mbola nitoetra teo; ary nanome teny koa izy fa Aksà zanani-vavy no homeny ho vadin' izay lehilahy hahafaka an' i Kiriatasefera (na Debira), tanàna mafy sy mirova tao amin' ny tanin' ny Anakima. Koa Otniela zana-drahalahiny (dia ilay Otniela voalohany tamin' ny Mpitsara) no nahafaka azy; dia nampian' i Kaleba "ny loharano ambony sy ny loharano ambany" koa, ka nomeny an' i Aksà izany ho anjarany (Jos. xv. 13-19; Mpits. i. 12-15).

Lehibe ny voninahitra azon' i Kaleba (fa izy no toa mpitari-kevitra tamin' izy roa lahy (zahao Nom. xiii. 30), ary dia nolazain' Andriamanitra hoe "Kaleba mpanompoko, ka tanteraka tamin' ny fanarahany Ahy" (xiv. 24). Ary noho ny nitahian' i Jehova azy, dia nahatratra 85 taona izy, kanefa mbola natanjaka tsara hiady, tahaka ny tamin' ny andro nanirahan' i Mosesy azy hisafo ny tany fahiny (Jos. xiv. 10, 11).— J.W.

**KALESY.** Dimy ny teny Hebreo nadika hoe "kalesy" ao amin' ny Baiboly Malagasy, ary ny sasany toa milaza ny kalesy mbamin' ny soavaly mitarika azy. Ny kalesy lazaina ao amin' ny Baiboly dia roa karazana: dia izay natao hiadiana amin' ny fahavalo, ary izay fitondrana ny mpanjaka sy ny lehibe (1 Mpan. xviii. 44; Gen. xli. 43; xlvi. 29; 2 Mpan. v. 9; Asa viii. 28). Ny sary eo amin' ny vato izay mbola hita any Egypta sy Asyria no ahitantsika marina izay tarehin' ny kalesy fanaon' ireo firenena roa mahery ireo, ary angamba ny kalesin' ny Jiosy dia nanahatahaka azy hiany. Toa vata efa-joro tsy nisy sarona izy, ary nisy fidirana teo ivohony; nisy kodia roa hiany, ary notaritin' ny soavaly roa na telo nalahatra nifanila izy. Be ny haingo teo amin' ny lohan' ny soavaly sy ny lamosiny; ary teo anilan' ny kalesy nisy tranonjana-tsipìka roa natao mitanambokovoko. Roa lahy no nitaingina teo amin' ny kalesy: ny anankiray nitana ny lamboridy sy karavasy sy nampiriotra ny soavaly, ary ny anankiray kosa nandefa zana-tsipìka (1 Mpan. xxii. 34, 35; 2 Mpan. ix. 20, 24). Teo amin' ny kalesin' ny mpanjaka anefa nisy lehilahy hafa koa izay nijanona teo ivohon' ny tompony ka nitana ny elo mena.

Ny teny voalohany milaza kalesy dia Gen. xli. 43, milaza ny voninahitra nomen' i Farao, mpanjakan' i Egypta, tamin' i Josefa, fa nampitaingeniny teo anatin' ny kalesiny faharoa; ary taorian' izany indray Josefa no lazaina ho nivoaka hitsena ny rainy tamin' izy avy tany Kanana (xlvi. 29). Tamin' ny nitondrana ny fatin' i Jakoba halevina tany Hebrona nisy kalesy maro nirahina hanatitra azy, angamba ho fampisehoana voninahitra (l. 9). Ny teny manaraka izany indray ny amin' ny kalesy dia Eks. xiv. 7, milaza azy ho nentina hiady; fa rehefa lasa niala tany Egypta ny Zanak' Isiraely, dia nanenina Farao ka nanenjika azy, ary nitondra kalesy 600 izy. (Tao amin' ny firenena tany aloha ela ny kalesy dia toa manahatahaka ny tafondro ao amin' ny firenena any Eropa ankehitriny izao; koa raha voalaza ny isan' ny kalesy ananany, dia hita amin' izany ny heriny.) Ny Kananita izay nonina tao amin' ny tany lemaka tany Palestina dia nahazo nanohitra ny Zanak' Isiraely, satria betsaka ny kalesy vy nananany (Jos. xvii. 18; Mpits. i. 19). Raha toy ny hevitry ny sasany, izay natao hoe "kalesy vy" dia kalesy nisy vy hoatra ny antsy vaventy natao teo amin' ny kodiany; koa raha nampandehanina faingana teo afovoan' ny miaramila nandeha an-tongotra izy, dia toa azony notoherina. Jabina, mpanjakan' i Kanana, no lazaina ho nanana kalesy 900 (Mpits. iv. 3); ary ny Filistiana tamin' ny andron' i Saoly dia voalaza fa nanana 30,000; kanefa angamba diso dika ny isa tamin' ny teny Hebreo. Nisy kalesy arivo nalain' i Davida tamin' i Hadadezera, mpanjakan' i Zoba, (2 Sam. viii. 4), ary 700 avy tamin' ny Syriana (x. 18), izay namory kalesy 32,

000, hahazoany indray ny tany lasan' ny fahavalony (1 Tan. xix. 7). Hatramin' ny andron' i Davida toa tsy nanana kalesy ny Isiraelita; fa notandremany ny didin' Andriamanitra ao amin' ny Lalàna mandrara azy tsy hampitombo ny isan' ny soavaliny (Deo. xvii. 16; 1 Sam. viii. 11, 12). Ary izany no natao fandrao hihavana sy hanandraharaha amin' ny Egyptiana izy, ary andrao hirehareha loatra ny mpanjakany ary hitoky amin' ny kalesy sy ny soavaly ananany, fa tsy amin' i Jehova. Kanefa Davida tsy nitandrina loatra izany didy izany (2 Sam. viii. 4), fa indrindra Solomona zanany; fa izy nanatatra soavaly maro avy tany Egypta sy kalesy 1400 (1 Mpan. x. 25, 26). Ny vola nanaovany izany no nampandoaviny ny tanàna sasany (ix. 19); fa sekely 600 no vidin' ny isan-kalesy tsirairay, ary ny vidin' ny isan-tsoavaly dia sekely 150. Hatramin' izany andro izany ny kalesy dia nentin' ny mpanjakan' ny Jiosy niaraka taminy mandrakariva, raha nitondra tafika izy, kanefa avy tany Egypta no nahazoany azy sy ny soavaly koa (1 Mpan. xxii. 34; 2 Mpan. ix. 16, 21; xiii. 7, 14; xviii. 24; xxiii. 30; Isa. xxxi. 1). Nisy kalesy anankiray koa nentina niaraka tamin' ny mpanjaka raha nivoaka niady izy (2 Tant. xxxv. 24). Ny kalesy no nentin' ny mpaminany matetika hatao ohatry ny hery, indrindra ny herin' ny miaramila, sy ny hery aman-tanjaky ny olombelona sy ny firenen' izao tontolo izao; zahao 2 Mpan. ii. 11, 12; Sal. xx. 7; civ. 3; Jer. li. 21; Hab. iii. 8; Zak. vi. 1. Ny firenena hafa koa izay lazaina ho nanana kalesy dia Asyria sy Syria ary Persia (2 Mpan. xix. 23; Eze. xxiii. 24; 2 Sam. viii. 4; 2 Mpan. vi. 14, 15; Isa. xxii. 6). Teny roa hiany ao amin' ny Test. Vao. no milaza azy, dia Asa viii. 28 sy Apok. ix. 9.—J.S.

**KALKEDONA**: zahao VATO SOA.

**KALNE** na **KALNO**, dia tanàna ela tany Mesopotamia sady voalazan' ny Gen. x. 10 ho isan' ny tanàna naorin' i Nimroda. Raha toy ny hevitry ny olona izay efa nandinika tsara ny tany, dia teo amin' izay misy ny tanàna kely atao hoe *Niffer* no niorenan' i Kalne. Isan' ny renivohitr' i Kaldea izy; ary tamin' ny sentory fahavalo B.C. dia afaky ny mpanjakan' i Asyria ny tanàna; ary dia nihena ny lazany sy ny halehibeny manaraka izany (zahao Isa. x. 9; Amo. vi. 2).—J.S.

**KAMORY**: ny kamory tany Egypta voalazan' ny Eks. vii. 19 sy viii. 5 dia rano tavela teo amin' ny tany lempona, nony nihena ny ony Neily isan-taona ka tsy nanafotra ny tany intsony. Tany Palestina koa nisy kamory na famorian-drano betsaka hangalan' ny olona rano (Isa. xlii. 15), fa kely ny ranonorana tamin' ny fahavaratra (May—Septembra); koa nisy lavaka hadina teo amin' ny vatolampy hamoriana ny ranonorana latsaka tamin' ny ririnina, ary saiky isan-trano tany Jerosalema sy ny tanàna sasany no nisy lavaka famorian-drano tahaka izany. Eo anilan' ny lalambe mankany Betela avy any Jeriko mbola misy hita ny famorian-drano simba betsaka, izay famantarana ny hamaroan' ny mponina tany teo aloha. Indraindray dia natao trano-maizina ireo lavaka ireo, fa lavaka tahaka izany no nametrahan' ny rahalahin' i Josefa azy, ary tahaka izany koa no namatorana azy tany Egypta (Gen. xxxvii. 22; xli. 14). Jeremia mpaminany koa natao tao an-dava-drano be fotaka sady lalina (Jer. xxxviii. 6). Fanampin' ireo anefa, tao an-tranon' olona nisy kamory lehibe hangalan' ny tompon-trano rano; ary nisy kamory sasany tany Jerosalema izay nataon' ny mpanjaka, tahaka ny Kamorin' i Solomona tany atsimo (Mpit. T. ii. 6) ary nisy koa ny Kamorin' i Betesda sy Siloama ary Gihona, ary angamba ny sasana koa izay mbola hita ao ambanin' ny trano efa rava ela.—J.S.

**KANA any GALILIA**: dia tanàna tsy lavitra an' i Kapernaoma, ary malaza noho ny nanaovan' i Jesosy Kristy ny fahagagana voalohany, tamin' Izy nampody ny rano ho divay tamin' ny fanasana fampakaram-bady (Jao. ii. 1-11). Tany Kana koa no nahasitranan' i Jesosy ny zanakalahin' ny tandapa anankiray (iv. 46-54); ary tao koa no nahaterahan' i Natanaela Apostoly (xxi. 2). Raha araka ny hevitry ny maro, ny vohitra kely atao hoe *Kefr kenna*, tokony ho $4\frac{1}{2}$ maily avaratra-andrefan' i Nazareta, no miorina eo amin' izay nisy Kana; fa araka ny hevitry ny sasany kosa, vohitra hafa, tokony ho sivy maily avaratr' i Nazareta, atao hoe *Kena-el-jelil*, no izy.—J.W.

**KANANA**: zanakalahin' i Hama izy (toa faralahiny, Gen. x. 6), ary razan' ny Foinikana sy ny firenena maro izay nonina tany Palestina talohan' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny tany, fa indrindra ny tany tao andrefan' i Jordana (Gen. x. 13; 1 Tan. i. 8). Raha ny tenin' ny Soratra Masina no dinihina, Kanana toa nahalala sy nankasitraka ny heloka nataon' i Hama rainy tamin' izy nifaly noho ny fahamenaran' i Noa; fa Kanana hiany no nozonin' i Noa tamin' ny teny mafy dia mafy, ary nilazany intelo fa izy sy ny tarananу no ho andevon' ny zokiny roa lahy sy ny taranany (Gen. ix. 22-27). Ary toa tanteraka izany tamin' ny nandresen' ny Isiraelita, izay taranak' i Sema, ny tany nonenan' ny firenena taranak' i Kanana ary ny nanandevozany izay tsy lany ringana tamin' ny ady.—J.S.

**KANANA, ny Tanin' i.** Ny tany Palestina no natao hoe "Tanin' i Kanana" tao aloha, satria, araka ny voalaza teo ambony, ny taranak' i Kanana, zanak' i Hama, no nahazo azy voalohany ho fonenany. Indraindray ny hoe "Kanana" no misolo ny hoe "tanin' i Kanana" (zahao Eks. xv. 15; Mpits. iii. 11; Sal. cxxxv. 11; etc.). Raha adika ny hoe

**Kanana, dia "tany iva," na "tany lemaka" no heviny, ary milaza ny tany iva sy lemaka eo amoron-dranomasina,** izay fonenan' ny taranak' i Kanana indrindra, raha ampitahaina amin' ny tany havoana eo ampovoan' ny tany, fa indrindra amin' ilay tany avoavo kokoa indray eo an-dafin' i Jordana, dia ny tanin' i Gileada sy Basana. Izany no hevitry ny hoe Kanana ao amin' ny Zef. ii. 5 sy Mat. xv. 22. Fa matetika koa dia milaza ny tany Palestina rehetra eo anelanelan' i Jordana sy ny Ranomasina Mediteraneana io teny io (Gen. xi. 31; xii. 5; xiii. 12; etc.). Zahao PALESTINA.—J.S.

**KANANEANA:** io dia teny fanampin' ny anaran' i Simona Apostoly voalaza ao amin' ny Mat. x. 4 sy Mar. iii. 18. Kanefa tsy mba milaza ny mponina tany Kanana tsy akory, na olona avy tany Kana, izany, fa teny avy tamin' ny fiteny Kaldeana na Syriaka hoe *Kannean*, dia anarana nomena ilay antokon' olona teo amin' ny Jiosy, izay natao hoe koa 'Zelote' amin' ny teny Grika. Koa ny hoe Zelote hiany no nentin' i Lioka, izay Grika, hilaza an' i Simona. Zahao SIMONA ZELOTE.—J.S.

**KANANITA:** dia ny mponina tany Kanana; ary araka izay voalaza teo ambony ny amin' ny tany, dia toy izany koa ny amin' ny tompon-tany, fa roa ny hevitry ny hoe Kananita.

(1) Nenti-milaza ny firenena anankiray izay nonina tany Palestina talohan' ny nahalasanan' ny Zanak' Isiraely ny tany, dia ny mponina tao amin' ny tany lemaka na tany iva (Gen. xv. 21; Eks. xiii. 5). Ary roa ny tany iva izay fonenan' ny Kananita, dia (*a*) ny tany lemaka amoron' ny Ranomasina Mediteraneana, ary (*b*) ny tany iva noho ny ranomasina aza, dia ny Lohasahan' i Jordana, hatramin' ny avaratry ny Farihin' i Genesareta ka hatramin' ny atsimon' ny Ranomasina Maty. Izany no fitenin' ny mpisafotany nony niverina avy tamin' ny nandinihany an' i Palestina izy, fa hoy izy: "Ary ny Kananita no monina eo amoron' ny ranomasina sy eo amoron' i Jordana" (Nom. xiii. 29). Mifanaraka amin' izany koa ny teny ao amin' ny Gen. x 18-20 sy ao amin' ny Josoa xi. 3 hoe "ny Kananita any atsinanana sy any andrefana" no navahana tamin' ny Amorita, izay nonina "tany amin' ny tany havoana."

(2) Fa tsy izany hiany, fa ny hoe Kananita no matetika teny enti-milaza ny mponina rehetra tany Palestina, afa-tsy ny Isiraelita (zahao Gen. xii. 6; xiii. 12; xxiv. 3; Nom. xxi. 3; Mpits. i. 10, etc.). Tahaka ny Foinikana tany avarabaratra, toa mpivarotra sy mpandranto koa ny Kananita; koa tamin' ny aoriana ny anarany tonga solon' ny hoe 'mpandranto;' ary ao amin' ny teny Hebreo, ny teny hoe "Kananita" no nadika hoe "mpandranto" amin' izao teny izao: Job. xli. 6; Oha. xxxi. 24; zahao koa Isa. xxiii. 8, 11; Hos. xii. 8; Zef. i. 11; Zak. xiv. 21.

Ny amin' ny fitenin' ny Kananita dia tsy misy fantatra marina; nefa nony vao tonga tany Kanana Abrahama sy Jakoba, dia toa nahazo niresaka tsara tamin' ny olona tompon-tany izy; ka dia nitovy hiany ny fitenin' izy roa tonta, na dia samy hafa firazanana avokoa aza izy (zahao Gen. x.).—J.S.

**KANDAKE:** mpanjakavavin' ny Etiopiana anankiray izy, sady voalaza ao amin' ny Asa viii. 27. Tsy mba anaran' ny mpanjaka iray monja io teny io, fa niombonan' ny mpanjakavavin' i Etiopia rehetra taloha izy. Meroe no anaran' ny renivohitry ny fanjakany.—E.H.S.

**KANKANA** sy **OLITRA:** telo na efatra ny teny Hebreo nadika toy izao; kanefa tsy mba kankana ao anaty tany no lazaina, fa ny biby kely izay homana ny fatim-biby sy olona (zahao Eks. xvi. 20; Job. xxv. 6), ary izay manimba ny tahom-boaloboka (Deo. xxviii. 39). Ny hoe kankana koa no teny nentin' ny mpanoratra ny Baiboly hilaza ny fahambanian' ny toetry ny olombelona (zahao Sal. xxii. 6; Isa. xli. 14). Heroda Agripa I., mpanjakan' ny Jiosy, dia voalazan' ny Asa xii 23 fa nohanin' ny kankana; ary raha toy ny hevitry ny mpanoratra tany aloha, dia fahafatesana mampangirifiry indrindra sady mahamenatra izany, satria Andriamanitra tsy mba nomen' i Heroda voninahitra; fa nanaiky ny nanajan' ny vahoaka azy ho toa Andriamanitra izy, na dia olona hiany aza. Zahao KALALAO.—J.S.

**KANONAN' NY SORATRA MASINA.** Ny hoe 'kanona' dia teny tsy hita ao amin' ny Baiboly Malagasy, fa teny Grika; nefa satria teny efa nalain' ny firenena maro any Eoropa hilaza hevitra lehibe ny amin' ny Tenin' Andriamanitra izy, dia mety raha hianaran' ny Malagasy koa, indrindra fa izay mitory teny sy mampianatra ny sasany ary izay mitandrina ny fiangonana.

I.—NY HEVITRY NY HOE 'KANONA.' Teny Grika io teny io, ary *fitsipika mahitsy* no dikany, indrindra fa ny *plamatry* ny mpandrafitra sy ny tambato izay enti-mitsapa ny zava-meloka; ary tonga oha-teny koa izy, ary ny marika arahina, na ny zavatra ekena ho fianarana mahitsy, no natao heviny. Ary nalaina ny teny hoe kanona ho entimilaza ny boky tafakambana eo amin' ny Soratra Masina izay neken' ny Fiangonana ho boky nampanoratin' ny Fanahy Masina, ary izay maneho fitsipika mahitsy ny amin' ny zavatra tokony hinoana sy ny fitondrantena mety. Ary na dia tsy ao amin' ny Baiboly Malagasy aza ny hoe kanona, ny dikan' ny teny Grika dia hita ao amin' ny teny sasany nosoratan' i Paoly Apostoly, fa hoy izy tamin' ny Galatiana (vi. 16): "Ary izay rehetra mandeha araka ity *fitsipika* (Gr. *kanon*) ity, ho aminy anie ny fiadanana." Ary ny anaovana azy hoe kanona dia izao: tsy misy boky na soratra hafa, hoy ny Kristiana, izay ahafantarantsika ny marina sy ny

sitrapon' Andriamanitra; ary tsy misy hafa manam-pahefana handahatra ny amin' ny finoantsika afa-tsy ny boky eo amin' ny Baiboly hiany; ary amin' izany izy no tsipika, na kanona, ahalalana ny mety sy ny tsy mety.

Tsy dia ny *boky* loatra anefa no nataon' ny Kristiana hoe kanona tamin' ny nisehoan' io teny io, fa ny *hevitra* marina sy ny fahalalana ny filazantsara izay nahaizany namantatra ny fampianarana marina sy ny diso. Fa taoriana indray dia ny boky hiany no natao hoe kanona. Ny boky ekena ho isan' ny Soratra Masina dia atao hoe 'kanonikaly,' ary izy rehetra tafakambana dia Kanona. Tsy dia fitenin' ny Jiosy izany, kanefa satria nisy nanakambanan' ny Jiosy ny boky masina nomen' Andriamanitra azy, sady nofantariny ny teny nakambany, dia lazain' ny olona ato aoriana hoe 'Kanonan' ny Testamenta Taloha' ny boky neken' ny Jiosy ho Tenin' Andriamanitra.

II.—Ny Kanonan' ny Testamenta Taloha. Niadana dia niadana ny nahazoan' ny Jiosy ny boky voatambatra eo amin' ny Test. Tal. Taona maro no nanelanelana ny sasany. Koa niadana toy izany ny nanakambanany ireo boky ireo. Fitondran' Andriamanitra azy izany. Izy no nampiteny sy nampanoratra ny mpanompony manaraka izay sitrapon' Izy Tompony. Notarihiny koa ny sain' ny olona hanakambana ny efa nampanoratiny mba tsy hisy ho very. Koa azo zaraina efatra ny nandrosoan' ny Kanonan' ny Test. Tal., dia araka ny toetry ny boky nakambana: (1) ny Pentateoka; (2) ny Boky Tantara; (3) ny Faminaniana; (4) ary ny Boky Fihirana.

1.—*Ny Pentateoka.* Ny anaran' ny Pentateoka hoe "ny Bokin' ny Lalàna," na "ny Bokin' ny Lalàn' i Mosesy," na "ny Bokin' ny Lalàn' i Mosesy izay nandidian' i Jehova ny Isiraely," dia nampiseho marina izay toetry ny boky nakambana ho kanona. Izay boky milaza ny teny nampitondrain' Andriamanitra tamin' ny olona, ka nisy famantarana fa avy tamin' Andriamanitra tokoa, ireo no azo nakambana tamin' ny boky masina. Ny Jiosy tsy nety nampitovy izay boky hafa sy izay nosoratan' ny olona nanana ny Fanahy Masina. Hoy ny teny: "Dia nosoratan' i Mosesy izany Lalàna izany ka natolony ireo mpisorona, taranak' i Levy, izay mpitondra ny fiaran' ny faneken' i Jehova, sy ny loholon' ny Isiraely rehetra. Dia nandidy azy Mosesy ka nanao hoe: Isam-pito taona, dia amin' ny taom-panafahana, amin' ny Andro Firavoravoana fitoerana amin' ny Trano Rantsan-kazo, dia avy hiseho eo anatrehan' i Jehova Andriamanitrao eo amin' ny tany izay hofidiny ny Isiraely rehetra, dia aoka hovakinao eo anatrehan' ny Isiraely rehetra ny tenin' ity Lalàna ity hihainoany azy. Vorio ny vahoaka rehetra, na lehilahy, na vehivavy, na ankizy madinika, na ny vahiny ao an-tanànanao, hihainoany sy hianarany ka hatahorany an' i Jehova Andriamanitrao sy hitandremany hanaraka ny teny rehetra amin' ity Lalàna ity. Ary ny zanany koa izay tsy nahalala dia handre ka hianatra hatahotra an' i Jehova Andriamanitrareo amin' ny andro rehetra hiainanareo eo amin' ny tany, izay efa hidiranareo holovana, rehefa tafita an' i Jordana hianareo".... "Ary rehefa voasoratr' i Mosesy teo amin' ny boky avokoa ny tenin' ity Lalàna ity, dia nandidy ny Levita, izay mpitondra ny fiaran' ny faneken' i Jehova izy, nanao hoe: Raiso ity bokin' ny Lalàna ity, ka apetraho eo anilan' ny fiaran' ny faneken' i Jehova Andriamanitrareo mba ho vavolombelona aminareo" (Deo. xxxi. 9-13, 24-26). "Ary rehefa mipetraka eo ambonin' ny sezam-panjakany izy, dia aoka hadikany ho azy amin' ny boky izao Lalàna izao ka hataony araka ilay tehirizin' ireo Levita mpisorona. Ary ho ao aminy izany ka hovakiny amin' ny andro rehetra hiainany, mba hianarany hatahotra an' i Jehova Andriamaniny ka hitandrina ny teny rehetra amin' izao Lalàna izao sy ireto didy ireo hankatoavany azy" (Deo. xvii. 18, 19).

Izany teny izany dia mampiseho tsara ny niandohan' ny Kanonan' ny Test. Tal. sy izay hevitra naneken' ny olon' Andriamanitra ny teniny. Natolotr' i Jehova ny teniny ho lalàna harahin' ny olona sy hahafantarany ny sitrapony hotehiriziny tsara, handrenesan' ny taranany mandimby azy ny teny efa tian' Andriamanitra ho fantany; ary koa, nasainy hovakina amin' ny vahoaka sy hodinihin' ny mpanjaka izany, hahalalan' izy rehetra ny sitrapon' i Jehova.

2.—*Ny Boky Tantara.* Tsy azo fantarina loatra ny nisehoan' ny boky tantara sasany izay natambatry ny Jiosy tamin' ny Kanona. Kanefa misy teny roa izay mampiseho kely izany. Hoy ny teny ao amin' ny Bokin' i Josoa (teny milaza ny fanekena nataon' ny Isiraely tamin' i Jehova tany Sekema izany): "Dia nosoratan' i Josoa tao amin' ny bokin' ny Lalàn' Andriamanitra ireo teny ireo, ary naka vato lehibe izy ka nanangana azy teo ambanin' ny hazo terebinta, izay teo anilan' ny fitoera-masin' i Jehova" (Jos. xxiv. 26). Ary amin' izany hitantsika fa izay teny nosoratan' i Josoa, mpandimby an' i Mosesy, dia nakambana tamin' ny bokin' ny Lalàna, dia ny Pentateoka. Napetrany teo anilan' ny fiara koa izay nosoratany. Misy teny hafa koa manamarina izany. Hoy ny teny: "Ary Samoela nilaza tamin' ny olona izay mety ho fitondrana ny fanjakana, dia nosoratany tamin' ny taratasy izany, ka napetrany azy teo anatrehan' i Jehova," miantso ny Fitoerana Masina Indrindra, izay nametrahana ny Lalàna (1 Sam. x. 25). Toy izany no tokony ho nisehoan' ny boky tantara rehetra. Ny olona masina izay natsangan' i Jehova

ho mpitondra ny Isiraely, tahaka an' i Josoa, ary ny mpaminany tahaka an' i Samoela, no nampanoratin' Andriamanitra ny tantaran' ny olony; ary izay voasorany dia napetraka tao amin' ny tranon' Andriamanitra hotehirizina. Ary betsaka ny tantara toy izany; ary ny sasany tamin' ireo no nangalany ny teny nanaovana ny Bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara (1 Mpan. xi 41; 1 Tan. xxix. 29; 2 Tan. ix. 29; xii. 15; xiii. 22; xx. 34; xxvi. 22; xxxii. 32; xxxiii. 18, 19).

3.—*Ny Boky Faminaniana.* Raha tonga tany Kanana ny Zanak' Isiraely, ka tafandry tsara ny tany sy ny fanjakana, dia mbola nisehoan' ny "Anjelin' i Jehova" izy (Mpits. ii. 1; vi. 11; xiii. 3); ary nisy mpaminany koa indraindray (Mpits. iv. 4; vi. 8; 1 Sam. ii. 27). Ary koa, hatramin' ny andron' i Samoela no ho midina nahery dia nahery ny mpaminany. Samoela dia mpaminany nanan-daza indrindra, ary nanomboka fampianarana ho an' ny tovolahy mpianatry ny mpaminany izy (1 Sam. x. 5, 10; xix. 20); sady toa naharitra izany fampianarana izany (1 Mpan. xvii 4; xx. 35; 2 Mpan. ii. 3, 5; iv. 1, 38, 43; v. 22; vi. 1; ix. 1). Angamba mpampianatra ny olona ireo mpaminany ireo; ary izy koa no nirahin' i Jehova hananatra ny olona izay tiany hanarina, kanefa indraindray ny hafa kosa no nofidin' i Jehova (Amo. i. 1; vii. 14). Tokony ho nanoratra ny tantaram-panjakana koa ireo mpaminany ireo; kanefa hatramin' i Samoela ka hatramin' ny nanjakan' i Ozia dia tsy nisy nanoratra *boky faminaniana.* Fa tamin' ny nanjakan' i Ozia kosa ny mpaminany nanomboka *nanoratra boky* faminaniana: niaraka nisehо tamin' izany Hosea sy Amosa sy Isaia, ary angamba Jona sy Joela ary Obadia koa. Nanarakaraka izany Mika no nanoratra. Ary nitohitohy tamin' ireo ny boky faminaniana sasany. Niharatsy ny toetry ny Isiraely ka efa nampijalin' i Jehova izy noho ny fahotany, ka dia nambaran' ny mpaminany ny hanjo azy; ary izay teny nataony dia nosoratany sy notehiriziny tao amin' ny Tempoly, ho vavolombelona hiampanga ny olona, sy ho fampianarana ny taranaka aoriana. Toy izany koa no nisehoan' ny boky faminaniana izay isan' ny Kanonan' ny Test. Tal.

4.—*Ny Boky Fihirana.* Ireo dia teny mampiseho ny eritreritry ny mpanompon' Andriamanitra: dia ny heviny raha nandinika ny asan' i Jehova sy ny fitondrany izao tontolo izao. Ary tamin' ny andron' i Davida dia niampy ny fomban' ny fivavahana, ka nanomboka nanao "hira tao an-tranon' i Jehova" ny olona. Toy ny rano izay nivoaka avy tao am-batolampy, rehefa nokapohin' i Mosesy izany, no nivoahan' ny fihirana tao an-tsain' i Davida, rehefa nentin' ny Fanahy ny heviny. Rano tsy ritra mandraka ankehitriny izany; ary maro no efa nisotro taminy ka efa nahazo aina araka ny fanahy. Tsy Davida hiany no nanao fihirana, fa Asafa sy Etana sy Hemana ary ny zanak' i Kora koa; sady mbola nisy nanao tany am-pahababoana fony tany Babylona, ary rehefa tafaverina tany Jodia indray izy. Ny fihirana izay mikambana amin' ny Salamo dia noforonina hatao hira tao amin' ny tranon' Andriamanitra.

Taorian' i Davida indray ny boky manoro fahendrena no niseho, kanefa ireo koa nalahatra araka izay fomban' ny fihirana hiany, ka dia atao isan' ny Boky Fihirana. Solomona no nahery dia nahery tamin' ireo. Nangataka fahendrena izy, ary Andriamanitra nihaino ny fangatahany, koa izay nosoratany dia notehirizin' ny Jiosy tsara.

Ny nisehoan' ny boky samy hafa karazana izay voakambana amin' ny Test. Tal. ary dia efa voalaza teo, fa iza moa no nanakambana azy? Ary oviana no nanakambanany azy? Oviana no nahataperan' ny Jiosy ny Kanonan' ny Test. Tal.? Izany indray no tsy maintsy hodinihintsika.

Misy saro-pantarina izany. Taloha elan' ny nahatongavan' ny Tompo tety an-tany no nahavitana ny Kanona; ary ny boky eken' ny Jiosy ho Soratra Masina ankehitriny dia nekeny tamin' izany koa, sady ireo hiany koa no ekentsika. Kanefa fantatsika kosa fa efa niverina avy tany Babylona ny Jiosy vao notaperiny ny Kanona; satria misy ny boky sasany izay tantara milaza ny niverenany sy ny nataony rehefa tafaverina (dia Ezra sy Nehemia); ary nisy mpaminany telo lahy (dia Hagay sy Zakaria ary Malakia) izay nanoratra faminaniana nanarakaraka ny nodian' ny Jiosy. Kanefa izay taona nanakambanany ny boky rehetra tsy azo fantarina marina, afa-tsy izao hiany:—Ezra sy ny lohololon' ny Jiosy namany, izay natao hoe 'lehilahin' ny Synagoga Lehibe,' no tantarain' ny Jiosy taloha rehetra ho nanao izany. Olana tsara fanahy Ezra. "Nampiomana ny fony hitady ny Lalàn' i Jehova izy ka hankato izany ary hampianatra ny Isiraely didy sy fitsipika." "Ary mpanora-dalàna mahay ny tenin' i Jehova sy ny diriny tamin' ny Isiraely" izy (Ezra vii. 10, 11). Nikely aina dia nikely aina ny Synagoga Lehibe hanangana ny manda izay efa rava; ny hampody ny fon' ny olona hanompo an' Andriamanitra, ny hamelona indray ny fomba fanao tamin' ny fivavahana izay efa nialana, ny hampanaiky ny vahoaka ny Lalàn' i Mosesy: izany no nikelezan' ireo aina. Fantany marina fa ny nahafoizan' ny razany ny tenin' Andriamanitra no nahatonga ny fahoriana izay nanely azy; dia tery am-panahy izy ka ta-hampianatra ny olona ny Lalàn' i Jehova mba tsy hiviliany intsony. Koa andrao ny tsy izy indray no harahin' ny olona, dia nasainy nadika avokoa, hono, ny boky rehetra, ary nakambany koa, nefa nataony fizarana telo: dia ny

Lalàna sy ny Mpaminany ary ny Soratra. Angamba tsy nahatapitra izany raharaha lehibe izany Ezra sy izay indray nihira taminy; fa izy ireo nanomboka, ary ny nandimby azy kosa no nanapitra azy. Koa olona nahatoky mihitsy ireo, ka mahatoky koa ny raharaha nataony.

Hatramin' izany andro izany ka mandraka ankehitriny ny Kanonan' ny Test. Tal. amin' ny teny Hebreo dia tsy niova; izay eken' ny Jiosy ankehitriny dia isan' ny Kanona hatramin' ilay nahavitan' ny Synagoga Lehibe azy no ho mankaty. Misy ny boky sasany atao hoe Apokryfa,* izay nakamban' ny Helenista tany Aleksandria tamin' ny Soratra Masina ka nataony tamin' ny Septoaginta; ary ireo dia mba nataon' ny Kristiana tany aloha ho mety hovakina amin' ny fiangonana, na dia tsy nekeny ho Tenin' Andriamanitra na ho isan' ny Kanona aza; kanefa tato aoriana indray, nasandratry ny Katolika Romana ho isan' ny Soratra Masina izy. (Mbola hoheverintsika ny amin' ny niandohan' ny Apokryfa.) Koa nataon' ny olona sasany tany aloha fa nisy Kanonan' ny Test. Tal. roa samy hafa: ny iray tao amin' ny Jiosy tany Palestina, ary ny iray tao amin' ny Helenista. Fa tsy marina izany hevitra izany. Raha dinihina ny tenin' ny Jiosy mpanoratra fahizay, dia mora hita fa tsy nisy Kanona roa. Josefosy nahalala tsara ny Septoaginta ka nazana naka teny taminy, sady olona nitovitovy saina tamin' ny Jiosy tany Aleksandria izy; kanefa lazainy kosa fa tsy miendrika hampitovina amin' ny boky izay isan' ny Kanona, na hinoana tahaka ireo, ny boky fanampiny, indrindra fa tsy boky nampanoratin' Andriamanitra izy. Lazainy koa ny boky neken' ny Jiosy. Ary hoy ny fiteniny: "Ny finoanay ny Soratra Masina dia hita amin' ny fitondrantenanay, fa tsy nampiana ireo, na nanesorana, na novana. Ampianarina hanaiky azy ho didin' Andriamanitra izahay raha mbola kely; ary raha enjehina, dia sahy ho faty izahay noho ny fitiavanay azy."

Raha ny Kanonan' ny Test. Tal. izay eken' ny Jiosy sy ny Protestanta no marina ka mifanaraka amin' izay neken' ny Jiosy talohan' i Kristy, manao ahoana kosa ny boky atao hoe Apokryfa?

Izao no anaran' ny boky isan' ny Apokryfa: 1 sy 2 Esdrasy; Tobita; Jodita; Fanampin' ny Bokin' i Estera; ny Fahendren' i Solomona; ny Fahendren' i Jesosy, zanak' i Siraka, na Eklesiastikosy; Baroka; Fanampin' ny Bokin' i Daniela,—dia ny hiran' ny Jiosy Telo lahy, sy ny Tantaran' i Sosana, ary ny Tantaran' i Bela sy ny Dragona; ny Fivavahan' i Manase mpanjaka; ary ny Tantaran' i Makabeo mianakavy (boky roa).

Ny Helenista tany Aleksandria no voalohany nanakambana ireo boky ireo tamin' ny Soratra Masina. Ary avy tamin' ny Septoaginta indray no nahazoan' ny Kristiana azy. Fa araka izay nolazaina teo, tsy hain' ny Kristiana taloha loatra ny teny Hebreo, fa ny teny Grika hiany no fantany tsara; ary koa, maro ny versiona taloha (ny Test. Tal. teo aminy) dia dikan' ny Septoaginta; ary amin' izany ny Kristiana taloha indrindra tsy nisalasala tamin' ireo boky ireo, fa satria nataony ho nitovy hiany tamin' ny boky sasany izay hita teo amin' ny Septoaginta. Fa nony nitatra ny Fiangonana, ka nifandahatra tamin' ny Jiosy ny Kristiana, dia fantany fa samy hafa kely ny boky neken' ny Jiosy sy ireo efa nataony ho isan' ny Soratra Masina ireo. Fa Melito, lehilahy tao Sardisa (172 A.D.), sy Origena (izay maty tamin' ny 254 A.D.) nandinika ny Kanona araka ny teny Hebreo ka nanoratra boky hilaza ny tsi-fitovian' izy roa tonta.

Hatramin' izany andro izany ka mandrapisaraky ny Katolika Romana sy ny Protestanta, dia nalaladalaka ny hevitry ny olona ny amin' ny Apokryfa. Ny Fiangonana Grika nipetraka tamin' ny Kanona Hebreo, ka norarany tsy hovakina ny Apokryfa. Toy izany hiany koa ny Fiangonana tany Syria. Fa hafa ny nataon' ny Fiangonana Andrefana—ny tao Roma sy izay niankindoha taminy. Ny Test. Tal. amin' ny versiona izay atao hoe Latina Ela, izay fototry ny Volgata, dia dikan' ny Septoaginta hiany koa; ka notanan' ny mpandika azy hiany koa ny bokin' ny Apokryfa tao, fa tsy nisy namelany ny boky hitany tao anatin' ny Septoaginta. Kanefa tsy dia nataony ho sahala amin' ny Soratra Masina ireo tsy akory. Maro no nanda ireo tsy ho Tenin' Andriamanitra, na ho mety halaina hanamarina ny fampianarana; dia tsy nety naka ireo izy tahaka ny fakány ny Soratra Masina; ary izay naka azy aza toa nisalasala be hiany. Ary izao koa no mety hotsarovana: raha tsy tamin' ny Konsilia tany Trenta (1562, 1563 A.D.), dia tsy mbola natao ho isan' ny Kanona ny Apokryfa na taiza na taiza, fa mbola nalalaka ny hevitry ny Fiangonana. Noheverina ho boky tsara hovakin' ny olona izy, fa tsy natao ho mitovy amin' ny Soratra Masina.

Fa tamin' ny Konsilia tany Trenta, izay novorina hamaly ny Protestanta sy hanozona azy noho ny nialany tamin' ny Fiangonana Romana, dia nalaky nanamasaka hevitra ny Katolika Romana. Nanao jadon' ny mpan-

* Teny Grika ny hoe *Apokryfa*, ka 'miafina,' na 'tsy fantatra,' no dikany. Koa ankehitriny izany anarana izany efa nipetraka ho anaran' ny boky sasany izay nakamban' ny Helenista tamin' ny Septoaginta: kanefa tany aloha tsy ireo hiany no natao hoe Apokryfa, fa ny boky rehetra izay tsy hita fototra.

jaka izy, ka nasandrany ho isan' ny Kanona ny Apokryfa. Nisy hiany teo amin' ny Konsilia izay nanda izany hevitra izany; ary ny Katolika Romana sasany tato aoriana efa nitady fatratra hiala kely amin' ilay teny nifanarahany tany Trenta, fa orim-bato efa naorina iny, ka tsy azony tsoahana intsony.

Ny hevitry ny Katolika Romana amin' izany nolavin' ny Protestanta mihitsy, ary izay boky isan' ny Test. Tal. amin' ny teny Hebreo no nekeny. Kanefa tsy nitovy kely ny fanaon' ny Protestanta. Ny sasany nampikambana ny Apokryfa tamin' ny Baiboly ka nanao azy ho boky mety hovakina ho famplanarana, nefa tsy isan' ny Tenin' Andriamanitra tokoa; fa ny sasany namela azy mihitsy, fandrao hahatafintohina ny olona raha akambana amin' ny Baiboly. Ilay hevitra farany hiany no tokony ho marina; ary angamba hanaiky izany avokoa ny Protestanta, raha afaka atsy ho atsy kokoa kely.

Raha akambana ny hevitra rehetra izay andavana ny Apokryfa tsy ho Tenin' Andriamanitra, dia izao no izy: (1) Tsy misy ireo boky ireo amin' ny Baiboly Hebreo, ka tsy neken' ny Jiosy izy, na tany aloha na tato aoriana; (2) tsy misy nangalan' ny mpanoratra ny Test. Vao. teny izy, na dia iray akory aza; (3) hita marina fa ny Septoaginta hiany no nahazoan' ny Kristiana azy, kanefa hatramin' ny sentory fahefatra no ho miakatra dia tsy voasoratra amin' ny boky milaza ny Kanona akory izy; (4) rehefa neken' ny Kristiana ho boky mety hovakina ireo, dia tsy nataony ho isan' ny Kanona izy, raha tsy tamin' ny Konsilia tany Trenta; (5) ary koa, raha ny toetry ny boky eo amin' ny Apokryfa no heverintsika, ny olona izay nanoratra azy tsy nanao azy ho nampitenenin' ny Fanahy Masina (tsy tahaka ny mpaminany izay tsy nahazo nangina, satria efa tonga teo aminy ny tenin' Jehova, fa tahaka ny olona mandaha-kevitra fotsiny ny nanoratra ny Apokryfa); (6) ary tsy izany hiany, fa diso be hiany ny teny sasany ao aminy ka tsy mifanaraka amin' ny Tenin' Andriamanitra, sady misy izy izay tena angano.

Hoy ny Katolika Romana: "Ny Fiangonana tsy nanaraka ny hevitry ny Mpanoratra sy ny Fariseo tamin' ny nandraisany ny Soratra Masina sy ny nanamboarany ny Kanona, fa nanaraka izay teny efa azony tamin' ny Apostolin' i Kristy." Fa raha ny nataon' ny Apostolin' i Jesosy Kristy no heverina, dia azo lazaina fa tsy nanamarina ny Apokryfa na indray mandeha akory aza izy, fa ny Kanona izay neken' ny Jiosy hiany no narahiny; ary na dia tsy azo atao marika amin' ny zavatra maro aza ny Jiosy, tsy azontsika lavina kosa fa "avy tamin' ny Jiosy ny famonjena," na ny tenan' ny Mpamonjy, na ny teny izay nomen' i Jehova ho faminaniana ny Mpamonjy sy ho fanomanana ny olona izay hino Azy.

Na dia tsy tokony hakambana amin' ny Baiboly aza ny bokin' ny Apokryfa, mba mety hovakina sy hodinihina hiany ny sasany, hahafantarantsika ny tantaran' ny Jiosy sy izay heviny tamin' izany andro nanoratany azy izany; ary misy koa izay tandrifin' ny hahasoa ny fanahintsika. Ny Fahendren' i Solomona sy ny Eklesiastikosy sy ny Tantaran' i Makabeo no tsara indrindra aminy; ary ny manaraka izany dia Baroka sy ny H-ran' ny Jiosy Telo lahy, ary ny Fivavahana nataon' i Manase mpanjaka; fa ny sisa dia tsy misy antony loatra.

III.—Ny Kanonan' ny Testamenta Vaovao. Mba mitovitovy hiany ny niandohan' ny Kanonan' ny Test. Tal. sy ny Kanonan' ny Test. Vao., na ny nanakambanana ny boky isan' ny Test. Vao. ho boky iray. Samy tsy azo fantarina loatra intsony izay nisehoan' ireo roa voalohany; samy nandroso niandalandalana ny nanatambaran' ny olona azy, nefa tsy nokasainy hatambatra loatra; samy nofantenana avy tamin' ny boky sasany tsy izy ny boky izay nekeny; ary samy nampandrosoin' ny fanenjehana ny nanakambanan' ny olona azy roroa. Kanefa tsy dia misy tisarahan-tsaina loatra amin' ny Kristiana ny amin' ny Kanonan' ny Test. Vao., tahaka ny amin' ny Apokryfa, fa miray hevitra ny Kristiana samy hafa fomba ny amin' ny boky ekeny.

Angamba ny Kristiana voalohandohany, indrindra fa ny Fiangonana tao amin' ireo tanàna lehibe, dia samy nampanao kope ho azy sy namory ny taratasy rehetra izay nisy vavolombelona nahafantarana azy ho nosoratan' ny Apostoly sy ny namany. Rehefa hita fototra tsara ny boky samy hafa, dia noraisin' ny fiangonana samy irery izy aloha, ka dia nisy fiangonana maro izay samy nanana ny bokin' ny Test. Vao., saingy tsy mbola natambatra ho iray. Ary koa, satria betsaka ny epistily sandoka sy ny taratasy nohamboiny ho teny voasoratry ny Apostoly, dia fatra-pitandrina ny fiangonana ka tsy nalaky nanaiky ny boky, fa niala nenina namantatra azy tsara aloha vao nety nandray azy ho isan' ny boky nekeny mihitsy. Koa ny ankabeazan' ny bokin' ny Test. Vao. dia voarain' izy rehetra sady nekeny marina hatramin' ny voalohany ka tsy nisy fisalasalana akory taminy; ary ny boky vitsy izay tsy azoazoan' ny fiangonana sasany tamin' ny voalohany ka nisalasalany (satria tsy mbola hitany ny vavolombelona nahafantarana ireo ho izy), dia voarainy hiany tato aoriana, rehefa reny ny nahamarina azy; ary tamin' ny faran' ny sentory fahefatra dia tafandry tsara ny hevitry ny Kristiana rehetra ny amin' ny bokin' ny Test. Vao., ary ny boky ekentsika ankehitriny hiany no nekeny.

Fa raha dinihina kokoa izany, dia mety

raha zaraina telo ny taona nanakambanana ny bokin' ny Test. Vao. isan' ny Kanona, dia izao: 170 A.D. dia atao fetra voalohany; 303 A.D. dia faharoany; ary 397 A.D. dia fahatelony.

1.—*Ny Kanonan'ny Testamenta Vaovao, A.D. 52—A.D.* 170 *no ho miakatra.* Tamin' izay ny taratasy samy hafa izay samy nitokantokana sy nahaleo tena tamin' ny nanoratana azy voalohany dia efa natambatambatra. Toa tsy mba noheverin' ny Apostoly sy ny namany loatra izay nanoratra filazantsara sy epistily, etc., izay hoe ho tonga marika tokana harahin' ny Fiangonana mandra-pahatapitr' izao tontolo izao ilay taratasy nosoratany; kanefa kosa mba nasainy hovakina amin' ny fiangonana sasany hiany ny teniny (1 Tes. v. 27; Kol. iv. 16; Apok. xxii. 18), sady nataony ho teny tsy maintsy hekena mihitsy (2 Tes. iii. 6; Apok. xxii. 19). Ary tsy izany hiany, fa tamin' ny andro nanoratana ny 2 Petera, ny epistily izay nosoratan' i Paoly dia nampitoviny tamin' ny Soratra Masina sasany, dia ny bokin' ny Test. Tal. (2 Pet. iii. 16).

Ny Kristiana izay nanarakaraka ny Apostoly tsy mba nanoratra taratasy betsaka tahaka ny tato aoriana; fa misy boky vitsivitsy nosoratan' ny Ray Apostolika,* izay efa maharitra mandraka andro any. Koa raha dinihina ireo voasorany ireo, dia mora fantatra fa nanana ny bokin' ny Test. Vao. izy. Mbola tadidiny tsara tamin' izany ny tantaran' i Jesosy Kristy araka ny nampianaran' ny Apostoly; ary betsaka ny teny eo amin' ireo taratasy nataon' ny Kristiana nanarakaraka ny Apostoly ireo no mitovy amin' ny teny eo amin' ny Filantsara Efatra sy ny Epistily. Ny teny nalainy nanamarina ny heviny dia maro; kanefa tsy voalazany loatra izay boky nangalany azy, fa nosoratany fotsiny hiany ny teny. Ary koa, na dia tsy nisy nihevitra loatra ny hanandratra ny teny nosoratan' ny Apostoly ho *Kanona* hitovy voninahitra amin' ny Kanonan' ny Test. Tal. aza, dia mba nankalazainy indrindra anefa ny Apostoly, sady nodokafany ny hatsaran' ny tenin' ireo, raha noharina amin' ny azy nanoratra; ka dia efa voàvaka kely, na tamin' izany aza, ny boky nosoratan' ny Apostoly, na dia tsy mbola voatokana ho Kanona aza ireny.

Fa tamin' ny taranaka izay nandimby ireo indray (120-170 A.D.) dia nandroso mihitsy ny hevitry ny Fiangonana ny amin' ny boky nekeny. Efa maty ny olona izay nahita ny Apostoly sy nianatra taminy, ary ny filazana marina an' i Jesosy Kristy efa nampian' ny sasany sady novany; ary maro no efa sahy nanoratra taratasy izay nohamboiny ho tantaran' i Jesosy Kristy. Koa tamin' izany dia maromaro ny Kristiana no nahavita boky he enti-manamarina ny finoana efa noraisiny tamin' ny Apostoly, indrindra fa Jostina Martyra; ary dia navahan' ny Kristiana tamin' izay ny Filazantsara Efatra izay nosoratan' izy efa-dahy avy tamin' ny sasany izay nohamboiny ho Filazantsara; ary tsy niova intsony ny Filazantsara neken' ny Fiangonana hatramin' izany ka mandraka ankehitriny. Efa voasoratra ela sady efa nananan' ny Kristiana ela ireo Filazantsara ireo vao navahany; fa tamin' izany dia nasandratra ireo ho filazana marina sy ho filazana tokana an' i Kristy ho neken' ny Kristiana rehetra, satria ireo hiany no nosoratan' ny Apostoly sy ny namany; ary ny sisa izay nosoratan' ny olona taorian' ny Apostoly dia nolavin' ny Fiangonana.

Ary tsy izany hiany, fa raha nandroso ilay fampianarana hafahafa izay nataon' ny Gnostika, izany indray no mainka nampiavaka izay tenin' ny Apostoly sy izay tsy azy, ka nampandroso hahatanteraka ny Kanonan' ny Test. Vao. Ny mpampianatra Gnostika nanao azy ho Kristiana, nefa nitady hampivily ny finoan' ny Kristiana kosa izy; ary ny boky sasany izay tsy tiany dia navelany, fa ny sasany hiany no notanany. Fa mainka nitaona ny Kristiana handinika tsara ny boky rehetra izay nananany avy tamin' ny Apostoly ny hevitra tsy marina nataon' ny sasany, ka dia navahana sy nasandratra indray ny Epistily samy hafa izay nosoratan' ny Apostoly. Ny nisehoan' ny anganongano izay nodokafan' ny sasany no nitarika ny Fiangonana hanandratra ny Filazantsara nosoratan' ny Apostoly sy ny namany ho Kanona tokana hahalalana ny tantaran' i Kristy; ary ny nitsanganan' ny mpampianatra sandoka tao amin' ny Fiangonana ny nanandratana ny Epistily izay nosoratan' no Apostoly.

Ary misy vavolombelona roa izay tratra ankehitriny ahafantarantsika ny Kanonan' ny Test. Vao. tamin' ny faramparan' izany andro heverintsika izany (120-170 A.D.). Misy sombin-taratasy rovidrovitra be hiany izay hitan' ny lehilahy anankiray natao hoe Moratory (*Muratori*) voalohany. Teny Latina, dikan' ny teny Grika, ilay sombintaratasy, ary tokony ho nosoratana tamin' ny 170 A.D. izy. Efa triatra niala ny teny eo ambony, ary ny teny voalohany aminy dia milaza ny Filazantsara nosoratan' i Marka, ary milaza an' i Lioka ho evanjelista (mpanoratra Filazantsara) *fahatelo* (koa Matio no tokony ho efa voalazany teo ambony, saingy triatra ny taratasy), dia milaza an' i Jaona sy ny Asa ary ny Epistily nosoratan' i Paoly; ary eo ambany indray misy teny milaza ny Epistily roa nosoratan' i Jaona sy sy Epistily nosoratan' i Joda izay akambana amin' ny Epistily voasoratra ho an' ny maro,

* Anarana nomena ny mpanoratra malaza sasany izay nanoratra hevi-teny sy tantaran' ny Fiangonana tamin' ny andro nanaraka ny andron' ny Apostoly ny hoe 'Ray Apostolika.'

hoy ny teny eo: ary misy teny koa milaza ny Apokalypsy. Fanampin' izany indray, dia misy teny nalaina tamin' ny 1 Jaona. Ary amin' izany dia voalaza eo avokoa ny bokin' ny Test. Vao., afa-tsy 1 Petera, 2 Petera, Jakoba, sy Hebreo; kanefa simbasimba be hiany ilay taratasy, ary tsy eo ny sasany. 1 Petera anefa efa neken' ny Fiangonana mandrakariva sady fantatra tsara talohan' izany izy; Jakoba sy Hebreo sy 2 Petera hiany no tsy fantatry ny fiangonana sasany tamin' izay, ary angamba tsy teo amin' ilay sombin-taratasy ireo.

Ary ny vavolombelona anankiray koa dia ny *Kanonan' ny Pesito*.* Izao no isan' ny boky eo amin' ny Pesito: ny Filazantsara Efatra, ny Asa, ny Epistily efatra ambin' ny folo nosoratan' i Paoly (ny Hebreo dia voaisa amin' izany), 1 Petera sy Jakoba sy 1 Jaona. Koa mifameno izy roroa—dia ny sombin-taratasin' i Moratory sy ny Pesito—ary 2 Petera irery no tsy voalaza amin' izy roroa.

2.—*Ny Kanonan' ny Testamenta Vaovao*, 170—303 *A.D.* Nandroso be hiany ny hevitry ny Kristiana ny amin' ny Kanonan' ny Test. Vao. tamin' izany. Fa maro ny olona hendry sy be fahalalana no efa tonga Kristiana, ary izy ireo no mpitarika ny olona rehetra. Nahay sy nanan-daza indrindra ny mpampianatra sy ny mpanoratra sasany tamin' ny Kristiana, ary tsy nahaleo azy ny tsy mino. Ary ny teny izay nalahatr' ireo mpampianatra ireo dia tratry ny olona ankehitriny sady tsara hodinihina ireny hahitana hevitra mahasoa, ary indrindra fa misy hamantarana ny toetry ny Fiangonana tany aloha sy izay hevitry ny Kristiana ny amin' ny Kanona sy ny zavatra maro koa.

Ary izao no miseho amin' ny teny nosoratany: zatra ny miteny sy milaza ny Soratra Masina rehetra (na ny Test. Tal. na ny Test. Vao.) ho zavatra mikambana sy ho iray izy, dia Tenin' Andriamanitra, izay samy nampanoratin' ny Fanahy Masina ka samy manambara ny sitrapon' Andriamanitra. Kanefa tsy mba nisahirana nanamarina izany izy tamin' ny teny nosoratany, fa mba niteny azy toy izay milaza zavatra fantatra tsara ka tsy azo lavina akory. Ary tsy dia ny olona tao amin' ny fiangonana iray na roa no nanao izany, na ny tao amin' ny tany iray hiany; fa izy rehetra no nanoratra toy izany. Koa raha dinihina ny teniny, dia misy vavolombelona fa efa nekena hatramin' ny nanoratan' ny Apostoly azy ny Test. Vao., no dia niteny sy nahatsiaro azy toy ilay tsy misy fisalasalana akory iny ireo Kristiana mpanoratra ireo. Tsy ny mpanoratra no nampanaiky ny olona ny teny (sady tsy nokasainy izany), fa ny tenin' ny mpanoratra dia mampiseho izay efa finoan' ny olona rahateo.

*Irenaio*, izay presbytera aloha dia vao bisopy tao Lyons any Frantsa, dia milaza ny Soratra Masina rehetra, nefa tsy mba avahany ny Test. Tal. sy ny Test. Vao., fa lazainy mikambana; ary ampitoviny izy rehetra ka ataony hoe "tanteraka, satria notenenin' ny Tenin' Andriamanitra sy ny Fanahiny izy;" kanefa taranaka iray monja no nanelanelana an' Irenaio sy Jaona Apostoly, ary ny bisopy tamin' ny fiangonana, izay nitorian' Irenaio teny, dia nahatratra an' i Jaona hiany. Hoy koa ny teniny: "Tsy azo atao mihoatra noho ny efatra ny Filazantsara, ary hatrizay tsy mihoatra na latsaka noho izany izy."

*Klementa tany Aleksandria* koa, raha milaza ny Epistily nosoratan' ny Apostoly, dia mampikambana ireo sy ny Lalàna ary ny Mpaminany ka manao azy rehetra hoe: "Soratry ny Tompo izay samy hamarinin' ny herin' Andriamanitra."

*Tertoliana* indray, lehilahy malaza tao Kartago, dia nilaza ny nisehoan' ny anarana hoe Testamenta; ary ny Test. Vao. dia lazainy ho fikambanan' ny Filazantsara sy ny tenin' ny Apostoly (dia ny Epistily); sady nolazainy tsirairay ny boky—dia ny Filazantsara Efatra, ny Asa, 1 Petera, 1 Jaona, ny Epistily 13 nosoratan' i Paoly, ary ny Apokalypsy.

Koa raha lazaina fohy izay toetry ny Kanona tamin' ny faran' izany fetr' andro faharoa izany, dia izao no mety ho filaza azy: Ireo boky vao notononina teo ireo noraisin' ny Fiangonana avokoa, ka tsy nisy fisarahan-tsaina akory ny aminy, afa-tsy ny amin' ny Apokalypsy (nefa izy koa aza dia neken' ny mpanoratra rehetra afa-tsy ny anankiray hiany, dia Dionysio tany Aleksandria), sy ny Epistily tamin' ny Hebreo, izay neken' ny Fiangonana tany Aleksandria sy tany Asia sy Syria, fa tsy neken' ny tany Afrika Avaratra sy Roma, sy ny Epistily nosoratan' i Jakoba sy ny Epistily nosoratan' i Joda, izay toa tsy fantatry ny fiangonana maro, ary 2 Petera, izay saiky tsy fantatry ny ankabeazan' ny fiangonana. Kanefa mba nisy boky vitsy koa izay nakambakamban' ny sasany tamin' ny bokin' ny Test. Vao., nefa tsy dia naharitra ho fanaony ela izany, dia izao: ny Epistilin' i Barnabasy sy ny Mpiandri-ondry nosoratan' i Hermesy sy ny Epistilin' i Klementa ary ny Fanambaran' i Petera.

3.—*Ny Kanonan' ny Testamenta Vaovao*, 303—397 *A.D.* Nisy emperora tao Roma natao hoe Diokletiana, izay nahery nanenjika ny Kristiana loatra; ary araka ilay nataon' i Antiokosy tany Jerosalema tany aloha no nataon' i Diokletiana. Notadiaviny hodorana sy hosimbana avokoa ny boky izay nanohana ny finoan' ny Kristiana, satria

* Anaran' ny versiona malaza indrindra sady ela dia ela amin' ny teny Syriaka io. Ny hevitry ny hoe *Pesito* angamba dia 'tsotra,' satria, hoy ny sasany, tsy nampiana hevi-teny na teny hafa izy.

nataony fa rehefa azony ny boky, izay fototry ny Fiangonana sy herin' ny Kristiana, dia halaky rava ny Fiangonana. Ary izany azo atao vavolombelona fa efa nalaza ny bokin' ny Test. Vao. no dia fantatry ny olona rehetra, na hatramin' ny mpanjaka aza, ho fototry ny finoan' ny Kristiana izy. Ary tsy izany hiany, fa nony nokarokarohiny hodorana toy izany ny bokiny, dia ninia fatratra kosa ny mpitia azy hitana mafy sy hiaro tsara ireo boky ireo mba tsy ho lasan' ny mpanenjika; ary koa, mainka ta-hamantatra izay teny avy tamin' ny Apostoly tokoa ka efa nekena marina izy, mba tsy hisy ho very ny voasoratry ny Apostoly sy ny namany na kely akory aza. Ary amin' izany ny mpanenjika izay ta-hanimba ny Test. Vao. dia nampitombo ny voninahiny kosa sady nanandratra azy, nefa tsy nokasainy izany.

Tamin' ny Konsilia anankiray tany Kartago, tamin' ny 397 A.D., dia noheverin' ny Kristiana vory tao ny Kanonan' ny Soratra Masina; ary eo amin' ny tantara milaza ny raharaha nataony tamin' izany Konsilia izany dia voasoratra tsirairay ny anaran' ny boky izay nekeny. Ary toy izao ny teniny ny amin' ny Test. Vao.: "Ny Filazantsara dia boky efatra; ny Asan' ny Apostoly boky iray; ny Epistily nosoratan' i Paoly telo ambin' ny folo; ny Epistily iray nosoratany ho amin' ny Hebreo hiany; ny Epistily roa nosoratan' i Petera; telo nosoratan' i Jaona; iray nosoratan' i Jakoba; iray nosoratan' i Joda; ary ny Apokalypsy na Fanambarana nosoratan' i Jaona dia boky iray." Ary ny fiangonana rehetra izay niray tamin' ny fiangonana tao Roma dia nitana izany Kanona izany mandrakariva taorian' izany; fa indraindray ny mpanoratra samy irery toa nisalasala kely ny amin' ny Epistily tamin' ny Hebreo.

Ny fiangonana tany *Syria* anefa dia mbola nanaraka ny Kanonan' ny Pesito izay voalaza teo; fa na dia izany aza dia misy teny eo amin' ny taratasy sasany nosoratan' ny olona tany Syria, izay mahatsiahy ny Epistily nosoratan' i Jakoba sy Joda sy 2 Jaona sy 3 Jaona sy ny Apokalypsy.

Ny fiangonana tany *Asia Minora* dia nanaiky ny boky rehetra izay ao amin' ny Test. Vao. ankehitriny, afa-tsy ny Apokalypsy hiany; kanefa fantany ny Apokalypsy, ary tao aoriana dia nekeny hiany koa.

Misy taratasy nosoratan' i Atanasio, bisopy tany *Aleksandria*, izay ahafantarantsika ny boky noraisin' ny fiangonana tany ho isan' ny Test. Vao. tamin' ny 373 A.D., ary mitovy amin' izay ekentsika izany.

*Eosebio*, bisopy tany *Kaisaria* sy mpanoratra ny Tantaran' ny Fiangonana, izay maty tamin' ny 340 A.D., dia milaza tsara ny nandinihany sy namantarany ny amin' ny Kanona. Nozarain' i Eosebio telo ny boky noheveriny: (1) ny boky nekena tsara ka tsy nisalasalana akory, dia ny Filazantsara Efatra, ny Asan' ny Apostoly, ny Epistily nosoratan' i Paoly, dia efatra ambin' ny folo mbamin' ny ho amin' ny Hebreo, 1 Jaona sy 1 Petera, ary raha mba nosoratan' i Jaona Apostoly hiany, dia ny Apokalypsy koa; (2) ny boky nisy fisalasalana, nefa fantatry ny maro tsara, dia ny Epistily nosoratan' i Jakoba sy Joda sy 2 Petera ary 2 Jaona sy 3 Jaona; (3) ny boky izay tsy izy, dia ny Asan' i Paoly, ny Mpiandry ondry sy ny Fanambaran' i Petera. Ary ny manampy ireo indray, ny Epistilin' i Barnabasy sy ny Fampianaran' ny Apostoly, ary raha tahiny tsy nosoratan' i Jaona Apostoly, toy izay hevitry ny sasany, dia ny Fanambaran' i Jaona na Apokalypsy koa.

Hatramin' ny faran' ny sentory fahefatra no ho midina dia efa tsy niova intsony ny Kanonan' ny Test. Vao., ary izay boky nampisalasala ny fiangonana sasany tany aloha dia nekeny hiany. Ary koa, ny anton' ny nisalasalan' ireo fiangonana ireo dia ny amin' ny olona nanoratra ny boky hiany no fotony, satria tsy tiany horaisina foana izay tsy nosoratan' ny Apostoly sy ny namany. Ary tsy tokony hahagaga antsika loatra izany raha heverina. Ny Epistily ho amin' ny Hebreo dia taratasy tsy misy anaran' ny nanoratra azy; sady tsy mitovy amin' ny epistily sasany nosoratan' i Paoly izy. Ary 2 Petera tsy mitovy loatra amin' i 1 Petera; Jakoba sy Joda dia samy manao azy ho "mpanompon' i Jesosy Kristy," fa tsy ho "Apostoly;" ary Jaona koa manao azy ho "loholona" (2 Jaona 1 sy 3 Jaona 1). Koa ny zavatra kely toy izany no nampisalasala ny fiangonana sasany, kanefa ny fototry ny fisalasalany dia ny fikasany tsy hanaiky izay tsy marina, ka dia hoatra ny fatra-pitandrina loatra izy.

Tamin' ny nisarahan' ny Katolika Romana sy ny Protestanta dia nisy nisalasala indray ny olona sasany ny amin' ireo boky nisalasalany tany aloha ireo; fa tsy naharitra ny fisalasalana, fa samy nipetraka tamin' ny Test. Vao. efa nananany rahateo avy izy.

Koa izany ary no toetry ny Kanonan' ny Test. Vao. ankehitriny.—G.C.

**KAPA sy KIRARO.** Ny kapa, dia faladia voafehy amin' ny tongotra, no fanaon' ny Hebreo hiarovany ny tongony raha nandehandeha izy. Ny fehin-kapa no lazaina matetika (zahao Gen. xiv. 23; Isa. v. 27; Mar. i. 7). Araka ny tenin' ny mpanoratra Jiosy, hoditra sy lamba matevina sy hazo no fanaovana ny kapa, ary indraindray dia nasiana vy koa hanampy azy. Tany Egypta ny ravin-kazo sasany ary ny zozoro koa no fanaovana kapa; ary tany Asyria dia nasiana saron' ny rantsan-tongotra sy ny ombalahin-tongotra ny kapa. Fanaon' ny olona rehetra, na dia ny ambany indrindra aza, ny mikapa (Amo. viii. 6); ary ny kapa sy ny fehiny dia zavatra mora vidy foana, ka dia tonga ohatry

ny zavatra ambany indrindra sady tsinontsinona (Gen. xiv. 23). Tsy mba natao mandrakariva anefa ny kapa, fa navela nony niditra tao an-trano ny olona, fa fanao indrindra raha nankany an-tafika ny miaramila (Isa. v. 27; Efe. vi. 15), na nisy niomana handeha lavitra (Eks. xii. 11; Jos. ix. 5, 13; Asa. xii. 8); ary tamin' ny nisakafoana koa dia navela ny kapa, na ny kiraro (zahao Lio. vii. 38; Jao. xiii. 5, 6). Fanao fampisehoana fanajana ny manala kapa na kiraro; ary izany no nasain' Andriamanitra hataon' i Mosesy sy Josoa (Eks. iii. 5; Jos. v. 15). Mbola fanaon' ny Arabo sy ny Mohamedana izany, raha miditra ao amin' ny trano fiangonany izy; ary ny mpisorona tao amin' ny Tempoly nanao ny raharaha masina rehetra tsy nikiraro. Ny manala kiraro eo alatrano koa no famantarana alahelo na faha-



*Kapa sy Kiraro.*

tairana (2 Sam. xv. 30; Isa. xx. 2; Eze. xxiv. 17, 23); ary ny mitondra kapa na kiraro, ary ny mamaha ny fehin-kapa, dia raharahan' ny mpanompo ambany indrindra (Mat. iii. 11; Jao. i. 27). Ny teny ao amin' ny Sal. lx. 8, sy cviii. 9 hoe: "Edoma no anipazako ny kapako," dia toa milaza ny handresena izany tany izany, fa izay heviny mihitsy dia tsy hita velively. Toa fanao koa ny manolotra kiraro, na kapa, raha nisy nivaro-tany, araka izay voalaza ao amin' ny Rota iv. 7, 8.—J.S.

**KAPADOKIA**: dia fizaran-tany ao atsinanana any Asia Minora, voafaritry ny Ony Eofrata sy ny Tendrombohitra Taorosy tao atsinanana sy atsimo. Fa tao andrefana sy avaratra kosa dia niova matetika ny faritaniny; fa tamin' ny andro taloha ela ny tany hatramin' ny Ranomasina Mainty no natao hoe Kapadokia. Tany tsara fiompiana ondry izy, sady be vary, fa kely kosa ny ala. Indroa hiany no voalaza ao amin' ny Test. Vao. Kapadokia, fa avy tany no nisy Jiosy sasany izay nino, nony efa reny ny teny notorin' i Petera Apostoly (Asa ii. 9); ary nisy Kristiana tany koa izay nanoratany ny Epistiliny Voalohany (1 Pet. i. 1).—J.W.

**KAPERNAOMY.** Tanána tao amoron' ny Ranomasin' i Galilia tao andrefany izany (Mat. iv. 13; Jao. vi. 24); ny tany nisy azy dia natao hoe ny tanin' i Genesareta indraindray (Mat. xiv. 34; Jao. vi. 17, 21, 24), ary ny rano koa no natao hoe Farihin' i Genesareta. Tsy mba voalaza ao amin' ny Test. Tal. ny anaran' i Kapernaomy; nefa tanàna malaza ao amin' ny Test. Vao. izy, satria nifindra ka nipetraka tany Jesosy nony niala tao Nazareta, ka dia natao hoe "tananany" izy (Mat ix. 1); ary tao Izy no nanao fahagagana maro sy nampianatra matetika (Mat. xi. 20, 23). Nisy synagoga tany Kapernaomy izay nidiran' i Jesosy matetika (Jao. vi. 59; Mar. i. 21; Lio. iv. 33, 38), dia izay nataon' ilay manamboninahitra na kapiteny, isan' ny miaramila Romana niambina ny tany tao, ary izay tompon' ny ankizilahy nositranin' i Jesosy (Lio. vii. 1-10; Mat. viii. 5-13). Tao koa nisy trano fandraisan-ketra ho an' ny Romana; ary tao no nipetrahan' i Matio farantsa, nony nantsoina ho Apostoly izy (Mat. ix. 9; Mar. ii. 14; Lio. v. 27); ary tao Kapernaomy koa ny Jiosy no namory ny vola hetra fandoa ho amin' ny Tempoly (Mat. xvii. 24-27).

Isan' ny tompon-tany tao Kapernaomy Petera sy Andrea, ary Jakoba sy Jaona, ary tao amoron' ny farihy tsy lavitra ny tanàna no nantsoin' i Jesosy izy roa lahy ho isan' ny Apostoliny (Mar. i. 16-20). Tao no nanasitranan' i Jesosy ny rafozambavin' i Petera sy ny lehilahy narary paralysisa ary ny lehilahy azon' ny fanahy maloto (Mat. viii. 14—ix. 1; Mar. i. 30-34). Tao koa no nakan' i Jesosy zazakely ka napetrany teo ampovoan' ny Apostoly hampianarany azy fanetren-tena (Mat. xviii. 1); ary tao amin' ny synagoga no nilazan' i Jesosy izay toriteny mahagaga voasoratra ao amin' ny Jao. vi.

Ny loza nolazain' ny Tompo fa hahatratra an' i Kapernaomy sy ny tanàna hafa nifanakaiky taminy, noho ny tsi-finoan' ny olona ny teniny, dia efa tanteraka avokoa (Mat. xi. 20-24); fa tsy fantatra marina izay niorenan' ny tanàna ankehitriny.

Mbola misy tanàna rava ao amoron' ny Ranomasin' i Galilia any andrefana izay atao hoe *Khan Minyeh* sy *Tell Hum*, izay samy tokony ho efa tanàna lehibe fahiny; nefa tsy azo lazaina marina izay nisy an' i Kapernaomy, na izay Korazina, na izay Betsaida amin' ireo, fa nifanakaiky hiany izy telo, ary samy tsy fantatra anarana mandraka ankehitriny.—J.W.

**KAPITENY** (Eng. *captain*) dia dikan' ny teny Hebreo sy Grika milaza mpitarika, fa indrindra ny mpifehy miaramila. Ao amin' ny Baiboly Voahitsy ny hoe "kapiteny" dia teny nasolo ny hoe "amboninjato" ao

amin' ny Baiboly taloha, ary milaza manamboninahitra Romana izay nifehy miaramila zato sady niambina ny fanjakana Romana tany Palestina sy ny tany maro koa. Ary raha dinihina ny teny milaza ny kapiteny efa-dahy voalazan' ny Filazantsara Efatra sy ny Asan' ny Apostoly, dia hitantsika fa toa lehilahy tsara fanahy izy rehetra. Ny anankiray voalazan' i Matio (viii. 5-13) sy Lioka (vii. 1-10) dia toa lehilahy mpivavaka tamin' i Jehova, fa tia ny Jiosy izy sady efa nanao synagoga ho azy; nino tokoa ny herin' i Jesosy izy ka noderainy ho nanana finoana lehibe noho izay efa hitan' ny Tompo tamin' ny Isiraely aza. Ary ny kapiteny faharoa indray, ilay mpifehy ny miaramila izay nanombo an' i Jesosy tamin' ny hazofijaliana, dia nino nony reny ny tenin' ny Tompo, ka hitany izay natao tamin' ny nahafatesany, ary dia niantso hoe izy: "Marina tokoa fa Zanak' Andriamanitra io Lehilahy io" (Mat. xxvii. 54; Mar. xv. 39). Ary Kornelio, ilay kapiteny nipetraka tao Kaisaria, dia voalaza ho "mpivavaka tsara sady natahotra an' Andriamanitra" (Asa x. 2; zahao KORNELIO). Ary ny kapiteny fahefatra, ilay natao hoe Jolio, izay nitondra an' i Paoly Apostoly nifatotra tany Roma, nanao soa taminy ary niaro ny ainy tamin' ny nalehany tany (Asa xxvii. 1, 3, 43). Zahao MIARAMILA.—J.S.

**KAPOAKA**. Ny kapoaka fisotroan' ny Jiosy, na natao amin' ny bakoly, na amin' ny volafotsy, na volamena, etc., dia nitovitovy tamin' izay fanaon' ny Egyptiana sy ny Foinikana. Ny kapoaka fisotroan' i Solomona mpanjaka dia volamena avokoa, ary tsy nisy volafotsy na kely akory aza (1 Mpan. x. 21). Ny kapoaka voalazan' ny Test. Vao. angamba dia nitovitovy tamin' izay nataon' ny Grika sy ny Romana.

Fanampin' izany anefa, ny hoe kapoaka dia teny atao matetika ao amin' ny Baiboly hilaza fahoriana sy loza ary fampijaliana; ary angamba izany dia ohatra nalaina tamin' ny ngidin' ny fanafody, na ny ody mahafaty, izay nosotroin' ny olona meloka hahafaty azy. Dia hoy ny teny ao amin' ny Salamo xi. 6: "Afo sy solifara ary rivomahamay no anjara-kapoakany," dia ny ratsy fanahy. Ary hoy ny Salamo lxxv. 8: "Fa misy kapoaka eo an-tanan' i Jehova, feno divay mandroatra miharoharo zavatra iny, ka ampisotroany." Vakio koa Isa. li. 17; Jer. xxv. 15; Hab. ii. 16. Ary tsaroantsika koa fa ny fahoriana mafy sy mahatahotra niaretan' i Jesosy Tompo tany Getsemane no nataony hoe 'kapoaka;' fa hoy Izy hoe: "Raiko ô! raha azo atao, dia aoka hesorina amiko ity *kapoaka* ity" (Mat. xxvi. 39); ary hoy Izy indray tamin' i Petera: "Ny *kapoaka* nomen' ny Raiko Ahy tsy hosotroiko va?" (Jao. xviii. 11.)—J.S.

**KARKEMISY**: tanàna mafy sady mirova tao amoron' ny Ony Eofrata teo amin' ny fitana natao hoe *Bir*, na *Bireh-jik*; koa satria izay tompon' ny tanàna dia nahazo nisakan-dalana tao tsy hihoaran' ny fahavalo, dia niadiana matetika izy tamin' ny adin' ny Egyptiana sy ny Asyriana. Naukany Karkemisy hanafaka azy Farao-Neko tamin' ny nanjakan' i Josia; ka nony nandeha nisakana azy Josia, noho ny fanekena nataony tamin' ny mpanjakan' i Asyria, dia maty tany an-tafika tao Megido izy (2 Tan. xxxv. 20-24); ary rehefa afaka izany, dia toa lasan' i Farao ny tanàna (B.C. 608). Kanefa tokony ho telo taona taorian' izany indray, Farao-Neko dia resin' i Nebokadnezara tany Karkemisy, dia azon' ny Asyriana indray ny tanàna (Jer. xlvi. 2).—J.W.

**KARMELA**: (1) dia anaran' ny tendrombohitra malaza any Palestina ao an-tsisin' ny tany any andrefana. Mandroso mitsopaka ao amin' ny Ranomasina Mediteranean̈a ny ilany andrefana, dia vodivona mihantsana, ary ny hahavony dia 600 fita (fahazato) ao ambonin' ny ranomasina. Ary mandroso tomandavana tokony ho 12 maily mianatsimo somary miantsinanana ny havoana, ary ny ilany atsinanana dia tendrombohitra avo mideza tokony ho 1600 fita (fahafito-polo amby roan-jato) ambonin' ny ranomasina. Ny mahalaza an' i Karmela indrindra dia ny asa mahagaga nataon' i Elia mpaminany tao: dia ny nanaovany fanatitra tao an-tampony; ny namoriany ny vahoakan' ny Isiraely; ny vavaka nataony; ny nampidiran' i Jehova afo avy tany an-danitra handevona ny fanatitra; ny naneken' ny Isiraely an' i Jehova indray ho Andriamaniny; ary ny namonoan' i Elia sy ny olona ny mpaminanin' i Bala sampy (zahao 1 Mpan. xviii.). Teo am-bodin' i Karmela koa angamba no niantsoan' i Elia afo avy tany an-danitra handevona ny kapiteny roa lahy sy ny miaramilany dimam-polo avy, izay nirahin' i Ahazia, mpanjakan' ny Isiraely, hisambotra azy (2 Mpan. i. 9-15). Ary rehefa niakatra tany an-danitra Elia, Elisa mpandimby azy no nitoetra tany Karmela (2 Mpan. ii. 25; iv. 25), ary tao izy no novangian' ilay vehivavy Sonemita, nony maty ny zanani-lahy. Koa noho ny asa lehibe nataon' i Elija tany Karmela, ny anarana ahafantaran' ny olona azy hatramin' ny ela dia *Mar Elyas*, ary ny hoe Karmela dia ataony indraindray foana hiany.

**Karmela**: (2) dia anaran' ny tanana anankiray tao amin' ny tany havoana any Joda (Jos. xv. 55), ary lazaina ho fonenan' i Nabala, sy tanàna nahabe an' i Abigaila, ilay vadin' i Davida izay tiany indrindra (1 Sam. xxv.; xxvii. 3). Tao koa no nanaovan' i Saoly mpanjaka toby, rehefa naringany ny Amalekita (1 Sam. xv. 12; ary tao koa ny tanimboalobok' i Ozia mpanjaka (2 Tan. xxvi. 10).—J.W.

**KARMY**: (1) fahefatra tamin' ny zanak' i Robena izy, ary razamben' ny Karmita

(Gen. xlvi. 9; Nom. xxvi. 6; 1 Tan. v. 3). (2) Nisy lehilahy anankiray tamin' ny firenen' i Joda izay natao hoe Karmy koa; izy dia rain' i Akana, ilay naka tamin' ny zavatra natokana ho an' i Jehova ka nahatonga loza tamin' ny Isiraely (Jos. vii. 1, 18; 1 Tan. ii. 7; iv. 1).—H.F.S.

**KARPO:** isan' ny Kristiana tao Troasy izy, izay namelan' i Paoly kapoty tao aminy (2 Tim. iv. 13). Misy milaza azy ho efa mpitandrina ny fiangonana tao Beryosy any Trakia.—H.F.S.

**KASIA.** Misy teny Hebreo roa adika hoe kasia, ny anankiray eo amin' ny Eks. xxx. 24, ary ny anankiray eo amin' ny Sal. xlv. 8. Tsy dia azo lazaina marina ny hazo antsoina hoe kasia, nefa araka ny hevitry ny sasany, dia mitovitovy karazana amin' ny ravintsara izy. Izao anefa no azo lazaina: hazo mani-koditra tahaka ny havozo izy, ka dia nalain' ny olona hatao fanafody sy hatao amin' ny lamba, etc., mba hahamanitra azy; dia tahaka ny olona sasany etỳ izay manisy ranomanitra ny fitafiany izany.—R.B.

**KASLOHITA:** dia anaran' ny fokon' olona anankiray izay taranak' i Mizraima, zanak' i Hama; havan' ny Patrosita sy ny Kaftorita izy, ary toa avy taminy koa no nihavian' ny Filistiana (Gen. x. 14; 1 Tan. i. 12.)—J.S.

**KASTORA sy POLOKSA.** Raha nankany Roma Paoly Apostoly ka vaky sambo tany Melita, izy sy ny namany dia niondrana tamin' ny sambon' i Aleksandria izay "nisy sarin' ny Zaza Kambana" (eo am-bodin' ny pejy, "*Gr.* Dioskory, dia Kastora sy Poloksa"). Dia tokony holazaina fa fanaon' ny mpanao sambo tany aloha (na mandraka ankehitriny aza) ny manisy sarin' olona na sarim-biby, etc., eo an-dohan-tsambo. Ary izany hoe Kastora sy Poloksa izany dia anaran' ny roa lahy kambana, izay voalazan' ny tantaran' ny Grika sy ny Romana ho zanaky ny andriamaniny anankiray. Nataon' ny olona ho toa mpiaro ny matilo indrindra koa izy, ka dia nivavahany matetika raha sendra nisy loza natahorany, na tratran' ny rivo-mandoza izy. Ary tany avaratr' i Afrika, dia ny tany izay nihavian' ilay sambo voalazan' i Lioka (Asa xxviii. 11), Kastora sy Poloksa dia nohajain' ny olona. Ny anarany no nomena ny kintana roa lehibe, ary avy aminy no nahazoan' ny kintana maro mifanakaiky aminy ny anarany hoe 'Kambana.' (Ny anaran' ny volana fahatelo, dia Adizaoza, dia avy amin' ny teny Arabika milaza ireo kintana ireo, ary 'kambana' no heviny.)—J.S.

**KAVINA.** Ny teny Hebreo nadika hoe 'kavina' amin' ny Baiboly taloha, tsy mba milaza haingo fanao eo amin' ny sofina hiany, fa amin' ny orona koa, araka izay mbola fanaon' ny firenena sasany mandraka ankehitriny, sady atao dikany ao amin' ny Baiboly Voahitsy ("kavin' orona," Gen. xxiv. 30). Volamena no nanaovana ny ankabeazan' ireo (Gen. xxiv. 30; Eks. xxxii. 2), ary ny vehivavy sy ny tanora fanahy, na lahy na vavy, samy nikavina avokoa. Teo amin' ny kavina sasany nisy sarin-javatra, na soratra fanaon' ny mpanao ody, ka dia nohajaina hoatra ny ody izy; ary izany no nanomezan' i Jakoba teny ny ankohonany mba hariany ny kaviny niaraka tamin' ny sampiny tany Sekema (Gen. xxxv. 2-4). Lehibe sady navesatra ny kavina fanaon' ny Jiosy noho izay fanao atỳ amintsika, koa amin' izany, raha nisy nanome kavina, dia natao ho fanomezana lehibe izany, na nomena ny havana, na ho an' ny fanompoana an' Andriamanitra; zahao Joba xlii. 11, milaza izay nomen' ny sakaizan' i Joba azy; ary Nom. xxxi. 50, milaza ny fanatitra naterin' ny Zanak' Isiraely hanaovana ny Tabernakely sy ny fanaka masina momba azy.—J.S.

**KEBARA:** dia ony ao amin' ny tanin' ny Kaldeana, izay voalazan' i Ezekiela mpaminany (i. 3). Teo anilany no fonenan' izy sy ny Zanak' Isiraely voababo sasany; ary tao koa no nahitan' i Ezekiela ny fahitana sasany voalohandohany (i. 1; iii. 15, 23, etc.). Raha toy ny hevitry ny sasany, io Kebara io sy ny Ony Habora any Gozana dia ony iray hiany (zahao 2 Mpan. xvii. 6). Nefa tokony ho tao Babylonia izy, fa tsy mba tany Asyria, ary dia ataon' ny sasany fa Kebara dia sahala amin' ny lahin-drano lehibe anankiray izay natao hoe *Nahr Malkah*, na 'Lahin-dranon' andriana,' izay nataon' i Nebokadnezara. Zahao KALDEA.—J.S.

**KEDESY** (*Masina*): dia anaran' ny tanàna telo voalazan' ny Test. Tal.; ary raha ny hevitry ny anarany no tsarovana, dia angamba fitoerana masina izy rehetra talohan' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny tany. (1) Tanàna anankiray tao atsimon' i Joda indrindra (Jos. xv. 23). (2) Tanàna tao amin' ny anjara-tanin' ny Isakara, izay nomena ny Levita, taranak' i Gersona (1 Tan. vi. 72; zahao koa Jos. xii. 22). (3) Tanàna hafa koa izay natao hoe "Kedesy any Galilia" sy "Kedesi-naftaly" (Mpit. iv. 6). Ity tanàna fahatelo ity dia isan' ny tanàna mirova an' ny Naftaly, ary anankiray tamin' ny tanàna enina izay natokana ho fandosirana ho an' izay nahafaty olona tsy nahy; ary nomena ny Levita, taranak' i Gersona, ho fonenany izy (Jos. xix. 37; xxi. 32; 1 Tan. vi. 76). Tao no fonenan' i Baraka, ary tao izy sy Debora no namory ny firenen' ny Zebolona sy Naftaly talohan' ny tafika nentin' izy mianadahy hamely an' i Sisera (Mpit. iv. 6, 9, 10). Lasan' i Tiglatopilesera, mpanjakan' i Asyria, ny tanàna tamin' ny nanjakan' i Peka (2 Mpan. xv. 29). Raha toy ny hevitry ny sasany, dia vohitra kely atao hoe *Kades*, ao avaratra-andrefan' ny Ranon' i Meroma, no vavolombelona fa tao no nanorenana an' i Kadesi-naftaly.—J.S.

**KEDORLAOMERA**: anaran' ny mpanjakan' i Elama anankiray tamin' ny andron' i Abrahama, izay nitondra tafika niaraka tamin' ny andriana telo hafa koa, ary namely ny mpanjakan' i Sodoma sy Gomora sy Adma sy Zeboima ary Zoara; dia lasa nitondra ny ny babo nianavaratra hatrany Hoba izy. Koa satria Lota, zana-drahalahin' i Abrahama, no isan' ny mponina tany Sodoma, dia izy koa no nentin-ko babo niaraka tamin' ny olona tompon-tany. Kanefa nony ren' i Abrahama izay nanjo ny havany, dia nitondra ny mpanompony izy ary nanenjika an' i Kedorlaomera ka namely azy, ary Lota mianakavy sy ny olon' i Sodoma no nampodiny (Gen. xiv.).

Vao faingana izay nisy biriky maro hita tany Kaldea, ary misy anarana voasoratra voatonta eo aminy hoe *Kudur-mapula*; koa dia ataon' ny sasany fa milaza an' i Kedorlaomera izany, indrindra fa satria ampiana teny hata ho fankalazana azy, ary ny dikan' izany dia 'Mpandrava ny tany ao Andrefana' —J.W.

**KEFASY**: zahao PETERA

**KEILA**: dia tanàna tao amin' ny tany lemaka any Joda (Jos. xv. 44). Tamin' ny andron' i Davida, dia tanàna fiarovana nisy manda sy vavahady ary hidy izy (I Sam. xxiii. 7); ary novonjen' i Davida tamin' ny Filistina izay efa namely azy ny mponina tao (xxiii. 5, 6.). Tao no nandosiran' i Abiatara mpisorona, izay nitondra ny efoda rehefa novonoin' i Saoly ny mpisorona rehetra tany Noba; ary Davida nandositra niala tao, rehefa nanarin' Andriamanitra izy ny amin' ny fikasan' i Saoly hamely azy ao (xxiii. 7-13). —H. F. S.

**KEMOSY**: dia anaran' ilay sampy nitokian' ny Moabita. Ireo dia ataon' ny Soratra Masina hoe "Ny olon' i Kemosy" (Nom. xxi. 29; Jer. xlviii. 46), ary io sampiny kosa ataony hoe "Ny fahavetavetan' i Moaba" (2 Mpan. xxiii. 13). Ny taranak' i Amona koa nanompo azy (Mpits. xi. 24), nefa Moloka kosa no sampy lehibe indrindra tamin' ireo. Nisy 'fitoerana avo' sy tsangam-baton-tsampin' i Kemosy nataon' i Solomona tao atsimon' ny Tendrombohitra Oliva, tandrifin' i Jerosalema (I Mpan. xi. 7); fa noravan' i Josia mpanjaka izany mbamin' ny sampy rehetra naorin' i Solomona tao (2 Mpan. xxiii. 13).

Araka ny lovan-tsofina avy tamin' ny Jiosy, dia zavatra nanana endrika toy ny kintana mainty ity sampy ity. Ary ny fadiny dia izao: Tsy nidiran' olona misatroka izy, na izay niakanjo akanjo voazaitra. Ny fanajana ny planeta atao hoe 'Satorna' angamba no niandohan' ny fivavahana tamin' i Kemosy, raha tahaka ny hevitry ny olon-kendry sasany.—W.M.

**KENANA**. (1) dia anankiray tamin' ny razamben' ny olombelona talohan' ny Safodrano; zanakalahin' i Enosy izy, ary 70 taona ny andro niainany nony niteraka an' i Mahalalela lahimatoany. Ny andro niainany manaraka izany dia 840 taona, dia 910 taona izy vao maty (Gen. v. 9-14; Lio. iii. 37). (2) Zanakalahin' i Arpaksada izy, ary rain' i Sala, zanak' i Sema. Tsy voalaza ny anarany ao amin' ny Baiboly Hebreo, fa ao amin' ny Septoaginta kosa dia hita intelo (Gen. x. 24; xi. 12; 1 Tan. i. 18), ary ao amin' ny firazanan' i Jesosy Kristy nosoratan' i Lioka koa (iii. 36).—J.S.

**KENATA**: dia tanàna anankiray tao atsinanan' i Jordana. Nisy olona natao hoe Noba nanafaka azy sy ny zana-bohiny, dia nataony hoe koa Noba ny tanàna, araka ny anarany hiany (Nom. xxxii. 42).—H.F.S.

**KENAZA**: (1) dia zanak' i Elifaza, lahimatoan' i Esao, ary isan' ny "loham-pirenen' i Edoma" izy (Gen. xxvi. 42; I Tan. 1. 53). (2) Misy olona anankiray koa voalaza ao amin' ny I Tan. iv. 15 izay atao hoe Kenaza; ary izy dia atao hoe "zanak' i Kaleba."—H.F.S.

**KENEZITA**: dia isan' ny firenena maro izay mponina tany Kanana talohan' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny tany (Gen. xv. 19; Eks. iii. 8; iii. 10) nefa tsy fantatra izay fizaran-tany nonenany.—H.F.S.

**KENITA**: dia firenena na fokon' olona izay nifanolotra matetika tamin' ny tantaran' ny Zanak' Isiraely. Ny teny voalohany milaza azy dia ny tenin' i Jehova nanome toky an' i Abrahama, fa ny taranany no handova ny tany Kanana; ary dia nakambana ny anaran' ny Kenita tamin' ny Kenezita sy ny Kadmonita (Gen. xv. 19). Tsy fantatra marina ny niandohany, fa angamba avy tamin' ny Midianita izy, fa Jetro, izay nonina tany Midiana, no lazaina ho Kenita (Eks. ii. 15, 16; Mpit. i. 16). Ny soa nataon' ny andrian' ny Kenita tamin' i Mosesy sy ny Zanak' Isiraely no nahatonga fihavanana tsara sady naharitra ela tamin' ny Kenita sy ny Isiraelita (zahao HOBABA sy JETRO). Toa niaraka tamin' ny Zanak' Isiraely izy tamin' ny nifandrafindrany tany an-efitra (Nom. xxiv. 21-22; Mpits. i. 16; 2 Tan. xxviii. 15); ary rehefa tafatoetra tany Kanana ny Isiraelita, ny Kenita mbola nitoetra tao anday hiany, tany "an-efitr' i Joda, izay atsimon' i Arada" (Mpits. i. 16). Ny andriana anankiray tamin' ny Kenita dia Hebera, izay efa nifindra tany avaratra ka nonina tao amin' ny tany lemak' i Esdraelona (Mpits. iv. 11). Avy tamin' ny Kenita koa ny Rekabita.—J.S.

**KENKREA**: dia seranana sy fitodian-tsambo tany atsinanan' i Korinto any Grisia, ary tao no nitodian' ny sambo avy tany atsinanana nandranto tany Korinto. Paoly Apostoly dia niondrana an-tsambo tao tamin' ny niverenany avy nitety tany nitory ny filazantsara fanindroany (Asa xviii. 18). Ary tamin' izy nanoratra ny Epistily tamin' ny Romana, tamin' ny nalehany nitety tany fanintelony, dia toa nisy fiangonana efa

naorina tao Kenkrea, fa Foibe no voalazany ho diakombavan' ny fiangonana tao (zahao Rom. xvi. 1). Ny halavirany amin' i Korinto dia tokony ho sivy maily.—H.F.S.

**KERENA-HAPOKA** (*Tandroky ny hatsarantarehy*): dia faravavy tamin' ny zanak' i Joba, izay naterany rehefa nampodin' Andriamanitra ny fiadanany (Joba xlii. 14). —D.M.

**KERETITA, Ny, sy Ny PELETITA**: dia ny miaramila mpiambina an' i Davida mpanjaka, ary lazaina matetika ao amin' ny tantaran' i Davida izy (zahao 2 Sam. viii. 18; xv. 18; xx. 7, 23; 1 Mpan. i. 38, 44; 1 Tan. xviii. 17). Ataon' ny mpanoratra sasany fa "mpamono ny meloka sy mpitondra taratasy" no hevitr' ireo anarana ireo, ary toa marina hiany izany, fa indraindray dia namono izay nasain' ny mpanjaka hovonoina izy (2 Mpan. xi. 4), ary indraindray koa dia nitondra taratasin' andriana (1 Mpan. xiv 27). Kanefa tsy izany hiany anefa no hevitry ny anarany, fa angamba milaza ny firenena nihaviany, fa toa miaramila karamaina avy tamin' ny firenena tsy Jiosy izy ireo. Hita marimarina fa havan' ny Gitita (any Gata) izy (1 Sam, xv. 21); ary ny hoe Keretita dia voalaza ho anaram-pirenena (1 Sam. xxx. 14); ary ny Peletita angamba dia fokon' olona avy tamin' ny Filistina.—J.S.

**KERIOTA**: dia tanàna tany Jodia, tao atsimo, ary ny anarany ao amin' ny Bokin' i Josoa (xv. 25) dia Keriota-hezrona. Izany tanàna izany dia tokony ho nihavian' i Jodasy Iskariota, satria ny hevitry ny hoe *Ish-Keriota* dia 'Lehilahy avy tany Keriota.' Zahao JODASY ISKARIOTA.—H.F.S.

**KERITA**: dia lohasaha sy ony izay nieren' i Elia mpaminany, raha nasain' Andriamanitra hiala amin' i Ahaba mpanjaka izy (1 Mpan. xvii. 3-7). Tao no nonenany tamin' ny niandohan' ny taona telo tsy nilatsahan' ny ranonorana; ary raha mbola tao izy, dia nitondran' ny goaika mofo sy hena isa-maraina ary isan-kariva, araka ny didin' i Jehova. Tsy fantatra marina ny lohasaha izay izy tokoa; raha toy ny hevitry ny sasany, dia tao atsinanan' i Jordana izy; fa ny sasany kosa mihevitra fa ilay lohasaha lalina sady ety ao andrefan' i Jordana, izay atao hoe *Wady Kelt*, no izy. Amin' ny fahavaratra hiany no misy rano mandeha ao, fa tsy mba ony tsy mety ritra tsy akory izy; ary betsaka ny lava-bato ao an-ilan' ny lohasaha izay azo atao fonenan' olona miery, tahaka izay nataon' i Elia.—J.W.

**KEROBA, KEROBIMA** *ploraly*. Izay fototra nihavian' ny teny hoe Kerobima dia efa nifandiran' ny olon-kendry hatramin' ny taloha ela, ka mbola tsy hita mazava amin' izao aza. Vinanin' ny sasany fa teny Syriaka tamin' izay niandohany, ka 'lehibe,' na 'mahery,' no foto-keviny angamba. Ny sasany indray efa nihevitra fa 'biby miasa,' na 'omby,' no tokony ho heviny, ary betsaka koa ny fanao fotsiny izay efa voalazan' ny olona ho foto-kevitry ny teny, nefa ny izy tokoa dia tsy misy olona mahalala ankehitriny.

Matetika hiany ao amin' ny Soratra Masina no misy filazana maizimaizina ny amin' ny kerobima. Ny voalohany dia ilay voalaza ao amin' ny Gen. iii. 24 manao hoe; "Dia nandroaka ny olona izy; ary nampitoeriny tany atsinanan' ny tanimboly tao Edena ny kerobima sy ny lelafon' ny sabatra mihebiheby hiambina ny lalana mankany amin' ny hazon' aina." Amin' izany dia azontsika ampoizina fa zavatra manana aina ny kerobima ka mpanompon' Andriamanitra, fa anjeliny angamba, ka dia napetrany tao hisakana ny mpanota tsy hiditra any Edena intsony. Ary izany hiany no niheverana azy tao amin' ny Jiosy sy tao amin' ny Fiangonana Kristiana hatramin' ny ela. Kanefa ny ankabeazan' ny olonkendry ankehitriny tsy mba manaiky ny kerobima ho zava-manana aina, ary ny fototry ny andavany azy dia hiseho kely eto ambany.

Nisy kerobima volamena roa natao an-tefy teo amin' ny Tabernakely ka natsangan' i Mosesy tamin' ny rakotra volamena nanaovana fanavotana teo ambonin' ny Fiara. Izay endrika nanaovana azy dia tsy voalaza, nefa hitantsika fa nisy "elany nivelatra eo ambony, ka nalofan' ny elany ny rakotra fanaovam-panavotana; ary ny tavany nifanatrika, sady nanatrika ny rakotra fanaovam-panavotana koa izy" (Eks. xxv. 18-22; xxvii. 7-9; zahao koa Nom. vii. 89; 1 Sam. iv. 4). Ary koa, tao amin' ny ambainy folo sy tamin' ny efitra lamban' ny Tabernakely nisy kerobima, asan' ny mpanenona mahay, no nataon' i Mosesy sorany (Eks. xxxvi. 8, 35). Ilay Tempoly voalohany nataon' i Solomona dia nasiany kerobima hazo oliva roa, samy folo hakiho avy no habavony, dia tao anatin' ny efitra anatin' ny Tempoly, izay natao hoe Fitoerana Masina Indrindra; ary nopetahany takela-bolamena ny kerobima. Ny rindrina manodidina ny efi-trano koa dia nosoratany nataony sarin' ny kerobima. Tahaka izany koa ny lela-varavarana kopa-droa mankao amin' ny efitra anatiny, ary ny varavaran' ny trano lehibe dia samy nasiany sarin' ny kerobima avy, ka nopetahany volamena manify ny sorany (1 Mpan. vi. 23-35). Ary ny efitra lamba koa, endriky ny kerobima no nataony sorany (2 Tan. iii. 14). Ireo rehetra ireo dia tsy mba hitan' ny vahoaka, fa ny mpisorona hiany no nahajery azy.

Ny Tempoly faharoa, izay nataon' i Zerobabela, ary ny fahatelo, dia ilay Tempolin' i Heroda, dia tsy nisy sarin' ny kerobima akory. Koa tamin' ny 670 taona tanelanelan' ny nandravana ilay Tempoly voalohany sy ny naharavan' ny Tempolin' i Heroda dia toa efa tsy tsaroan' ny Jiosy intsony izay

endriky ny kerobima tao amin' ilay Tempoly voalohany. Josefosy, ilay mpanoratra Jiosy malaza, manao ny kerobima ho efa tahaka ny zavatra manana tongotra efatra sady manana elatra, nefa tsy mba tarehin-javatra hitan' olombelona akory, hoy izy ; ary mifanaraka amin' izany angamba ny filazana azy ao amin' ny Heb. ix. 5 hoe: "Tsy azonay lazaina tsirairay ireo ankehitriny."

Ao amin' ny Bokin' i Ezekiela anefa misy filazana mahagaga ny amin' ny tarehin' ny kerobima izay hitany tamin' ny fahitana tany Babylona. Efa mpisorona rahateo Ezekiela ka efa nahita ny sarin' ny kerobima tany Jerosalema fony mbola tsy lasan-ko babo izy. Ary tsy maintsy ho efa hitany koa ny kerobima vato makadiry betsaka tany Babylona, ka indrindra ny tao am-bavahadin' ny lapan' ny mpanjaka no tsy maintsy ho efa hitany. Mbola maharitra ambaraka ankehitriny ireo, kanefa hitan' ny Vazaha sasany izay nihady azy avy tamin' ny tany, sady fantatra fa nataon' ny mpanao azy hoe kerobima izy. Izay zavatra efa zatra sy fantatry ny olona rahateo no nentin' Andriamanitra hampianatra azy, ary ny kerobima izay hitan' i Ezekiela tamin' ny fahitana sady voalaza amintsika ao amin' ny bokiny, dia toa sahala tarehy indrindra amin' ny kerobima vato izay mbola misy betsaka any Babylona sy Egypta ambaraka ankehitriny. Nisy toa endriky ny zava-manana aina hitan' i Ezekiela, ary ny fijery azy dia toy ny endriky ny olona. Ary samy nanana tarehy efatra avy sy elatra efatra avy koa izy. Tsy nitodika izy raha nandeha ; samy nizotra tamin' ny hitsiny izy rehetra. Ary ny bikan' ny tarehiny dia tahaka ny tarehin' olona, ary tamin' ny ankavanany dia samy nanana ny tarehin' ny liona izy efatra, ary tamin' ny ankaviany dia samy nanana ny tarehin' ny omby, ary samy nanana ny tarehin' ny akoila koa izy efatra. Ireo toa nanotrona na nitondra ny sezafiandrianan' i Jehova. Tsy niteny tsy nivolana ireo, fa ny feon' i Jehova no ren' i Ezekiela avy teny amboniny. Ary feno maso manodidina ny t nany rehetra sy ny lamosiny sy ny tanany sy ny elany sy ny kodiany ; izy efatra dia samy nisy kodiany. Toa tsy nahalala azy tamin' ny voalohany Ezekiela, fa tamin' izay nahitany azy fanindroany no nahafantarany azy ho kerobima (Eze. i. 5-28 ; x. 1-22).

Ny kerobima samy manana tarehy roa izay hitan' i Ezekiela taoriandriana tamin' ny Tempoly vaovao (xli. 18-20) dia sariny fotsiny hiany.

Ny zava-manan-aina izay hitan' i Jaona Apostoly sy voalazany amin' ny Apokalypsy tsy dia antsoiny hoe kerobima ; kanefa tokony ho izany hiany. Efatra izy, sady samy manodidina ny seza-fiandriana ary feno maso ny anoloany sy ny ivohony. Ny tarehiny koa dia tahaka ilay voalazan' i Ezekiela, fa ny zava-manan-aina voalohany dia tahaka ny liona, ary ny faharoa dia tahaka ny zanak' omby, ary ny fahatelo nanan-tava tahaka ny tavan' olona, ary ny fahefatra tahaka ny akoila manidina. Tsy nangina ireo anefa tamin' izay nahitan' i Jaona azy ; ary koa, ny elany dia enina sahala amin' ny an' ny serafima izay hitan' Isaia (Apok. iv. 6-8). Iray avy hiany koa no tarehin' ny zava-manan-aina hitan' i Jaona, fa tsy mba efatra avy toraka ny tamin' ireo hitan' i Ezekiela. Ny tarehiny miovaova toa mampianatra antsika fa tsy mba tena toetrany, na tarehiny, izany hitan' izy roa lahy izany, fa fisehoany fotsiny hiany.

Sarotra anefa ny hanaiky izay hevitry ny olona mandà ny kerobima tsy ho tena zavatra manana aina akory, fa *symbola* na fanoharana miseho fotsiny hiany. Tsy mba symbolan' Andriamanitra izy, araka izay ataon' ny olon-kendry maro ankehitriny, fa satria (1) efa norarany tsy hisy izay symbola milaza an' Andriamanitra (Eks. xx. 4 ; Deo. iv. 12, 15) ; ary (2) ny kerobima dia lazain' i Ezekiela sy Jaona ho zavatra manompo sy mivavaka amin' Andriamanitra (Eze. x. 7 ; Apok. iv. 9 ; v. 8). Ilay tohatra hitan' i Jakoba nony nanonofy izy, sy ilay lamba lehibe nampidinina tamin' ny zorony efatra ka niseho tamin' i Petera, dia tsy azo ampitahaina loatra amin' ny kerobima be aina sy be fahalalana izay naseho tamin' i Ezekiela sy Jaona, na dia samy tamin' ny fahitana avy hiany avokoa no nisehoan' izy rehetra. Ny zavatra rehetra tao amin' ny Tabernakely dia lazaina ho tandindon' ny tena izy any an-danitra (Heb. ix. 23, 24), koa inona moa no notandindomin' ny sarin' ny kerobima tao ambonin' ny Fiara? Tsy azontsika fantarina ankehitriny, fa ny Soratra Masina tsy mba milaza, ary ho sasa-poana isika tahahalala. Tsy dia symbolan' Andriamanitra izy, kanefa tsy maintsy ho zavatra lehibe tokoa any an-danitra ny kerobima, fa raha tsy izany, tsy dia naseho tamin' ny Fitoerana Masina Indrindra izy, na dia ho tafiditra toy izany tamin' ireo fahitana lehibe hitan' i Ezekiela sy Jaona Apostoly ireo aza.—W.M.

**KETORA** (*Emboka*) : izy dia vaditsindranon' i Abrahama (1 Tan. 1. 32), sady nampakariny ho vadiny, rehefa maty Saraha (Gen. xxv. 1). Ny zanakalahy enina nananan' i Ketora tamin' i Abrahama dia tokony ho efa naterany fony mbola vaditsindranony hiany izy. Ireo zanany ireo nahazo ny anjarany tamin' i Abrahama raha mbola velona rainy, ka nampandehaniny hiala tamin' Isaka hitoetra any amin' ny tany atsinanana izy.—D.M.

**KEZIA** (*Kasia*) : dia anaran' ny zanakavavy faharoa izay naterak' i Joba, rehefa nampodin' Andriamanitra indray ny fahafinaretany (Joba xlii. 14).—J.S.

**KIBROTA-HATAVA** (*Fasam-paniriana*). Tao no nanomezan' i Jehova papelika ny

Zanak' Isiraely tamin' izy nimonomonona hoe: "Enga anie ka hisy hanome hena hohaninay" (Nom. xi. 4). Nefa tezitra tamin' ny olona Jehova noho ny hanta ratsy nataony, ka dia nahafatesana be teo izy; koa izany no nanaovana io fitoerana io hoe "Fasampaniriana," na "Fandevenana ny ratsy fila." Tokony ho akaikikaikin' ny Ranomasina Mena izy (Nom. xi. 22, 31. ary lalan-kateloana raha mianavaratra avy any Sinay (Nom. x. 33).—H.F.S.

**KIDRONA**: dia lohasaha eo anelanelan' i Jerosalema sy ny Tendrombohitra Oliva; ary sahala amin' ny Lohasahan' i Jehosafata izy. Raha fahavaratra ny andro misy riaka mandeha eo aminy, ary izany no anaovana azy hoe "Renirano Kidrona" ao amin' ny Baiboly. Nandeha namaky azy Davida raha nandositra an' i Absaloma (2 Sam. xv. 23, 30); ary tao no nalehan' i Jesosy koa raha nankany Getsemane Izy sy ny mpianany (Jao. xviii 1; Mar. xiv. 26; Lio. xxii. 39). Tamin' ny andro fahiny dia tao amin' ny lohasaha no fandevenana ny olona ambany toetra, ka dia nataon' ny olona ho tany voaloto izany (2 Mpan. xxiii. 2; Jer. xxvi. 23). Ankehitriny, raha mankany Jerosalema ny Mohamedana sy ny Jiosy, dia mazàna mitoby ao amin' ny ilan' ny Kidrona andrefana ny Mohamedana, ary ny Jiosy kosa ao amin' ny ilany atsinanana.—J.W.

**KILIKIA**: dia isan' ny fizaran-tany tany Asia Minora tao atsimo-atsinanana; ny sisiny anankiray nipaka tamin' ny Ranomasina Mediteraneana, ary teo an-dalana falehan' ny olona izay ta-hankany Eoropa avy any Syria. Maro ny Jiosy nonina tao tamin' ny andron' ny Apostoly (Asa vi. 9); Tarsosy no renivohitr' i Kilikia, ary tao no nahaterahan' i Paoly Apostoly (Asa xxi. 39; xxii. 2); dia nankany Kilikia indroa Paoly rehefa lehibe: voalohany, taoriana kelin' ny niovany ho Kristiana izy (Gal. i. 21; Asa ix. 30); ary faharoan' izany, tamin' izy nitety ny fiangonana tany Asia Minora fanindroany (Asa xvi. 41).—J.W.

**KILIONA**: izy dia zanakalahin' i Elimeleka sy Naomy ary vadin' i Orpa (Rota i. 2-5; iv. 9), ary natao hoe "Efratita avy any Betlehema-joda izy."—H.F.S.

**KIMAMA**: dia isan' ny mpanaraka an' i Davida, izay niaraka niverina taminy avy tany an-dafin' i Jordana (2 Sam. xix. 37, 38, 40). Tokony ho zanak' i Barzilay Gileadita izy, ary dia nomen' i Davida saha tao Betlehema, izay nanorenana tranom-bahiny tamin' ny aoriana (Jer. xli. 17).—H.F.S.

**KINAMONA**: hazo saiky sahala amin' ny ravintsara izy io, raha ny halehibeny na ny karazany no heverina. Nangalana zavamanitra, izay isan' ny zavatra nanaovana diloilo nanosorana mpanjaka sy mpisorona, ny kinamona. Ny kasia sy ny kinamona dia tsy zavatra samy hafa loatra, fa mitovitovy hiany.—R.B.

**KINERETA**: anaran' ny tanàna mirova anankiray tany amin' ny anjara-tanin' ny Naftaly, tao amoron' ny Ranomasin' i Galilia, ary izay nahazoan' ilay farihy ny anarany tamin' ny andro talohan' ny nahalasanan' ny Zanak' Isiraely ny tany Kanana (Jos. xix. 35; Nom. xxxiv. 11). Ary koa, Kinereta toa anaran' ny tany manodidina ny tanàna (zahao 1 Mpan. xv. 20). Tsy fantatra marina ny niorenan' ny tanàna; nefa angamba teo amin' ny tany lemaka any Genesareta, ao avaratra-andrefan' ny farihy.—J.S.

**KINIDO**: dia tanàna malaza tany Asia Minora, tao akaikin' ny kapo atsimo-andrefana indrindra, izay atao hoe Kapo Frio ankehitriny, ary mitsopaka amin' ny Ranomasina Mediteraneana eo anelanelan' ny nosy Kio sy Rodo. Nisy fitodian-tsambo tao; ary nolalovan' i Paoly Apostoly ny tanána nony nankany Roma izy (Asa xxvii. 7).—J.W.

**KIO**: dia nosy kely ao amin' ny Ranomasina Aigeana, akaikin' i Asia Minora. Nolalovan' i Paoly Apostoly io nosy io nony niala tany Troasy ka nankany Jerosalema izy (Asa xx. 15).—J.S.

**KIONA** (Amo. v. 26). Teny Hebreo nalaina tamin' ny Arabo ity ka nilazana ny kintana atao hoe 'Satorna', izay nivavahan' ny Arabo sy ny Egyptiana, ny Persiana sy ny Babyloniana ary ny firenena sasany koa fahizay. Nataon' ny firenena maro tamin' izay fa nanjary kintana, na lasana ho any amin' ny kintana, ny olo-malaza tany aminy rehefa maty; koa nanao sariny na sampiny izy, ka natokany sy nohamasininy ho an' ireo kintana ireo sady nivavahany (2 Mpan. xxxiii. 11; 2 Tan. xxxiv. 3). Tokony ho nisy sarin-kintana teny an-dohan' ny sampin' i Kiona, ary araka izay lazain' i Amosa, dia nentin' ny Zanak' Isiraely mangingina tany an-efitra ireo sampin' i Kiona ireo, nefa tsy hitan' i Mosesy izany. Araka ny hevitry ny olon-kendry sasany, dia tany Egypta hiany no niandohan' ity sampy ity, ary ny Zanak' Isiraely dia nianatra azy tao; kanefa nitatra nankany amin' ny tany maro mifanalavitra ny fanompoana azy, fa ny razan' ny Peroviana tany Amerika atsimo-andrefana aza dia nanompo azy koa. Ny hevitry ny hoe Kiona dia 'saro-po,' hoy ny sasany; ary ilay kintana Satorna, izay nantsoin' ny Arabo tamin' io anarana io, dia nataon' ny Jentilisa fahizay ho kintana mampidi-doza sy demonia saro-po, izay tsy maintsy haterana fanatitran' olona. Refana no anaran' ity sampy ity tamin' ny teny Egyptiana, ary izany no dikan' ny hoe Kiona ao amin' ny Septoaginta, izay nosoratana tao Egypta, ary ao amin' ilay tenin' i Stefana koa (Asa vii. 43), izay nalainy tamin' ny Septoaginta.—W.M.

**KIONKIONA**. Ao amin' ny Lev. xi. 29 hiany no misy ny teny hoe "kionkiona." Tsy azo lazaina marina ny biby voalaza eto, nefa toa biby mandavaka amin' ny tany izy sady

lehibe ohatra ny voalavo, na ny trandraka angaha. Isan' ny biby tsy madio tamin' ny Jiosy izy.—R.B.

**KIPANTSONA**: zahao ZAVA-MANENO.

**KIRA**: dia ny tany avaratr' i Palestina izay nihavian' ny Syriana talohan' ny nitoerany tany Syria (Amo. ix. 7). Tao koa ny nitondran' i Tiglato-pilesera ny Syriana mponina tany Damaskosy ho babo, tamin' izy nanafaka an' i Damaskosy (2 Mpan. xvi. 9; Amo. i. 5). Tsy fantatra marina izay nitoeran' i Kira, nefa araka ny hevitry ny sasany, dia tany Etiopia no nisy azy.—H.F.S.

**KIRA-HARESETA** (2 Mpan. iii. 25; Isa. xvi. 7; 11; Jer. xlviii. 31, 36): dia tokony ho sahala amin' ilay Kira any Moaba, izay voalaza ao amin' ny Isa. xv. 1; ary izany dia ny anankiray tamin' ny tanàna fiarovana roa lehibe tany Moaba. (Ny anankiray koa dia natao hoe Ara.) Ny niorenany dia tokony ho folo maily atsimo-atsinanan' ny Ranomasina Maty, ary ny anarany ankehitriny dia *Kerak*. Ao an-tampon' ny havoana mideza no iorenany, sady voahodidin' ny lohasaha lalina izy no misy tendrombohitra avo be mamefy azy manodidina. Tokony ho 3000 fita, hono, no hahavony ambonin' ny ranomasina.—H.F.S.

**KIRA-MOABA** (*Tanàna-fiarovana an' i Moaba*, Isa. xv. 1). Zahao KIRA-HARESETA.

**KIRIATA.** *Vohitra* na *tanàna* no hevitry ny hoe Kiriata, ary nakambana tamin' ny anaran' ny tanàna maro izy, tahaka ny hoe 'Ambohi-' no akambana amin' ny anaran' ny tanàna maro atỳ Madagaskara. Ary izao no tanàna malaza misy io teny io ao amin' ny anarany, izay voalazan' ny Test. Tal.:—

1. **Kiriata**: tanàna tao amin' ny anjaratanin' ny Benjamina (Jos. xviii. 28).

2.—**Kiriataima** (*Tanàna roa*): (1) tanàna tao amin' ny anjara-tanin' ny Robena, tao atsimo kelin' i Hesbona (Nom. xxxii. 37). Lasan' ny firenen' i Robena ny tanàna, kanefa rehefa nihena ny herin' ny fanjakan' ny Isiraely, dia lasan' ny Moabita indray izy, fa tao amin' ny sisin-tanin' i Moaba hiany (Jer. xlviii. 1, 23; Ezek. xxv. 9). (2) Tanàna nomena ny Levita ho fonenany avy tamin' ny anjara-tanin' ny Naftaly (1 Tan. vi. 76).

3.—**Kiriata-arba**: dia anaran' ny tanàna Hebrona talohan' ny nahalasanan' ny Zanak' Isiraely an' i Kanana (Gen. xxiii. 2; xxxv. 27; Jos. xiv. 15, etc.), ary toa mbola anarany hiany tamin' ny andron' i Nehemia (xi. 25). Raha toy ny hevitry ny sasany, Hebrona hiany no anaran' ny tanàna voalohany indrindra, dia novan' ny Kananita ho Kiriata-arba izy; fa rehefa lasan' ny Isiraelita ny tany, dia naveriny indray ny anarana voalohany. Arba angamba no anaran' ny olona malaza tamin' ny Anakima, na ny firenena hafa izay tompon-tany voalohany. Zahao HEBRONA.

4.—**Kiriata-bala** (*Tanànan' i Bala*): dia ny tanàna natao matetitetika hoe Kiriata-jearima (Jos. 60; xviii. 41).

5.—**Kiriata-hozota**: dia ny havoana izay nitondran' i Balaka mpanjaka an' i Balama hanaterany fanatitra odorana (Nom. xxii. 39).

6.—**Kiriata-jearima** (*Tanànan' ny ala*), natao hoe koa Kiriata-arima (Ezr. ii. 25), dia isan' ny tanàna fonenan' ny Gibeonita (Jos. ix. 17). Tao no nitondrana ny Fiara avy tany Betsemesy, rehefa nafindra ho amin' ny tanin' ny Filistina izany; ary tao hiany izy no nitoetra hatramin' ny andro namindran' i Davida azy indray ho any Jerosalema (1 Sam. vii. 1, 2; 1 Tan. xiii.). Ity no isan' ny tanàna ela izay nonenana indray, rehefa niverina avy tamin' ny nahababoana ny Jiosy (Ezr. ii. 25; Neh. vii. 29). Ny anarany ankehitriny dia *Kuryet-el-Enab*, izay vohitra eo amin' ny lalambe mankany Lyda avy any Jerosalema, ary valo maily atsinanan' i Lyda.

7.—**Kiriata-sana** (*Tanànan' ny hazo palma*, Jos. xv. 49), natao hoe koa **Kiriata-sefera** (*Tanànan' ny boky*), dia tanàna tao amin' ny anjara-tanin' ny Joda, ary natao hoe koa Debira izy (Jos. xv. 15, 16; Mpits. i. 11, 12). Zahao DEBIRA.—J.S.

**KISOA.** Ny mihinana ny hen-kisoa dia zavatra noraran' ny Lalàn' i Mosesy indrindra, ary ny miompy kisoa, na ny manendry azy aza, na ny henany, na ny hodiny, dia nataon' ny Jiosy ho zavatra fady tokoa (Lev. xi. 7; Deo. xiv. 8; Isa. lxv. 4; lxiv. 3, 17). Kanefa ny teny sasany ao amin' ny Baiboly (Lio. xv. 15; Mat. viii. 30, etc.) no vavolombelona fa tsy dia notandreman' ny Jiosy avokoa izany lalàna izany tamin' ny andro nanapahan' ny Romana ny Tany Masina. Mbola fanaon' ny Mohamedana hiany ny mifady hen-kisoa, ary ny kisoa no ataony ho biby fady sy maloto indrindra.—J.S.

**KISONA** (*Miolikolika*): dia ony malaza any Palestina; mandena ny tany lemak' i Esdraelona avokoa izy, ary mankamin' ny Ranomasina Mediteraneana ao avaratry ny vodin' ny Tendrombohitra Karmela. Betsaka ny ony madinika mikambana aminy avy ao avaratra sy ao atsimon' ny tany lemaka, fa ny loharano lehibe ihavian' i Kisona dia miposaka ao amin' ny Tendrombohitra Tabara. Ny ony madinika maro dia maina amin' ny volana sasany izay tsy ilatsahan' ny ranonorana, fa rehefa latsaka kosa ny ranonorana mivatravatra, dia tonga lalina ny ony ka sarotra itana; ary ny tany lemaka ao amoron' i Kisona, izay lonaka sy be tany dilatra, dia manjary honahona sy hotsaka ka tsy azo alehan' ny olona na ny biby. Raha izany toetry ny tany sy ny ony izany no tsarovana, dia hitantsika marimarina izay nahatonga ny loza nahatratra an' i Sisera sy ny miaramilany tamin' izy niady tamin' ny Zanak' Isiraely, araka izay voalazan' ny Bokin' ny Mpitsara (iv., v.). Tao atsimon' ny ony, dia tao Megido, no nihaonan' izy roa

tonta ka niadiany; koa raha mbola rafitra ny ady, dia avy ny ranonoram-baratra sy ny rivotra mahery, ka nanjary honahona vetivety foana ny tany maina, ary ny lohasaha saiky tsy nisy rano akory dia tonga riaka mahery. Tsy nahatohitra ny miaramilan' i Baraka, izay namely azy tao atsimo, ny Kananita, ka dia nandositra nianavaratra izy; kanefa ny soavaly sy ny kalesiny dia voahazon' ny hotsaka, ary ny miaramila koa dia lasan' ny riaka. Koa araka ny hira fiderana nataon' i Debora:—

"Avy any an-danitra no nisy ady:
Ny kintana tamin' ny alehany niady tamin' i Sisera.
Ny Ony Kisona nipaoka azy,
Izany ony ela izany, dia ny Ony Kisona.
Tamin' izany dia nikatrokatroka ny kitron-tsoavaly
Noho ny fihazakazaka, dia ny fihazakazaky ny maheriny."

Tao amin' ny vinanin' ny Ony Kisona koa, dia tao am-bodin' i Karmela, no nisy zavatra malaza hafa koa niseho tamin' ny tantaran' ny Zanak' Isiraely; fa tao no namonoana ny mpaminanin' i Bala sampy 850 lahy, araka ny didin' i Elia, rehefa novalian' i Jehova tamin' ny afo ny vavaka nataon' i Elia teo an-tampon' ny tendrombohitra (1 Mpan. xviii. 40). Ny anaran' i Kisona ankehitriny dia *Nahr-el-Makatta*, ary ny hevitr' izany, hoy ny sasany, dia 'Onin' ny famonoana;' fa araka ny hevitry ny sasany kosa, dia 'Onin' ny fitana.'—J.S.

**KISY**: dia anaran' ny olona dimy lahy voalazan' ny Test. Tal, fa ny malaza indrindra amin' ireo dia ilay Kisy rain' i Saoly, mpanjakan' ny Isiraely voalohany. Olom-Benjamina avy tany Gibea izy, ary zanak' i Nera (1 Sam. xiv. 51; 1 Tan. ix. 39). Nisy rahalahin-drainy koa natao hoe Kisy (1 Tan. ix. 36). Izany koa no anaran' ny raiben' i Mordekay (Est. ii. 5), sy anaran' ny Levita roa lahy koa (zahao 1 Tan. xxiii. 21 sy vi. 44 ary xv. 17).—J.S.

**KITIMA**: dia anaran' ny firenena anankiray izay taranak' i Javana, zanak' i Jafeta (Gen. x. 4). Tao aoriana anefa ny hoe Kitima no nentin' ny nanoratra ny Soratra Masina hilaza ny *tany* fonenan' ny Kitima, fa tsy ny olona loatra. Koa Balama naminany fa hisy sambo mpiady maro ho tonga avy any Kitima ary handringana ny fanjakan' i Asyria (Nom. xxiv. 24). Isaia koa (xxiii. 1, 12) nilaza an' i Kitima ho falehan' ny sambon' i Tyro; ary ao amin' ny Jer. ii. 10 ny "nosy Kitima" no lazaina ho lavitra an' i Palestina any andrefana; ary avy tany Kitima no nahazoan' ny olon-Tyro ny ivory hanaovany fitoeram-pivoy (Ezek. xxvii. 6). Raha araka ny tenin' ny mpitantara sasany, ny olona Kitima dia niala avy tany Foinika ka nankany amin' ny nosy Kyprosy; ary tao no nonenany sy nanaovany tanàna izay natao hoe Kitima (*Chitti* no anarany ankehitriny). Tamin' ny voalohany angamba Kyprosy hiany no voalazan' ny hoe Kitima, fa tato aoriana kosa dia tonga teny malalaka ny hoe Kitima, ary nenti-milaza ny nosy sy ny moron-dranomasina rehetra ao amin' ny Mediteraneana izy.—J.S.

**KLAODA**: dia nosy kely atsimon' ny nosy lehibe natao hoe Kreta (Kandia no anarany ankehitriny) ao amin' ny Ranomasina Mediteraneana. Ny halavan' ny nosy dia fito maily, ary ny halehibeny dia telo maily, ary voalaza ao amin' ny tantara milaza ny nalehan' i Paoly Apostoly an-tsambo nankany Roma izy. Raha mbola nanara-morona an' i Klaoda ny sambo, dia tratran' ny rivotra mahery avy tany avaratra-andrefana; ary tao no nakarin' ny matilo ny salopy, sy novahoranany manodidina ny sambo, ary nampidinany ny lay; ary izany rehetra izany dia niaro ny sambo tsy hilentika tamin' ny tapa-bolana naharetan' ny tafio-drivotra mandra-pahafefika tany Melita izy (Asa xxvii. 16-19). Atao hoe *Gozzo* no anaran' ny nosy ao amin' ny sarintany ankehitriny, nefa mbola ataon' ny tompon-tany hoe Klaoda hiany izy.—J.S.

**KLAODIA**: dia vehivavy Kristiana tany Roma izay nampamangy an' i Timoty tao amin' ny Epistily nosoratan' i Paoly taminy (2 Tim. iv. 21). Ataon' ny olon-kendry sasany fa zanaky ny andriana Britisy Klaodia, sady novadin' i Pudens, manamboninahitra Romana, nefa tsy fantatra marina izany.—D.M.

**KLAODIO KAISARA**: dia anaran' ny Emperora anankiray izay nanjaka tany Roma (41—54 A.D.). Tamin' ny andro nanjakany nisy mosary maromaro; Palestina sy Syria no mosarena tamin' ny andro nitondran' i Kosposy Fadosy sy Tiberio Aleksandera ny fanjakana teo ho solom-bavan' i Klaodio (Asa xi. 28-30), ary naharitra taona maromaro ny mosary. Nisy tabataba nataon' ny Jiosy tao Roma tamin' ny andro nanjakan' i Klaodio, ka dia noroahiny niala teo izy rehetra (Asa xviii. 2); nefa tsy fantatra ny taona nisy izany. Tsy mpanjaka hendry loatra Klaodio, ary nomen' i Agripina, vadiny fahefatra sady renin' i Nero, poizina izy, ka dia maty tamin' ny 13 Oktobra, 54 A.D.—J.W.

**KLAODIO LYSIA**: manamboninahitra komandin' ny miaramila Romana izay niambina ny tanàna tany Jerosalema izy, ary namonjy an' i Paoly Apostoly tamin' ny Jiosy, izay nihorakoraka teo amin' ny kianjan' ny Tempoly ka nitady hamono azy. Ary rehefa ren' i Lysia ny niraisan' ny Jiosy tetika hamono an' i Paoly any an-dalana, dia nampanateriny tany amin' i Feliksa, governora Romana tany Kaisaria, izy, ary miaramila maro koa no nirahiny hiambina an' i Paoly any an-dalana (Asa xxii. 24; xxiii. 26). Toa lehilahy ta-hanao ny marina Lysia, ary angamba Grika izy, nefa nahazo ny

voninahitra ho Romana tamin' ny nandoavany vola be.—J.W.

**KLEMENTA** (Fil. iv. 3) : dia lehilahy nolazain' i Paoly ho isan' izay niara-niasa taminy raha nitoetra tany Filipy izy ; ary "izay voasoratra ao amin' ny bokin' ny fiainana," hoy izy. Ataon' ny maro fa io Klementa io no ilay Klementa, mpitandrina nalaza tany Roma, izay nanoratra episitily famangiana avy tamin' ny fiangonana tany Roma ho an' ny fiangonana tany Korinto. Kanefa Klementa no anarana Romana izay niombonan' ny maromaro hiany tamin' ny andron' ny Apostoly.—E.H.S.

**KLEOPASY** : dia anankiray tamin' ireo mpianatr' i Jesosy roa lahy izay nankany Emaosy tamin' ny harivan' ny andro nitsanganan' ny Tompo tamin' ny maty, ary nisehoan' i Jesosy, saingy tsy fantatr' izy roa lahy, raha mbola tany an-dalana izy (Lio. xxiv. 18). Tsy misy teny hafa na tantara marina milaza azy.—J.S.

**KLOA** : dia anaran' ny vehivavy anankiray izay voalazan' i Paoly ao amin' ny 1 Kor. i. 11. Toa vehivavy Kristiana nitoetra tany Korinto izy, ary ny ankohonany no nahafantaran' i Paoly fa nisy fifampiandaniana teo amin' ny fiangonana tao Korinto.—J.S.

**KLOPASY** : zahao ALFEO.

**KOAHA** : teny Hebreo ity ka milaza karazam-biby anankiray isan' ny mandady sy mikisaka amin' ny tany, izay voalazan' ny Lalàna ho tsy madio ka tsy tokony hohanin' ny Isiraelita (Lev. xi. 30). Toa karazam-biby atao hoe *lizard* ny koaha, dia naman' ny androngo sy ny sitry, nefa vaventiventy kokoa noho izy ireo ; ary angamba ilay atao hoe *Monitor niloticus* no izy. Biby lehibebe hiany izany, fa indraindray ny halavany dia iray refy aza.—J.S.

**KOARTO** : izy dia Kristiana anankiray tany Korinto izay nampanao veloma tamin' ny fiangonana tany Roma (Rom. xvi. 23). Natao hoe "rahalahy" fotsiny izy, ary izy, hono, dia isan' ny fito-polo lahy izay nirahin' i Kristy hitory teny, nefa tantara lovantsofina hiany izany.—J.S.

**KOBIANA** : dia anaran' ny firenena anankiray voalazan' i Ezekiela (xxx. 5), miaraka amin' ny olon' i Etiopia sy Libya sy Lydia ary ny sasany, ho efa niandany tamin' i Egypta ka haringana hiaraka aminy.—J.S.

**KOFEHY**. Voalaza matetika ao amin' ny Baiboly ny kofehy sy ny mahazaka, sady fanaovana zavatra maro samy hafa izy ; dia tsy izao :—(1) Famehezan-day (Eks. xxxv. 18 ; xxxix. 10 ; Isa. liv. 2). Ary satria matetika ny lay dia natao fanoharana entimilaza ny tenan' olona, ny kofehy amehezana azy dia natao ohatra milaza ny ain' ny olombelona (Joba iv. 21 ; Mpit. xii. 6). (2) Fitarihana na famatoram-biby (Sal. cxviii. 27 ; Hos. xi. 4). (3) Fitariham-biby sy kalesy (Isa. v. 18), na angady tarihina (Joba xxxix. 10). (4) Famatorana mpifatotra (Mpits. xv. 13 ; Sal. ii. 3 ; cxxix. 4 ; Eze. iii. 25). (5) Fanaovana kofehin-tsipika (Sal. xi. 2) ; tsinaim-biby no fanaovana azy ireo. Ilay teny hoe "tady vaovao fito izay tsy mbola maina" ao amin' ny Mpit. xvi. 7, dia kofehin-drenin-tsipika vaovao no heviny. (6) Tady fanao amin' ny sambo (Isa. xxxiii. 23 ; Asa xxvii. 32). (7. Fandrefesan-tany (2 Sam. viii. 2 ; Sal. lxxviii) 55 ; Amo. vii. 17 ; Zak. ii. 1) ; koa izany no nanaovana ny tady fandrefesana ho ohatra milaza ny tany lovana, na lova fotsiny (Jos. xvii. 14 ; xix. 9 ; Sal. xvi. 6 ; Eze. xlvii. 13). (8) Famintanana sy famandriham-borona, etc. (9) Famehezana ny fitafiana, toy ny tady volamena voalaza ao amin' ny Eks. xxviii. 14, 22, 24 ; xxxix. 15, 17). (10) Famatorana lay fialofana (Est. i. 6). (11) Fampidinana firaka ho fitsapana ny halalindrano. (12) Fampakaran-drano avy ao anaty lavaka lalina, na fanaingana zava-mavesatra (Jos. ii. 15 ; Jer. xxxviii. 6, 13). Samy hafa karazana ny tena zavatra nanaovana kofehy sy mahazaka, araka ny hamafisany. Tokony ho hodi-drameva voatory lava no nanaovana izay henjana indrindra, fa izany no mbolà fanaon' ny Arabo mahazaka mandraka ankehitriny. Ny rongony no nanaovana tady madinika, ary indraindray ny harefo koa (Isa. xix. 9).—H.F.S.

**KOFERA**. Anaran-java-maniry izany, ary voalaza ao amin' ny Ton. K. i. 14 sy iv. 14 izy. Ny tany Syria sy Persia sy Egypta, etc., no tany aniriany. Ny olona sasany milaza fa voaloboka iray sampaho izy, ary ny sasany kosa milaza azy ho kamifora ; nefa toa samy diso izy ireo, fa tokony ho zava-maniry ny kofera. Hazo sahabo ho refy ny hahavony ; manitra mahate-ho tia ny voniny, nefa ny voany dia kely foana. Ny itiavan' ny olona azy dia ny hamanitry ny fofon' ny voniny sy ny ranon' ny raviny. Izany ranon' ny raviny izany dia haroany ranom-boasary makirana ka ataony amin' ny hohony mba hahamena azy, tahaka ny fanaon' ny olona etỳ amin' ilay zava-maniry atao hoe benjamina. Nefa tsy dia ny hohony hiany no asiany, fa ny volony sy ny faladiany dia hosorany koa ; ary izany no ataony haingony sy haingon' ny zanany, indrindra ange fa amin' ny andro filalaovana lehibe iny. Fanao hatramin' ny ela izany amin' ny tany sasany.—R.B.

**KOHATA** : zanaka lahiaivon' i Levy izy, ary razamben' ny anankiray tamin' ny antokony telo amin' ny Levita. Raiben' i Mosesy sy Arona izy, koa dia razan' ny mpisorona rehetra sy ny Levita malaza indrindra izay tsy mba mpisorona (Gen. xlvi. 11 ; Eks. vi. 18 - 22 ; 1 Tan. xxiii. 12). Tamin' ny nandehandehanan' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra ny Kohatita no nitondra ny fanaka masina indrindra, rehefa voasaron' ny mpisorona lamba firakofana izy ireo (Nom. iv.). Ary ao amin' ny boky tantara manaraka izany dia hita marina fa ny

**zanak' i Kohata dia olona lehibe** sy **manankarena ary be fahefana, fa mpitahiry** ny **rakitra masina tao amin' ny Tempoly izy, sady mpitsara** sy **mpandraharaha tao amin' ny fanjakana** sy **ny fivavahana koa** (1 Tan. **xxiii.** 12; **xxvi.** 23-32; **Nom.** iii. 19, 27). **Mpiventy hira koa izy niaraka tamin' ny zanak' i Kora** (2 Tan. xx. 19). **Tamin' ny nanisana ny Zanak' Isiraely tany an-efitra ny isan' ny Kohatita, dia ny** lahy rehetra **hatramin'** ny iray volana no ho miakatra, dia 8600 (Nom. iii. 28). **Teo atsimon' ny Tabernakely no nitobian' ny Kohatita, ary** teo atsimony **koa** no nilaharany raha **nandeha** (iii. 29). **Ny amin' ny** tantaran' i **Kohata dia** tsy **misy fantatra afa-tsy ny** hoe **niaraka tamin-drainy** nankany Egypta **izy, ary nahatratra 133 taona** vao maty (Gen. **xlvi.** 11; **Eks. vi.** 18).—J.S.

**KOLONIA**: teny Latina io, ary indray **mandeha monja no ahitana azy** ao amin' ny **Test.** Vao., dia Asa xvi. 12, izay milaza fa "kolonia," na *fonenam-bahiny*, Filipy tany **Makedonia.** Ary izao no nanomezana ny tanána izany anarana izany: rehefa resin' i Aogosto Kaisara ny olona rehetra nanohitra azy, indrindra fa Marka Antonio, **dia** nafindran' i Aogosto niala tao Italia, **ka namponeniny** tany Filipy sy ny tanàna **sasany** tany Grisia ny olona tany Italia izay **efa niandany** tamin' i Antonio. Koa rehefa **tafapetraka** tao izy, dia natao nitovy voninahitra **tamin'** ny tompon-tany tany Roma hiany, fa nahazo nifidy ny mpanapaka ny tanànany izy, sady afaka tamin' ny hetra **sasany,** ary nahazo nividy sy nivarotra ny **tany araka** ny sitrapony.—J.S.

**KOLOSIA**: tanàna any Frygia Lehibe, **tao amin'** ny fari-tany atsimo-andrefana, **izy.** Ny Ony Lakosy nandalo tao akaikiny, **sady misy** hantsana lehibe ianjeran' ony ao akaikin' izay nitoeran' ny tanàna. Tao ambodin' ny tendrombohitra atao hoe Kadmosy **no niorenan'** i Kolosia; ary be ala kely mahafinaritra ny tany ao, nefa misy tevana mahatsiravina sy lava-tany lalina maro koa avy **tamin'** ny rano nandriaka sy ny horohoron**tany izao mazàna** mpisy ao. Tanàna lehibe, **hono, ity,** sahabo ho efa-jato taona talohan' **ny** andron' i Kristy, ary ny lalambe hatrany **Efesosy** mankany Eofrata dia na**maky teo** afovoany. Fa efa nihakely hiany **izy tamin'** ny andron' i Paoly sady toa tsy mbola novangiany tamin' izay andro nanoratany ny Epistily. Nisy tanána roa koa, dia Hierapolia sy Laodikia (Kol. iv. 13; **Apok.** iii. 14), tao akaiky azy indrindra ka **azon'** ny olona notazanina, hono. Sahabo **ho roa** taona taorian' ny nanoratan' i Paoly **ny** Epistiliny ho an' ny fiangonana tany **Kolosia,** dia rava ny tanàna, azon' ny horo**horon-tany lehibe.** Ny tanàna vaovao naorin' **ny vahoaka tamin'** izay dia nataony hoe *Khonasy*, **ary io hiany** no anarany ambaraka **izao.** Vohitra madinika hiany anefa izy, **ary mbola hita ao hiany ny ravan' ilay tanána izay teo fahizay.**—W.M.

**KOLOSIANA, Epistily ho an' ny.** *Ny Nanoratra azy.* Tsy azontsika isalasalana fa Paoly Apostoly no nanoratra ity Epistily ity, ary ny Fiangonana Kristiana tontolo dia efa nanaiky azy ho epistilin' i Paoly hatramin' ny voalohany.

2.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Tokony ho tamin' ny taona 62 A.D. no nanoratany azy, dia tamin' ny faramparan' ilay nifatoran' i Paoly tany Roma, izay voalaza ao amin' ny Asa xxviii. 30. Tamin' izay hiany no nanoratany ny Epistily ho an' i Filemona sy ilay ho an' ny Efesiana. Nisy sakaizan' i Paoly roa lahy, Tykiko sy Onesimosy, izay niomana hankany Asia ka nampitondrain' i Paoly ireto epistily telo ireto (Efe. vi. 21; Kol. iv. 7-9; Fil. 10). Ilay Onesimosy sy Filemona tompony dia samy isan' ny fiangonana tany Kolosia hiany.

3.—*Ny Olona nanoratana azy.* Toa tsy mbola namangy ny fiangonana tao Paoly tamin' ny andro nanoratany ity Epistily ity (Kol. ii. 1), nefa hitantsika fa nanantena ho any hiany izy (Fil. 22). Tokony ho efa nolalovan' i Paoly hiany Kolosia tamin' ilay Diany Faharoa namakiany an' i Frygia Asa xvi. 6; xviii. 23). Kanefa betsaka ny tanána lehibe sy malaza tany Frygia tamin' izany, sahabo ho 62, hono, no isany; ary Kolosia tsy dia isan' ny lehibe loatra tsy akory. Fa ny fiangonan' ny Kolosiana kosa nisy tokony ho efa namangy an' i Paoly hiany tamin' izy nitoetra roa taona ngarangidina tany Efesosy (Asa xix. 10); fa tamin' izany izay rehetra nonina tany Asia efa nandre ny tenin' ny Tompo. Ny ankabeazam-ben' ny fiangonana tany Kolosia dia Jentilisa hiany (i. 2; ii. 13); kanefa betsaka ny Jiosy izay nonina tany Frygia tamin' izay; nisy roa arivo ny miaramila Jiosy avy tany Babylona izay napetrak' i Aleksandera Lehibe ho voanjo mba hiaro ny tany Frygia.

4.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Efa tonga tany Roma Epafra, izay evanjelista nitandrina ny fiangonana tany Kolosia sy ny manodidina koa (i. 7; iv. 12, 13), sady efa niara-nifatotra tamin' i Paoly tao Roma izy (Fil. 23). Nilaza tamin' i Paoly ny toetoetry ny fiangonana mbamin' ny sain-diso ny amin' ny fivavahana izay nila hitranga tamin' ireo fiangonana telo ireo izy. Koa izany no nampirisika an' i Paoly hanoratra ity Epistily ity, sady nasainy hovakina ao amin' ny fiangonana any Laodikia koa izy. Ny fahadisoan-kevitra izay efa nitranga kely tamin' ny fiangonana tany Kolosia dia nisy maromaro hiany, ary toy izao ny sasany izay hitantsika ho nokendren' i Paoly: nila hiankina loatra tamin' ny fitandremana ny Lalàn' i Mosesy izy; ary nila hofitahin' ny filosofia tsy mahomby izy; ny voninahitr' i Kristy saiky naetriny, ary ny voninahitry ny anjelin' i Kristy kosa dia

nasandrany loatra. Taoriandrian' ny andron' i Paoly dia nanorina trano fiangonana ho voninahitry ny anaran' i Mikaela arikanjely izy ireo. Koanefa, na dia maro aza ny fahadisoany, toa olona iray hiany no nila hampahadiso azy; ary na dia tsy voatonon' i Paoly aza ny anarany, dia izy io indrindra no nokendreny.

5.—*Ny Fitovian' io Epistily io sy ilay voasoratra ho an' ny Efesiana.* Mifanahaka tahaka ny zavatra kambana ity Epistily ity sy ilay nosoratany ho an' ny Efesiana, ary betsaka ny zavatra itoviany. Izany dia ho mora hita raha ampitahaina toy izao:—

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Efe. | i. | 15-19 amin' ny | Kol. | i. 9-11 |
| ,, | i. | 20-23 ,, ,, | ,, | i. 15-19 |
| ,, | i. | 10 ,, ,, | ,, | i. 20 |
| ,, | ii. | 1-10 ,, ,, | ,, | i. 21-23 |
| ,, | iii. | 7 ,, ,, | ,, | i. 25 |
| ,, | iii. | 9, 10 ,, ,, | ,, | i. 26, 27 |
| ,, | iii. | 17 ,, ,, | ,, | ii. 7 |
| ,, | ii. | 11-22 ,, ,, | ,, | ii. 11-15 |
| ,, | iv. | 14 ,, ,, | ,, | ii. 8 |
| ,, | iv. | 15, 16 ,, ,, | ,, | ii. 19 |
| ,, | iv. | 25 ,, ,, | ,, | iii. 9 |
| ,, | iv. | 22-24 ,, ,, | ,, | iii. 9, 10 |
| ,, | iv. | 32 ,, ,, | ,, | iii. 12 |
| ,, | v. | 19, 20 ,, ,, | ,, | iii. 16, 17 |
| ,, | v. | 21; vi. 6-9 ,, ,, | ,, | iii. 18-22; iv. 1 |
| ,, | vi. | 19 ,, ,, | ,, | iv. 3 |
| ,, | v. | 16 ,, ,, | ,, | iv. 5 |
| ,, | vi. | 21 ,, ,, | ,, | iv. 7 |

Ny tsi-fitoviana kosa anefa dia misy hiany amin' ireo epistily roa ireo. Ilay ho an' ny Efesiana dia tokony ho vitany taloha, raha mbola tsy hitan' i Paoly loatra izay teny sahaza sy ampy tsara hilazany ny hevitra lehibe tao an-tsainy. Tao amin' ny Kolosiana dia toa efa mazava kokoa tao an-tsainy izay tiany holazaina, ary ny teniny dia fohy kokoa, nefa mavesatra, ary ny hevitra masamasaka kokoa. Ny adi-hevitra izay aschony tamin' ny Kolosiana (toko ii.) dia tsy misy tahaka izany ao amin' ny Efesiana, fa tsy mba tandrifin' ny toetrany. "Kristy no Loha," hoy izy tamin' ny Efesiana; "Kristy hiany no Loha," hoy izy tamin' ny Kolosiana.

6.—*Ny Fizarana ny Teny.* Ary izao no analysisa kely, na filazana ny fizarana ny tenin' i Paoly amin' ity Epistily ity:—

Fiarahabana: i. 1, 2.

Fisaorana an' Andriamanitra noho ny hatsaran' ny toetran' ny Kolosiana: 3-8.

Fivavahan' i Paoly ho azy: 9-12.

i.—*Fampianarana*: i. 13-19.

(1) Kristy no Lohan' izao tontolo izao: 13-18.

(2) Lohan' ny Fiangonana Izy: 19-23.

(3) Aoka ny olona rehetra hahalala Azy: 24-29.

ii.—*Adi-hevitra*: ii.

(1) Ny amin' ny finoana diso tsy manaraka an' i Kristy: 1-15.

(2) Ny amin' ny fombam-pivavahana ma nameloka an' i Kristy: 16-23.

iii.—*Fananarana*: iii.—iv. 6.

(1) Ny fiainana vaovao: 1-4.

(2) Vonoy ny tokony ho faty: 5-11.

(3) Velomy izay mendrika hovelona: 12-17.

(4) Hianareo mivady: 18, 19.

(5) Hianareo mianaka: 20, 21.

(6) Hianareo miandevo: 22-25; iv. 1.

(7) Mahareta: 2-6.

iv.—*Teny farany*: iv. 7-18.

Fanaovana veloma: 7-18.

Fitsofan-drano: 18.—W.M.

**KOMINA** (Mat. xxiii. 23). Zava-maniry mitovitovy karazana amin' ilay ety atao hoe 'tsileondroaho' izy, saingy kely noho izy. Any Egypta sy ny tany any ho any no aniriany. Ny voany dia misy diloilo be fofona ka ataon' ny olona sasany fanafody. Ny olona any Germania dia manao azy amin' ny mofo, ary ny any Holanda kosa manao azy amin' ny fromazy. Ambolena amin' ny tany maromaro ny komina mba hahazoana ny voany tsara.—R.B.

**KORA**: dia anaran' ny olona efa-dahy voalazan' ny Test. Tal., dia izao: (1) Zanakalahin' i Esao, izay naterak' i Aholibama taminy, ary isan' ny loham-pirenen' i Edoma izy (Gen. xxxvi. 5, 18). (2) Loham-pirenena anankiray koa tany Edoma, ary zanak' i Elifaza (xxxvi. 16). (3) Zanak' i Hebrona (1 Tan. ii. 43). (4) Fa ilay Kora malaza indrindra dia Levita, zanak' Izhara, ary zanak' olo-mirahalahy tamin' i Mosesy sy Arona izy (Eks. vi. 21). Toa tezitra izy sady be fialonana tamin' i Mosesy sy Arona noho izy tsy mba natao ho isan' ny mpisorona, fa Levita fotsiny; koa dia niaraka tamin' i Datana sy Abirama ary ny olona maro koa avy tamin' ny firenena roa ambin' ny folo izy sy ny namany, mba hanome tsiny an' i Mosesy sy hanaratsy azy sy Arona. Ary Datana sy Abirama koa, izay avy tamin' ny taranak' i Robena, dia tezitra koa, satria lasa ny voninahitra sy ny fiambonian' ny fizokian' i Robena teo amin' ny firenena namany, ka nomena ny taranak' i Joda sy Josefa. Nalahelo loatra Mosesy noho izay nataon' i Kora sy ny namany, satria tsy izy no nandahatra ny fisoronana, fa Andriamanitra; koa dia fikomiana tamin' i Jehova Mpanjakany izay nataony. Dia nitaraina tamin' Andriamanitra Mosesy; ary raha tsy nanao fifonana ho an' ny firenena rehetra izy mirahalahy, dia nikasa handringana azy mihitsy Andriamanitra noho ny niandanian' ny vahoaka tamin' ny mpikomy. Jehova anefa dia nanaiky ny hataka nataon' i Mosesy sy Arona, fa namaly an' i Kora sy Datana sy Abirama ary ny namany noho ny haratsiany. Fa nisokatra ny tany ka nitelina an' i Datana sy Abirama ary ny ankohonany, izay teo an-dainy hiany, ka dia nidina velona tao an-davaka izy; ary Kora sy ny namany 250

lahy, izay efa nitondra ny fitondran-afony ka nanatitra emboka teo anatrehan' ny Tabernakely, no nolevonin' ny afo nivoaka avy tamin' i Jehova. Koa izany no nanehoan' Andriamanitra fa ny fisoronana no nomeny tamin' i Arona sy ny taranany hiany, ary efa nifidy an' i Mosesy ho mpanapaka ny olona Izy (Nom. xvi.). Hitantsika anefa fa ny zanak' i Kora sasany tsy mba niray hevitra tamin-drainy ka tsy mba naringana niaraka taminy, satria nisy taranak' i Kora izay tonga malaza tamin' ny andro manaraka, araka izay mbola holazaina hiany eto ambany eto.—J.S.

**KORAITA**: dia taranak' ilay Kora voalaza eto ambony. Izy ireo indrindra no mpiventy hira tao amin' ny Tempoly, ary Hemana, izay mpihira sy mpaminany malaza, dia isan' ny zanak' i Kora (1 Tan. vi. 37). Ny Koraita dia lazaina ho isan' ny Levita izay nitsangana tamin' ny nanjakan' i Jehosafata, "hidera an' i Jehova, Andriamanitry ny Isiraely, tamin' ny feo mahery indrindra" (2 Tan. xx. 19). Azy koa ny raharahan' ny fiandrasam-baravarana tao amin' ny Tempoly, hatramin' ny andron' i Davida (1 Tan. ix. 19, 22-29; xxvi. 1); ary ny sasany koa nampanao ny fanatitra nendasina (1 Tan. ix. 31). Maromaro ny Salamo, dia xlii.—xlix., lxxxiv., lxxxv., lxxxvii. ary lxxxviii., no misy anarana hoe: "Nataon' ny Koraita;" kanefa tsy hita marina raha voasoratry ny Koraita sasany ireo, na voasoratr' olona hafa mba hohirain' ny Koraita tao amin' ny Tempoly.—J.S.

**KORAZINA**: dia isan' ny tanàna izay nanaovan' i Jesosy Tompo ny fahagagana maro, kanjo tsy voalaza afa-tsy amin' ilay teny nandatsan' i Jesosy azy noho ny tsi-finoan' ny mponina any (Mat. xi. 21; Lio. x. 13). Tao amoron' ny Ranomasin' i Galilia andrefana, akaiky an' i Kapernaoma izy, hono, fa tsy misy mahalala marina izay nanorenana azy.—J.W.

**KORBANA**: teny Hebreo io, ary indray mandeha hiany no hita ao amin' ny Test. Vao., dia amin' ny Marka vii. 11; ary izao no tohin' ny teny misy azy: "Fa hoy Mosesy: 'Manajà ny rainao sy ny reninao', ary koa: 'Izay miteny ratsy ny rainy sy ny reniny dia hatao maty tokoa.' Fa hoy kosa hianareo: Raha misy olona milaza amin' ny rainy na amin' ny reniny hoe: Efa Korbana (izany hoe, fanatitra *ho an' Andriamanitra*), izay rehetra tokony hahazoanao soa avy amiko, dia tsy avelanareo hanao na inona na inona ho an' ny rainy sy ny reniny intsony izy." Dia hitantsika amin' izany, fa raha nisy Jiosy tsy tia ray sy reny ka tsy nety namelona azy, dia nody nazoto nanompo an' Andriamanitra izy, ary nanao azy ho tsy nahay namonjy ny fahantran' ny rainy sy ny reniny, satria efa natokana ho an' Andriamanitra ny fananany. Ary izany nanokanany ny fananany izany dia vita, araka ny tenin' ny Raby Jiosy, tamin' ny fanononana ny teny hoe 'Korbana' fotsiny. Koa ny didin' i Jehova, izay tsotra sy mora fantatra, dia ny Didy Fahadimy, no nofoanany, ary ny didin' olona no narahiny. Izany ary dia isan' ny fanao ratsy maro izay nahazatra ny Jiosy tamin' ny andron' i Jesosy Kristy, ary izay norarany mafy ho heloka lehibe teo anatrehan' Andriamanitra.—J.S.

**KORINTIANA, Epistily Voalohany ho an' ny.**

1.—*Ny amin' ny Tanàna atao hoe Korinto.* Izay mijery ny sarin-tanin' i Eoropa dia mahita fa ao atsimo-atsinanany misy tany atao hoe Grisia, na tanin' ny Grika. Tamin' ny andro teo aloha Akaia no natao anarany, ary Korinto no renivohiny. Manao mandroso amin' ny ranomasina ny toetry ny tany, ary saiky tapaka misaraka roa ny tany Grisia; misy hiany anefa tany keoka izay mampiray azy. Ary ao amin' izany tany keoka izany no niorenan' ny tanàna Korinto, dia teo am-bodin' ny tendrombohitra avo lavidavitra ny ranomasina; tokony ho maily iray sy sasany no halavirany amin' ny andrefana, ary tokony ho sivy maily no halavirany amin' ny atsinanana; ary na ao amin' ny atsinanana na ao amin' ny andrefana, dia samy misy seranana. Tanàna lehibe Korinto, ary tamin' ny andro teo aloha ka hatramin' ny andron' i Paoly dia nalaza izy noho ny fahendren' ny mponina tao sy ny hatsaran' ny trano sasany. Ary nisy koa nahalaza azy, dia izao: Betsaka ny sambo avy tamin' ny firenena hafa no tonga tany amin' ny seranana roa voalaza teo, ka be ny raharaha sy ny varotra nataon' ny olona mponina tao, ka tonga nanan-karena ny maro. Nisy filalaovana tamin' ny fihazakazahana na sy ny fitolonana natao teo, ary izany no nanatonan' ny vahiny maro avy tamin' ny firenena samy hafa mba hizaha azy. Izany angamba no notsarovan' i Paoly amin' ny teny nataony amin' ny 1 Kor. ix. 24-27. Ny sampy nivavahan' ny olona teo koa dia nahalaza an' i Korinto. Venosy no anaran' ny sampy malaza indrindra teo aminy. Nisy tempoly natao ho azy teo an-tampon' ilay tendrombohitra voalaza eo ambony, ary tsara endrika loatra, hono, izany tempoly nitoeran' ilay sampy izany, izay nidiran' ny olona mba hivavaka aminy. Fa be loatra ny fahalotoana nomba ny fivavahana tamin' izany Venosy sampy izany; fa araka ny lalàny, nisy vehivavy mpijangajanga arivo nitoetra teo ho voninahitry ny sampy sy ho fankalazana azy. Mandraka ankehitriny aza dia mbola misy tanàna kely ao, fa tsy lehibe na malaza tahaka ny fahiny; ary ny trano sasany rava sy ny korontam-bato mbola ao no mampiseho ny hatsaran' ny tanàna fahiny.

2.—*Ny niandohan' ny Fiangonana teo Korinto.* Paoly Apostoly hiany no nanorina ny fiangonana teo, ary ny teny milaza ny nahatongavany tao voalohany indrindra dia

voalaza amin' ny Asa xviii. 1-17. Avy tany Atena izy ka hankany Jerosalema, raha tonga teo Korinto, ary Silasy sy Timoty avy tany Makedonia nihaona taminy tao (Asa xviii. 5). Rehefa tonga izy roa lahy, Paoly dia nitory an' i Kristy tamin' ny Jiosy tao an-tanàna, nefa tsy nety nihaino azy izy, fa "nanohitra sy niteny ratsy;" koa dia nankany amin' ny Jentilisa ny Apostoly (Asa xviii. 5, 6). Nisy hiany ny Jiosy vitsivitsy izay nino azy, fa hoy ny teny ao amin' ny Asa xviii. 8: "Ary Krispo, mpanapaka ny synagoga, mbamin' ny ankohonany rehetra dia nino ny Tompo." Fa angamba Jentilisa ny ankabeazan' izay nanaiky ny teny notorin' i Paoly, koa izany no nanaovany ny teny hoe: "Fantatrareo fa fony Jentilisa hianareo, dia nentina tany amin' ny sampy moana" (1Kor. xii. 2). Ary angamba saiky olona mahantra sy ambany avokoa no notaomin' i Paoly, fa hoy izy: "Fa hevero ny fiantsoana anareo, ry rahalahy, fa tsy firy no olon-kendry araka ny nofo, tsy firy no olona mahery, tsy firy no avo razana" (1Kor. i. 26); nefa misy hiany ny anaran' ny lehibe vitsivitsy voalaza fa nanaiky azy, dia Krispo, ilay mpanapaka ny synagoga, sy Gaio ary Erasto, ilay mpitahiry ny volam-panjakana tao Korinto (Asa xviii. 8; Rom. xvi. 23; 1 Kor. i. 14).

Raha mbola teo Korinto Paoly, dia nomen' Jesosy Tompo toky tamin' ny fahitana izy nony alina, milaza ny hombany azy ary ny handrosoan' ny fanjakan' Andriamanitra tao an-tanàna (Asa xviii. 9, 10). Ary herintaona sy tapany no nitoeran' i Paoly teo nitory ny filazantsara (xviii. 11); ary rahefa tapitra izany, dia nisambotra azy ny Jiosy ka nitondra azy teo anatrehan' i Galio mpanapaka, ka nanao hoe: "Ilehio mampanaiky ny olona hivavaka amin' Andriamanitra, nefa tsy araka ny Lalàna" (xviii. 12, 13). Fa tsy nety nitsara azy ny amin' izany zavatra izany ilay mpanapaka, koa afaka Paoly, ary mbola nitoetra teo Korinto "andro maro" izy vao niala hankany Efesosy (xviii. 18, 19). Ary rehefa lasa Paoly, dia tonga teo Korinto Apolosy nanao ny raharahan' Andriamanitra, ary izy "nampahatanjaka tsara izay efa nino," ary "naneho marimarina tamin' ny Soratra Masina fa Jesosy no Kristy" (xviii. 27, 28).

Koa nisy fiangonana voaorina teo Korinto, ary ny fomban' ny fivavahana marina no nataon' ny olona sasany, ary nandroso tsara hiany izy; koa nahafinaritra an' i Paoly ny nandrenesany ny toeny, ary nisaotra an' Andriamanitra izy noho ny fahasoavana izay nomeny azy (1Kor. i. 4-7). Koanefa tsy tanteraka ho tsara tsy akory ny fiangonana, fa nanan-tsiny be hiany izy.

3.—*Ny Nanoratra azy.* Tsy misy fifandirana amin' ny olon-kendry ny amin' izany, fa eken' izy rehetra fa Paoly Apostoly hiany no nanoratra azy, sady ny anarany natao amin' ny i. 1 no vavolombelona manamarina izany.

4.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Ny taona 57 A.D. no tokony ho taona nanoratana azy, ary toa tany Efesosy Paoly tamin' izany andro izany. Ary izao no ahafantarantsika fa tokony ho marina izany:—(i.) Fantatsika fa nankany Korinto indroa Paoly (Asa xviii. 1 sy xx. 1-3); ary tsy maintsy ho efa taorian' ny nandehanany tany voalohany no nanoratany ity Epistily ity, fa ny teniny ao amin' ny toko ii. 1 manao hoe: "Ary izaho koa, ry rahalahy, raha *tonga tany* aminareo," etc.; ary koa, ny teniny amin' ny andininy fahatelo manao hoe: "Ary izaho, *raha tany* aminareo," etc. (ii.) Raha niala tany Korinto voalohany Paoly, dia tany Efesosy no nalehany, vao nankany Jerosalema izy (Asa xviii. 19-21). Ka dia nitoetra tao Jerosalema kelikely izy, ary dia niverina tao Efesosy indray (xix. 1) ka nitoetra teo tokony ho telo taona (xx. 31); ary avy tany no nialany hankany Makedonia sy Akaia indray (xx. 1, 2). Ary tamin' ny andro nanoratany ity Epistily ity ho an' ny Korintiana dia nikasa hankany aminy faingana indray izy, fa hoy ny fiteniny: "Fa ho avy any aminareo faingana aho, raha sitrapon' ny Tompo" (1 Kor. iv. 19). Koa raha tany Efesosy hiany no nitoerany tokony ho telo taona, ary avy tany no nialany hankany aminy, sady efa akaiky ny handehanany mba hamangy ny fiangonana any Korinto tamin' ny andro nanoratany azy, dia tokony ho tany Efesosy hiany no nanoratany azy. (iii.) Ary tsy izany hiany, fa ny famangiana nataon' i Akoila sy Prisila voalaza ao amin' ny xvi. 19 manao hoe: "Manao veloma anareo indrindra amin' ny Tompo Akoila sy Prisila." Ary fantatsika fa raha vao niala tany Korinto Paoly hankany Efesosy, Akoila sy Prisila mivady dia niaraka taminy (Asa xviii. 18), ary rehefa tonga teo, dia nitoetra teo izy mivady (xviii. 19, 20). Koa raha ny famangian' ny olona sasany izay nitoetra tao Efesosy no lazaina, dia tokony ho tany Efesosy hiany Paoly tamin' ny andro nanoratany azy. (iv.) Ary koa, ny teny ao amin' ny xvi. 8, 9 dia milaza ny fandrosoan' ny tenin' Andriamanitra amin' izany tany nitoerany izany, sy ny olona nanohitra azy; ary izany dia manamarina indray ny hevitra hoe fa tany Efesosy Paoly tamin' ny andro nanoratany ity Epistily ity. Fa izany teny milaza ny toetry ny tany nitoerany izany dia mifanaraka indrindra amin' ny teny nataon' i Lioka ao amin' ny Asa, milaza ny toetry ny olona tao Efesosy. Hoy izy hoe: "Fatratra toy izany no fandroson' ny tenin' Andriamanitra sy ny heriny" (xix, 20); ary indray, milaza izay nanohitra izy: "Fa raha nikiribiby ny sasany ka tsy nanaiky, fa niteny ratsy izany fampianarana izany teo imason' ny olona maro, dia niala taminy izy...." (xix. 9; vakio koa Asa xix. 23-41). Raha izany rehetra izany no heverina, dia tsy misy handavana fa tokony ho tany Efesosy mihitsy Paoly

tamin' ny andro nanoratany ity Epistily ity.

5.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Misy zavatra telo loha izay azo lazaina ho anton' ny nanoratan' i Paoly ity Epistily ity indrindra, dia izao :—

(1) Nosoratany mba ho valin' ny taratasy izay efa azony avy tamin' ny fiangonana teo Korinto. Ny teny ao amin' ny vii. 1 no ahafantarantsika fa Paoly efa nahazo taratasy avy tamin' ny mpivavaka teo Korinto, fa hoy izy hoe : "Ary ny teny izay nosoratanareo tamiko." Tsy azo lazaina marina loatra na iza na iza no nitondra izany taratasy izany, fa ny teny ao amin' ny xvi. 17 milaza fa nisy telo lahy avy tany Korinto namangy an' i Paoly, raha mbola tao Efesesy izy, ary angamba ireo hiany no nitondra ilay taratasy.

Ary dia izao no zavatra sasany nanontanian' ny olona tamin' i Paoly tamin' ilay taratasy efa azony avy tany Korinto :—(*a*) Nanontany ny amin' ny fanambadiana izy, ary izay tokony hataony amin' izao toetrany izao. Ary izany dia novalian' i Paoly ao amin' ny vii. (*b*) Nanontany azy izy ny amin' ny zavatra aterina ho an' ny sampy, ary ny amin' ny fanasana izay ataon' ny tsy mpivavaka ho vononinahitry ny sampy. Ary izany indray no novalian' i Paoly ao amin' ny viii.–x. (*d*) Nanontany azy izy ny amin' ny zava-panahy izay azon' ny sasany teo aminy, ary ny amin' ny fomba mety hatao ao amin' ny fiangonana. Ary izany koa indray no novaliany ao amin' ny xii.—xiv. (*e*) Efa nasain' i Paoly hamory vola ho an' ny mahantra izy, ary nanontany azy izay bahatanterahany izany izy. Ary ny hevitr' i Paoly ny amin' izany dia lazaina ao amin' ny xvi.

(2) Nosoratany mba hananatra azy noho ny fahadisoan' ny sasany teo Korinto, ary noho ny tsy mety nataony. Ny teny izay voasoratr' i Paoly eto amin' ity Epistily ity mampiseho fa tsy tanteraka ho tsara ny fiangonana teo Korinto, ka tokony hanarina mihitsy izy. Ary dia izao no zavatra sasany nananaran' i Paoly azy :—(*a*) Nisy fisarahana teo aminy (vakio i. 11-17 ; iii. 4-6). (*b*) Ny fahendrena araka izao tontolo izao no tiany sy nankalazainy loatra (vakio i. 18-31 ; iii.). (*d*) Ny sasany teo aminy dia nisy nanao filan-dratsy mahamenatra loatra ; nefa mbola navelan' ny fiangonana hitoetra teo tahaka ny namany hiany izy (vakio v.) (*e*) Ny adin' ny sasany dia nentiny hamboarina teo anatrehan' ny tsy mpivavaka, fa tsy navelany ho ny namany no hamboatra azy (vakio vi. 1-8). (*f*) Ratsy ny fitondrantenan' ny sasany. Diso hevitra izy, koa noheveriny fa malalaka ny fahefan' ny mpivavaka, ka mahazo manao izay sitrapony rehetra, na dia ny hanao filan-dratsy aza (vakio vi. 9-20). (*g*) Ny Fanasan' ny Tompo efa novany ka nataony tahaka ny fanasana tao an-trano ; ary anefa, na dia izany aza, tsy notandremany akory, fa noraisiny tamin' ny fifandrombahana, ary nahazo be loatra ny sasany ka leony, ary ny sasany kosa tsy nahazo akory ka noana (vakio xi. 17-34). (*h*) Ny sasany teo Korinto efa nanda ny hitsanganan' ny tena indray amin' ny farany ; koa manelo marina Paoly fa hisy izany, fa Kristy efa nitsangana ho santatry ny maty rehetra (vakio xv.).

(3) Mba hanamarina ny tenany amin' ny fanaratsian' ny sasany azy, dia izany koa no anton' ny nanoratan' i Paoly ity Epistily ity. Rehefa lasa niala tany Korinto Paoly, dia nisy mpampianatra hafa tonga teo, izay nanaratsy azy sy nanda azy tsy ho Apostoly ary nitady hahafaka ny lazany teo amin' ny Korintiana. Ireo no noheveriny, ary ny tenany no hamarininy ao amin' ny iv. 17-21 sy ix. 1, 2.

6.—*Ny Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

| | |
|---|---|
| 1 Kor. i. 19 | Isa. xxix. 14 |
| ,, ,, 31 | Jer. ix. 23 |
| ,, ii. 9 | Isa. lxiv. 3 |
| ,, ,, 16 | ,, xl. 13 |
| ,, iii. 19 | Joba v. 13 |
| ,, ,, 20 | Sal. xciv. 11 |
| ,, vi. 16 | Gen. ii. 24 |
| ,, ix. 9 | Deo. xxv. 4 |
| ,, x. 7 | Eks. xxxii. 6 |
| ,, ,, 20 | Deo. xxxii. 17 |
| ,, ,,26-28 | Sal. xxiv. 1 |
| ,, xiv. 21 | Isa. xxviii. 11, 12 |
| ,, xv. 25 | Sal. cx. 1 |
| ,, ,, 27 | ,, viii. 6 |
| ,, ,, 32 | Isa. xxii. 13 |
| ,, ,, 45 | Gen. ii. 7 |
| ,, ,, 54 | Isa. xxv. 8 |
| ,, ,, 55 | Hos. xiii. 14 |

7.—*Ny Fizarana ny teny.* Dia azo zaraina toy izao ny nataon' i Paoly amin' ity Epistily ity:—

(1) Fiarahabana sy famangiana : i. 1-3.

(2) Fisaorana, satria tsara amin' ny zavatra sasany ny fiangonana teo Korinto noho ny fahasoavan' Andriamanitra izay nomeny azy : i. 4-9.

(3) Fananarana, satria nisy fisarahana teo aminy, ary filazana ny toetry ny teny izay notorin' i Paoly taminy : i. 10—iv. 20.

(4) Ny amin' ny filan-dratsy mahamenatra loatra izay nataon' ny anankiray teo aminy, nefa navelan' ny fiangonana mbola hitoetra ato aminy hiany tahaka ny namany : v.

(5) Fandrarana ny adiny tsy ho entiny hamboarina eo anatrehan' ny tsi-mino, fa aleo hamboarin' izy samy mpivavaka : vi.i-10.

(6) Fananarana ny sasany izay diso hevitra, fa nataony fa malalaka ny fahefan' ny mpivavaka, ka mahazo manao izay sitrapony izy : vi. 12-20.

(7) Valin' ny fanontanian' ny olona teo Korinto ny amin' ny fanambadiana, ary anatra ho an' ny mpitovo sy ny manam-bady : vii.

(8) Ny amin' ny fihinanany ny zavatra efa naterina ho an' ny sampy, ary ny amin' ny mandeha ho any amin' ny fanasana nataon' ny tsi-mino ho fiderana ny sampiny: viii.—x.

(9) Anatra ny amin' ny zavatra tsy mety niseho tamin' ny fiangonana teo Korinto: xi.

(*a*) Ny saron-doha izay fomban-tany efa navelan' ny vehivavy, ka tsy nataony intsony: and. 2-16.

(*b*) Ny Fanasan' ny Tompo efa novany, ka nataony tahaka ny fanasana lehibe tao antrano: and. 17-34.

(10) Ny amin' ny zava-panahy, fa indrindra ny amin' ny faminaniana sy ny fahaizan' ny sasany hiteny amin' ny teny samy hafa; ary filazana fa fitiavana no lehibe indrindra amin' ny zava-panahy rehetra: xii., xiv.

(11) Ny amin' ny hitsanganan' ny maty, izay nolavin' ny sasany teo Korinto: xv.

(12) Hafatra samy hafa, sy filazana ny famangian' ny sasany azy; ary tso-drano: xvi.—J.PSe.

**KORINTIANA, Epistily Faharoa ho an' ny.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Naman' ny Epistily Voalohany ity Epistily ity, ary izay nanoratra ny voalohany no tokony ho nanoratra ity koa; ary eken' ny olon-kendry rehetra sady tsy misy fifandirana fa Paoly hiany no nanoratra azy.

2.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy* Tokony ho taona iray na latsaka kely taorian' ny nandefasan' i Paoly ny Epistily Voalohany no nanoratany ity Epistily Faharoa ity. Ary tamin' ny andro nanoratany azy tsy teo Efesosy intsony Paoly. Ny teny ao amin' ny Asa xx. 1 milaza ny nialany tany. Ary raha niala teo izy, dia nandeha nankany Troasy (ii. 12), nefa tsy ela no nitoerany teo, fa niala indray izy nankany Makedonia (ii. 13); ary mbola teo Makedonia hiany izy tamin' ny andro nanoratany ity Epistily Faharoa ity; vakio viii. 1, sy ix. 2, 4.

Anaran' ny tany izay malalaka Makedonia, ary maro hiany ny fiangonana teo. Filipy sy Tesalonika ary Beria dia samy tanàna lehibe, ary izy rehetra ireo dia samy tao amin' ny tany Makedonia, ary nisy tanàna maro hafa koa aza. Ary izay tanàna anankiray nitoeran' i Paoly tamin' ny andro nanoratany ity Epistily ity dia tsy azo fantarina, fa tsy misy tantara milaza izany. Fantatsika fa Makedonia no anaran' ny tany, fa ny anaran' ny tanàna tsy misy mahalala marina.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Zavatra telo loha no anton' ny nanoratan' i Paoly ity Epistily Faharoa ity.

(1) Nosoratany mba hilaza ny fifaliany noho ny nandrenesany ny tenin' i Titosy milaza azy. Raha mbola tany Asia Paoly, nisy zavatra mafy nanjo azy, koa nanampo ny ho faty izy; vakio ao amin' ny i. 1-10. Rehefa niala tao izy ka tonga tany Troasy, dia nanantena hihaona amin' i Titosy tao izy (ii. 13), hahare aminy ny nandraisan' ny olona teo Korinto ny Epistily Voalohany, ary hahalala izay toeny, na efa niova nihatsara izy, na tsia. Kanjo diso fanantenana Paoly, fa tsy tonga teo Titosy, dia nifindra indray izy ka tonga tany Makedonia. Ary tany no nihaonany tamin' i Titosy (vii. 5, 6), ary nahafaly an' i Paoly indrindra ny teny nambarany nilaza ny nandraisan' ny olona ny Epistily nosoratany taminy voalohany sy ny nanekeny ny anatra izay nomeny azy; vakio vii. 7-16. Koa tamin' ny fifalian' ny fony dia nanoratra taminy indray izy.

(2) Nosoratany mba hilaza ny fahasosorany noho ny fanaratsiana azy izay nataon' ny olona tsy tia azy, ary mba hamaly ireo sy hanamarina ny tenany. Na dia teny mahafaly aza ny ankabeazan' ny teny nolazain' i Titosy tamin' i Paoly, rehefa tafahaona teo Makedonia izy roa lahy, nisy teny nataony koa izay nampalahelo azy. Tamin' ny Epistily Voalohany dia mba nanamarina ny tenany kely hiany izy, satria fantany fa nisy mpampianatra hafa tonga tao Korinto izay nanaratsy azy, fa ankehitriny, araka ny filazan' i Titosy, mbola tsy nitsahatra nanao izany izy; ary toa nisy mpampianatra hafa vaovao nanampy indray tonga teo Korinto nitondra taratasy mba handraisan' ny olona azy (iii. 1), sady nidera ny nataony sy nandoka-tena izy (x. 12) ary nanohitra an' i Paoly, sady nitady hitarika ny olona handa ny fampianarany sy hisaraka aminy. Nampalahelo sy nampahasosotra an' i Paoly izany, koa nanoratra teny bebe hiany izy hamaly ireo mpampianatra tsi-marina ireo sy hanamarina ny tenany.

(3) Nosoratany mba hampahazoto ny olona tao Korinto hahatanteraka ny fikasany hanome fiantrana ho an' ny mpivavaka mahantra teo Jerosalema. Tamin' ny Epistily Voalohany dia efa nilaza taminy ny fomba mety mety hatao hamoriany ny vola izy; ary angamba Titosy nilaza taminy ny fahazotoan' ny olona tao Korinto, ary ny fikasany hanao izay zakany hamonjy ny mahantra: ary amin' ity Epistily ity dia mitady hampahazoto azy hahatanteraka izay efa nokasainy izy. Hoy izy ao amin' ny viii. 11, 12: "Ataovy tanteraka ary izany, ka tahaka ny nahazotoanareo fony nikasa, dia aoka ho tahaka izany koa ny hahatanterahanareo azy araka izay ananananareo. Fa raha misy ny fahazotoana, dia araka izay ananany no ankasitrahana, fa tsy araka izay tsy ananany."

4.—*Ny Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

| | |
|---|---|
| 2 Kor. iv. 13 | Sal. cxvi. 10 |
| ,, vi. 2. | Isa. xlix. 8 |
| ,, ,, 16 | Lev. xxvi. 11, 12; Ezek. xxxvii. 28 |
| ,, vi. 17, 18 | Isa. lii. 11 (Lxx.); 2 Sam. vii. 14 |

| | |
|---|---|
| ,, viii. 15 | Eks. xvi. 18 |
| ,, ix. 7 | Oha. xxii. 9 (Lxx.) |
| ,, ,, 9 | Sal. cxii. 9 |
| ,, x. 17 | Jer. ix. 22, 23' |
| ,, xiii. 1 | Deo. xix. 15. |

5.—*Ny Fizarana ny teny.* Dia azo zaraina toy izao ny teny voasoratr' i Paoly amin' ity Epistily ity:—

(1) Fiarahabana sy fisaorana noho ny nampifalian' Andriamanitra azy: i. 1-11.

(2) Ny nahasampona an' i Paoly tsy nankanesany tany Korinto araka ny nokasainy: i. 12-23—ii. 13.

(3) Ny toetry ny fitorian' i Paoly teny, mbamin' ny nampahery sy nampahazoto azy: ii. 14—iv. 7.

(4) Ny nahalehibe sy nahasarotra ny raharahan' ny Apostoly mbamin' ny namporisika azy tsy ho reraka: iv. 7—vi. 10.

(5) Fananarana ny Kristiana teo Korinto mba tsy hikambanany amin' ny ratsy: vi. 11—vii. 4.

(6) Ny fitiavan' i Paoly ny Korintiana sy ny hafaliany rehefa nahare ny tenin' i Titosy izy: vii. 5-16.

(7) Ny amin' ny famoriam-bola ho an' ny Kristiana nalahelo teo Jodia: viii. 1—ix.15.

(8) Teny enti-mamaly izay nanohitra sy nanevateva ny fahefan' i Paoly ka nanao azy tsy ho Apostoly marina: x. 1—xii. 13.

(9) Fara-anatra sy famangiana: xii. 14—xiii. 14.—J.Pse.

**KORINTO**: zahao Korintiana.

**KORNELIO**: dia manamboninahitra Romana sy mpifehy miaramila zato avy tamin' ny antokony izay natao hoe Italiana, ary isan' izay nipetraka tany Kaisaria hiambina ny fanjakan' i Roma tamin' ny andron' ny Apostoly izy. Raha ny anarany no heverina, dia toa avy tamin' ny fianakavian' olona malaza tany Roma Kornelio; ary na dia Romana aza izy, tsy dia mpanompo sampy, fa efa tonga mpivavaka tamin' i Jehova. Ary tsy izany hiany, fa lazaina ho "natahotra an' Andriamanitra izy mbamin' ny ankohonany rehetra, ka nanao fiantrana be tamin' ny olona sy nivavaka tamin' Andriamanitra mandrakariva." Koa amin' izany, izy no nofidin' Andriamanitra ho *voalohambokatra ary amin' ny Jentilisa* ho tonga isan' ny Fiangonan' i Kristy.

Ny tantara milaza izay nahatanterahana izany dia voalaza ao amin' ny Asa x.; ary hitantsika ao amin' izany fa nisy anjelin' Andriamanitra niseho tamin' i Kornelio, raha nivavaka izy, ka nanome toky azy noho ny fahazotoany; ary tsy izany hiany, fa ny anjely nanome teny azy koa hanirahany olona hankany Jopa, haka an' i Petera Apostoly, izay hampianatra azy. Koa nanaraka ny tenin' ny anjely Kornelio; ary Petera, —izay efa nampianarin' Andriamanitra koa tsy hihevitra fa tsi-madio na lavin' Andriamanitra ny Jentilisa—dia niaraka tamin' ny iraka ary tonga tany Kaisaria. Dia niandry azy Kornelio sy ny ankohonany ary ny sakaizany maro, izay tafavory tao an-tranony; ary nitorian' i Petera ny Filazantsaran' i Kristy ireo. Ary raha mbola nitory Petera, dia nilatsaka ny Fanahy Masina tamin' izay rehetra nandre ny teny. Koa ny Jiosy sasany avy tamin' ny fiangonana tany Jopa, izay efa nanaraka an' i Petera, no nasainy hanao batisa ny olona; ka dia tanteraka ny tenin' i Jesosy tamin' i Petera hoe: "Homeko anao ny fanalahidin' ny fanjakan' ny lanitra" (Mat. xvi. 19); fa ny Jiosy maro no nampidiriny tamin' ny Andro Pentekosta, ary tao Kaisaria indray ny Jentilisa maro no nampidiriny ao amin' ny fanjakan' ny lanitra tao amin' ny tranon' i Kornelio.

Tsy misy tantara marina milaza an' i Kornelio, afa-tsy ilay teny ao amin' ny Asa. hiany. Maro hiany ny tenin-drazana milaza azy nefa be angano izy rehetra ka tsy azo itokiana loatra.—J.S.

**KOSANA**: teny hita indray mandeha hiany ao amin' ny Baiboly izy io, dia ao amin' ny fivavaka nataon' i Habakoka mpaminany (iii. 7). Raha toy ny hevitry ny sasany, ny hoe Kosana amin' izany dia sahala amin' ny anaran' i Kosan-risataima, mpanjakan' i Mesopotamia (zahao ny eo ambany); nefa kosa ny sasany mihevitra azy ho sahala amin' ny hoe Kosa, na Etiopia; ary io faharoa io no tokony ho marina.—J.S.

**KOSAN-RISATAIMA**: dia anankiray tamin' ny mpanjakan' i Mesopotamia, ary voalaza ho fahavalo voalohany izay nampahory ny Zanak' Isiraely, rehefa maty Josoa, ka nampanompo azy valo taona. Kanefa resin' i Otniela Mpitsara Kosan-risataima, ary ny Isiraely novonjeny tamin' ny mpampahory azy (Mpits. iii. 8-10).—J.S.

**KOSY**: dia anaran' ny anankiray tamin' ny zanak' i Hama zanakalahin' i Noa (Gen. x. 8; 1 Tan. i. 10).

**Kosy**: (1) anaran' ny tany voahodidin' ny Ony Gihona, ilay ony faharoa nivoaka avy tany Edena (Gen. ii. 13); angamba tao avaratr' i Asyria izy.

(2) Ny tany nataon' ny Hebreo hoe Kosy taorian' ny Safo-drano dia ilay nonenan' ny taranak' i Kosy, zanak' i Hama, ary sahala amin' ny tany nataon' ny Grika sy Romana hoe Etiopia; toa tany atsimon' i Egypta izy (Ezek. xxix. 10; zahao Etiopia). —J W.

**KOSY**: dia nosy kely ao atsimo-andrefan' i Asia Minora, tokony ho 40 maily atsimon' i Mileto. Tao no nijanonan' i Paoly kely tamin' ny nalehany nitety tany faninteloany, tamin' izy niakatra ho any Jerosalema; ary tonga tao izy tamin' ny harivan' ny andro nanaovany ilay teny fananarana tamin' ny loholon' ny fiangonana tany Efesosy. Nijanona tao indray alina ny Apostoly sy ny namany, dia nandroso tamin' ny nalehany tamin' ny ampitson' iny (Asa xxi. 1). Maro ny Jiosy nonina tao Kosy, ary angamba nisy

Kristiana tao tamin' ny nalehan' i Paoly. Nalaza ny nosy noho ny lamba tsara nataon' ny olona tompon-tany ary noho ny divay vokatry ny tany. Ny anarany ankehitriny dia *Stanko*.—J.S.

**KOTA**: isan' ny tany nihavian' ny olona sasany izay napetrak' i Salmanesera, mpanjakan' i Asyria, tao Samaria sy ny tany manodidina azy (2 Mpan. xvii. 24, 30). Tsy fantatra marina izay nisy izany tany hoe Kota izany, fa tokony ho tany Media, na Persia, no nisy azy.—H.F.S.

**KOZA**: dia mpitandrina ny fananan' i Heroda Antipasy, sady vadin' i Johana, izay isan' ny vehivavy mpanaraka an' i Kristy, ary izay nanompo Azy tamin' ny fananany (Lio. viii. 3).—H.F.S.

**KRESKA**: dia lehilahy voalazan' i Paoly ao amin' ny Epistily Faharoa ho an' i Timoty (iv. 10) ho isan' ny namany sy mpanampy azy, izay efa lasa nankany Galatia tamin' ny andro nanoratany ny Epistily. Angamba Kreska no nirahin' i Paoly hampianatra ao, na hanao raharaha ao amin' ny fiangonana any, nefa tsy fantatra marina izany. Raha toy ny tenin' ny tantara sasany, izy dia isan' ny mpianatra fito-polo lahy izay nirahin' i Kristy hitory teny.—J.S.

**KRETA**: dia anaran' ny nosy anankiray ao amin' ny Ranomasina Mediteraneana fahiny, nefa atao hoe Kandia ankehitriny izao izy. Ny halavany dia 140 maily, ary tany be tendrombohitra izy, sady maro ny lohasaha mahavokatra; ary tamin' ny andro taloha betsaka ny mponina tao, sady nosy nalaza noho ny tanàna lehibe maro tao izy, fa zato, hono, no isany. Maro ny Jiosy na azo fonenana tany Kreta hatramin' ny andron' i Aleksandera Lehibe; ary ao amin' nydAsa ii. 11, ny olona avy tany Kreta dia voa laza ho tafakatra tany Jerosalema hitandrina ny fombam-pivavahana tao amin' ny Tempoly. Ny sasany tamin' ireo, izay nandre ny teny notorin' i Petera tamin' ny Andro Pentekosta ka nino, dia tokony ho nitondra ny Filazantsara ho any Kreta; ary izany angamba no niandohan' ny Fiangonan' i Kristy tao.

Paoly Apostoly nitsidika tany Kreta tamin' izy nentina nifatotra nankany Roma (Asa xxvii. 1-12). Tato aorian' izany dia nankany indray izy, ary nony niala teo dia nametraka an' i Titosy handamina ny raharahan' ny fiangonana maro tao sy hanendry loholona isan-tanàna (Tit. i. 5). (Ary ao amin' ny Epistily nosoratany ho an' i Titosy, Paoly dia naka teny tamin' ny boky nosoratan' i Epimenides, mpanao tonon-kira malaza teo amin' ny Kretana, izay vavolombelon' ny haratsian' ny olona tao (i. 12); ary ny tenin' ny mpitantara hafa koa dia manamarina izany filazany azy izany.—J.W.

**KRISPO**: dia mpitandrina ny synagogan' ny Jiosy tany Korinto; fa nony nandre ny teny notorin' i Paoly izy, dia nino izy sy ny ankohonany rehetra (Asa xviii. 8). Izy koa dia isan' ny olona vitsy foana izay nataon' i Paoly batisa (1 Kor. i. 14); ary angamba ny lazan' ny finoan' i Krispo no nitaonana ny maro koa hanaiky ny Filazantsara, fa hoy ny teny: "Maro koa ny Korintiana, raha nandre, dia nino sy natao batisa." —J.S.

**KRISTIANA**. Anaran' ny olona izay manaraka an' i Kristy izany. Intelo hiany no isehoan' ity anarana ity ao amin' ny Soratra Masina, dia izao:—"Ary tany Antioka no voalohan' ny nanaovana ny anaran' ny mpianatra hoe Kristiana" (Asa xi. 26); "Ataonao fa mora toy izany no hampanekenao ahy ho Kristiana" (xxvi. 28); "Raha misy mijaly satria Kristiana, dia aoka tsy ho menatra izy" (1 Pet. iv. 16).

Tamin' ny taona 42 A.D., sahabo ho folo taona taorian' ny nahafatesan' ny Tompo, no niposahan' ny anarana hoe Kristiana. Ny amin' ny fototra nihaviany dia misara-kevitra be hiany ny olon-kendry, dia toy izao:—

(1) Anarana nomena avy tany an-danitra, hoy ny sasany, ka nampandrosoin' i Paoly sy Barnabasy. Ny verba Grika hoe *chrematisai* (Asa xi. 26) matetika dia enti-milaza zavatra andidian' Andriamanitra, na voalazan' Andriamanitra (Mat. ii. 12, 22; Lio. ii. 26; Asa x. 22; Rom. xi. 4; Heb. viii. 5; xi. 7; xii. 25). Ary voalaza rahateo koa fa na mpanompon' i Jehova dia hasiana anarana vaovao izay hotononin' ny vavan' i Jehova (Isa. lxii. 2). Koanefa, raha mba nomen' Andriamanitra ity anarana ity, dia tokony ho nolazaina marimarina izany. Ary koa, Paoly tsy dia miteny azy na indraim-bava akory aza, ary ny Apostoly namany dia tsy nisy nanonona azy akory, afa-tsy Petera indray mandeha monja aza.

(2) Avy tamin' ny Kristiana hiany no niposahany, hoy ny sasany. Tsia, fa (*a*) ny anarana nahazatra azy dia hafa lavitra, toy ny hoe: 'ny mino,' 'ny olona masina,' 'ny rahalahy,' 'ny mpianatra,' sy 'ny Fiangonana.' Ary (*b*) tsy dia sahiny nalaina io anarana io, fa be voninahitra loatra, ka nataony fa tsy mba mendrika hantsoina amin' izany izy.

(3) Anarana nomen' ny Jiosy azy, hoy ny sasany indray. Kanefa anarana fanaratsiana hiany, toy ny hoe 'Nazarena' sy 'Galileana,' no nahazatra ny vavan' ny Jiosy. Ireo tsy mba nety nanaiky an' i Jesosy ho Kristy, na ny mpianany ho Kristiana.

(4) Avy tamin' ny Jentilisa tany Antiokia, hoy ny sasany. Ary izany dia tokony ho marina. Antiokia tamin' izay dia tanàna lehibe fahatelo tamin' ny fanjakana Romana ka nanarakaraka an' i Roma sy Aleksandria. Rehefa tonga tao Paoly sy Barnabasy, dia nitatra sy nitombo be ny fiangonana; ary dia hitan' ny tompon-tany fa na dia nisy hiany aza ny Jiosy sasany tao amin' ny fiangonana, ny ankabeazany dia Jentilisa,

sady hafa lavitra noho ny an' ny Jiosy ny fivavahany. Izany angamba no namporisika azy hitady izay anarana mazava tsara hiantsoany azy; ary nony fantany fa nivavaka tamin' i Kristy izy sy nanaiky an' i Kristy ho Tompo sy Mpamonjy, dia avy niantso azy hoe Kristiana izy. Tsy dia nokasain' ny olona ho anarana fanesoana ny mino izany anarana hoe Kristiana izany (Asa xxvi. 28), sady tsy dia neken' ny fiangonana loatra tamin' ny voalohany. Nefa toa nandroso haingana hiany tao amin' ny Jentilisa izy, ary nony afaka kelikely, dia tonga anarana fanesoana mihitsy (Jak. ii. 7). Mbola halan' ny fahavalon' ny hazo-fijaliana eo amin' ny tany rehetra ny anarana hoe Kristiana. Nefa anarana soa, anarana be voninahitra mampikambana izay rehetra tia an' i Jesosy Kristy Tompo; ary izay mendrika hatao hoe Kristiana dia sambatra tokoa, fa hahazo satro-boninahitra tsy mety levona izy.—W.M.

**KRYSOLITA**: zahao VATO SOA.

**KRYSOPRASO**: zahao VATO SOA.

**KRYSTALY**: dia teny nalaina tamin' ny teny Grika hoe *krustallos*, ary milaza vato fotsy sy manganohano karazan' ny vatosanga izay hita eto amintsika hiany. Fotsy sy manganohano hoatry ny fitaratra izy, ary lavalava sady enin-joro ny tarehiny. Teo aloha dia isan' ny vato soa fanaovana fanombohan-kase ny krystaly. Voalaza indroa ao amin' ny Baiboly izy, dia Ezek. i. 22 sy Apok. xxi. 11.—J.S.

**KRISTY**: zahao JESOSY KRISTY TOMPO, p. 368-380. Jesosy avy any Nazareta no Kristy marina, dia ny Voahosotr' Andriamanitra; kanefa nisy mpamitaka maro taorian' ny andron' i Jesosy, izay niseho ka nitaona ny olona maro hanaraka azy. Dia hoy ny Tompo: "Fa hisy Kristy sandoka sy mpaminany sandoka hitsangana ka haneho famantarana lehibe sy fahagagana" (Mat. xxiv. 24). Ary ny tantaran' ny Jiosy no ahafantarantsika fa tanteraka izany, fa nolavin' ny Jiosy ny Kristy marina, dia mora nofitahin' ny Kristy sandoka izy mandra-pihavin' ny andro izay nandravana an' i Jerosalema sy nampielezana ny Jiosy eran' izao tontolo izao (vakio koa Asa v. 35-39).—J.S.

**KRONIKELY**, zahao **TANTARA**.

**KYPRESO** (Heb. *berosh* sy *beroth*; Eng. *cypress*) dia anaran' ny hazo lehibe anankiray izay lazaina matetika ao amin' ny Soratra Masina (2 Sam. vi. 5; 1 Mpan. v. 8; vi. 15, 34; ix. 11; 2 Mpan. xix. 23; Sal. civ. 17; Isa. xiv. 8; etc., etc.). Ny anarany dia akambana matetika amin' ny hoe sedera (Heb. *eres*), ka lazaina ho naniry teo amin' ny Tendrombohitra Libanona izy roroa; ary samy nahazoana hazo mafy sy maharitra ka mety hanaovana trano sy sambo. Nefa tsy mifanaraka ny mpanoratra ny amin' izay hazo lazain' ny teny Hebreo hoe *berosh*. Raha toy ny hevitry ny sasany, tokony ho nadika hoe 'sedara' izy; kanefa heverin' ny maro kosa fa teny malalaka ny hoe *berosh*, ka milaza hazo avo maromaro, sady mahitsy ny vatany sy be ny rantsany: na ny 'Scotch fir' (*Pinus sylvestris*), na ny larch, na ny kypreso (*Cupressa sempervirens*). Ireo telo ireo samy maniry ao anilan' ny Tendrombohitra Libanona mandraka androany; ary angamba betsaka indrindra izy tamin' ny andro taloha, fa tao no nahazoan' ny Foinikana hazo hanaovana sambo, ary avy tao no nanafaran' i Solomona hazo hanaovany ny Tempoly sy ny tranon' andriana tao Jerosalema, araka izay voasoratra ao amin' ny Bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara. Ny hahavon' ny kypreso dia 50 na 60 fita; tsy mandrabaka ny faniriny, fa mahitsy ny sampany, ary madinika dia madinika ny raviny. Ny hazo avy aminy dia mafy sy manitra ary maharitra ela, ary menamena volo izy, ary nenti-nanao famiazam-boaloboka sy lavan-trano sy andry, ary fanaovamozika sy zaran-defona izy.—J.S.

**KYPROSY**: dia anaran' ny nosy lehibe sy malaza ao amin' ny Ranomasina Mediteraneana, izay lazaina matetika ao amin' ny Test. Vao. Ny halavany miantsinanana sy miankandrefana dia 140 maily, ary ny halehibeny dia hatramin' ny 50 maily. Nosy be tanjona sy tany mitsopaka ao amin' ny ranomasina Kyprosy, sady maro ny seranana sy ny fitodian-tsambo ao. Tany mahavokatra koa izy, ary malaza noho ny vary sy divay sy diloilo sy voninkazo ary voankazo vokatra avy any; tsara koa ny hazo maniry any, ary betsaka ny metaly hita ao, dia vy sy firaka sy fanitso, fa indrindra ny varahina, fa ny anaran' izany (*cuprum*, Lat. = *copper*, Eng.) dia avy amin' ny anaran' i Kyprosy hiany. Ny mponina tany Kyprosy voalohany indrindra dia Foinikana, izay nampian' ny Grika tato aoriana; hatramin' ny telon-jato taona lasa izay dia nomba ny fanjakan' i Torkia izy, nefa tato ho ato efa notapahin' ny Englisy, araka ny fanekena nataony tamin' ny mpanjakan' i Torkia. Venosy sampy no nivavahan' ny olon' i Kyprosy idrindra fahiny, ary tao Pafosy (Asa xiii. 6) no nisy tempoly ho azy; ary mahamenatra loatra ny fahalotoana sy ny fijejojejoana fanao tamin' ny fanompoana azy tao.

Kyprosy dia voalaza ao amin' ny Tes. Tal. amin' ny hoe Kitima (zahao KITIMA); fa ny teny voalohany milaza azy amin' ny Test. Vao. dia Asa iv. 36, milaza fa tao no nahaterahan' i Barnabasy; ary mnaraka izany dia lazaina indray ho isan' ny tany nielezan' ny Filazantsara izy, rehefa lasa nihahaka ny Kristiana tany Jerosalema noho ny fanenjehana tamin' ny nahafatesan' i Stefana (xi. 19, 20). Tao Kyprosy no nitorian' i Paoly sy Barnabasy teny tamin' ny nandehanany voalohany hampiely ny Filazantsara (xiii. 4); ary tao koa no nalehan' i Barnabasy sy Marka (xv. 39). Nolalovan' i Paoly koa ny

nosy tamin' izy nentina nafatotra hankany Roma (xxvii. 4).—J.S.

**KYRENA**. Anaran' ny renivohitry ny tany anankiray ao Afrika Avaratra izay natao hoe Kyrenaika (Cyrenaica), na Pentapolitana fahiny, noho ny tanàna dimy malaza teo aminy. Ny tany atao hoe Tripoli ankehitriny dia sahalahala amin' izay natao hoe Kyrena tany aloha. Olona avy tany Grisia no mponina teo hatramin' ny taona B.C. 631; ary Aleksandera Lehibe no nanakambana azy ho fanjakana iray amin' i Egypta; ary maro ny Jiosy izay nifindra honina tany koa. Dia niodina tamin' ny Romana izy, raha niady tamin' ny Jiosy teo Palestina izy, kanjo lasan' ny Romana ny fanjakan' ny Grika, ary dia nakambany ho zana-panjakana iray Kyrena sy Kreta (B. C. 67), ka nataony hoe Kreta-Kyrena matetika izy. Voalaza matetika ao amin' ny Tes. Vao. Kyrena sy ny Jiosy nonina tao. Simona, ilay nambeta ny hazo-fijalian' i Kristy, dia avy tany Kyrena (Mat. xxvii. 32; Mar. xv. 21; Lio. xxiii. 26); ary nisy Jiosy avy tany tonga tao Jerosalema tamin' ny Andro Pentekosta (Asa ii. 10), fa nanana synagoga anankiray tao Jerosalema izy (vi. 9). Kristiana avy tany Kyrena no isan' ny nanorina ny fiangonana tao Antiokia (xi. 20); ary Losio, izay mpampianatra tany Antioka, dia avy tany Kyrena koa (xiii. 1).—J.W.

**KYRENIO**: dia anaran' ny mpanapaka Romana anankiray, izay toa voalazan' i Lioka (ii. 2) ho nanapaka an' i Syria tamin' ny andro nanoratana ny vahoaka taloha kelin' ny nahaterahan' i Jesosy Kristy. Kanefa misy manahirana kely ny amin' ny nanapahan' i Kyrenio tao Syria sy ny nanoratana ny Jiosy tamin' ny nahaterahan' i Jesosy. Quirinus (Kyrenio, rehefa ovana ho teny Grika) no lehilahy Romana, izay natao konsily tamin' ny B C. 12 ary notendrena ho mpanapaka tany Syria tamin' ny 7 A. D. Nirahina tany Syria izy haneratra ny isan' ny olona sy ny fananany. Ary toa nakamban' i Lioka izany fanoratana nampanaovin' i Ktyrenio tamin' ny 7 A. D. izany sy ny fanoharana anankiray tamin' ny taona nahaterahan' i Jesosy (B.C. 4), izay talohan' ny nahatongavan' i Kyrenio tany Syria, hono. Koa samy hafa be hiany ny hevitra efa nataon' ny olona hampifanaraka izany. Kanjo vao haingana dia nisy tantara efa hita izay ahafantarantsika fa mpanapaka tany Syria *indroa* angamba Kyrenio; ary amin' izany ny fanoratana voalazan' i Lioka dia natao tamin' ny B.C. 4, fony izy nanapaka tany voalohany.—G C.

**KYROSY**: mpanjaka voalohany tamin' ny fanjakan' i Persia izy (zahao Dan. vi. 28; x. 1, 13; 2 Tan. xxxvi. 22, 23). Araka ny tantara arahin' ny maro, dia zanak' i Mandane, zanakavavin' i Astyagesy, mpanjaka farany tao Media, sy Kambysesy, zanak' andriana tany Persia, izy. Taitra tamin' ny nofy, hono, Astyagesy ka nikasa hamono ny zaza fony mbola kely izy; kanefa tsy nahatanteraka ny didin' ny mpanjaka ny olona izay nohafarany, fa ny zaza dia novelominy hiany. Dia nomena anarana hoe Agradatesy izy, kanefa ny toetrany dia ny toetran' ny olona ambanimbany, fa tsy mba nolazaina ho zanak' andriana. Rehefa lehibe izy, dia tonga miaramila, ary ny fahaizany no nisondrotany ho komandin' ny miaramilan' ny Persiana. Tamin' izany dia efa tonga nangidy hoditra tamin' ny Mediana maro Astyagesy noho ny halozany, ka notadiaviny hikomiana izy, ka Koresy no nataony ho mpitarika azy; ary dia resiny Astyagesy, B.C. 559, ka dia nalainy ho azy ny fanjakana Mediana. Rehefa nandry tsara ny fanjakany, dia niainga niady tamin' ny fanjakana manodidina Koresy, ary tonga isan' ny mpandresy malaza indrindra izay lazaina amin' ny tantaran' izao tontolo izao izy. Tamin' ny taona B.C. 456 (?) dia naharesy an' i Kresosy, mpanjakan' i Lydia, izy ka nahalasa ny fanjakany. Tamin' ny taona B.C. 538 dia nahafaka an' i Babylona izy ary nahalasa ny fanjakan' ny Asyriana. Ny mpanjaka sy ny mpitondra fanjakana malaza talohan' i Koresy efa nampahory ny Jiosy, fa izy kosa dia niaro sy nahasoa azy.

Isaia, izay velona 200 taona talohan' i Koresy, dia naminany ny aminy. Dia nilaza ny anarany aza izy, ary nanao azy ho "mpiandry ondrin' Andriamanitra" sy ny "nohasinin' i Jehova," ary nilaza ny handreseny ny fahavalony (Isa. xliv. 28; xlv. 1-4). Izy dia nampody ny Jiosy tamin' ny fahababoany tany Babylona, ary nanampy azy tsara tamin' ny nanaovana ny Tempolin' Andriamanitra indray; ary izay nataony no niandohan' ny firenen' ny Jiosy amin' ny toetrany vaovao taorian' ny nandravan' i Nebokadnezara an' i Jerosalema, raha natsangana ho firenena indray. (Vakio 2 Tan. xxxvi. 22, 23; Ezra i. 1-4; iii. 7; iv. 3; v. 13, 17; vi. 3.) Araka ny tenin' i Herodoto mpitantara, Koresy dia maty tamin' ny ady tamin' ny olona atao hoe ny Massagetæ (B.C. 529). Ny fasany dia maharitra mandraka andro any, hono, ao Pasarfiadoe, izay nandreseny an' i Astyargesy.—J.W.

# L

**LABANA**: dia zanakalahin' i Betoela sy anadahin' i Rebeka ary rain' i Leaha sy Rahely, vadin' i Jakoba patriarka. Isan' ny mpianakavin' i Abrahama izy, nefa Betoela rainy tsy mba nandroso nankany amin' ny tany Kanana, fa nijanona tao Harana any Mesopotamia Avaratra, ary tao no nonenan' izy sy ny zanany. Ny teny voalohany milaza an' i Labana dia ao amin' ny Gen. xxiv., dia ny tantaran' ny nalehan' ny mpanompon' i Abrahama tany Harana haka vady ho an' i Isaka. Koa araka ny fanaon' ny

firenena any Arabia sy Syria ary Mesopotamia, Labana, anadahin' i Rebeka, no nifanaiky tamin' ny irak' i Abrahama ny amin' ny anabaviny; ary izy hiany no nandray ny iraka soa aman-tsara ary nanaiky ny nangatahiny, dia nampandeha azy hody indray mitondra an' i Rebeka ho vadin' Isaka.

Ary rehefa ela indray, ka efa lehilahy lehibe Jakoba, zanak' i Rebeka, ary nandositra niala tany Berisheba ka tonga tany Harana izy, mbola velona hiany Labana, ary nandray an' i Jakoba tamin' ny fihavanana, satria zanak' anabaviny izy. Ao amin' ny Gen. xxix.—xxxii. 1 dia voalaza izay nataon' izy mianaka tamin' ny roa-polo taona nitoeran' i Jakoba tao an-tranon' i Labana, dia ny nitiavan' i Jakoba an' i Rahely, zanakavavin' i Labana; ary ny nanekeny hanompo an' i Labana fito taona hahazoany an' i Rahely ho vadiny; ny namitahan' i Labana an' i Jakoba sy ny nanomezany azy an' i Leaha ho solon' i Rahely; ny nanompoan' i Jakoba fito taona indray hahazoany an' i Rahely; ny hafetsena nataon' i Jakoba, ary ny hatezeran' i Labana sy ny nanovany ny tambin' i Jakoba matetika,—izany rehetra izany dia voalazan' ny tantara mazava, ary Labana tsy azo hamarinina noho ny zavatra maro nataony. Nefa kosa tsy maintsy tsarovana fa samy fetsy hiany izy mianaka ka nifamitaka, ary samy tia vola sy fananana be loatra, na Labana, na Jakoba. Rehefa tapitra ny roa-polo taona, dia tsy zakan' i Jakoba intsony ny mitoetra eo amin' ny rafozany, dia nangala-dia izy ka nandositra nitondra ny vady aman-janany sy ny fananany rehetra. Koa rehefa ren' i Labana izany, dia lasa nanenjika an' i Jakoba izy sy ny havany, ary nahatratra azy rehefa afaka kely. Nefa noraran' Andriamanitra tamin' ny nofy izy tsy haninona an' i Jakoba akory. Koa rehefa nifanatrika indray izy mianaka, dia niteny an' i Jakoba Labana; kanefa rehefa afaka izany, dia nihavana hiany indray izy sady nifanao fanekempihavanana. Ary nony ampitson' iny indray "Labana dia nanoroka ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy ka nitso-drono azy; dia lasa nandeha Labana hody any amin' ny fonenany," ary tsy voalaza intsony ny anarany. —J.S.

**LABANA**: dia isan' ny fitobian' ny Zanak' Isiraely tamin' ny nalehany namaky ny efitra (Deo. i. 1). Tsy fantatra marina anefa izay tany nisy azy.—J.S.

**LAFARINA**: zahao Mofo.

**LAISY**: dia tanàna ela, fonenan' ny Foinikana, naorina teo amin' ny lohasaha anelanelan' i Hermona sy Libanona, ary akaikin' ny loharano anankiray iandohan' ny Ony Jordana. Dia nitoetra tsy nanahy ny mponina tao ka nitokitoky foana fa tsy hisy fahavalo hamely azy. Koanefa tamin' ny andron' ny Mpitsara, ny firenen' i Dana tsy mbola nahazo lova loatra, dia naniraka mpisafo izy hizaha ny tany; koa rehefa hitan' ny iraka ny toetry ny mponina tao Laisy sy ny hatsaran' ny tany tao, dia nomeny hevitra ny namany hamelezany ny tanàna. Dia nanao araka ny tenin' ny irany hiany ny olon' i Dana, ary naniraka enin-jato lahy voaomana hiady aminy izy. Dia niakatra izy ireo ary namely an' i Laisy ka nahalasa azy: ka dia tonga fonenan' ny olon' i Dana ny tanàna sy ny tany mahavokatra manodidina azy (Mpits. xviii.). Fa ny anarany no novany hoe Dana, araka ny anaran-drazany; ary satria toa tanàna avaratra indrindra izany, ka ny hoe "hatrany Dana ka hatrany Berisheba" dia tonga fiteny milaza ny halavan' ny Tany Masina mianavaratra sy mianatsimo (2 Sam. xxiv. 15). Tao Dana no nanangana n' ny olona sarin-javatra hivavahany; ary tao koa, tamin' ny aoriana indray, no nanangan an' i Jeroboama, mpanjakan' ny Isiraely, ny anankiray tamin' ny sarin' ombilahy kely volamena hivavahan' ny vahoakany (1 Mpan. xii. 29, 30).

**Laisy**: anaran' ny vohitra anankiray koa izay voalazan' i Isaia (x. 30) ho isan' ny tanàna lasan' ny miaramila Asyriana izay nentin' i Sankeriba, raha niakatra hamely an' i Jerosalema izy. Angamba akaiky an' i Anatota izy, nefa tsy fantatra marina.—J.S.

**LAKANA**: zahao Sambo.

**LALAN' i MOSESY, Ny.** Ny lalàna maro nomen' Andriamanitra hotandreman' ny Zanak' Isiraely olom-pidiny, dia voalaza ka alahatra tsara ao amin' ny Boky Dimy nosoratan' i Mosesy, izay atao hoe koa Pentateoka (na Boky Dimy). Ireo dia ny boky voalohany ao amin' ny Baiboly, ary azo atao hoe fototra sy fanorenan' ny Soratra Masina rehetra izy, satria niankina tamin' izany ny tenin' ny mpaminany, ary "ny Lalàna dia mpitaiza antsika ho amin' i Kristy" (Gal. iii. 24). Mazàna atao hoe "ny Lalàna" fotsiny ireo boky dimy ireo (1 Tan. xvi. 40; Lio. x. 46; Asa xxiv. 14, etc.); fa atao hoe koa "ny Bokin'ny Lalàna" (Deo. xxviii. 61; xxix. 20, etc.) izy sy "ny Lalàn' i Mosesy" (Mal. iv. 4; Jao. vii. 23, etc.) ary "ny Lalàn' i Jehova" (2 Mpan. x. 31; Lio. ii. 39).

Tokony hoheverina kely aloha *ny Fotoana nanomezana ny Lalàna*, vao mandinika ny didy sy ny lalàna maro samy hafa ao anatiny isika.

Ny Zanak' Isiraely, taranak' i Abrahama, sakaizan' Andriamanitra,—izay efa nanaovan' i Jehova fanekena efa-jato taona talohan' izany—efa novonjen' Andriamanitra tamin' ny fahandevozana mafy tany Egypta ka nentiny nivoaka tany. Ny Ranomasina Mena efa nanaovany lalana halehan' ny Isiraelita, ary tao koa no nandringanan' i Jehova ny Egyptiana fahavalony. Dia nentina teo am-bodin' ny Tendrombohitra Horeba, "ny Tendrombohitr' Andriamani-

tra," ny olona hahitany ny voninahitr' i Jehova, Rainy sady Mpanjakany, sy hanaovany fanekena aminy (Eks. xix.). Dia nanaiky tsara ny Zanak' Isiraely, ary dia nasaina hiomana tsara hateloana izy hihaonany amin' ny Andriamaniny. Dia niseho ny voninahitr' i Jehova tao an-tampon' i Sinay, fa "nony tamin' ny marain' ny andro fahatelo, dia nisy kotrokorana sy helatra ary rahona matevina teo amin' ny tendrombohitra, ary nisy feon' anjomara mafy indrindra, dia tora-kovitra ny olona rehetra." "Ary ny Tendrombohitra Sinay nivoa-tsetroka avokoa, satria Jehova nidina teo amboniny tao anaty afo." Ary avy tao amin' ny kotrokorana sy ny helatra ary ny afo Jehova no niteny ka nanome ny Didy Folo, na ny "Teny Folo," izay fototra sy anton' ny Lalàn' i Mosesy. Ireo didy folo ireo hiany no nolazain' ny vavan' i Jehova tamin' ny vahoaka, fa nangovitra indrindra izy, ary nangataka mba holazain' ny vavan' i Mosesy ny didy hafa, fa andrao maty izy (Eks. xix. 18, 19). Dia neken' Andriamanitra izany, ary Mosesy no nantsoiny hiakatra ao antampon' ny tendrombohitra hihaona aminy; koa tao no nandraisan' i Mosesy ny lalàna sy ny fitandremana ary ny fombam-pivavahana rehetra hotandreman' ny Zanak' Isiraely, izay voasoratra ao amin' ny Bokin' ny Eksodosy.

Dia halahatra eto ny didy sy ny lalàna maro samy hafa izay fototry ny Lalàn' i Mosesy, ary holazaina koa ny antony lehibe nanomezana azy, ary ny fifampiankinany amin' ny sitrapon' Andriamanitra nambara tamin' ny Patriarka talohan' izany, na ao amin' ny Soratra Masina izay nomena tamin' ny andro aoriana. Ary mba hahitana mazava izany, ny Lalàn' i Mosesy dia hoheverintsika (*a*) ny amin' ny fitohizany tamin' ny fanambarana nomen' Andriamanitra tamin' ny andro taloha; ary (*b*) ny fototra sy ny antony lehiben' ny lalana maro ao aminy; ary koa, (*d*) ny niankinan' ny Soratra Masina rehetra taminy, mbamin' ny tantaran' ny Jiosy, ary ny Fiangonana Kristiana aza, tamin' ny andro manaraka.

I.—Ny nitohizan' ny Lalana tamin' ny Fanambarana nomen' Andriamanitra tamin' ny andro taloha. Ary tokony hotsarovana fa—

1.—*Ny Lalàna niankina tamin' ny Fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Abrahama* ka nifanaraka tamin' izany (Gal. iii. 17-24). Nisy antony roa lehibe ilay fanekena: dia ny teny fampanantenana ny amin' ny hihavian' ny Mesia, izay nomena ny Jiosy aloha ho solom-bavan' ny olombelona rehetra. Kanefa nisy koa ny teny fampanantenana nomena an' i Abrahama milaza ny fitahiana maro momba izao fiainana ankehitriny izao; ary ho an' ny firenen' ny Jiosy hiany izany, satria olompidin' Andriamanitra sy mpitahiry ny fivavahana marina izy. Dia toy izany koa, ny Lalàn' i Mosesy nanambara ny fitahiampanahy ary ny fitahiana ho an' ny tena koa.

2.—*Nifanaraka koa ny Lalàna sy ny teny ampanantenana ny amin' ny fitahiam-panahy.* Rehefa ninoan' ny Zanak' Isiraely fa Jehova no Mpanavotra ny olombelona, sady nampoiziny ny hisehoany hahatanteraka izany amin' ny tenan' ny Mesia, dia tsy maintsy ho efa nino koa izy fa Ilay Hery any an-danitra no handresy ny fahavalo rehetra manohitra azy, sady hampahery ny olona koa handresy ny ratsy ao am-pony, rehefa niray sy nifanaraka tsara tamin' ny Fanahy ao ambony izy. Ary niaraka tamin' izany indray, ny Zanak' Isiraely nahalala fa misy Hery Ratsy koa, izay miasa ao amin' ny isam-batan' olona tsirairay avy ao amin' izao tontolo izao, nefa horesen' ny herin' Andriamanitra kosa.

3.—*Ny fotoan' andro nanomezana ny Lalàna* tokony hotsarovana; fa nomena tamin' ny andro izay nandrosoan' ny Zanak' Isiraely tsy ho fokon' olona handevozina intsony izany, fa tamin' izay andro nisehoany ho firenena hahaleo tena ka efa handray ny fonenany sy ny raharahany lehibe eo ampovoan' ny firenena rehetra amin' izao tontolo izao.

4.—Raha dinihina tsara ny Lalàna, na dia vaovao mihitsy aza ny loha-hevitra lehibe ao aminy, angamba *tsy mba vaovao avokoa ny didy sy ny fomba maro nasainy hotandremana.* Tsy maintsy ho efa nisy didy sy fanambarana sasany nomena talohan' ny andron' i Mosesy; ary ny didy sasany hatramin' ny voalohany sy ny fomban' ny firenena sasany, na izay nonina tany Palestina, na tany Egypta aza, dia toa natambatra tamin' ny Lalàna nomen' i Mosesy.

5.—Fanampin' izany indray, hita marimarina koa *fa malalaka ny amin' ny fomba tsy mety sasany ny Lalàna*, noho ny fahadalana sy ny hasarotry ny fon' ny Isiraelita. Toy izany ny didin' ny Lalàna ny amin' ny fisaoram-bady (zahao Mat. xix. 7, 8), ary ny didy ny amin' ny mamaly ra sy ny mpanompo ary ny fiainana. Ny amin' izany sy ny fomba sasany koa, ny Lalàna tsy mba nanaiky azy ho tsara, fa namepetra azy sy nanamora azy kosa, mandra-pihavin' ny andro raha mazava tsara ny sain' ny olona, ka hahitany ny halalahan' ny didy hoe: "Tiava ny namanao tahaka ny tenanao" (Lev. xix. 18). Hitantsika koa fa nisy didy samy hafa sasany amin' ny Lalàna izay natao tsotra sy mafy, ary nisy ny sasany indray izay navela malalaka hiany, araka ny toetry ny firenena tamin' ny andro nandraisany azy. Dia toy izao: Ny fombampivavahana sy ny fisoronana ary ny fanatitra aterina, etc., dia lazaina madinidinika sy mazava hiany; toy izany koa ny lalàna ny amin' ny heloka, na izay heloka nanohitra an' Andriamanitra, na izay nanimba olona; ary ny lalàna ny amin' ny mety hatao koa, raha isan' olona tsirairay no heverina, dia voalaza marina, satria efa firenena tamin'

izany ny **Isiraelita.** Fa ny lalàna ny amin' ny mpanjaka sy ny fanjakana ary ny raharaham-panjakana dia tsy voalaza loatra. Hevitra lehibe ho fitarihan-dalana hiany amin' izany no voalaza, fa ny herin' ny mpanjaka sy ny mety hataon' ny vahoaka, etc., dia navela ho tsy voalaza mandra-pihavin' ny andro hahazoan' ny Zanak' Isiraely mpanjaka hanjaka aminy.

6.—Mifanaraka amin' izay voalaza teo hiany koa, dia hitantsika raha mandinika ny Lalàna tsara fa tsy mba nomena indray mandeha hiany izy, fa *fa nomena mianda-landalana*. Ny Didy Folo sy ny didy sasany toa nomena aloha (Eks. xx.—xxiii.); ary manaraka izany indray, ny fotopototry ny fombam-pivavahana dia nambara tamin' i Mosesy (xxv.—xxxi.). Ary rehefa vita ny Tabernakela, ka voalahatra tsara ny fombam-pivavahana, dia nantsoin' Andriamanitra indray Mosesy, ary nomeny ny didy maro fanampin' ny voalohany, araka izay hitan' i Jehova fa hahasoa ny olona. (Zahao Lev. i. 1, sy ny teny voalohany amin' ny ankabeazan' ny toko amin' ny Bokin' ny Levitikosy sy Nomery.)

II.—Fandaharana ny Lalana samy hafa araka ny Antony avy. Dia hozaraina toy izao izy: (*a*) Lalàna ny amin' ny Heloka; (*b*) Lalàna ny amin' ny mety hataon' ny Olona araka ny toetrany avy; (*d*) Lalàna ny amin' ny Fitsarana sy ny Fanjakana; (*e*) Lalàna ny amin' ny Fisoronana sy ny Fombam-pivavahana.

A. Lalana ny amin' ny Heloka.

a. Heloka manohitra an' Andriamanitra (heverina ho *fikomiana*).

1.—(Amin' ny Didy Folo).*—*Fanompoan-tsampy* (Eks. xx. 3; Deo. xiii., xvii. 2-59), sy ny manaiky andriamanitra tsy izy (Eks. xxii. 20), tahaka an' i Moleka (Lev. xx. 1-5).

2.—*Ny fanaovana Sarin-javatra hivavahana* (Eks. xx. 4-6), ary ny manao ody mahery, sy ny faminaniana mandainga (xxii. 18; Lev. xix. 31; Deo. xviii. 9-22).

3.—*Ny fanononana foana ny Anaran' i Jehova* (Eks. xx. 7). mbamin' ny fanaratsiana ny anaran' Andriamanitra (Lev. xxiv. 15, 16).

4.—*Ny tsi-fitandremana ny Sabata* (Eks. xx. 8-11; Nom. xv. 32-36).

*Ny fampijaliana* mety ho amin' izany rehetra izany dia ny *hotoraham-bato ho faty.*

b. Heloka manimba olona.

5.—*Ny tsi-fanarahana Ray aman-dreny*, mbamin' ny manozona na ny mikapoka azy (Eks. xxi. 15, 17; Lev. xx. 9; Deo. xxi. 18-21); hotoraham-bato ho faty izay nanao izany, kanefa tsy maintsy notsaraina aloha izy. Tahaka izany koa ny fampijaliana izay nanohitra ny tenin' ny mpisorona (fa mpitsara izy ireo) sy ny tenin' ny Mpitsara Lehibe (zahao 1 Mpan. xxi. 10-14, sy 2 Tan. xxiv. 21).

6.—*Ny Mamono mahafaty ain' olona*: (1) izay nanao izany dia hatao maty, ka tsy havela hiery ao amin' ny Tranon' Andriamanitra, na homena andro, na handraisana vidin' aina (Eks. xxi. 12, 14; Deo. xix. 11-13). Izay nahafaty ny ain' ny andevony amin' ny tsorakazo tamin' ny namelezany azy dia novaliana (Eks. xxi. 20, 21). (2) Raha nisy *nahafaty ain' olona noho ny tsi-fitandremana*, dia hatao maty hiany izy (Eks. xxi. 28-30). (3) *Ny mahafaty olona tsy nahy*: ny mpamaly ra dia handosirana, ary ny nanao izany dia handositra amin' ny tanàna fiarovana (Nom. xxxv. 9-28; Deo. iv. 41-43; xix. 4-10). Raha nisy *faty hita, nefa tsy fantatra izay nahafaty azy*, dia ny loholon' ny tanàna akaiky izay nahitana izany dia hahafakeloka amin' ny fanatitra sy ny hilazan' ny tsy ananany tsiny eo anatrehan' i Jehova (Deo. xxi. 1-9). (5) *Ny mamono ka mandratra olona* dia hovaliana toraka izay nataony, na handoa vola, araka ny tenin' ny mpitsara (Eks. xxi. 18, 19, 22-25; Lev. xxiv. 19, 20).

7.—*Ny maka Vadin' olona.* Raha nisy nanao izany, dia hatao maty izy roroa; nefa raha nisy nisavika na nanao aina ny vadin' olona na ny fofom-badin' olona, ny lehilahy hiany no hatao maty (Deo. xxii. 13-27). Raha nisy *nisavika zatovovavy virijiny* tsy voafofo, dia hanambady azy ka hanome vola (sekely 50) azy, ary tsy hahazo hisaotra azy (Eks. xxii. 16, 17; Deo. xxii. 28, 29). *Ny fanambadiana amin' olon-tsy heay* (ny manota fady, etc.). Ny fampijaliana amin' ny heloka sasany tahaka izany dia fahafatesana, fa ny an' ny sasany kosa dia ny tsy hitera-jaza (Lev. xx.).

8.—*Ny Halatra* dia hovaliana amin' ny fononerana roa heny na efatra heny; ary raha nisy nanamy trano alina ka tratran' ny tompon-trano, na dia kapohiny ho faty aza izy, dia tsy nisy valin-dra amin' izany (Eks. xxii. 1-4). Raha nisy bibin' olona nanimba ny tanimbolin' ny namany, ny tompony dia hanonitra araka ny ratsy nataon' ilay biby; ary toy izany koa, raha sendra very na simba ny zavatra nindramina (xxii. 5-15). Ny mizaha tavan' olona amin' ny fitsarana, mbamin' ny mandray tambitamby sy ny mandrahona, etc., ary ny mampahory vahiny, dia rarana mafy (xxiii. 8, 9; Lev. xix. 15). Raha nisy nangalatra olona tamin' ny Zanak' Isiraely hanandevozany azy, dia hatao maty mihitsy izy (Deo. xxiv. 7).

9.—*Ny Vavolombelona mandainga* dia hovaliana toraka ny ratsy nataony (Eks. xxiii. 1-3; Deo. xix. 16-21). Raha nisy nanalabaraka ny vadiny vao nampakariny ka niampanga lainga azy fa tsy mba virijiny ravehivavy, dia hosazina ralehilahy, ka nahazo nisaotra azy ny vavy, raha sitrapony zany (Deo. xxii. 13-19).

* **Tsy ny teny ao amin' ny Didy Folo hiany no voalaza eto, fa ny didy hafa nomena taoriana koa, izay fanampiny sy fanazavana ny didy nomena fohif ohy sady tsotra avy tao an-Tendrombotra Sinay.**

10.—*Ny Mitsiriritra zavatr' olona* (Eks. xx. 17).

(Ny amin' ny antony sy ny hevitra lehibe amin' ny Didy Folo, zahao DIDY FOLO.)

B. LALANA NY AMIN' NY METY HATAON' NY OLONA ARAKA NY TOETRANY AVY.

a. NY AMIN' NY OLONA.

1.—*Ny Olona mianaka.* *Ny fahefan' ny Rain-jaza* dia hatao hoatra ny zavatra masina: koa amin' izany ny manozona ray amandreny, na ny mikapoka azy, na manao ditra tsy manaiky ny teniny, dia heloka mahafaty (Eks. xxi. 15, 17; Lev. xx. 9). Kanefa kosa ny ray tsy mba nomena fahefana hamono hahafaty ny zanany ratsy fanahy, fa ho an' ny fiangonana, dia ny firenena, izany (Deo. xxi. 18-21). *Ny Lahimatoa* dia homena anjaran-droa amin' ny fananan-drainy, ary ny fiangarana amin' izany dia rarana tsy hatao (Deo. xxi. 15-17). Raha sendra tsy nanan-janakalahy ny olona, dia ny *Zanani-vavy no handova* azy; kanefa tsy maintsy vadin' olona miray firenena aminy izy (Nom. xxvii. 6-8; xxxvi.). Ny *Zanakavavy tsy mbola novadin' olona* dia hanaiky ny rainy hiany (Nom. xxx. 3-5).

2.—*Ny Olona mivady.* *Ny fahefan' ny Lahy* dia lehibe, koa tsy hahazo hanao fanekena na amin'inona na amin' inona ny vavy, raha tsy heken' ny lahy izany (Nom. xxx. 6-15). Ny mpitondratena sy ny vehivavy voasaotra dia tompon-tena, ka tsy mba ambanin' ny fahefan-drainy intsony izy (and. 9). *Ny Misao-bady* (raha sendra nisy aretina na fahalotoana tao amin' ny vavy) dia navelany hiany, kanefa atao araka ny lalàna, ka tsy azo hovadina intsony ilay vady voasaotra (Deo. xxiv. 1-4). *Ny maka Vady avy amin' ny havana akaiky loatra* dia rarana mafy tsy hatao (Lev. xviii., etc.). *Ny Vady andevo,* na izay efa novidim-bola, na nalaina ho babo tany an-tafika, tsy mba hatao toa fananana, na hamidy; ary raha sendra nanaovan' ny tompom-bady ratsy ilay vehivavy, dia afaka ho azy izy (Eks. xxi. 7-9; Deo. xxi. 10-14). *Ny miampanga Lainga ny vady* vao nampakarina, fa tsy mba virijiny izy, dia hovaliana amin' ny sazy sy ny tsy hahazoan' ny lahy hisaotra azy; kanefa kosa, raha mba nijangajanga hiany ravehivavy talohan' ny nanambadiany azy, dia hatao maty izy (Deo. xxii. 13-21). *Ny Fitondran-doloha* ny vadin-drahalahy dia tsy maintsy hatao hiany; koa ny lehilahy tsy mety manao izany dia afa-baraka eo anatrehan' ny vahoaka (Deo. xxv. 5-10).

3.—*Ny Tompo sy ny Andevony.* *Voafetra hiany ny fahefan' ny Tompon' andevo,* koa hovaliana araka ny lalàna izay nikapoka andevo nahafaty azy; ary raha sendra simba ny momba ny tenan' ilay andevo tamin' ny nikapohana azy, dia afaka miaraka amin' izay izy (Eks. xxi. 20-27). *Ny Andevo Hebreo dia afaka amin' ny taona fahafito* (taona Sabata) ary homena hanina, etc. (Ny vady aman-janany anefa tsy ho afaka hiaraka aminy, raha tsy mbola tonga andevo niaraka taminy izy ireo.) Kanefa raha tian' ilay andevo hitoetra ao amin' ny tompony mandrakariva, dia nisy fomba nasaina hotandremany hahatanteraka izany (Eks. xvi. 1-6; Deo. xv. 12-18). Kanefa na dia izany aza, toa afaka hiany ny andevo mbamin' ny zanany amin' ny Taona Jobily (Lev. xxv. 10). Raha sendra namidy tamin' ny Jentilisa nonina tao amin' ny Tany Masina ny andevo Hebreo, dia azo avotana na oviana na oviana izy, raha aloany ny vola vidiny, nefa heverina araka ny taona sisa alohan' ny Jobily izany (Lev. xxx. 47-54). *Ny Andevo Vahiny* anefa dia tanana hiany mandrakariva (Lev. xxv. 45, 46); ary ny andevo mpandositra avy amin' ny tany lavitra dia tsy atolotra amin' ny tompony intsony (Deo. xxiii. 15, 16).

4.—*Ny Vahiny.* Tao amin' ny Tany Masina ny vahiny dia tsy mba navela hanana fahefana na fiarovana amin' ny lalàna mitovy amin' ny Isiraelita; kanefa kosa maro ny didy nanananatra ny Isiraelita hanao soa sy hiaro azy, fa satria sitrapon' Andriamanitra izany (Eks. xxii. 21; Lev. xix. 33, 34), ary satria ny Isiraelita efa vahiny koa tany Egypta.

b. NY AMIN' NY FANANANA, ETC.

1.—*Ny Tany sy ny Fananana.* (1) *Ny Tany rehetra dia hekena ho an' Andriamanitra* hiany, ary ny monina eo amin' ny tany na aiza na aiza dia hanaiky Azy ho Tompony (Lev. xxv. 23). (2) Raha nisy olona teritery ka *namidiny ny fananany,* dia tsy hatao varomaty izany, *fa hody amin' ny tompony* indray raha avy ny Jobily; kanefa azony avotana hiany mandrakariva, raha sendra ambinina ilay tompon-tany ka nahazo izay ampy hanavotany azy, araka ny isan' ny taona sisa (xxv. 25-27). *Ny Trano namidy tao an-tanàna* dia azo avotana hiany ao anatin' ny taona, fa raha tsy voavotra mandra-pahatapitry ny herintaona, dia tapaka ho varo-maty kosa izany (xxv. 29, 30). Kanefa kosa *ny tranon' ny Levita* sy ny trano ao amin' ny tanàna tsy misy manda, dia azo avotana mandrakariva, tahaka ny tanin' ny olona hiany; ary ny tany fonenan' ny Levita koa dia tsy azo namidy akory (xxv. 31-34). (3) *Ny Tany na Trano natokana ho an' i Jehova* sy ny fahafolon-karena ary ny voalohan-teraky ny biby tsi-madio, dia azo navotana hiany; kanefa raha tsy navotan' ny tompony, dia ho an' ny mpisorona mandrakariva izy (xxvii. 14-34). (4) *Ary izao no lalàna ny amin' ny Mandova fananana:*—(*a*) Ny *Zanakalahy* no nandova aloha, dia vao (*b*) ny *Zanakavavy,* (*d*) dia ny *Rahalahy,* (*e*) dia ny *Rahalahin-drainy,* ary raha tsy nisy ireo aza, dia ho an' (*f*) *ny Havana hafa* ny fananana.

2.—*Ny Trosa.* (1) *Ny Tompon-trosa dia hamoy ny trosany* (raha samy Isiraelita izy roa lahy) amin' ny taom-pandefasana (taona

**fahafito)**; ary nisy fitahiana voalaza fa homen' Andriamanitra izay niantra ny namany, fa ozona kosa ho an' izay saro-po (Deo. xv. 1-11). (2) *Ny Zana-bola* tsy halaina amin' ny Isiraelita namany (Eks. xxii. 25-27; Deo. xxiii. 19, 20). (3) *Ny Antoka* tsy mba halaina an-keriny na amin' izay hampahory ny namany (Deo. xxiv. 6, 10-13).

3.—*Ny vola Hetra sy ny vola hafa koa fandoa amin' ny Fanjakana.* (1) *Ny vola Avotry ny ain' isan-olona* (dia antsasaky ny sekely) dia haloa *ho an' ny fanompoam-pivavahana ao amin' ny Tabernakely* (Eks. xxx. 12-16). Ny babo rehetra nalaina tany an-tafika dia hozaraina ho roa toko: ny antsasany dia ho an' ny mpiady, ary ny antsasany ho an' ny vahoaka; ny faha-500 amin' ny anjaran' ny mpiady, ary ny faha-50 amin' ny anjaran' ny vahoaka, dia hatolotra ho an' i Jehova ho fanatitra hevaheva.

(2) *Ny Fahafolon-karena.* (*a*) *Ny fahafolon' ny Vokatry ny tany rehetra* dia homena ho fiveloman' ny Levita (Nom. xviii. 20-24). Ary tamin' izany indray ny fahafolony dia homena ho fiveloman' ny mpisorona (xviii. 25-32). (*b*) *Ny fahafolon-karena indray koa* dia ho lany amin' ny fanasana masina sy ny fiantrana, na ao amin' ny Tabernakela, na isan-telo taona ao amin' ny fonenan' ny olona hiany (Deo. xiv. 22-28). (*d*) *Ny Voaloham-bokatr* ny vary sy ny divay ary ny diloilo (na dia ny faha-60 hiany aza, fa matetika dia ny faha-40 ho an' ny mpisorona) dia haterina any Jerosalema, ka arahin' ny fanekem-bava lazain' ny mpanatitra fa niankina tamin' Andriamanitra, Mpanjakan' ny Isiraely, avokoa ny firenena (Deo. xxvi. 1-15: Nom. 12, 13). (*e*) *Ny voalohan-teraky ny Biby madio*, ary ny vola avotr' ain' ny olona (sekely dimy) sy ny biby tsi-madio (dia sekely, na antsasaky ny sekely), dia hatolotra amin' ny mpisorona rehefa voatitra ny fanatitra (Nom. xviii. 15-18).

(3) *Lalàna ny amin' ny Mahantra.* (*a*) *Ny mitsimpona* (na ao amin' ny tanim-bary na amin' ny tanim-boaloboka) dia zavatra avelan' ny lalàna hataon' ny mahantra (Lev. xix. 9, 10; Deo. xxiv. 19-22). (*b*) *Ny maka zavatra kely* (hohanina ao hiany) avy amin' ny tanim-boalobok' olona na ny tanimbariny (nefa tsy mitondra mody) dia avela hiany (Deo. xxiii. 24, 25). (*d*) *Ny fahafolon-karena faharoa* dia homena ny mahantra (zahao ny eo ambony, dia 2 b). (*e*) *Ny karaman' ny mpiasa dia haloa isan-andro isan-andro* (Deo. xxiv. 15).

(4) *Ny fanatitra Fiveloman' ny Mpisorona* (Nom. 8-32). (*a*) *Ny fahafolon-karena anjaran' ny Levita* (zahao 2 *a*). (*b*) *Ny fanatitra hevahevа sy asandratra* (dia ny tratra sy ny soroka ankavanana amin' ny biby rehetra naterina ho fanati-pihavanana. (*d*) *Ny fanatitra hohanina sy ny fanatitra noho ny ota*, hohanina amim-panajana, dia ao amin' ny toerana masina hiany. (*e*) *Ny voaloham-bokatra* sy ny vola fanome ho avotr' aina (zahao 2 *d*). (*f*) *Ny vola fanarotana* ny zavatra natokana ho an' i Jehova, raha sendra tsy nisy hevitra lehibe hafa tamin' ny nanaterana azy. Ny fanompoan' ny lehilahy na ny an' ny ankohonany dia azo soloana hiany raha mandoa sekely 50; fa sekely 30 no avotry ny vehivavy, 20 no an' ny zazalahy, ary 10 no an' ny zazavavy.

D. Lalana ny amin' ny Fitsarana sy ny Fanjakana.

a. Fahefan' ny Mpitsara.

(*a*) *Nisy Mpitsara isam-bohitra* (Levita ny ankabeazan' ireo, satria nahay tamin' ny Lalàna izy) notendrena hitsara ny heloka sy ny hadisoana madinika. Toa nofidin' ny vahoaka izy ireo ka neken' ny lehiben' ny fanjakana, dia Mosesy, raha mbola tany am-pandehanany tany an-efitra ny Isiraelita (zahao Eks. xviii. 25). Deo. 1. 15-18; xvi. 18). (*b*) *Raha nisy teny sarotra loatra amin' ny fitsarana*, ny mpitsara isam-bohitra no nasaina *handahatra amin' ny Mpisorona* (tao amin' ny Tabernakela), na *amin' ny Mpitsara lehibe*; ary ny teny lazain' ireo dia tsy azo holavina: fa ny tsy manaiky izany dia hatao maty mihitsy (zahao Deo. xvii. 8-13; ampitahao Eks. xviii. 26). (*d*) *Ny tenin' ny ravolombelona roa*, nefa tsy latsaka noho ny roa, no hanameloka amin' ny heloka mahafaty olona (Nom. xxxv. 30; Deo. xvii. 6, 7). (*e*) *Ny fampijaliana ny olona meloka* (raha tsy nisy tenin' i Jehova hanova izany) dia hihatra amin' ny tenan' ny olo-meloka hiany, fa tsy hihatra amin' ny ankohonany (Deo. xxiv. 16). Ny kapoka dia azo hatao hiany, kanefa manam-petra izany, fa tsy hihoatra noho ny 40, andrao hanimba sy hahamenatra olona loatra (Deo. xxv. 1-3).

Ireo lalàna rehetra ireo anefa dia novana be hiany tato aoriana—voalohany, tamin' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely mpanjaka, izay tsy voafetra loatra ny fahefany (zahao 1 Sam. xxii. 11-19; 2 Sam. xii. 1-5; xiv. 4-11; 1 Mpan. iii. 16-28), fa nahazo nanongana ny mpisoronabe aza izy (1 Sam. xxii. 17, 18; 1 Mpan. ii. 26, 27). Ary faharoa, novany indray ireo lalàna ireo tamin' ny nanendrena ny Synedriona, na Loholona Fito-polo lahy (Nom. xi. 24-30). Tamin' ny andro tao aoriana nisy Synedriona kely (dia 23 lahy) tao amin' ny tanàna lehibe rehetra, ary roa tahaka izany tany Jerosalema, izay nipetrahan' ny Synedriona Lehibe koa. Ny fito-polo lahy tamin' izany dia lohan' ny mpisorona (24 lahy) sy mpanora-dalàna (Levita 24 lahy) ary loholona (22 lahy) avy amin' ny firenena roa ambin' ny folo hafa koa. Zahao koa ny fitsarana notendren' i Jehosafata mpanjaka (2 Tan. xix. 8-11). Zahao Synedriona.

b. Fahefan' ny. Mpanjaka.

*Ny fahefan' ny Mpanjaka dia voafetran' ny Lalàna*, ka tsy maintsy hanoratra sy hanaiky izany izy; ary koa, noraran' ny lalàna tsy

hanjaka araka ny sitrapony hiany izy (Deo. xvii. 14-20; 1 Sam. x. 25). Kanefa kosa nahazo nampandoa hetra ny mpanjaka, dia hatramin' ny fahafolon-karena aza; ary nahazo nampanompo ny vahoakany azy (viii. 10-18); ary nahazo nitondra tafika hiady amin' ny firenena hafa izy (xi., etc.). Hita marimarina koa fa nisy fanekena nataon' ny mpanjaka sy ny vahoakany (2 Sam. v. 3; 2 Mpan. xi. 17); zahao ny tenin' ny vahoaka tamin' i Rehoboama, fa toa tsy mba fanao vaovao izany (1 Mpan. xii. 1-6).

*Ny Andriandahy loholon' ny Firenena.* Ny lohan' ny isam-pirenena (zahao Jos. ix. 15) toa nanam-pahefana hisolo vava ny vahoaka tamin' ny nanampahan' i Josoa (1 Tan. xxvii. 16-22); ary tamin' ny andro taoriana indray, "ny mpanapaka ny Joda" toa nanam-pahefana hilaza izay tokony hataon' ny mpanjaka sy ny mpisorona koa (Jer. xxvi. 10-24; xxxviii. 4, 5, etc.).

**d. Ny Volam-panjakana mety ho an' ny Mpanjaka.**

(1) *Ny Fahafolon' ny vokatry ny tany.* (2) *Ny vokatry ny tanin' Andriana* (1 Tan. xxvii. 26-29). Lasan' ny mpanjaka koa ny tanin' ny olona voaheloka (1 Mpan. xxi. 15). *Fanompoana*, indrindra fa izay nataon' ny vahiny (v. 17, 18; ix. 20-22; 2 Tan. ii. 16, 17). (4) *Omby sy ondry amana osy* (2 Tan. xxvii. 29-31). (5) *Hetra* (fanatitra) avy amin' ny mpanjaka nanoa azy. (6) Ary ny *Vola tombom-barotra*, indrindra fa tamin' ny andro nanjakan' i Solomona (1 Mpan. x. 22, 29, etc.).

**E. Lalana ny amin' ny Fisoronana sy ny Fombam-pivavahana.**

**a. Ny Lalana ny amin' ny Fanatitra** (heverina ho famantarana ny fanatonan' ny vahoaka an' Andriamanitra, sady izay niankinan' ny fahamasinan' ny olona).

(1) *Ny Fanatitra fanao mandrakariva.*

(*a*) *Ny Fanatitra odorana* (Lev. i.) halaina amin' ny omby na ondry na osy ka haterina isan-andro mandrakariva (Eks. xxix. 38-42); ary ny afo eo amin' ny fivoadiana dia nirehitra andro amana alina ka tsy havela ho faty akory (Lev. vi. 8-13).

(*b*) *Ny Fanatitra hohanina*, izay hatao amin' ny lafarina sy diloilo ary emboka manitra, nefa tsy hasiana fermenta, fa hasiana sira hiany (ii., vi. 14-23).

(*d*) *Ny Fanati-pihavanana*, halaina amin' ny omby na ondry na osy, izay haterina ho fanati-pisaorana, na ho fanalamboady, na ho fanati-tsitrapo (iii., vii. 11-21).

(*e*) *Ny Fanatitra noho ny ota*, na *Fanati-panonerana* (iv., v.-vi.); dia haterina izany.

(1) Noho ny ota natao tamin' ny tsifahalalana (iv.).

(ii.) Noho ny voady natao, kanefa tsy notandremana, ary noho ny fahalotoana sendra mikasika amin' olona (v.).

(iii.) Noho ny ota natao izay fantatra tsara (vi. 1-7).

(2) *Ny Fanatitra izay tsy fanao mandrakariva.*

(*a*) *Amin' ny Fanokanana ny Mpisorona* (Lev. viii., ix.).

(*b*) *Amin' ny Fanadiovana ny Vehivavy velom-bao* (xii.).

(*d*) *Amin' ny Fanadiovana ny Boka* (xiii., xiv).

(*e*) *Amin' ny Andro Fanavotana* (xvi.).

(*f*) *Amin' ny Andro Firavoravoana lehibe* (xxiii.).

**b. Ny Lalana ny amin' ny Fahamasinana** (vokatry ny firaisan' ny Isiraelita amin' Andriamanitra noho ny fanatitra ateriny).

(1) *Ny fahamasinan' ny Olona.*

(*a*) *Ny fahamasinan' ny Firenena tontalo*, satria "zanak' Andriamanitra" izy (Eks. xix. 5, 6; Lev. xi.—xv., xvii., xviii.; Deo. xiv. 1-12), izay hambara amin'

(i) Ny fanolorana an' i Jehova ny voalohan-teraka (Eks. xiii. 2, 12; xxii. 29, 30, etc.), ary ny fanaterana ny voalohan-teraky ny biby madio sy ny voaloham-bokatra (Deo. xxiv., etc.).

(ii.) Ny fanavahana ny biby madio sy ny tsi-madio (Lev. xi.; Deo. xiv.).

(iii.) Ny lalàna ny amin' ny fahadiovana (Lev. xii.—xv.; Deo. xxiii. 1-14.).

(iv.) Ny lalàna mandrara ny mandidy na manimba tena (Lev. xix. 27; Deo. xiv. 1; zahao koa xxv. 3).

(v.) Ny lalàna mandrara ny fanambadiana tsi-mety sy ny manota fady ary ny filan' ny nofo vetaveta (Lev. xviii.—xx.).

(*b*) *Ny fahamasinan' ny Mpisorona sy ny Levita.*

(i.) Ny hanokanana azy (Lev. viii., ix.; Eks. xxix.).

(ii.) Ny fomba mahamety azy sy ny lalàna hotandremany (Lev. xxi., xxii. 1-9.).

(iii.) Ny anjarany sy ny fahefany (Nom. xviii.; Deo. xvii. 8-13; xviii. 1-6).

(2) *Ny Fahamasinan' ny Fitoerana sy ny zavatra sasany.*

(*a*) *Ny Tabernakela* mbamin' ny fiara, ny lamba efitra, ny alitara roa, ny tavindrano, ary ny fitafian' ny mpisorona, etc. (Eks. xxv.—xxviii, xxx.).

(*b*) *Ny Fitoerana Masina*, na *ny Tanàna Masina*, izay hofidina hanorenana ny Tabernakela, izay hanaterana ny fanatitra rehetra mbamin' ny fahafolon-karena sy ny voaloham-bokatra ary ny fanalamboady, etc., izay homena na hohanina (Deo. xii., xiv. 22-29).

(3) *Ny Fahamasinan' ny Fotoan' andro.*

(*a*) *Ny Sabata* (Eks. xx. 8-11; xxiii. 12, etc.).

(*b*) *Ny Taona Sabata* (Eks. xxiii. 10, 11; Lev. xxv. 1-7, etc.).

(*d*) *Ny Taona Jobily* (Lev. xxv. 8-16, etc.).

(*e*) *Ny Paska* (Eks xii. 3-27; Lev. xxiii. 4-14).

(*f*) *Ny Fanasan' ny Herinandro* (*Pentekosta*) (Lev. xxiii. 15, etc.).

(*g*) *Ny Andro firavoravoana fitoerana amin'*

*ny Trano Rantsan-kazo* (xxiii. 33-43).

(*h*) *Ny Androfiravoravoana fitsofana Trompetra* (xxiii. 23-25).

(*i*) *Ny Andro Fanavotana* (xxiii. 26-32, etc.).

Toy izao ary no fotopototry ny Lalàn' i Mosesy sy ny loha-hevitra lehibe ao aminy. Ary ny antony sy fototra lehibe hita ao amin' ny zavatra asainy hatao dia izao: ny *Fiandrianan' i Jehova Andriamanitra*, ary ny fiankinan' ny hevitry ny olona mbamin' ny ataony amin' ny sitrapon' i Jehova. Koa amin' izany ny Lalàn' i Mosesy tsy dia tokony hoheverina ho lalàna fotsiny, fa *Fanambarana ny fomban' Andriamanitra* koa sy ny fitondrany ny olony. Kanefa izany fomban' ny Lalàna izany niankina tamin' ny *finoana an' Andriamanitra* koa,—heverinatsy ho Mpanao sy Mpamelona izao tontolo izao hiany Izy, fa *Lohan' ny firenen' ny Jiosy* koa noho ny fanekena nataon' i Jehova taminy. Koa raha izany no tsarovana, dia misy hevitra lehibe hafa koa indray miposaka avy aminy, dia izao:—

(1) Ny fototry ny Lalàn' i Mosesy dia ny *fiandrianan' Andriamanitra*, fa Mpanjakan' ny olombelona rehetra tsirairay Izy.

(2) Ny Lalàna, satria nomen' Andriamanitra, *dia tsy maintsy hekena avokoa, ka tsy mba voafetra akory izy.* Dia tsy maintsy heken' ny mpanapaka izy, fa solom-bavan' i Jehova hiany izy ireo, ary tsy mahazo manapaka na manjaka araka ny sitrapony fotsiny izy, fa araka ny Lalàn' Andriamanitra. Ary koa, tsy maintsy heken' ny vahoaka isam-batana izy, fa na iza na iza izy dia voafehin' ny Lalàna hiany. Koa ny fitondrantenan' ny Isiraelita, na dia ny zavatra madinidinika nataony aza, dia voafetran' ny Lalàna. Izay nataony rehetra no nahazoany soa, na namaliana azy, satria tsara na ratsy ny nataony. Ary ny fomba harahiny, raha mivavaka sy manompo an' Andriamanitra izy, dia alahatra avokoa, ka tsy azony hovana, na hatsahatra.

(3) *Ny valim-pitia* noho ny fanarahana ny Lalàna, *sy ny fampijaliana* ny nanota azy kosa, dia araka izany toetry ny fanjakan' ny Isiraelita voalaza teo izany hiany. Ny fampijaliana noho ny heloka sasany dia nasain' ny Lalàna hataon' ny mpanapaka, fa ny sasany kosa dia avy tamin' ny tanan' Andriamanitra mihitsy. Ny fiainana ho avy tsy mba nambara marimarina; kanefa kosa ny fisian' izany dia toa miafina ao anatin' ny teny maro, ary dia nampoizin' ny manantsaina sy ny tsara fanahy.

(4) Ary avy tamin' ny nanjakan' Andriamanitra teo amin' ny firenen' ny Jiosy koa *ny hatsaram-panahy*, fa tsy ny hatsaram-*pitondrantena* hiany no notadiavin' ny Lalàna ho hita eo amin' ny Jiosy. Ny fahadiovampo no notadiaviny indrindra, hiraisan' ny Jiosy amin' Andriamanitra Mpanjakany; ary ny fahamarinana sy ny fitiavana Azy dia vokatr' izany. "Aoka ho masina hianareo, fa masina Aho," hoy ny tenin' i Jehova. Ary izany fahamasinan' ny Jiosy isam-batan' olona izany, izay antony lehiben' ny Lalàna no nanokana azy indrindra tamin' ny firenena hafa rehetra, sady nokasain' Andriamanitra hampisaraka azy amin' ny firenena hafa, mandra-pihavin' ny andro hielezan' ny Isiraelita amin' izao tontolo izao ho mpampianatra ny Jentilisa.

III.—Ny niankinan' ny Soratra Masina rehetra amin' ny Lalan' i Mosesy, na izay milaza ny Tantaran' ny Jiosy, na ny Tantaran' ny Fiangonan' i Kristy. Tokony hotsarovana "fa ny Lalàna dia tsy nahatanteraka na inona na inona" (Heb. vii. 19); ary raha ny tantaran' ny olon' Andriamanitra amin' ny andro manaraka no dinihina, dia ho hita fa marina izany tenin' ny Apostoly izany; koa ny herin' ny Lalàn' i Mosesy dia hoheverina.

1.—*Amin' ny tantaran' ny Jiosy sy ny toetry ny fanjakany talohan' ny nihavian' i Kristy.* Ny Lalàna dia tahaka ny fanalahidy hahafantarantsika ny tantaran' ny Jiosy. Nohadinoin' ny Isiraelita matetika hiany izy, sady tsy notendremany; kanefa nekeny kosa ho didin' Andriamanitra, ary nankatoaviny indray rehefa nantsoin' ny mpanjaka na ny mpaminany tsara fanahy sy mazoto; ary ny Lalàn' i Mosesy no nanavaka ny Jiosy indrindra tamin' ny firenena hafa manodidina azy. Nanan-kery indrindra ny Lalàna talohan' ny nahazoan' ny Jiosy mpanjaka, ary rehefa afaka ela indray, ka nony tafaverina avy tamin' ny Fahababoana tany Babylona izy. Ny zavatra farany indrindra nataon' i Josoa talohan' ny nahafatesany dia ny nampanaiky ny Isiraelita hitandrina tsara ny Lalàna, satria ny nankatoavany izany hiany no nanomezan' Andriamanitra azy ny Tany Masina ho fonenany (Jos. xxiv. 24-27). Ary tamin' ny andron' ny Mpitsara, raha toa fanjakana baranahiny indraindray ny tany, ny Lalàna sy ny Tabernakely hiany no sisa nikambanan' ny firenena roa ambin' ny folo ho firenena iray. Ny tsi-fitiavan' ny Isiraelita izany toetry ny taniny izany (fa notapahin' ny vahiny izy) no nitarika azy haniry ta-hahazo mpanjaka hita maso sady mitoetra eo ampovoany. Ary izany koa no anton' ny nanaovany sy nanompoany sampy, na ny andriamanitra hita maso. Tao amin' ny fanjakan' ny Isiraely, rehefa tafasaraka tamin' ny namany tany atsimo izy, ny nandavan' i Jeroboama sy ny nandimby azy ny Lalàn' i Mosesy no niandohan' ny nanaovana sampy sy ny nitoviany tamin' ny firenena izay tsy nahalala an' i Jehova. Fa tao amin'ny fanjakan' ny Joda kosa ny nihakelezan' ny voninahitry ny fanjakana, sy ny nanoheran' ny mpanjakan' ny Isiraely azy matetika, no nahatonga ny vahoaka ho nanaja ny Lalàna tokoa sy nitandrina azy.

Ary toy izany koa indray, nony niverina

tany Palestina izy, rehefa afaka ny Fahababoana. Tsy mba nahaleo tena intsony ny Jiosy, fa niankina tamin' ny fanjakana lehibe sasany tany atsinanana izy, sady efa nitsahatra ny faminaniana; ary izany indray no nampitombo ny fitiavan' ny Jiosy ny Lalàna, fa izany indrindra no nekeny ho mpitarika tsy mety diso ka hahalalany ny marina. Koa ny fitiavany ny Lalàna, fa tsy ny fitiavany ny tanin-drazany loatra, no nampahery ny Jiosy hanohitra ny Syriana tamin' ny andron' ny Makabeo mianakavy; ary rehefa nandresy ny fahavalony izy, dia mainka nitombo ny fanajany ny Lalàna, ka dia nisondrotra ho ambonimbony kokoa ny Levita, izay mpampianatra ny Lalàna. Ny Fariseo, izay fatra-pitandrina ny Lalàna, no nohajain' ny Jiosy ho olo-masina noho ny nitandremany azy. Ny Sadoseo tsy nanaiky azy loatra, fa nampianatra ny fitiavana sy ny fanompoana an' Andriamanitra kosa izy, satria marina ny manao izany, ary tsy mba satria didin' ny Lalàna. Ary ny Esenesy koa tsy nitandrina ny fomba madinidinika loatra amin' ny Lalàna, fa nitady hitarika ny vahoaka hanaiky ny hevitra lehibe izay fotony.

2.—*Ny raharahan' ny Lalàna hampiomana ny olona handray ny Mesia* dia voalazan' i Paoly marimarina; fa "ny Lalàna," hoy izy, "dia mpitaiza (na ankizy mahatoky mitarika) antsika ho amin' i Kristy" (Gal. iii. 24); ary koa, "Kristy no faran' (na anton') ny Lalàna ho fahamarinana ho an' izay rehetra mino" (Rom. x. 4). Koa amin' izany, dia tapitra ny raharahany rehefa tanteraka ny fikasana, ka tonga taty an-tany ny Mpamonjy. Hatramin' ny nanomezana ny Lalàna dia mpiaro ny finoan' ny olona amin' ny Andriamanitra tsi-hita izy; ary ny mampanaiky ny olombelona fa Andriamanitra mahazo mihaona amin' ny mpivavaka marina no antony lehibe koa. Kanefa rehefa niseho teo amin' ny nofo ny fomban' Andriamanitra, dia hita mazava lavitra ireo hevitra roa lehibe ireo. Ary koa, ny Lalàna nanambara marimarina ny fahefan' Andriamanitra, ary ny tokony hankatoavan' ny olona ny sitrapony; nanambara koa ny haratsian' ny ota sy ny heriny izy, nefa tsy nitondra fahasoavana hanaresen' ny mpanota ny ratsy ao amin' ny fony (zahao Rom. vii. 7-25); fa raharahan' ny Filazantsara izany, araka izay lazain' i Jaona (i. 17).

3.—Farany, *manao ahoana moa ny fahefan' ny Lalàn' i Mosesy amin' ny Kristiana ankehitriny izao?* Efa hitantsika teo fa tsy mba nitondra fahamarinana na famonjena izy, raha mbola tsy tonga Jesosy Kristy, koa mainka tsy misy ahazoantsika izany amin' ny fanarahana ny Lalàna ankehitriny, fa "tsy misy nofo hohamarinina amin' ny asan' ny Lalàna" (Rom. iii. 20; Gal. ii. 16). Kanefa moa tokony hotandreman' ny Kristiana hiany va izy, na dia tsy mba iankinany hahazoany famonjena aza? Toa mazava tsara fa ny fahefan' ny Lalàna, raha heverina ambongadiny izy, dia nitsahatra rehefa maty Kristy, Izay nahatanteraka azy avokoa, ary indrindra rehefa rava ny fivavahan' ny Jiosy. Fa ny ankabeazan' ny didy ao aminy dia ho an' ny Jiosy hiany, fa tsy mba ho an' ny firenena hafa tsy akory. Ny Lalàna nialoha an' i Kristy sy namboatra ny lalany, ka dia nitsahatra ny fomba sy ny zavatra maro nasainy hotandremana, satria tandindona sy aloka hiany izy ireo. Koanefa raha marina izany, inona ary no hevitry ny tenin' i Kristy tamin' Izy nilaza fa tsy avy Izy handrava ny Lalàna sy ny Mpaminany, fa hanatanteraka, indrindra raha tsarovantsika koa fa ny Lalàn' i Mosesy dia mbola fototry ny lalàna ao amin' ny fanjakana maro? Toa mifanohitra izany raha tsy haintsika ny manavaka ny didy izay nomena hotandreman' ny firenena iray hiany, sy ny didy maro koa izay tokony hotandreman' ny firenena rehetra mandra-pahatapitr' izao tontolo izao. Ny voalohany amin' ireo dia toa aloka sy tandindona hiany, na tahaka ny kombarika izay esorina rehefa vita ny trano; fa ny faharoa kosa dia tahaka ny trano sy ny tanàna manam-panorenana sady haharitra. Amin' ireny dia mbola maharitra tsy miova ny tenin' ny Tompo manao hoe: "Tsy tonga Aho handrava, fa hanatanteraka," satria ireo no mametraka ny lalàn' ny fahamarinana sy ny fitiavana ary ny fahamasinana, dia ny didin' Izay nanao hoe koa: "Ny lanitra sy ny tany ho levona, fa ny teniko tsy mba ho levona" (Mat. xxiv. 35). J. S.

**LALITRA.** Ny biby kely atao hoe lalitra dia fantatry ny olona rehetra, fa saiky tsy misy tany tsy misy azy, ka dia tsy holazaina eto akory ny toetrany. Eo amin' ny Eks. viii. 20-32 dia misy teny milaza ny lalitra betsaka izay isan' ny Loza Folo namelezan' Andriamanitra ny tany Egypta; ataon' ny sasany andrefa fa ny biby kely lazaina eo dia kalalao. Afa-tsy izany, dia misy hiany teny hafa milaza ny amin' ny lalitra, nefa teny vitsivitsy, fa tsy mba lazaina matetika loatra amin' ny Baiboly izy.—R. B.

**LAKISY:** dia tanànan' ny Amorita, ary ny mpanjakany niaraka tamin' ny mpanjaka efatra koa hamely ny Gibeonita noho ny fanekem-pihavanana efa nataony tamin' ny Zanak' Isiraely (Jos. x. 3, 5). Kanefa no resen' i Josoa tany Beta-horona izy sy ny namany, ary ny mpanjakan' i Lakisy dia nahantona tamin' ny hazo tany Makeda (and. 26). Rehefa afaka kely indray, ny tanàna dia lasan' ny Isiraelita, ary ny mponina rehetra tao dia nataony ringana mihitsy (and. 31-33). Toa tanàna mafy sy mirova Lakisy, fa notonafan' ny Isiraelita indroa andro izy vao afany; nifanakaiky izy sy Libna (2 Mpan. xix. 8), ary Lakisy dia isan' ny tanàna izay nanaovan' i Rehoboama manda sy fiarovana ka nasiany miaramila,

rehefa nisaraka taminy ny fanjakan' ny Isiraely. Tany Lakisy no nandosiran' i Amazia mpanjaka tamin' ny olona nikomy taminy tany Jerosalema, ary tao koa no namonoan' ireo azy (2 Mpan. xiv. 19; 2 Tan. xxv. 27). Taorian' izany indray, tamin' ny andro nanjakan' i Hezekia, ity no isan' ny tanàna izay niadian' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, tamin' izy nankany Egypta avy tany Foinika (Isa. xxxvi. 2; xxxvii. 8); ary vao hita tao amin' ny ravan' ny tranon' andriana sasany any Asyria (Koyunjik) ny vato fisaka sasany misy ny sarin' i Lakisy sy ny miaramila Asyriana mamely azy. Rehefa niverina tamin' ny Fahababoana ny Jiosy, Lakisy dia isan' ny tanàna nonenany indray (Neh. xi. 30). Ao atsimo-andrefan' ny Tany Masina ny tanàna, any amin' ny sisin-tanin' ny Filistina, ary ao amin' ny làlana mankany Gaza. *Um Lakis* no anarany ankehitriny, nefa tsy misy mponina ao, fa misy ravantrano betsaka ary andry vato sy fasana maro, izay famantarana ny halehiben' ny tanàna tany aloha.—J.S.

**LAMBO.** Lazaina indray mandeha monja ny lambo amin' ny Soratra Masina, dia ao amin' ny Sal. lxxx. 14; ary amin' io teny io dia hitantsika fa ny lambo any Palestina, na dia hafa kely noho ny eto aza, dia mitovy fomba aminy, fa milatsaka eny anatin' ny volin' olona izy ka manongotra ny zavatra izay ambolena mba hakany ny vodiny. Ny zozoro aman-kerana ao amin' ny ivoahan' i Jordana amin' ny Farihin' i Tiberiasa dia be azy, hono.—R.B.

**LAMEKA**: dia anaran' ny olona roa lahy voalazan' ny tantaran' ny olombelona velona talohan' ny Safo-drano, dia izao:—

**Lameka.** (1) Lehilahy izay isan' ny taranak' i Kaina, ary fahadimy amin' ny filaharan' ny dimbin' i Kaina (Gen. iv. 18-24). Ny taranak' i Kaina sisa, afa-tsy Enoka hiany, dia tsy mba tantaraina loatra, fa misy teny hiany ahafantarantsika ny tantaran' io Lameka io. Ny anaran' ny vadiny roa, dia Ada sy Zila, sy ny an' ny anabaviny, dia Nama, dia voalaza, ary tsy misy anarambehivavy velona talohan' ny Safo-drano no fantatra afa-tsy izy ireo hiany sy Eva. Ny zanany telo lahy, dia Jabala sy Jobala ary Tobala-kaina, dia samy lazaina ho mpampianatra taozavatra, na fanao izay mahasoa ny olombelona. Ary koa, misy tonon-kira nolazain' i Lameka izay notehirizina, na dia tsy hita velively aza ny anton' ny nanaovany azy, dia izao:—

"Ry Ada sy Zila, mihainoa ny feoko;
Ry vadin' i Lameka, mitandrema ny teniko;
Fa namono lehilahy aho noho ny feriko,
Ary tovolahy noho ny faharatrako.
Raha hovaliana fito heny izay namono an' i Kaina,
Dia fito amby fito-polo heny kosa izay mamono an' i Lameka."

Araka ny lovan-tsofin' ny Jiosy, Kaina dia sendra novonoin' i Lameka, saingy tsy mba nokasainy izany. Fa ny sasany kosa mihevitra ity ho tonon-kira fireharehana nataon' i Lameka rehefa nahavita sabatra Tobala-kaina zanany, satria hitany fa izany fiadiana vao hita izany no hahareseny ny fahavalony.

**Lameka.** (2) Zanak' i Metosela sy rain' i Noa io Lameka io, ary toa nisy fahoriana efa hitan' izy sy ny vadiny, fa niara-nifaly izy tamin' ny niterahany ny zanany ka nanao hoe: "Ity no hampionina antsika amin' ny asantsika sy ny fasasaran' ny tanantsika noho ny tany izay voaozon' i Jehova" (Gen. v. 29). Ny andro rehetra niainan' i Lameka dia 977 taona.—J.S.

**LANDIHAZO.** Zavatra hitantsika rehetra ny landihazo, na ny hazo, na ny zavatra anaovana lamba, ka dia tsy holazaina loatra eto ny toetrany. Ny antsoin' ny Tenin' Andriamanitra amin' ny hoe 'landihazo' dia mampisalasala be hiany, na lamba hariry, na lamba landihazo. Toa tsy fantatry ny Jiosy angaha ny lamba landihazo, satria tsy naniry tao amin' ny tany Palestina tamin' izany andro izany izy, ka tsy notenominy. Ny lamba notafiny dia toa lamba hariry, izay novidiny avy tamin' ny tany hafa; ary raha misy lamba landihazo novidiny aza, dia toa nataony fa lamba hariry hiany noho ny tsy fahalalany azy. Nefa tamin' ny andron' ny Tompo dia angamba fantany hiany ny landihazo. Ambolen' ny tompon-tany any Palestina ny landihazo, fa efa nianarany tamin' ny sasany ny fombany.—R.B.

**LANITRA.** Maromaro ny teny Hebreo izay nadika hoe 'lanitra', dia holazaina kely ny heviny avy. Araka ny hevitry ny Hebreo sy ny firenena hafa, dia telo ny fizaran' ny lanitra. (*a*) Voalohany, izay ambonin' ny loha ka alehan' ny vorona sy ihavian' ny ranonorana sy ny havandra ary ny orampanala sady itoeran' ny rahona, ary izay isehoan' ny varatra sy ny kotrokorana ary ny rivotra. Manaraka izany indray, (*b*) ny lanitra itoeran' ny kintana sy ny fanazavana roa lehibe, dia ny masoandro sy ny volana (Gen. i. 16). Ary fahatelo, (*d*) ny lanitra fonenan' ny anjely, izay atao hoe koa ny "lanitry ny lanitra" (Deo. x. 14), "ny fitoerana avo" (Isa. lvii. 15), "ny lanitra fahatelo" (2 Kor. xii. 2), ary "ny avo indrindra" (Mat. xxi. 9; Lio. ii. 14). Ary ny teny enti-milaza ny lanitra dia izao:—(1) *Rakia*, na habakabaka, izay lazaina ao amin' ny teny sasany, indrindra fa ao amin' ny teny fihirana, fa manana varavarana izay idinan' ny ranonorana sy ny orampanala ary ny ando (Gen. vii. 11; Sal. lxxviii. 23; Joba xxxviii. 37). Lazaina koa ho manganohano tahaka ny vato soa atao safaira (vato manga) sy tahaka ny krystala izy (Dan. xii. 3; Apok. iv. 6); teo amboniny no ipetrahan' ny lapan' Andriamanitra (Isa. lxvi. 1), ary

misokatra izy hidinan' ny anjely sy ny fahitana (Gen. xxviii. 17; Asa vii. 56; x. 11). (2) *Shamayim*, dia teny akambana amin' ny teny hafa io mba hilaza ny "lanitra sy ny tany" (Gen. i. 1), na ny fitoerana ambony sy ambany. (2) *Marom*, na 'havoana,' dia teny enti-milaza ny lanitra ao amin' ny Sal. xviii. 17; Jer. xxv. 30; Isa. xxiv. 18. Ary (4) *Skekakim*, dia teny milaza ny malalaka, na ny tsi-voafetra (zahao Deo. xxxiii. 26; Joba xxxv. 5).

Ny amin' ny lanitra izay fitsaharana sy fonenana mandrakizay ho an' ny olo-masina (Mat. v. 12; 1 Pet. i. 4, etc., etc.), izay lazaina matetika koa amin' ny teny hoe "fanjakan' ny lanitra," dia ny fifaliana tanteraka izay vokatry ny fahasoavana sy ny famonjena ho an' ny mino rehetra, dia tsy hisy holazaina eto, fa mikasika amin' ny Teology indrindra izany, dia tsy mba kasaina haseho loatra amin' ity *Diksionary amin' ny Baiboly* ity. Ampy ho antsika ankehitriny anefa ny mahatsiaro fa "misy fitsaharana ho an' ny olon' Andriamanitra," dia "lova tsy mety simba, tsy misy loto, tsy mety levona, voatahiry any an-danitra ho anareo izay arovan' ny herin' Andriamanitra;" ary fa "tsy mbola hitan' ny maso, ary tsy mbola ren' ny sofina, na niditra tao am-pon' ny olona, na inona na inona no efa namboarin' Andriamanitra ho an' izay tia Azy."—J.S.

**LAODIKIA** (*Fitsaharam-bahoaka*): dia tanàna lehibe tany Asia Minora takaikin' i Kolosia, ary sahabo ho 40 maily tao andrefan' i Efesosy. Tanàna be harena izy fahizay, sady maro ny mponina tao, fa tsara ny fandrantoana, indrindra fa ny volon' ondry; ary mahafinaritra loatra ny tanàna. Rava tamin' ny horohoron-tany tamin' ny 62 A.D. izy, nefa nalaky voamboatra hiany indray. Efa tafiditra tao ny Filazantsara tamin' ny andron' i Paoly; ary ny fiangonana tao Laodikia dia anankiray tamin' ireo fiangonana fito tany Asia izay nanoratan' i Jaona Apostoly. Kanefa mafy hiany ny nananaran' i Jesosy Tompo azy, fa hoy Izy hoe: "Tsy mangatsiaka na mafana hianao" (Apok. iii. 15). Renivohitry ny Frygia Lehibe izy tamin' ny andron' i Paoly, ary nanan-karena ny mponina, koa izany haben' ny harena tao izany angamba no nitarika ny haratsiany.

Ilay Arkipo izay nananaran' i Paoly (Kol. iv. 17) no ataon' ny olon-kendry sasany ho mpitandrina voalohany tamin' ny fiangonana tao. Naharitra ela hiany ny fiangonana, sady nalaza taoriandriana izy. Nisy Konsilia lehibe sy malaza nivorian' ny fiangonana Kristiana rehetra natao tany Laodikia tamin' ny taona 361 A.D., izay nifaneken' ny fiangonana rehetra ny amin' ny *Kanona*, izany hoe, izay boky nekeny ho Soratra Masina, na ny tamin' ny Test. Tal., na ny tamin' ny Test. Vao. (zahao KANONA). Ary ny boky tsy nifanarahany tamin' io Konsilia io dia ireny arahintsika ankehitriny ireny hiany, afa-tsy ny Apokalypsy.

Rava no niafaran' ny tanàna tao Laodikia, ka tsy azo onenan' olona intsony izy noho ny horohoron-tany izay miverimberina ao lalandava; ary efa rava avokoa izy izao, ka saiky tsy misy olona monina intsony. Kanefa ny ravan' ny tanána teo dia mbola misy hita hiany, indrindra fa ny mandan' ny tanàna.—W.M.

**LAODIKIA, Epistily ho an' ny Fiangonana tao.** Raha dinihina ny teny eo amin' ny Kolosiana (iv. 16), dia hitantsika fa nisy epistily nosoratan' i Paoly ho an' ny fiangonana tao Laodikia, ary anefa izany epistily izany dia efa very, ka tsy ananantsika izy ankehitriny. Ary raha misy ta-hamantatra ny toetry ny fiangonana tao, dia tsy misy ahalalana azy afa-tsy ny teny eo amin' ny Apok. iii. 14-22.—RDVD.

**LAPIDOTA.** Teny hita indray mandeha monja hiany ao amin' ny Baiboly io, ary araka ny hevitry ny mpanoratra maro dia anaran' ny vadin' i Debora, ilay mpaminanivavy malaza izay namonjy ny Isiraely tamin' ny Syriana fahavalony (Mpits. iv. 4). Kanefa tsy voalaza marina izany ao amin' ny teny Hebreo, ary raha toy ny hevitry ny sasany, dia anaran' ny *tanàna* fonenan' i Debora ny hoe Lapidota. Koanefa kosa tsy misy tanána fantatra izay voalaza amin' io anarana io; koa ny hevitra voalohany amin' ireo dia tokony ho marina.—J.S.

**LASEA**: dia tanàna ao amin' ny nosy lehibe atao hoe Kreta, ary voalazan' i Lioka ao amin' ny Asa xxvii. 8 ho akaikin' ny tany atao hoe Tsara-fitodian-tsambo, izay nijanonan' i Paoly Apostoly sy ny namany raha nentina nifatotra hankany Roma izy. Rava ny tanána ankehitriny, nefa mbola atao hoe *Lasea* hiany.—J.S.

**LAVA-BATO**. Ny tany Palestina dia nisy lavaka lehibe maro, indrindra ny ilan' ny tendrombohitra. Ny mahatonga izany dia izao: ny vato (dia ny ao ambanin' ny tany malemy izay miseho eo ambony) dia vato sokay, ary ny vato sokay dia hafa toetra noho ny vato mainty tahaka ny eto Imerina, fa mora levon' ny rano; koa raha misy azon' ny ranonorana, dia miditra ao anatin' ny tany ny ranonorana ka mandevona ny vato, ary nony ela, dia tonga misy holoka falehan-drano any ambany, fa tsy toy ny falehan-drano ety anefa, izay misy loharano eo amin' ny ivoahany, fa lalan-drano malalaka sy lavaka lehibe kosa.

Lazaina matetika amin' ny Baiboly ny lava-bato toy izany, ary misy teny Hebreo maromaro enti-milaza azy. Indraindray dia nitoeran' olona ireo lava-bato ireo, ary ny firenena Horita dia nitoetra tamin' izany, fa 'mpitoetra an-davaka' no dikan' ny anarany (dia sahala amin' ny teny fanaon' ny olona any ambany hoe *ny Ankitsaka*, milaza ny mponina ao an-davaka). Ny lavaka nitoeran' ireo dia mbola hita mandraka ankehitriny ao amin' ny tendrombohitra any Edoma sy

Petra. **Mbola fanaon' ny olona** sasany any Syria sy Palestina sy ny tany hafa koa ny mitoetra amin' ny lava-tany. "Ny mpiandry ondry any Hebrona," hoy ny olona anankiray, "dia miala amin' ny tanàna itoerany amin' ny fahavaratra ary mitoetra ao amin' ny lavaka any an-tsaha."

Ny lava-bato izay lazaina indrindra amin' ny Soratra Masina dia (i.) ilay nitoeran' i Lota rehefa may Sodoma (Gen. xix. 30); (ii.) ny zohy ao Makpela (Gen. xxiii. 17); (iii.) ny zohy any Makeda (Jos. x. 16); (iv.) ny zohy any Adolama (1 Sam. xxii. 1); (v.) ny zohy any Engedy (1 Sam. xxiv. 3); (vi.) ny zohy izay nanafenan' i Obadia ny mpaminany (1 Mpan. xviii. 4); (vii.) ny zohy any Horeba (1 Mpan. xix. 9); (viii.) ilay nandevenana an' i Lazarosy (Jao. xi. 38); ary (ix.) ilay nandevenana ny Tompo (Mat. xxvii. 60). Ny sasany amin' ireo dia mbola any mandraka ankehitriny, hono, dia ny nitoeran' i Lota, sy ny any Engedy ao akaikin' ny Ranomasina Maty, ary ny zohin' i Makpela ao Hebrona, etc.

Misy koa lava-bato sasany lazain' ny Soratra Masina ho lavaka fiarovana amin' ny fahavalo (zahao 1 Sam. xiv. 11 sy Mpits. vi. 3). Misy koa tonga fivoriana amin' ny horohoron-tany, ary araka ny hevitry ny sasany, dia milaza izany Isaia amin' ny toko ii. 19, 21. Ary afa-tsy izany indray, dia fitoeran-jiolahy ny lava-bato, na tamin' ny andro taloha na ankehitriny, nefa toa tsy misy teny amin' ny Baiboly izay milaza izany angamba. Indraindray dia namboarin' ny olona ho fitoeran-drano ny lava-bato, sy ho trano-maizina (Isa. xxiv. 22; Ezek. xxxii. 23; Zak. ix. 11), sy tranon-tsoavaly sy lavabary ary fasana. Fasana lava-bato no nilevenan' ny Tompo mandra-pitsangangany indray tamin' ny andro fahatelo.—R.B.

**LAVAKA Famorian-drano** (Heb. *bôr*; Eng. *cistern*). Ny teny Hebreo hoe *beer* milaza lavaka voahady lalina amin' ny tany, tahaka izay nataon' i Abrahama tany Berisheba (Gen. xxi. 31) sy Isaka tany Gerara (xxvi. 20-22), ary Jakoba tany Sekema (xxxiii. 18; Jao. iv. 6). Koa satria lalina ireo lavaka ireo, dia tsy mety ritra ny ankabeazany, fa ampian-drano mandrakariva izy avy amin' ny loharano ao ambanin' ny tany. Fa hafa avokoa ny hevitry ny teny faharoa, *bôr*, fa milaza lavaka lehibe hiany izy, fa tsy lalina loatra, ary natao mba ho famoriana ny ranonorana avy amin' ny tafon-trano sy ny tokotany. Ary ny ankabeazan' ireo tsy mba ampian' ny rano avy amin' ny loharano ao ambanin' ny tany tsy akory, fa matetika hadina amin' ny vato izy, indrindra ny ao an-tanàna. (Zahao Isa. xxxvi. 16 sy Jer. ii. 13; Neh. ix. 25.)

Koa raha tsarovana ny toetry ny tany Palestina, izay misy ony iray hiany (Jordana) mandeha mandritra ny taona, ary izay tsy misy ranonorana amin' ny fahavaratra, raha **mafana indrindra ny andro,—dia hitantsika** marina fa mahantra indrindra ny tompontany raha tsy mamory tsara ny rano amin' ny andro ilatsahan' ny ranonorana. Koa ny lavaka famorian-drano toy izany no fanao na aiza na aiza any Syria; tahaka ny lavabary ny maro, fa ny sasany dia miefitra sady malalaka, fa tery hiany ny vava fidirana ao aminy sy anovozana rano. Tatarana ny tokotany na ny voly hitarihana ny ranonorana ao amin' ny lavaka; ary any amin' ny tany sasany, izay misy tendrombohitra avo, ny *snow* na orampanala no alaina hahafeno azy; dia asiana vato ny vavany sy tany koa, mba tsy ho fantatr' olona ny itoerany. Ary raha sendra lany ny rano noho ny horohoron-tany na zavatra hafa manjo, na lasan' ny sasany, dia mafy ny fahorian' ny tompon-davaka, indrindra raha mpiandry ondry izy; ary toy izany koa amin' ny mpandehandeha, raha ritra ny rano ka tsy misy hosotroiny. Koa ny tsi-fisian' ny rano toy izany no alaina ho ohatry ny fahoriana mafy loatra (Isa. xli. 17, 18; xliv. 18). Be ny fotaka ao amin' ireo lavaka ireo, koa raha ritra ny rano aza, izay olona apetraka ao aminy dia mahita loza, fa zara ho azy raha tsy maty ao izy (Gen. xxxvii. 22; Jer. xxxviii. 6; 2 Sam. iii. 53; Sal. xl. 2; lxix. 15). Matetika ny lavaka toy izany no natao trano-maizina, ary mitovy anarana izy roroa (Gen. xxxix. 20; xl. 15).

Ny ankabeazan' ny lavaka fitehirizandrano ankehitriny any Palestina dia natao tamin' ny andro taloha ela dia ela izay. Ny mponina any Jerosalema miankina indrindra amin' izany, fa tsy amin' ny loharano ao am-bodin' ny tanàna loatra; fa misy lavadrano iray na roa isan-trano, ary ny amin' ny sasany telo na efatra, ary lehibe dia lehibe ny sasany. Fa ny lava-drano malalaka indrindra dia ao ambanin' ny tokotany niorenan' ny Tempoly; toa trano vato lehibe voarafitra tsara ireo, ary mahalany rano ampy hosotroin' ny vahoaka rehetra ao antanàna elaela hiany. Koa nahazo naharitra ela ny olona tany Jerosalema raha sendra natao fahirano ny tanàna, fa nisy rano tao an-davaka ampy azy rehetra hatramin' ny fito volana na valo volana aza. Ary toy izany ny tanàna rehetra any Palestina; ary tsy ny tanàna hiany, fa ny tany an-tsaha, sy tao anilan' ny havoana, ary tao amorondalana, no nanaovana lava-drano hisotroan' ny olona sy ny bibiny ary handemana ny tanim-boly sy tanim-bary. Ao amoron' ny lalambe mankany Betela avy any Jeriko, izay efa tsy falehan' olona ela, dia mbola hita ny "lavaka mitriatriatra tsy mahatandrano" maro; ary toy izany koa ao avaratr' i Jerosalema, izay tsy onenan' olona ankehitriny, ary any Jodia atsimo, izay efa nody efitra ela. Dia vavolombelon' ny fahazotoan' ny tompon-tany tany aloha izany rehetra izany, ary fa maro olona ny Tany **Masina tany aloha noho ny ankehitriny.**—J.S.

**LAVENONA.** Ny hoe lavenona dia teny entin' ny mpanoratra ny Baiboly matetika ho famantarana ny fahalemen' ny olombelona (Gen. xviii. 27) ary ny fanetren-tena fatratra (Est. iv. 1; Jona iii. 6; Mat. xi. 21, etc.). Ny mipetraka eo amin' ny lavenona dia famantarana ny alahelo sy fisaonana (Joba ii. 8; Fitom. iii. 16), ary toy izany koa ny manisy lavenona eo an-doha (2 Sam. xiii. 19; Isa. lxi. 3). Ny hoe "mihinan-davenona" dia teny hita ao amin' ny Sal. cii. 9 hilaza alahelo; fa ao amin' ny Isa. xliv. 20 kosa, dia teny enti-milaza ny zavatra tsy mahavoky, na asa foana.

Ny lavenona teo amin' ny fatan' ny alitara lehibe fandoroam-panatitra tao amin' ny Tabernakely sy ny Tempoly dia nesorin' ny mpisorona isan-andro, afa-tsy tamin' ny andro firavoravoana telo lehibe. Ny lavenon' ny vantotr' ombivavy mena izay nodorana avokoa, araka ny didy ao amin' ny Nom. xix., dia nanadio ny voaloto (Heb. ix. 13), nefa nandoto ny madio kosa.—J.S.



*Lay (fanaon' ny Arabo).*

**LAY.** Maro ny teny milaza lay ao amin' ny Soratra Masina, fa mpitoetra an-day ny firenena maro voalazany. Jabala, zanak' i Lameka, no lazaina ho voalohan' izay nitoetra an-day sy niandry omby aman-ondry (Gen. iv. 20), ary ny razamben' ny Zanak' Isiraely, dia Abrahama sy Isaka sy Jakoba ary ny zanany, mbola nanaraka izany fanao izany; fa trano azo afindra dia antonona ny olona izay tsy maintsy mifindrafindra mandrakariva hitady hanina ho an' ny biby ompiany. Fanaon' ny Patriarka ny manorina ny lainy akaikin' ny loharano ary eo ambanin' ny aloky ny hazo lehibe, raha azo atao izany (Gen. xviii. 4; Mpits. iv. 5). Voasaron-koditra ny lay fanaon' ny olona tany aloha, araka izay voalaza ao amin' ny Eks. xxvi. 14 ny amin' ny firakotry ny Tabernakely, fa ny ambony indrindra dia hoditr' ondrilahy; kanefa ny ankabeazan' ny lay voalazan' ny Soratra Masina dia lamba natao tamin' ny volon' osy izay nofolesina sy notenomin' ny vehivavy (Eks. xxxv 26; xxxvi. 14.). Ny lay tahaka izany dia mbola fanao any Asia Andrefana, ary mainty izy, fa mainty ny osy nangalana ny volo fanaovana azy (Ton-K. i. 5). Ny lay voasaron-damba rongony tsy mba fonenan' olona loatra, afa-tsy amin' ny andro vitsy hiany. Ny lay fonenan' ny Patriarka dia sahalahala amin' izay mbola hita any Arabia, dia efa-joro lavalava, ary refy sy mamakitratra, na latsaka na mihoatra kely, ny hahavony ao ampovoany. Ny isan' ny andriny dia hatramin' ny telo ka hatramin' ny valo, araka ny halehiben' ny lay. Raha mitoby ny Arabo, dia alahatra tahaka ny hadivory ny lainy, sady misy tokotany hodidinin' ny lay, izay andrian' ny omby aman-ondry raha alina; ary ao ampovoan' izany no ao rina ny lain' ny andriana na ny lehiben' ny fokon' olona ao. Raha lehibe sy manan-karena izy, dia telo na efatra ny lainy, dia anankiray avy ho azy sy ny vadiny sy ny ankiziny ary ny vahiny sendra tonga ao. Hitantsika fa Saraha vadin' i Abrahama nanan-day mitokana ho azy (Gen. xxiv. 67). Matetika anefa misy lay lehibe zarazaraina lamba ho efitra roa na telo; ary araka izany koa no nanaovana ny Lay Masina, dia ny Tabernakely tany an-efitra (Eks. xxvi. 31-37).—J.S.

**LAZAROSY** (*Ampian' Andriamanitra*): dia lehilahy izay nonina tao Betania, anadahin' i Maria sy Marta, sady isan' ny olona nino an' i Kristy ka nampiantrano Azy matetika. Ny Filazantsara nosoratan' i Jaona hiany no ahafantarantsika ny tantaran' i Lazarosy, ary izany aza tsy milaza loatra ny amin' izy telo mianadahy, afa-tsy ny nananganan' i Jesosy an' i Lazarosy tamin' ny maty. Raha ny tenin' i Jaona no dinihina tsara, Lazarosy toa zandrin' ny anabaviny, ary Marta toa zokin' izy telo mianadahy ka tompon-trano (Jao. xi. 5; Lio. x. 38). Ary raha ny vidin' ny menaka manitra nentin' i Maria hanosotra an' i Jesosy no heverina, sy ny fanasana lehibe nataon' izy mirahavavy, sy ny isan' ny Jiosy tonga tany Jerosalema avy hitsapa alahelo azy, ary ny fasana voalavaka tao amin' ny vatolampy, izay tsy maintsy nahalaniany vola be hiany,—raha izany rehetra izany no heverina, dia olona nanan-karena izy telo mianadahy sady tsara laza teo amin' ny olona tao Betania sy Jerosalema koa. Fa tsy izany hiany: tsy ny harena nananany no nitaona an' i Jesosy hamangy azy, fa ny fanajan' i Lazarosy sy ny anabaviny ny Tompo, sy ny nitiavany ny fampianarany. Olona tsara fanahy izy ireo, fa tian' i Jesosy izy telo mianadahy, sady fatratra ny alahelon' ny Tompo tamin' ny nahafatesan' i Lazarosy.

Fa izay mahalaza an' i Lazarosy indrindra dia ny nananganan' i Jesosy azy tamin' ny maty, araka izay voalazan' i Jaona (toko xi.): fa toa farany tamin' ny fahagagana nataon' i Jesosy izany, sady lehibe indrindra tamin' izy rehetra, fa efa maty hefarana Lazarosy vao novelomina indray. Ny tantaran' izany dia fantatra marina, nefa izao no fotopotony:—Taloha kelin' ny nahafatesan' i Kristy, narary mafy Lazarosy, fa mbola lavitra tao avaratra ny Tompo. Na-

mpitondrain' ny anabaviny teny Jesosy, fa narary mafy ny sakaizany; nefa mbola nijanona hiany Izy nampianatra sy nanasitrana aloha. Rehefa afaka hefarana dia tonga tao Betania hiany Jesosy sy ny mpianany, fa tamin' izay dia efa maty Lazarosy ka nalevina, ka dia mafy ny alahelon' ny anabaviny, ary saiky nanome tsiny an' i Jesosy, fa nitaredretra tany an-dalana Izy ka tsy niezaka hamonjy ny anadahiny. Jesosy anefa dia nitsapa alahelo azy ary nanadina azy, hahitany na manam-pinoana tamin' ny heriny, na tsia, izy. Dia nankany amin' ny fasana Jesosy: maro ny vahoaka vory tao; nitomany ny Tompo, nefa nasainy mba hesorina ny vato tao am-baravarampasana: nivavaka tamin-dRainy Izy; ary rehefa vita izany, dia niantso tamin' ny feo mahery Jesosy hoe: "Ry Lazarosy! mivoaha." Dia nivoaka niaraka tamin' izay izy sady velona. Ary tokony hotsarovana fa ny nananganan' i Jesosy an' i Lazarosy dia isan' ny zavatra nataony izay nahatezitra ny loholon' ny Jiosy indrindra sady nitarika azy hahafaty Azy, satria hita miharihary ny herin' ny Tompo (Jao. xi. 47, 48, 53; xii. 9). Ary Lazarosy koa no nokasain' ny loholon' ny mpisorona hovonoiny, "satria izy no nialan' ny maro tamin' ny Jiosy ka ninoany an' Jesosy" (xii. 10, 11).

Misy teny iray monja milaza an' i Lazarosy taorian' ny nananganan' i Jesosy azy tamin' ny maty, dia ny nipetrahany tao amin' ny fanasana nataony niaraka tamin' ny olona nasainy hihaona amin' i Jesosy (Jao. xii. 1, 2). Maro hiany ny tantara milaza izay nataon' i Lazarosy izay voasoratra tamin' ny andro tato aoriana, nefa tsy azo itokiana izy sady miharo angano be hiany.

**Lazarosy** koa dia anaran' ny mpangataka mahantra voalazan' i Jesosy amin' ny fanoharana nosoratan' i Lioka (xvi. 19-31); ary amin' izany maro no efa nihevitra fa nisy olona tokoa izay notsarovan' i Jesosy ho nahantra tahaka azy. Kanefa angamba nokasain' ny Tompo hampitahaina ny toetr' ireo Lazarosy roa lahy ireo:—ny anankiray dia nanan-karena sady nohajaina ary niverina hiany avy amin' ny fiainan-tsi-hita; fa ny anankiray kosa nahantra, ferena sy notevatevaina, nefa nahazo fahafinaretana any andanitra, ary tsy mba navela hiverina aty an-tany hilaza izay efa hitany ao an-koatry ny fasana.—J.S.

**LEA** (*Valaka*): zanakavavi-matoan' i Labana izy, ary tsy mba tsara tarehy tahaka an-dRahely zandriny, fa nalemy maso, hono. Voalaza eo amin' ny Gen. xxix. 18-23 ny namitahan' i Labana an' i Jakoba tamin' ny nanomezany azy an' i Lea ho vadiny, solon-dRahely, araka izay efa nifanekeny. Araka ny fanao tamin' izany tany izany, hariva ny andro tamin' izy nampakarina, sady nisaron-tarehy Lea, ka dia mora voafitaka Jakoba. Fa izay nataon' i Labana dia nahatonga fialonana sy fifandirana tamin' ny andro aoriana, fa rehefa nanam-bady andRahely indray Jakoba, ka tsy tia an' i Lea izy, ka ory tokoa Lea, nefa hitan' Andriamanitra izany, ka nomeny zanaka maro izy. Niteraka lahy enina sy vavy iray Lea, raha mbola tsy nitera-jaza akory Rahely. Niaraka tamin' i Jakoba Lea tamin' ny nialany tany Padan-Arama, ary nony hihaona tamin' i Esao Jakoba, dia Lea sy ny zanany no narosony ho loha-lalana: angamba mba hiarovany an-dRahely vady tiany izany (Gen. xxxiii. 2). Ny andro nahafatesan' i Lea dia tsy voalaza, fa tao anaty zohy amin' ny saha Makpela, dia ny fasan-drazan' i Jakoba, no nandevenana azy (xlix. 31).—D.M.

**LEBONA**: teny Hebreo ity; dia anaran' ny ditin-kazo anankiray, izay isan' ny zavatra nenti-nanaovana emboka na zava-manitra izay nodorana tao amin' ny Tabernakely sy ny Tempoly isan-andro, niaraka tamin' ny fivavahana marain-tsy hariva (Eks. xxx. 34).—J.S.

**LEGIONA**: dia antokony iray tamin' ny miaramila Romana; ny isany dia misy hatramin' ny 6000 ka hatramin' ny 7000. Ao amin' ny Mar. v. 9, 15 sy Mat. xxvi. 53 ny teny hoe 'Legiona' dia tsy milaza isa voafetra akory, fa *habetsahana* fotsiny mbamin' ny filaharana sy fanekena ny didin' ny lehibe: ary dia teny nenti-milaza ny demonia maro niditra tao amin' ilay lehilahy anankiray izay novonjen' i Jesosy Tompo, ary mba hilaza ny hamaroan' ny anjely izay nety namonjy an' i Jesosy tamin' ny fahavalony, raha sitrapony izany.—H.F.S.

**LEHABITA**: dia anaran' ny firenena anankiray izay isan' ny taranak' i Mizraima; tao Lybia no fonenany, ary iray hiany angamba izy sy ny Lobima (Gen. x. 13; 2 Tant. xii. 3); zahao LOBIMA.—J.S.

**LEHY** na **RAMATA-LEHY** (Mpits. xv. 9, 14, 19): dia anaran-tany na saha any Jodia, ao amin' ny sisin-tanin' ny Filistina, izany; ary tao no namonoan' i Samsona ny Filistina arivo lahy tamin' ny taolam-balanoranom-boriky. Ny dikan' ny hoe Lehy dia taolam-*balanorano* hiany.—H.F.S.

**LEMOELA**: dia anaran' ny mpanjaka anankiray izay nanarin-dreniny amin' ny teny voalaza ao amin' ny Oha. xxxi. 1-9. Raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, dia Solomona no nolazaina amin' ity teny ity; fa ny sasany kosa mihevitra azy ho anarana tao an-tsain' ny mpanoratra hiany.—J.S.

**LEOMIMA**: dia anaran' ny firenena anankiray izay taranak' i Dedana, zanak' i Joksana (Gen. xxv. 3); ary izy angamba dia sahala amin' ny fokon' olona atao hoe *Umeiyim* ankehitriny, izay nonina tany Arabia talohan' ny nahazoan' ny taranak' Isimaela ny tany.—J.S.

**LEOPARDA.** Tsy dia lazaina matetika loatra amin' ny Baiboly ny leoparda, fa imbalo hiany (Isa. xi. 6; Jer. v. 6; xiii. 23; Dan. vii. 6; Hos. xiii. 7; Ton. iv. 8; Hab. i. 8; Apok. xiii. 2). Biby sahalahala amin' ny saka ny endriny; nefa kosa ny hakadiriny dia mitovitovy amin' ny liona. Maha-te-hijery tokoa ny volony, fa maramara sy malemy mahafinaritra loatra. Mahagaga loatra ny fahaizany hitsambikina;



*Leoparda.*

ary mahay manani-kazo hoatra ny saka sy ny fosa izy. Tao amin' ny Tendrombohitr' i Libanona, ao avaratr' i Palestina, no nisy azy betsaka tao aloha; ary na dia ankehitriny aza dia mbola misy hiany ao. Ny ankabeazan' ny teny ao amin' ny Baiboly izay milaza ny amin' ny leoparda dia milaza ny hafaingam-pandehany sy ny fijokojokony raha miremby, fa biby mieriery sy mijokojoko izy raha mihaza.—R.B.

**LETAHA**: teny Hebreo ity, dia anaran' ny anankiray tamin' ny karazam-biby izay mandady sy mikisaka amin' ny tany, izay noraran' ny Lalàna tsy hatao fihinan' ny Isiraelita, fa biby tsi-madio izy (Lev. xi. 30.) Raha tahaka ny hevitry ny sasany, 'letaha' dia teny malalaka ka milaza ny karazam-biby rehetra izay isan' ny *lizard* ka naman' ny androngo sy ny sitry ary ny antsiantsy.—J.S.

**LEVIATANA**: teny hita indray mandeha monja ao amin' ny Baiboly Malagasy ity, dia Isa. xxvii. 1, ka toa milaza bibilava lehibe izay tandindon' ny herin' i Babylona raha nanohitra an' Isiraely. Kanefa raha tahaka ny hevitry ny sasany koa, 'mamba' no tokony ho dikany, koa dia tandindon' ny herin' ny fanjakan' i Egypta. Ao amin' ny Baiboly Hebreo anefa io teny izy dia hita inefatra koa, dia ao amin' ny Joba iii. 8 sy xl. 25 ary Sal. lxxiv. 14 sy civ. 26. Ao amin' ny voalohany amin' ireo dia 'dragona' no dikany, kanefa 'mamba' no tokony ho dikany ao amin' izy telo voalohany. Ao amin' ny Sal. civ. 26 kosa, nadika hoe 'trozona' ity teny ity, nefa ataon' ny sasany fa ny ony Neily, fa tsy ny ranomasina, no voalaza eto; koa dia ny mamba hiany no voalazan' ity teny ity tahaka ny amin' ny teny hafa koa. Betsaka ny mamba ao amin' ny Neily, koa matetika ny mamba dia natao tandindon' i Egypta.—J.S.

**LEVITIKOSY**: dia ny boky fahatelo amin' ny Pentateoka.

1.—*Ny Anaran' ity boky ity.* Ny anaran' ity boky ity amin' ny teny Hebreo dia *Vayyikra*, izany hoe, "ary niantso Izy," fa ireo no teny voalohany amin' ny boky amin' ny teny Hebreo. Ny anarana hoe Levitikosy, izay avy amin' ny Grika, mampiseho fa ny teny ao aminy dia milaza ny raharahan' ny zanak' i Levy. Dia mitohy tsara amin' ny Bokin' ny Eksodosy ity boky ity; fa ny Eksodosy milaza ny nahavitana ny Tabernakely sy ny nitoeran' ny voninahitr' Andriamanitra tao anatiny, ary ity boky ity kosa milaza ny olona izay notendrena hanao ny fanompoana an' Andriamanitra tao aminy, mbamin' ny raharaha hafa izay tokony hatao.

2.—*Ny Fomba sy ny Anton' ity boky ity.* Raha ampitahaina ny Eks. xl. 17 sy ny Nom. i. 1, dia hita fa ny tantaran' ny iray volana hiany no lazain' ny Levitikosy, dia hatramin' ny nananganana ny Tabernakely ka hatramin' ny nanisana ny olona izay nahay niady. Ny zavatra tantaraina dia ny nanokanana an' i Arona sy ny zanany ho mpisorona (toko viii.), ny nahafatesan' i Nadaba sy Abiho noho ny nanaterany afo tsi-izy (toko x.), ary ny nitoraham-bato ho faty an' ilay mpiteny ratsy ny anaran' i Jehova (toko xxiv. 10-23). Ny teny sisa dia lalàna sy didy samy hafa ho an' ny Levita sy ny olona rehetra.

Dia nokasaina hitarika ny Zanak' Isiraely ho ao amin' i Kristy ny lalàna sy ny didy amin' ity boky ity, fa "aloky ny zava-tsoa ho avy izy" (Heb. x. 1 sy Gal. iii. 24); ary araka ny tenin' i Paoly Apostoly ao amin' ny 1 Kor. x. 1-4, dia tokony ho efa nahazo ny hevitra sasany amin' ireo zavatra voatendry ireo hiany ny Zanak' Isiraely. Ny Epistily ho an' ny Hebreo dia toa hevitenin' ity boky ity ka milaza mazava ny hevitry ny zavatra sasany, ary hita amin' izany fa nanondro an' i Kristy tokoa ny fombam-pivavahana nampianarin' i Mosesy ny zanak' i Levy. Ny Tabernakely dia endrika sy aloky ny zavatra any an-danitra; ny mpisorona dia marik' i Jesosy Kristy, Mpisorona lehibe ho antsika; ny fanatitra sy ny fanalamboady dia tandindon' i Jesosy Kristy, Zanak' ondrin' Andriamanitra; ny fanadiovan-tena no mariky ny fanadiovana ny "fieritreretantsika ho afaka amin' ny asa maty, mba hanompo an' Andriamanitra velona." Ary ao amin' ny zavatra rehetra voatendrin' ity boky ity misy zavatra iray lehibe dia lehibe miseho miharihary, izay tsy maintsy hinoan' ny olona tsara vao

hibebaka marina sy hitady Mpamonjy izy, dia ny *fahamasinan' Andriamanitra*. Masina ny Tabernakely sy ny fanaka rehetra ao anatiny; masina ny alitara (viii. 10, 11); masina ny fanatitra (ii. 3, 10; vi. 17, 15, 29; vii. 1, 6; x. 12, 17); masina ny akanjon' ny mpisorona (xvi. 4); ary tsy maintsy ho masina izay rehetra nitady hanatona an' Andriamanitra, na ny mpisorona nanatitra fanatitra (vi. 18-27; xxi. 6-8, 15), na ny olona izay nivavaka (vii. 21; x, 3, 10; xi. 44, 45; xv. 31; xix. 2; xx. 7, 26).

3 sy 4.—Ny amin' ny *Nanoratra ny bokin' ny Levitikosy*, ary *ny Taona sy ny Tany nanoratana azy*, dia zahao PENTATEOKA.

5.—*Ny Fizarana ny teny.* Mizara ho sivy ny zana-kevitra aminy, dia toy izao:—

(1) Ny lalàna ny amin' ny fanatitra hatao fanalamboady.

(*a*) Ny fanatitr-odorana: toko i.

(*b*) Ny fanatitra-hohanina: ii.

(*d*) Ny fanati-pihavanana: iii.

(*e*) Ny fanatitra noho ny ota izay natao tamin' ny tsi-fahalalana: vi.—v. 1-13.

(*f*) Ny fanati-panorerana: v. 14—vi. 7.

(*g*) Ny didy ho an' ny mpisorona rehefa hanatitra ireo fanalamboady ireo izy: vi. 8-30—vii.

(2) Ny teny milaza tantara.

(*a*) Ny nanokanana an' i Arona sy ny zanany ho mpisorona: viii.

(*b*) Ny fanatitra voalohany izay naterin' i Arona noho ny tenany sy ny olona rehetra: ix.

(*d*) Ny nahafatesan' i Nadaba sy Abiho, raha nanatitra afo tsi-izy ho an' i Jehova izy mirahalahy: x.

(3) Ny lalána ny amin' ny fahalotoana sy ny fahadiovana.

(*a*) Ny milaza izay biby madio sy izay maloto na fady: xi.

(*b*) Ny milaza izay mandoto ny olona, na ny tranony, na ny zavatra hafa izay azy, ary ny fanafahana azy amin' izany fahalotoana izany: xii.—xv.

(4) Teny milaza izay fanao amin' ny Andro Fanavotana atao isan-taona: xvi.; zahao ny teny eo ambany.

(5) Ny lalána samy hafa izay nampisaraka ny Zanak' Isiraely tamin' ny fanaon' ny firenena hafa: xvii.—xx.; xviii. 3.

(6) Ny lalàna ny amin' ny mpisorona: xxi.

(7) Ny lalána ny amin' ny zavatra hohamasinina sy ny fotoana hotandremana: xxii.—xxvi. 2.

(8) Ny teny manambara izay zava-tsoa kasain' Andriamanitra hatao amin' ny Zanak' Isiraely raha hanaraka ny didiny izy; ary ny fampijaliana izay hanjo azy kosa raha handika ny didiny izy: xxvi. 3-46.

(9) Fanampin-teny milaza ny fanaovana voady sy ny fanokanana ny fahafolon-karena rehetra ho an' i Jehova: xxvii.

(6).—*Ny amin' ny Andro Fanavotana.* Ny Andro Fanavotana lazaina ao amin' ny toko xvi. sy xxiii. 26-32 dia ny andro iray nalaza indrindra teo amin' ny Jiosy isan-taona, ka nataony hoe 'Ny Andro.' Izany andro iray izany hiany no notendren' ny Lalán' i Mosesy ho "andro fampahoriana ny fanahy;" ary noho izany, dia atao hoe ny "Fifadiana" ao amin' ny Asa xxvii. 9 izy. Ny andro lehibe hafa voatendry hotandreman' ny Jiosy dia andro fahatsiarovana ny soa avy tamin' Andriamanitra sy andro fifaliana sy fanaovana fanasana, fa ity kosa no andro fahatsiarovan' ny vahoaka ny fahotany tamin' ny taona lasa teo sy hibebahany eo anatrehan' Andriamanitra. Ary ny fanavotana nataon' ny mpisoronabe tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra, izay nidirany tamin' izany andro iray izany hiany isan-taona, no mariky ny namelan' Andriamanitra ny fahotan' ny olona, sady nokasaina hampahafantatra azy fa ny fanalamboady izay natao isan-andro, sy ny fanatitra izay naterina isaky ny fahadisoana, dia tsy ampy hahafaka azy amin' ny helony, fa nampanantena azy ny fanavotana lehibe izay hataon' ny Mesia. Ny mpisoronabe hiany no nanatitra ny fanatitra rehetra tamin' izany andro izany, ka tsy nisy nanao afa-tsy izy irery; ary be hevitra kokoa ny zavatra rehetra izay nataony. Kanefa tsy mba holazaina eto indray ny fomban-pivavahana hafa rehetra notandreman' ny Jiosy tamin' izany andro lehibe izany, fa zahao FANAVOTANA, ANDRO FANAOVANA.

7.—*Teny nalain' ny mpanoratra ny Testamenta Vaovao tamin' ny Levitikosy.*

| | |
|---|---|
| Toko iv. 21. | Heb. xiii. 11. |
| xi. 44. | 1 Pet. i. 16. |
| xii. 8. | Lio. ii. 21-24. |
| xiv. 4. | Mat. viii. 3, 4. |
| xvi. 14-16. | Heb. ix. 13. |
| ,, 17. | Lio. i. 10. |
| xviii. 5. | Rom. x. 5. |
| ,, ,, | Gal. iii. 11, 12. |
| xix. 18. | Mat. xix. 19. |
| ,, ,, | Mat. xxii. 39. |
| ,, ,, | Mar. xii. 31. |
| ,, ,, | Lio. x. 27. |
| ,, ,, | Rom. xiii. 9. |
| ,, ,, | Gal. v. 14. |
| ,, ,, | Jak. ii. 8. |
| xx. 10. | Jao. viii. 5. |
| xxiii. 34-36. | ,, vii. 2-37. |
| xxvi. 12. | 2 Kor. vi. 16.—J.W. |

**LEVITA**. Ny taranak' i Levy rehetra dia natao hoe Levita indraindray (Nom. xxxv. 2; Jos xxi. 3, 4, etc.), fa mazána ny taranak' i Arona, izay isan'ny taranak' i Levy, no voatonona mitokana, satria efa nofidina ho mpisorona izy; kanefa ny ankabeazan' ny teny misy ny hoe Levita dia enti-milaza ny taranak' i Levy, *afa-tsy* ny avy tamin' i Arona (1 Mpan. viii. 4; Ezra ii. 70; Jao. i, 19, etc.). Dia nofidin' Andriamanitra ny taranak' i Levy ho solon' ny lahimatoa rehetra tamin'

ny Zanak' Isiraely hanao ny raharahan' ny Tabernakely; Arona sy ny zanany no voatendry ho mpisorona, ary ny Levita sisa dia voatendry mba hanompo sy hanampy azy amin' ny raharaha rehetra momba ny fanompoana an' Andriamanitra tao amin' ny Tabernakely, afa-tsy ny fisoronana fotsiny hiany.

Ny Tabernakely dia tranon' ny Mpanjakan' ny Zanak' Isiraely, dia Jehova, ary ny Levita dia ny mpiambina sy ny tandapa izay nitandrina azy sy nanao fanompoana tao aminy. Koa raha nandehandeha tany anefitra ny Zanak' Isiraely, ny Levita hiany no namindra sy nanangana ny Tabernakely; ary raha nitoby ny olona, dia ny manodidina ny Tabernakely no niorenan' ny lain' ny Levita (Nom. i. 51-53).

Raha voazara tamin' ny firenen' ny Zanak' Isiraely ny tany Kanana, tsy nahazo anjaratany tahaka ny hafa ny Levita, fa nisy tanàna valo amby efa-polo mbamin' ny tany manodidina azy izay nomena azy avy tamin' ny zara-tanin' ny firenen' ny Zanak' Isiraely hafa (Nom. xxxv. 1-8); ary ny enina tamin' ireo no natokana ho "tanàna fandosirana" (zahao TANANA FANDOSIRANA); ary ny fahafolon-karena rehetra tamin' ny Isiraely no nasain' Andriamanitra homena ny Levita ho fivelomany (xviii. 21, 24, 26; Neh. x. 37). Ary dia nahazo anjara koa izy raha nisy olona nanao fanasana noho ny fifaliany (Deo. xii. 19; xiv. 26, 27; xxvi. 11); ary isantelo taona koa dia nampiana ny anjarany avy tamin' ny vokatry ny tany (xiv. 28, 29; xxvi. 12).

Tamin' ny andron' i Davida mpanjaka dia nalamina tsara ny raharahan' ny Levita. Nomena voninahitra izy tamin' ny namindranana ny Fiara hankany Jerosalema (1 Tan. xv. 2, 25-28); ary voalahatra madinidinika ny anjara raharaha hataony isan-andro tao amin' ny tranon' Andriamanitra (1 Tan. xv. 16-24; xvi. 4-6).

Nampianarina tsara ny Levita hahaizany hahatanteraka ny anjara raharahany, ary avy amin' izany, maro taminy no tonga mpampianatra sekoly sy mpandinika Lalàna ary mpanoratra ny tantaran' ny fanjakana (ny Boky Tantara 1 sy 2 no nosoratany angaha); ary rehefa niverina avy tamin' ny Fahababoana tao Babylona ny Jiosy, ny Levita nahazo ny anjara-taniny (Ezra i. 5; Neh. xii. 44-47). Ny sasany taminy dia tonga isan' ny Synagoga Lehibe; ary maro izy no isan' ny Synedriona izay nanapaka sy nitsara ny Jiosy. Fa tamin' ny andron' i Jesosy Kristy efa nihenkena hiany ny lazany, koa ny fivavahana nataony dia tsy nisy fitiavana loatra intsony (Lio. x. 32); ary raha "niely teo amin' ny Grika" (Jao. vii. 35) ny Jiosy maro, dia niely koa ny Levita sasany (Asa. iv. 36). —J.W.

**LEVY**: zanakalahin' i Jakoba fahatelo izy ary naterak' i Lea vadiny. Ny hevitry ny anarany dia *fikambanana*, satria nataon' i Lea fa hiraikitra aminy ny fitiavan' i Jakoba vadiny, rehefa hiteraka ity zazalahy fahatelo ity ho azy izy (Gen. xxix. 34). Levy sy Simeona, zokiny iray tam-po aminy, no nahafaty olona maro teo Sekema tamim-pitaka (Gen. xxxiv.); ary raha nadiva ho faty Jakoba tamin' ny andro taoriana ela, dia nampahatsiaro azy ny helony izy; ary izy mirahalahy dia voaozony mafy, fa hoy rainy:

"Hampihahakahaka azy eny amin' i Jakoba aho,
Ary hanely azy eny amin' Isiraely."

Kanefa kosa tamin' ny aoriana, ny fahazotoan' ny zanak' i Levy hanompo an' i Jehova no nahazoany fitia, ary ny ozona dia novany ho fitahiana (Eks. xxxii. 26-28). Koa ny tso-drano nolazain' i Mosesy taloha kelin' ny nahafatesany dia fiderana ny zanak' Levy sy fivavahana ho azy (Deo. xxxiii. 8-11). Raha nidina nankany Egypta Jakoba sy ny ankohonany, Levy mbamin' ny zanany telo lahy, dia Gersona sy Kehata ary Merary, niaraka taminy (Gen. xlvi. 11).

**Levy** (2): zanak' i Alfeo, izay nantsoin' i Jesosy ho Apostoly, izy, fa natao hoe Matio kosa ny anarany tamin' ny aoriana (Lio. v. 27, 29); zahao MATIO.—J.W.

**LIBANONA**: dia anaran' ny tendrombohitra avo indrindra any Syria, ao avaratr' i Palestina, izay voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina. Ny hevitry ny anarany dia 'fotsy,' ary natao izany izy noho ny oram-panala manarona ny tampony mandritra ny taona. (Raha tov ny hevitry ny sasany anefa, natao hoe Libanona ny tendrombohitra noho ny hafotsin' ny vato be sokay izay hita eo amin' ny hantsany sy ny tendrony rehetra; nefa ny hevitra voalaza teo aloha no tokony ho marina.) Libanona dia voalazan' ny mpanoratra ny Baiboly ho eo amin' ny fari-tanin' i Palestina ao avaratra (Deo. i. 7; xi. 24; Jos. i. 4); ary tokony hotsarovana fa izany dia anarana nomena ny tendrombohitra tomandavana *roa* izay samy mianavaratra sy mianatsimo, ary voasaraky ny lohasaha lalina atao hoe *Koele-Syria*, na 'Syria lempona.' Ny tendrombohitra tomandavana ao andrefana dia tena Libanona, ary ny ao atsinanana kosa dia Anti-Libanona ('Tandrifin' i Libanona') na "Libanona manatrika ny fiposahan' ny masoandro" (Jos. xiii. 5). Ny halavan' ireo Libanona roa ireo dia hatramin' ny 80 maily ka hatramin' ny 90 maily. Ny hahavon' i Libanona dia hatramin' ny 6000 fita ka hatramin' ny 8000 fita ambonin' ny ranomasina; fa ny tendrony avo indrindra dia 10,050 fita; ary ny hahavon' i Hermona, izay tendrony avo indrindra any Anti-Libanona atsimo, dia 9376 fita, ary ny ankabeazan' ny tendrombohitra dia 5000 fita ny hahavony.

Ny tampon' i Libanona dia be vato, ka tsy misy zava-maniry loatra ao, fa ny ilan' ny tendrombohitra kosa na aiza na aiza dia azo

ambolena tsara ary mahavokatra tokoa. Betsaka ny aviavim-bazaha sy ny oliva sy ny voaloboka ary ny voaroi-hazo maniry ao, ary misy koa ny sisan' ny hazo kypreso sy oka ary sedera, izay nanarona ny tendrombohitra fahiny (1 Mpan. v. 6; Sal. xxix. 5; Isa. xiv. 8; Ezra iii. 7); fa tao no nahazoan' ny Foinikana ny hazo nanaovana ny sambony, ary ny nanafaran' ny Jiosy sedera sy kypreso hanaovana ny Tempoly voalohany sy faharoa. Ny teny tahaka ny hoe "ny voninahitr' i Libanona" sy "hanitr' i Libanona" sy "ny voninkazon' i Libanona," dia hita matetika ao amin' ny Baiboly, ary vavolombelon' ny fitiavan' ny mpanoratra azy ny hatsaran' ilay tendrombohitra avo ao avaratry ny taniny (Sal. lxxii. 16; xcii. 12; Ton. iv. 11; Isa. xxxv. 2; lx. 13; Hos. xiv. 6, 7; Neh. i. 4); ary ny mahita azy no nirin' i Mosesy indrindra tamin' izy nanao hoe: "Aoka mba handeha hita aho ka hahita.... ilay be tendrombohitra tsara sy Libanona" (Deo. iii. 25). Maro ny bibi-dia izay mbola hita ao amin' ny lavaka sy ny tendrony avo, dia amboahaolo sy hyena sy amboadia sy bera ary leoparda (zahao 2 Mpan. xiv. 9; Ton. K. iv. 8; Hab. ii. 17).

Betsaka ny hantsana sy ny lohasaha sady lalina no ety hita any Libanona, ary maro koa ny tendrombohitra lavalava mitranga ao andrefany ka mitsoboka amin' ny Mediteraneana. Maro koa ny renirano miposaka avy ao anilan' i Libanona, dia Litany (*Leontes* fahiny) sy Orontesy, izay mianavaratra hatrany Antiokia, sy Abana sy Faripara sy Jordana ary ny ony maro madinika kokoa.

Talohan' ny nahazoan' ny Isiraelita ny Tany Masina, Libanona dia fonenan' ny Hivita sy ny Giblita (Mpits. iii. 3; Jos. xiii. 5, 6). Ny tendrombohitra sy ny tany rehetra manodidina azy dia nomena ny Isiraelita, nefa tsy mba afany izy; ary tamin' ny nanjakan' ny mpanjakan' ny Jiosy, dia toa isan' ny tany notapahin' ny Foinikana izy (1 Mpan. v. 2-6; Ezra iii. 7). Mbola betsaka ny olona monina ao anilan' i Libanona, ary hita eran' ny tendrombohitra ny tanánany. Kristiana (Katolika Romana) ny ankabeazan' ny mponina ao ankehitriny, nefa maro koa no Mohamedana; ary izy rehetra dia tapahin' ny governora Torkisy izay mitoetra any Damaskosy.—J.S.



*Libanona voasaron' ny Oram-panala.*

**LIBERTINA**: teny hita indray mandeha monja ao amin' ny Baiboly ity, dia Asa vi. 9, ary araka ny hevitry maro, dia milaza Jiosy izay efa nalain-ko babo tamin'ny ady nentin' i Pompey sy ny komandy Romana hafa koa. Dia nentina tany Roma izy ireo, fa rehefa afaka andro vitsivitsy dia nalefa izy ary nanao synagoga tao Jerosalema hivavahany ao, raha niakatra hivavaka amin' ny fotoana masina lehibe izy. *Olona afaka* no dikan' ny teny hoe *libertinus*, ary izany no tokony ho toetry ny olona voalaza eto.—J.S.

**LIBNA**: tanána any Joda atsimo-andrefana ity (Jos. xv. 42), ary isan' ny tanána fonenan' ny mpisorona sady "tanàna fiarovana izy" (1 Tan. vi. 57). Niodina tamin' i Jorama ny mponina tao, ary dia noresen' ny Asyriana koa izy (2 Mpan. viii. 22; xix. 8).—H.F.S.

**Libna.** Izany koa no anaran' ny tany anankiray nitobian' ny Zanak' Isiraely tamin' ny nalehany avy tany Sinay hankany Kadesy, fa tsy fantatra izay nitoerany (Nom. xxxiii. 20, 21).—J.S.

**LIBNY.** (1) Zanakalahy matoan' i Gersoma, zanak' i Levy, izy, ary razan' ny fokon' olona natao hoe Libnita (Eks. vi. 17; Nom. iii. 18; 1 Tan. vi. 17). (2) Levita hafa koa, izay zanak' i Mahaly, zanak' i Merary (1 Tan. vi. 29).—J.S.

**LIBYA**: dia teny nentin' ny mpanoratra Grika sy Romana hilaza ny tany amoron' ny

Ranomasina Mediteraneana any Afrika, afatsy Egypta hiany (Asa ii. 10).—J.S.

**LILIA.** Anaran-java-maniry ny hoe lilia; kanefa mampisalasala ny antsoin' ny Soratra Masina amin' izany teny izany. Amin' ilay tenin' ny Tompo manao hoe: "Diniho tsara ny fanirin' ny *voninkazo* any an-tsaha" (Mat. vi. 28; Lio. xii. 27), dia ny lilia no antsoiny. Nefa izany lilia izany dia tsy maniry eto Madagaskara, fa any Galilia no aniriany. Ny *kingatsa* angaha no mitovitovy amin' ny voninkazo nantsoin' ny Tompo.

Amin' ny Test. Tal. ny hoe lilia dia voalaza ao amin' ny 1 Mpan. vii.; x. 9, 22 sy Ton.-K. ii. 1, 2; ii. 16; iv. 5; v. 13; vi. 3; vii. 2, ary Hos. xiv. 5. Araka ny hevitry ny olona sasany, dia ny *voan-dravzy* (na *vonin-dravzy*) no antsoina amin' izany; nefa tokony tsy ho marina izany, fa araka ny hevitry ny maro kosa indray, dia ny *tatamo*, indrindra fa ny *tatamokirana* (izay maniry any Alaotra), no tokony ho antsoina amin' ny hoe lilia. Ny sarin' ny lilia dia nentin' i Solomona hatao haingon' ny Tempoly; ary dia nentiny koa hatao ohatra matetika ao amin' ny Boky Tonon-kira. Angamba ny hatsaran-tarehiny no nanaovana izany.—R.B.

**LINO**: dia anaran' ny Kristiana anankiray tany Roma, izay fantatr' i Paoly ary izay nampitondra teny namangy an' i Timoty (2 Tim. iv. 21). Voalazan' ny mpanoratra Kristiana izy ho mpitandrina na bisopin' ny fiangonana tany Roma rehefa maty Petera sy Paoly.—J.S.

**LIOKA**, izay sahala amin' ny anarana Romana hoe *Liokanosy*. Intelo no ischoan' ny anarany eo amin' ny Test. Vao. (Kol. iv. 14; 2 Tim. iv. 11; Filem. 24), ary tokony ho marina fa amin' izany teny telo izany dia ilay mpanoratra ny Filazantsara Fahatelo no lazaina. Araka ny tenin' ny mpanoratra anankiray teo aloha, dia teraka tao Antiokia Lioka; ary voalaza ao amin' ny Test. Vao. fa dokotera izy (Kol. iv. 24); ary araka izay tokony ho marina koa, tsy mba Jiosy ny firazanany, satria tsy mba nantsoin' i Paoly ho isan' ny voafora izy; ampitahao Kol. iv. 11 sy 14. Misy lovan-tsofina izay milaza fa mpanoso-doko izy ka nahay dia nahay; ary lazain' ny sasany fa izy dia isan' ny mpianatra fito-polo lahy; ary misy koa milaza fa anankiray tamin' izy roa lahy nankany Emaosy izy (Lio. xxiv.); fa tsy azo lazaina marina izany anefa, satria ny andro niovany ho tonga Kristiana tsy misy ahafantarana izany akory. Izay ahafantarantsika voalohany ny tantaran' i Lioka dia ny teny eo amin' ny Asa xvi. 10; tonga tany Troasy Paoly tamin' ny Diany nitety tany Fanindroany, ary ny tenin' i Lioka manao hoe: "Dia nitady handeha niaraka tamin' izay hankan' i Makedonia *izahay*" no milaza ny niarahan' i Lioka taminy. Dia nomba an' i Paoly hatrany Filipy izy, ary toa namela azy tao Paoly (Asa xvii. 1); ary tsy hita indray ny anarany tamin' ny nandehanan' i Paoly nitety tany Fanindroany. Fa tamin' ny Dian' i Paoly Fanintelony dia nomba an' i Paoly indray izy. Ny teny hoe "anay" (Asa xx. 5) no ahafantarantsika izany, sady tokony ho tao Filipy indray Paoly tamin' izany. Izay nataon' i Lioka tamin' izany dimy taona izany dia tsy fantatra marina, nefa araka ny hevitry ny sasany, dia nasain' i Paoly nipetraka tany Filipy izy hitondra ny fiangonana tao. Kanefa hatramin' izany dia tonga mpiray dia tamin' i Paoly tokoa izy. Tamin' ny nalehany tany Mileto sy Tyro ary Kaisaria sy Jerosalema dia niaraka taminy hiany izy (Asa xx. 5, 6, 13-15; xxi. 1-17). Ary tamin' ny nalehan' i Paoly ho any Roma dia mbola niaraka taminy hiany Lioka (Asa xxvii. 1), ary tamin' ny andro nifatoran' i Paoly voalohany tao Roma dia tsy nahafoy azy izy (Kol. iv. 14; Filem. 24). Misy izay mihevitra fa tamin' ny faramparan' ny nifatoran' i Paoly voalohany dia nirahiny hankany Makedonia Lioka, sady izy no ilay nantsoiny hoe: "Ry namako tokoa" (Fil. iv. 3). Ary raha tàhiny ny Epistily Faharoa nosoratan' i Paoly ho an' i Timoty no nosoratany tamin' ilay nifatorany fanindroany, dia hitantsika fa mbola naman' i Paoly nahatoky azy hiany Lioka, ilay "mpanao fanafody malala," araka izay nolazain' i Paoly amin' ny 2 Tim. iv. 11, fa tsy nety nahafoy azy mandra-pahafatiny izy; ary na mora na sarotra ny nanjo an' i Paoly, dia tsy mba nandao azy Lioka. Taorian' ny nahafatesan' i Paoly dia maizina tokoa ny tantaran' i Lioka; fa misy lovantsofina milaza fa nitory teny tany Dalmatia, etc., izy. Tsy fantatra velively ny andro nahafatesany; araka ny tantara sasany, dia novonoina izy tanelanelan' ny taona 75-100 A.D., fa ny sasany kosa milaza fa maty ho azy hiany izy; nefa tsy misy mahalala marina izany.—H.E.C.

**LIOKA, Ny Filazantsara nosoratany.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Mifanaraka ny tenin' ny ntaolo milaza fa Lioka, izay naman' i Paoly, no nanoratra ny Filazantsara Fahatelo. Dia azo lazaina amin' izany fa tsy firenen' ny Jiosy izy, fa eo amin' ny Kolosiana dia nampisarahin' i Paoly ny anaran' ny olona sasany ka nataony hoe: "Avy amin' ny voafora ireo," fa ny anaran' i Lioka tsy mba isan' ireo voafora ireo, fa nataony teo ambanimbany kokoa (Kol. iv. 10-14). Ary ny anarany hoe Lioka mifanaraka amin' izany koa, fa tsy anarana fanaon' ny Jiosy izany. Fa ny amin' ny tantaran' i Lioka, dia zahao ny teny mialoha ity.

2.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Misy tenin' ny lehilahy anankiray izay velona 400 taona taorian' i Kristy (Jeroma) milaza fa Lioka nanoratra ny Filazantsarany "tany Akaia sy ny fari-tanin' i Boetia," dia tao Grisia izany; kanefa misy koa ny sasany tsy mety manaiky izany teny izany, fa

milaza tany hafa, na Aleksandria, na Kaisaria, na Roma. Ary ny taona nanaovan' i Lioka azy dia tsy azo lazaina marina; nefa azo lazaina hiany fa nosoratany talohan' ny nanoratany ny Asan' ny Apostoly izy. Fa hoy ny sasin-teny ao amin' ny Asa: "Ry Teofilo, ilay teny fahiny (montsy ny Filazantsara) nataoko," etc., etc. Ary ny Asan' ny Apostoly tsy nataony talohan' ny taona 63 A.D., fa ny teny farany eo aminy (xxviii. 30) milaza izay toetr' i Paoly hatramin' ny roa taona taorian' ny nahatongavany tany Roma, dia 63 A.D. izany. Dia tokony ho tamin' izany taona izany, na taoriana kely, no nanoratan' i Lioka ny Asa; kanefa ny Filazantsara nataony hoe "ilay teny fahiny," ka dia hoy ny sasany: Tokony ho nataony tanelanelan' ny taona 51-58 A.D., izay tsy niarahany tamin' i Paoly, araka ny voalaza teo; fa misy kosa mihevitra fa ny roa taona nijanonany teo amin' i Paoly, raha mbola nifatotra teo Kaisaria izy, fony tsy mbola nentina ho any Roma, no nanoratany azy.

3.—*Ny Olona sy ny Anton' ny nanoratana azy.* Ny olona nanaovan' i Lioka ny Filazantsarany dia voalazany hiany eo amin' ny sasin-teny (i. 3), dia fantatsika fa lehilahy anankiray atao hoe Teofilo ('Mpitia an' Andriamanitra' no dikan' izany anarana izany) no nanoratany azy. Kanefa tsy mahita teny milaza an' i Teofilo akory isika afa-tsy eo amin' ny sasin-teny eo amin' ny Lioka sy ny Asa hiany. Dia tsy azo lazaina loatra ny toeny; kanefa tokony ho mpanapaka na lehilahy malaza izy. Fanaon' ny olona taloha, raha nanoratra boky izy, ny manisy ny anaran' izay lehilahy malaza anankiray eo amin' ny loha-soratra, fa nataony hanome voninahitra azy izany sy hanamaro ny mpamaky teny koa angaha. Ary ny fiarahabana nataon' i Lioka mifanaraka amin' izany koa. Fa ny teny voadika hoe "*tsara indrindra*" (i. 3) dia fiarahabana mety ho an' ny mpanapaka sy ny lehibe. Ny teny niarahaban' i Klaodio Lysia an' i Feliksa hoe "*tsara indrindra*" (Asa xxiii. 26), sy ny fiarahaban' i Tertolo an' i Feliksa koa (Asa xxiv. 3), sy ny teny niantsoan' i Paoly an' i Festosy hoe: "Tsy very saina aho, ry Festosy *tsara indrindra*" (Asa xxvi. 25), dia sahala amin' ity teny niarahaban' i Lioka an' Teofilo ity; koa hitantsika amin' izany fa fiarahabana mety ho an' ny mpanapaka sy ny olona ambony izy.

Ary ny amin' ny firenen' i Teofilo koa, tsy voalaza marina izany, nefa maro no manao azy ho tompon-tany tany Italia, raha tsy mponina tao Roma aza. Ary izao no anaovan' ny olona izany:—Raha milaza anaran-tany hafa Lioka, midinidinika no filazany azy, toy ny filazan' ny olona tany amin' izay tsy mahalala azy loatra; fa raha ny any Italia no lazainy, tsy mba manao toy izany izy, fa milaza fotsiny hiany, toy ny milaza amin' ny tompon-tany. Dia samy tokony hahita izay mahamarina izany isika, fa tsy mety mitovy ny filaza tany amin' ny olona tsy mahalala azy tsara, ary ny firesaky ny olona samy tompon-tany. Dia izany voalaza izany no anaovan' ny olona fa tokony ho lehilahy malaza na mpanapaka tany Italia Teofilo, koa fantatr' i Lioka ho Kristiana tsara fanahy izy, dia nampanateriny ho azy ny Filazantsarany.

Kanefa tsy nokasain' i Lioka ho an' i Teofilo hiany ny Filazantsarany tsy akory; fa tokony ho nanisy ny anaran' i Teofilo teo amin' ny loha-soratra izy manaraka ny fanaon' ny olona voalaza teo, ka dia nampanateriny ho azy ny Filazantsara nosoratany, satria lehilahy malaza sy tsara fanahy izy, ary tokony hazoto hilaza amin' ny namany sy hanao izay hampitombo ny fahalalan' ny Kristiana an' i Jesosy Kristy. Fa voalazan' i Lioka eo amin' ny sasin-teny (i. 4) ny anton' ny nanaovany ny teniny hoe: "Mba hahafantaranao tsara fa mafy orina ny teny izay nampianarina anao." Tian' i Lioka hahafantatra marina Teofilo sy izay rehetra mahazo mamaky ny teniny fa tsy anganongano foana ny teny nampianarin' ny mpampianatra azy, fa marina sy mahatoky indrindra. Ary satria izy efa nandinika tsara ny tenin' ny Apostoly sy ny namany izay nahita maso an' i Jesosy, ary nahafantatra tsara ny hamarinan' izany teny izany, ary hitany ho tsy ampy ny teny nosoratan' ny sasany, dia nandahatra tsara ny Filazantsara izay ananantsika izy, mba tsy hisalasalan' i Teofilo sy ny namany, fa hahafantatra tokoa ny mahamarina ny teny izay efa nianarany ny amin' ny ninoany.

Ary raha dinihina koa ny teny rehetra voalazan' i Lioka, ka ampitovina amin' ny an' i Matio sy Marka, dia tsy misy izay ahazoantsika milaza azy hoe: Nosoratany ho an' ny Jiosy hiany, na ho an' ny firenena hafa hiany. Fa toy izao no hevitry ny olona ny amin' i Lioka: zatra ny niaraka tamin' i Paoly izy, ary nahita ny zotony sy ny nikelezany aina hampanaiky ny olona rehetra an' i Jesosy Kristy, na ny Jiosy, na ny Jentilisa; ary nahare matetika ny teny notorin' i Paoly izy milaza ny halalahan' ny Filazantsara, fa "herin' Andriamanitra ho famonjena izy amin' izay rehetra mino, amin' ny Jiosy aloha, dia vao amin' ny Grika" (Rom. i. 16); ka dia tonga sahala fanahy sy sahala hevitra tamin' i Paoly izy; ary nony nanoratra ny Filazantsarany izy dia nilaza zavatra maromaro izay mifanaraka amin' izany.

Ny filazana ny razan' i Jesosy tsy isainy hatramin' i Abrahama hiany, fa hatramin' i Adama, izay raintsika rehetra sy loharanon' ny firenena samy hafa, fa tsy ny Jiosy hiany (ampitovio Mat. i. 1 sy Lio. iii. 38); dia izany no ataon' ny sasany ho mahamarina ny voalaza teo, fa tiany ho hitan' ny mpamaky ny Filazantsarany fa tsy mba avy tamin' ny

firenen' ny Jiosy hiany Jesosy, fa avy tamin' ny razamben' ny firenena rehetra koa.

Ary hitantsika koa fa mazàna milaza ny famindrampon'Andriamanitra amin' ny olona rehetra izy (vakio Lio. iv. 25-27), dia ny teny notorin' i Jesosy tao amin' ny synagoga tao Nazareta hilaza fa ny famonjen' Andriamanitra tsy ho an' ny Jiosy hiany; ary vii. 36-50, dia ny teny nananarany an' i Simona Fariseo, izay tsy nahalala ny halehiben' ny famindrampon' Andriamanitra, ka nataony tsy mba ho trany akory ravehivavy mpanota. Dia vakio koa ix. 52-56, dia ilay teny nataon' i Jesosy hananarana an' i Jakoba sy Jaona noho ny fanahiny nalaky tezitra loatra sy hilazana aminy fa tsy avy hanimba ny ain' ny olona Izy, fa hamonjy. Dia diniho ny Fanoharana ny amin' ny Samaritana tsara fanahy (x. 30-37), sy amin' ilay zazalahy niala tamin' ny rainy ka nanaram-po tamin' ny fanaovan-dratsy, nefa tsy nolavin' ny rainy izy, rehefa nibebaka sy niverina taminy (xv. 11-32). Ary mifanaraka amin'izany koa ny nilazan' i Lioka ny boka folo lahy nodiovin' i Jesosy, kanefa iray monja no niverina hisaotra Azy, sady Samaritana ilay niverina (xvii. 11-19). Ny nihaonan' i Jesosy tamin' i Zakaiosy koa (xix. 1-10) lazain' i Lioka hiany, fa tsy lazain' ny Filazantsara sasany. Dia ireo zavatra ireo sy ny sasany koa izay mifandraidraika aminy no anaovana ny Filazantsaran' i Lioka ho nosoratany ho an' ny Kristiana rehetra, na Jiosy, na firenen-kafa. Ary manamarina izany koa ny nandaharany ny Asa, fa lazainy eo ny nielezan' ny Filazantsara hatrany Jerosalema ka hatrany Roma. Dia ny teny hita amin' ny toko ii. 32 no mety hatao loha-teny amin' izy rehetra: "*Fahazavana hahazava ny firenena sady voninahitry ny Isiraely olonao.*"

4.—*Ny Fomban' ny nandaharan' i Lioka ny teniny.* Efa voalaza teo fa Lioka nahay teny Grika tsaratsara kokoa noho Matio sy Marka ary Jaona. Ary raha tsaroantsika fa mpanao fanafody izy, dia azo lazaina fa tokony ho nahazo fianarana bebe kokoa noho ireo izy. Fa ny mpanao fanafody tsy mahafantatra ny toetr' aretina, na ny fomban' ny fanafody samy hafa, raha tsy mianatra tsara. Koa mifanaraka amin' izany ny teny voasoratr' i Lioka, fa izay mamantatra tsara ny teny nataony mahita fa lehilahy hendry izy ka nahay nandinika sy nandaha-teny. Lioka milaza eo amin' ny sasin-teny (i. 4) fa efa voadininy tsara ny zavatra rehetra hatramin' ny voalohany indrindra, ary nazoto nandahatra izay efa azony izy mba hampandroso ny finoan' i Teofilo. Ary tsy hambo no nanaovany izany teny izany, fa voadinika sy voalamina tsara avokoa ny zavatra rehetra izay nosoratany, na ny eo amin' ny Filazantsarany, na ny eo amin' ny Asan' ny Apostoly.

Ary satria mpanao fanafody Lioka, dia nahay nilaza tsara ny amin' ny aretina izy, ka dia midinidinika kokoa noho ny sasany raha milaza aretina.

5.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

| | |
|---|---|
| Lio. i. 17...... | Mal. iv. 5, 6 |
| ,, i. 25...... | Gen. xxx. 23 |
| ,, ii. 23 .... | Eks. xiii. 2 |
| ,, ,, 24 ... | Lev. xii. 8 |
| ,, iii. 4-6.... | Isa. xl. 3-5 |
| ,, iv. 4 .... | Deo. viii. 3 |
| ,, ,, 8 .... | ,, vi. 13 |
| ,, ,, 10, 11.. | Sal. xci. 11, 12 |
| ,, ,, 12 .... | Deo. vi. 16 |
| ,, ,, 18, 19.. | Isa. lxi. 1, 2; lviii. 6 |
| ,, vii. 27.... | Mal. iii. 1 |
| ,, viii. 10 .. | Isa. vi. 9 |
| ,, x. 27 ... | Deo. vi. 5; Lev. xix. 18 |
| ,, xiii. 27 .. | Sal. vi. 8 |
| ,, ,, 35 .. | ,, cxviii. 26 |
| ,, xviii. 20 .. | Eks. xx. 12-16 |
| ,, xix. 46 ... | Isa. lvi. 7; Jer. vii. 11 |
| ,, xx. 17 ... | Sal. cxviii. 22, 23 |
| ,, ,, 28 ... | Deo. xxv. 5 |
| ,, ,, 37 ... | Eks. iii. 6 |
| ,, ,, 42, 43 | Sal. cx. 1 |
| ,, xxii. 37 .. | Isa. liii. 12 |
| ,, xxiii. 30 .. | Hos. x. 8 |
| ,, ,, 46 .. | Sal. xxxi. 5. |

Maro koa ny teny amin' ny hira nataon' i Maria sy Elizabeta ary Zakaria (toko i., ii.) izay mitovitovy amin' ny teny sasany eo amin' ny Testamenta Taloha.

6.—*Zavatra lazain' i Lioka hiany, fa tsy misy milaza azy amin' ny Filazantsara hafa.*

1.—Ny nahaterahan' i Jaona Mpanao-batisa (i. 5-25, 57-80).

2.—Ny fanoratana ny anaran' ny vahoaka tamin' ny taona nahaterahan' i Jesosy (ii. 1-3).

3.—Ny filazana ny nahaterahan' i Jesosy misy tsy voalazan' i Matio (ii. 4-20).

4.—Ny namorana an' i Jesosy, sy ny nitondrana Azy teo amin' ny Tempoly, ary ny fisaorana nataon' i Ana sy Simeona (ii. 21-38).

5.—Ny nitondran' ny ray aman-dreniny Azy niakatra ho any Jerosalema rehefa roa ambin' ny folo taona Izy (ii. 41-52).

6.—Hafa ny anaran' ny razan' i Jesosy noho ny voalazan' i Matio (iii. 23-38).

7.—Ny nampahazoan' i Jesosy hazandrano be indrindra an' i Petera (v. 4-11).

8.—Ny nananganana ny zanakalahin' ilay mpitondratena tao Naina (vii. 11-17).

9.—Ny nanosoran-dravehivavy ny tongotr' i Jesosy (vii. 36-50).

10.—Ny Fanoharana ny amin' ny Samaria tana tsara fanahy (x. 25-37).

11.—Ny tenin' i Jesosy tamin-dralehilahy te-hizara lova tamin' ny rahalahiny (xii. 13-21).

12.—Ny teny navalin' i Jesosy an' ilay nilaza ny namonoan' i Pilato olona avy tany Galilia, sy ny fanoharana nataony tamin'izay (xiii. 1-9).

13.—Ny nanasitranany an-dravehivavy nanjoko (xiii. 10-17).

14.—Ny nanasitranany an-dralehilahy nararry manirano (xiv. 1-6).

15.—Ny mety hatao amin' ny fampiantranoana olona (xiv. 7-11).

16.—Ny Fanoharana ny amin' ny Fanasana Lehibe (xiv. 12-24).

17.—Ny Fanoharana ny amin' ny Manao Trano fa tsy nahavita (xiv. 28-30), sy ny amin' ny Mpanjaka lasa nanafika, fa tsy nisaina na haharesy izy, na tsia (31-33).

18.—Ny Fanoharana ny amin' ny Vehivavy very Vola (xv. 8-10).

19.—Ny Fanoharana ny amin' ilay Zazalahy niala tamin-drainy (xv. 11-32).

20.—Ny Fanoharana ny amin' ny Mpitandrina ny fananan' ny mpanan-karena anankiray (xvi. 1-13).

21.—Ny Fanoharana ny amin' i Lazarosy sy ilay Mpanan-karena (xvi. 19-31).

22.—Ny Fanoharana ny amin' ny mety hataon' ny Mpanompo (xvii. 7-10).

23.—Ny nanasitranany ny boka folo lahy (xvii. 11-19).

24.—Ny Fanoharana ny amin' ny Mpitsara tsi-marina (viii. 1-8).

25.—Ny Fanoharana ny amin' ny Fariseo sy ny Farantsa (xviii. 9-14).

26.—Ny amin' i Zakaiosy (xix. 1-10).

27.—Ny Fanoharana ny amin'ny Farantsa Folo (xix. 11-27).

28.—Ny jiolahy nibebaka teo amin' ny hazo fijaliana (xxiii. 40-43).

29.—Ny nisehoan' i Jesosy tamin' izy roa lahy nankany Emaosy (xxiv. 13-35).

7.—*Fizarana ny Filazantsaran' i Lioka.*

1.—Sasin-teny, sy ny nahaterahan' i Jaona Mpanao-batisa (i. 1-80).

2.—Ny nahaterahan' i Jesosy, sy ny fahazazany (ii. 1-52).

3.—Ny nanaovam-batisa an' i Jesosy, ny firazanany, sy ny nakan' ny Devoly fanahy Azy (iii. 1-iv. 13).

4.—Ny nataony teo Galilia (iv. 14-ix. 50).

5.—Ny nialany tany Galilia, sy ny nandehanany mandra-pahatongany teo Jerosalema (ix. 51—xix. 27).

6.—Ny nidirany teo Jerosalema, sy izay nanjo Azy mandra-pahafatiny (xix. 28—xxiii. 56).

7.—Ny nitsanganany sy ny nisehoany tamin' ny mpianany (xxiv. 1-53).—W.E.C.

**LIONA**. Amin' ny teny Hebreo dia misy anarana maromaro izay enti-milaza ny liona. Ny teny anankiray dia anaran' ny zanadiona, ny anankiray dia anaran' ny liona tanora matanjaka, ny anankiray kosa dia liona antitra, ary misy hafa koa afa-tsy izany.

Biby matanjaka tokoa ny liona, ary ny tarehiny, indrindra fa ny tarehin' ny lahy, izay misy volo lava betsaka amin' ny lohany sy ny vozony, dia toa hoatra ny biby tsy matahotra akory. Ny halavan' ny liona dia tokony ho refy, afa-tsy ny rambony, ary ny hahavony dia mamakitratra.

Tsy misy liona any Palestina ankehitriny, fa tao aloha dia nisy betsaka; ary ankehitriny aza dia misy any amin' ny tany atsimon' i Palestina sy any atsinanany. Tamin' ny andro taloha, hono, dia betsaka ny nitoetra tao anatin' ny zozoro sy ny vero, etc., tamoron' i Jordana any Palestina (Jer. xlix. 19; Zak. xi. 3, etc.) sy tao amin' ny lava-bato (Ton. iv. 8; Ezek. xix. 9, etc.) sy ny ala (Jer. v. 6; xii. 8, etc.).



*Liona.*

Rehefa tratry ny hanoanana izy dia sahy sy masiaka loatra, hono, fa na ny olona izay saiky atahoran' ny biby rehetra aza, dia sahiny romitana an-kasahiana hiany. Ny ondry aman-osy no firembiny matetika, ka dia nitsaitsaika hitoha azy izy, na dia teo imason' ny mpiandry aza (Isa. xxxi. 4; 1 Sam. xvii. 34). Indraindray dia niakabohitra izy, dia namiravira ny olona ka nahatonga fahatairana be (2 Mpan. xvii. 25, 26). Mahalankalana foana no nisy olona sahy samy irery hamely ny liona, nefa indraindray dia nisy sahy hiany (1 Sam. xvii. 34; Amo. iii. 12); fa nivory maro ny vahoaka sady nanakora mafy raha hohazaina sy hofandrihana ny liona (Ezek. xix. 4, 8).

Ny teny hoe liona dia tonga ohatra, na tamin' ny taloha na ankehitriny aza, hilaza hery (Oha. xxx. 30), na fahasahiana (2 Sam. xvii. 10), na fahasiahana (Gen. xlix. 19). Ny fieron' ny liona dia lazaina matetika amin' ny Soratra Masina, ary misy teny Hebreo efatra samy hafa enti-milaza azy. Ny sarin' ny liona dia natao haingon-trano indraindray (1 Mpan. x. 19, 20). Ny tavin-drano tao amin' ny Tempoly koa dia nisy sarin-diona —R.B.

**LOBITA**: dia anaran' ny firenena anankiray any Afrika Avaratra, izay voalazan' ny 2 Tan. xii. 3; xvi. 8; Dan. xi. 43; sy Nah. iii. 9 ho naman' ny Egyptiana sy ny Etiopiana. Angamba nonina tany Libya izy, dia ny tany amoron' ny Ranomasina Mediteraneana

ao andrefan' i Egypta. Zahao LYBIA.—J.S.

**LODA**: dia zanakalahin' i Sema, ary razan' ny firenana anankiray natao hoe Lodima (Gen. x. 22; 1 Tan. i. 17); zahao LODIMA.—J.S.

**LO-DEBARA** (2 Sam. ix. 4; xvii. 27): dia fitoerana tao amin' ny fizaran-tanin' ny Gada, akaiky an' i Mahanaima, any avaratry ny renirano Jaboka. Tao no nitoeran' i Makira Amonita, ilay nanampy an' i Davida mpanjaka tamin' izy nandositra tamin' ny fiodinan' i Absaloma; ary tao an-tranon' io Makira io no nonenan' i Mefiboseta, ilay zanak' i Jonatana mandringa, izay nipetraka tao amin' ny latabatr' i Davida. Misy mihevitra fa Lo-debara dia sahala amin' ilay "Debira," izay voalaza ao amin' ny Jos. xiii. 26.—H.F.S.

**LODIMA**: dia anaran' ny firenena anankiray izay taranak' ilay Loda voalaza teo. Raha ny teny milaza an' i Loda no heverina, mbamin' ny teny sasany ao amin' ny bokin' ny mpaminany (Isa. lxvi. 19; Jer. xlvi. 9; Eze. xxvii. 10; xxxviii. 5), dia firenena nonina tao Afrika Avaratra any andrefan' i Egypta izy, fa naman' ny Mizraima; nefa araka ny hevitry ny sasany kosa, ny olona any Lydia any Asia Minora koa no voalazan' ny sasany amin' ireo teny ireo.—J.S.

**LOHOLONA.** Io teny io, izay sahalahala amin' ny hoe lehilahy anti-panahy, ka milaza izay nohajaina sady nanam-pahefana, dia hita matetika ao amin' ny Baiboly, fa fanao tao amin' ny Hebreo sy ny firenena manodidina azy izany (Gen. xxiv. 2; l. 7; 2 Sam. xii. 17; Eze. xxvii. 9; Nom. xxii. 7). Ao amin' ny Arabo mandraka ankehitriny ny andriana amin' ny isam-pokon' olona dia atao hoe *Sheik*, dia "lehilahy anti-panahy." Tamin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta, dia niseho ho solom-bavan' ny vahoaka ny loholona (Jos. xxiv. 1); ary rehefa tafapetraka tao amin' ny Tany Masina izy, ny loholona dia toa governora teo amin' ny firenena roa ambin' ny folo sy andriambaventy tao an-tanàna, ary nipetraka tao ambavahadin' ny tanàna hitsara ny olona izy (Deo. xxxi. 28; xix. 12; Rota iv. 9, 11). Ary na dia niova be hiany aza ny fombampanjakana tao amin' ny Jiosy, mbola nanampahefana hiany ny loholona, na tamin' ny andron' ny Mpitsara, na ny Mpanjaka, na tamin' ny Fahababoana, na tamin' ny niverenan' ny Jiosy avy tany Babylona, ka hatramin' ny andron' i Kristy aza (zahao Mpits. ii. 17; 2 Sam. xvii. 4; Jer. xxix. 1; Ezra v. 5; Lio. xxii. 66). Ny amin' ny loholona tao amin' ny Fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly, zahao BISOPY.—J.S.

**LOHOLONA any ASIA (ASIARKA,** ao amin' ny Baiboly Voahitsy): dia mpanapaka izay nofidin' ny vahoaka tao amin' ny tanàna any Asia tamin' ny nanapahan' ny Romana ny tany (Asa xix. 31). Naharitra iray taona hiany ny fahefany, dia nodimbasan' ny sasany izy, ary ny raharahany indrindra dia ny miadidy ny filalaovana ho an' ny vahoaka sy ny fombam-pivavahana tamin' ny sampy, ary ny Asiarka hiany no nandoa ny vola lany tamin' izany rehetra izany.—J.S.

**LOISY**: reniben' i Timoty izy sy niteraka an' i Eonika reniny; ary noderain' i Paoly izy noho ny finoana tsara izay nananany (2 Tim. i. 5). Zahao EONIKA. Tokony ho avy tamin' ny fampianaran-drenibeny sy ny reniny azy no nahabe fahalalana ny Soratra Masina an' i Timoty (2 Tim. iii. 15). Tany Lystra no nitoeran' i Loisy.—D.M.

**LOHONDRY VY FANDRAVANA** (Eze. iv. 2; xxx. 22): zahao FAHIRANO.

**LOKANGA**: zahao ZAVA-MANENO.

**LOKA na FILOKANA.** Ny manao filokana hahafantarana ny mety hatao, raha tsy ampy hahitany izany ny fahaizan' ny olona, dia fanaon' ny olombelona hatrizay ela indrindra; ary nataony fa ho tahaka ny mandahatra amin' Andriamanitra sy ny mangataka aminy hilaza ny marina sy hanoro ny lalana tokony haleha izany. Fanaon' ny Jiosy koa izany, ary maro ny teny milaza ny nanaovany filokana hahafantarany zavatra miafina na ny mety hatao; koa satria matetika ny manao filokana dia nasain' Andriamanitra hataony, dia hoatra ny fomba masina tokoa tamin' ny Jiosy izany (zahao Oha. xvi. 33). Ary izao no nanaovan' ny Jiosy filokana:—(1) Raha nifidy olona hiady izy (Mpits. xx. 9). (2) Raha nizarazara ny tany Palestina tamin' ny firenena roa ambin' ny folo izy (Nom. xxvi. 55; Jos. xviii. 10), ary raha nizara babo izy (Oba. 11; Joela iii. 3; Mat. xxvii. 35). (3) Raha nitady hevitra ny amin' ny zavatra sarotra sady miafina izy (Oha. xvi. 33; xviii. 18); zahao koa izay fanaon' ny firenena sasany raha niloka tamin' ny zana-tsipika, etc., izy (Hos. iv. 12; Eze. xxi. 21). (4) Raha ta-hahalala izay diso na meloka izy (Jos. vii. 14-18; 1 Sam. xiv. 41, 42). (5) Ary raha nifidy ny anankiray tamin' ny osilahy roa tamin' ny Andro Fanavotana izy (Lev. xvi. 8-10).—J.S.

**LOPO.** Zahao AMBOADIA.



*Lopo na Amboadia.*

**LOSIO**: **dia anaran' ny lehilahy anankiray izay havan' i Paoly Apostoly, ary tao aminy tany Korinto izy tamin' ny nanoratana ny Epistily ho an' ny Romana** (Rom. xvi. 21). Voalazan' ny tantara sasany ho mpitandrina ny fiangonana tany Kenkrea izy; ary ataon' ny sasany koa ho iray hiany io Losio io sy ilay atao hoe Losio avy any Kyrene; zahao ny teny eo ambany.—J.S.

**LOSIO Kyreniana.** Io Losio io, izay avy tany Kyrene, dia voalaza ny anarany miaraka amin' i Barnabasy sy Simeona Nigera sy Manaena ary Saoly (Paoly) ho isan' ny mpaminany sy mpampianatra tao amin' ny fiangonana tany Antiokia (Asa xiii. 1). Araka ny tenin' ny sasany, izy dia isan' ny mpianatra fito-polo lahy; ary angamba isan' ny olona nitorian' i Petera Apostoly ny filazantsara tamin' ny Andro Pentekosta izy (ii. 10), sady isan' ireo lehilahy avy tany Kyrene izay niely noho ny fanenjehana tamin' i Stefana, ary nony tonga tany Antiokia izy dia nitory an' i Jesosy Tompo (xi. 19, 20). Angamba izy sy ilay Losio voalazan' i Paoly (Rom. xvi. 21) dia olona iray hiany, nefa tsy misy ahafantarantsika marina izany. —J.S.

**LOTA**: **dia zanakalahin' i Harana, zokin' i Abrahama, izy ary niaraka tamin' i Abrahama tamin' izy nankany Kanana** (Gen. xi. 31). Efa maty rahateo rainy, ary Lota efa nandova ny fananany rehetra, koa dia nanankarena izy mianaka tamin' ny nahatongavany tany Kanana; ary na dia be omby sy ondry aman-osy aza izy sy Abrahama, dia niara-nitoetra tany Mamre izy. Kanefa rehefa ela, dia nitombo be hiany ny fananan' izy mianaka, ka dia tsy omby azy intsony ny tany; dia nisaraka izy, ary nomen' i Abrahama an' i Lota ny safidy ny amin' izay tiany haleha: ka ny tany lemaka takaikin' i Sodoma, izay nahavokatra indrindra sady azon-drano avokoa, no nofidiny ho fonenany (xiii. 5-13). Kanefa na dia tsara fahana tao aza ny bibin' i Lota, ny fanahiny dia saiky maty noana, fa ratsy fanahy loatra ny olona tany Sodoma; ary tao izy "dia nahory loatra ny fanahiny marina isan-andro isan-andro noho ny nahitany sy ny nandrenesany ny fandikan' ireo ny lalàna" (2 Pet. ii. 8).

Tokony ho valo taona taorian' ny nisarahan' i Lota tamin' i Abrahama, izy sy ny olona tompon-tany dia lasan-ko babo ka nentin' i Kedorlaomera lavitra tany avaratra; kanefa novonjen' i Abrahama izy sy ny mponina tao Sodoma ka nentiny niverina indray. Ary rehefa afaka kelikely indray, dia tsy zakan' Andriamanitra intsony ny haratsian' ny olona tao Sodoma sy ny tanàna nanakaiky azy; dia nisy anjely roa nirahina handrava azy. Hariva ny andro nony tonga tao Sodoma ny anjely, ary Lota, izay nipetraka tao am-bavahadin' ny tanàna, dia nampiantrano azy ary nanao soa taminy. Fa hita niharihary ny haratsian' ny olona tamin' iny alina iny, fa nitady handratra sy hanao ratsy loatra tamin' ny anjely izy. Poritra loatra Lota tamin' izay ka nananatra ny olona, ary nety nanolotra ny zanany roa vavy hosavihin' ny olona aza izy, toy izay nanaiky ny handratra ny anjely (izay nataony ho olona tamin' ny voalohany, ka mpivahiny hiany) izay efa nampiantranoiny. Fa ny anjely kosa namonjy an' i Lota ary nampanjambena ny olona nanodidina ny trano. Dia nambaran' ny anjely ny anton' ny nahatongavany tany Sodoma, ary Lota no nasainy hankany amin' ny tranon' ny vinantolahiny, izay efa nanambady ny zanani-vavy, ka hananatra azy hivoaka sy hamonjy ny ainy. Fa donto saina izy ireo, dia nihomehy an' i Lota ka tsy nino ny teniny. Ary nony maraina koa ny andro, Lota sy ny vady aman-janany no noteren' ny anjely mba hivoaka faingana mba hamonjy ny ainy. Nitaredretra hiany izy aloha, fa malain-kiala amin' ny fonenany sy ny havany sasany; nefa notantanan' ny anjely izy ka nentiny nivoaka, dia nanariny mafy handositra any an-tendrombohitra, andrao ho voaringana izy. Fa Loto kosa niangavy tamin' ny anjely mba hipetrahany any Zoara, tanàna kely akaiky hiany; dia neken' ny anjely izany, nefa mbola nanariny handositra izy rehetra. Fa ny vadin' i Lota niherika teo ivohony, dia tonga tsangam-panasina izy; fa tsy mba nanaraka ny anatra nomen' ny anjely izy, ary angamba manina loatra ny havany sy ny fananany nilaozany izy, ka dia tratran' ny loza tahaka ny mponina tany Sodoma hiany (Gen. xix. 1-29).

Ary manaraka izany indray, dia tsy misy teny milaza an' i Lota afa-tsy tantara fohifohy ny amin' ny niandohan' ny firenen' i Moaba sy Amona (Gen. xix. 30-38). Dia tantara mahamenatra tokoa izany sady vavolombelon' ny halemen' i Lota sy ny ratsy nianaran' ny zanany roa vavy tamin' ny nonenany tany Sodoma. Kanefa angamba azo lazaina koa fa natahotra izy mirahavavy, andrao tsy hisy olona intsony izay azony hovadina, ka dia nanao izay ratsy sy fady indrindra izy hananany anaka.

Ary ny amin' ny Lota, izao angamba no azontsika lazaina: Lehilahy tsara fanahy hiany izy, fa nanao soa tamin' ny irak' Andriamanitra sady novonjen' i Jehova izy; ary araka ny tenin' ny Petera Apostoly natao indroa na intelo, dia "lehilahy marina" izy (2 Pet. ii. 7-9); kanefa kosa toa tia loatra izao tontolo izao izy, koa amin' izany dia saiky tsy voavonjy; ary ny vadiny sy ny zanany sasany dia very hiany, ary ny zanany roa vavy sisa dia nanota fady ary nanadala ny rainy. Ary amin' izany ny anaran' ny Lota dia tsy mba hajaina tahaka ny an' i Abirahama, ary ny taranany dia tsy mba isan' ny firenena nofidin' Andriamanitra ho olony, fa tonga mpanompo sampy

tahaka ny firenena maro izy. Zahao AMONA sy MOABA.—J.S.

**LOTA.** Lazaina indroa amin' ny Soratra Masina ny zava-maniry atao hoe *lota*, dia ao amin' ny Gen. xxxvii. 25, sy xliii. 2; nefa tsy azo lazaina marina ny zava-maniry izay antsoina amin' izany, fa misy zavatra hatramin' ny enina na fito aza izay samy efa nolazain' ny olona ho lota, fa tsy mifanaraka ny hevitry ny olona ny amin' izay tokony ho izy amin' izany. Izao andrefa no azo lazaina: ny lota dia zava-maniry kelikely izay misy ditiny manitra fanao fanafody; koa noho izany, dia nentin' ny mpandranto hamidy any an-tany hafa izy, sady natao ho fanomezana koa. Tsy misy zava-maniry izay mitovy amin' ny lota eto Madagaskara.—R.B.

**LOVA.** Tsotra sy mora fantatra hiany ny fanaon' ny Hebreo sy ny firenena hafa ny amin' ny mandova fananana. Tamin' ny andron' ny Patriarka ny fananana dia nozaraina tamin' ny zanakalahin' ny vadin' ny olona nandidy harena (Gen. xxi. 10; xxiv. 36; xxv. 5); kanefa ny zanakalahy matoa nahazo bebe kokoa, ary izy hiany no nandidy ny fiveloman' ny vehivavy rehetra tamin' ny ankohonan-drainy. Ny zanaky ny tokantranomaso dia nomena anjara fananana avy, ary indraindray nampandehanina niala koa izy (Gen. xxv. 6). Ary tao aoriana indray izany fanao izany ny amin' ny zanaky ny tokantranomaso dia notandremana tsara (zahao Mpits. xi. 2). Ny zanakavavy tsy mba nahazo anjara fananana nitovy tamin' ny anadahiny, nefa nahazo fananana hiany izy tamin' ny nampakaran' olona azy (Gen. xxxi. 14-16). Ny amin' ny havana izay nandova, raha tsy nanana zanakalahy ny olona, zahao LALAN' I MOSESY, pp. 449 sy 450; ary ny amin' ny fitondran-doloha ny vadin' ny rahalahy maty, zahao p. 450 sy Rio. iii. 12, 13; iv. Tsy dia fanaon' ny Jiosy ny manoratra taratasy handidy fananana, fa ny teny nosoratan' i Paoly Apostoly ny amin' izany dia nalainy tamin' ny fanaon' ny Grika sy ny Romana, izay nahazoan' ny Jiosy azy koa tamin' ny andro aoriandriana.—J.S.

**LOVIA.** Tany Egypta tany aloha, ary tany Palestina koa, raha nihinana ny olona, ny hanina dia noraisiny tamin' ny tanana hiany; ary mbola fanao hiany izany any Egypta sy Syria ary ny tany hafa koa. Ny mofo fihinany, izay manify sy mora vakina, no novakivakiny ka atao solon' ny sotro, ary ny vary na ventin-kena na ro dia atao amin' ny sombi-mofo tahaka izany ka hanina. Koa ny mitsimpona sombin-kena sy ny manatitra azy amin' ny sakaiza miaramihinana aminy dia atao ho fanajana azy izany; ary ataony fa tsy mahalala fomba tokoa izay tsy mandray sombin-kanina tahaka izany. Dia hitantsika izay anton' ny nanomezan' i Jesosy sombin-kanina tamin' i Jodasy rehefa nolemany (Jao. xiii. 26).—J.S.

**LOZA FOLO tany EGYPTA.** Raha dinihintsika ny tantaran' ny Zanak' Isiraely, raha mbola hoatra ny andevo tany Egypta izy, dia hita marina izay anton' ny namelezan' Andriamanitra ny olona sy ny tany tahaka izany, dia ny ditran' ny fon' i Farao mpanjaka sy ny vahoakany, sy ny nampahoriany mafy ny olon' Andriamanitra, ary ny tsy namelany aza handeha hanompo Azy araka ny didy efa nomeny; zahao Eks. i.-vi. Ary tamin' izany no nisehoan' ny Loza Folo izay nentin' Andriamanitra hampijaly an' i Farao noho izany tsy nanekeny ny sitrapony izany. Holazaina tsirairay izy folo, kanefa misy mahamety ny hanaovana azy indray milaza aloha.

*Ny Loza Folo; atao indray milaza aloha izy vao tantaraina fohifohy ary indray.* (1) Ary azo lazaina fa hoatra ny fahagagana izy rehetra, na dia toa tsy fahagagana mihitsy aza ireny, afa-tsy ilay farany. Misy olona anankiray isan' ny mpandehandeha nizaha tany, ka nony tany Egypta izy dia nolazainy fa tsy nisy, hono, tamin' ny Loza Folo voalaza eo amin' ny Eksodosy izay tsy hitany fony izy tany. Ary mila ho marina ny azy, raha ny voalohany ka hatramin' ny fahasivy no heverina; kanefa ny ilany hiany no marina amin' izany. Satria azo lazaina fa tsy mba ny tena loza no nahagaga ny olona loatra fahizay, fa ny andro sy ny fomba nisehoany mbamin' ny hamafiany no nahatalanjona azy kosa. Fa tsy nisy tamin' izy sivy izay tsy fantatra sady tsy hitan' ny mponina tany Egypta rahateo talohan' ity andro nisehoany ho loza ity; fa efa tany hatrizay ela izay ny sahona, ny lalitra, ny moka, etc., etc., ary na dia hatramin' ny hamenan' ny ony aza; ary Andriamanitra dia tsy nanova fanao tsy akory tamin' Izy naneho ny heriny tany Egypta tamin' izay, fa hoatra ny nataony mandrakariva hiany no nataony, dia ny zavatra fantatra sady hita rahateo no nentiny nanatanteraka ny sitrapony. Ary izao no zavatra nahagaga nomba ireo loza sivy ireo: Ny hamafiny, ny nifandimbasany, ny nihaviany sy ny nialany araka ny tenin' i Mosesy, ny faritra izay nisehoany, ary ny nahatongavany tamin' ny andro izay tsy fotoana fisehoany araka ny fombany mandrakariva. Ary koa, tsy nisy tamin' ireny izay nanova ny fomban' ny zavatra araka izay nanaovan' Andriamanitra azy, fa vao mainka nampiposaka azy kokoa kosa aza.

Ary (2) indray, dia hitantsika fa voalahatra tsara ny nihavian' ireo loza ireo. Ary ny vitany dia nifanaraka tamin' izany; ny voalohany dia tsy noheverin' i Farao loatra; ny nanarakaraka indray nahataitra sy naharesy azy, nefa tsy mba resy na nikoy mihitsy izy raha tsy maty ny lahimatoan' i Egypta rehetra. Ary na dia atao ho folo aza izany, dia toa sivy hiany kosa (3X3=9); ary ny fahafolo dia hoatra ny fitsaran' Andriama-

nitra ny Egyptiana noho ny tsy nanekeny ny didiny. Ary raha ny sivy no heverina, ny voalohany sy ny faharoa ary ny fahatelo dia nomba ny ony sy ny tany izay nireharehan' ny Egyptiana sady nataony ho masina. Ary ny fahefatra ka hatramin' ny fahasivy dia ny Egyptiana hiany no nasiany, araka ny tenin' Andriamanitra manao hoe: "Fa havahako amin' izany andro izany ny tany Gosena, izay itoeran' ny oloko" (viii. 18). Ary raha ny voalohany sy ny faharoa ary ny fahatelo aza nampiseho ny fahalemen' ny Egyptiana, ny enina sisa dia nampiseho ny herin' i Jehova, fa nanam-pahefana tao amin' ny tany rehetra Izy. Ny fahafito sy ny fahavalo ary ny fahasivy no nahatahotra kokoa, sady nentin' Andriamanitra hampahafantatra an' i Farao izany, "fa tsy misy tahaka Ahy amin' ny tany rehetra" (Eks. ix. 14), hoy Izy.

(3) Ary raha ny hahelan' ny andro nisehoan' ireo loza ireo tsirairay sy ny fotoana nanelanelana azy avy, ary ny tontalin' andron' izy rehetra hatramin' ny voalohany ka hatramin' ny farany no heverina, dia fantatsika fa elaela hiany izany; ny voalohany dia naharitra hafitoana (Eks. vii. 25); ary ny namonoana ny lahimatoan' ny Egyptiana dia tamin' ny volana Nisana, izay mitovy amin' ny voalohandohan' ny Aprily atỳ amintsika. Tokony holazaina koa fa isan-taona, raha vao mitombo ny ony Neily, dia mihamena ny rano ao aminy noho ny tany mena, etc., sy ny fisian' ny biby madinika dia madinika (*infosorio*) ao anatin' ny rano izay entiny avy any amin' ny tany avo nalehany; ary satria, araka ny efa voalaza, raha ny loza sivy no heverina, dia ny nihamafiany sy ny nitomboan' ny zavatra izay miseho matetika any Egypta ho nampahory fatratra ny mponina tany fahizany no nahaloza azy, dia tamin' ny andro niantombohan' ny fahatondrahan' ny ony Neily angamba no nahatongavan' ny loza voalohany. Ary tsarovy koa fa taloha kelin' ny nahatongavan' ny loza voalohany dia nasaina nandehandeha eran' i Egypta rehetra ny Zanak' Isiraely mba hanangona mololo hanaovany biriky, ary tsy ho azony natao izany raha tsy afaka ny vary tany an-tsaha, dia tamin' ny faramparan' ny Aprily izany. Koa raha izany no heverina, dia angamba tao an-tenantenan' ny Jona no nisehoan' ny loza voalohany; ary araka izay efa hita ao ambony, dia tamin' ny Aprily no namonoana ny lahimatoan' ny Egyptiana rehetra; koa amin' izany dia tokony ho folo volana (Jona —Aprily) no naharetan' ny Loza Folo, raha akambana ny andro nisehoan' izy rehetra.

1.—*Ny Loza Voalohany: ny Rano tonga Ra.* Izay nataon' i Mosesy sy Arona teo anatrehan' i Farao dia toa tsy nampaninona azy akory ka tsy nahamora ny nitondrany ny ny Zanak' Isiraely, fa vao mainka nanamafy izany aza. Dia nahinjitr' i Arona ny tehiny ka "namely ny rano tao Neily teo imason' i Farao sy teo imason' ny mpanompony, dia tonga ra ny rano rehetra tao Neily; koa maty ny hazandrano rehetra izay tao Neily, dia maimbo Neily, ka tsy azon' ny Egyptiana nosotroina ny rano avy ao; ary ny ra dia nanerana ny tany Egypta rehetra" (Eks. vii. 20, 21). Angamba tsy dia novana ho ra mihitsy ny rano, tsy izany tsy akory no tokony ho hevitry ny teny, fa tonga *mena hoatra* ny ra kosa izy sady niharatsy dia niharatsy, ka tsy azon' ny hazandrano nivelomana intsony. Dia tsy nisy laokandrano ho nohanin' ny olona, nefa fatratra, hono, ny fitiavan' ny Egyptiana azy; sady toa ny rano izay tsara indrindra teo amin' izao tontolo izao, hono, no tonga ratsy indrindra, ka tsy azo nosotroina akory, ka nankahalain' ny olona indrindra izy. Ary mizara ho telo ny zava-mahagaga nomba izany: (1) Ny hatampohan' ny nisehoany; (2) ny nahatongavany araka ny tenin' i Mosesy; ary (3) ny niovan' ny rano toetra (vii. 17-25).

2.—*Ny Loza Faharoa: ny Sahona.* Ary satria mbola naditra ny fon' i Farao, dia nodimbasan' ny sahona indray ny ra, ary nihatra tamin' i Neily koa izany, sady ny sahona dia isan' izay nivavahan' ny Egyptiana teo aloha. Ary hitantsika indray fa zavatra mpisy any Egypta mandrakariva no nentin' Andriamanitra namely ny olona, koa dia tsy mba ny fisian' ny sahona no nahagaga tamin' izay, fa ny hamaroany kosa; fa betsaka dia betsaka izy tamin' izay. Tsy omby azy intsony ny fitoerany mandrakariva, dia niakatra izy ka niditra tao antranon' ny Egyptiana sy tao amin' ny trano fandriany sady nankany am-parafarany sy tao amin' ny fanendasa-mofo ary tamin' ny vilany fanaova-mofo. Dia hitantsika fa tsy maintsy ho efa sahirana dia sahirana tokoa ny Egyptiana noho ny habetsahan' ireo sahona ireo: koa tsy zakan' ny mpanjaka intsony izany, dia nietry tena izy ka nilaza fa raha hesorina ireo, dia hanaiky ny handehanan' ny Zanak' Isiraely hiany izy (viii. 1-15).

3.—*Ny Loza Fahatelo: ny Moka.** Raha ny loza fahatelo no heverina, dia tsy nisy tenin' i Mosesy nilaza tamin' i Farao ny hihaviany, fa tonga tsy voalaza izany; ary nisy toy izany no nisého tamin' ny isam-pizarana,

* Tsy mitovy ny hevitry ny olon-kendry na moka tokoa izany loza fahatelo izany, na tsia; ny sasany milaza fa toa hao izany, sady izany koa dia voalaza eo amin' ny Baiboly boribory izay famaky tany aloha, fa amin' ny Voahitsy anefa dia novana ho "moka" kosa izy. Ary misy mahamety izany hevitra milaza azy ho hao izany, raha ny teny ao amin' ny tantara no heverina, hoe: "Fa tonga moka avokoa ny vovo-tany rehetra eran' ny tany Egypta rehetra." Ary koa, misy mpandehandeha mizaha ny tany Egypta izay milaza fa indraindray dia misy hao betsaka dia be-

raha heverina ho voazara telo ny loza sivy, dia ny fahenina (ny vay) ary ny fahasivy (ny aizim-pito), ireo dia samy tonga tsy nampoizin' i Farao. Nasaina nikapoka ny vovotany Arona, dia tonga moka (?) eran' ny tany Egypta rehetra izany. Ary efa hitantsika fa ny loza roa dia avy tamin' ny rano, fa ity fahatelo ity kosa ny tany no nisehoany, dia ny tany izay nivavahan' ny Egyptiana koa, ka nomeny anarana hoe Seba, ary nataony ho rain' ny andriamanitra rehetra (viii. 16-19).*

4.—*Ny Loza Fahefatra*: *ny Lalitra.* Amin' ity fahefatra ity dia hisy indray izay hahafantaran' i Farao fa tsy mba ny anankiray amin' ireo andriamanitra hiany no fototry ny nihavian' ireo loza ireo, fa "Jehova afovoan' ny tany," Izay Andriamanitry ny Zanak' Isiraely sady Mpanjakan' ny mpanjaka rehetra koa. Koa dia navahana tamin' izany ny tany Gosena, ka ny Zanak' Isiraely izay mtoetra tao dia tsy mba niharan' izany loza fahefatra izany. Araka ny hevitry ny maro, tsy dia tena lalitra tokoa tsy akory izany loza atao hoe *lalitra* izany, fa biby kely madinika, isan' izay ataon' ny Vazaha hoe *beetle*), izay miray karazana amin' ny angely, na ny voantay, hono. Nandrava sady nanimba zavatra tokoa izany biby izany, kanefa ireny dia zavatra nivavahan' ny Egyptiana koa; ary hitantsika amin' izany indray fa nampahorin' izay nataony ho andriamaniny izy. Ary noho ny hamaroan' ireny lalitra ireny dia tsy nisy izay azon' ny olona ho natao loatra afa-tsy ny nanitsaka sy nanaisotra azy hiala tamin' ny tranony. Tsarovy anefa fa ireo biby ireo dia nohajainy sy nivavahan' ny olona tany fahizay, raha niseho tsirairay izy (viii. 20-32).

5.—*Ny Loza Fahadimy*: *ny Aretina amin' ny Biby.* Any Egypta, hono, matetika ny biby ompiana dia azon' ny aretina; kanefa tsy mbola nisy mafy tahaka ny voalaza amin' ity loza fahadimy ity, na ny tany aloha na ny tao aoriana, fa areti-mandringana sy mandoza indrindra ny tamin' ity. Voalaza fa "maty avokoa ny bibin' ny Egyptiana rehetra;" kanefa tsy tokony ho izany mihitsy no hevitry ny teny, satria voalaza fa mbola nisy biby sasany hiany tao aoriana (ix. 19, 25); fa toy izao kosa no heviny: Tsy nisy karazam-biby tany Egypta izay tsy nahafatesana betsaka, na soavaly, na boriky, na rameva, na omby, na ondry, na osy (ix. 1-7).

6.—*Ny Loza Fahenina*: *ny Vay.* Hitantsika amin' ilay loza dimy voalaza teo fa tsy nisy na dia iray aza izay nihatra tamin' ny tenan' olona indrindra; kanefa noho ny nandavan' i Farao sy ny nanamafiany ny fony dia tsy maintsy ho nihamafy koa ny loza. Ary izany loza fahenina izany dia tahaka ny loza fahatelo tamin' ny fizarana voalohany; fa tsy nisy nilazan' i Mosesy izany tamin' i Farao talohan' ny nisehoany. Ary mba ho hitan' i Farao ny hahatongavan' izany araka ny tenin' i Mosesy sy Arona hiany, dia nasain' i Jehova haka lavenona eran-tanana tamin' ny lafaoro izy roa lahy ary hanopy izany miakatra manandrify ny lanitra eo imason' i Farao. Dia nataony izany, ka dia nitolajofo tamin' ny tany Epypta rehetra izany, ka tonga vay nipoipoitra tamin' ny olona sy tamin' ny biby eran' ny tany Egypta rehetra izy. Dia tonga tokoa izany; ary na dia ny mpanao ody aza dia trany koa, ka tsy afaka niseho teo anatrehan' i Mosesy akory izy (ix. 8-12).

7.—*Ny Loza Fahafito*: *ny Havandra.* Raha ilay loza fahenina iny no heverina, dia hitantsika fa tsy mba ny zavatra nireharehan' ny Egyptiana hiany no nasiana, ary tsy mba ny fananany hiany—ireo dia efa vita tamin' ny dimy taloha—fa ny tenany kosa, sady tena loza mihitsy izany; kanefa ny nanarakaraka indray no nandoza sy nahatahotra lavitra noho ny teo aza, sady toa ohatry ny loza rehetra avy amin' Andriamanitra izany, fa nolazainy hoe izy: "Areti-mandringana rehetra avy atỳ amiko." Andro iray hiany no nomena an' i Farao hiheverany ny amin' izay mety hataony, ary satria tsy mba niova hevitra izy, dia tonga ilay loza fahafito, fa "nahinjitr' i Mosesy manandrify ny lanitra ny tehiny; ary Jehova nanisy kotrokorana sy havandra, ary nisy afo nifanaretsadretsaka teny ambonin' ny tany; ary Jehova nandatsaka havandra tamin' ny tany Egypta. Dia nisy havandra sy afo nifandrambondrambona tanelanelan' ny havandra; dia mafy indrindra izany, ka tsy mbola nisy toy izany tany amin' ny tany Egypta rehetra hatrizay naha-firenana azy. Ary ny havandra namely izay rehetra tany an-tsaha, na olona na biby fiompy, eran' ny tany Egypta rehetra; ny anana rehetra tany an-tsaha dia nasian' ny havandra koa, ary ny hazo rehetra tany an-tsaha notapatapahiny. Fa tao amin' ny tany Gosena, izay nitoeran' ny Zanak' Isiraely, hiany no tsy nisy havandra" (ix. 13-25).

8.—*Ny Loza Fahavalo*: *ny Valala.* Matetika Egypta no isehoan' ny valala, fa tsy zava-baovao tany izany tsy akory, fa ny habetsahany no nahavaovao azy sy nahafatratra izany loza izany. Dia nahinjitr' i Mosesy tambonin' ny tany Egypta ny tehiny, ary Andriamanitra nitondra rivotra

tsaka, ka toa manjary hao avokoa, hono, ny vovo-tany rehetra any. Nisy mpitantara teo aloha koa nilaza fa fanaon' ny mpisorona tany Egypta, hono, ny nanaratra ny lohany isan-kateloana, mba tsy hisy amin' ireny hao ireny ho nanaraka ny lohany tamin' ny nidirany tao amin' ny tempoly ka handoto azy.

* Nataon' ny Egyptiana teo aloha ho masina indrindra ny tany lonaka teo amoron' ny ony Neily noho ny nahavokarany betsaka.

avy tany atsinanana, ary izany dia nitondra valala betsaka dia betsaka, ka tanteraka ny teny hoe: "Dia handrakotra ny tany rehetra ireny, ka tsy ho hita ny tany; dia hohaniny ny sisan' ny havandra, izay navela ho anareo, ka hohaniny avokoa ny hazo rehetra izay maniry ho anareo any an-tsaha; dia hameno ny tranonao sy ny tranon' ny mpanomponao rehetra ary ny tranon' ny Egyptiana rehetra ireny; ary tsy mbola hitan' ny rainao na hitan' ny raibenao izay toy izany hatrizay andro niainany tetỳ ambonin' ny tany ka mandraka andro any" (x. 5, 6). Taitra dia taitra Farao tamin' izany; hitany tamin' izay ny hamarinan' ilay tenin' ny mpanompony teo hoe: "Tsy mbola fantatrao va fa efa simba Egypta?" (x. 1-20.)

9.—*Ny Loza Fahasivy: ny Aizim-pito.* Dia tonga indray ny loza fahasivy, sady izany no toa nahatahotra indrindra tamin' izy rehetra, sady tahaka ny fahatelo sy ny fahenina izany, ka tsy nisy teny aloha nilaza ny hihaviany. Raha araka ny hevitry ny ankabiazan' ny olon-kendry, dia izao no nahatongavan' izany loza izany: Ao amin' ny tany sasany dia misy atao hoe 'tafio-drivotra fasika;' hetsehin' ny rivotra ny fasika sy ny vovo-tany, ka saiky feno azy avokoa ny aera rehetra, dia tonga takona ny masoandro—toa misy lamba mainty lehibe manarona ny lanitra—koa dia mampisy aizim-pito indrindra izany, dia araka izay voalazan' ny Soratra Masina hoe: "Aizina azo tsapaina;" ary na dia ny jiro tsara firehitra aza dia tsy mba mahazava akory amin' izany. Ny vovoka sy ny fasika dia miditra ao amin' ny efi-trano rehetra, koa na dia voarindrina aza, hono, ny varavarambe sy ny varavarankely dia afany hiany. Ary ny olona sy ny biby, hono, dia samy manao izay hahazoany fiarovana amin' izany, na aiza na aiza no ahitany izany, na dia any an-davaka aza, ary tsy misy mahazo mandehandeha raha mbola maharitra hiany izany tafio-drivotra fasika izany. Toy izany no tokony ho nisehoan' izany loza fahasivy izany, sady naharitra hateloana izy, koa dia sahirana dia sahirana ny olona; ary na dia isika aza dia toa samy manaiky fa izany loza fahasivy izany no toa mafy indrindra tamin' izay efa niseho rehetra (x. 21-23).

10.—*Ny Loza Fahafolo: ny Nahafatesan' ny Lahimatoa rehetra tany Egypta.* "Mbola hahatonga loza iray koa amin' i Farao sy Egypta Aho; ary rehefa afaka izany, dia handefa anareo hiala atỳ izy" (xi. 1). Izany no tenin' Andriamanitra tamin' i Mosesy nilazany ny mbola hataony hampanaiky an' i Farao ny sitrapony. Ary ny "fidradradradrana lehibe" izay niseho tany Egypta tamin' ny namonoana ny lahimatoa rehetra tany—hatramin' ny lahimatoan' i Farao izay nipetraka teo ambonin' ny sezampanjakana ka hatramin' ny lahimatoan' ny babo izay tao an-trano-maizina—dia tsy mba hafa noho izay tsy maintsy hiseho, na efa niseho tamin' ny sasany sahady aza, na any Londona, na any Parisy, na atỳ Antananarivo, ary na aiza na aiza amin' izao tontolo izao no misy loza toy izany miseho. Koa tamin' ny trano rehetra tany Egypta dia nisy ray aman-dreny nitomany ny lahimatoany, ary tsy nety nampiononina izy satria lany ritra ireo zanany ireo. Efa nipetraka tao anatin' ny aizina izay azo tsapaina hateloana ny Egyptiana rehetra; ary nony tapitra izany hateloana izany, dia tamin' ny namaton' alina tamin' ny andro fahatelo, dia niseho ilay fidradradradrana lehibe indrindra, satria tsy nisy trano izay tsy nahafatesana—raha mba nisy lahimatoa koa—na tranon' iza na tranon' iza. Dia taitra sy natahotra indrindra ny olona raha nahare ny toloko sy ny senton' ny havany izay efa hiala aina, dia nikorapaka be hiany izy nitady izay hahasitrana azy; nefa tsy nisy hainy natao velively mba hisakana ireny tsy ho faty; koa dia niara-niakatra ho any andanitra ny fikiakiaky ny efa ho faty sy ny fidradradradran' ny havany noho izay nanjo ny malalany! Koa hita amin' izany fa notodin' izay efa nataony tamin' ny sasany ny Egyptiana; teo aloha ny zazalahy Hebreo rehetra izay vao teraka—tsy mba ny lahimatoa hiany, fa ny zazalahy rehetra—dia novonoiny; fa nosarahiny tamin' ny ray aman-dreniny ireny, ka natsipiny tao amin' ny ony ka maty. Ary izao, noho ny fitsarana sy ny fahitsian' Andriamanitra, dia niaritra izay efa nampiaretany ny sasany kosa ny Egyptiana, koa na dia tsy nekeny akory aza ny teny hoe: "Misy Andriamanitra tokoa izay mitsara amin' ny tany," dia hitany tao aoriana fa marina dia marina tokoa izany teny izany.—H.E.C.

**LOZY**: dia tanàna tao Kanana atsimo, tao amin' ny anjara-tanin' ny taranak' i Efraima. Tao akaikiny no nandrian' i Jakoba tamin' izy nandositra nankany Harana (Gen. xxviii. 11-19); ary taorian' izany ela dia lasan' ny Zanak' Isiraely ny tanàna, dia toa novana ny anarany ho Betela, araka ny anarana nomen' i Jakoba ny fitoerana nandriany (Jos. xvi. 1, 2; Mpits. i. 22-26); zahao BETELA.

**Lozy**: nisy tanàna hafa koa natao hoe Lozy, izay naorin' ny lehilahy anankiray izay nanoro ny Zanak' Isiraely ny fidirana tao amin' ilay Lozy voalaza teo (Mpits. i. 24-26). Tao amin' ny tanin' ny Hetita no nanorenana io Lozy faharoa io, ary angamba tany avaratr' i Palestina izy.—J.S.

**LYDA** (Asa ix. 32, 38): sahala amin' i Loda (Ezra ii. 33), dia tanàna nonenan' ny Benjamita rehefa tafaverina avy tamin' ny Fahababoana tao Babylona izy; tao akaikin' i Jopa ny tanàna, dia tao an-dalambe mankany Jerosalema. Tao no nanasitranan' i Petera an' i Enea, izay nararin' ny paralysisa. Nodoran' ny Romana Lyda tamin'

ny ady tany Jodia; nefa naorina indray tao aoriana izy ka nataon' ny Grika hoe Diospolisy (Tanànan' i Jopitera). Efa rava izy ankehitriny, nefa mbola tsy novana hiany ny anarany.—H.F.S.

**LYDIA**: dia vehivavy avy tany Tyatira izay nonina tany Filipy any Makedonia. Mpivaro-damba volomparasy izy, ary tokony ho nanan-karena hiany. Tsy avy tamin' ny firenena Jiosy Lydia, nefa niray fivavahana taminy kosa izy; ary teo amin' ny fitoerampivavahana teny amoron' ny ony, tamin' ny andro Sabata, no nihainoany ny fitoriantenin' i Paoly, izay nentin' Andriamanitra hanaitra ny fony sy hampiova azy ho tonga mpino tsara an' i Kristy. Rehefa natao batisa izy sy ny ankohonany, dia nanery an' i Paoly sy ny namany hiditra ao an-tranony izy, dia tsy azon' ireo nolavina izany (Asa xvi. 12-15, 40). Lydia tokony ho voalohany izay tonga Kristiana tany Eoropa noho ny nitorian' i Paoly ny filazantsara.—D.M.

**LYDIA**: dia fizaran-tany malaza teo aloha tany Asia Minora; ny renivohiny dia Sardisa. Misy mihevitra fa ny taranak' i Loda, zanak' i Sema, no tompon-tany teo voalohany. Ny fari-taniny dia Mysia ao avaratra, Frygia ao atsinanana, Karia ao atsimo, ary ny Ranomasina Egeana ao andrefana. Tao ambanin' ny fanapahan' i Kresosy, ilay mpanjaka nanan-karena indrindra, izy teo aloha; fa tamin' ny andron' ny Apostoly dia efa tonga fizaran-tany tao amin' ny fanjakan' i Roma izy. Misy mihevitra fa ny Lydia voalaza ao amin' ny Ezek. xxx. 5 dia fizaran-tany na firenena any Afrika (zahao LODIMA).—H.F.S.

**LYKAONIA**: dia fizaran-tany any Asia Minora izay nalehan' i Paoly Apostoly indroa (Asa. xiv. 6, 11; xv. 41). Tamin' ny andron' i Aogosto, mpanjakan' i Roma, dia voazara ho fizaran-tany mitokana ho azy izy, fa teo aloha dia nikambana tamin' i Frygia hiany. Ny fari-taniny dia izao:—Galàtia any avaratra, Kapadokia any atsinanana, Kilikia any atsimo, ary Pisidia sy Frygia any andrefana. Ny tanàna lehibe teo dia Ikonioma sy Derbe ary Lystra. Izao izy dia ao anatin' ny fizaran-tany atao hoe Karamania, izay ao ambanin' ny fanapahan' ny Torkia.

Ny fitenin' ny tompon-tany (Asa xiv. 11) tany Lykaonia dia tsy fantatra akory ankehitriny; fa misy ny sasany mihevitra azy ho sahala amin' ny fitenin' ny Asyriana, ary misy kosa mihevitra fa namanaman' ny teny Grika hiany izy.—H.F.S.

**LYSANIA**: izy dia tetrarka (na mpanapaka ny ampahefany) tany Abilena, dia tany any avaratr' iPalestina, tamin' ny andro vao nisehoan' i Jaona Mpanao-batisa (Lio. iii. 1). Ny firazanany dia tsy fantatra, na taranak' i Heroda Lehibe izy, na Romana; nefa misy Lysania anankiray voalazan' i Josefosy, izay nanapaka tamin' ny andro nanjakan' i Kaligola sy Klaodio Emperora, ary angamba izy io sy ilay voalazan' i Lioka dia olona iray hiany.—J.S.

**LYSIA**: dia fizaran-tany any Asia Minora, ao amin' ny sisiny atsimo-andrefana sady tandrifin' i Rodosy nosy. Myra, izay voalaza ao amin' ny Asa xxvii. 5, no renivohiny, ary Patara no tanàna anankiray koa tany Lysia (xxi. 1, 2).—J.S.

**LYSIA**: zahao KLAODIO LYSIA.

**LYSTRA** (Asa xiv. 6, 8, 21): dia tanàna any Lykaonia. Tao no tokony ho nahaterahan' i Timoty, ary tao no namorana azy; tao koa no nanaovan' i Paoly fahagagana lehibe, dia ny nanasitranany ilay lehilahy nandringa hatry ny fony izy vao teraka. Dia noheverin' ny tompon-tany tamin' izay fa isan' ny andriamanitra Paoly, ary saiky nanatitra fanatitr-odorana ho azy sy Barnabasy izy.—H.F.S.

# M.

**MADAY**: dia anaran' ny zanakalahin' i Jafeta fahatelo (Gen. x. 2), izay nihavian' ny firenena natao hoe Mediana na Maday (2 Mpan. xvii. 6, etc.); zahao MEDIANA.—J.S.

**MADONA**: anankiray tamin' ny tanàna lehibe any Kanana avaratra talohan' ny nahazoan' ny Isiraelita ny tany. Ny mpanjakany dia niaraka tamin' i Jabina sy ny mpanjaka namany hanohitra an' i Josoa; kanefa noreseny kosa izy tao amin' ny Ranon' i Meroma ka novonoiny (Jos. xi. 1). Lasan' i Josoa taorian' izany ny tanàna (xii. 19), fa tsy fantatra ankehitriny izay niorenany.—J.S.

**MAGDALA**: dia anaran' ny tanàna anankiray ao amoron' ny Farihin' i Galilia, ao atsimo-andrefany. Magdala no nalehan' i Jesosy, rehefa nampihinana ny olona efatra arivo Izy (Mat. xv. 39; xvi. 1-13; Mar. viii. 10-26), ary avy tao no nitany ny farihy hiantsinanana indray. Ity angamba no tanàna nihavian' i Maria Magdalena sady nahazoany ny anarany. Ankehitriny misy vohitra kely sady ratsy ao amoron' ny farihy, izay atao hoe *el-Maidel*, ary tao hiany no tokony ho niorenan' i Magdala.—J.S.

**MAGOGA**: dia anaran' ny zanakalahin' i Jafeta faharoa (Gen. x. 2), ary anaran' ny firenena anankiray koa izay taranak' i Magoga. Raha ny teny ao amin' ny Ezek. xxxviii. 2 sy xxxix. 1 no dinihina, Magoga no anarana nomena ny firenena izay nanana an' i Goga ho andrianany, ary izay naman' ny firenena natao hoe Rosy (dia ny Rosiana) sy ny Meseka ary ny Tobala. Lazaina ho avy tany avaratra koa izy (xxxviii. 6) sy nanana miaramila izay nitaingina soavaly (and. 15) sady nitondra tsipika (xxxix. 3). Koa raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, ny firenena natao hoe Skytiana no lazaina amin' ity

anarana ity, dia ny olona nonina tany Tartary sy tao avaratry ny Tendrombohitra Kaokasosy. Ao amin' ny Apok. xx. 8, ny teny hoe Goga sy Magoga, dia andriana sy vahoaka, dia nenti-milaza ny firenena maro izay miara-manohitra ny fanjakan' Andriamanitra.—J.S.

**MAGORA-MISABIBA**: teny Hebreo ireo, ka ny dikany dia "*Fampangorohoroana manodidina*," ary anarana nomen' i Jeremia an' i Pasora mpisorona, izay namely azy sady nametraka azy tao amin' ny boloky noho ny nananaran' i Jeremia ny fanompoan-tsampy tany Jerosalema (Jer. xx. 3). Ary izany anarana nomen' ny mpaminany izany dia famantarana sy faminaniana ny loza hanjo ny Pasora noho ny ratsy nataony. Teny hita ao amin' ny toko hafa nosoratan' i Jeremia koa ity; zahao vi. 25 xx. 10; xlvi. 5; etc.—J.S.

**MAGY na OLON-KENDRY**. Io teny io dia anarana nomen' ny Grika ny olon-kendry izay mpisorona koa tao amin' ny Persiana, ary milaza ny olona sasany izay avy lavitra hanome voninahitra an' i Jesosy Tompo, raha vao teraka tany Betlehema Izy. Raha ny teny sasany nosoratan' ny mpaminany no dinihina, dia hitantsika fa voalaza ao amin 'ny Test. Tal. koa ny Magy; fa Rab-maga, na 'lehiben' ny Magy,' no anankiray tamin' ny manamboninahitra nirahin' i Nebokadnezara hankany Jerosalema, rehefa lasan' ny Babyloniana ny Tanána masina (Jer. xxxix. 3, 13). Ny tenin' ny mpanoratra hafa no ahafantarantsika fa olona hajaina sady be hery sy fahefana tao amin' ny Kaldeana ny Magy, fa mpijery ny lanitra izy sy mpandinika ny kintana ary mpanandro; ary Daniela sy ny namany dia voalaza ho nanana tombom-pahendrena "impolo heny noho ny ombiasy rehetra sy ny mpisikidy" tany Babylona (Dan. i. 20); ary Daniela toa nasandratra ho Rab-maga, na lehiben' ny Magy rehetra (ii. 48). Fa na dia teny milaza voninahitra sy fanajana aza tamin' ny voalohany ny hoe Magy, tamin' ny aoriana kosa, indrindra fa rehefa noresen' ny Grika ny Persiana, dia tonga mitovy hevitra amin' ny hoe mpisikidy sy mpanao ody ary mpamitaka izy. Izany indrindra no heviny ao amin' ny teny milaza an' i Simona, ilay mpanao ody tany Samaria (Simona Magosy amin' ny teny Grika, Asa viii. 9), sy Barjesosy Elyma (Magosy amin' ny teny Grika) tany Pafo (xiii. 6), izay nanohitra an' i Barnabasy sy Paoly.

Fa iza moa ireo Magy tonga hitsaoka an' i Jesosy Zaza? Angamba avy tany Persia na ny tany akaiky azy izy. Tsy mba mpanompo sampy izy, fa nanaiky an' Andriamanitra Iray hiany. Ary rehefa tonga tany Jerosalema ny Magy, dia nanao azy ho notarihin' ny kintana anankiray izay hitany tao amin' ny taniny; ary izany no nahafantarany fa nisy Mpanjakan' ny Jiosy Izay vao teraka. Asa izay nahalalany marina izany nahaterahan' ny Mpanjakan' ny Jiosy izany ho tany Jodia,—na ny kintana hafa mifanakaiky (*constellation*), izay nisehoan' ilay kintana nitarika azy, no nahafantarany izany, na ny nahatsiarovany ny teny faminaniana nataon' i Balama tany aloha hoe, fa "misy kintana miseho avy amin' i Jakoba, sy tehimpanjakana miposaka avy amin' ny Isiraely" (Nom. xxiv. 17). Izao anefa no fantatra marina: tao amin' ny firenena maro tamin' izany andro izany, ary tao amin' ny Jiosy koa (Lio. ii. 25, 38), samy nihetsiketsika ny sain' ny olona, ary velona eritreritra be hiany izy amin' ny hoe, hisy Mpamonjy hiseho hanafaka ny olombelona. Ny tantara milaza ny nihavian' ny Magy dia voalaza ao amin' ny Mat. ii. 1-12; koa raha izany no dinihina, hitantsika ny niakarany tany Jerosalema, ny nanontaniany ny amin' ny Mpanjakan' ny Jiosy vao teraka, ny fahatairan' i Heroda sy ny vahoaka, ny nanadinan' i Heroda azy sy ny Synedriona ny amin' ny tanána hiterahana ny Mpamonjy, ny nalehany tany Betlehema, ny nanajany ny Zaza Masina sy ny nanolorany fanomezana Azy, dia volamena sy zava-manitra sy miora, ary ny nodiany tany amin' ny taniny tamin' ny lalana hafa, rehefa notoroan' Andriamanitra hevitra tamin' ny nofy izy. Hitantsika koa ny niarovan' Andriamanitra ny Zanany tamin' ny halozan' i Heroda, fa tsy mba tanteraka ny fikasany hamono an' i Jesosy Zaza, na dia novonoiny hiany aza ny zazakely maro tany Betlehema sy ny vohitra manodidina azy.

Maro ny angano izay niposaka tato aoriana ny amin' ireo Magy ireo; nataon' ny ny sasany fa tanteraka tamin' ny nihaviany ny faminaniana ao amin' ny Sal. lxxii. 10, 15 sy Isa. xx.; xlix. 7, 23; lx. 16; koa izay voalaza malalaka hiany ao amin' ny Test. Vao. dia nampiany teny betsaka; dia voalaza ho mpanjaka ny Magy, ary telo ny isany, ary ny anarany aza dia voalaza. Izao anefa no azo lazaina: santatra sy voaloham-bokatry ny Jentilisa izy; ary ny nanatonany an' i Jesosy dia toa famantarana fa amin' ny andro ho avy ny firenena rehetra eran' izao tontolo izao hanatona an' i Kristy ary hanaiky Azy ho Tompo sy Mpanjaka ary Mpanavotra.—J.S.

**MAHALALILA** (*Fiderana an' Andriamanitra*): (1) zanakalahin' i Kenana izy, ary fahefatra tamin' ny taranak' i Adama izay naterak' i Seta; nahatratra 895 taona izy vao maty (Gen. v. 12-17).

(2) Isan' ny taranak' i Fareza, zanakalahin' i Joda, ity Mahalalila ity (Neh. xi. 4). —J.S.

**MAHALOTA**: (1) zanakavavin' Isimaela izy ary isan' ny vadin' i Esao (Gen. xxviii. 9).

(2) Zanakavavin' i Jerimota, zanak' i Davida, izy ary isan' ny vadin-dRehoboama mpanjaka (2 Tan. xi. 18).—J.S.

**MAHANAIMA** (*Toby roa*): dia tanàna tao atsinanan' i Jordana ary tao amoron' i Jaboka avaratra. Ny niandohan' ny anarany dia voalaza ao amin' ny Gen. xxxii. 2, fa rehefa nihaona tamin' i Esao Jakoba, dia "nizotra tamin' ny lalan-kalehany, dia nisy anjelin' Andriamanitra nitsena azy. Ary hoy Jakoba raha nahita ireo: 'Tobin' Andriamanitra ity,' ary ny anaran' izany fitoerana izany nataony hoe Mahanaima;" toa milaza ny tobin' ny anjely sy ny tobin' i Jakoba mianakavy io teny io. Toa tsy nisy tanàna tao tamin' izany, fa ny lazany hoe fitoerana masina angamba no nitaona ny olona hipetraka tao. Tamin' ny niakaran' ny Zanak' Isiraely handray ny Tany Masina, Mahanaima dia voalaza ho tao amin' ny sisin' ny tanin' i Gada ka manakaiky ny anjaratanin' i Manase, ary nomena ho fonenan' ny Levita izy (Jos. xiii. 26, 30; xxi. 38). Toa tonga tanàna lehibe sy malaza tamin' ny andron' ireo mpanjaka Mahanaima, fa tao no nitondran' i Abnera an' Isiboseta, zanak' i Saoly, ka nanaovany azy ho mpanjakan' i Gileada (2 Sam. ii. 8). Tao koa no nandosiran' i Davida tamin' ny nikomian' i Absaloma ka nanaovan' i Barzilay soa taminy, ary tao izy no nahare ny amin' ny nahafatesan' i Absaloma (2 Sam. xvii. 24, 27; xix. 32). Tsy maintsy ho tanàna lehibe fahizay Mahanaima, fa tao no nipetrahan' ny olona maro nanaraka an' i Davida (xviii. 1, 3, 4). Tao aorian' izany indray, Mahanaima no isan' ny tanàna nonenan' ny manambonina-hitr' i Solomona izay nanangona hanina ho amin' ny tranon' ny mpanjaka (1 Mpan. iv. 14). Ny niorenan' ny tanàna dia tsy fantatra tsara ankehitriny, fa ataon' ny sasany fa Gerasa, renivohitr' i Perea, no izy.—J.S.

**MAHERA-SALALA-HASI-BAZA** (*Ary faingana ny famaboana, mimaona ny fandrobana*): dia teny nasain' Andriamanitra hataon' Isaia mpaminany ho anaran' ny zanani-lahy, ho famantarana ny hahainganan' ny miaramila Asyriana hamely an' i Damaskosy sy Samaria (Isa. viii. 1-4).—J.S.

**MAHLONA**: zanakalahin' i Elimeleka sy Naomy izy, ary niaraka tamin' ny ray amandreniny nankany amin' ny tany Moaba noho ny mosary tao amin' ny tanin' ny Isiraely. Tao izy no nanambady an' i Riota, vehivavy Moabita, kanjo maty tao izy sy ny rahalahiny ka tsy niteraka. Natao hoe "Efratita any Betlehema-Joda" izy mirahalahy (Rio. i. 2, 5: iv. 9, 10).—J.S.

**MAILY** (Eng. *mile;* Lat *mille*, arivo). Hita indray mandeha hiany ao amin' ny Baiboly ity teny ity, dia Mat. v. 41. Ny maily Romana (araka ny hevitry ny teny) dia arivo 'indray mandingana,' na 809 refy, dia latsaka 71 refy noho ny maily Englisy. Ny maily Englisy dia 880 refy. Zahao FANDREFESANA.—J.S.

**MAINGOKA**. Voalaza inenina ao amin' ny Soratra Masina izany biby manaikitra sy mankarary izany; zahao Deo. viii. 15; Ezek. ii. 6; Lio x. 19; xi. 12; Apok. ix. 3, 10. Betsaka ny maingoka hita ao amin' ny efitr' i Sinay, ary dimy ny karazany fantatra fa mitoetra any, ary any Palestina koa dia nisy maromaro hiany. Ao ambanin' ny vato amin' ny tany mandomando sady mafanafana no fonenany indrindra, ary mankarary fatratra izy raha manaikitra olona. Nisy fikapohana na karavasy izay natao maingoka koa, "satria nampangirifiry fatratra izy" (zahao 1 Mpan. xii. 11, 14.)—J.S.

**MAKA**: olona maromaro, na lahy na vavy, no nomena izany anarana izany, dia (1) ny zanakavavin' i Talmay, mpanjakan' i Gesora, sady renin' i Absaloma sy Tamara (2 Sam. iii. 3); sy (2) ny zanakavavin' i Absaloma (1 Mpan. xv. 2, 10), izay vadin' i Rehoboama (2 Tan. xi. 20), sady renin' i Abijama mpanjaka (2 Mpan. xv. 2). Ao amin' ny 1 Mpan. xv. 10 anefa ny *renin'* i Asa, zanak' i Abijama, dia atao hoe Imaka koa; ary koa, ao amin' ny 2 Tan. xiii. 2 ny renin' i Abija (Abijama) dia atao hoe "Mikaia, zanak' i Oriela any Gibea." Fa raha ilay and. 10 ao amin' ny 1 Mpan. xv. no ampitahaina amin' ny and. 2, dia hita fa tokony hovana ho "reniben' i Asa" ilay hoe "reniny," satria renin' i Abijama, rain' i Asa, izy. Ary koa, ilay anaran' ny renin' i Abija voalaza ao amin' ny 2 Tan. xiii. 2 dia tokony ho efa voaova tamin' ny nandikana azy, ka tonga diso, satria, raha ampitahaina amin' ny toko xii. and. 20, dia hita fa tokony ho 'Imaka' hiany no anarany. (3) Ao amin' ny 1 Mpan. ii. 39, Maka dia anaran' ny mpanjaka anankiray tao Gata. (4) Ary ao amin' ny 1 Tan. xxvii. 16, dia anaran' ny rain' i Sefatia. (5) Ary ao amin' ny Gen. xxii. 24, ity dia anaran' ny zanakavavin' i Nahora ("Meaka" anefa ao amin' ny Baiboly Voahitsy).—H.F.S.

**MAKATITA**: dia anaran' ny firenena anankiray izay nonina tao amin' ny fanjakan' i Maka, dia ilay tany tao avaratr' i Palestina hatramin' ny iandohan' i Jordana ka mianavaratra somary miantsinanana hatrany Damaskosy. Tsy mba noroahin' ny Isiraelita izy (Deo. iii. 14; Jos. xii. 5; xiii. 11, 13), nefa tamin' ny aoriana dia toa nihavana hiany tamin' ny Isiraely ny Makatita sasany, fa Elifeleta, anankiray tamin' ny mpiady mahery nomba an' i Davida, dia avy tany Maka hiany (2 Sam. xxiii. 34; zahao koa 2 Mpan. xxv. 23).—J.S.

**MAKEDA**: dia tanàna any Palestina atsimo-atsinanana, izay lasan' i Josoa sy ny Zanak' Isiraely tamin' ny andro nandreseny ny mpanjaka dimy tamin' ny Kananita, izay niray tetika hanohitra ny Isiraely (Jos. x. 1-28). Tamin' ny hariva, rehefa noresen' i Josoa ireo mpanjaka ireo, dia niery tao an-dava-bato izy dimy lahy; dia nentina nivoaka izy ka novonoina, dia nahantona

**teo amin' ny hazo ny fatiny. Mbola tsy fantatra marina izay niorenan' ny tanàna, nefa angamba tao an-tsisin' ny tany lemaka fonenan'** ny Filistina izy.—J.S.

**MAKEDONIA**: dia anaran' ny tany ananakiray any avaratr' i Grisia, izay nihatra tamin' ny Ranomasina Egeana ka hatramin' ny Ranomasina Adriatika. Ao anatin' ny fanjakan' i Torkia izy ankehitriny. Tamin' ny nanjakan' i Aleksandro Lehibe (B.C. 336-323), Makedonia dia tonga lohan' ny fanjakana lehibe sy mahery indrindra tao Eoropa Atsinanana sy Asia Andrefana, ary voalazan' i Daniela mpaminany tamin' ny fanoharana amin' ny leoparda nanan-doha efatra sy elatra efatra izy (vii. 6), ary manaraka izany indray tamin' ny fanoharana amin' ny osilahy, izay "nivoaka tany andrefana, ka nitety ny tany rehetra nefa tsy nikasika ny tany" (viii. 5, 21). Ny herin' ny fanjakana Makedoniana koa dia voalaza tao amin' ny nofy nonofisin' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, dia ny kibo sy fe varahina tamin' ilay sary lehibe hitany (ii. 32, 39).

**Lazaina** matetika koa ao amin' ny Asan' ny Apostoly sy ny Epistily sasany Makedonia, fa raha mbola tany Troasy tany Asia Minora Paoly Apostoly, dia notoroan' Andriamanitra lalana hankany Makedonia izy, fa nahita fahitana izy, hono, ka nisy lehilahy avy tany izay nitsangana ka nanao hoe: "Mitá mankaty Makedonia, ka vonjeo izahay!" Dia nanaraka ny tenin' Andriamanitra tamin' izay izy, dia nita ny ranomasina ka nankany Neapolia aloha. Manaraka izany indray, dia nankany Filipy izy, dia nanorina fiangonana tao; ary avy tany indray no nahazoany an' i Amfipolia sy Apolonia dia nankany Tesalonika, ary tao koa no naoriny ny fiangonana. Kanefa tahaka ny nanjo an' i Paoly tao amin' ny tanána maro hafa hiany, dia tao koa no nenjehin' ny Jiosy tsi-mino izy, dia nankany Beria; ary tao ny Jiosy no nihaino tsara ka nandinika ny Soratra Masina, hahafantarany ny hamarinan' ny teny notorin' ny Apostoly (Asa. xvi. 9—xvii. 12). Nankany Makedonia fanindroany Paoly ka nitety ny fiangonana tao nony niala tany Efesosy hankany Troasy izy (xx. 1), ary fanintelony indray nony niverina izy (and. 6), fa teny fohifohy no nilazan' i Lioka izany. Naniry hankany Makedonia izy (Fil. ii. 24), fa tsy azo fantarina na tanteraka ny fikasany hanao izany, na tsia. Ny toe-panahin' ny Kristiana maro tany Makedonia dia deraina matetika ao amin' ny Test. Vao.; fa ny fahazotoan' ny Beriana handinika ny Soratra Masina dia voalaza marina (Asa. xvii. 11); ary fatratra ny nitiavan' i Paoly ny fiangonana tao Tesalonika (1 Tes. ii. 8, 17-20; iii. 10); ary ny Filipiana koa no malaza noho ny fitiavany an' i Paoly sy ny rahalahiny mahantra tany Jodia (Fil. iv. 10, 14-19; 2 Kor. ix. 2; xi. 9).—J.S.

**MAKIRA**: dia zanakalahy matoan' i Manase patriarka tamin' ny tokantranomasony, izay vehivavy Syriana (1 Tan. vii. 14). Ny zanany dia voalaza ho noraisin' i Josefa ho eo am-pofoany (Gen. l. 23); ary ny vadin' i Makira dia avy tamin' ny firenen' i Benjamina. Tamin' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny tany Kanana efa tonga mahery tokoa ny taranak' i Makira, ary lasany ny tany malalaka tao atsinanan' i Jordana (Nom. xxxii. 39; Deo. iii. 15).

**Makira** koa no anaran' ny andriandahy lehibe tao amin' ny Zanak' Isiraely tao atsinanan' i Jordana, fa tsy hita marina na avy tamin' ny taranak' i Manase, na tamin' ny Gada, izy. Nanao soa tamin' ny taranak' i Saoly sy tamin' i Davida koa izy, raha nahita fahoriana izy ireo (2 Sam. ix. 4, 5; xvii. 27-29).—J.S.

**MAKPELA** (Gen. xxiii. 9, 17): anarantsaha sy lava-bato ao akaikin' i Hebrona izany, dia ilay novidin' i Abrahama hanaovany fasana handevenany an' i Saraha vadiny. Tao koa no nandevenana an' i Abrahama, sy Isaka sy Rebeka, ary Jakoba sy Leaha. Mbola ao hiany ankehitriny ilay zohy voalaza ho nandevenana ny Patriarka; ao amin' ny ilan' ny havoana anankiray izy, ary efa nasiana *Moska* (trano fivavahan' ny Mohamedana) eo amboniny. Zahao HEBRONA.—H F S.

**MAKTESY**: dia anankiray tamin' ny fizaran' i Jerosalema izay voalazan' i Zefania mpaminany (i. 11), nefa tsy azo fantarina marina na taiza na taiza tao an-tanàna no nisy azy. Raha ny hevitry ny teny 'laona' no tsarovana, dia angamba lohasaha anankiray izany Maktesy izany; ary raha izany, dia tokony ho ilay lohasaha atao hoe Tyropeana, eo anelanelan' i Ziona sy Moria; fa tao aloha, ary mandraka ankehitriny aza, dia maro ny tranon' ny mpivarotra hita any. Zahao ny sarin-tanin' i Jerosalema, pejy 362.—J.S.

**MALAKIA** (*Anjeliko*, na *Irako*). Izy dia faran' ny mpaminany natsangan' Andriamanitra talohan' ny andron' i Kristy, ary ny boky nosoratany no farany indrindra ao amin' ny Test. Tal. Tsy manan-kotantaraina loatra ny amin' i Malakia isika, fa izy dia hoatra ny feon' ny anankiray miantso any an-efitra hiany izay manao hoe: "Amboary ny lalan' i Jehova." Nisy lovan-tsofina fahizay tao amin' ny Jiosy nilaza azy ho avy tamin' ny firenen' i Zebolona, ka teraka tao amin' ny fizaran-tanin-drazany; koa maty tanora tao izy, hono, sady nalevina tao amin' ny razany.

Raha ny Bokin' i Malakia koa no dinihina hahalalana ny mpanoratra azy, dia hitantsika fa niara-belona tamin' i Nehemia izy; ary sahabo ho tamin' ny taona 450 B.C. no nanaovan' i Malakia ny faminaniany taloha kelin' ny nahatongavan' i Nehemia ho governora tany Jerosalema. **Ny fama-**

boana tany Babylona dia efa tsy tsaroana loatra intsony; ny Tempoly faharoa efa vita ka nanaovana ny raharaha masina ho an' i Jehova. Nefa ny fanahin' ny mpivavaka tsy mba madio, ary ny mpisorona efa tonga latsa sy vetaveta teo imason' ny olona rehetra noho ny tsy nitandremany ny Lalàna. Ny fanao ratsy maromaro izay hitan' i Malakia tao amin' ny Jiosy, ka norarany tsy hatao, dia ireo hiany no hitan' i Nehemia sady nosakanany fatratra. Dia toy izao: Ny nanambadiany vehivavy Jentilisa sy mpanompo sampy (Mal. ii. 11; Neh. xiii. 23, 27); ny lehibe sy ny mpanan-karena nampahantra ny olo-madinika, fa nahaverin-trosa azy sy nanao azy an-keriny (Mal. ii. 10; iii. 5; Neh. v. 7-12); ny tsi-fandoavany ny fahafolon-karena voatendry ho an' ny Levita sy ny tsi-fitiavan' ny vahoaka ny fombam-pivavahana (Mal. i. 10, 12, 13; iii. 8-10; Neh. xiii. 10-12); ary na dia ny mpisorona sy ny Levita aza tsy mba nitandrina ny Lalàn' i Jehova (Mal. ii. 7, 8; Neh. xiii. 4-7, 29). Izany no fomba ratsy sasany hitan' i Malakia, ka najanon' i Nehemia tamin' ny andro nanapahany tany Jerosalema. Iray karazana koa ny fahoriana navesatra ny vahoaka voalazan' i Malakia sy Nehemia (Mal. ii. 2; iii. 9-12; Neh. v. 3); ary ny anatra sasany izay efa voalazan' i Malakia (iv. 4) dia notsarovan' i Nehemia, ka nentiny namporisika ny vahoaka (Neh. x. 29). Ary ny teny amin' ny Mal. i. 8, ilay hoe: "Atero ho amin' ny mpanapaka anao izany," raha ampitahaina amin' ny Neh. v. 14, 15, 18, dia mampiseho fa taloha kelin' ny andron' i Nehemia no nisehoan' ity mpaminany farany ity.—W.M.

**MALAKIA, Ny Bokiny.** Fohy hiany izy ity, ary ny fahaizana nandahatra teny asehon' i Malakia eo dia tsy mba mitovy amin' ny an' ny mpaminany sasany. Koanefa tsara lahatra loatra ny teny sasany, ka indrindra fa ny ao amin' ny toko fahatelo sy fahefatra, izay misy filazana mavesatra tokoa, sady mahafaly no mampahatahotra. Afa-tsy izay efa voalaza eo ambony ny amin' ny heloka nahazatra ny Jiosy tamin' izay, araka izay nosoratan' i Malakia, dia misy voambarany koa ny amin' ny hananganan' Andriamanitra ny Jentilisa ho olony (i. 11); ny hahatongavan' ny Mpamonjy mbamin' ny hisehoany fanindroany hamonjena ny olony sy handravana ny ratsy fanahy toy ny vodi-vary (iii. 1-7; iv. 1-3). Lazainy koa ny hihavian' i Elia mpaminany, dieny tsy mbola avy ny andron' i Jehova (iii. 1; iv. 5); ary farany, ny Jiosy dia asainy mitandrina tsara ny Lalàn' i Mosesy, mandra-pihavin' ny Filazantsara sy ny fahasoavan' i Jesosy Kristy (iv. 4). Azontsika zaraina telo loha toy izao no Bokin' i Malakia:—

I. Ny amin' ny nitiavan' Andriamanitra ny Jiosy sy ny nanamavoan' ireo ny anarany: i.—ii. 9.

II. Ny amin' ny fanambadiany ratsy sy ny fisaoram-badiny izay nahatezitra an' i Jehova: ii. 10-16.

III. Ny amin' ny andron' i Jehova: ii. 17; iv. 6.

Ny teny voalazan' i Malakia ny amin' i Jaona Mpanao-batisa dia alaina intelo na inefatra eo amin' ny Test. Vao. (Mar. i. 2; ix. 11; Lio. i. 17); ary ilay voalazany (i. 2, 3) hoe: "Jakoba no tiako, fa Esao tsy tiako," dia alain' i Paoly indray ao amin' ny Rom. ix. 13.—W.M.

**MALKAMA**: anarana anankiray izay nahafantaran' ny Amonita ny sampiny malaza, izay natao hoe koa Moloka (zahao Zef. i. 5, etc.); zahao MOLOKA. Anaran' olona koa ity teny ity, dia andriandahy anankiray tamin' ny firenen' i Benjamina (1 Tan. viii, 9).—J.S.

**MALKIA**: dia anaran' ny olona maro izay voalazan' ny Test. Tal. ity, fa telo ambin' ny folo no olona natao hoe Malkia. Kanefa ny anankiray hiany amin' ireny no tokony holazalazaina kely eto, dia ilay Malkia zanak' andriana voalaza ao amin' ny Jer. xxxviii. 6; fa tao amin' ny lavaka famoriandrano tao amy ny tokotaniny no natao mpifatotra Jeremia mpaminany. Ny amin' ireo Malkia hafa koa anefa, dia vakio 1 Tan. vi. 40; Ezra x. 25, 31; Neh. iii. 14, 31; viii. 4; xi. 12; Jer. xxxviii. 1.—J.S.

**MALKO** (Jao. xviii. 10): dia ilay mpanompon' ny mpisoronabe izay notapahin' i Simona Petera ny sofiny tamin' ny nisamborana an' i Jesosy; dia notendren' i Jesosy ny sofiny, ka sitrana izy (Lio. xxii. 50, 51).—H.F.S.

**MALOKA** anaran' ny olona enina voalazan ny Test. Tal.; zahao 1 Tan. vi. 44; Ezra. x. 29,32; Neh. x. 4, 27; xii. 2.—J.S.

**MAMBA**, zahao LEVIATANA.



*Mamba.*

**MAMONA**: (Mat. vi. 24; Lio. xvi. 9): dia teny Syriaka milaza 'vola' na 'harena,' ary nentin' i Jesosy hilaza izany indrindra.—H.F.S.

**MAMRE**: dia anaran' ny olona anankiray isan' ny taranak' i Amora, izay nonina tao Palestina Atsimo, tsy lavitra an' i Hebrona, tamin' ny andro nahatongavan' i Abrahama tao. Izy sy ny rahalahiny dia nisakaiza tamin' i Abrahama; ary tao ambanin' ny aloky ny alakely nisy hazo oka izay an' i Mamre no nanorenan' i Abrahama ny lainy (Gen. xiii. 18; xiv. 13, 24; xviii. 1). Tao aoriana indray anefa ny hoe Mamre dia toa tonga anaran-tany hiany; ary angamba akaiky an' i Makpela ny tany nitobian' i Abrahama (xxiii. 17-19; xxv. 9, etc.).—C.C.

**MAMZERA** (Deo xxii. 2); zahao ZAZA-SARY.

**MANA**: dia anarana nomen' ny Isiraelita ilay hanina avy tany an-danitra izay nampihinanin' Andriamanitra azy efa-polo taona tany an-efitra. Voalaza voalohany ao amin' ny Eks. xvi. izy ho nomena voalohany tamin'ny nitobian' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra Sina. Ny tarehin' ny mana dia hoatra ny zava-madinika boribory teny amin'ny efitra ka madinika toy ny fanala, ary tahaka ny voan-drafy izy, fa fotsy; ary ny fanandramana azy dia tahaka ny mofo misy tantely. Latsaka teo amin' ny tany isa-maraina, afa-tsy tamin' ny Sabata hiany, sady niaraka tamin' ny ando, ny mana, ary rehefa lasan' ny hainandro ny ando, dia indro teo amin' ny tany ny mana ka azon' ny olona hangonina. Fa rehefa nafana ny andro, izay sisa tsy voangona dia levona. Koanefa, satria tsy nomena akory tamin' ny andro Sabata izy, ka tamin' ny andro fahafito (Zoma izany) dia be no nilatsaka, dia nanangona avy sasaka noho ny isan-andro ny olona. Isan-olona no nasaina hanangona ho an' ny tenany sy ny ankohonany, ka dia ampy azy tsara izany; kanefa ho an' izany andro izany hiany izay mana nomena, fa raha nisy voatahiry ho tra-maraina, dia niteraka olitra izy ka maimbo. Fa izay voangona tamin' ny Zoma dia naharitra tsara hiany mandra-pihavin' ny andro voalohany amin' ny herinandro indray. Voalaza ho azo nanaovana lafarina sy koba ary mofo koa ny mana, sady azo endasina na andrahoina izy araka izay tian' ny olona. Raha vao nomena ny mana, Arona mpisoronabe no nomena teny hoe: "Analao eran' ny vata omera izy hotehirizina ho amin' ny taranakareo hatramin' ny fara-mandimby, mba ho hitany ny mofo izay nampihinaniko anareo tany an-efitra." Dia nataon' i Arona araka ny didin' i Jehova, ka nisy vilany volamena feno mana notehirizina tao anatin' ny Fiaran' ny fanekena hatramin' ny nandravana ny Tempoly taloha n' ny Fahababoana. Ny teny ao amin' ny Jos. v. 11, 12 no ahafantarantsika fa rehefa tonga tao amin' ny sisin' ny Tany Masina ny Zanak' Isiraely ka nitoby tao Gilgala, "dia nihinana ny vokatry ny tany izy tamin' izany andro izany indrindra, dia mofo tsy misy masirasira sy lango. Ary nitsahatra ny mana tamin' iny andro ampitso iny, dia tamin' ny ny nihinanany ny vokatry ny tany, ka tsy nisy mana ho an' ny Zanak' Isiraely intsony."

Koa raha izany rehetra izany no heverina, dia hitantsika marina fa fahagagana lehibe sy mahatalanjona tokoa ny nanomezan' Andriamanitra ny Isiraelita hanina avy tany an-danitra ela tahaka izany; fa olona roa tapitrisa no nampihinanan' i Jehova isan-andro mandritra ny efa-polo taona! Koa tsy mba mahagaga raha notsarovan' ny Jiosy mandrakariva izany, ary voalaza matetika ao amin' ny Baiboly ho famantarana ny fitiavan' Andriamanitra azy izany (zahao Deo. viii. 3; Neh. ix. 20; Sal. lxxviii. 24; Jao. vi. 31, 49, 58; Heb. ix. 4). Ny olona sasany efa nihevitra fa ny mana voalaza ao amin' ny Bokin' ny Eksodosy dia zavatra vokatry ny hazo sasany izay maniry ao amin' ny efitr' i Arabia, saingy nampitomboina be dia be. Ary marina hiany fa misy zavatra fotsifotsy ny tarehiny, sady mamy ny fanandramana azy, izay mida sy mitete avy amin' ny ravin' ny hazo sasany mbola hita ao amin' izany tany efitra izany, ary atao hoe 'mana' koa no anarany. Kanefa kosa samy hafa avokoa ny mana voalaza ao amin' ny Eksodosy sy ilay mana azo indraindray ankehitriny: ny anankiray dia azo nanaovana mofo ary tsy notehirizina ela, ary nomena be dia be isan-andro hahavoky olona maro, dia firenena lehibe; fa ny anankiray kosa, na dia mamy aza, dia fanafody mihitsy; azo tehirizina ela hiany izy, ary kely hiany no hita, fa izay voangona amin' ny herintaona dia tsy ampy hahavoky olona marobe tahaka ny ny Zanak' Isiraely indray andro aza! Koa dia samy hafa mihitsy izy roroa; ary ny nanomezana ny mana dia fahagagana mihitsy sy famantarana ny nitandreman' Andriamanitra ny olony, sady tandindon' i Jesosy Kristy, Izay mofo marina sy mofon' Andriamanitra, Izay nidina avy tany an-danitra hanome fiainana ho an' izao tontolo izao (Jao. vi. 31-58).—J.S.

**MANAENA**: dia lehilahy voalaza ao amin' ny Asa xii. 1 ho isan' ny mpampianatra sy mpaminany teo amin' ny fiangonana tao Antiokia tamin' ny andro nanirahana an' i Paoly sy Barnabasy ho misionary any amin' ny tany lavitra. Lazaina koa ho niolo-nono tamin' i Heroda mpanapaka izy, dia Heroda Antipasy izany; ny renin' i Manaena angamba dia mpitaiza an' i Heroda, ary izy roa lahy no tokony ho mpisakaiza raha mbola tanora. Tokony ho efa zoki-olona Manaena tamin' ny andro nilazan' i Lioka azy, ary tsy misy teny hafa milaza ny ny tantarany. (Ao amin' ny Baiboly Voahitsy

ny anarany no novana ho *Menahema.*)—J.S.

**MANARANA** (*Halicus africanus*): izany dia isan' ny vorona tsi-madio ka noraran' ny Lalàn' i Mosesy tsy hohanin' ny Isiraelita (Lev. xi. 17). Vorona an-dranomasina ny manarana ka mahery maka hazandrano, ary azo ompiana aza izy sady ampianarina haka hazandrano ho an' ny tompony. Any amoron-tsiraka dia atao hoe 'rangimboay' na 'renimboay' koa no anaran' ny manarana.—J.S.

**MANASE** (*Fanadinoana*): dia ny zanakalahy matoan' i Josefa izay naterak' i Asenata, zanakavavin' i Potifera, tamin' ny tany Egypta talohan' ny nihavian' ny taona mosarena (Gen. xli. 51; xlvi. 20). Ny anarana nomendrainy azy dia famantarana ny nisaorany an' i Jehova, fa "Andriamanitra," hoy izy, "efa nampanadino ahy ny fahoriako rehetra." Talohan' ny nahafatesan' i Jakoba raibeny, izy dia nanangana an' i Manase sy Efraima zandriny ho zanany ka hitovy vonahitra amin' ny rahalahin' i Josefa rainy hiany; kanefa ny fizokiana sy ny tso-drano mety ho an' ny zanakalahy matoa dia nomen' i Jakoba an' i Efraima, saingy tsy tian' i Josefa akory izany (Gen. xlviii. 1, 5, 13, 14-20); fa satria nampianarin' ny Fanahy Masina izy, dia hitany ny halehibeazan' ny firenen' i Efraima amin' ny andro ho avy. Voalaza fa ny zatin' i Manase dia notaizain' i Josefa (Gen. l. 23), fa ny amin' ny tenan' i Manase, dia tsy misy teny milaza azy loatra, fa ny amin' i Makira zanany, dia zahao Jos. xvii. 1 sy 1 Tan. vii. 14 ary MAKIRA.

Ary ny amin' ny firenena natao hoe Manase, araka ny anaran-drazany, izao no hita ao amin' ny tantara milaza ny Zanak' Isiraely. Fony ny Isiraelita niala tany Egypta, ny taranak' i Manase no vitsy indrindra tamin' ny firenena roa ambin' ny folo, fa 32,200 hiany no isan' ny lehilahy mpiady tao aminy (Nom.. i. 35); kanefa nitombo be dia be izy tamin' ny nandehandehanany tany an-efitra, ary nony voaisa indray taloha kelin' ny nahafatesan' i Mosesy izy, dia 52,700 no isan' ny lehilahy, ka dia tonga fahenina tao amin' ny firenena namany ny taranak' i Manase (Nom.xxvi. 28-34). Ary ny nizarana ny firenen' i Manase, rehefa tonga tao amin' ny Tany Masina, no naha-samy hafa azy tamin' ny rahalahiny. Fony tsy lasan' ny Zanak' Isiraely ny tany Kanana tao andrefan' i Jordana, ny taranak' i Robena sy Gada efa nangataka ny tanin' ny Amona sy Gileada tao antsinanan' ny ony ho fonenany, satria tany tsara ahitra izany, sady maro ny ombiny sy ny ondry aman-osiny. Ary antsasaky ny firenen' i Manase koa no nangataka ny anjara-taniny tao atsinanan' i Jordana, indrindra fa satria olona sahisahy mahay miady ny taranak' i Makira, zanakalahy matoan' i Manase (Jos. xxiv. 1). Koa dia namely ny tany Basana sy Gileada avaratra izy, ary nandroaka ny Amorita sy ny Refaima tamin' ny tanànany, na dia nirova tsara aza ireo, ka nonina tao amin' ny tanin' i Oga mpanjaka izy (zahao Deo. iii. 4, 5, 11-15; Nom. xxxii. 39-42). Ny tanàna mirova sasany any Basana mbola maharitra hiany mandraka ankehitriny, ary vavolombelon' ny tahasahiana sy ny herim-pon' ny taranak' i Manase.

Ary ny tany tao atsinanan' i Jordana kosa, izay anjara-tanin' ny antsasaky ny firenen' i Manase, dia tao ampovoan' i Palestina ary tao avaratry ny tanin' i Efraima rahalahiny. Nihatra tamin' ny Ranomasina Mediteraneana ka hatramin' i Jordana izy, ary tao amin' ny tany lemaka mahavokatra natao hoe Sarona sy Jezirela ary ny ilan' ny tendrombohitra Karmela koa. Tao koa ny tanàna lehibe sy mirova an' ny Kananita, izay natao hoe Beta-seana sy Tanaka sy Megido ary Dora; ary nony nimonjomonjo tamin' i Josoa Manase sy Efraima, satria kely loatra ny anjara-taniny, dia nasain' i Josoa hihahery ka handresy ny tompon-tany ary handroaka azy izy (Jos. xvii. 7-18).

Tamin' ny andro taoriana indray, ny antsasak' i Manase, izay nonina tao atsinanan' i Jordana, dia toa fiarovana ny namany rehetra tamin' ny fahavalony, indrindra fa ny Midianita; ary Gideona sy Jefita—izay samy avy tamin' i Manase ny firazanany—no natsangan' Andriamanitra hamonjy ny olony tamin' ny mpampahory azy (Mpits. vi. sy xi.). Fa tamin' ny aoriana kosa Manase tao atsinanana naharitra fahoriana tamin' ny herin' ny mpanjakan' i Damaskosy, izay nitombo lalandava tamin' izany; koa amin' izany, izy koa dia isan' ny firenena izay resin' ny Asyriana voalohany ka nentiny ho babo niaraka tamin' ny firenen-dRobena sy Gada (1 Tan. v. 26).

Ary ny amin' i Manase tao andrefan' i Jordana, dia tsy misy teny loatra milaza azy, rehefa tafapetraka tao amin' ny taniny izy; (zahao anefa 1 Tan. xxvii. 20, 21 sy 2 Tan. xv. 9; xxx. 11). Toa nakambana tamin' i Efraima rahalahiny tao atsimo avokoa izy; ary araka ny faminaniana nataon' i Jakoba razany, Efraima dia tonga nanandaza sady nahery indrindra tao avaratr' i Palestina (Gen. xlviii 19, 20), ary Manase sy Efraima dia nisaina ho firenena iray hiany (2 Tan. xxxi. 1; xxxiv. 6, 9).—J.S.

**MANASE**: dia mpanjakan' ny Joda fahefatra ambin' ny folony, ary zanak' i Hezekia mpanjaka sady nandimby azy izy. Roa ambin' ny folo taona hiany izy raha vao nanjaka (B.C. 699) ary nanjaka 55 taona, dia ela noho ny mpanjakan' ny Joda rehetra izany. Kanefa na dia zanak' i Hezekia aza izy, Manase dia ratsy fanahy indrindra sady nanompo sampy; ary ny fanompoan-tsampy mbamin' ny fahalotoana ary ny fanao loza be sady mahamenatra rehetra momba azy dia narahin' i Manase avokoa. Ary tao amin' ny Tempoly aza nisy fivoadiana naoriny ho

an' ny kintana, ary nisy fanatitra nateriny ho azy. Koa amin' izany ny olon' i Joda dia tonga ratsy noho ny firenena Kananita, izay efa naringan' i Jehova teo anoloan' ny Zanak' Isiraely. Nananatra azy sy ny vahoaka hiany ny mpaminany ary nilaza ny hihavian' ny hatezeran' i Jehova noho ny haratsiany. Fa tsy nahoan' i Manase izany, fa namono ny mpaminany sy ny olona tsara fanahy izy, "ary na dia ny ra marina aza dia nalatsaky Manase be dia be mandrapamenony an' i Jerosalema rehetra" (2 Mpan. xxi. 1-16; 2 Tant. xxxiii. 1-10). Koa dia tonga hiany ny fampijaliana noho ny ratsy nataon' i Manase, fa niakatra namely azy ny miaramilan' ny Asyriana, ka lasan' ireo Jerosalema. Dia nosamboriny Manase ka nogadrany ary nentiny nafatotra tany Babylona, ka nataony tao an-trano-maizina izy. Ary ny fahoriana niaretany tao nampieritreritra azy sy nampibebaka azy. Hitany ny hadisoany; niova saina izy ka nanetry tena teo anatrehan' Andriamanitra; ary nangataka izy mba hiverina indray ao amin' ny fanjakany hanamboarany ny ratsy efa nataony. Ka dia nohenoin' Andriamanitra ny vavaka nataon' i Manase; fa naharitra teo am-pamatorana herintaona hiany izy, dia nampodin' ny mpanjakan' i Asyria tany Jerosalema indray. Koa rehefa tafaverina Manase, dia nanao izay tratry ny ainy hanamboatra indray ny fivavahana marina izy. Ny tranon-tsampy sy ny fivoadiany noravany, ka dia nambinin' Andriamanitra izy hahasoa ny fanjakany sy Jerosalema renivohiny. Ny mandan' ny tanàna no namboariny sady nampiany ilay vaovao, ary ny tanàna mirova any Joda koa no nasiany mpifehy sy mpiady. Dia tratra antitra Manase, ary nalevina tao amin' ny tokotanin' ny tranony izy (2 Tant. xxxiii. 11-20).—J.S.

**MANAVY.** Ny manavy dia isan' ny biby noraran' ny Lalàna tsy hohanin' ny Isiraelita, ka dia natao hoe 'tsi-madio' izy (Lev. xi. 19). Voaluza koa izy ao amin' ny Isa. ii. 20, izay milaza ny fanarian' ny olona ny sampiny ho amin' ny voalavo sy ny manavy, dia ao anaty lava-bato sy lava-tany. Mahagaga ny isan' ny manavy efa hitan' ny olona ao amin' ny lava-tany sasany any Syria sy Egypta.—J.S.

**MANE**: zahao FANDANJANA.

**MANOA**: rain' i Samsona izy; zahao SAMSONA.

**MANOSKRIPTA.** Tsy dia teny miseho ao amin' ny Baiboly Malagasy io, nefa ny dikany dia hita matetika, koa amin' izany holazaina kely izay heviny. Manoskripta dia teny Englisy (*manuscript*) nalaina tamin' ny teny Latina, ary ny dikany dia 'voasoratanana;' ary tokony hotsarovana fa talohan' ny taona 1500 A.D. dia tsy nisy boky vita porinty, fa voasora-tanan'olona avokoa izy rehetra. Ary izay ananantsika ankehitriny dia dikan'ny taratasy sora-tanana vita tany aloha.

1.—*Ny Manoskripta samy hafa sy ny Fomba Fanoratana azy.* Ny toetr' ireny manoskripta ireny, sy ny zavatra nanoratana azy, dia misy samy hafa; ary matetika ny zavatra madinika (toy ny taratasy nanoratana azy sy ny tarehin-tsoratra ary ny toetry ny ranomainty, etc.) no famantarana hahalalan' ny olona ny fahelany. Fa ny fomba taloha indrindra, izay fantatry ny tato aoriana ho nanaovana taratasy, dia ny hoditr' osy na ny hodi-janak' omby, izay nasokany ho mena na ho vony, dia natohiny ho lava ka nanoratany teny, ary dia nataony boky nihorona. Tahaka izany ny nanoratan' ny Jiosy ny Test. Tal.; ary toy izany hiany avokoa ny boky ela indrindra izay mbola maharitra mandraka ankehitriny. Manarakaraka izany indray, dia niseho ny *pergamena* na *parchment*, izay hoditra hiany, nefa manify hoatra ny taratasy matevina ka sady madio no malama; ary ny anarany no atao hoe pergamena, satria tany Pergamosy no nisehoany voalohany. Fa ny zavatra izay anaovana ny boky betsaka indrindra sy izay naharitra ela dia ny *papyrosy*. Avy tany Egypta ny papyrosy. Anaran' ny zavatra izay mitovitovy fomba sy karazana amin' ny zozoro izany, saingy vaventy; ary ny votoatiny, izay hoatra ny fon-jozoro, dia nalain' ny olona ka nasiany dity; ary nony voatambatra izy dia nokasokasohiny akoran-javatra handamalamana azy. Nahay azy indrindra ny olona tany Egypta. Ary taoriana indray, dia niposaka ny *taratasy*, nefa ny landihazo no nanaovana azy voalohany, fa nony taoriana dia ny vorodamba.

2.—*Ny Manoskripta nanoratana ny Testamenta Taloha.* Raha heverintsika ny fahelan' ny Test. Tal., dia hitantsika fa ny manoskripta izay nosoratan' ny mpanoratra ny boky dia tokony ho tsy voatahiry intsony. Fa ny faminanian' i Malakia dia nosoratany tokony 400 taona talohan' i Kristy, ary ny Pentateoka nosoratan' i Mosesy tokony ho 1450 taona talohan' i Kristy; dia mora fantatra fa efa levona ela dia ela ny kope voalohany indrindra. Kanefa tsy ny bokin' ny Baiboly hiany no toy izany, fa ny boky rehetra izay lova avy tamin' ny ntaolo (na ny boky vita porinty aza dia misy izany matetika: tsy hita intsony ny notontaina voalohany). Ny kope voalohany dia nadika, rehefa ho rovitra izany dikany izany, na nisy ta-hanana azy koa, koa izy indray no nadika; ary tahaka izany no natao indray tamin' ilay faharoa; ny faharoa no nadika indray; ary toy izany hiany mandra-pisehon' ny ny porinty. Ary amin' izany, kope maromaro no tsy maintsy ho nanelanelana ny voalohany sy izay nanaovana ny porinty tato aoriana. Fa na izany aza, dia tsy misy tokony hananantsika ahiahy amin' izany, fa fatratra dia fatratra ny fanajan' ny Jiosy ny Soratra Masina sy ny fitandriny azy. Ary tsy izany hiany, fa talohan' i Kristy dia

nangonin' ny Jiosy ny boky masina rehetra ka nakambany araka izay voalaza eo amin' ny teny milaza ny Kanonan' ny Test. Tal. (zahao pejy 419-426).

Notandreman' ny Jiosy fatratra koa ny nandikany ireo kopen' ny Soratra Masina ireo. Nisy lalàna izay nataony ho tsy maintsy harahina raha nandika manoskripta izy. Koa nilaza ny zava-madinika indrindra izany lalàna izany: na ny fomban' ny ranomainty sy ny hoditra hosoratana, raha tsy hoditry ny biby madio araka ny Lalàna, ary raha tsy ny Zanak' Isiraely ilay nandona azy, ary raha tsy hoditry ny biby madio koa no kofehy nanjairana ny vitrany, dia tsy laniny; na ny isan' ny pejy amin' ny hoditra, sy ny halavan' ny pejy mbamin' ny sakany; na ny isan' ny andalana isam-pejy sy ny teny isan' andalana, dia samy nasiany didy avokoa. Toa hafahafa sady mampiseho fitiavam-pomba loatra ny sasany amin' ireo lalàna ireo; kanefa kosa vavolombelona ahafantarantsika ny fitandrin' ny Jiosy izany raharaha lehibe nankinin' Andriamanitra taminy izany, ka mahafaka ny ahiahy. Raha izany no fanajany ny nandikany ny Soratra Masina, dia mahazo matoky mihitsy isika fa tsy nisy niova loatra ny teny nadikany. Izay rehetra hain' olona hatao tsy hahadiso azy dia vitany hiany.

faharoa ambin' ny folo no ho midina. Kanefa tsy dia kopen' ny Test. Tal. tapitra tsy akory izy rehetra: ny sasany dia manoskriptan' ny Pentateoka, ary ny sasany dia manoskriptan' ny Mpaminany; ary ny sasany dia boky iray monja, na ny Salamo, na ny Bokin' i Estera, etc. Ary mihahaka any amin' ny tany samy hafa izy ireo, dia any Germania sy Italia ary Englanda, etc.; sady samy hafa ny tany nanoratana azy. Ary mainka mampino antsika izany raha dinihina. Fa ny manoskripta vitan' ny olona samy hafa, sy mipetraka ao amin' ny tany mifanalavitra, sy tànan' ny olona samy hafa finoana, dia mifanaraka dia mifanaraka raha ampitahaina (ny zavatra madinika foana no tsy itoviany), sady sahala hiany ny Test. Tal. ananan' ny Jiosy, izay nanda an' i Jesosy tsy ho Kristy, sy ny an' ny Kristiana, izay mino sy manaiky Azy ho Tompo sy ho Kristy tokoa.

3.—*Ny Manoskripta nanoratana ny Testamenta Vaovao.* Koa no fanao fanoratana ny teny Grika: ny iray dia litera vaventy avokoa (*uncial*); ny iray litera kely sady mandry (*cursive*). Tany aloha ny litera vaventy hiany no fanao, ary ny manoskripta ela rehetra dia araka izany (jereo *sary* i.). Fa tamin' ny sentory fahasivy sy fahafolo dia novan' ny mpanoratra ny fanaony ka nanoratra litera kely izy. Ary ny ankabeazan' ny manoskripta voasoratra hatramin' ny sentory fahasivy no ho midina dia soratra mandry sy kely. Toy izao no nanaovany azy voalohany:

ΕΝΑΡΧΗΗΝΟΛΟΓΟΣΚΑΙΟΛΟΓΟΣΗΝ
ΠΡΟΣΤΟΝΘΝ·ΚΑΙΘΣΗΝΟΛΟΓΟΣ·
ΟΥΤΟΣΗΝΕΝΑΡΧΗΠΡΟΣΤΟΝΘΝ
ΠΑΝΤΑΔΙΑΥΤΟΥΕΓΕΝΕΤΟΚΑΙΧΩ
ΡΕΙΣΑΥΤΟΥΕΓΕΝΕΤΟΟΥΔΕΕΝ
ΟΓΕΓΟΝΕΝΕΝΑΥΤΩΖΩΗΗΝ
ΚΑΙΗΖΩΗΗΝΤΟΦΩΣΤΩΝΑΝΩΝ
ΚΑΙΤΟΦΩΣΕΝΤΗΣΚΟΤΙΑΦΑΙ
ΝΕΙΚΑΙΗΣΚΟΤΙΑΑΥΤΟΟΥΚΑΤΕ
ΛΑΒΕΝ·

(1) *Teny nalaina tamin' ny Manoskripta Grika, voasoratra amin' ny litera vaventy avokoa* ('*Uncial*,' Jao. i. 1-5).

Misy manoskriptan' ny Test. Tal. voasoratra amin' ny teny Hebreo, sahabo ho 800 ny isany. Ny anankiray izay tehirizina ao Odesa dia vita tamin' ny sentory fahenina; misy iray koa izay vita tamin' ny sentory fahavalo; misy vitsivitsy izay tokony ho nosoratana tamin' ny sentory fahavalo sy fahasivy sy fahafolo; ary maromaro no natao tamin' ny sentory fahiraika ambin' ny folo; fa ny ankabeazany dia hatramin' ny sentory

TAMINITALOHANITENIARINITENITAMINANDRIAMANITRAARINITENIDIAANDRIAMANITRA (Jao. i. 1).

Ny teny tsy misy elanelana toy izany nanahirana ny mpamaky azy loatra, ka nitady izay fanao hahamora azy kokoa ny olona. Koa tamin' ny sentory fahadimy

nanomboka nizara ny teny kely ny mpandika kope. Eotalio, diakon' ny fiangonana tany Aleksandria, hono, no nisehoan' izany voalohany. Nozarainy ny teny, ka ny niavaka kely araka ny heviny dia nataony mitokana, toy izao :—

NILEHILAHIANTIPANAHIHAZOTO
HOMARINA
HAHAIMITONDRATENA.
(Tit. ii. 2.) *Jereo sary* 2.

Fa nahalany hoditra fanoratana be loatra izany, ka dia novany indray ka nasiany eo anelanelan' ny teny miavakavaka. Toy izao :—

NILEHILAHIANTIPANAHIHAZOTO. HOMARINA.

azy. Ary tsy izany hiany, fa ny toko sy ny andininy izay mahazatra antsika ankehitriny dia tsy vita raha tsy tamin' ny sentory fahenina ambin' ny folo hiany.

Ary ny manoskripta taoriandriana indray dia voasoratra amin' ny litera madinika (tsy kapitaly), dia tahaka izay fanaontsika (jereo *sary* 3).

Manaraka izay efa voalaza teo, ny toetsoratry ny bokin' ny Test. Vao., sy ny nandaharana azy mbamin' ny fizarana azy ho toko sy ho andininy, dia tsy zavatra nataon' ny Apostoly izay nanoratra ny boky. Tsy avy tamin' Andriamanitra na ny olo-masina izay nampanoratiny ny teniny ireny zavatra ireny, ka dia azontsika ovana sy amboarina izy

(2) *Teny nalaina tamin' ny Manoskripta Grika, mampiseho ny fomba fanoratana faharoa* (Sal. i. i, 2).

Fa tsy ampy hampiseho ny hevitry ny teny ireo marika ireo, sady nampisaraka ny teny be loatra koa izy indraindray, ka dia nitady izay metimety kokoa ny olona; ary niampy sy nihatsara mandrakariva ny fanao mandra-pamoron' ny olona ny fijanonantsoratra samy manana ny heviny, tahaka ny ataontsika ankehitriny. Ny olona izay nanoratra ny Test. Vao. tsy nizara ny teny ho toko sy ho andininy; nanoratra teny mitohy izy ka tsy nihevitra na niandry ny hizarany raha misy mahamety azy kokoa. Misy mahatsara ny Baiboly hiany ny fisian' ny toko sy ny andininy, ary indrindra fa mahamora ny fangalan-teny izany, kanefa kosa, raha ny heviny no dinihina, ny toko sy ny andininy tokony tsy hotandremana loatra; fa ny firaisan' ny hevitra sy ny teny, na ny fiavahany, no antony. Indraindray mahamaizina ny hevitry ny fizarana ny teny. Koa fantaro tsara ny niandohany, mba tsy ho diso ny hevitsika aminy, ka andrao ataontsika ho zavatra vita tamin' ny andro nanoratana ny teny ireny.

(3) *Teny nalaina tamin' ny Manoskripta Grika voasoratra amin' ny litera tsy Kapitaly* (*'Cursive'*).

Betsaka ny manoskripta misy ny Test. Vao. voasoratra amin' ny teny Grika no efa hitan' ny olona. Ny ankabeazany tehirizina ao amin' ny *library* (trano fitehirizan-taratasy na boky) samy hafa any Eoropa sy Asia. Ary ny isan' ny efa hita tokony ho 700; kanefa tsy manoskriptan' ny Test. Vao. tapitra avokoa ireo tsy akory, fa misy tsy mitovy ny toetrany. Ny sasany misy ny Baiboly tapitra amin' ny teny Grika: ny Test. Tal. dia kopen' ny LXX hiany, ary ny Apokry-

fa dia milahatra eo anelanelan' ny Test. Tal. sy ny Test. Vao. Ny sasany indray manoskriptan' ny Test. Vao. hiany; ary ny sasany dia kopen' ny boky sasany amin' ny Test. Vao. hiany, fa tsy izy rehetra. Ny manoskriptan' ny Filazantsara Efatra no betsaka indrindra; manarakaraka izany indray, ny manoskripta misy ny Epistily nosoratan' i Paoly; vitsivitsy kokoa ny misy ny Epistily tamin' ny rehetra sy ny misy ny Asan' ny Apostoly; ary vitsy indrindra ny kopen' ny Apokalypsa, satria tsy famaky loatra izany.

Angamba ilay "papyrosy" fanoratana fahiny no tokony ho nanoratan' ny Apostoly (ny teny voadika hoe "taratasy" eo amin' ny 2 Jao. 12 no izy); ary izany hiany koa no tokony ho nandikana ny kopen' ny teniny voalohany. Kanefa tsy tratsika ny tahaka ireny. Ny manoskripta zokiny indrindra izay tratry ny olona ankehitriny dia "pergamena" sy taratasy natao tamin' ny landihazo sy ny landy ary ny rongony. Ary koa, tokony ho nihorona ny manoskriptan' ny Test. Vao. voalohany indrindra, fa ny tratsika dia efa-joro tahaka ny boky hiany kosa. Nanahirana ny mpamaky azy loatra ny mamelatra ny mihorona, ka nalaky nosoloana ny efa-joro ireny.

Tsy mitovy dia tsy mitovy ny fahelan' ny manoskripta izay efa voatahirin' ny olona mandraka ankehitriny. Misy izay tokony ho nadika tamin' ny sentory fahadimy, raha tsy tamin' ny fahefatra aza; ary misy izay nataony tokony ho tamin' ny sentory fahenina ambin' ny folo, dia taloha kelin' ny nisehoan' ny porinty; fa ny ankabeazany dia teo anelanelan' ireo fetra roa ireo. Ny zokinjokin' ny manoskripta dia soratra vaventy (kapitaly) avokoa; fa ny ankamaroany dia soratra mandry sady kely. (Jereo ny *sary* 3.) Ary zavatra maro no ahafantaran' ny mpandinika azy ny fahelany, dia ny taratasy nanoratana azy, ny endri-tsoratra, ny fijanonan-tsoratra, ny fisian' ny aksenta, ny sipely, ny ranomainty, etc. Koa raharaha manahirana hiany ny mandinika azy; kanefa misy olona mahay azy izay mikely aina fatratra amin' izany ka manao ny fandinihana ireny manoskripta ireny ho foto-draharahany.

Ny manoskripta atao hoe 'palimpsesta' no saro-bakina indrindra. Saro-bidy ny hoditra fanoratana, koa nosasan' ny olona ny teny



(4) *Teny nalaina tamin' ny manoskripta 'palimpsesta' ahitana ny Soratra 'Uncial' (Kapitaly) matimaty misy tenin' ny Soratra Masina voasoratra voalohany, ary teny hafa voasoratra eo amboniny ('Cursive').*

**teo ambonin' ny voasasa.** Izany dia atao hoe *palimpsesta* ('nanoratana indray rehefa voakiky' no heviny). Koa matetika ny manoskriptan' ny Soratra Masina no efa nokikisana toy izany, ka teny hafa avokoa, tahaka ny tantaran' olona, na tantaram-piangonana, na hevi-teny, etc., no efa voasoratra eo amboniny; ka dia matimaty ny eo ambany, ka saiky tsy hita raha tsy dinihina tsara. Jereo ny *sary* 4, izay ahitana izany mazava tsara.

Manan-daza amin' ny olona mpandinika ny Baiboly ny manoskripta sasany, ary satria saro-dazaina ireo raha atao porofo, raha tsy misy anarana na marika ho enti-misolo azy, dia ny abidy efa nataony solon' ny anaran' ny manoskripta izay soratra kapitaly ('uncial')—A, B, C, etc.; ary ny marika —1, 2, 3, etc.—nataony solon' ny manoskripta izay litera kely ('cursive'). Ary holazaina kely ny toetry ny vitsy izay malaza indrindra.

ΤΟΔΕΕΤΙΑΠΑΞΔΗΛΟΙ
ΤΗΝΤΩΝCΑΛΕΥ
ΟΜΕΝΩΝ ΤΗΝ ΜΕΤΑΘΕ
CΙΝΩCΠΕΠΟΙΗ
ΜΕΝΩΝΙΝΑΜΙΝΗ
ΤΑΜΗCΑΛΕΥΟΜΕΝΑ
ΔΙΟΒΑCΙΛΕΙΑΝΑCΑ
ΛΕΥΤΟΝΠΑΡΑΛΑΜ
ΒΑΝΟΝΤΕCΕΧΩΜΕΝ
ΧΑΡΙΝΔΙΗCΛΑΤΡΕΥ
ΟΜΕΝΕΥΑΡΕCΤΩC
ΤΩΘΩΜΕΤΑΕΥΛΑ
ΒΙΑCΚΑΙΔΕΟΥCΚΑΙ
ΓΑΡΟΘCΗΜΩΝΠΥΡ
ΚΑΤΑΝΑΛΙCΚΟΝ

(5) *Teny nalaina tamin' ny Kodeksa Sinaitika.*

Aleph. *Kodeksa* Sinaïtika.* Izany dia hitan' ny lehilahy malaza atao hoe Tischendorf vao haingana; ary satria nataony ho zokin' ny manoskripta rehetra tratsika, dia Aleph, izay *A* amin' ny abidy Hebreo, no nataony marika famantarana azy. Tranon' ny monka (mpitoka-monina) any an-tendrombohitra Sinay no nahitan' i Tischendorf azy. Raha araka ny hevitr' i Tischendorf, tokony ho nosoratana tamin' ny sentory fahefatra izy io. Ary any Santa Petersborga, renivohitr' i Rosia, no itehirizana azy ankehitriny.

A. *Kodeksa Aleksandrina.* **Manoskripta misy ny Baiboly tapitra amin' ny teny Grika izany,** na ny Test. Tal. (ny LXX.), na ny Test. Vao., nefa misy nahaverezana kely. Tamin' ny A.D. 1628, Kyrila, bisopy tany Konstantinopoly, nampitondra izany manoskripta izany tamin' ny mpanjakan' i Englanda, ka tehirizina any Londona izy izao.

B. *Kodeksa Vatikana.* Manoskripta misy ny Baiboly tapitra amin' ny teny Grika koa izany, kanefa misy izy izay hafa soratra ka tokony ho natao tato aoriana elan' ny ankabeazany. Ny sisa tokony ho nosoratana tamin' ny sentory fahefatra. Any amin' ny Vatikana (tranon' ny Papa any Roma izay misy fitehirizan-taratasy) izany manoskripta izany, ka dia atao hoe 'Vatikana' izy. Ary nipetra-poana izy iny hatramin' ny ela, satria saro-piaro azy loatra ny Papa sy ny namany; nefa tato aoriandriana kosa efa navela hodinihina kely izy.

C. *Kodeksa Efraima.* Manoskripta ela dia ela izany ka sahalahala amin' ny Kodeksa Aleksandrina hiany ny toetrany, kanefa no haverezana takelaka betsaka izy; tokony ho roa tokony hiany angaha ny sisa amin' ny Test. Vao. Ary koa, misy soratra hafa voasoratra eo ambonin' ny teny; ary izany no nisehoan' ny anarany, fa ny toritenin' i Efraima, lehilahy malaza tany Syria, ilay voasoratra eo ambony. Ary tato aoriana hiany no vao hita ny soratra ao ambany. Tamin' ny A.D. 1834, nasiana rano mahery io manoskripta io, ka velona indray ny ranomainty. Any Parisy no misy ny Kodeksa Efraima.

D. *Kodeksa Beza.* Manoskripta misy ny Filazantsara Efatra sy ny Asa izany, ary teny roa mifanandrify izy: ny ilany iray teny Latina, ary ny ilany iray teny Grika. Beza no anaran' ny olona nahita azy tamin' ny A.D. 1562. Any Kambrijy any Englanda izany no tehirizina, fa toa tany Frantsa no nahazoan' i Beza azy. Tokony ho tamin' ny sentory fahenina angamba no nanoratana azy.

Ireo voalaza ireo no malaza sy mahatoky indrindra, fa mbola betsaka ny azo lazaina. Kanefa ampy hahafantarantsika ny toetry ny manoskripta izay nahazoan' ny olona ny Test. Vao. hatao porinty ankehitriny izany voalaza izany.

Tsy dia misy manoskripta na *iray* aza izay azo lazaina ho sahala indrindra amin' ny teny nosoratan' ny Apostoly, fa samy tsy maintsy misy fahadisoana sy tsi-fitoviana kely avy ny manoskripta rehetra. Kanefa kosa indray tsy misy tokony hananantsika ahiahy na eritreritra amin' izany. Fa noho ny habetsaky ny manoskripta izay voatahirin' ny olona tany aloha, noho ny fitondran' Andriamanitra azy ka efa voadi-

* Ny kope misy teny betsaka avy amin' ny Baiboly dia atao hoe 'kodeksa' **raha tsy ny Baiboly tapitra aza.**

nika ny tato aoriana, ary noho ny hafatratry ny fahazotoan' ny mpadinika azy, dia matoky dia matoky ny sain' ny mahalala rehetra, ka heveriny ho *saiky mitovy* mihitsy amin' ny teny nosoratan' ny Apostoly tamin' ny voalohany ny teny ifanarahan' ny manoskripta izay trany ankehitriny. Ary ny zavatra madinika tsy itovian' ny teny ankehitriny sy ny teny nataon' ny mpanoratra azy voalohany dia zavatra tsy mampaninona ny heviny akory; ny endriky ny Mpamonjy lazain' ny Filazantsara Efatra, ny foto-pinoana nampianaran' ny Apostoly, ny toetry ny fitondrantena sy ny mety hatao, —tsy miova izany; ary angamba raha hitsangana amin' ny maty aza ny Apostoly hamaky ny Test. Vao. izay famakintsika, dia tsy ho fantany ho hafa amin' ny azy izany.

Raha mba sitrak' Andriamanitra ny miaro ny mpandika kope tsy ho diso fihaino, na ho diso fijery, na ho diso fanoratra, dia hainy natao izany; kanefa fahagagana lalandava izany sady tsy mitovy akory amin' ny fitondrany antsika olombelona, ka dia tsy nanao izany Izy. Fa nadikan' olona ny kope tany aloha, ary noho ny fitiavan' ny Kristiana ny Test. Vao., dia izy no nadika mihoatra lavitra noho ny boky rehetra izay avy tamin' ny ntaolo; kanefa kosa olona nety diso ny mpandika, ka dia misy tsy mitovy kely ny vakiteniny, ary dia betsaka ny raharaha tsy maintsy hataon' ny olona amin' ny fampitahany ny manoskripta samy hafa, vao azony marina izay tokony ho teny mitovy mihitsy amin' ny nosoratan' ny Apostoly.

Ary mora fantarina ny zavatra sasany izay nisehoan' ny vakiteny tsy mitovy amin' ireny manoskripta ireny. Indraindray ny mpandika kope namelatra ilay nandikany teo anatrehany ka nandika azy; fa matetika nanoratra vakiteny notononin' olona taminy izy. Raha ny voalohany no nataony, dia voafitaka ny masony indraindray; ary raha ny faharoa kosa, dia tailana andrenesana izy indraindray. Ny teny mitovy tarehy, na mitovy feo raha tononina, dia isan' izay nahadiso ny mpandika kope indrindra; toy izany koa ny teny miverina, fa rehefa voadika ny voalohany, dia nankany amin' ny faharoa indray ny masony, ka tonga tsy voadika ny teny eo anelanelan' izy roroa. Misy koa ny teny mitovy hevitra nampifanoloiny: 'niteny' nataony hoe 'nilaza,' etc. Ny tsy fisiam-pijanonan-tsoratra no nanahirana sy nahadiso azy koa. Rehefa tsy nahafeno ny iray andalana ny teny, dia nasiany litera anankiray na anankiroa hameno azy; ary ny mpandika izany tato aoriana indray kosa dia nampikambana ireo litera ireo tamin' ny teny. Ny sisin' ny manoskripta koa nanoratana hevi-teny fanampiny indraindray, fa nony nadika indray izany, dia nataon' ny mpandika ho isan' ny teny ilay fanampiny, ka noheveriny ho efa navela tsy nahy, ka dia nakambany tamin' ny teny hiany.

Izany voalaza izany dia fahadisoana tsy satry; fa ny mpanoratra nanitsy kely ny teny koa indraindray. Raha nahita teny tsy marina kely amin' ny fomban' ny gramara, dia nisy izy nanitsy ireny, ary raha maizina kely ny teny Grika, dia nosoloany teny mazava izy. Toy izany koa amin' ny Filazantsara Efatra, ny teny eo amin' ny iray nentiny nanitsy sy nameno ny hafa. Ny teny nalaina tamin' ny Test. Tal. namboariny kely, raha tsy nitovy tamin' ny nangalana azy izy. Ary angamba nisy sahy nanova ny manoskripta sasany hanamarina ny fampianarana tiany ho nekena, nefa tsy dia nisy loatra izany.

Ny vakiteny tsy mitovy azo zaraina telo araka ny fombany: (1) *Teny misolo.* Ny anton' ny nanoloan' ny olona teny toy izany dia ny mba hanitsy ny teny. Ary ny ankabeazan' ireo dia teny mitovy hevitra; ary tsy izany hiany, fa matetika izy naka teny tamin' ny toko hafa ao amin' ny Soratra Masina hiany hisolo ilay nokasainy hosoloana. (2) *Teny manampy.* Nahery nanampy teny ny mpanao kope sasany, indrindra ny teny hafa hitany tamin' ilay nadikany no nalainy nanampy azy; toy izao: Mat. v. 44, ny teny hoe "tiavo ny fahavalonareo" dia nampiany teny nalaina tamin' ny Lio. xxvii. 28, hoe "manaova soa," etc.; ary koa, 1 Kor. xi. 34, ny hoe "raiso, hano" nalainy tamin' ny Mat. xxvi. 26. Tao amin' ny dikan' ny Test. Tal. natao talohan' ny taona 1883 anefa izany, fa ao amin' ny Baiboly Voahitsy kosa dia efa nesorina ny teny sasany, satria hita mazava fa tsy mba ao amin' ny manoskripta ela indrindra izy ireo, ka dia tsy voasoratr' i Matio sy Paoly izy, fa nampian' ny mpanoratra ny manoskripta tato aoriana. (3) *Teny latsaka.* Vitsivitsy kokoa noho ny teny manampy ireo.—G.C.

**MAONA**: dia tanàna anankiray tao amin' ny anjara-tanin' ny Joda, tao amin' ny tany havoana, ary angamba takaikin' i Karmela sy Zifa (Jos. xv. 55). Ny efitra nanodidina an' i Maöna no isan' ny tany maro nalehan' i Davida nony nenjehin' i Saoly izy (1 Sam. xxiii. 24, 25). Misy havoana anankiray, tokony ho fito maily atsimon' i Hebrona, izay mbola atao hoe *Main*, ary izy io angamba no niorenan' ny tanàna Maöna.—C.C.

**MAONITA**: izy dia isan' ny olona voalaza ao amin' ny Mpits. x. 12 ho nampahory ny ny Zanak' Isiraely tamin' ny andron' ny Mpitsara. Angamba nonina tao atsimon' i Palestina izy ary sahala amin' izay atao hoe koa Mehonima (zahao MEHONIMA); nefa raha toy ny hevitry ny sasany koa, ny Maönita sy ny Midianita dia olona iray hiany.—C.C.

**MARA** (*Mangidy*): dia anarana tian' i Naomy homen' ny sakaizany azy noho ny fahoriana niaretany (Rota i. 20); zahao NAOMY.—C.C.

**MARA**: dia tany tao amin' ny efitr' i Siora na Etama, izay nitobian' ny Zanak' Isiraely tamin' ny andro fahatelo, rehefa nita ny Ranomasina Mena izy (Eks. xv. 22-24; Nom. xxxiii. 8). Tao nisy loharano, kanefa nangidy loatra ny rano, ka tsy azon' ny olona nosotroina (ary izany no nanaovany ny anaran' ny tany hoe Mara, dia 'ngidy'); dia nimonomonona tamin' i Mosesy ny olona. Fa "nitaraina tamin' i Jehova izy, ka dia nanehoan' i Jehova hazo anankiray, ary rehefa natsipiny tao anatin' ny rano izany, dia tonga mamy ny rano."—J.S.

**MARAN ATA**: dia teny Aramaïka nataon' i Paoly Apostoly eo am-paran' ny Epistily Voalohany ho an' ny Korintiana (xvi. 22); ny heviny dia "Avy ny Tompontsika," ary toa famantarana tamin' ny Kristiana mba hiomana tsara hihaona amin' ny Tompony.—J.S.

**MARIA VIRIJINA, Renin' i JESOSY TOMPO.** Kely hiany ny teny milaza ny renin' i Jesosy ao amin' ny Filazantsara, fa maro kosa ny tantara sy ny angano noforonin' olona milaza azy, sady mahagaga loatra ny sasany amin' ireo. Tsy voalazan' ny Baiboly akory ny anaran' ny rainy na ny renin' i Maria. Kanefa ataon' ny sasany fa ilay Jakoba voalaza amin' ny Mat. i. 16, na Hely amin' ny Lio. iii. 23, no rainy, ary mpirahalahy angamba izy roa lahy. Avy tamin' ny firenen' i Joda sy ny taranak' i Davida Maria (Rom. i. 3). Nanana rahavavy anankiray izy, ka ny anarany no ataon' ny sasany ho Maria hiany koa, fa ny sasany kosa mihevitra fa Salome no anarany (Jao. xix. 25); zahao MARIA, VADIN' I KLOPA. Ary Maria Virijina dia mpihavana tamin' i Elizabeta, renin' i Jaona Mpanao-batisa, koa (Lio. i. 36). Nonina tao Nazareta any Galilia Maria tamin' ny andron' ny fahazazany, ary rehefa voafofo ho vadin' i Josefa izy, dia mbola nitoetra herintaona tao an-tranondrainy, na tao an-tranon' ny rahavaviny zokiny hiany izy, sady tsy nifankahita akory izy sy Josefa nandritra izany herintaona izany. Tao anatin' izany taona izany indrindra no nisehoan' i Gabriela anjely tamin' i Maria sady nilazany fa efa notidin' Andriamanitra ho renin' ny Mesia izy. Ny tarehin' ilay anjely dia tokony ho niendrika olombelona hiany, dia nanahaka ireo anjely niseho tamin' i Gideona sy Manoa izany (Mpits. vi. sy xiii.); koa tsy dia ny tarehiny na ny nidirany tao an-trano, fa ny teny nataony hiany, no nanaitra an' i Maria (ampitahao Dan. x. 18, 19.). Nilazan' i Gabriela Maria fa ny Fanahy Masina ho tonga ao aminy, ary hisy herin' ny Avo Indrindra hanarona azy, koa ny Masina Izay haterany dia hatao hoe Zanak' Andriamanitra. Ny anarany anefa nasainy hatao hoe JESOSY, sady voalazany koa fa homen' Andriamanitra ny seza-fiandrianan' i Davida izy, ka tsy hisy fahataperana ny fanjakany (Lio. i. 26-38).

Nony nilaozan' ny anjely Maria, dia niainga nianatsimo izy mba hamangy an' i Elizabeta tao Hebrona, izay tokony ho roa-polo maily tao atsimon' i Jerosalema, dia sahabo ho lalana hadimiana na henemana, raha miala any Nazareta. Izay namporisika an' i Maria hanatona ny havany, na dia lavitra toy izany aza ny fonenany, dia ilay tenin' i Gabriela nanao hoe: "Ary, indro, Elizabeta havanao efa mitoe-jaza koa," etc., sady efa sahalahala koa ny fitondran' Andriamanitra azy roa vavy. Vantan' ny vao niditra ny tranon' i Elizabeta Maria sy niarahaba azy, dia fantatr' i Elizabeta fa izy no ho renin' ny Tompo. Voalaza ho nofenoin' ny Fanahy Masina Elizabeta, ary tahaka izany hiany koa Maria, raha nanao ilay laha-teny tsara na fiderana hiderana an' Andriamanitra voasoratra ao amin' ny Lio. i. 46-55 izy. Teny fihiran' ny Fiangonana Kristiana rehetra mandraka ankehitriny izany, sady mifanaraka amin' ny teny betsaka ao amin' ny Salamo sy ny Soratra Masina sasany koa izy (vakio ny fihirana nataon' i Hana, 1 Sam. ii. 1-10). Ilay teny nataon' i Maria hoe: "Hataon' ny taranaka rehetra ho sambatra aho," dia manahatahaka ny tenin' i Lea, vadin' i Jakoba (Gen. xxx. 13).

Nony efa kely sisa ny hahateran' i Jaona Mpanao-batisa, dia nody tao Nazareta Maria, ary rehefa afaka volana vitsivitsy dia hita ho nitoe-jaza izy. Tamin' ny voalohany dia nataon' i Josefa ho efa nandika ny lalàn' Andriamanitra sy ny fanekeny taminy izy; nefa tsy navelan' Andriamanitra ho diso hevitra tahaka izany ny mpanompony, fa naniraka anjely hanome toky azy ny amin' i Maria Izy, sy hampahatsiaro azy ny teny ao amin' ny Isaia vii. 14, sy handidy azy hampakatra an' i Maria ho vadiny (Mat. i. 18-25).

[Tokony hotsarovana koa fa Jesosy Tompo dia tsy nanana-dray araka ny nofo; ny herin' ny Fanahy Masina hiany no nananany Maria anaka; fa virijina madio ka tsy nahalala lahy na nanam-bady izy *taiohan'* ny nahaterahan' i Jesosy. Ary izany tokoa no nihavian' ny anarana ahafantarana an' i Maria indrindra, dia 'Maria Virijina.' Fa hoy ny teny: Gabriela no nirahin' Andriamanitra "ho any amin' ny virijina anankiray, izay voafofo ho vadin' ny lehilahy atao hoe Josefa, ary ny anaran' ny virijina dia Maria" (Lio. i. 27). Mba hanavaka sy hanokana ny Zanany amin' ny olombelona rehetra Andriamanitra, dia nanao zavatra vaovao teo amin' ny tany, fa nateraky ny virijina madio ny Mpamonjy. Dia hoy Paoly Apostoly koa: "Lehibe ny zava-miafina ny amin' ny toe-panahy araka an' Andriamanitra, dia Ilay naseho teo amin' ny nofo" (1 Tim. iii. 16).]

Taoriana kelin' ny nanazavan' Andriamanitra ny sain' i Josefa dia niara-nandeha nianatsimo Josefa sy Maria nankany Betle-

hema tanin-drazany, mba hosoratana ny anarany. Nony tonga vao faingana tao izy, dia niteraka ny lahi-matoany Maria, ka ny anarany no natao hoe Jesosy (Mat. i. 25; Lio. ii. 7, 21). Ny namangian' ny mpiandry ondry an' i Jesosy tsy dia bolazaina loatra etoana, fa momba ny tantaran' i Jesosy izany; koa zahao ny teny milaza ny tantaran' i JESOSY KRISTY, p. 368.

Toa tsy azoazon' i Maria loatra izay ho toetra amam-boninahitry ny Zanany, kanefa nitadidy sy nieritreritra ny teny milaza Azy tao am-pony izy. Efa-polo andro taorian' ny nahaterahan' i Jesosy, dia naterin' i Maria sy Josefa tao amin' ny Tempoly Izy hatolotra amin' i Jehova; ary hita amin' ny fanatitra nateriny tamin' izany fa olona nalahelo hiany izy mivady, satria izay fanatitry ny malahelo tokoa no nateriny (ampitahao Lio. ii. 24 sy Lev. xii. 8). Ny tenin' i Simeona tamin' ny nanolorana an' i Jesosy tao amin' ny Tempoly nisy milaza an' Maria hiany, dia ilay teny nataony taminy hoe: "Ny fanahinao aza hotsatohana tsabatra" (Lio. ii. 34, 35). Raha nitsangana teo anilan' ny hazo-fijalian' i Jesosy Maria, dia tanteraka taminy tokoa izany tenin' i Simeona izany.

Kely hiany sisa ny tantaran' i Maria voalazan' ny Soratra Masina, dia izao: Nentin' i Josefa nankeny Egypta mba handositra an' i Heroda Lehibe izy mianaka, rehefa novangian' ny Magy na olon-kendry avy tany atsinanana ny Zazakely. Rehefa maty Heroda, dia niverina indray izy telo mianaka, sady nikasa hipetraka tao Betlehema hiany Josefa; kanjo nony reny fa Arkelao no nanjaka nandimby an-drainy tao Jodia, dia natahotra izy, ka dia tao amin' ny fizaran-tany nanjakan' i Antipasy, rahalahin' i Arkelao, kosa no nofidiny hipetrahana, dia tao amin' ny tanàna Nazareta hiany (Mat. ii.). Niaraka niakatra nankany Jerosalema isan-taona izy mivady tamin' ny andro firavoravoana amin' ny Paska; ary tao tamin' ny taona A.D. 8 dia vao niaraka taminy voalohany Jesosy ka nijanona nianatra tao amin' ny Tempoly (Lio. ii. 40-51). Tamin' izany Jesosy dia tsy nanaiky ny filazan' i Maria an' i Josefa ho rainy, fa ny Rainy dia Andriamanitra hiany (and. 48, 49); kanefa tsy azon' i Maria loatra ny teniny. Tokony ho maty Josefa taoriana kelin' izany, kanefa tsy fantatra akory izay taona nahafatesany, fa tsy misy teny milaza azy intsony ao amin' ny Filazantsara.

Tamin' ny fahagagana voalohany nataon' i Jesosy tao Kana any Galilia dia tao hiany Maria, ka saiky mahagaga antsika hiany ny namalian' i Jesosy azy, raha nilaza taminy izy fa lany ny divay. "Ravehivavy," hoy Izy, "moa mifaninona akory Izaho sy hianao?" Toa ta-hampiseho tsara Jesosy mba ho fantatry ny olona rehetra fa na dia reniny araka ny nofo aza Maria, dia tsy nanan-draharaha amin' ny toetrany mah-Andriamanitra Azy izy, sady tsy nahazo nikasika ny raharaha lehibe izay efa nomen' ny Rainy hataony ny amin' ny famonjena ny olona rehetra. Rehefa lehibe Jesosy, dia toa niara-nipetraka tamin' ny zanany sasany tao Kapernaoma Maria, ka niaraka taminy koa Jesosy (Jao. ii. 12); fa tsy azo fantarina na mbola niverina nitoetra tao Nazareta indray Maria mianakavy, na tsia. Araka ny hevitro, dia tokony ho efa nanan-bady tao Nazareta ny zanakavavin' i Maria sasany, izay anabavin' i Jesosy (Mat. xiii. 54-56; Mar. vi. 3).

Rehefa afaka herintaona sy tapany mahery ilay "voaloham-pamantarana" nataon' i Jesosy tao Kana, dia niseho indray Maria mbola niaraka tamin' ireo rahalahin' i Jesosy izay tsy nino Azy (Jao. vii. 5). Nampianatra ny olona betsaka tao amin' ny tranon' i Petera, na trano hafa anankiray tao Kapernaoma, Jesosy, sady nifanety ny vahoaka mba hihaino Azy. Nony ren' ny havany fa tsy afaka hihinan-kanina akory aza Jesosy, dia nivoaka hihazona Azy izy ka tonga tao ala-trano, fa tsy nisy hidirany ho ao aminy. Dia niantso an' i Jesosy hivoaka kosa izy hiteny aminy. "Indreo," hoy ny olona, ato ala-trano ny reninao sy ny rahalahinao mitady Anao." Fa nolavin' i Kristy kosa ny fanapahan' ny nofo aman-dra Azy tamin' ny zavatra momba ny fanjakany, dia namaly azy Izy hoe: "Iza no reniko sy rahalahiko?" "Indreo ny reniko sy ny rahalahiko! (miantso ny olona nanodidina azy). Fa na iza na iza no manao ny sitrapon' Andriamanitra, dia izy no rahalahiko sy anabaviko ary reniko" (Mar. iii. 20, 21, 31-35). Ny fahasambaran' i Maria toa tsy avy tamin' ny niterahany an' i Kristy loatra, fa tamin' ny finoany Azy sy ny nankatoavan' ny teniny kosa (Lio. i. 38, 45).

Mifanaraka amin' izany indrindra ny fampianarana nataon' i Jesosy tamin' ny faradiany nankany Jerosalema talohan' ny nahafatesany. Raha mbola nanasitrana ny marary sy nitory ny Filazantsara araka ny fanaony Jesosy, dia nisy vehivavy anankiray niantso hoe: "Sambatra ny kibo izay nitondra Anao, sy ny nono izay ninonoanao." "Eny, tokoa," hoy Kristy, "kanefa mainka sambatra ny mihaino ny tenin' Andriamanitra ka mitandrina izany" (Lio. xi. 27, 28). Isan' ny "vehivavy maro" izay niaraka tamin' i Jesosy niakatra tany Jerosalema Maria reniny, ka tokony ho efa nahare ilay teny nataon-dravehivavy sy ny navalin' i Kristy azy izy (zahao Mar. xv. 41).

Nony tamin' ilay Zoma nijalian' ny Tompo, dia isan' ny vehivavy tao akaikin' ny hazo-fijaliana koa Maria, ka toy ny voatsindron-tsabatra tokoa ny fanahiny androtr izay, raha nahita ny fahafatesana mahatsiravina niaretan' ny Zanany. Notsarovan' i Jesosy ny alahelony, dia nanolotra Azy tamin' ilay mpianany malemy fanahy sy be

fitiavana izay tiany, dia Jaona, mba hampionina ny fony sy hampahery ny finoany. 'Ravehivavy," hoy Izy nihantona teo ambonin' ny hazo-fijaliana, "indro ny zanakao" (Jao. xix. 26). Ary hatramin' izany ora izany dia nentin' i Jaona ho any aminy Maria, koa tsy nanatrika ny nialan' i Jesosy aina angamba izy. Tsy fantatra koa na nahita ny Tompo Maria rehefa nitsangana tamin' ny maty Izy, na tsia, fa tsy misy teny amin' ny Soratra Masina izay milaza ny nahitany Azy, ary tsy misy tantara na boky hafa azo itokiana ny amin' izany, fa be angano foana ny ankabeazany amin' ireo. Izao hiany no dia fantatra marina: niaraka tamin' ny Apostoly sy ny rahalahin' i Jesosy sy ny vehivavy sasany koa izy, ary niray saina naharitra nivavaka taoamin' ny trano ambony tany Jerosalema hatramin' ny andro nampiakarana an' i Jesosy sy ny nandatsahana ny Fanahy Masina tamin' ny Andro Pentekosta (Asa i. 14). Hita amin' izany fa efa mba tonga mpino an' i Kristy koa tamin' izany ireo rahalahiny tsy nino Azy teo aloha (Asa i. 13, 14).

Ny fampianaran' ny fiangonana Katolika Romana ny amin' i Maria dia tsy mifanaraka loatra amin' izao voalaza eo ambony izao. Tsy omby ity boky ity ny angano noforoniny ny amin' ny nahaterahan' i Maria sy ny fahazazany sy ny fahagagana nataony ary ny nanangana' i Kristy azy tamin' ny maty, etc.; fa maro sady mahagaga loatra izy ireny. Fa ny fampianarany sasany mikasika ny voalazan' ny Soratra Masina, nefa ny tsy mifanaraka amin' ny heviny no holazaina fohifohy etoana. Lavin' ny Katolika Romana ny fanambadian' i Maria, fa lazainy ho virijina mandra-pahafatiny izy, ary Josefa lazainy ho tsy nanambady azy, fa niaro azy fotsiny. Tsy zanak' i Maria akory, hono, ireo rahalahin' i Jesosy sy anabaviny, fa zanaky ny rahavavin' i Maria kosa, hono, izy, dia Jakoba sy Josesy sy Jodasy sy Simona, ary ny anabaviny (Mar. vi. 3, etc.). Ny sasany kosa milaza azy ireo ho zanak' i Josefa sy izay vadiny hafa maty talohan' ny nahaterahan' i Kristy, Tsy misy manamarina ireo hevitra ireo anefa ao amin' ny Soratra Masina, fa hevi-dravina foana noforonin' olona izy ka mahafoana ny fampianaran' i Kristy sy ny Apostoliny, ka dia tsy azo eken' ny Kristiana mihitsy izany; vakio 1 Tim. iv. 7.—A.P.P.

**MARIA, Anabavin' i Lazarosy.** Tsy misy tantara loatra milaza an' i Maria mitokana, fa voakambana amin' ny an' i Marta sy Lazarosy be hiany ny azy. Koa diniho ny teny milaza azy mianadahy. Maria sy ny rahavaviny no voalazan' ny Lio. x. 40 ho nandray an' i Jesosy tao an-tranony. Ny toetran' izy mirahavavy ireo dia samy hafa tokoa. Raha tonga tao an-tranony Jesosy, dia nipetraka tao anilan' ny tongony Maria ka fatra-pihaino ny teniny. Izy tsy nety nisahirana tamin' ny raharaha momba ny trano loatra, koa dia navelany "hanompo irery" Marta, nefa voalazan' i Jesosy ho efa "nifidy ny anjara tsara izay tsy halaina aminy." Ny zavatra momba ny fiainampanahy sy ny fampianarana tsara nataon' ny Tompo no noheveriny ho ambony lavitra noho ny momba izao fiainana vetivety izao, dia tsy "maro ahina" tahaka ny rahavaviny izy, sady efa azony ilay "zavatra iray loha" nilain' i Marta.

Mifanaraka tsara amin' ny toetrany voalaza teo koa ny ao amin' ny Jao. xi. Ny fahoriana nanjo azy sy ny alahelony ny anadahiny maty dia fatratra tokoa, sady tsy nentiny nandeha izany tahaka ny nataon' i Marta, fa toa notaizainy tao am-po, dia "nitoetra tao an-trano izy." Tafavory tao an-trano ny havany sy ny niara-monina taminy hitsapa alahelo azy, fa nony vantan' ny vao reny manginginа fa tonga ny Mpampianatra ka niantso azy, dia nitsangana faingana izy ka nankao aminy (Jao. xi. 20-28). Ny olona tao an-trano nony nahita azy niarina sy nivoaka tao ala-trano, dia nahatsiaro ny fahoriana mafy izay nanafotra azy, dia nivoaka koa izy nanaraka azy, fa nataony ho lasa nankany amin' ny fasana izy hitomany. Raha vao hitany Ilay Mpampianatra efa tiany sy nitokiany, dia nihiaro fimonjomonjoana hiany ny teny voalohany nataony, dia "niankohoka tamin' ny tongony izy ka nanao hoe: Tompoko, raha teto Hianao, tsy maty ny anadahiko."

Nionona indray ny fony rehefa natsangana niala tamin' ny fasana indray ny anadahiny, sady toa nitombo fatratra koa ny fitiavany ny Tompo. Tamin' ny fanasana natao ho an' i Jesosy tao Betania dia niseho miharihary izany fitiavana lehibe izany, fa raha mbola nipetraka nihinana tao ny olona, lasa Maria naka menaka manitra nisy narda sady tsara no saro-bidy, dia "nanosotra ny tongotr' i Jesosy sy namaoka ny tongony tamin' ny volon-dohany izy" (Jao. xii. 3). Matio sy Marka tsy mba milaza ny anaran' ny vehivavy nanao izany, fa Jaona kosa dia milaza mazava fa Maria izany. Dia tsy misy voalazan' ny Soratra Masina intsony ny tantarany; fa izy, izay efa nalaza ela ho mpihaino sy mpitia an' i Jesosy, efa niseho ho manompo sy manao soa ny Tompony koa. —J.PL.

**MARIA MAGDALENA.** Ao amin' ny Lio. viii. 2 ny teny voalohany milaza an' i Maria Magdalena. Efa fanaon' ny vehivavy Jiosy hiany, hono, ny "manompo amin' ny fananany" izay Raby nohajainy; koa nanaraka ny fomba izay efa nahazatra ny olona hiany Maria sy ny vehivavy namany, raha nanaraka an' i Jesosy hanaja Azy toy izany izy. Tokony ho olona samy manamanana hiany ireo vehivavy nanao izany ireo. Izay namporisika an' i Maria hanompo sy hanaraka an' i Jesosy tahaka izany dia ny fitiavany Azy

fatratra noho ny nanafahany azy tamin' ny herin' ny demonia fito izay nampijaly azy loatra (Lio. viii. 2). Raha milaza azy ho azon' ny demonia fito Lioka, dia fantatsika fa tsy maintsy ho mafy dia mafy tokoa ny nanjo azy, dia mafy lavitra noho izay nanjo ny ankabeazan' ny olona azon' ny demonia izany (Mat. xii. 45; Mar. v. 9). Nony noroahin' i Kristy ny demonia izay nanjaka taminy, dia feno fisaorana sy fifaliana tokoa ny fony, ka nanolo-tena izy hanaraka sy hanompo ny Tompony, Izay efa nitantra azy tahaka izany.

Tsy fantatra na nanaraka an' i Kristy matetika ireo vehivavy ireo na indraindray hiany, fa tamin' ny niakarany farany indrindra nankany Jerosalema dia nanaraka Azy izy (Mat. xxvii. 55; Mar. xv. 41; Lio. xxiii. 55; xxiv. 10). Ny nitoerany sy ny nalehan' ireo vehivavy ireo, mbamin' ny fanantenana tao am-pony, sy ny fihetsiketsehan' ny sainy talohan' ny nanamelohana an' i Jesosy, dia tsy voalaza akory. Fa nony voaheloka Izy sady nahantona tao amin' ny hazo-fijaliana, dia "nijanona teny lavitra eny nijery" izany izy (Lio. xxiii. 49).

Toa nanatona Azy kokoa izy sy Maria, renin' i Jesosy, ary Jaona tato aoriana, fa Jesosy niteny taminy (Jao. xix. 25-27). Dia naharitra nijanona tao akaikin' ny hazo-fijaliana izy nanatrika ny nanesoran' i Josefa ny fatin' i Jesosy sy ny namonosan' izy sy Nikodemo Azy tamin' ny lambam-paty, sy ny nandevenany Azy tao amin' ny fasana vaovao tao an-tanimboly. Ary rehefa vita izany, ka efa voasaron' ny vato lehibe ny vava-fasana, sady efa lasa nody izy roa lahy ireo, dia mbola nijanona tao Maria, fa izy sy ilay Maria anankiray nipetraka tandrifin' ny fasana, ory sady nalahelo fo tokoa (Mat. xxvii. 61; Mar. xv. 47; Lio. xxiii. 55, 56).

Tsy nanampo izy fa hitsangana amin' ny maty intsony ny Tompony. Ny mpiananany aza, izay efa niresahany izany matetika hiany, toa tsy nahazo ny heviny akory, ka samy namoy fo avokoa, mainka fa Maria. Koa tamin' ny andro Sabata dia nijanona hiany izy; fa nony vao maty ny masoandro dia lasa izy sy Salome ary Maria, renin' i Jakoba, nividy zava-manitra mba hanosorana ny fatin' i Jesosy (Mar. xvi. 1). Raha vao nazava ratsy ny andro voalohany tamin' ny herinandro (Alahady maraina), dia tonga tao amin' ny fasana izy (Mat. xxviii. 1; Mar. xvi. 2). Nony tonga tao izy dia hitany fa foana ny fasana, sady hitany koa ny "fisehoan' anjely" (Mat. xxviii. 5; Mar. xvi. 5). Notampohim-pitaliam-be izy tamin' izay, kanjo vao afaka kely ny fahatairany, dia toa kivy ratsy indray izy. Dia lasa nihazakazaka nankany amin' i Petera sy Jaona izy nanao hoe: "Nalain' olona tao am-pasana ny Tompo, ka tsy fantatray izay nametrahany Azy" (Jao. xx. 2). Dia nanaraka an' i Petera sy Jaona nankany amin' ny fasana indray sady niandry tao hiany izy, rehefa lasa nody izy roa lahy, ka nitomany. Safo-pahoriana izy, satria nataony fa very ny fatin' i Jesosy, ka tsy nahazo nanoso-javamanitra Azy sy hanao izay fombam-panajana tsara taminy akory izy. Toa efa vonton' alahelo ny sainy, fa raha nitsirika tao anaty fasana ka nahita ny anjely roa tao aza izy, mbola ilay teny fitarainany teo hiany no nentiny hamaly azy, fa: "Nalain' olona ny Tompoko, ka tsy fantatro izay nametrahany Azy," hoy izy (Jao. xx. 13).

Ary raha niseho taminy Jesosy sy niteny taminy, dia tsy fantany marina na ny tarehiny, na ny feony aza. Toa efa difotra alahelo tokoa izy ka verivery saina. Fa raha niantso ny anarany Jesosy, dia taitra izy, fa fantany ny feony; dia nitodika izy, sady niankohoka tamin' ny tany hihazona ny tongony no nanonona ilay anaram-panajana indrindra hoe: "Rabony!" izay hoe, "Mpampianatra ô!" Noraran' i Jesosy tsy hanendry Azy anefa Maria. Tiany hahalala izy fa tsy ho azony fantarina araka ny nofo intsony. "Eny," hoy Paoly, "na dia efa nahafantatra an' i Kristy araka ny nofo aza isika, nefa ankehitriny tsy fantatsika toy izany intsony Izy" (2 Kor. v. 16). "Aza manendry Ahy," hoy Izy, "fa tsy mbola niakatra any amin' ny Ray Aho." Ny fahalalana Azy araka ny nofo tsy maintsy hodimbasan' ny fahalalana tsara kokoa, dia ny araka ny fanahy. Efa tanteraka izao ny raharahany, efa tafakatra ho amin' ny Rainy Izy, dia tsy misy fisakanana intsony. Izay rehetra tia sy mino Azy mahazo mandray Azy tokoa, "fa hiditra eo aminy Aho," hoy Izy, "ary izy amiko" (Apok. iii. 20).

Tsy misy fantatsika marina ny amin' i Maria Magdalena, afa-tsy izany voalaza izany hiany. Ny fiainany sisa, tahaka ny an' i Lazarosy koa, dia "miafina mbamin' i Kristy amin' Andriamanitra."

Hatramin' ny ela efa nataon' ny sasany ho olona anankiray hiany Maria Magdalena sy ilay vehivavy mpanota izay nandena ny tongotr' i Jesosy tamin' ny ranomasony tao an-tranon' i Simona Fariseo sy namaoka azy tamin' ny volon-dohany, dia nanosotra menaka manitra azy (Lio. vii. 36-38). Efa tonga ambentinteny any Eoropa aza ny hoe 'Magdalena,' raha milaza vehivavy efa mpijangajanga, fa niova toetra ho tsara fanahy. Anefa tsy misy hita hanamarinana izany hevitra izany loatra, satria tsy voalazan' i Lioka ho Maria Magdalena ilay vehivavy mpanota tsy akory. Ary raha nanjakan' ny demonia fito Maria, raha ampitahaina amin' ny sasany azon' izany voalazan' ny Test. Vao., dia tsy tokony ho mpijangajanga akory ny toetrany, fa olona masiaka sady maditra sy very saina kosa ka mahatahotra.

Misy ny sasany izay mino fa Maria, ana-

**bavin' i Lazarosy, no Maria Magdalena,** ary izy hiany no nanosotra ny tongotr' i Jesosy indroa. Dia ataony fa zavatra iray hiany no voalaza amin' ny Lio. vii. 36-38 sy Jao. xii. 3. Tsy tokony ho hevitra marina akory anefa izany, fa hevitra manta loatra kosa.

Ny hevitry ny hoe 'Magdalena' dia olona avy any Magdala angamba, dia tanána anankiray tao andrefan' ny Farihin' i Genesareta (zahao Mar. xv. 41). Misy ny sasany manao azy ho anarana nalaina tamin' ny teny Hebreo milaza 'volo mirandrana' kosa. Asa izay marina amin' ireo, fa ny voalohany hiany no tokony ho izy angamba.—J.Pl.

**MARIA, Vadin' i Klopa.** Ao amin' ny Filazantsara nosoratan' i Jaona misy teny milaza fa "nijanona teo akaikin' ny hazofijalian' i Jesosy ny reniny sy ny rahavavindreniny, Maria, vadin' i Klopa, sy Maria Magdalena" (xix. 25). Raha milaza ireo Matio, dia ny anaran' ny telo vavy hiany no voatonona "isan' ireo," hoy izy,—miantso ny vehivavy nanaraka an' i Jesosy sy nanatrika ny fijaliany—"Maria Magdalena sy Maria, renin' i Jakoba sy Josesy, ary ny renin' ny zanak' i Zebedio" (Mat. xxvii. 56). Ny filazan' i Marka azy kosa dia izao :— "Maria Magdalena sy Salome, ary Maria, renin' i Jakoba kely sy Josesy....mbamin' ny vehivavy maro koa" (Mar. xv. 40). Misaratsaina be hiany ny olona ny amin' ireo vehivavy ireo. Ny sasany mihevitra fa vehivavy telo hiany no voatonon' i Jaona, ka Maria, vadin' i Klopa, no voalazany ho rahavavin' ny renin' i Jesosy ; fa ny sasany kosa mihevitra fa vehivavy efatra no voalazany ; koa raha izany no izy, sady ampitahaina amin' ny tenin' i Marka ny an' i Jaona, dia Salome, vadin' i Zebedeo, no tokony ho rahavavin' i Maria, renin' i Jesosy, saingy tsy voatonon' i Jaona ny anarany. Tsy azo itompoana teny fantatra akory izay marina amin' ireo hevitra roa ireo ; kanefa, raha toa ahy, dia ny faharoa no eken' ny saiko kokoa. Ny anarana hoe 'Klopa' sy 'Alfeo' no nataon' ny sasany ho anaran' olona anankiray hiany. Koa ny zanak'i Maria, vadin' i Klopa, izay voatonon' i Matio sy Marka anarana, dia Jakoba sy Josesy, ary Jakoba no voalazan' i Marka ho "Jakoba kely," hanavaka azy amin' ilay Jakoba hafa, zanak' i Salome sy Zebedeo. Tokony ho zanak' olona mirahavavy Jakoba sy Jaona, ary Jesosy Tompo sy ny rahalahiny niray tam-po taminy.

Tsy misy teny milaza an' i Maria talohan' ny nisehoany teo akaikin' ny hazo-fijalian' i Jesosy. Tamin' iny hariva nahafatesan' i Jesosy iny hiany dia nipetraka tandrifin' ny fasana izay efa nandevenana ny Tompo izy sy Maria Magdalena (Mat. xxvii. 61 ; Mar. xv. 47). Tamin' ny alin' ny Sabata, raha vao nazava ratsy ny andro voalohany amin' ny herinandro, dia niaraka tamin' i Maria Magdalena izy sy ny vehivavy sasany koa nitondra zava-manitra mba hanosotra ny fatin' i Jesosy (Mat. xxviii. 1 ; Mar. xvi. 1 ; Lio. xxiii. 56) ; dia isan' ireo vehivavy izay nahita ny fisehoan' anjely tao amin' ny fasana Maria, izay nilaza fa velona ny Tompo (Lio. xxiv. 23).

Afa-tsy izany voalaza izany, tsy misy teny milaza azy amin' ny Soratra Masina. Ary tsy misy teny milaza an' i Klopa na Alfeo akory, afa-tsy izay milaza an' i Maria ho vadiny sy Jakoba ho zanany. Tokony ho efa maty talohan' ny nialan' i Jesosy tao Nazareta handehandeha hampianatra angamba izy, kanefa tsy fantatra marina izany.—J.Pl.

**MARIA, Renin' i Marka.** Tokony ho efa isan' ny mpianatr' i Jesosy hiany angamba ity vehivavy ity, ary anabavin' i Barnabasy izy (Kol. iv. 10). Raha ampitahaina ny Asa iv. 37 sy xii. 12, dia hita fa raha nivarotra ny taniny Barnabasy sady nitondra ny vola vidiny, ka napetrany teo anilan' ny tongotry ny Apostoly, ny tranon' i Maria anabaviny kosa no tonga fivorian' ny mpivavaka matetika. Toa nanampo hihaona amin' ny Kristiana namany Petera, raha vao afaka tamin' ny trano-maizina izy, no namonjy ny tranon' i Maria (Asa xii. 12), sady ataon' ny sasany fa mpihavana koa aza Petera sy Maria. Toa mifanaraka amin' izany ny teny entiny milaza an' i Marka (1 Pet. v. 13) hoe "zanako." Tsy maintsy ho nitovy firazanana aminy Barnabasy, anadahin' i Maria, dia "Levita, avy any Kyprosy no firazanany" (Asa iv. 36). Raha araka ny hevitry ny sasany, dia ny alahelon' i Marka ny reniny noho ny fanenjehana sy ny mosary izay niaretan' ny fiangonana tao Jerosalema no nandaozany an' i Paoly sy Barnabasy ka nodiany hankany aminy (Asa xiii. 13).

Misy lovan-tsofina milaza ny tranon' i Maria ho tao amin' ny havoan' i Ziona ambony, sady milaza izany koa ho fitoerana nisehoan' ny fahagagana tamin' ny Andro Pentekosta. Ary raha araka ny lovan-tsofina, dia tsy mba rava tamin' ny nandravan' i Titosy an' i Jerosalema izany trano izany, fa mbola trano niangonan' ny Kristiana, hono, izy tamin' ny sentory fahefatra.—J.Pl.

**MARIA tany Roma.** Isan' ny Kristiana tao Roma ity vehivavy Maria ity, izay nanaovan' i Paoly veloma tamin' ny Epistily nosoratany ho an' ny Romana (Rom. xvi. 6). Tsy misy teny milaza azy afa-tsy izao teny fohy izao hoe : "Nikely aina fatratra" izy halasoa m' i Paoly sy ny namany.—J.Pl.

**MARKA :** dia olona iray hiany izy sy ilay "Jaona, izay atao hoe koa Marka" (Asa xii. 12, 25) ; Jaona dia tokony ho anarana avy tamin' ny Jiosy, ary Marka kosa dia anarana hita matetika tao amin' ny Romana. Jaona Marka dia zanak' i Maria izay nitoetra tao Jerosalema, ary angamba tao no nahaterahany. Nataon' i Petera Apostoly hoe "Mar-

ka zanako" izy (vakio 1 Pet. v. 13); ary tokony ho marina angaha ny hevitry ny sasany izay milaza fa izany mpianakavy izany no isan' ny voaloham-bokatra tamin' ny nitorin' i Petera teny taorian' ny nidinan' ny Fanahy Masina. Zanak' anabavin' i Barnabasy koa izy (Kol. iv. 10). Tamin' ny andro nahafahan' i Petera tamin' ny trano-maizina, dia ny tranon' i Maria, renin' i Marka, no nalehany voalohany (Asa xii. 12), ary tao no nahitany fa nisy olona maro niangona nivavaka. Nolazain' ny sasany ho isan' ny fito-polo lahy nirahin' ny Tompo hitory teny Marka, nefa tsy hita izay mahamarina izany. Angamba marina hiany fa izy no ilay tovolahy voalaza eo amin' ny Mar. xiv. 51, 52 ho nanaraka an' i Jesosy tao an-dalambe ka saiky azon' ny miaramila tamin' ilay alina nisamborana an' i Jesosy. Fa ny zavatra madinidinika momba ilay tovolahy dia voalaza mazava dia mazava, afa-tsy ny anarany hiany. Koa iza moa no nahalala izany afa-tsy izy hiany? Ka dia nolazainy izany afa-tsy ny anarany.

Tovolahy izay ta-hanana anjara amin' ny fampandrosoana ny Filazantsara tokoa Marka, koa dia nanaraka an' i Paoly sy Barnabasy tamin' ny Dian' i Paoly Voalohany izy, nefa hoatra ny mpanompony hiany izy (Asa xii. 25—xiii. 13). Kanefa, raha tonga tany Perga any Pamfylia Paoly, dia "nandao azy Jaona (Marka) ka niverina tany Jerosalema." Nalahelo ny reniny angaha izy, sady hitany fa betsaka no tokony hanjo azy, raha naharitra niaraka tamin' i Paoly izy, ary izany, hono, no nampihemotra azy. Ary noho izany, tamin' ilay Dian' i Paoly Faharoany, dia tsy nety nitondra azy ho namany intsony Paoly; ary izany no anton' ny nifandirana mafy izay nampisaraka an' i Paoly sy Barnabasy (Asa xv. 36-41). Kanefa kosa nisakaiza indray Paoly sy Marka, satria tamin' ny nifatoran' i Paoly voalohany dia nomba azy koa Marka (Kol. iv. 10; Filem. 24). Ary araka ilay teny ao amin' ny Kol. iv. 10, toa efa hankany Asia Marka. Ary taorian' izany indray dia nomba an' i Petera tao Babylona izy (1 Pet. v. 13; zahao PETERA); ary hatrizay ela be izay dia efa nisy lovan-tsofina milaza fa Petera no nahazoan' i Marka ny tantara nosoratany ao amin' ny Filazantsara Faharoa.

Tokony ho tao Efesosy Marka tamin' ny nanoratan' i Paoly ny Epistily Faharoa ho an' i Timoty (2 Tim. iv. 11). Misy lovan-tsofina ela dia ela milaza fa niaraka tamin' i Petera tany Roma Marka; koa raha marina izany, dia angamba tamin' izay no nihaonany tamin' i Lioka; ary izany koa no nahazoan' i Lioka ilay teny milaza ny zavatra notantarainy amin' ny Asa i.—xi.; fa maro ny zavatra izay nokajakajainy sy nolazainy tsara, indrindra fa ilay namonjena an' i Petera tamin' ny trano-maizina, etc. Lazain' ny lovan-tsofina koa fa nirahin' i Petera nankany Egypta Marka, ary dia nanorina ny fiangonana tao Aleksandria izy; ary rehefa nitory teny tamin' ny tanàna maro, dia tonga mpitandrina ny fiangonana tao izy, ary tao, hono, no namonoana azy; kanefa tsy azo itokiana ho marina izany.—H.E.C.

**MARKA, Ny Filazantsara nosoratany.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Marka, zanak' (na mpianatr') i Petera (1 Pet. v. 13), sy mpandika ny teniny, no efa neken' ny Fiangonana Kristiana rehetra ho nanoratra ny Filazantsara Faharoa. Izy sy ilay Jaona Marka, izay voalaza ao amin' ny Asa, efa noheverin' ny Kristiana rehetra ho lehilahy iray hiany; ary raha izany, dia fantatra marina fa naman' i Paoly izy tamin' ny nandehanany voalohany nitety tany nitory ny Filazantsara, mandra-pahatongany tany Perga any Pamfylia (Asa xiii. 13). Kanefa diniho ny filazana an' i Marka eo aloha hahafantarana ny tantarany.

2.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Tsy misy teny eo amin' ny Test. Vao. izay ahafantarantsika ny tany nanoratan' i Marka ity Filazantsara ity. Araka ny tenin' ny mpitantara sasany (dia Klementa, Eosebio, Jeroma, etc.), tany Roma no nanoratan' i Marka azy. Krysostoma anefa milaza fa Aleksandria no tanàna nanoratana azy; nefa tsy nisy olona izay nonina tany Aleksandria tamin' izay izay nanamarina izany tenin' i Krysostoma izany. Fa amin' izao andro ankehitriny izao misy olona anankiray koa (Storr no anarany) milaza fa tany Antioka no nanoratan' i Marka ny Filazantsarany; dia ampitahao Mar. xv. 21 sy Asa xi. 20, izay toa manamarina izany hevitra izany. Tsy misy olona hafa anefa izay manaiky ity hevitra farany ity.

Ary ny taona nanoratan' i Marka ity boky ity dia tsy azo lazaina marina; fa ny tenin' ny mpitantara dia mifanohitra be hiany ny amin' izany. Ny sasany milaza fa mbola velona hiany Petera tamin' ny nanoratan' i Marka azy; fa ny sasany kosa milaza fa efa maty izy vao nosoratana ny Filazantsara Faharoa. Kanefa, na dia tsy azo lazaina marina aza ny taona nanoratana azy, dia tsy maintsy ho talohan' ny nandravana an' i Jerosalema; fa raha tsy izany, dia tokony ho nolazain' i Marka ny nahatanterahan' ny tenin' i Kristy izay voalaza eo amin' ny toko xiii. Fa izao hiany azo lazaina: tokony ho voasoratra tanelanelan' ny nahafatesan' i Petera (A.D. 63) sy ny nandravana an' i Jerosalema (A.D. 70) izy.

3.—*Ny Olona nanoratana azy.* Ny fomban' ny tenin' i Marka ao amin' ny Filazantsara dia maneho tsara fa ny olona nanoratany azy indrindra dia izay Kristiana nonina teo amin' ny Jentilisa. Izao voalaza eto ambany izao no ahitana izany: (*a*) Tsy milaza ny firazanan' i Jesosy Kristy izy. (*b*) Tsy misy teny loatra nalainy avy tamin' ny Test. Tal.;

ary afa-tsy ny teny nataon' ny Tompo, dia saiky tsy misy lazainy akory. (*d*) Ny teny izay tsy tokony ho azon' ny Jentilisa loatra ny heviny dia nadikany, dia izao: *Boanerjesy* (iii. 17); *Talita komy* (v. 41); *Korbana* (vii. 11); *Bartimeo* (x. 46); *Eloy, Eloy, lamà sabaktany* (xv. 34). (*e*) Raha milaza ny fanaon' ny Jiosy izy, dia lazainy koa ny fotony; diniho vii. 3, 4. (*f*) Tsy milaza ny Lalàn' i Mosesy izy. (*g*) Ny ilazany ny teny hoe: "Ho an' ny firenena rehetra" (xi. 17).

Ny zavatra iray loha indrindra nolazain' i Marka amin' ny Filazantsarany dia ny maneho ny herin' i Jesosy Kristy, Zanak' Andriamanitra. [Kanefa araka ny hevitry ny mpanoratra sasany, ny antony lehibe amin' ny nanoratana ity Filazantsara Faharoa ity dia ny maneho an' i Jesosy ho *Mpanompon' Andriamanitra*, sy ny hazotoany hahatanteraka ny sitrapon' ny Rainy; ary maro ny teny azo entina hanamarinana izany hevitry ny sasany izany, indrindra fa ny namelan' i Marka tsy voalaza ny teny maro milaza ny voninahitr' i Kristy, izay voalazan' ny Filazantsara telo hiany; ary ny voalazany matetika ny hoe "niaraka tamin' izay," izay manambara ny fahazotoan' i Jesosy hanatateraka ny sitrapon' ny Rainy, etc. etc.]

4.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Noho ny tenin' ny mpitantara taoriandrian' ny andron' ny Apostoly dia fantatra tsara fa Marka dia tonga naman' i Petera mba ho mpandika ny teniny. Mifanaraka tsara ny tenin' ny maro amin' izany, fa izy ireo samy milaza ny Filazantsara nosoratan' i Marka ho nampanarahiny ny teny notorin' i Petera. Papiasa, mpitantara anankiray, sady mpitandrina ny fiangonana tany Hierapolisy tao Frygia, milaza izany. Hoy izy: "Marka, nony tonga mpandika ny tenin' i Petera, dia nanoratra tsara izay rehetra notoriny araka ny nahatsiarovany azy; kanefa tsy nataony araka ny filaharan' izay nolazain' i Kristy sy ny asa nataony. Fa izy tsy nandre sofina ny Tompo, na nanaraka Azy; fa tato aoriandriana, araka izay voalazako teo, dia nomba an' i Petera izy, izay nandahatra ny teniny mba ho tandrifin' ny toetsain' ny nihaino azy, fa tsy nampifanohiziny loatra anefa ny filazany ny tori-teny izay nataon' ny Tompo. Dia tsy diso filaza tsy akory Marka amin' izany, fa nanoratra ny zavatra sasany araka ny nitadidiany ny nanambaran' i Petera azy izy; fa zavatra iray loha no notandremany indrindra, dia ny tsy mba hamelany izay efa reny, ary mba tsy hisy diso ny filazany azy." Izany tenin' i Papiasa izany dia mahatoky tokoa ka tokony hekena mihitsy, fa ny andro nivelomany dia saiky tao amin' ny andron' ny Apostoly hiany.

Ary ny tenin' ny mpitantara sasany—dia Ireneo sy Origena sy Klementa ary Tertoliana—taoriandriana kokoa dia manamarina izany tenin' i Papiasa izany.

Dia hitantsika amin' izay voalaza teo fa ny mpitantara taoriandrian' ny andron' ny Apostoly dia samy nanaiky an' i Petera ho niankinan' i Marka, raha nanoratra ny Filazantsara izy. Kanefa na dia izany aza, dia tsy azo lazaina marina fa izay notorin' i Petera hiany no nosoratan' i Marka tamin' ny Filazantsarany; fa raha dinihina tsara ny Filazantsara, dia hita fa betsaka ny zavatra voalaza eo aminy izay hita koa eo amin' i Matio sy Lioka; ary noho izany, dia tsy maintsy ekena mihitsy fa Petera irery hiany dia tsy fototry ny Filazantsaran' i Marka. Ary tsy izany hiany, fa raha avy tamin' i Petera hiany ny teny, angamba ho natao hoe, "Ny Filazantsaran' i Petera" izy; fa hatramin' ny taloha dia tsy izany no anarany, fa natao hoe kosa, "Ny Filazantsaran' i Marka." Ary na dia lazain' i Marka aza ny anaran' i Petera amin' ny toko sy andininy vitsy (zahao i. 36: v. 37; xi. 21; xiii. 3; xvi. 7), fa tsy voalazan' i Matio sy Lioka akory, dia misy toko sy andininy maro kokoa tsy misy ny anarany, na dia mitovitovy hiany aza ny zavatra samy nolazain' i Matio sy izy, na izay nataon' izy sy Lioka. Izao ambany izao no maneho izany:—

Mar. vii. 17, ampitahao Mat. xv. 15.
,, vi. 50, 51, ,, ,, xiv. 28-31.
,, viii. 29, 30, ,, ,, xvi. 17-19.

Na dia lazain' i Marka aza ny anaran' i Petera amin' ny viii. 29, 30, dia hita fa tsy ny voninahitra nomen' i Kristy azy araka izay voalazan' i Matio xvi. 18 izany. Ary na dia isan' ny nirahin' i Jesosy hanamboatra ny Paska aza Petera (Lio. xxii.), dia tsy lazain' i Marka ny anarany (xiv. 13). Tsy hita ao amin' i Marka koa ilay tenin' ny Tompo manao hoe: "Fa Izaho nangataka ho anao," etc. (Lio. xxii. 31, 32.) Ary ny filazan' i Marka ny nibebahan' i Petera koa (xiv. 72) dia malemy loatra, raha ampitahaina amin' ny voalazan' i Matio (xxvi. 75) sy Lioka (xxii. 62).

Hitantsika amin' izany rehetra izany ary fa tsy avy tamin' i Petera hiany ny Filazantsara nosoratan' i Marka; fa ny ankabeazan' ny zavatra nataony dia sahalahala amin' ny zavatra maro voalazan' i Matio sy Lioka. Kanefa tsy maintsy hekena koa fa ny zavatra sasany lazain' i Marka dia avy tamin' i Petera mihitsy. Ny teny fohifohy izay mampiharihary tsara ny hevitry ny zavatra lazaina sy ny fanampin-teny koa dia samy milaza izany; fa raha tsy avy tamin' ny vavolombelona nahita maso izay voalaza, dia tsy nahazo nilaza izany Marka, satria izy tsy nanaraka ny Tompo. Koa raha izany no heverina sy ny tenin' ny mpitantara voadinika teo, dia tokony hekentsika rehetra fa na dia tsy avy tamin' i Petera irery aza ny Filazantsara nosoratan' i Marka, dia izy hiany no nihavian' ny zavatra sasany voalaza ao aminy.

5.—*Ny tenin' i Marka ampitahaina amin' izay nosoratan' i Matio sy Lioka.* Tsy milaza ny nahaterahan' i Jaona Mpanao-batisa sy ny nahaterahan' i Jesosy sy ny fahatanorany Marka, sady tsy manambara loatra ny fanoharana sy ny tori-teny nataon' ny Tompo izy, satria ny asa nataony no nokasainy holazaina indrindra. Amin' ny fanoharana rehetra nataon' i Kristy, dia efatra hiany no voalazan' i Marka—dia ilay fanoharana ny amin' ny Mpamafy (iv. 1-13), sy ny amin' ny Voan-tsinapy (iv. 30-32), ary ny amin' ny Mpiasa ratsy fanahy (xii. 1-12). Ireo telo ireo dia samy voalazan' i Matio sy Lioka koa. Ny fanoharana ny amin' ny Voa maniry ho azy (iv. 26-29) dia lazain' i Marka irery, fa tsy nataon' i Matio sy Lioka akory. Ny tori-tenin' i Kristy natao teo an-tendrombohitra sy ilay notoriny ny amin' ny fahadisoan' ny mpanora-dalàna sy ny Fariseo dia tsy nosoratan' i Marka mihitsy; ary saiky tsy nambarany akory ny fampianarana nataon' i Kristy tamin' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy. Fa izao tori-teny fohifohy manaraka izao dia nolazainy kely: dia ny amin' ny fifadian-kanina (ii. 19-22), sy ny amin' ny Sabata (ii. 25-28), sy ny amin' ny namoahan' i Jesosy an' i Belzeboba (iii. 23-29), sy ny amin' ny fanaon-drazana (vii. 23), ary ny amin' ny fisaoram-bady (x. 5-9). Fa ny tenin' i Kristy milaza ny hihaviany indray (xiii.) no nataon' i Marka tsara, sady lavalava ny filazany azy.

Kanefa kosa tian' i Marka ho nolazaina izay maha-Zanak' Andriamanitra ny Tompo, [na izay mampiseho Azy ho *Mpanompo* mazoto an' Andriamanitra, araka izay voalaza teo, pejy 493], ary mba haneho izany, dia ny *asa* nataon' i Kristy no nolazainy kokoa noho ny *teny* notoriny. Ary amin' ny fahagagana 27 izay nosoratan' i Marka sy Lioka, 18 no voalazan' i Marka; ary misy ny 12 amin' ireny samy nolazain' izy telo lahy; misy telo—dia ny amin' ny zanakavavin' ilay vehivavy Syro-Foinikana, sy ny amin' ny nampihinanana ny olona efatra arivo, ary ny amin' ny nanozonana ny aviavy tsy misy voany—dia samy nolazain' i Matio sy Marka; misy iray—dia ilay demoniaka anankiray tao amin' ny synagoga, izay nataon' i Lioka sy Marka; ary misy roa—dia ny lehilahy anankiray izay marenina sady raiki-dela (vii. 31, 37), sy ny lehilahy jamba anankiray (viii. 22-26), izay voalazan' i Marka irery. Amin' ny fahagagana sivy izay tsy lazainy akory, dia misy telo no hita ao amin' i Matio; ary amin' ireny telo ireny, misy iray lazain' i Lioka koa—dia ny amin' ny mpanompon' ilay kapiteny. Ary ny sisa dia voalazan' i Lioka hiany.

Efa noheverin' ny sasany anefa fa Marka dia nandika tamin' i Matio sy Lioka, fony izy nanoratra ny Filazantsara. Fa izany dia sarotra ekena ho marina, satria tsy hita ny anton' ny tsy nanoratany ny fahagagana rehetra izay nataon' izy roa lahy, indrindra fa ny nanasitranan' i Kristy ny mpanompon' ilay kapiteny, fa izany no isan' ny fahagagana izay naneho indrindra ny herin' i Jesosy, izay toa tian' i Marka ho fantatra tsara. [Nefa hevero koa izay efa voalaza teo ambony ny amin' izany.] Ary tsy azo lazaina koa ho nohafohezin' i Marka ny tenin' i Matio; fa raha ampitahaina ny zavatra sasany izay iarahan' i Matio sy Marka milaza, dia hita tokoa fa ny nataon' i Marka dia lavalava kokoa. Diniho

Mat. viii. 28-34 sy Mar. v. 1-19.
,, ix. 18-26 ,, ,, ,, 21-43.
,, xiv. 1-12 ,, ,, vi. 14-29.

Ary tsy azo ekena akory fa Matio sy Lioka samy nandika ny teniny tamin' i Marka, fa raha izany, nahoana izy roa lahy no tsy nilaza ny fahagagana roa izay nolazain i Marka hiany, sady nanampy ny teny fohy (izay nataon' i Marka) mba hanazava ny zavatra lazainy? Koa amin' izay, angamba samy nahaleo tena hiany izy telo lahy tamin' ny ny nanoratany ny Filazantsarany avy.

6.—*Ny fomban' ny Nandaharan' i Marka ny teniny.* Efa voalaza teo fa ny zavatra iray loha izay tian' i Marka holazaina mihitsy, tsy dia mba haneho Azy ho Mesia, na Zanak' i Davida sy Abrahama—toy izay nataon' i Matio,—na Mpamonjy ny olombelona rehetra—toy izay nataon' i Lioka,—fa mba hilaza ny herin' i Jesosy Kristy. Ary izany herin' ny Tompontsika izany dia lazain' i Marka mazava tsara tokoa. Ny alahatra eto ambany dia maneho izany. Hita ny herin' i Kristy:—(*a*) Amin' ny fahatalanjonan' ny vahoaka (i. 22, 27; ii. 12; vi. 2); sy amin' ny fahatalanjonan' ny mpianany koa (iv. 41; vi. 51; x. 24, 26, 32). (*b*) Amin' ny habetsahan' ny olona nifanety taminy mba hanendry Azy, etc. (iii. 10; v. 21, 31; vi. 33; viii. 1). (*d*) Amin' ny fielezan' ny lazany noho ny asa nataony (i. 45; iii. 7; v. 20; viii. 36, 37). (*e*) Amin' ny habetsahan' ny olona izay nitondra ny mararin' ny aretina samy hafa hositraniny (i. 32-34). (*f*) Amin' ny fitarainan' ny fanahy maloto (i. 23, 24; iii. 11). [Tsarovy anefa izay hevitra hafa voalaza teo.]

Kanefa tsy ny *herin' ny Zanak' Andriamanitra* hiany no voalazan' i Marka, fa nolazainy koa izay *maholona Azy*. Ny teny hoe "mpandrafitra" (vi. 3) no mampiseho ny toetr' i Jesosy Kristy tamin' ny fahatanorany; fa tsy isan' ny lehibe na manan-karena Izy, fa isan' ny ambanimbany mihitsy. Ny toe-panahin' ny Tompo, izay mampiseho ny fitoviany amintsika olombelona, dia nambaran' i Marka tsara, toy izao: (*a*) Ny tsifahalalany ny zavatra rehetra (xiii. 32), sy (*b*) ny fahatezerany (iii. 5; viii. 12, 33; x. 14), sy (*d*) ny fahatalanjonany (vi. 6), sy (*e*) ny fiantrany (vi. 34), sy (*f*) ny fitiavany (x. 21), sy (*g*) ny alahelony (vii. 34; viii. 12), ary (*h*) ny hahosany (iv. 38; vi. 31; xi. 12).

Ny zavatra notantarain' i Marka dia tsy nampifanohiziny loatra; fa tahaka ny sary maro mitokantokana izany. Ny tsi-fitovian' ity Filazantsara ity amin' ny Filazantsara hafa dia ny zavatra madinika voalazany, sy ny teny fohifohy enti-manazava sy mameno ny hevitry ny teny lazaina. Tsy azo alahatra izany rehetra izany, fa be loatra; nefa ny sasany tsy maintsy hatao mba hanamarina izay efa voalaza teo. Izao manaraka eto ambany izao no izy:—

(1) Teny milaza izay fihevitr' i Jesosy sy ny fijeriny ny olona nanatona Azy. Ary nony nijerijery azy tamin' ny fahatezerana Izy sady nalahelo noho ny hamafin' ny fon' ireo, etc. (iii. 5.) Ary nony nijery izay nipetraka manodidina Azy Izy, etc. (iii. 34.). Ary nijery manodidina Izy hizaha, etc. (v. 32.) Ary gaga Izy noho ny tsi-finoany (iii. 6.) Ary Jesosy nijery manodidina ka nanao hoe, etc. (x.23.) Ary rehefa nijerijery ny zavatra rehetra Izy, etc. (xi. 11).

(2) Teny milaza ny fihevitry ny olona izay nahita ny nataon' i Jesosy:—Ary tsy fantany ny amin' ny mofo (vi. 52). Ary nitana izany teny izany izy ka nifampaka saina (ix. 10). Ary ny mpianatra dia gaga tamin' ny teniny (x. 24). Ary Jesosy nandeha teo alohany, dia gaga ny mpianatra (x. 32).

(3) Teny izay mampiseho miharihary ny zavatra lazaina toa voalazan' ny olona nahita maso azy:—Ny olona nararin' ny paralysisa izay nolanjain' efa-dahy (ii. 3). Ary ny havany raha nandre dia nivoaka hihazona Azy (iii. 21). Ary nisy tafio-drivotra mahery, ary nianjerazeran' ny alon-drano ny sambo (iv. 37). Ary Jesosy natory tambonin' ny ondana (iv. 38). Ary ny fitafiany niova nanelatrelatra sady fotsy indrindra, ary tsy misy mpamotsy lamba ambonin' ny tany mahafotsy toy izany (ix. 3). Ary nanary ny lambany izy (x. 50). Ary ny vahoaka betsaka nihaino Azy tamin' ny hafaliana (xii. 37). Ary nisy zatovo nanankiray nanaraka Azy, ka lamba hariry madinika fotsiny hiany no nitafiany, etc. (xiv. 51.) Ary gaga Pilato raha maty sahady Jesosy (xv. 44).

(4) Tenin' i Jesosy Kristy voalazan' i Marka izay tsy mba nolazain' i Matio sy Lioka:—Efa tonga ny fotoana, ka efa akaiky ny fanjakan' Andriamanitra; mibebaha hianareo, ka minoa ny filazantsara (i. 15). Raha tsy azonareo ilay fanoharana teo, hataonareo ahoana no fahafantatra ny fanoharana rehetra? (iv. 13.) Avia hianareo hitokana amin' ny tany foana, ka mialà sasatra kely, etc. (vi. 31). Mahafoy ny didin' Andriamanitra hianareo, ka mitana ny fanaon' ny olona (vii. 8). Fa na iza na iza no ho menatra Ahy sy ny teniko amin' ity taranaka sady nijangajanga no manota ity, etc.(viii. 38). Fa tsy misy olona izay manao asa lehibe amin' ny anarako ka halaky mety hiteny ratsy Ahy (ix. 39). Mbamin' ny fanenjehana (x. 30). Ho an' ny firenena rehetra (x. 17). Dia minoa fa efa nandray hianareo, ka dia ho azonareo izany (xi. 24). Na ny Zanaka aza (xiii. 32). Ry Simona! matory va hianao? (xiv. 37.) Mandehana any amin' izao tontolo izao hianareo, etc. (xiv. 15-18).

(5) Zavatra madinika lazain' i Marka ny amin' ny olona sy ny fitoerana sy ny andro ary ny isan-javatra, na ny isan' olona.

(i.) *Olona.* Ary izy mirahalahy nandao an' i Zebedeo rainy mbamin' ny olona nokaramainy (i. 20). Niditra tao an-tranon' i Petera sy Andrea Jesosy mbamin' i Jakoba sy Jaona (i. 29). Levy, zanak' i Alfeo (ii. 14). Tamin' ny andron' i Abiatara (ii. 26). Niray tetika tamin' ny Herodiana (iii. 6). Ary izy mirahalahy dia nampiany anarana hoe Boanerjesy, etc. (iii. 17). Ary ny mpanora-dalàna (iii. 22). Ary tsy nisy olona navelany hanaraka Azy afa-tsy Petera sy Jakoba ary Jaona, etc. (v. 37). Jentilisa ilay vehivavy tamin' ny firenena Syro-Foinika (vii. 26). Ary Jakoba sy Jaona, zanak' i Zebedeo, nanatona an' i Jesosy, etc. (x. 35). Mbamin' ny roa ambin' ny folo lahy (xi. 11). Ary Petera nahatsiahy, etc. (xi. 21). Dia nanontany Azy mangingina Petera sy Jakoba sy Jaona ary Andrea (xiii. 3). Rain' i Aleksandro sy Rofo (xv. 21). Salome (xvi. 1).

(ii.) *Fitoerana.* Ary ny lazany niely niaraka tamin' izay teny tontolo eny tamin' ny tany rehetra manodidina an' i Galilia (i. 28). Tany Dekapolisy (v. 20). Ary Jesosy niala indray tamin' ny sisin-tanin' i Tyro, dia namaky an' i Sidona ka nankany amoron' ny Ranomasin' i Galilia namaky ny tany Dekapolisy (vii. 31). Dalmanota (viii. 10). Nizotra namaky an' i Galilia (ix. 30). Nipetraka tandrifin' ny fandatsahan-drakitra (xii. 41). Teo an-kianja (xiv. 66). Nijanona tandrifiny (xv. 39).

(iii.) *Andro.* Maraina alina koa (i. 35). Androtr' izay, rehefa hariva ny andro (iv. 35). Ary rehefa tonga ny Sabata. (vi. 2). Efa hariva ny andro (xi. 11, 19). Tamin' ny ora fahatelo (xv. 25).

(iv.) *Isan-javatra, na isan' olona.* Ary tokony ho roa arivo ny isany (v. 13). Efa roa ambin' ny folo taona razazavavy (v. 42). Ka naniraka azy tsiroaroa (vi. 7). Antokony zato sy dimam-polo (vi. 40). Raha tsy mbola misy akoho maneno fanindroany (xiv. 30).

7. *Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

| | |
|---|---|
| Mar. i. 2 | Mal. iii. 1 |
| ,, ,, 3 | Isa. xl. 3 |
| ,, iv. 12 | ,, vi. 9, 10 |
| ,, vii. 6, 7 | ,, xxix. 13 |
| ,, vii. 10* | Eks. xx. 12; xxi. 17 |
| ,, ix. 48 | Isa. lxiv. 24 |
| ,, x. 6 | Gen. i. 27 |
| ,, ,, 7, 8 | ,, ii. 24 |
| ,, ,, 19 | Eks. xx. 12-17 |

| | |
|---|---|
| Mar. xi. 9, 10 | Sal. cxviii. 25, 26 |
| ,, ,, 17 | Isa. lvi. 7<br>Jer. vii. 11 |
| ,, xii. 10, 11 | Sal. cxviii. 22 |
| ,, ,, 19 | Deo. xxv. 5 |
| ,, ,, 26 | Eks. iii. 6 |
| ,, ,, 29, 30 | Deo. vi. 4, 5 |
| ,, ,, 31 | Lev. xix. 18 |
| ,, xii. 36 | Sal. cx. 1 |
| ,, xiii. 14 | Dan. ix. 27<br>,, xii. 11 |
| ,, xiv. 27 | Zak. xiii. 7 |
| ,, xv. 28 (?) | Isa. liii. 12 (?) |
| ,, ,, 34 | Sal. xxii. 2 |

Izao koa no teny sasany izay tokony hampitovina:—

| | |
|---|---|
| Mar. i. 44 | Lev. xiv. 2 |
| ,, ii. 25 | 1 Sam. xxi. 6 |
| ,, x. 4 | Deo. xxiv. 1 |
| ,, xiii. 24 | Isa. xiii. 10 |
| ,, xiv. 62 | Dan. vii. 13 |

8.—*Fizarana ny Filazantsaran' i Marka.*

(1) Ny nisehoan' i Jaona Mpanao-batisa nitori-teny tany an-efitra, sy ny nanaovany batisa an' i Jesosy, ary ny nakan' i Satana fanahy Azy (i. 1-13).

(2) Ny nataon' i Jesosy tany Galilia sy ny tany manodidina :—(*a*) Tany Galilia atsinanana (i. 14-vii. 23). (*b*) Tany Galilia avaratra (vii. 24-ix. 37). (*d*) Tany Perea, sy ny nalehany tao Jerosalema (ix. 38-x. 52).

(3) Ny niakaran' i Jesosy tany Jerosalema, ny nitsarana Azy, ny alahelony tao Getsemane, ny nahafatesany ary nitsanganany tamin' ny maty (xi. 1-xvi. 8).

(4) Fanampin-teny milaza ny nisehoan' i Jesosy tamin' ny mpianany sy ny nanafarany azy rehefa hiakatra Izy (xvi. 9-20).—J.T.

**MARTA.** Zavatra vitsivitsy hiany no voalazan' ny Test. Vao. ny amin' i Marta, anabavin' i Lazarosy sy rahavavin' i Maria.

Ny teny milaza azy (Lio. x. sy Jao. xi.) maneho azy ho olona nazoto nanompo an' Andriamanitra manaraka ny fomban' ny Jiosy, sy niandry ny fisehoan' ny Mesia, ary nino an' i Jesosy ho Kristy, sady nino fa hisy fitsanganan' ny maty amin' ny andro farany (Jao. xi. 24). Raha vao nampiantrano ny Tompo voalohany izy ho ao antranony (Lio. x. 38), dia toa sanganehana be hiany ny heviny, sady "sahirana tamin' ny fanompoana be" no "maro ahina sy maro herehina" izy. Toa sosotsosotra tamin' ny rahavaviny sy tamin' ny Tompo koa aza izy, satria nataony fa tsy ho nahoany loatra izay zavatra neken' ny sainy ho ambony, dia ny amin' ny fikajakajana ny ao an-trano sy ny fomba fanajam-bahiny. Ary satria nanome tsiny ny rahavaviny izy noho ny nipetrahany tao amin' ny tongotr' i Jesosy hihaino ny teniny, dia noraran' i Jesosy izy sady nanariny hoe: "Zavatra iray loha no ilaina." Kanefa na dia izany aza, nekena ho marina ny fitiavany ny Tompony, na dia tsy mbola hita tanteraka loatra aza izany, fa izy no nakambana tamin' ny filazana ny rahavaviny sy ny anadahiny hoe: "Ary tian' i Jesosy i Marta sy ny rahavaviny ary Lazarosy" (Jao. xi. 5). Tokony ho efa zokin' i Maria rahavaviny izy. Ataon' ny sasany fa vadin' i Simona boka izy (Mat. xxvi. 6; Mar. xiv. 3), fa asa na marina izany, na tsia.

Ny toetran' i Marta miseho amin' ny Jaona xi. dia mitovy amin'ny voalaza teo hiany. Nivoaka nitsena an' i Jesosy izy, raha vantany vao nandre Azy tamy, sady nandao ny Jiosy maro izay tonga nitsapa alahelo azy mirahavavy. Dia nitranga koa ilay fanahy niseho taloha, fa toa niharo fimonomononana hiany ny teny nataony (and. 21); kanefa efa nitombo kosa ny finoany ny fahendrena amankerin' i Jesosy (and. 22). Ary hitantsika fa tato aoriana (and. 24-27) dia nitombo indray ny finoany Azy, fa tsy nino izy, fa ny anadahiny maty hitsangana amin' ny andro farany hiany, fa efa nandroso kokoa aza izy ka nanaiky an' i Jesosy ho "Kristy, Zanak' Andriamanitra." Tsy nampoiziny hitsangana indray androtr' izay ny anadahiny, kanefa fantany fa velona tokoa tsy ho faty mandrakizay izy noho ny finoany fahavelon' i Jesosy Tompo. Asa na izany finoana vaovao efa niorim-paka mafy tao am-pony izany no anton' ny teny nataony teo an-ilan' ny fasana (and. 39). Tokony ho diso hevitra isika raha ataontsika fa avy tamin' ny tsi-finoana na ny famoizam-po no nitenenany toy izany. Efa hitany sady nekeny ny fandresen' i Kristy ny fahafatesana tsy hanjaka amin' ny mino Azy intsony, na velona araka ny nofo, na tsy velona araka ny nofo izy, ka efa nampiononin' izany finoana izany mihitsy ny fony, dia toa tsy nahonena azy loatra intsony izany, na hitsangana amin' ny maty ny tena nofon' ny anadahiny, na tsia. Ny fitomanian' i Jesosy raha nankeny amin' ny fasana sy ny tenin' ny Jiosy hoe: "Akory ity fitiavany azy," dia nampiseho mazava tamin' i Marta fa miaraka ory amin' ny olony tokoa Jesosy, ary "mahay miara-mitondra ny fahalementsika Izy (Heb. iv. 15).

Indray maka koa no isehoan' ny anaran' i Marta ao amin' ny Soratra Masina, dia ao amin' ny Jao. xii. 2. "Nanompo izy" tamin' ny fanasana natao ho an' i Jesosy tao Betania henemana talohan' ny Paska nahafatesany. Mbola hita tamin' izany ho vehivavy mazoto manompo sy manao raharaha an-trano izy, fa efa tena toetrany tokoa izany; kanefa efa niova kosa ny fanahiny izay nahadiso azy taloha; tsy maro ahina sy maro herehina intsony izy; ny fahazotoany hanompo efa voaharo fahatokiana sy fitiavana lehibe kokoa ny Tompo. Ary raha nisy nimonjomonjo noho ny fitiavana tsy voafetra nataon' i Maria rahavaviny tamin' ny Tompo tiany, sady nanome tsiny azy, dia tsy mba re nifangaro tamin' izany akory ny feon' i Marta.

Ny lovan-tsofina milaza an' i Marta mba misy hiany. Rehefa niakatra tany an-danitra Jesosy, hono, dia nankany Marseille any Frantsa Marta sy ny anadahiny, ary nanangona vehivavy maro mazoto mivavaka sy tsara fanahy izy ka nitarika azy hanao soa amin' ny olona rehetra. Misy koa lovantsofina milaza azy ho namono dragona lehibe anankiray izay nandrava ny tany nitoerany. Tokony ho angano daholo hiany anefa ireo.—J.Pl.

**MASA**: (1) dia isan' ny zanakalahin' i Arama (Gen. x. 23), fa ao amin' ny 1 Tan. i. 17, Meseka no anarany. Tao amin' ny tany be tendrombohitra, izay fari-tanin' i Mesopotamia avaratra angamba, izay natao hoe *Mons Masius*, no nonenan' ny taranany. (2) Zankalahin' Isimaela koa (Gen. xxv. 14; 1 Tan. i. 30).—J.S.

**MASA** (*Fakam-panahy*): dia anarana nomena ny tany izay nangalan' ny Zanak' Isiraely ny fanahin' i Jehova tao amin' ny lalana nalehany namaky ny efitra (Eks. xvii. 7; Sal. xcv. 8, 9; Heb. iii. 8). Natao hoe Meriba koa izany tany izany.—J.S.

**MASKILA**: zahao SALAMO.

**MATANA**: (1) dia anaran' ny mpisoron' i Bala sampy, izay novonoina teo anatrehan' ny fivoadiana tao amin' ny tranon-tsampy efa natao tany Jerosalema (2 Mpan. xi 18; 2 Tan. xxiii. 17). Angamba nanaraka an' i Atalia, mpanjakavavy avy tany Samaria, izy. (2) Rain' i Sefatia, anankiray tamin' ny andriandahin' ny Joda (Jer. xxxviii. 1).—J.S.

**MATANA**: dia zanakalahin' i Eleazara sy raiben' i Josefa, vadin' i Maria Virijina (Mat. i. 15). Izy sy ilay Matata voalaza ao amin' ny Lioka iii. 24 angamba olona iray hiany.—J.S.

**MATANA**: dia anaran' ny tany anankiray izay nitobian' ny Zanak' Isiraely, rehefa nadiva ho tapitra ny nandehandehanany tany an-efitra (Nom. xxi. 18, 19). Angamba tao atsimo somary atsinanan' ny Ranomasina Maty izy, nefa tsy hita marina izay nitoerany.—J.S.

**MATANIA**: dia anaran' ny olona maro voalaza ao amin' ny boky milaza tantara. Ary izao no malaza indrindra amin' ireo: (1) Anarana voalohany milaza an' i Zedekia, mpanjakan' ny Joda farany indrindra (2 Mpan. xxiv. 17). (2) Zanak' i Levy, anankiray avy amin' ny taranak' i Asafa, izay niverina avy tamin' ny Fahababoana tany Babylona, sady niventy hira tao amin' ny Tempoly, rehefa naorina indray izy (1 Tan. ix. 15; Neh. xi. 17; xii. 25, 35). Ny amin' ny olona valo lahy, izay natao hoe Matania koa, Levita ny ankabeazany, dia zahao 2 Tan. xx. 14; Ezra x. 26, 27, 30, 37; Neh. xiii. 13; 1 Tan. xxv. 4, 16; 2 Tan. xxix. 13.—J.S.

**MATATA**: dia anaran' ny olona telo lahy izay voalaza ao amin' ny firazanan' i Jesosy Kristy Tompo (vakio Lio. iii. 24, 29, 31).—J.S.

**MATIASA**: izy dia lehilahy izay nofidin' ny Apostoly ho namany hisolo sy handimby an' i Jodasy Iskariota, ilay namadika ny Tompo. Tsy misy azo lazaina ny amin' i Matiasa talohan' ny nifidianana azy ho Apostoly, fa tsy misy tantara milaza azy tamin' izay. Kanefa tsy maintsy ho efa isan' izay nanaraka ny Tompontsika hatramin' ny telo taona nampianarany izy (Asa i. 21). Angamba isan' ny fito-polo lahy nirahin' i Jesosy hialoha Azy hitori-teny izy (Lio. x. 1-16).

Toy izao no nifidianan' ny Apostoly azy ho namany: Tafavory tao Jerosalema ny mpianatra 120 hiara-mivavaka tamin' ny indray andro taorian' ny niakaran' i Jesosy tany an-danitra; ary noho ny tenin' i Petera tamin' izy rehetra dia nifidianany roa lahy tamin' izay mpanaraka an' i Kristy, sady vavolombelon' ny nataony, indrindra fa ny nitsanganany tamin' ny maty (Asa i. 22)—dia Josefa, natao hoe Barsabasy, izay natao hoe koa Josto, ary Matiasa. Dia nivavaka Petera nisolo-vava azy rehetra, ka nangataka tamin' ny Tompo mba hasehony izay nofidiny amin' izy roa lahy ireo. Ary rehefa nivavaka izy, dia nanao filokana ho an' ireo izy rehetra, ka "latsaka tamin' i Matiasa ny filokana; ary izy no lany ho isan' ny Apostoly iraika ambin' ny folo lahy" (Asa i. 26).

Tsy misy teny ao amin' ny Test. Vao. milaza ny nataon' i Matiasa tato aorian' ny nifidianana azy ho Apostoly, sady tsy voalaza ao intsony ny anarany. Misy lovantsofina anankiray milaza fa nitory ny filazantsara tao Jodia izy, ary notorahan' ny olona vato ka maty tao. Ary misy lovantsofina hafa koa milaza azy ho martiora, ka nohomboana tamin' ny hazo fijaliana tany Etiopia, na tany Kolkisa. Kanefa tsy misy hahafantarantsika izany na marina na tsia, fa lovan-tsofina izany.—J.T.

**MATIO**: dia isan' ny roa ambin' ny folo lahy Apostolin' i Jesosy Kristy, ary izy sy Levy dia olona iray hiany (Lio. v. 27-28), ary lazaina koa ho zanak' i Alfeo izy (Mar. ii. 14). Ny niantsoan' i Jesosy azy dia voalazan' ny evanjelista telo lahy; nefa eo amin' ny Matio ix. 9, dia atao hoe Matio izy, fa eo amin' ny Marka ii. 14, ary eo amin' ny Lioka v. 27, dia natao hoe Levy izy. Ny ankabeazan' ny Apostolin' i Jesosy Kristy dia olona nohajaina tsara talohan' ny niantsoan' i Jesosy azy; tsy mba tahaka izany kosa anefa Matio, fa isan' ny olona nesoina tokoa, satria farantsa na mpamory hetra ho an' ny Romana izy. Fa ny mandoa izany hetra izany indrindra no tsy tian' ny Jiosy, ary mainka fa ny mpamory azy no halany fatratra, indrindra fa raha misy Jiosy no nety nanompo ny Romana ka tonga mpamory hetra ho azy. Nefa izay farantsa nanao ny raharahany indrindra dia tsy notendren' ny emperora tao Roma, fa izy ireo nanendry ny sasany izay ambanimbany toetra kokoa, ary

rehefa azony ny vola dia nateriny tamin' ilay lehibeny, dia ireo efa notendren' ny emperora tao Roma. Ary isan' ireo farantsa ambany ireo Matio, na Levy. Tao Kapernaoma no nanaovan'i Matio ny raharahany. Ary tamin' ny indray andro dia nanatona ny fandraisan-ketra ny Tompo, ary raha nahita an' i Matio Izy dia niantso azy hoe: "Manaraha Ahy." Ny sasany mihevitra fa efa nantsoin' ny Tompo talohan' izany izy, dia toy ny namelany an' i Petera sy Jaona ary Andrea hanao indray ny raharahany vao nantsoiny ho Apostoly izy, nefa tsy fantatra marina izany. Ary tsy mba nanda izany niantsoan' i Jesosy azy izany akory Matio; tsy mba nangataka andro akory izy, tsy nisalasala na nitaredretra, fa "nahafoy ny zavatra rehetra izy, dia nitsangana ka nanaraka Azy" (Lio. v. 28). Ary nahazo ny valim-pitia tokoa Matio, fa tonga mpanao raharaha teo amin' ny fanjakan' ny lanitra izy, izay raharaha ambony lavitra noho ny fakàn-ketra; ary ny fahaizany sora-tanana, izay nentiny nanoratra ny vola azony tao amin' ny fandraisan-ketra, nony tato aoriana kosa dia nentiny nanoratra ny Filazantsara Voalohany indrindra; ary ambara-pahatapitr' izao tontolo izao dia ho malaza tokoa ny anarany noho izay nosoratany hahafantaran' ny olona rehetra an' i Jesosy Kristy. Ary izay nataon' i Matio taorian' izany no mampiseho fa azony tsara ny anton' ny nahatongavan' i Jesosy, dia ny mba hitady sy hamonjy ny very, fa nanao fanasana ho an' i Jesosy sy ireo farantsa namany taloha ireo izy mba hahalala an' i Jesosy tahaka ny tenany hiany ireo ka hahazo famonjena amin' ny alalany (Mat. ix. 10-13; Lio. v. 29-32). Saiky tsy misy fantatra akory ny amin' ny nahafatesan' i Matio; ny lovan-tsofina aza dia tsy azo fakaina marina ny amin' izany; angamba tsy novonoina akory izy, fa tokony ho efa maty ho azy hiany. Ary tsy fantatra marina loatra ny amin' ny tany nitoriany teny. Misy hiany tantara sasany milaza fa dimy ambin' ny folo taona taorian' ny niakaran' ny Tompo tany andanitra dia nandehandeha nitori-teny tao Jodia hiany Matio. Ary taorian' izany, hono, dia nankany Etiopia sy Persia sy ny tany vakin' ny ony Eofrata, hono, izy, nefa mba maizimaizina hiany koa izany, ka tsy hita loatra izay azo tantaraina ny amin' izany.—H.E.C.

**MATIO, Ny Filazantsara nosoratany.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Hatramin' ny andron' i Papiasa, mpitandrina sy mpitantara, ka mandraka ankehitriny dia Matio Apostoly hiany no efa neken' ny Fiangonana ho nanoratra ny Filazantsara Voalohany. Ary raha ny zavatra voalaza eo amin' ny Filazantsara no dinihina, dia hita fa tsy misy manohitra izany hevitra izany. Tsy nifanaraka anefa ny tenin' izay efa nandinika azy ny amin' ny teny nanoratan' i Matio azy, na teny Hebreo na teny Grika, ka dia hodinihina kely izany amin' ny fizarana efatra ato aoriana. Ary ny amin' ny tantaran' i Matio, zahao ny teny mialoha ity.

2.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Tsy misy teny eo amin' ny Filazantsara ahafantarantsika ny taona nanoratana azy. Nefa amin' ny toko xxvii. 7, 8 sy xxviii. 15 dia misy teny toa milaza fa tsy voasoratra ny Filazantsara, raha tsy tamin' ny taona maromaro taorian' ny nitsanganan' i Kristy tamin' ny maty; kanefa tsy mahatoky loatra izany teny izany, fa angamba tsy tenin' i Matio akory izany, fa vao nampian' ny olona hafa tato aoriana. Ary ny tenin' ny mpanao hevitteny dia mifanohitra be hiany koa ny amin' ny taona nanoratan' i Matio ny Filazantsarany. Ny sasany milaza fa tokony ho voasoratra tamin' ny taona 45 A.D. izy; misy olona anankiray koa milaza fa ny taona 33 A.D. no nanoratany azy; misy olona hafa milaza 37 A.D.; ary ny sasany mihevitra fa 38 A.D. no nanaovany azy; ary misy olona milaza fa tokony ho 41—43 A.D. no nanaovan' i Matio azy. Ireneo no mpitantara voalohany indrindra izay milaza ny andro nanoratana ity Filazantsara ity; fa hoy izy hoe: "Raha mbola nitori-teny tany Roma Petera sy Paoly, dia efa voasoratra ny Filazantsara." Ary raha marina izany tenin' Ireneo izany, dia tokony ho tamin' ny taona 63 A.D., na taloha kelin' izany, no nanoratan' i Matio azy. Ny amin' ny tany nanoratana io Filazantsara io dia iray hiany ny tenin' izy rehetra milaza izany, fa samy manaiky fa tany Palestina no nanoratan' i Matio azy.

3.—*Ny Olona sy ny Anton' ny nanoratana azy.* Efa nekena mihitsy hatramin' ny taloha ka mandraka ankehitriny fa ny Jiosy Kristiana izay nonina tany Palestina indrindra no nanoratana ity Filazantsara ity. Ary ny fomban' ny tenin' i Matio dia manamarina izany; fa ny fototry ny fanaon' ny Jiosy sy ny Lalàny, etc., dia tsy mba lazaina tahaka ny nataon' i Marka sy Lioka, fa mandahatra tsara ny zavatra izay lazainy izy mba hankasitrahan' ny Jiosy izay filazany izany; ary amin' izany dia hitantsika tsara izay anton' ny Filazantsarany. Fa ny zavatra iray loha izay tian' i Matio ho fantatra sy heken' ny Jiosy indrindra dia ny nahatanterahan' ny teny fampanantenan' Andriamanitra taminy—dia ny nisehoan' ny Mesia, Izay efa nandrasany ela. Ary mba hampiseho fa Jesosy Kristy no ilay Mesia tokoa, dia milaza ny firazanany izy; ary izany no ahitana fa Zanak' i Abrahama sy Zanak' i Davida Izy, dia ilay mpanjaka nantenainy. Ny hamarinan' izany koa dia nasehon' i Matio amin' ny filazany ny fahatanterahan' ny zavatra novinanin' ny mpaminany (i. 22; ii. 15, 17; iii. 3; iv. 14; viii. 17, etc), mba hitaona ny tompon-tany izay niara-nonina taminy hanaiky an' i Jesosy any Nazareta ho Mesia sy Mpanavotra azy.

**Kanefa kosa, raha mihevitra izany isika, dia tokony hotsarovana koa fa Matio dia manambara an' i Kristy ho Mpamonjy ny olona rehetra, fa tsy mba Mpanavotra ny Isiraely hiany Izy.** Hitantsika izany amin' ny filazany ny namangian' ny Magy an' i Kristy (ii. 1-12), sy ny teniny milaza ny fahatanterahan' ny faminanian' i Isaia hoe: "Ny olona izay nitoetra tao amin' ny maizina nahita mazava lehibe; ary izay nitoetra tao amin' ny tanin' ny aloky ny fahafatesana no niposahan' ny fahazavana" (iv. 16). Ary raha mitantara ny nanasitranan' i Jesosy ny mpanompon' ilay kapiteny Matio, dia ampiany koa ny tenin' i Jesosy hoe: "Ary lazaiko aminareo fa maro ny avy any atsinanana sy any andrefana," etc. (viii. 11); ary lazainy koa ny tenin' ny Tompo izay efa mamin' ny Kristiana rehetra hatramin' ny taloha no ho mankaty, dia ilay teny manao hoe: "Mankanesa atỳ amiko, hianareo rehetra izay miasa fatratra sy mavesatra entana, fa Izaho no hanome anareo fitsaharana," etc. (xi. 28-30). Matio indrindra koa no maneho ny tsi-fitovian' ny fampianaran' ny Raby sy ny mpanoradalàna ary ny fampianarana nataon' i Kristy.

Azo lazaina koa fa ny Kristiana tao amin' ny firenena hafa no nanoratan' i Matio ny ny Filazantsarany; fa ny teny hoe: "Imanoela, izany hoe, raha adika: Amintsika Andriamanitra" (i. 23), sy ny hoe: "Golgota, izany hoe, Ikarandoha" (xxvii. 33), ary ny hoe: "Ely, Ely, lamà sabaktany? izany hoe, Andriamanitra ô! Andriamanitra ô! nahoana no efa mahafoy Ahy Hianao?" (xxvii. 46) no maneho izany.

4.—*Ny Teny nanoratana azy.* Tsy mifanaraka be hiany ny tenin' izay efa nandinika io Filazantsara io ny amin' izany. Ny sasany milaza fa teny Hebreo no nanoratan' i Matio azy, fa ny sasany kosa dia mandà izany ka milaza fa teny Grika no nanoratany azy. Mitovy hevitra hiany ny mpitantara sy ny mpitandrina taoriandrian' ny Apostoly izay atao hoe 'Rain' ny Fiangonana,' fa samy milaza fa Matio dia nanoratra ny Filazantsarany tamin' ny teny Hebreo. Tahaka izany ny tenin' i Papiasa sy Ireneo sy Patæno sy Origena sy sy Eosebio sy Epifano ary Jeroma, na dia niova hevitra kely aza Jeroma tamin' ny aoriana.

Kanefa kosa maro ny mpandinika ny filazantsara sy ny mpanao hevi-teny izay mandà ity Filazantsara ity ho tsy voasoratr' i Matio tamin' ny teny Hebreo. Ary misy hevitra telo loha entiny andavany izany, dia izao: (*a*) Ny tenin' ireo 'Rain' ny Fiangonana' sy ny mpitantara tamin' izany dia mampisalasala kely; ary (*b*) ny fandaharana ny Filazantsara amin' ny teny Grika no neken' ny 'Rain' ny Fiangonana' sy ny Kristiana rehetra ho mahatoky; ary (*d*) ny fomban' ny teny Grika eo amin' ny Filazantsara dia maneho tsara fa tsy mba nadika tamin' ny teny Hebreo izy.

Koa na dia mifanohitra mihitsy toy izao aza ny tenin' izy roa tonta, dia nisy efa nitady hampifanaraka azy toy izao, fa hoy izy: Talohan' ny nanoratana ny Filazantsara dia efa notorina sy nalahatra am-bava hiany izy, ary tamin' izany dia nisy anankiray nalahatra tamin' ny teny Aramaïka, ary nisy anankiray koa tamin' ny teny Grika. Ary nony efa nosoratan' i Matio ny Filazantsarany, dia ilay tamin' ny Aramaïka ho an' ny Kristiana izay nonina tany Syria sy Palestina hiany no narahiny, fa tato aoriana kelin' izany indray anefa dia nisy Filazantsara anankiray koa izay nosoratana tamin' ny teny Grika ho an' ny Jiosy natao hoe Helenista; ary raha tsy nosoratan' i Matio izany, izay nanoratra azy tato aoriana dia tsy maintsy nanaraka tsara izay nataon' i Matio tamin' ny teny Hebreo hiany.

5.—*Ny Filazantsaran' i Matio ampitahaina amin' izay nosoratan' i Marka sy Lioka.* Raha ny tenin' i Matio no ampitahaina amin' ny an' i Marka sy Lioka, dia hita fa tsy misy milaza izao manaraka izao, afa-tsy izy irery hiany:—Ny firazanan' i Kristy, izay milaza Azy ho "*Zanak' i Davida, Zanak' i Abrahama*;" ny ahiahin' i Josefa; ny namangian' ny Magy an' i Jesosy; ny nitondran' i Josefa an' i Jesosy sy Maria nandositra nankany Egypta sy ny niverenany avy tany; ny nampamonoan' i Heroda ny zazakely tany Betlehema; sy ny anton' ny nitondran' i Josefa an' i Jesosy sy Maria niverina tao Nazareta (i., ii.); ny nanatonan' ny Fariseo sy ny Sadoseo maro ny batisan' i Jaona (iii. 7), sy ny tsy netezan' i Jaona hanao batisa ny Tompo, ary ny tenin' ny Tompo nampanaiky azy hanao izany (iii. 13-15). Ny amin' ny nakan' ny Devoly fanahy an' i Jesosy, dia hafa kely ny nandaharan' i Matio azy amin' izay lazain' i Lioka (iv. 1-10). Ny tori-teny teo an-tendrombohitra dia toa nataony araka ny nandaharan' i Kristy azy (v., vi., vii.). Ny tenin' i Jesosy milaza ny handovan' ny Jentilisa ny fanjakan' ny ny lanitra (viii. 11, 12), sy ny nampahiratan' i Jesosy ny jamba roa lahy (ix. 27-30), sy ny tenin' ny Tompo izay mamin' ny mahantra sy ny malahelo (xi. 28-30), ary ny teniny ny amin' ny "teny foana" (xii. 36, 37). Ny Fanoharana efatra voalaza eo amin' ny toko xiii., dia ny amin' ny Voan-tsimparifary (24-30), sy ny Harena voafina tany an-tsaha (44), sy ny Perla tsara (45, 46), ary ny Harato tarihina (47-52).

Misy zavatra nadinidinika koa lazain' i Matio ny amin' i Petera, dia izao:—Ny nandehanany tambonin' ny rano (xiv. 28-31), ary ny fahasambarany noho ny nanekeny an' i Jesosy ho Kristy (xvi. 17-19), ary ny amin' ny didrakma (vola fandoavan-ketra; xvii. 24-27).

Ny zavatra sasany, toy ny amin' ny fanetren-tena sy ny famelana heloka, dia lazain' i Matio mazava kokoa noho izay voalazan' i Marka sy Lioka. Misy koa ny Fanoharana amin' ilay Mpanompo tsy namindra-fo (xviii.), sy ny tenin' ny mpianatra tamin' i Jesosy ny amin' ny tsy manam-bady (xix. 10, 12), sy ny tenin' ny Tompo tamin' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy (xix. 28 ; ary ny Fanohorana ny amin' ny Mpiasa amin' ny tanim-boaloboka (xx. 1-16), sy ny amin' ny Zanaka roa lahy (xx. 28-32), ary ny amin' ny hanomezana ny fanjakan' Andriamanitra amin' ny firenena Jentilisa (43), ary ny Fanoharana amin' ny Fanasana fampakaram-bady xxii. 1-14 sy ny amin' ny Virijina folo sy ny Talenta (xxv. 1-30).

Ary ny filazan' i Matio ny amin' ny namadihana an' i Jesosy sy ny nitsarana Azy sy ny nahafatesany ary ny nitsanganany indray, dia maro ny zavatra madinika nambarany, mba haneho fa Jesosy dia Ilay Mesia Izay novinanin' ny mpaminany. Zahao xxvi. 52-54, 63, 64, 68 ; xxvii. 3-10, 19, 24, 25, 52, 53, 62-66 ; xxviii. 2-4, 11-15, 18-20.

Izany zavatra voalaza rehetra izany no ahitana fa ny ankabeazan' ny zavatra nolazain' i Matio dia fanoharana sy tori-teny. Amin' ny fahagagana 33 nataon' i Jesosy, 18 no voalazan' i Matio, nefa roa amin' ireo hiany no lazain' izy irery—dia ny nanasitranana ny Jamba roa lahy (ix. 27-30), sy ny amin' ilay didrakma Vola fandoavan-ketra. Ary ny amin' ny fanoharana 29, 15 nolazain' i Matio, nefa ny folo amin' ireny dia lazain' izy irery hiany.

6—*Ny Fomban' ny Nandaharan' i Matio ny teniny.* Araka izay efa voalaza teo, ny anton' ny nanoratan' i Matio ny Filazantsarany dia ny hilaza an' i Jesosy ho *Mesia sy Mpanjaka.* Ary izany dia hita tsara amin' ny fomban' ny fandaharan' i Matio ny teniny. Matetika tsy nandahatra ny zavatra nataon' i Jesosy araka ny andro nanaovana azy izy, koa noho izany, dia ny tori-teny sy ny fanoharana nataon' ny Tompo no nolazainy kokoa noho ny fahagagana. Ny nahaterahan' i Jesosy sy ny namangian' ny mpiandry ondry Azy dia tsy voalazany araka izay nataon' i Lioka ; fa ny namangian' ny Magy (olon-kendry), izay nitondra volamena sy zava-manitra ary miora, sady nanontany hoe : "Aiza Ilay teraka ho Mpanjakan' ny Jiosy ?" Ary amin' ny tori-teny nataon' ny Tompo teo an-tendrombohitra, dia hita tsara ny fahefany fa Mpitsara Izy, ka nilaza ny Lalàna, ary Mpanjaka Izy, ka niteny amim-pahefana hoe : "Fa Izaho kosa milaza aminareo." Hitantsika fa ny nilazan' ny Tompo ny faharatsian' ny mpanora-dalàna sy ny Fariseo dia naneho ny fahalehibeazana sy ny fahefan' ny Mpanjaka sy ny Mpanomelalàna, izay mahalala ny sitrapon' Andriamanitra sy manambara Azy. Ary amin' ny tori-teny nataon' i Kristy taloha kelin' ny namadihana Azy, dia lazan' i Matio matetika ny hoe "Mpanjaka" sy ny hoe "Fanjakan' ny lanitra ;" zahao xxi. 31, 43 ; xxii. 2, 7, 11 ; xxiii. 14 ; xxiv. 14 ; xxv. 1, 34, 40. Kanefa tsy ny mahampanjaka ny Tompontsika hiany no lazain' i Matio, fa milaza Azy ho Mpanjaka izy, nefa "malemy fanahy sady tsy miavona am-po" (xi. 29). Ary ny fanjakany dia amin' ny "malahelo am-panahy," sy ny "onjehina noho ny fahamarinana" (v. 3, 10). Ary na dia Zanak' i Davida sy Abrahama aza Izy, ary fototry ny fitahiana homena ny firenena rehetra—fa amin' izany dia tanteraka ny teny fampanantenana nomen' Andriamanitra tamin' i Abrahama hoe : "Ary ny taranakao no hitahiana ny firenena rehetra ambonin' ny tany"—"Izy naka ny rofintsika sy nitondra ny aretintsika" viii. 17).

Ary koa, hitantsika amin' ny filazan' i Matio, fa ny nahatongavan' i Jesosy tety an-tany dia ny hanorina ny *fanjakan' ny Ray.* Hitantsika tsara izany amin' ny tori-tenin' i Kristy teo an-tendrombohitra. Fa ny anton' ny fanaovantsika soa (v. 16, 44, 45, 48) sy fiantrana (vi. 1, 2) ary ny fivavahana (v. 6, 8) sy ny famelantsika heloka (vi. 14, 15) sy ny fifadian-kanina (vi. 18), ary ny finoana (vi. 26 ; vii. 11), dia ny Raintsika Izay any an-danitra. Ary ny mpianatra roa ambin' ny folo lahy no nirahin' i Jesosy tamin' ny anaran' ny Ray (x. 20-29).

Hitantsika tsara koa ny fomban' ny tenin' i Matio, raha ampitahaina kely amin' ny an' i Marka sy Lioka izany. Intelo monja hiany Marka no maka ny tenin' i Jesosy milaza an' Andriamanitra ho "Ray ;" ary ao amin' ny Lioka dia indroa ambin' ny folo Andriamanitra no atao hoe "Ray ;" fa ao amin' ny Matio kosa dia indroa amby roa-polo no misy izany anaran' Andriamanitra izany. Marka dia indroa hiany no milaza an' Andriamanitra ho Rain' ny olony, fa Lioka dia indimy, ary Matio kosa dia milaza izany indroa amby roa-polo.

Ary tsy izany hiany, fa ireto teny ireto dia mampiseho tsara ny fomban' ny tenin' i Matio :—(*a*) "*Ny fanjakan' ny lanitra*" dia lazain' i Matio intelo amby telo-polo ; fa Lioka sy Marka kosa dia tsy milaza izany na dia indray maka aza, fa "*ny fanjakan' Andriamanitra*" kosa no lazain' izy ireo. Nefa Matio dia mba milaza izany hiany koa ; zahao vi. 33 ; xii. 28 ; xxi. 31, 43. (*b*) *Ny "Ray Izay any an-danitra"* dia lazain' i Matio inenina ambin' ny folo ; ary Marka dia milaza izany indroa ; fa Lioka dia tsy milaza izany akory. (*d*) *Ny hoe "Zanak' i Davida"* dia teny enti-milaza an' i Jesosy ho Mesia, dia lazain' i Matio impito ; fa Marka sy Lioka dia intelo avy no milaza izany. (*e*) "*Ny Tanàna Masina*" *sy* "*ny Fitoerana Masina*," dia teny milaza an' i Jerosalema, dia lazain' i Matio intelo ; fa Lioka sy Marka

**dia samy tsy milaza izany akory.** (*f*) "*Ny fahataperan' izao tontolo izao*" **dia** lazain' i **Matio** indimy; ary amin' ny boky hafa eo amin' ny Testamenta Vaovao dia tsy misy milaza izany, afa-tsy eo amin' ny Heb. ix. 26 hiany. (*g*) "*Mba hahatanteraka izay nampilazaina ny mpaminany*," etc., dia lazain' i **Matio** imbalo.

7.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

*a, b Mat. i. 23.. Isa. vii. 14.
a, b ,, ii. 6 .. Mika v. 2.
a, b ,, ,, 15 .. Hos. xi. 1.
a, b ,, ,, 18 .. Jer. xxx. 15.
,, iii. 3 ... Isa. xl. 3.
,, iv. 4 ... Deo. viii. 3.
,, ,, 6 .. Sal. xci. 11, 12.
,, ,, 7 ... Deo. vi. 16.
,, ,, 10 ... ,, ,, 13.
a, b ,, ,, 14-16 Isa. ix. 1, 2.
a ,, v. 5..... Sal. xxxvii. 11, 29.
a ,, ,, 21 .. Eks. xx. 13.
a ,, ,, 27 .. ,, ,, 14.
,, ,, 31 ... Deo. xxiv. 1.
a ,, ,, 33 .. { Lev. xix. 12; Deo. xxiii. 13.
a ,, ,, 38 ... Eks. xxi. 24.
,, ,, 43 ... Lev. xix. 18.
,, viii. 4 ... ,, xiv. 2.
a, b ,, viii. 17... Isa. liii. 4.
a, b ,, ix. 13 ... Hos. vi. 6.
a ,, x. 35, 36 Mika vii. 6.
,, xi. 5 ... { Isa. xxx. 5; xxix. 18.
,, ,, 10 ... Mal. iii. 1.
a, b ,, xii. 7 ... Hos. vi. 6.
a, b ,, ,, 18, 21 Isa. xlii. 1-4.
a ,, xiii. 14, 15 } ,, vi. 9, 10.
a, b ,, ,, 35 ... Sal. lxxviii. 2.
,, xv. 4 ... { Eks. xx. 12; xx. 17.
,, ,, 8, 9... Isa. xxix. 13.
a ,, xviii. 16 Deo. xix. 15.
,, xix. 4... Gen. i. 27.
,, ,, 5 .. ,, ii. 24.
,, ,, 7 ... Deo. xxiv. 1.
,, ,, 18 ... Eks. xx. 12-16.
a, b ,, xxi. 5 ... Zak. ix. 9.
,, ,, 9 ... Sal. cxviii. 26.
,, ,, 13 ... { Isa. lvi. 7; Jer. vi. 23.
,, xxi. 16 Sal. viii. 2.
,, xxi 42 . ,, cx. 1.
,, xxiii. 38 Hag. i. 9 (?)
,, ,, 39 ... Sal. cxviii. 26.
,, xiv. 15.. Dan. xi. 11; ix. 27.
,, ,, 29 .. { Isa. xiii. 10; Joba ii. 10.
,, xxvi. 31 Zek. xiii. 7.
,, ,, 64 ... Dan. vii. 13.
a, b Mat. xxvii. 10 { Gen. xvii. 2; Zak. xi. 13.
a, b ,, ,, 35 ... Sal. xxii. 18.
a ,, ,, 43 ... ,, ,, 9.
a, b ,, ,, 46 ... ,, ,, 2.

*Zahao koa izao teny izao*:—

Mat. xi. 14 .... Mal. iv. 5.
,, xii. 3 ........ 1 Sam. xxi. 3-6.
,, ,, 5........ Nom. xxviii. 9.
,, ,, 40 ..... Jao. i. 17.
,, ,, 42 ..... 1 Mpan. x. 1.
,, xvii. 11 ..... Mal iv. 6.
,, xxi. 44 ..... Dan. xi. 44.
,, xxiii. 35 .... { Gen. iv. 8; 2 Tant. xxiv. 21.

8.—*Fizarana ny Filazantsaran' i Matio.*

(1) *Fitarihan-teny.*—Ny firazanany, ny nahaterahana sy ny fahazazan' i **Jesosy**: i., ii.

(2) *Ny niomanan' i Jesosy hanao ny raharahany.* Ny nanaovam-batisa an' i Jesosy, ny nanosorana Azy, sy ny nakan' ny Devoly fanahy Azy: iii.—iv. 11.

(3) *Ny nankanesan' i Jesosy tany Galilia sy ny nataony teo.* Ny niantsoany an' i Petera sy Andrea, ary Jakoba sy Jaona, ary ny nanasitranany ny marary: iv. 12-25; ny tori-teny nataony teo an-tendrombohitra: v.—vii.; ny fahagagana folo nataony: viii., ix.; ny nanirahany ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy hitori-teny sy hanasitrana ny olona, ary ny teny nataon' i Jesosy taminy tamin' izay: x., xi.; ny fiahiahian' i Jaona Mpanao-batisa, sy ny tenin' i Jesosy tamin' ny irak' i Jaona: xi. 2-6; ny teniny tamin' ny vahoaka sy tamin' izay nanohitra Azy: xi. 7—xii.; ny fanoharana milaza ny fomban' ny fanjakany: xiii; ny filazana ny amin' ny tori-teny sy ny fahagagana sasany: xv.—xv. 20.

(4) *Ny nandehanan' i Jesosy hitori-teny tany amin' ny sisin-tany sy ny nataony tany ampandehanany.* Ny olona nositraniny sy nampihinaniny: xv. 21-39; ny nakan' ny Fariseo sy ny Sadoseo fanahy Azy: xvi. 1-4; ny teniny ny amin' ny zavatra maro samy hafa: xv. 1-5—xx. 16.

(5) *Ny niakaran' i Jesosy tao Jerosalema sy ny nanjo Azy tany.* Ny nidirany tao Jerosalema sy ny niarahaban' ny vahoaka Azy: xxi. 1-11; ny nilazany ny haratsian' ny Fariseo sy ny Mpanora-dalàna, ary ny nanambarany ny handravana an' i Jerosalema sy ny hihaviany indray: xxiii.—xxv.; ny namadihan' i Jodasy Azy, ny nitsarana Azy sy ny nahafatesany: xxvi., xxvii.; ny nitsanganany tamin' ny maty sy ny nanafarany ny mpianany: xxviii.—J.T.

* **MASEIA**: betsaka ny olona natao hoe Maseia ao amin' ny Test. Tal.; ary izao no teny milaza azy avy: 1 Tan. xv. 18;

* *a.* Teny nalain' i Matio irery. *b.* Teny izay tanteraka tamin' ny nahatongavan' i Kristy tety an-tany.

2 Tan. xxiii. 1; xxvi. 11; xxviii. 7; xxxiv. 8; Ezra x. 18, 21, 22, 30; Neh. iii. 23; viii. 4, 7; x. 25; xi. 5, 7; xii. 41; Jer. xxi. 1; xxix. 21; xxxv. 4; xxxii. 12.—J.S.

* **MASIRASIRA, na FERMENTA.** Ny masirasira na fermenta fanaova-mofo no nanaovan' i Jesosy fanoharana ao amin' i Mat. xiii. 33 sy Lio. xiii. 20, 21, sady voalaza matetika ao amin' ny Test. Tal. sy ny Test. Vao. izy. Fa ny Jiosy tsy nihinambary tahaka ny fanao eto Madagaskara, fa ny mofo kosa no fihinany (zahao MOFO). Ary ny lafarina fanaovana azy dia haroany rano, dia fetafetainy tsara, dia asiany fermenta ary saronany hafana; ary raha afaka kelikely, dia mampisondrotra sy mampibonaka ny vongany rehetra ny fermenta. Ary rehefa misondrotra tsara ny vongany, dia endasiny amin' ny afo izy ka tonga mofo masaka sy maivana. Ary tsy mety tsara ny mofo raha tsy asiana fermenta, sady tsy misy manao mofo tsy misy fermenta loatra, afa-tsy ny olona azon-drahara̲ha tampoka ka manao an-kamehana.

Ary ny zavatra fanao fermenta dia samy hafa hiany. Ny vorivorin' ny labiera no fanao matetika, na ny tantely sy lafarina kely, na ny faikan' ny divay, na koba kely efa navela elaela ka tonga maharikivy. Kanefa, na dia samy hafa toy izany aza ny zavatra fanao fermenta, mitovitovy hiany ny fomban' izy rehetra; fa samy misy zavatra maniry toy ny lomotra sady maharikivy. Koa misy zavatra telo loha no tokony hotadidina tsara ny amin' ny toetry ny fermenta fanaova-mofo: (1) Zava-maharikivy sy mihaló. (2) Manan-kery izy, fa saiky toy ny zavatra misy aina, ka dia mampiova ny vongana rehetra. (3) Raha aharo amin' ny koba, dia mahatsara sy mahamaivana ny mofo izy.

Ary amin' izany ny masirasira na fermenta dia natao tandindon-javatra roa samy hafa, dia izao: (1) natao tandindon' ny fandrosoan' ny fanjakan' Andriamanitra izy (Mat. xiii. 13; Lio. xiii. 20, 21), satria malaky miely sy mitombo sady mahatsara ny koba; kanefa kosa (2) natao tandindon' ny ota sy ny ratsy koa izy, satria misy maharikivy sy lo izy, sady malaky mifindra sy mampandroso izany koa. Koa dia nataon' ny Tompo tandindon' ny fihatsarambelatsihy izy (Mat. xvi. 5-12; Lio. xii. 1, 2), ary Paoly naka azy ho tandindon' ny fireharehana sy ny lolompo sy ny haratsiana (1 Kor. v. 6-8; Gal. v. 7, 9). Ary ny Jiosy noraran' ny Lalàna tsy hanatitra mofo izay nisy fermenta ho an' i Jehova (Lev. ii. 11; vi. 17); ary tamin' ny nitandremany ny Paska, ny sombi-mofo rehetra no nasaina hesoriny amin' ny tranony avokoa; ka ny Paska dia natao hoe koa 'Andro firavoravoan' ny Mofo tsy misy Fermenta' (Eks. xii. 17; Mat. xxvi. 17; etc.—T.L.

* **MATATIA**: dia anaran' ny olona telo lahy voalaza ao amin' ny Baiboly; ny anankiray dia Levita (Neh. viii. 4), ary ny roa lahy dia isan' ny razan' i Jesosy Kristy araka ny nofo (Lio. iii. 25 sy 26).—J.S.

**MAZAROTA**: ity dia teny hita indray mandeha hiany amin' ny Baiboly, dia Joba xxxviii. 32; ary araka ny hevitry ny sasany, dia milaza kintana anankiray na kintana maro mifanakaiky izy. Kanefa tsy izany angamba no hevitra marina amin' ny teny Hebreo, fa milaza ny *konstelatio* (kintana maro mifanakaiky) roa ambin' ny folo, atao hoe 'Zodiaka', izay toa mifanitsy amin' ny masoandro amin' ny lalana alehany manodidina ny lanitra amin' ny herintaona. Mifanaraka amin' izany koa ny teny ao amin' ny 2 Mpan. xxiii. 4, fa ny teny Hebreo ao (Mazzaloth), izay mitovitovy hiany amin' ny teny ao amin' i Joba, dia adika hoe "ny kintana amin' ny Zodiaka". Ny sasany anefa mihevitra fa ny fitoerana 28 izay alehan' ny volana no heviny. Ary ataon' ny sasany indray fa ny planeta anankiray monja, tahaka an' Jopitera, na ny konstelatio anankiray, tahaka ny Bera Lehibe, no hevitry ny hoe 'Mazarota'.—J.S.

**MEA, Tilikambo**: dia ny anankiray amin' ireo tilikambo, na trano fiarovana avo, teo amin' ny mandan' i Jerosalema, tamin' ny nanamboaran' ny Jiosy ny tanàna, rehefa tafaverina avy tany Babylona izy (Neh. iii. 1; xii. 39). Teo anelanelan' ny Tilikambo Hananela sy ny Vavahadin' ondry izy, ary toa tany avaratr' atsinanan' ny tanàna sy teo ivelan' ny mandan' i Ziona. (Atao hoe 'Hamea' ao amin' ny Baiboly Voahitsy izy.)—J.S.

**MEDADA**: zahao ELDADA.

**MEDANA**: dia zanak' i Abrahama sy Ketora (Gen. xxv. 2; 1 Tant. i. 32); fa tsy misy teny hafa milaza azy na ny taranany. Ataon' ny sasany anefa fa razan' ny Midianita izy; fa ao amin' ny Gen. xxxviii. 36, "Medanita" no dikany marina amin' ny hoe "Midianita" ao amin' ny Baiboly Malagasy. —J.S.

**MEDEBA**: dia tanàna tao atsinanan' i Jordana, izay voalaza voalohany ao amin' ny tonon-kira anankiray (Nom. xxi. 30). Ny hoe Medeba amin' izany tonon-kira izany toa milaza ny faritry ny tany Hesbona; fa tato aoriana kosa dia ao anatin' ny anjaratanin' ny Reobena izy, ary ny tany malalaka manodidina azy dia natao araka ny anaran' ny tanàna (Jos. xii. 9, 16). Efa-jato taona manaraka izany indray dia efa lasan' ny Moabita na ny Amonita izy (1 Tant. xix. 7), ary tamin' ny andro nanjakan' i Ahaza, dia fitoerana masina tany Moaba izy (Isa. xv. 2). Mbola atao hoe Medeba hiany mandraka ankehitriny ny tanàna, ary efatra maily ao

* Sendra diso filaharana kely ireto teny telo ireto, ka dia atao eto hiany izy.

 

**atsimo-atsinanan'** i Hesbona ny havoana iorenany.—J.S.

**MEDIA.** Media dia tany any Asia Andrefana, ary ny faritry ny tany dia izao: tao avaratr' andrefan' i Persia izy, tao atsimo sy atsimo-andrefan' ny Ranomasina Kaspiana, sy tao atsinanan' i Arimenia sy Asyria, ary tao andrefana sy avaratr' andrefan' ny efitra lehibe sady be sira atao hoe Irama. Ny halavany mianavaratra sy mianatsimo dia 550 maily, ary ny sakany tokony ho hatramin' ny 250 ka hatramin' ny 300 maily. Nozarain' ny Grika sy ny Romana ho roa ny tany, dia Media Magna sy Media Atropatene; ary ny tanànany lehibe indrindra dia Ekibatana avaratra (atao hoe "Akmeta" izy ao amin' ny Ezra vi. 2) sy Ekibatana atsimo sy Ragesy (na *Raga*) ary Bagistana (*Behistun*) ankehitriny.—J.S.

**MEDIANA.** Ny firenena natao hoe Mediana, izay nonina tamin' ilay Media voalaza teo, dia lazaina matetika ao amin' ny boky tantara amin' ny Test. Tal.; ary izany teny izany mbamin' ny tantara hafa koa no ahafantarantsika fa isan' ny firenena nahery tao Asia Andrefana izy talohan' ny nanorenan' Koresy ny fanjakan' i Persia, ary isan' ny firenena nalaza koa izy tao amin' izany fanjakana izany.

1.—*Ny Tantarany voalohany indrindra.* Ny Mediana dia taranak' i Maday, zanakalahin' i Jafeta (Gen. x. 2), ka dia isan' ny firenena ela indrindra izy; ary mifanaraka amin' izany koa ny tenin' i Beroso, mpitantara Babyloniana, izay milaza an' i Babylona ho noresen' ny Mediana tamin' ny andro ela dia ela talohan' izany (dia B.C. 2458), ary ny tany Media dia nanjakan' ny mpanjaka Mediana valo lahy tokony ho 224 taona. Tato aoriana anefa toa noresen' ny firenena hafa izy, ka noroahiny hiala hipetraka tao an-tendrombohitra.

2.—*Ny Tantarany tamin' ny nisehoan' ny Fanjakan' i Asyria.* Hatramin' ny andro ela indrindra voalaza teo, dia B.C. 2458—2234, ka hatramin' ny taona B.C. 800, dia tsy misy fantatra akory ny amin' ny tantaran' ny Mediana; fa tamin' ny taona B.C. 800 dia voalaza indray ao amin' ny tantara voasoritra eo amin' ny vato any Asyria izy, ka lazaina ho isan' ny fahavalon' i Asyria. Nonina tany Media tamin' izay izy, fa tsy fantatra na efa nitoetra ela tao, na vao tonga izy. Hita marina anefa fa ela taorian' izany dia tsy nitovy hery akory tamin' ny fanjakan' i Asyria teo anilany izy; toa tsy nanana mpanjaka nanjaka tamin' izy rehetra izy, fa nozarazarainy ho fanjakana madinika maromaro. Ny taniny noravan' ny mpanjakan' i Asyria matetika ka nampandoaviny hetra; kanefa tsy mba noresen' ny Asyriana ny Mediana, fa nihazona ny taniny hiany izy, ka dia tsy lasan' ny fanjakan' i Asyria akory izany. Ary nony nandroso ny herin' ny Mediana, dia nihena kosa ny an' ny Asyriana; fa tamin' ny ampovoan' ny sentory fahafito B.C., Media toa tonga fanjakana mitambatra tsara ka natahoran' ny firenena nifanakaiky taminy. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, nisy firenena hafa, nefa niray razana taminy hiany, avy tany andrefana, izay niray tamin' ny Mediana, ka nitarika azy hiady amin' ny Asyriana. Cyaxares no anaran' ny mpitarika azy; izy no nitondra tafika hiady amin' ny mpanjakan' i Asyria, ary tamin' ny taona B.C. 625 dia nandresy azy izy; ka dia lasan' i Cyaxares Ninive renivohitra sy ny fanjakan' i Asyria.

3.—*Ny Fanjakana Mediana.* Ny halavan' ny fanjakana naorin' i Cyaxares dia tokony ho 1500 maily mianavaratr' andrefana sy mianatsimo-atsinanana, dia hatramin' ny ony Halys ka hatramin' ny Ranomasina Kaspiana; ary tanelanelan' ny Golfa Persiana sy ny ony Eofrata ary ny Ranomasina Kaspiana sy ny Ranomasina Mainty; ary ny areany dia tokony ho 600,000 maily sokera, na mitovitovy amin' ny fanjakan' i Persia ankehitriny. Nefa tsy naharitra ela loatra io fanjakan' ny Mediana io; fa rehefa afaka 67 taona hiany, ny Mediana dia resin' ny Persiana notarihin' i Koresy, ary Astyagesy mpanjakany dia nobaboiny (B.C. 558). Kanefa tsy mafy tsy akory ny nitondran' ny Persiana ny Mediana rehefa resiny izy, fa nataony nitovitovy voninahitra taminy hiany. Nihavana rahateo ny mpanjakan' izy roa tonta; ary nitovy razana sy fomba sy fiteny ary fanao koa ny firenena roa. Koa amin' izany, ny Mediana sasany dia nasandratr' i Koresy ho be voninahitra tao amin' ny fanjakany, ary ny renivohitr' i Media no fonenan' ny mpanjakan' i Persia tamin' ny voalohany. Tato aoriana anefa dia niodina ny Mediana, ary sarotra loatra tamin' ny Persiana ny nampandry ny tany indray.

4.—*Ny Fivavahana sy ny Fomban' ny Mediana.* Tamin' ny voalohany ny fivavahana narahin' ny Mediana dia finoana amin' ny hery roa lehibe, ny anankiray nataony hoe Ormazd, na ny Tsara, ary ny anankiray koa nataony hoe Ahriman, na ny Ratsy. Noheveriny ho nitovy hery sy fahefana izy roroa, ary samy tahaka an' Andriamanitra hiany amin' ny niandohany sy ny faharetany. Ny masoandro sy ny volana koa no nivavahan' ny Mediana mbamin' ny fanahy maro koa izay noheveriny ho mpanompon' i Ormazd sy Ahriman. Tato aoriana indray ny Mediana dia nianatra ny fombam-pivavahana tamin' ny afo koa sy ny fanaon' ny Magy, ary izany no nakambany tamin' ny fivavahana fanaony rahateo. Olona sahisahy sy mahay miady ny Mediana, ary nitaingina soavaly sady mahay tsipika izy; niakanjo akanjo lava izy, ary nataon' ny Persiana ho nitovitovy taminy amin' ny raharahan' ny miaramila.

5.—*Teny milaza ny Mediana ao amin' ny*

*Testamenta Taloha*. Ny teny voalohany milaza azy dia ao amin' ny tantara milaza ny nandresen' ny Asyriana ny fanjakan' ny Isiraely sy ny namponenan' ny mpanjakan' i Asyria ny olona tao an-tanànan'ny Mediana sasany, B.C. 721 (2 Mpan. xvii. 6; xviii. 11). Manaraka izany indray, Isaia sy Jeremia samy nilaza izay hataon' ny Mediana, miaraka amin' ny Persiana, amin' ny handravana an' i Babylona (Isa. xiii. 17; xxi. 2; Jer. il. 11, 28; xxv. 25). Daniela koa nilaza ny nahatanterahan' ny tenin' i Isaia sy Jeremia sy ny nandresen' ny Persiana sy ny Mediana ny fanjakan' i Babylona, mbamin' ny nanjakan' i "Dariosy Mediana," izay napetrak' i Koresy ho solony tao Babylona (Dan. v. 28, 31; vi. 1-28). Ezra koa milaza ny renivohitr' i Media, dia Akmeta (Ekibatana), fa tao no nisy lapan' andriana izay nahitana ny taratasy milaza ny didin' i Koresy ny amin' ny hanorenana indray ny Tempoly tany Jerosalema (vi. 2-5). Ary ao amin' ny Bokin' i Estera koa, ny Mediana dia voalaza matetika niaraka tamin' ny Persiana, kanefa ny anaran' ny Persiana dia atao aloha mandrakariva (afa-tsy indray mandeha monja); zahao Est. i. 3, 14, 18, 19; x. 2.—J.S.

**MEGIDO**: dia tanàna tao ampovoan' i Palestina, teo atsimon' ny lohasaha atao hoe Esdraelona, ary teo amin' ny sisin-tanin' ny Isakara sy ny Manase. Koa satria ny tanàna dia toa fiarovana sy fiambenana ny lalambe avy any avaratra, dia maro ny ady niseho tany Megido, ary voalaza matetika ao amin' ny tantaran' ny Jiosy izy. Lazaina voalohany izy ao amin' ny Jos. xii. 21 ho isan' ny tanàna izay fanjakan' ny mpanjaka iraika amby telo-polo noresen' i Josoa tao andrefan' i Jordana. Lazaina indray ao amin' ny Bokin' ny Mpitsara Megido ho tany niadian' i Baraka sy Sisera. Ny fiarakodian' i Sisera dia nangonina hatramin' ny ony Kisona (Mpits. iv. 13); Baraka nidina avy tamin' ny Tendrombohitra Tabara nitondra ny miaramilany (iv. 14); dia "tonga ireo mpanjaka, ka niady, eny, niady tao Tanaka, ireo mpanjakan' i Kanana, dia teo anilan' ny ranon' i Megido" (v. 19). Kanefa toa tsy lasan' ny Zanak' Isiraely mihitsy ny tanàna, raha tsy tamin' ny andron' i Solomona. Fa izay nahalaza an' i Megido indrindra dia ny nahafatesan' i Josia, ilay mpanjaka tsara fanahy tao. Tamin' ny niakaran' i Farao-Neko, mpanjakan' i Egypta, hiady amin' ny mpanjakan' i Asyria, Josia niandany tamin' ny Asyriana, ka dia novonoina tany an-tafika tany Megido (2 Mpan. xxiii. 29); ary avy tao ny fatiny no nentina halevina any Jerosalema (zahao koa 2 Tan. xxx. 22-24). Nampalahelo ny Jiosy loatra ny nahafatesan' ny mpanjakany, sady notsarovany ela taorian' izany; koa amin' ny tenin' ny mpaminany "ny fisaonana tao Hadadrimona eo amin' ny lohasaha Megido" (Zak. xii. 11) dia natao ohatry ny alahelo mafy sady mamoy fo indrindra. Ary ao amin' ny Apokalypsy koa (xvi. 16) Hara-magedona, dia 'ny tendrombohitr' i Megido,' dia lazaina fa hisehoan' ny ady mafy sy mahatahotra; zahao HARA-MAGEDONA. Ankehitriny *El-Lejjun* no anaran' ny havoana niorenan' ny tanàna.—J.S.

**MEFIBOSETA**: dia anaran' ny olona roa lahy izay taranak' i Saoly mpanjaka, dia ny zanany sy ny zafiny.

1. Zanakalahin' i Saoly sy Rizpa, zanakavavin' i Aia (2 Sam. xxi. 8). Izy sy Armony rahalahiny dia isan' ny olona fito lahy izay natolotr' i Davida tamin' ny Gibeonita hovonoiny eo anatrehan' i Jehova, ho valin' ny ratsy nataon' i Saoly sy hahafaka ny mosary niseho tamin' izany andro izany.

2. Zanakalahin' i Jonatana, ary zafin' i Saoly. Hatramin' ny fahazazany aza dia nisy fahoriana nanjo azy, fa raha mbola zaza vao dimy taona hiany izy, dia maty tany an-tafika tany Gilboa ny rainy sy ny raibeny; fa Mefiboseta kosa dia tao Gibea niaraka tamin' ny havany. Raha vao tonga ny teny milaza ny nandresena ny Isiraelita sy ny nahafatesan' ny mpanjakany, ary ny hiakaran' ny Filistina hamely ny tany rehetra, dia taitra tokoa ny ankohonan' i Saoly, ka lasa nandositra ny fahavalo izy. Lasa koa ny mpitaizan' i Mefiboseta nitondra ny zaza nandositra; kanefa, raha nihazakazaka nandositra izy, dia potraka ny zaza, ka dia nandringa ny tongony roa hatramin' ny nahafatesany (2 Sam. iv. 4).

Rehefa afaka izany, Mefiboseta dia nentina niaraka tamin' ny havany hatrany Gileada an-dafin' i Jordana, ary tao izy rehetra no nampiantranoin' i Makira ben-Amiela, lehiben' ny tany, ka narovany; dia nitoetra tany Lodebara taona maro Mefiboseta, ary tao izy no nanam-bady. Rehefa nandry tsara ny tany, ka efa resin' i Davida ny fahavalony rehetra, dia vao nieritreritra izy ny amin' ny zanak' i Jonatana sakaizany. Ary nisy mpanompon' i Saoly anankiray, Ziba no anarany, izay nilaza tamin' i Davida ny amin' i Mefibosota sy ny nitoerany tao Lodebara. Ka dia naniraka Davida nampaka azy avy tany, ary rehefa tonga tao Mefiboseta, dia nanao soa taminy Davida ka nanome azy ny tany sy ny fananana rehetra mety ho an' i Saoly, ary Ziba sy ny zanany no nasainy hiasa ny tany ary hanatitra ny vokatra ho an' ny zanaky ny tompony; ary Mefiboseta no nasainy hipetraka ao an-tranon' andriana mandrakariva sy hihinan-kanina eo amin' ny latabatr' i Davida isan-andro (2 Sam. ix).

Manaraka izany indray, hatramin' ny fito ambin' ny folo taona, dia tsy misy teny hafa milaza an' i Mefiboseta mandra-pahatongan' ny andro nikomian' i Absaloma sy nando-

siran' i Davida niala tany Jerosalema. Raha ny tenin' i Mefiboseta no dinihina, dia nitady hiaraka tamin' i Davida izy, fa nofitahin' ny mpanompony izy ka tsy afaka; dia nitoetra tao Jerosalema izy mandra-piverin' i Davida. Nampahory ny tenany anefa izy ho famantarana ny alahelony noho ny fahoriana nanjo ny mpanjaka (2 Sam. xix. 24-30). Ziba anefa dia nazoto nitsena an' i Davida ka nanatitra hanina ho azy sy ny mpanaraka azy. Talohan' ny nihaonan' i Davida sy Mefiboseta anefa izany; ary nony nanontanian' i Davida Ziba ny amin' ny tompony, dia niampanga azy ho nikasa hikomy sy haka ny fanjakana ho azy Ziba (2 Sam. xvi. 1-4). Dia nino ny teniny tamin' ny voalohany Davida ka nanome azy ny tany sy ny fananany rehetra mety ho an' i Mefiboseta. Kanefa nony ren' i Davida ny tenin' i Mefiboseta, dia nasainy hozarain' i Mefiboseta sy Ziba ny tany. Raha ny teny roa no ampitahaina, dia hita marina fa lehilahy ratsy fanahy Ziba, ka nandainga tamin' i Davida hahazoany sitraka aminy sy handovany ny tanin' ny tompony. Tsy misy teny hafa intsony milaza any Mefiboseta, ary angamba maty talohan' ny nahafatesan' i Davida izy.—J.S.

**MEHOJAELA**: zanakalahin' Irada izy, ary fahefatra amin' ny filaharan' ny taranak' i Kaina (Gen. iv. 18).—J.S.

**MEHONIMA**: ity dia anaram-pirenena izay hita ao amin' ny 2 Tan. xxvi. 7, ary milaza olona izay niadian' i Ozia mpanjaka sady noreseny. Voalaza koa izy amin' ny Ezra ii. 50 sy Neh. vii. 52; ary sahala amin' ny olon' i Maona, na Maonita; zahao MAONITA.—J.S.

**MELITA** (Asa xxviii. 1): dia nosy kely anankiray ao amin' ny Ranomasina Mediteraneana ao anelanelan' i Sisilia sy Afrika; Malta no anarany ankehitriny. Ny halavany dia tokony ho 20 maily ary ny sakany 10 maily. Paoly Apostoly sy ny namany dia vaky sambo tao tamin' ny nalehany nankany Roma. Poblio no anaran' ny mpanapaka Romana nitoetra teo tamin' izay, ary tsara loatra no nitondrany an' i Paoly (Asa xxviii. 10). Ao amin' io nosy io misy bay anankiray atao hoe "Bain' i Santa Paoly" mandraka ankehitriny, ary misy lovantsofina milaza fa tao indrindra ilay sambo nalehan' i Paoly no vaky. Efa nisy ny olona sasany kosa anefa nilaza fa nosy kely anankiray hafa any amin' ny Ranomasina Adriatika no ilay voalaza ao amin' ny Asa. Meleda no anaran' io nosy io; nefa tsy tokony ho marina izany; fa ho nivily nianavaratra lavitra loatra ny sambo raha nahazo izany, sady nosy kely foana izy, ka tsy tokony ho nisy governora Romana akory nipetraka teo.

Malta dia zana-panjakan' ny Englisy ankehitriny, sady misy governora nalefan' ny mpanjakan' i Englanda mipetraka ao.—H.F.S.

**MELKIZEDEKA** (*Mpanjakan' ny fahamarinana*) dia anaran' ny mpanjaka anankiray tao amin' ny tany Kanana fony fahavelon' i Abrahama. Salema (='fiadanana;' zahao Heb. vii. 2) no anaran' ny tanàna nipetrahany. Raha toy ny hevitry ny maro, dia Jerosalema izany Salema izany (toy ny hita eo amin' ny Sal. lxxvii. 3); misy hiany anefa tsy manaiky izany, fa ataony ho tanàna hafa no lazaina, fa tsy Jerosalema. Sady fohy no tsotra ny teny milaza an' i Melkizedeka ao amin' ny Genesisy (zahao xiv. 18-20). Rehefa niverina avy namely an' i Kedorlaomera sy ireo mpanjaka nomba azy Abrahama, dia nitsena azy Melkizedeka nitondra mofo sy divay sady nitso-drano azy. Ary satria mpisoron' ny Andriamanitra Avo Indrindra Melkizedeka, dia nomen' i Abrahama ny ampahafolon' ny babo izy. Tsy fantatra velively izay firazanan' i Melkizedeka, na izay nahatonga azy ho mpisorona sy mpanjaka, ka dia namoron-kevitra hatramin' ny ela ny olona ho enti-milaza azy. Ny sasany nanao azy ho Sema, zanak' i Noa; ny sasany kosa nanao azy ho Hama, na Enoka; nisy koa nilaza azy ho Zanak' Andriamanitra mihitsy, na ny Fanahy Masina niseho tamin' ny fomban' olona. Kanefa tsy misy azo ho enti-manamarina ireo hevitra ireo tsy akory; fa tsy maintsy manaiky ny tsi-fahalalantsika isika, satria tsy misy tantaran' i Melkizedeka akory, afatsy io teny fohifohy amin' ny Genesisy io hiany.

Fa na dia tsy misy tantaran' i Melkizedeka intsony afa-tsy io aza, mbola misy hiany teny roa hita ao amin' ny Baiboly izay mahatsiaro azy: (1) ny Salamo cx.; (2) ny Epistily ho an' ny Hebreo. Ny teny ao amin' ny Sal. cx. dia faminaniana an' i Kristy, indrindra ny amin' ny maha-Mpanjaka sy Mpisorona Azy, ka dia tononiny hoe: "Hianao no Mpisorona mandrakizay araka ny fanaon' i Melkizedeka." Ary ny teny ao amin' ny Hebreo dia manantitra sy manamarina io teny io hiany. Ao amin' ny Hebreo vii. 1-10 no ahitana ny filazana azy; ary ny foto-kevitra indrindra hita amin' izany dia izao efatra izao: (1) Ny anaran' ny tenany sy ny tanàna nipetrahany dia samy nisy azo atao fanoharana ho enti-milaza an' i Kristy. Mpanjakan' ny fahamarinana sy ny fiadanana izy, dia mety ho tandindon' i Kristy indrindra izy amin' izany (vakio Isa. ix. 6; Jer. xxiii. 6). (2) Sady mpanjaka no mpisorona izy, ary tahaka izany koa Kristy: Tompo sy Mpanjaka Izy, kanefa Mpanalalana sy Mpisorona ho antsika koa. (3) Tsy nanam-piovana ny fisoronan' i Melkizedeka. Tsy hita izay nodiasany, na izay nandimby azy, ka noho izany, dia azo natao fanoharana ho enti-milaza ny fisoronan' i Kristy, izay tsy manam-piovana sady maharitra mandrakizay. Tokony ho izany no hevitry ny teny sarotra manao hoe: "Tsy

nanan-dray, tsy nanan-dreny," etc. Tsy niankina tamin' ny firazanany no nahampisorona azy, ka dia tahaka an' i Kristy, Izay tsy nandova fisoronana avy tamin' ny taranak' i Levy, fa voatendrin' ny Rainy mihitsy. (4) Fa mbola misy hevitra iray koa asehon' ny nanoratra ny Epistily ho an' ny Hebreo, dia ny voninahitra nomen' i Abrahama azy. Abrahama, na dia nasandratr' Andriamanitra ho razam-ben' ny firenena masina aza, dia nanaiky ny fahalehibeazan' i Melkizedeka ka nanome azy ny ampahafolon' ny babo sady notsofiny rano. Dia vavolombelona tsy azo lavina izany fa ny fisoronan' i Melkizedeka dia neken' i Abrahama ho lehibe sy miendrika hohajaina.—W.E.C.

**MEMFISA** (Hos. ix. 6): dia tanàna lehibe sy malaza tany Egypta, izay naorina teo amoron' ny ony Neily, tsy lavitra an' i Kairo, izay renivohitr' i Egypta ankehitriny. Maro sady mahagaga ny tempolin-tsampy tany Memfisa, ary ao akaikin' ny tany niorenan' ny tanàna dia mbola hita ireo rafitra vaventy sy ngezabe ary mahagaga, izay atao hoe 'Pyramida;' zahao NOFA, sy p. 148.

**MENAHEMA**: dia anankiray tamin' ny mpanjakan' ny Isiraely ary fahenina ambin' ny folo tamin' ny filaharan' ireo. Zanak' i Gady izy ary namono an' i Saloma, izay mpanjakan' ny Isiraely tamin' izay, ka dia nanandra-tena ho mpanjaka. Nanjaka folo taona Menahema, ary ny tantarany dia voalaza ao amin' ny 2 Mpan. xv. 14-22; ny teny ao no ahitantsika fa nanao ratsy teo imason' i Jehova, tahaka ny mpanjakan' ny Isiraely rehetra, izy, fa tsy niala tamin' ny fahotan' i Jeroboama izy, fa nanompo ny sarin' ombilahy kely izay efa natsangany hivavahana tany Betela sy Dana. Ny teny ao amin' ny and. 16 milaza fa loza loatra Menahema tamin' ny niadiany tamin' ny tanàna Tifsa; ary tamin' ny nanjakany no nisehoan' ny Asyriana voalohany hiady amin' ny fanjakan' ny Isiraely. Pola, mpanjakan' i Asyria, anefa no nomen' i Menahema vola be, dia niala indray izy.—J.S.

**Menahema**: izy dia isan' ireo mpaminany sy mpampianatra tao Antiokia, izay voalaza ao amin' ny Asa xiii. 1; zahao MANAENA.

**MENASONA**: dia lehilahy voalaza ao amin' ny Asa xxi. 16 ho "mpianatra ela" sady nampiantrano an' i Paoly Apostoly tany Kaisaria tamin' ny nalehany niakatra ho any Jerosalema. Ary avy tany Kyprosy Menasona, ary angamba sakaizan' i Barnabasy izy.—J.S.

**MENE, MENE, TEKELA, OFARSINA.** Dia teny Hebreo efatra izay nosoratan' ny ny rantsan-tànan' Andriamanitra teo amin' ny lafin-tranon' ny andriana tany Babylona izany, ho famantarana sy faminaniana ny handringanan' Andriamanitra an' i Belsazara mpanjaka sy ny fanjakany (Dan. v.). Taitra tokoa ny mpanjaka tamin' ny nisehoan' ireo teny ireo, indrindra fa noho izy tsy hain' ny olon-kendry rehetra ny namaky sy nandika azy. Kanefa Daniela no nantsoina, ary izy no namaky ny teny ka nilaza fa toy izao ny heviny: 'Voaisa, Voaisa, Voalanja, Voazara;' satria efa voaisan' Andriamanitra ny fanjakan' i Belsazara ka nahatapitra azy; ary efa voalanja tamin' ny mizana ny mpanjakany ka latsadanja; ary efa voazara ny fanjakany ka nomena ny Mediana sy ny Persiana. Ka dia tanteraka tamin' iny alina iny hiany ny teny, fa lasan' ny fahavalo ny fanjakan' i Babylona, ary Belsazara novonoiny. Zahao BELSAZARA sy DANIELA.—J.S.

**MENY** (= *Vintana*). Ity teny ity dia hita indray mandeha hiany ao amin' ny Baiboly, dia Isa. lxv. 11; ary raha ny teny mitohy aminy no dinihina, dia toa anaran' ny sampy anankiray ny hoe Meny. Kanefa samy hafa be hiany ny hevitry ny mpanoratra hevi-teny ny amin' ilay sampy tokony ho voalaza. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, dia milaza ny volana izy; fa ataon' ny sasany koa fa ny kintana fito na planeta no lazainy; ary ataon' ny sasany indray fa sahala amin' izay nivavahan' ny Arabo izy, dia sampy natao hoe *Manah*, izay nataony ho tompon' ny vintana tsara sy ny zara. Ataon' ny sasany koa fa io *Manah* io dia sahala amin' ny planeta Venosy; fa tsy azo itompoan-teny fantatra izy rehetra.—J.S.

**MEONENIMA, Hazo terebinta**: dia tokazo lehibe sy malaza tao ampovoan' i Palestina, ary toa takaikin' i Sekema (Mpits. ix. 37). Raha ny hevitry ny anarany ('mpanao ody mahery,' na 'mpanandro,' Deo. xviii. 10, 14 sy Mika v. 12) no heverina, dia hazo masina io hazo terebinta Meonenima io sady niangonan' ny vahoaka raha nisy raharaham-panjakana. Raha tahaka ny hevitry ny sasany anefa, ny hoe Meonenima dia sahala amin' ny hoe Maonita, na mponina tany Maona.—J.S.

**MERABA**: dia ny zanakavavy matoan' i Saoly mpanjaka (1 Sam. xiv. 49). Voalaza voalohany izy rehefa resin' i Davida Goliata Filistina, fa nomen' i Saoly ho fofom-badin' i Davida izy, araka izay nolazain' i Saoly tao aloha (1 Sam. xvii. 25; xviii. 2, 17). Toa tsy nazoto loatra hampakatra an' i Meraba anefa Davida; ary nony vao tanteraka ny nanambadiany azy, Mikala, zandrin' i Meraba, dia nampiseho ny fitiavany an' i Davida, ka dia nomen' i Saoly ho vadin' i Davida izy. Koa amin' izany Meraba dia nampakarin' i Adriela Meholatita ka niteraka zanaka lahy dimy taminy.—J.S.

**MERAIOTA**: dia anaran' ny olona roa lahy na telo lahy avy tamin' ny taranak' i Arona. (1) Taranak' i Eleazara, zanak' i Arona, izy io sady lehiben' ny toko na fokon' olona anankiray tamin' ny mpisorona (1 Tan. vi. 6, 7, 22). (2) Nisy Meraiota anankiray koa izay voalaza ao amin' ny firazanan' i Azaria

(1 Tan. ix. 11; Neh. xi. 11). (3) Lohan' ny toko na fokon' olona anankiray tamin' ny mpisorona (Neh. xii. 15).—J.S.

**MERARY**: dia zanakalahin' i Levy fahatelo, ary lohan'ny toko na fokon'olona fahatelo tamin' ny Levita izay natao hoe Merarita. Teraka tany Kanana talohan' ny nidinan' i Jakoba nankany Egypta izy ka niaraka tamin-drainy ho any Egypta (Gen. xlvi. 8, 11). Tamin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta sy ny nanisana ny olona tany an-efitra, dia nozaraina ho fokon' olona roa ny taranak' i Merary, ary ny isan' izy rehetra mbamin' ny zazakely dia 6200. Ny anjararaharahany dia ny fitandremana ny hazo fisaka, ny barany, ny andry sy ny fombany, ary ny tadin' ny Tabernakely sy ny kianjany, ary ny fiasana rehetra hanorenana azy. Tao avaratry ny Tabernakely no nitobiany, ary izy sy ny Gersonita dia nofehezin' Itamara, zanak' i Arona. Raha tany an-dalana ny olona, ny Merarita nanaraka ny fanevan' ny Joda ka nialoha ny an-dRobena (Nom. iii. 20, 33-37; iv. 29-33), etc.). Tamin' ny nizarana ny tany Kanana, nahazo tanàna folo tao amin' ny tanin-dReobena sy Gada ary Zebolona ny Merarita (Jos. xxi. 7); ary tamin' ny nanjakan' i Davida, Asaia no lehibeny ka nitondra ny fiara ho any Jerosalema (1 Tan. xv. 6). Manaraka izany indray, dia voalaza ao amin' ny Boky Tantara ho niaraka tamin' ny mpanjaka tsara fanahy hampandroso ny fivavahana marina ny Merarita (1 Tan. xxiii. 6, 21-23; 2 Tan. xxix. 12-15); ary rehefa niverina avy tamin' ny Fahababoana ny Jiosy, ny Merarita sasany dia mbola nazoto hiany hanatanteraka ny fikasan' Andriamanitra sy hanome toky an' i Ezra sy Nehemia (Neh. vi. 15, 17; Ezra viii. 18, 19, 24).—J.S.

**MEREMOTA**: dia anaran' olona telo lahy voalazan' ny boky tantara rehefa afaka ny fahababoana. (1) Zanak' i Oria, mpisorona avy tamin' ny taranak' i Koza. Notendrena handanja sy hanoratra ny fanaka volamena sy volafotsy mety ho an' ny Tempoly izy (Ezra viii. 33), sady nazoto hanamboatra ny mandan' i Jerosalema (Neh. iii. 4, 21). (2) Lehilahy avy tamin' ny taranak' i Bany, isan' izay efa nampakatra vady vahiny (Ezra x. 36). (3) Mpisorona anankiray izay nanisy sonia tamin' ny fanekena niaraka tamin' i Nehemia (Neh. x. 5; xii. 3).—J.S.

**MERIBA** (Eks. xvii. 1), na Refidima, dia isan' ny fitoerana nijanonan' ny Zanak' Isiraely taorian' ny nitany ny Ranomasina Mena. Ao amoron' ny sampany andrefana amin' ny Ranomasina Mena izy sady ao akaikin' i Sinay. Tao no nanomezan' Andriamanitra ny Zanak' Isiraely rano avy tamin' ny vatolampy (xvii. 6); ary tao no nandresen' i Josoa ny Amaleka (xvii. 8-10). Tao koa no namangian' i Jetro, rafozan' i Mosesy, azy, sy niarahany nivavaka tamin' ny loholon' ny Isiraely (xviii. 1-12). Ny nanaovana azy hoe Meriba ('fifandirana') dia satria tao no nifandiran' ny Zanak' Isiraely tamin' i Mosesy, araka ny voalaza eo ambony.—H.F.S.

**MERIBALA**: dia zanak' i Jonatana, zanak' i Saoly (1 Tan. viii. 34; ix. 40); angamba sahala amin' izay atao hoe MEFIBOSETA ao amin' ny 2 Sam. xvi. sy xix. izy.—J.S.

**MERKORY** (Gr. *Hermes*): dia anaran' ny sampy anankiray izay nivavahan' ny Romana, ary nataony ho andriamanitra sy mpiaro ny fandrantoana sy ny adi-varotra. Notantaraina ho niaraka tamin' i Zeus, na Jopitera, rainy tamin' ny nandehandehanany taty an-tany izy; ary izany no niheveran' ny mponina tany Lystra fa Paoly Apostoly dia Merkory, na Hermesy, satria izy no mpiventy ny teny nalahatra (Asa xiv. 12); fa Hermesy no noheverin' ny Grika ho irak' ireo andriamanitra nivavahany, sady nahay nandaha-teny, ary mpampianatra ny soratanana sy ny mozika ary ny taozavatra.—J.S.

**MERODAKA**: teny hita indray mandeha hiany ao amin' ny Baiboly ity, dia Jer. l. 2, ary ao no akambana amin' ny anaran' i Bala, sampy malazan' ny Babyloniana, izy. Koa amin' izany, dia efa nataon' ny maro fa anaran' ny sampy hafa koa ny hoe Merodaka. Kanefa, raha ny soratra sy ny tantara mbola azo vakina any Asyria sy Babylona no dinihina, dia hita marina fa sahala hiany izy roroa; fa Merodaka dia teny milaza ny fomban' i Bala, dia tonga isan' ny anaran' izany sampy izany tato aoriana izy; ary ny sarin' i Bala sasany dia natao hoe Merodaka. Zahao BALA, na BELA.—J.S.

**MERODAKA-BALADANA**: dia anaran' ny mpanjakan' i Babylona anankiray izay nanjaka tamin' ny andron' i Hezekia, mpanjakan' ny Joda, ary naniraka manamboninahitra taminy hiarahaba azy, satria izy efa nahare ny nahararian' i Hezekia sy ny nanaretany indray (2 Mpan. xx. 12-19; Isa. xxxix. 1-8). Dia nandray ny iraka tsara Hezekia ka naneho azy ny zava-tsoa rehetra tao antranony sy ny rakitry ny tranon' andriana mbamin' ny zava-mahafinaritra rehetra mety ho azy; ary toa nisy fireharehana kely tamin' izay nataon' i Hezekia amin' izany. Nefa hitany izany sady nanaiky tsara ny sitrapon' i Jehova izy, rehefa nilazan' Isaia mpaminany fa ho entina ho any Babylona ny zava-tsoa rehetra efa nasehony tamin' ny iraky ny mpanjakan' i Babylona, ary ny taranany koa ho entina mifatotra any. Izany Merodaka-baladana izany dia nanjaka tany Babylona indroa, dia B.C. 721-709, sy B.C. 703. Tamin' ny taona B.C. 709 dia resin' i Sargona, mpanjakan' i Asyria, izy, dia nandositra mbamin' ny vahoakany; fa tamin' ny taona B.C. 703 dia nampian' ny mpanjakan' i Sosana Merodaka-baladana, ary nahazo ny fanjakana indray izy. Rehefa afaka enim-bolana anefa, dia resin' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, izy, dia

nandositra, ary maty tao amin' ny tany lavitra izy.—J.S.

**MEROMA, Ranony**: ity dia anaran' ny farihy kely any Palestina avaratra, tokony ho folo maily avaratry ny Farihin' i Genesareta, na Ranomasin' i Galilia. Telo zoro ny endriky ny farihy, ary tokony ho telo maily ny halavan' ny ilany telo avy. Ny hahavony ao ambonin' ny Ranomasina Mediteraneana dia 120 fita, ary mamaky azy ny ranon' ny Ony Jordana avy any avaratra, dia miala aminy indray ao atsimony. Misy tany lemaka sy honahona manodidina ny farihy, ary malalaka indrindra izany any avarany. Malaza ao amin' ny tantaran' ny Zanak' Isiraely ny Ranon' i Meroma, fa tao atsimo-andrefan' ny farihy no nandresen' i Josoa ny mpanjakan' ny Kananita maro izay nikambana hanohitra azy (Jos. xi. 5-7). Tao amoron' ny tany lemaka no niorenan' ny tanàna mirova maro, dia Kedesy, Hazora, Dana, Laïsa, sy Kaisaria Filipy. Ny anarana ahafantaran' ny olona azy ankehitriny dia *Bahr-el-Huleh*.—J.S.

**MEROZA**: dia tanàna any Palestina Ampovoany, izay tsy voalaza afa-tsy ao amin' ny Hiran' i Debora sy Baraka hiany (Mpits. v. 23): ary ao no lazaina ho voaozona izy, satria ny mponina tao tsy nivoaka hanampy ny namany hiady amin' i Sisera fahavalony: —"Ozòny Meroza, hoy Ilay Anjelin' i Jehova, ozóny dia ozòny ny mponina ao, satria tsy mba tonga hanampy an' i Jehova izy, eny, tsy nanampy an' i Jehova hamely ny mahery." Tsy fantatra izay niorenan' ny tanàna, nefa tsy lavitra ny ony Kisona izy; ary angamba rava mihitsy tamin' ny aoriana izy noho ny ozona voalazan' ny Anjelin' Andriamanitra.—J.S.

**MESA**: dia ny mpanjakan' i Moaba tamin' ny andro nanjakan' i Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, sy Ahazia sy Jorama, zanak' i Ahaba (2 Mpan. iii. 4). Raha mbola velona Ahaba, dia nanaiky azy ho lehibeny ny mpanjakan' i Moaba ka nandoa hetra isan-taona, dia "zanak' ondry iray hetsy sy ny volon' ondrilahy iray hetsy." Fa rehefa maty tany an-tafika Ahaba, dia niodina Mesa ka tsy nanaiky an' i Ahazia ho lehibeny intsony. Ary nony vao nanjaka Jorama, dia nisakaiza tamin' i Josafata, mpanjakan' ny Joda, izy, dia nangataka azy mba hiaraka aminy hiady amin' i Moaba. Dia nanaiky Josafata, ary dia niaraka ny mpanjaka roa lahy, nampian' ny mpanjakan' i Edoma koa, ka nandresy ny Moabita. Koa rehefa hitan' i Mesa izany, dia nitondra miaramila 700 lahy izy ka nanao izay hainy handrava laharana ny fahavalony, fa tsy afany. Dia namoy fo izy ka naka ny zanany lahimatoa, izay natao hanjaka handimby azy, ka nanatitra azy ho fanatitra odorana amin' i Kemosy sampiny teo ambonin' ny mandan' ny tanàna, teo imason' ny fahavalony manodidina. Dia niala taminy ny Isiraelita ka niverina tamin' ny taniny.

Vao faingana ihany, dia tamin' ny taona 1869, nisy tsangambato voasoritra hitan' ny Vazaha anankiray tao amin' ny tanin' i Moaba; ary nony voadinika tsara izy io, dia hita fa ity vato ity efa natsangan'



*Vato natsangan' i Mesa tany Moaba.*

ilay Mesa, mpanjakan' i Moaba, izay voalaza eo amin' ny 2 Mpan. iii. 4. Ary ny teny voasoratra eo aminy dia tenin' i Mesa milaza fa natsangany ho vato fahatsiarovana sy fisaorana an' i Kemosy andriamaniny, noho ny nanampiany azy handresy ny mpanjakan' ny Isiraely sy hiala amin' ny nanompoany azy. Koa isan' ny zavatra maro hita amin' izao andro ankehitriny izao izay manamarina ny Testamenta Taloha, io Vato Moabita io. Tokony ho efatra fita ny hahavon' ny vato sy roa fita ny halehibeny; ary vato tahatahaka izany angamba no nanorenan' i Josoa tao Sekema ka nanoratany ny fotopototry ny Lalàn' i Jehova ho vavolombelona (Jos. xxiv. 26, 27). Ny tarehin' ny soratra eo amin' izany vato izany koa no ahitantsika izay tokony ho endriky ny sora-tanan' ny Zanak' Isiraely tamin' izany andro izany, fa ny teny dia mitovy indrindra amin' ny teny Hebreo ao amin' ny boky tantara sy ny boky faminaniana ao amin' ny Test. Tal.; zahao ny sary miaraka amin' ity.—J.S.

**MESA**: dia anaran' ny tany anankiray voalaza ao amin' ny Gen. x. 30 ho isan' ny faritry ny tany fonenan' ny taranak' i Joktama tany Arabia. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, dia tanàna izy, fa ny sasany kosa mihevitra azy ho tendrombohitra mitomandavana mamaky an' i Arabia, izay natao hoe *Zames* tany aloha, fa *Nejd* ankehitriny.—J.S.

**MESAKA**: dia anarana Babyloniana izay nomena an' i Misaela, zatovolahy anankiray isan' ny naman' i Daniela, ary taranaky ny mpanjakan' ny Joda tahaka azy hiany. Misaela sy ny namany roa lahy dia nofidina avy tamin' ny Jiosy voababo tany Babylona hampianarina ny fahendrena sy ny fitenin' ny Kaldeana, mba ho voaomana tsara izy hitsangana eo anatrehan' i Nebokadnezara mpanjaka ho isan' ny mpanompony sy mpanolo-tsaina azy (Dan. i. 4, 5-7, 20). Kanefa, na dia nampianarina tao amin' ny tranon' ny mpanjaka izay mpanompo sampy aza izy telo lahy, Misaela sy Hanania ary Azaria tsy nety niondrika teo anatrehan' ny sampy volamena lehibe izay natsangan' i Nebokadnezara teo amin' ny tany lemak' i Dora. Dia nalaky nampangain' ny olona ho mpikomy izy telo lahy; ary ny tantara milaza izay nataony, ny hatezeran' i Nebokadnezara, ny nanamelohany azy, ny nanipazana azy tao amin' ny lafaoro mirehitra afo, ny namonjen' Andriamanitra azy tamin' ny fahafatesana, ny naneken' ny mpanjaka an' i Jehova ho Andriamanitra marina, ary ny nanomezany azy telo lahy voninahitra lehibebe noho ny taloha aza,—voalaza izany rehetra izany ao amin' ny toko fahatelo amin' ny Bokin' i Daniela; ary tsy misy teny hafa milaza azy intsony. Zahao ABEDNEGO sy SADRAKA.—J.S.

**MESEKA**: zanakalahin' i Jafeta izy (Gen. x. 2; 1 Tan. i. 5) sady razamben' ny firenena izay voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina miaraka amin' i Tobala sy Magoga ary ny firenena sasany tany avaratra. Lazaina ao amin' ny Ezek. xxxviii. 2, 3 sy xxxix. 1 ho naman' i Goga izy, sy ho firenena nahazoan' ny Syriana varahina sy andevo (xxvii. 13); ary ao amin' ny Sal. cxx. 5 koa Meseka no voalaza ho isan' ny firenena lavitra indrindra sy adaladala amin' izao tontolo izao. Raha toy ny fihevitry ny mpanoratra maro, Meseka dia sahala amin' ny fokon' olona natao hoe *Moschi*, izay nonina tao amin' ny sisin-tanin' i Kolkisy sy Arimenia; ary ao koa, hono, misy tendrombohitra tomandavana mampiray an' i Anti-Taorosy sy Kaokasosy, izay natao hoe *Moschici Montes* (Tendrombohitry ny Moschi).—J.S.

**MESIA**. Teny Hebreo ny hoe 'Mesia,' ary ary raha adika ho teny Grika, dia atao hoe 'Kristy' izy, ary raha adika ho teny Malagasy, 'Voahosotra' no heviny. Tamin' ny voalohany ny olona izay natokana tamin' ny nonosorana diloilo masina azy dia natao hoe 'voahosotra,' tahaka ny mpisorona (Lev. iv. 3, 5, 16) sy ny mpanjaka (1 Sam. ii. 10, 35; xii. 3, 5, etc.); fa tato aoriana tonga raikitra tamin' Ilay Mpanjaka nampoizin' ny Zanak' Isiraely ho avy hanatanteraka ny fikasan' Andriamanitra ny aminy, ary hanavotra azy amin' ny fahoriany rehetra; ary ny mpanoratra ny Soratra Masina tsy nitsahatra nilaza Azy tamin' ny teny nosoratany.

Ao amin' ny Test. Vao. indroa no anomezana ny anarana hoe Mesia an' i Jesosy (Jao. i. 41 sy iv. 25); fa ny hoe Kristy (ilay dikany amin' ny teny Grika) no fanao matetika.

Ny fanambarana ny hihavian' ny Mesia dia niandalandalana; ny voany madinika dia nafafy teo amin' ny niantombohan' ny Genesisy, ary tsy nitsahatra naniry hatramin' ny Malakia izy, ary ny vatany lehibe dia miseho tanteraka ao amin' ny Test. Vao. Misy fizarana telo hiheverana azy, toy izao:—

1.—*Ao amin' ny Pentateoka.* Ny tenin' Andriamanitra tany Edena (Gen. iii. 15) no teny voalohany nampanantena ny olona ny hihavian' ny Mpamonjy; fa ny "taranaky ny vehivavy," Izay hanorotoro ny lohan' i Satana, dia ny Mesia irery hiany, araka ny hevitry ny sasany; fa araka ny hevitry ny sasany kosa, dia ny Mesia mbamin' ny olona tsara fanahy rehetra tafakambana hanafika ka handresy ny ratsy rehetra. Ny tenin' i Noa ao amin' ny Gen. ix. 26 mametra ny taranak' i Sema ho fisehoan' ny fitahian' Andriamanitra. Taorian' izany indray, dia noferana ho ao amin' ny taranak' i Abrahama izy (Gen. xii. 2, 3, etc.); ary manaraka izany indray, ny mpianakavin' i Joda dia lazaina fa hisehoan' ny Silo na ny Andrianan' ny Fiadanana (Gen. xlix. 11). Ny teny faminaniana nataon' i Balama (Nom. xxiv. 17-19)

toa nanondro ny voninahitra sy ny herin' ny Mesia ho Mpanjaka, na dia nisy fahatanterahana azy aza tamin' i Davida (2 Sam. vii. 12-17). Ary ny tenin' i Mosesy (Deo. xviii. 18) dia nilaza ny Mesia ho Mpaminany (zahao Jao. v. 46 sy Asa iii. 22, 26, etc.). Ary ny Anjelin' i Jehova, Izay voalaza matetika ao amin' ny Pentateoka, dia tandindon' ny Mesia koa (zahao ANJELIN' I JEHOVA).

2.—*Ao amin' ny Salamo.* Tamin' ny andro nanoratana ny Salamo dia nihamazava ny fanambarana ny amin' ny Mesia. Davida sy ny fanjakany no natao fanoharana ny Mesia Mpanjaka sy ny fanjakany (1 Sam. vii.); koa ny Salamo maromaro milaza ny fanjakan' ny Mesia mbamin' ny voninahiny (Sal. ii., xxi., xlv., cx.), ary misy koa milaza ny fahoriana izay hiaretany (xxii., xvi., xl.).

3.—*Ao amin' ny Bokin' ny Mpaminany.* Taorian' ny andron' i Davida dia nijanona kely ny filazana ny amin' ny Mesia, mandrapisehon' ireo mpaminany ireo, izay ananantsika ny teny nosoratany ao amin' ny Soratra Masina, ary maro ny hevitra vaovao ny aminy izay nampian' ireo. Ny Mesia dia ho Mpanjaka sy Mpanapaka, isan' ny taranak' i Davida, Izay ho avy hamory ny Isiraely miely ary hitahy ny Fiangonany (Isa. xi., xl.—lxvi.); kanefa tsy ny firenen' ny Zanak' Isiraey hiany no hanana anjara amin' izany fitahiana lehibe izany, fa ny Jentilisa koa (Isa. ii., lxvi.). Ny tanàna hahaterahan' ny Mesia dia voalazan' i Mika (v. 2; zahao Mat. ii. 6); ary ny andro hisehoany dia lazain' i Hagay (ii. 9), fa amin' ny andro hitoeran' ny Tempoly faharoa. Zakaria (xii. 10-14) koa milaza Azy fa ho avy amin' ny taranak' i Davida; ary Malakia (iii. 1; iv. 5, 6) milaza ny hisehoan' ny iraka izay hialoha Azy.

Avy tamin' ny fanambarana ao amin' ny Soratra Masina dia nahazo fanantenana ny Jiosy rehetra fa hiseho ny Mesia; kanefa navilin' ny ankabeazany ny hevitra nambara, ary nanampo Mpanjaka hanjaka araka ny fomban' izao tontolo izao hiany izy; ary ny Apostoly aza dia diso hevitra toy izany fony tsy mbola niakatra tany an-danitra Jesosy (Mat. xx. 20, 21; Lio. xxiv. 21; Asa i. 6). Nisy hiany anefa olona vitsy izay nanampinoana mazava kokoa ka toa nahita ny hanjakany ao am-pon' ny mino (Lio. ii. 30; xxiii. 42; Jao. iv. 25).—J.W.

**MESOLAMA**: dia anaran' ny olona iraika amby roa-polo voalaza ao amin' ny Test. Tal., nefa tsy misy malaza loatra amin' ireo; dia ny teny misy azy hiany no holazaina eto, dia izao:—2 Mpan. xxii. 3; 1 Tan. iii. 19; v. 13; viii. 17; ix. 7 sy Neh. xi. 7; 1 Tan. ix. 8, 11 sy Neh. xi. 11; 1 Tan. ix. 12; 2 Tan. xxxiv. 12; Ezra viii. 16; x. 15, 29; Neh. iii. 4, 30 sy vi. 18; iii. 6; viii. 4; x. 7, 20; xii. 13, 16, 25, 33.—J.S.

**MESOPOTAMIA** (*Anelanelan' ny Ony roa*). Ny teny hoe Mesopotamia dia teny Grika milaza ny anaran' ny tany ao anelanelan' ny ony Tigrisa sy Eofrata. Manana anarana roa koa izany tany izany amin' ny teny Hebreo, dia Aram-Naharaima sy Padan-arama. Tsy misy azo lazaina loatra ny amin' ny tany Mesopotamia, satria ao amin' ny Soratra Masina dia vitsy ny teny milaza azy; kanefa azo lazaina fa tany lemaka malalaka sy mahavokatra be izy, ary tao no nanorenana ny tanàna lehibe sy malaza indrindra tamin' ny andro taloha, dia Babylona sy Ninive sy Kala sy Resena ary ny maro hafa koa. Ary noho ny fahavokaran' ny tany Mesopotamia dia fonenan' ny firenena maro izay nahery sy nalaza tokoa tamin' ny andro taorian' ny Safo-drano izy, dia ny Babyloniana sy ny Mediana ary ny Asyriana, etc. Ary fantatsika koa fa tanin' ny razana sy ny havan' i Abrahama izy. Abrahama koa dia nitoetra tany vao nifindra nankany amin' ny tany Kanana (Gen. xi. 31); tany nahabe andRebeka, vadin' Isaka, koa Mesopotamia (xxv. 20); ary avy tany koa no nakan' i Jakoba vady (xxviii. 2). Zahao koa ireto teny amin' ny Gen. xxiv. 10; Deo. xxiii. 4; Mpits. iii. 8-10; 1 Tan. xix. 6, 16-19; Asa vii. 2 ireto, fa misy milaza azy kely avy.—J.T.

**METOSAELA** (*Lehilahin' Andriamanitra*): dia zanak' i Mehojaela ary fahefatra tamin' ny filaharan' ny taranak' i Kaina (Gen. iv. 18).—J.S.

**METOSELA** (*Lehilahin' ny voroka*): dia zanak' i Enoka ary fahenina tamin' ny filaharan' ny taranak' i Seta, sady rain' i Lameka izy (Gen. v. 25-27). Malaza koa izy satria ela velona indrindra amin' ny olombelona rehetra, fa rehefa 187 taona ny andro niainany, dia niteraka an' i Lameka (rain' i Noa) izy; ary manaraka izany, dia 782 taona ny andro niainany, dia 969 taona ny andro niainany rehetra.—J.S.

**MIBSAMA**: (1) ny anankiray tamin' ny zanakalahin' Isimaela (Gen. xxv. 13; 1 Tan. i. 26). (2) Ny anankiray tamin' ny zanakalahin' i Simeona (1 Tan. iv. 25).—J.S.

**MIDIANA**: dia anaran' ny zanakalahin' i Ketora fahefatra, izay naterany tamin' i Abrahama (Gen. xxv. 2), ary izay tarananу tonga firenena nahery sy nalaza tamin' ny aoriana (Nom. xxii. 4, 7). Na dia tsy lahimatoan' i Ketora aza Midiana, izy no nalaza indrindra tamin' ny zanany, fa tonga lohan' ny fireneny izy, tahaka an' i Joda teo amin' ny Isiraelita. Indraindray anefa nisy fokom-pirenena hafa izay taranak' i Ketora ka natao hoe Ketorita, ary izany dia ahitantsika fa samy nahaleo tena hiany ny Midianita sy ny Ketorita; kanefa na dia izany aza, ny Midianita hiany no nahery tamin' izay, sady izy no lazain' ny mpitantara indrindra. Ary tsy izany hiany, fa ny Midianita toa nanapaka ela tany Arabia sy nampikambana ho

fanjakana iray ny fokom-pirenena rehetra tao Arabia izay havan' ny Hebreo. Voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina izany ka tokony hotadidin' izay mandinika tsara ny tantaran' ny Midianita.

Nanana zanakalahy dimy Midiana, izay tonga lohan' ny fokom-pirenena samy hafa araka ny fomban' ny Arabo (Gen. xxv. 4, ampitahao amin' ny Nom. xxii. 4, 7); Gen. xxv. 5, 6 anefa milaza fa izay rehetra nananan' i Abrahama dia natolony an' Isaka. "Fa ny zanak' ireo vaditsindranony hafa izay nananan' i Abrahama, dia samy notoloranу avy ka nampandehaniny, dieny mbola velona izy, hiala amin' Isaka zanany hiantsinanana, ho any amin' ny tany atsinanana." Izany andininy izany toa milaza ny tany nonenan' ny Midianita sy ny taranak' i Ketora hafa koa. Tsy mamaritra mazava loatra ny tany nonenan' ireo anefa ny teny hoe, "ho any amin' ny tany atsinanana;" fa ny tany nonenan' i Abrahama indrindra tamin' izay dia tao Palestina Atsimo, dia Mamre sy Beri-sheba. Fa ny "tany atsinanana" dia ny fari-tany rehetra any atsinanan' ny Lohasaha Arabà, dia hatramin' ny loharano iandohan' i Jordana izany ka hatramin' ny Golfan' i Akaba. Ny tany Arabia sy Mesopotamia aza dia tao amin' ny tany atsinanana (Gen. xxix. 1; Nom. xxiii. 7, etc.). Ny teny ao amin' ny Gen. xxxvi. 35 dia mamaritra tsaratsara kokoa ny tanin' ny Midianita; ary noho izany, dia azo lazaina fa tamin' izay dia tao atsinanan' ny sisin-tanin' i Moaba sy Edoma no nonenan' ny taranak' i Midiana. Kanefa toy ny Arabo rehetra hiany ny Midianita tamin' izay, fa tsy nanana fonenana loatra izy, fa nivezivezy mandrakariva nitady hanina ho an' ny bibiny izy. Nazoto dia nazoto nandranto nividy zavatra tamin' ny tany maro anefa ny Midianita, ary hatramin' ny voalohany aza toa nandranto ny zava-manitra izy. Josefa no namidin' ny rahalahiny tamin' ny mpandranto Midianita sasany, tamin' izy namaky an' i Palestina avy tany Gileada ka nankany Egypta (Gen. xxxvii. 25, 28). Bo ny andevo namidy tany Egypta tamin' izay, ary ny olona nividy ireo andevo ireo dia ny Isimaelita sy ny Midianita. Raha nandositra an' i Farao Mosesy, dia nankany Midiana izy ka nitoetra tany (Eks. ii. 15).

Ary raha nonina tao Mosesy, dia tonga mpanompon' i Jetro, ilay mpisorona tany Midiana, izy ka niandry ny ondry amanosiny; ary raha mbola tany amin' i Jetro izy, dia nampakatra an' i Zipora, zanakavavin' i Jetro, ho vadiny (Eks. ii. 21). Niseho tamin' i Mosesy tao an-tendrombohitr' i Horeba ny Anjelin' Andriamanitra, fony izy niandry ny ondry aman-osin' ny rafozany (Eks. iii. 2); kanefa toa tsy fonenan' i Jetro loatra Midiana, fa toa nifindrafindra toerana mandrakariva izy; fa fony nitoby tao Horeba ny Isiraelita, dia nentin' i Jetro tany amin' i Mosesy ny vadiny sy ny zanany roa lahy (Eks. xviii. 1-3; Nom. x. 29, 30). Izany dia manamarina ny efa voalaza teo fa tsy nitoetra tamin' ny tanàna loatra ny Midianita. Olona mpamitaka sy fetsy loatra izy, fa nody nisakaiza sy nihavana tamin' ny Isiraelita izy, raha mbola tsy tonga takaikin' ny taniny loatra izy ireo; fa rehefa tonga tany atsimon' i Edoma ny Isiraelita, dia nitady hamandrika azy ny Midianita sady nanao izay tratry ny ainy handringana azy.

Ary mba hahatontosany izany, dia naka hevitra tamin' ny loholon' ny Moabita izy ka nikasa haka an' i Balama mba hanozona ny olon' Andriamanitra. Tsy azo tantaraina eto izany, fa zahao Nom. xxii.—xxiv., izay milaza ny nataony. Kanefa fantatsika fa tsy navelan' Andriamanitra ho tanteraka tsy akory ny ratsy nokasain' ny Midianita hatao tamin' ny Zanak' Isiraely, fa narovany izy. Hatramin'ny 200 taona taorian' izany dia tsy misy teny milaza ny Midianita, fa rehefa tapitra izany, dia nitranga indray ny heriny ka niady tamin' ny Zanak' Isiraely izy, ka dia hatramin'ny fito taona dia nampahory ny mafy loatra izy. Saiky folaka mihitsy azy Zanak' Isiraely ka nandositra ny taniny hitady fierena tany amin' ny tendrombohitra sy ny zohy ho fiarovana azy (Mpits. vi. 1, 2, 7, 11) Lohan' ny firenena maro nikambana tamin' izay ny Midianita; dia nitsangana ireo firenena tafakambana ireo ka nitondra tafika tany Kanana mba hiady amin' ny Isiraelita. Raiki-tahotra mihitsy ny Isiraelita tamin' izay ka nangorohoro indrindra; nefa na dia izany aza, dia natoky an' Andriamanitra izy, ary nitaraina mafy taminy izy ka nangataka famonjena, dia narovan' i Jehova izy. Tao Esdraelona no nitobian' ny Midianita sy ny namany hamely ny Zanak' Isiraely. Ny vahoaka teo amin' ny Isiraelita tamin' izay dia nangonin' i Gideona tao amin' ny fantsakana any Haroda ka nitoby teo izy; ary ny nandringanan' ny Isiraely ny Midianita dia tantara fantatry ny mpandiniky na Baiboly tsara. Zahao ny teny ao amin' ny Mpitsara vi., izay milaza izany.

Isaia nilaza ny Midianita (ix. 4); ary Habakoka koa nilaza ny fisaronan' ny tany Midiana (Hab. iii. 7). Ny tanàna ao amin' ny tany Midiana dia efa rava sy foana avokoa ankehitriny, ka tsy misy mponina intsony ao.—J.T.

**MIGDALA.** Ity dia teny izay hita ho anaran' ny tanàna sasany any Palestina, nefa akambana amin' ny teny hafa, ary ny heviny dia 'trano avo,' na 'trano fiarovana.'

(1) **Migdal-edera**: dia tanàna nijanonan' i Jakoba nony nankany Hebrona avy tany Betlehema izy, dia tao atsimo akaikin' i Betlehema (Gen. xxxv. 21).

(2) **Migdal-gada**: dia tanànan' i Joda ity (Jos. xv. 37). Misy vohitra ao amin' ny tany lemaka akaiky an' i Askalona, ary toa izany no izy. Migdal-gada dia isan' ny tanàna

izay natokana ho an' ny sampy natao hoe Gada, raha araka ny hevitry ny maro.

(3) **Migdal-ela**: tanàna nisy manda tao anatin' ny fari-tanin' ny Naftaly. Ao amin' ny Jos. xix. 38 hiany izy no voalaza. Misy vohitra telo na efatra any Palestina izay heverin' ny olona ho izy, nefa tsy misy mahalala azy marina.—C.C.

**MIGDOLA.** Mitovy hevitra hiany ity teny ity sy ny hoe Migdala, izay voalaza eo ambony, fa samy milaza 'trano avo,' na 'trano fiarovana,' izy roroa; ary angamba famantarana fa tanàna mirova nisy fiambenana ny tanàna nisy izany teny izany akambana amin' ny anarany. (1) Tanàna voalaza ao amin' ny Eks. xiv. 2 sy Nom. xxxiii. 7 ity. Toa tao amoron' ny Ranomasina Mena izy, fa teo akaikiny no nitan' ny Zanak' Isiraely tamy ny nandosirany avy tany Egypta. (2) Tanàna voalaza ao amin' i Jeremia (xliv. 1) sy Ezekiela (xxix. 10) ity. Toa tao an-koatran' ny fari-tanin' i Kanana tany atsinanana io tanàna io; ary raha ny tenin' ny boky roa voalaza eo ambony no heverina, dia toa tanàna lehibe sady nisy manda izy. Ao koa nisy mpiandry tany maromaro. Ny mpanoratra sasany anefa mihevitra fa ny tanàna (1) sy (2) dia tanàna iray hiany, nefa tsy hita izay hanamarinana izany akory.—C.C.

**MIGRONA**: dia tanàna voalaza indroa hiany ao amin' ny Baiboly, dia 1 Sam. xiv. 2 sy Isa. x. 28. Tanàna na fitoerana tao akaikin' i Gibea, tanànan' i Saoly, izy. Nisy hazo ampongabendanitra tao, ary teo ambanin' io hazo io indrindra no nivorian' i Saoly sy Ahia mbamin' ny miaramilany sisa tsy matin' ny fahavalony. Ary koa, io tanàna io dia isan' izay nokotabain' i Sankeriba nony niakatra hiady any Jerosalema izy; nefa tsy fantatra na nisy tanàna roa izay natao hoe Migrona, na iray hiany.—C.C.

**MIKA**: dia Isiraelita avy tany Efiraima izay volona tamy ny andron' ny Mpitsara, ary izay tantarany dia voalaza ao amin' ny toko xvii., sy xviii., amin' ny bokin' ny Mpitsara. Ary dia izao no tantarany:—Io Mika io efa naka ny volan'ny reniny, dia volafotsy 1100 sekely; kanefa tamin'ny aoriana, nony tsaroany ny ozona nolazain-dreniny ny amin' izay efa nangalatra ny fananany, dia nanenina Mika, dia nanaiky ny hadisoany izy sady nanonitra ny vola. Tamin' izay ny reniny nilaza fa efa natokany ho an' i Jehova mihitsy ny vola hanaovana sarin-javatra hivavahana; dia nomendravehivavy sekely 200 tamin' ny mpandrendrika hanao sampy vaovao ho an' i Mika, izay nanana tranon-tsampy ("andriamanitra") rahateo sy terafima; ary ny zanany koa efa natokany ho mpisorona ho azy. Rehefa afaka izany, dia sendra nisy Levita anankiray nandalo, izay tsy nanam-ponenana loatra; koa rehefa hitan' i Mika izy io, dia nanao fanekena taminy izy, ary ilay Levita nanaiky hipetraka ao ary ho mpisorona tao amin' ny tranon-tsampin' i Mika. Koa dia faly Mika fa nahazo ny Levita hipetraka ao aminy, fa hoy izy: "Fantatro izao fa hanisy soa ahy Jehova, fa manana ity Levita ity ho mpisoroko aho." Tsy naharitra anefa ny fifaliany, fa tsy ela taorian' izany indray dia sendra nandalo mpisafo-tany dimy lahy, izay efa nirahin' ny firenen' i Dana hitady fonenana ho azy. Dia lasa izy ka nilaza ny amin' i Mika sy ny sampiny ary ny mpisorony tamin' ny namany. Ary rehefa afaka kely, dia avy ny olon' i Dana 600 lahy samy nitondra ny fiadiany; dia niditra tao an-tranon' i Mika izy ireo ka naka ny sampiny sy ny mpisorony an-keriny, dia lasa nandeha nianavaratra ho any Laisy, ary tao no nanorenany ny sampy nalainy tamin' i Mika sady nanaovany tranon-tsampy.

Izao ary ny tantara, ary raha mandinika azy isika, dia maro ny zavatra mahagaga hita: (1) Hitantsika fa vetivety foana taorian' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny Tany Kanana, dia hadinony avokoa ny didy lehibe sy mazava indrindra tao amin' ny Lalàn' i Mosesy, fa nanao sampy ka nivavaka taminy niaraka tamin' ny nahalalany an' i Jehova, sady nanaiky olona ho mpisorona izay tsy mba taranak' i Arona. (2) Io Levita io tsy nanam-ponenana, fa nirenireny sy niriorio; dia nanaiky ho mpisoron-tsampy izy; dia nangalatra ny fananan' ny tompony izy; ary dia nanaiky ho mpisorona tao amin' ny tranon-tsampy hafa indray. Ary tsy izany hiany, fa io Levita io tsy dia olona ambanimbany, fa zafin' i Mosesy aza. (3) Hitantsika koa fa fanjakana baranahiny mihitsy ny toetry ny Zanak' Isiraely tamin' izay. Nisy olona marobe nitondra fiadiana namaky ny tany, dia nangalatra sy nandroba ny fananan' olona izy, ary tsy nisy nisakana azy; "fa tsy nisy mpanjaka teo amin' ny Isiraely tamin' izany andro izany; fa samy nanao izay nataony ho marina avy izy rehetra." Tsy fantatra marina ny andro nanaovana izay rehetra voalaza teo, fa angamba talohan' ny andro nahaveloman' i Samsona mpitsara.—J.S.

**MIKA**: dia anankiray tamin' ny mpaminany masina, izay misy ny bokiny ao amin' ny Test. Tal. Ny anarany, raha tsy hafohezina, dia Mikaiah=*Iza no tahaka an' i Jehovah?* Natao hoe "Mika Morastita" izy, mba hanavahana azy amin' ilay Mikaia, mpaminany voalaza amin' ny 1 Mpan. xxii., ary satria avy tany Moreseta-gata izy, dia tanàna kely tao andrefan' i Jerosalema. Fony fahavelon' i Jotama sy Ahaza ary Hezekia, mpanjakan' ny Joda, no naminanian' i Mika, ka sahabo ho tamin' ny taona 750 B.C. no niantombohany nanambara ny tenin' i Jehova. Ny mpaminany indray nihira tamin' i Mika dia Isaia tao Jerosalema, sy Hosea tao Samaria; nefa samy zokiny kely tamin' ny raharahan' ny mpaminany izy roa lahy.

Olona avy tany ambani-vohitra hiany

Mika, nefa tokony ho nohajain' ny Jiosy indrindra ny faminaniany. Ilay teny mahafinaritra voalazan' Isaia (ii. 2-4) ny amin' ny ho toetran' i Joda sy Jerosalema amin' ny andro farany dia teny nalainy tamin' ny Bokin' i Mika (iv. 1-3). Taorian' izany ela, nony nikasa hamono an' i Jeremia ny mpisorona sy ny lehibe tany Jerosalema, satria naminany ny handravana ny Tempoly sy ny Tanàna Masina izy, dia natahotra sy nijanona izy ireo nony naharé fa nisy teny toraka izany izay efa voalazan' i Mika teo aloha (Jer. xxvi. 16-18; Mika iii. 12). Ary tamin' ny andro nahaterahan' i Kristy aza, dia hitantsika fa ny tenin' i Mika no nentin' ny lohan' ny mpisorona sy ny mpanoratra namaly ilay nanontanian' i Heroda ny amin' izay hahaterahan' ny Mpanjakan' ny Jiosy (Mika v. 2; Mat. ii. 4-6; Jao. vii. 42). Tsy misy azo tantaraina ny amin' i Mika, afatsy ny voalaza eo ambony hiany, fa izany hiany no lazain' ny Soratra Masina, ary izay lovan-tsofina nananan' ny Jiosy ny amin' i Mika dia fantatra ho diso mihitsy.—W.M.

**MIKA, ny Bokiny.** Ny zavatra lehibe ho avy izay novinanin' i Mika dia ny handravana ny fanjakan' ny Isiraely (i. 1-16), ny hanimbana an' i Jerosalema sy ny Tempoly (iii. 12), ny famaboana ny Jiosy any Babylona (iv. 10), mbamin' ny hodiany indray ho any amin' ny tanin-drazany (iv. 1-13). Mika irery hiany tamin' ny mpaminany no nahatsinjo rahateo ny hahaterahan' ny Mesia any Betlehema (v. 2); ary ny fitahiana sy ny fiadanana homba ny fanjakan' i Kristy dia nisy hitany koa (v. 4-6). Tsara lahatra sy be fanoharana ny Bokin' i Mika, nefa maizimaizina indraindray noho ny fahamaikan' ny sainy sy ny hamaroan' ny zavatra tiany holazaina amin' ny teny fohy. Ny zavatra izay efa nahazatra azy tamin' ny hatanorany teny ambani-vohitra, tamin' ny fiandrasana ondry sy tanim-boalokoka, dia asehony matetika, ka ataony haingon-teny na fanoharana; ary hitantsika fa nazana nahare ny bibi-dia an-ala mierona maniry toha izy, sady efa nahita ny liona tanora manitsakitsaka sy mamiravira amin' ny andian' ny ondry. Izao manarakaraka izao dia misy analysisa fohy hahafantarana ny zavatra lehibe voalahatr' i Mika:—

1.—Ny loza hanjo ny Isiraely sy ny Joda (toko i.).

2.—Ny heloky ny olona, mbamin' ny tsy fahafoizan' i Jehova azy (ii.).

3.—Ny fahasahian' ny loholona, sy ny tsi-fahamarinan' ny mpaminany, ary ny fandravana lehibe hanjo an' i Jerosalema amin' izany (iii.).

4.—Ny fisandratana sy ny fiadanana ary ny fahalehibeazana ho an' ny Isiraelin' Andriamanitra (iv.).

5.—Ny hihavian' ny Mpamonjy, Mpiandry ny Isiraely, sy ny fanimbana ny fahavalony (v.).

6.—Fiantsoana an' Isiraely hibebaka noho ny adin' i Jehova aminy (vi.).

7.—Ny fifonana nataon' i Mika amin' Andriamanitra, sy ny fifaliany amin' ny famonjena antenainy (vii.)—W.M.

**MIKAELA** *(Iza no tahaka an' Andriamanitra?).* Ity dia anaran' ny olona maro teo amin' ny Jiosy, fa folo ny olona natao hoe Mikaela voalazan' ny Test. Tal. Tsy misy amin' ireo anefa izay malaza loatra; ary ny teny misy ny anarany dia izao:—Nom. xiii. 13; 1 Tan. v. 13, 14; vi. 40; vii. 6; viii. 16; xii. 20; xxvii. 18; 2 Tan. xxi. 2 sy Ezra viii. 8. Fa izay mahalaza ny anarana hoe Mikaela indrindra dia satria anarana nomena ny "anankiray amin' ireo andriana lehibe," na arikanjely, izay voalaza ao amin' ny Dan. x. 13-21 ho mpiaro ny firenen' ny Isiraely, ary izay voalaza koa ho "mitsangana hiaro ny zanaky ny firenenao" amin' ny andro misy fahoriana (Dan. xii. 1). Voalaza koa indray Mikaela ao amin' ny Joda 9 ho niady tamin ny Devoly ka "nifanditra ny amin' ny fatin' i Mosesy." Ary indray, ao amin' ny Apok. xii. 7-9, Mikaela sy ny anjeliny dia voalaza ho niady tamin' i Satana sy ny anjeliny tany an-danitra ka nandroaka azy niala teo. Koa izany no teny milaza an' i Mikaela ao amin' ny Baiboly, ary saro-pantarina hiany ny teny sasany.

Raha tahaka ny hevitry ny Jiosy, nisy arikanjely fito, ary Mikaela no nataony ho lehibe sy mpifehy azy rehetra; nefa tsy misy teny manamarina izany ao amin' ny Soratra Masina (zahao anefa ARIKANJELY. Fa araka ny hevitry ny Jiosy sasany tany aloha sy ny mpanoratra Kristiana ankehitriny, Mikaela dia isan' ny anaran' ny Mesia. Mifanaraka amin' io hevitra io ny teny ao amin' ny Dan. x. 13-21 sy xii. 1 voalaza teo, raha ampitahaina amin' ny Dan. ix. 25. Kristy hiany koa no miaro ny Fiangonana tsy hosimban' i Satana (ampitahao Apok. xii. 7 sy Jao. iii. 8). Ary angamba ny teny ao amin' ny Joda, na dia maizimaizina aza, milaza izay natao tokoa, ka dia ohatry ny nifandiran' i Kristy sy Satana hahazoany hanapaka sy hanjaka amin' ny olombelona. Mifanaraka amin' izany koa ny teny milaza fa Mosesy nisého teo amin' ny voninahitra tamin' ny niovan' i Jesosy tarehy sady nanana vatana tahaka an' i Elia hiany (Mat. xvii. 3); koa ataon' ny sasany fa nentina tany an-danitra ny tenan' i Mosesy ka tsy nahita ny lo, tahaka ny tenan' i Elia sy Enoka. Koa arikanjely *iray* hiany no voalazan' ny Baiboly, dia Mikaela ny Tompo, Izay ho avy hitsara ny velona sy ny maty (1 Test. iv. 16).—J.S.

**MIKAIA**: dia anankiray tamin' ny mpaminany tamin' ny andro nanjakan' i Ahaba. Ny teny milaza azy dia ao amin' ny 1 Mpan. xx., ary izany no ahitantsika fa Ahaba sy Josafata, mpanjakan' ny Joda, efa nifanaiky

hiaraka hitondra tafika hamely ny Syriana. Kanefa, raha mbola tsy lasa niala tany Samaria ny mpanjaka roa lahy sy ny miaramilany, dia novorin' i Ahaba ny mpaminany rehetra tamin' ny Isiraely hanontaniany ny tenin' i Jehova ny amin' ny tafika ho entiny. Dia vory ny mpaminany 400 lahy, ary izy rehetra samy nanome toky an' i Ahaba ka nilaza fa hamely ny Syriana sy handringana azy avokoa izy. Josafata anefa toa tsy nino loatra ny tenin' ireo olona ireo ka nanontany raha nisy mpaminanin' i Jehova hafa koa tany Samaria, na tsia. "Eny," hoy Ahaba, "mbola misy lehilahy iray hiany, dia Mikaia, zanak'i Jimla, saingy halako izy, satria tsy mba maminany soa ho ahy, fa loza hiany." Nefa nalaina hiany Mikaia, ary rehefa tonga izy, dia toa naneso ny mpanjaka aloha, fa nanome toky azy tahaka ny mpaminany maro hiany. Nefa nandroso nilaza koa izy fa nisy fanahy mandainga tao amin' ny mpaminany rehetra, ary ho resy ny miaramilan' ny Isiraely, ary ny mpitarika azy hovonoina. Tezitra loatra tamin' izany Ahaba, ka nasainy mba hatao ao an-tranomaizina Mikaia ary homena haniua fahoriana mandra-pahatongan' ny mpanjaka soa amantsara indray. Dia nananatra azy sy ny vahoaka indray Mikaia, dia nentina tao antrano-maizina izy; ary tsy misy teny milaza azy intsony (1 Mpan. xxii. 1-28).

Raha tahaka ny tantara nosoratan' i Josefosy, io Mikaia io dia ilay mpaminany izay nananatra mafy an' i Ahaba noho ny nandefasany an' i Beni-hadada handeha, rehefa resiny izy (1 Mpan. xx.); ary noho izany, hono, dia tezitra Ahaba ka namatotra an' i Mikaia.—J.S.

**MIKALA** (1 Sam xiv. 49): zanakavavivaivon' i Saoly izy, ary nomen-drainy ho vadin' i Davida. Nanampy an' i Davida Mikala tamin' izy nandositra an' i Saoly; fa raha tonga ny irak' i Saoly hisambotra an' i Davida dia nasian' i Mikala sarin' olona tao am-pandriana ka norakofany lamba makarakara fiarova-moka. Raha mbola nandositra an' i Saoly Davida, Mikala dia nomen-drainy ho vadin' ny lehilahy hafa, ka nitoetra tao aminy tokony ho folo taona izy; fa rehefa niorina mafy kosa ny fanjakan' i Davida, dia naka an' i Mikala ho vadiny indray izy. Toa vehivavy hafahafa toetra anefa izy; ary noho ny nanesoany an' i Davida tamin' izy nandihy teo anatrehan' ny fiaran' Andriamanitra (2 Sam. vi. 16), dia nanarin' i Davida tamin' ny teny mafy hiany Mikala, ka dia tsy niteraka izy ambara-pahafatiny, no valin' ny tsy mety nataony tamin' izany (and.23).—H.F.S.

**MIKMASY** (1 Sam. xiii. 2; Neh. vii. 3): dia fitoerana tao amin' ny fizaran-tanin' ny Benjamina, ary tokony ho tao amin' ny lalana namaky an' i Rama no nisy azy. Tao no nitobian' ny Filistina tamin' izy niakatra hiady tamin' ny Isiraely (1 Sam. xiii. 5). Tao an-tendrombohitr' i Efraima dia nisy haram-bato avo kitsoloha, ary ny lalana tery tao anelanelan' ireo no tokony ho ilay atao hoe "hadilanana mankany Mikmasy," na "fidiran' i Mikmasy." Ny anarany ankehitriny dia *Mukhmas*, ary fito maily ao avaratr' i Jerosalema izy.—H.F.S.

**MIKTAMA**: ZAHAO SALAMO.

**MILETO**: dia tanàna sy fitodian-tsambo any Asia Minora, ary tokony ho 36 maily ao atsimon' i Efesosy. Tao no niantsonan' i Paoly Apostoly tamin' ny nalehany tany Jerosalema avy tany Grisia; ary tao koa izy no nihaona tamin' ny loholon' ny fiangonana tany Efesosy ka nananatra azy amin' ny laha-teny izay tokony ho nampangorohoro ny fony mihitsy (Asa xx. 15-38). Tao koa Trofimo, izay isan' ny naman' i Paoly, no navelan' ny Apostoly, satria mbola narary izy (2 Tim. iv. 20). Tanàna lehibe sy manan-daza fahizay Mileto sady renivohitr' Ionia sy Karia, ary maromaro hiany ny olona malaza teraka tao. Efatra ny fitodiantsambo, ary malalaka tokoa ny anankiray ka omby sambo betsaka. Tao koa nisy tempolin' i Apolo sampy, sy ny *oracle*, na mpisorona izay nihambo ho nomen' i Apolo fahaizana hamaly teny ny amin' ny zavatra miafina na ny zavatra ho avy. Rava avokoa ny tanàna ankehitriny, fa ny tany niorenany dia mbola atao hoe *Melas*.—J.S.

**MILKA**: (1) zanakavavin' i Harana, anabavin' i Lota, ary vadin' ny rahalahin-drainy, dia Nahora, rahalahin' i Abrahama (Jao. xi. 29). Betoela, zanany faralahy, dia raindRebeka, vadin' Isaka (xxii. 22, 23). (2) Zanakavavin' i Zelofehada fahefatra (Nom. xxvi. 33, etc.).—J.S.

**MILKOMA**: dia anaran' ny sampy anankiray izay nivavahan' i Amonita, ary sahala amin' i Moleka (zahao MOLEKA).—J.S.

**MILO**: dia anaran' ny trano fiarovana anankiray tany Jerosalema, ary araka ny hevitry ny sasany, dia toa batery hiany izy, Nony resin' i Davida mpanjaka ny Jebosita, dia lasany Jerosalema renivohiny mbamin' ity trano fiarovana natao hoe Milo ity, izay tao anatin' ny tanàna. Dia namboatra an' i Milo Davida, fa hoy ny teny ao amin' ny 2 Sam. v. 9: "Ary narafitr' i Davida ny manodidina hatrany Milo mbamin' ny ao anatiny" (zahao koa 1 Tan. xi. 8). Toa efa simba ny trano fiarovana tamin' ny andron' i Solomona, fa izy no vao nanorina azy indray (1 Mpan. ix. 15, 24; xi. 27). Ary tamin' ny nanafihan' ny Asyriana ny Joda tamin' ny nanjakan' i Hezekia, dia namboatra an' i Milo mafy ny miaramilan' i Hezekia mba hiarovany an' i Jerosalema (2 Tan. xxxii. 5). (2) Tao an-tranon' i Milo no namonoan' ny andevon' i Joasy ny tompony (2 Mpan. xii. 20). Toa tany Jerosalema ity tranon' i Milo ity; koa raha izany no izy, ity sy ny Milo (trano fiarovana) voalaza teo dia iray hiany.—C.C.

**MILO**: toa anaran'ny trano fiarovana anankiray tao amin' ny zara-tanin' ny Efraima izay voalazany ao amin' ny Mpits. ix. 6. 20 hiany. Voalaza niaraka tamin' ny andrian' i Sekema ny mponina tao Milo, sady niara-nampanjaka an' i Abimeleka izy sy ny olon-tSekema.—c.c.

**MIRIAMA** (*Ngidy*): anabavin' i Mosesy sy Arona izy, ary angamba sahala amin' ilay zazavavy voalaza ho niandry teo akaikin' i Mosesy anadahiny nony napetraky ny reniny teo amin' ny fiara zozoro ny zaza. Ary izy koa no niteny tamin' ny zanakavavin' i Farao, dia nasainy handeha haka mpampinono ho an' ny zaza (Eks. ii. 1-8). Rehefa niala tany Egypta ny Zanak' Isiraely, dia tonga vehivavy nanan-daza teo aminy Miriama, sady natao hoe "mpaminanivavy" izy (xv. 20). Ary rehefa tafita ny Ranomasina Mena ny olona, dia Miriama no niventy ny hiran' ny vehivavy ary nitondra amponga-tapaka teny an-tanany ka namaly ny hira nataon' i Mosesy sy ny vahoaka, dia fisaorana noho ny nandringanan' Andriamanitra ny fahavalony (xv.). Teo aoriana indray, nony nentin' i Mosesy teo amin' ny toby ny vadiny Etiopiana izay vao nampakariny, dia toa nialona azy Miriama, fa nanahy angaha izy andrao hihena ny voninahitra sy ny laza efa azony ela. Koa amin' izany, izy sy Arona anadahiny dia nanome tsiny an' i Mosesy ka nilaza fa nihambo toetra loatra izy. Nefa nahatezitra an' i Jehova izany nataon' i Miriama sy Arona izany; koa izy telo mianadahy no nantsoina hitsangana eo amin' ny varavaran' ny Tabernakely. Dia nananatra azy Jehova, ary dia tonga boka niaraka tamin' izay Miriama. Nefa nony nifona ho azy Mosesy, dia nositranin' Andriamanitra indray izy, kanefa navoaka hitokana teo ivelan' ny toby hafitoana izy (Nom. xii.). Maty Miriama tany Kadesi-barnea, raha mbola tsy tafiditra tao amin' ny Tany Masina ny Zanak' Isiraely, dia tamin' ny volana voalohany amin' ny taona faharoa-polo nanaraka ny nialany tany Egypta; ary nalevina tao izy (Nom. xx. 1). Raha tahaka ny tenin' i Josefosy, Miriama dia vadin' i Hora ary renin' i Bezalela.—J.S.

**MISAELA**: dia anaran' ny olona telo lahy voalaza ao amin' ny Test. Tal. (1) Isan' ny zanak' i Oziela, rahalahin-drain' i Mosesy (Eks. vi. 22). Nony nahafaty an' i Nadaba sy Abiho Jehova noho ny nitondran' izy roa lahy afo tsy izy, Misaela sy ny rahalahiny dia nitondra ny fatiny teo ivelan' ny tobin' ny Zanak' Isiraely ary dia nandevina azy tao (Lev. x. 4,5). (2) Isan'izay nitsangana teo an-kavian' i Ezra, raha novakiny ny Bokin' ny Lalàna tany Jerosalema, rehefa tafaverina avy tany Babylona ny Jiosy (Neh. viii. 4. (3) Anankiray tamin' ny naman' i Daniela tamin' ny Fahababoana tany Babylona; ary niaraka tamin' ny namany roa lahy, dia Hanania sy Azaria, ary tsy nety niondrika teo anatrehan' ny sampy volamena natsangan' i Nebokadnezara hivavahan' ny vahoaka izy. Ny anarany dia nataon' ny mpanjakan' i Babylona hoe Mesaka (Dan. i. 6, 7, 11, 19; ii. 17; iii., zahao MESAKA).—c.c.

**MISREFOTA-MAIMA**: dia fitoerana tany Kanana Avaratra akaiky an' i Zidona. Avy tao amin' ny Ranon' i Meroma ka hatrany Zidona sy Misrefota. maima no nanenjehan' i Josoa ny mpanjaka rehetra tany Kanana avaratra (Jos. xi. 8). Voalaza indray ity fitoerana ity ao amin' ny Jos. xiii. 6, kanefa tsy hita marina ny tany nisy azy.—c.c.

**MITYLENA**: dia renivohitry ny nosy Lesbosa. Tamin' ny nodian' i Paoly Apostoly avy tamin' ny nandehanany nitety tany fanintelony, dia tao Mitylena no nandriany indray alina hiany (Asa xx. 14, 15). Fitodian-tsambo tsy ahitan-doza ity Mitylena ity, fa fialofana amin' ny rivotra mahery izy. Ny nananan' i Mitylena laza tamin' ny andron' i Paoly dia ny hatsaran-tarehin' ny trano sy ny tempolin-tsampy tao. Ary ankehitriny izao dia mbola serananana lehibebe ka manan-daza hiany Mitylena.—c.c.

**MIZARA, Tendrombohitra**: dia havoana anankiray any Palestina izay tsy voalaza ao amin' ny Baiboly afa-tsy indray mandeha monja, dia amin' ny Sal. xlii. 7. Raha ny tohin' ny teny misy azy no heverina, dia tokony ho takaikin' i Hermona izy. Ny hevitry ny hoe Mizara dia 'kely.'—J.S.

**MIZPA**. Ity dia teny Hebreo izay akambana amin' ny anaran-tanàna maromaro voalazan' ny Test. Tal.; ny heviny dia 'tilikambo fitazanana,' ary raha ny tany nisy ireo tanàna natao hoe Mizpa ireo no dinihina, dia hita fa naorina teo an-tampon-kavoana, na mahatsinjo lavitra amin' ny tany lemaka, na ny lalambe falehan' ny olona maro, izy rehetra.

1.—**Mizpa**, izay natao hoe koa **Galeda**, no anankiray tamin' ny anarana nomen' i Jakoba sy Labana ny fanataovana naoriny ho vavolombelon' ny fanekena nataony, nony nisaraka izy mianaka (Gen. xxxi. 47-49). Tsy fantatra marina izay nanaovany izany fanekena izany, kanefa angamba teo amin' ny tampon' ny havoana anankiray any Gileada, ary avaratr' i Mahanaima na Geresa.

2.—**Ny tanin' i Mizpa**. Io Mizpa io dia lazaina ho fonenan' ny Hivita izay niaraka tamin' i Jabina, mpanjakan' i Hazora, hanohitra an' i Josoa (Jos. xi. 3); ary angamba ny tany lemaka, nefa avo, ao am-bodin' i Hermona, sady ao atsinanan' ny tendrombohitra, no lazaina amin' izany.

3.—Ilay **Mizpa** voalaza ao amin' ny Jos. xv. 38 dia tanàna tao amin' ny lemaka fonenan' ny Filistina. Isan' ny tanàna nomena an' ny Joda ho anjara-taniny izy, ary voalaza niaraka tamin' i Migdala-gada sy Lakisy.

4.—**Mizpa**: tanàna tao amin' ny anjaratanin' ny Benjamina izy io; voalaza niaraka

tamin' i Berota sy Kefira izy, ary raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra sasany, dia sahala amin' ilay havoana milingilingy ao avaratr' i Jerosalema izay atao hoe *Neby Samuél*. Tanàna malaza io Mizpa io ary voalaza matetika ao amin' ny Test. Tal.; fa tao no niangonan' ny vahoakan' ny Isiraely rehetra hampijaly ny olon' i Gibea noho ny ny ratsy nataony (Mpits. xx. 1); tao koa no niangonan' ny Zanak' Isiraely indray, araka ny teny nomen' i Samoela, hanaovana fanatitra, ary avy tao no nialany ka nandreseny ny Filistina (1 Sam. vii. 5-13); tao koa no nalehan' i Samoela isan-taona hanao fitsarana (and. 16); ary tao no niangonan' ny Isiraelita indray hifidy mpanjaka, dia Saoly (x. 17-21). Mizpa no nasian' i Asa mpanjaka manda sy fiarovana, ary ny vato nanaovana izany dia nalaina tany Rama, dia tanàna tokony ho telo maily avaratr' atsinanan' i Mizpa (1 Mpan. xv. 22; 2 Tan. xvi. 6). Tao Mizpa no nonenan' i Gedalia, izay efa notendren' i Nebokadnezara ho governora tany Joda, ary tao koa izy sy ny mpanaraka azy no novonoina (2 Mpan. xxv. 22-25; Jer. xl. 6-16; xli. 1-3). Io Mizpa io no noheverin' ny Jiosy ela ho fitoerana masina, ary toa nisy trano koa tao izay natao hoe "Tranon' i Jehova," izay nanaovana fanalamboady sy nanaterana emboka, rehefa rava ny Tempoly tany Jerosalema (Jer. xli. 5, 6). Izy koa no isan' ny tanàna nonenana indray, rehefa afaka ny Fahababoana, ary ny olon' i Mizpa sy Gibeona niaraka nanorina indray ny mandan' i Jerosalema (Neh. iii. 7, 15, 19).

5.—**Mizpa any Gileada**. Io Mizpa io dia ny fitoerana masina malaza izay nivorian' ny firenen' ny Isiraely tao antsinanan' i Jordana, tahaka ilay Mizpa an' i Benjamina voalaza teo, no nivorian' ny olona teo andrefan' ny ony. Tao no niangonan' ny Isiraelita hanohitra ny Amonita (Mpits. x. 17); tao Jefta no nandaha-teny tamin' ny olona "teo anatrehan' i Jehova;" ary tao koa no nitsenan' ny zanani-vavy azy, rehefa niverina avy tamin' ny ady (xi. 11-34). Toa izy io no ilay nataon' i Josoa hoe Ramata-mizpa, izay tao amin' ny sisin-tanin' i Gata avaratra (Jos. xiii. 26); sady akaikin' ny tanin' ny Amonita izy ary tsy lavitra an' i Rabata renivohiny (Mpits. xi. 29). Misy tendrombohitra avo, tokony ho telo maily ao avaratr' andrefan' i *Es-Salt* (Ramota-gileada), izay ataon' ny sasany ho niorenan' io Mizpa io.

6.—**Mizpa any Moaba**. Izany tanàna izany dia voalaza ao amin' ny 1 Sam. xxii. 3 hiany. Tao no nitondran' i Davida ny rainy sy ny reniny hiarovany azy tamin' ny nanenjehan' i Saoly an' i Davida; ary angamba tao amin' ny havan' i Rota razany no nitoerany (Rota iv. 18-22). Izay niorenan' ny tanàna dia tsy fantatra.—J.S.

**MIZRAIMA**: ity dia teny Hebreo izay nentin' ny mpanoratra ny Test. Tal. hilaza an' i Egpta. Ny teny voalohany ao amin' ny Baiboly misy azy dia Gen. x. 6, izay milaza an' i Mizraima sy Kosy sy Tola ary Kanana ho taranak' i Hama; nefa tsy hita marina raha izy efatra no anaran' *olona* izay razan' ny firenena efatra, na anaran' ny firenena hiany. *Dual* (milaza roa) ny hoe Mizraima; ary raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra sasany, dia teny milaza ny toetry ny tany Egypta izay zarain' ny Ony Neily ho roa. Ataon' ny sasany anefa fa amin' ny teny Arabika ny hevitry ny teny hoe Mizraima, dia 'tany mena,' na 'fotaka mena;' ary *Misr* no anarana ahafantaran' ny Arabo an' i Egypita mandraka ankehitriny. Zahao EGYPTA, p. 138.—J.S.

**MOABA** (Nom. xxii. 1; xxxiii. 48-50): dia fizaran-tany any atsinanan' ny Ranomasina Maty, ao an-daniny roan' ny renirano Arnona. Ny tompon-tany any dia natao hoe Moabita, fa taranak' i Moaba, zanak' i Lota, izy (Gen. xix. 37). Izy ireo dia nandresy ny tompon-tany taloha, dia olona vaventy izay natao hoe Emima (Deo. ii. 11, 12). Tamin' ny Zanak' Isiraely efa hiditra tany Kanana dia ta-hamaky an' i Moaba izy, nefa tsy navelan' ny Moabita; koa dia nampijalina noho izany izy tamin' ny aoriana (Deo. xxiii. 3-6; Mpits. iii. 12-30; 2 Sam. viii. 2). Firenena mpanompo sampy ny Moabita, ary maromaro ny teny faminaniana milaza ny loza hanjo azy (Isa. xv., xvi.; Jer. xlviii.).

Tany nahavokatra dia nahavokatra teo aloha Moaba, fa izao izy dia toa tany efitra foana ka tsy mahavoka-javatra loatra, satria tsy misy mponina intsony ao; dia marina indrindra ilay tenin' ny mpaminany hoe: "Ho tahaka an' i Sodoma tokoa Moaba, dia ho alan' amiana sy lava-tsira, ary tany lao mandrakizay" (Zef. ii. 9).—H.F.S.

**MOFO**: betsaka ny teny ao amin' ny Baiboly milaza mofo sy ny fanaovana azy, indrindra fa satria mofo no tena fihinan' ny firènena rehetra ao amin' ny tany voalazan' ny Soratra Masina; ary ny hoe 'mihinamofo' any amin' ny Jiosy sy ny Arabo sy ny firenena sasany dia teny malalaka (mitovitovy amin' ny hoe 'mihinam-bary' atỳ amintsika) ka milaza ny fihinanana ny hanina rehetra, fa tsy ny mofo hiany (zahao Lio xi. 3; ny teny nadika hoe "hanina" dia "mofo" amin' ny teny Grika). Ny teny voalohany ao amin' ny Baiboly milaza ny fanaovana mofo dia Gen. xviii. 6. Ny varimbazaha fanaova-mofo dia maro karazana: ny lafarina fanaovana ny mofo tsara indrindra dia avy amin' ny *wheat* ("vary tritika" amin' ny Baiboly Voahitsy), izay nototoina amin' ny vato fitotoam-bary (Mpits. vi. 19; 1 Sam. i. 24: zahao FITOTOAM-BARY); rehefa voahofa izany, dia "koba tsara" na madio tokoa, izay fanao tamin' ny fanatitra hohanina naterina ho an' i Jehova (Eks. xxix. 2, 40; Lev. ii. 1, 4, 5), ary fanaovana mofo tao an-tranon' ny manan-karena (1 Mpan. iv.

22; 2 Mpan. vii. 1; Apok. xviii. 13). *Barley* ("vary hordea" amin' ny Baiboly Voahitsy) dia fanaovana mofo tao amin' ny mahantra sy ny malahelo hiany (Jao. vi. 9, 13). na tamin' ny taona mosarena (Rota iii. 15; i. 1; 2 Mpan. iv. 38, 42; Apok. vi. 6). Varimbazaha hafa koa, dia *rye* (adika hoe "ampemby" sy "spelta" amin' ny Baiboly Voahitsy), no fanaovana mofo tany Egypta sy Palestina koa (Eks. ix. 32; Isa. xxviii. 25). Indraindray ny koba avy amin' ireo vary telo karazana ireo no noharoana koba tsaramaso sy lentila ary ny voanemba (Ezek. iv. 9; 2 Sam. xvii. 28). Tamin' ny andro taloha ny vehivavy tompon-trano hiany no nanendy mofo, tahaka izay nataon' i Saraha (Gen. xviii. 6), na ny zanani-vavy anankiray, na dia ny zanak' andriana aza, tahaka an' iTamara (2 Sam. xiii. 8); kanefa raharahan' ny ankizivavy koa izany, indrindra fa tao an-tranon' ny lehibe (1 Sam. viii 13). Tato aoriana indray anefa ny manao sy ny manendy mofo dia tonga tena raharahan' ny lehilahy sasany, izay nahazoany fivelomana (Hos. vii. 4, 6); ary tany Jerosalema, ary angamba tao amin' ny tanàna hafa koa, dia toa niara-nitoetra nifanakaiky ny mpanao mofo, fa nisy lalambe anankiray natao hoe, "Fitoeran' ny Mpanao mofo" (Jer. xxxvii. 21); ary ny "fatana fandoroana" fanaovana mofo dia voalazan' i Nehemia (Neh. iii. 11; xii. 38). Ny mofo no nentin' ny olona nandeha lavitra hatao vatsy, dia tahaka ny mofo mafy na biskitra izany (Gen. xlv. 23; Jos. ix. 12).



*Vehivavy Arabo mpanao mofo.*

Ary dia toy izao ny fanao tamin' ny fanaovana mofo :—Noharoana rano, na ronono indraindray, ny lafarina, dia nofetafetaina amin' ny tanana (na tamin' ny tongotra aza tany Egypta) teo amin' ny bakoly hazo na "vilia fanaova-mofo" (Eks. xii. 34, 39; 2 Sam. xiii. 8) hanaovana koba maditidity. Rehefa vita izany, dia nasiana masirasira na 'fermenta' izy; fa raha maika ny olona, dia navela izany, ary nendasina teo amin' ny fatana niaraka tamin' izay ny mofo, araka izay mbola fanaon' ny Arabo mifindrafindra toerana hiany (Gen. xix. 3; Eks. xii. 39; Mpits. vi. 19; 1 Sam. xxviii. 24). Fa raha nasiana masirasira ny koba, dia navela hijanona elaela aloha mba hitombo sy hibonaka tsara izy (Mat. xiii. 33; Lio. xiii. 21). Dia nozarazaraina ho ampempa boribory maro ny koba (Eks. xxix. 23; Mpits. vii. 13), mitovitovy amin' ny vatokilonjy fisapisaka ny halehibeny sy ny tarehiny (zahao Mat. vii. 9; iv. 3), tokony ho irain-jehy ny halehibeny ary eran-tondro ny hateviny. Indraindray nasiana diloilo oliva ny koba, ary indraindray kosa dia natao manify izy ka nohosorandiloilo fotsiny hiany (Eks. xxix. 2, 23; Lev. ii. 4). Dia natao teo amin' ny harona ka nentina tao amin' ny fatana fanendasana azy ny mofo, ary matetika dia nololohavin' olona ny harona fitondrana azy (Gen. xl. 16). Tao an-tanàna lehibe, izay nisy mpanao mofo, dia nisy fatana na lafaoro lehibe fanendasana mofo ho an' ny vahoaka; fa saiky isan-trano dia nisy fatana fanendasana, dia vilia tany na varahina, tokony ho mamakitratra ny hahavony, izay nohafanaina amin' ny hazo na bozaka aman-ahitra (1 Mpan. xvii. 12; Mat. vi. 30). Indraindray koa dia nendasina teo amin' ny vato mafana fotsiny hiany ny mofo, na teo amin' ny lavenona, na teo anelanelan' ny tain' omby mirehitra miadanadana (Ezek. iv. 12, 15); nefa tsy masaka tsara ny mofo raha tsy voavadika izy (Hos. vii. 8). Ny mofo sasany dia nendasina teo amin' ny vilany tahaka ny lapoely, indrindra fa izay naterina ho fanatitra ho an' i Jehova (Lev. ii. 5, 6; vi. 15; 1 Tan. xxiii 29 2 Sam. xiii. 9).—J.S.

**MOFO ASEHO.** Teo amin' ny Fitoerana Masina amin' ny Tabernakely tany an-efitra, dia tao amin' ny ilany avaratra, na teo an-kavanan' ny mpisorona, raha niditra tao izy, nisy latabatra hazo akasia; roa hakiho ny lavany, ary iray hakiho ny sakany, ary iray hakiho sy sasany ny hahavony (Eks. xxv. 23-28; xxxvii. 10-16), ary nopetahana takela-bolamena tsara avokoa izy sy ny fombany rehetra. Ary teo ambonin' ny latabatra dia nisy mofo roa ambin' ny folo napetraka; roa toerana izy, dia enina avy isantoerana, ary teo ambonin' ny isan-toerana nisy emboka manitra sy madio natao, araka ny tenin' i Jehova voalaza ao amin' ny Lev. xxiv. 5-9. Isan-tSabata ny mofo roa ambin' ny folo dia nosoloana mofo vaovao; ary ny emboka napetraka teo amboniny no nodorana teo ambonin' ny fivoadiana fandoroana emboka, ary ny mofo nesorina dia nohanin' ny mpisorona, nefa izy tsy nahazo nihinana azy afa-tsy tao amin' ny Fitoerana Masina hiany. Tsy nisy olona hafa nahazo nihinana ny mofo aseho, afa-tsy ny mpisorona hiany, raha tsy nisy raharaha lehibe sy mahamaika niseho; kanefa hitantsika ao amin' ny 1 Sam.

xxi. 4-6 fa rehefa tonga tao amin' ny Tabernakely Davida sy ny olony, ka reraka sy noana izy, dia nomen' ny mpisorona azy ny mofo aseho, ka tsy nanan-tsiny izy (Mat. xii. 4).

Ary mbola hodinihina kely ny hevitry ny anarana nomena izany mofo masina izany. Ny hevitra marin' ny teny Hebreo nadika hoe "mofo aseho" dia "mofon' ny tava" (ploraly), satria napetraka teo anatrehan' i Jehova tao an-tranony izy. Fa tsy izany hiany angamba, fa tahaka ny hoe "Ny anjelin' ny fanatrehana" (Hebreo, "anjelin' ny tavany") milaza fa akaiky tokoa Jehova, dia tahaka izany koa ny "mofon' ny tava" no nampianatra ny Jiosy fa Andriamanitra dia teo ampovoan' ny olony. Ary angamba izany mofo izany dia nokasaina hampahatsiaro ny Isiraely fa Andriamanitra no herv sy hanina ary tanjaky ny olony; fa ny itoerany eo aminy hiany no nanohana ny fanahiny, tahaka ny mofo manohana sy mampahatanjaka ny tenany. Raha marina izany hevitra izany, ny mofo aseho na "mofon' ny tava" dia tandindon' ny Mofon' aina, izay hahazoan' ny mino hahita ny tavan' Andriamanitra rahatrizay.

Raha tahaka ny hevitry ny sasany anefa, ny mofo aseho dia tandindon' ny vokatry ny fahamarinana izay ataon' ny olona masina. Nefa sarotra hiany ny hilaza izay heviny, indrindra fa satria tsy voalaza loatra izany ao amin' ny Soratra Masina.

Ny isan' ny mofo dia tandindon' ny isan' ny firenena roa ambin' ny folo zanak' i Jakoba; ary na dia efa niala tamin' ny fanompoana an' i Jehova aza ny firenena folo ka nanompo sampy, dia tsy novana ny isan' ny mofo, fa mbola natao roa ambin' ny folo hiany izy, ho vavolombelona fa tokony hiseho koa izy ireo.

Niaraka tamin' ny mofo dia nisy divay koa teo amin' ny lovia lehibe sy lovia kely sy kapoaka ary fitoerana divay napetraka teo ambonin' ny latabatra; ary volamena madio tsara no nanaovana azy rehotra.—J.S.

**MOLOKA** (*Mpanjaka*). Ity dia anaran' ny anankiray tamin' ireo sampy afo izay nivavahan' ny firenena maro tahizay tany Kanana sy Syria ary Arabia sy ny tany sasany koa. "Moleka, fahavetavetan' ny taranak' i Amona" no atao anarany ao amin' ny 1 Mpan. xi. 7; ary indraindray koa dia natao hoe Milkoma na Malkama izy (2 Moan. xxiii. 13: Zef. i. 5). Araka ny dikan' ny anarany, dia natao hoe "mpanjakan' ny zanak' i Amona" izy ao amin' ny 2 Sam. xii. 30 sy Jer. xlix. 3. Ny sampy Bala sy Kemosy, izay samy efa voalaza amin' ity boky ity, dia toa tsy hafa, fa tokony ho iray tamin' i Moloka hiany tamin' izay niandoany (Mpits. xi. 13, 24); fa ny anarany hiany no tonga samy hafa tao amin' ny tany samy hafa izay niharan' ny fomba ratsy. Tany Tyro sy Sidona ary tany Kartago koa dia nakambana ho iray hiany, hono, ny anarana roa; ka Bala-meleka, izany hoe, Ny tompo mpanjaka' no nataony anaran' ny sampy Moloka tany amin' ireo tany ireo. Ny teny ao amin' ny Lev. xviii. 21 no voalohany izay milaza ny amin' i Moloka; ary toa nisy maromaro hiany ny Zanak' Isiraely izay efa nanaraka an' i Moloka fony mbola nirenireny tany an-efitra izy (Lev. xx. 2, 5; Amo. v, 26; Asa vii. 43). Rehefa antitra Solomona, ka navilin' ny vadiny maro ny fonydia nivavaka tamin' i Moloka izy, sady nanao fitoerana avo ho azy tandrifin' i Jerosalema (1 Mpan. xi. 5, 7, 33). Ny sarin' ny sampy Moloka tany Jerosalema dia tao atsimo atsinanan' ny tanàna, teo amin' ilay tany lemaky ny zanak' i Hinoma, ilay nataon' ny Jiosy hoe Gehena na Tofeta. Araka ny bokin' ny mpanoratra Jiosy sasany, dia sary varahina lehibe izy ka miendrika olona, fa ny lohany kosa dia lohan' ny zanak' omby. Nosatrohana lakorona ny sary, sady nipetraka tao amin' ny seza-fiandrianana toy ny mpanjaka, fa ny sandriny dia samy nahinjitra kely. Varahina poakaty ny sary sy ny sezany, koa rehefa tonga izay fotoana hanaterana ny fanatitra hodorana, ny mpisorona nandrehitra afo lehibe tao anatiny, ary rehefa tonga mena azon' ny afo mirehitra ny sary sy ny sezany, dia noraisin' ny mpisorona ny zaza hodorana ka napetrany teo amin' ny sandry varahina mahamay. Novelezina mafy tamin' izany ny ampongany, etc., mba tsy ho re ny fitarainan' ny zaza; ary ny taolan-jaza rehefa voadotra dia notehirizin' ny mpisorona tao amin' ny trano lain' ny sampy ka nanaovany fankatovana. Izany filazan' ny Jiosy izany dia mifanaraka amin' ny teny maro ao amin' ny Soratra Masina "Ary izy nanorina ireo fitoerana avo any Tofeta .... handoroany ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy ao amin' ny afo" (Jer. vii. 31). "Namono ny zanani-lahy sy ny zanani-vavy ho fanatitra ho an' ny demonia ireo; eny, nandatsaka ra marina izy, dia ny ran' ny zananilahy sy ny zanani-vavy, izay novonoiny ho fanatitra ho an' ny sampin' i Kanana" (Sal. cvi. 37, 38; zahao koa Deo. xii. 31; 2 Mpan. iii. 26, 27; Jer. xix. 5; Ezek. xvi. 20, 21; xxiii. 27). Josia, mpanjakan' ny Joda, nandrava ny sampy rehetra sy ny fitoerana avony (Mpan. xxiii. 10), nefa mbola nisy hiany izay olona sisa tsy fay, fa nalahelo ny sampy sy "nianiana tamin' i Moloka" (Zef. i. 5).—W.M.

**MOPIMA** (Gen. xlvi. 21) dia isan' ny zanak' i Benjamina, ka zafin' i Jakoba; tokony ho sahala amin' i Sefofama (Nom. xxvi. 39) sy Sopima (1 Tan. vii. 12) izy.—H.F.S.

**MORDEKAY.** Noho ny fitahian' Andriamanitra Mordekay dia nahavonjy ny Jiosy tamin' ny fandringanana nokasain' i Hamana, Prime Ministeran' ny mpanjakan' i Persia hanjo azy. Izy koa no nanendry ny fanasana Porima, izay tonga isan' ny andro

**firavoravoana notandreman'** ny Jiosy indrindra tato aoriana (Est. ix. 20). Ary angamba Mordekay hiany no nanoratra ny Bokin' i Estera.

Voalaza ho avy tamin' ny taranak' i Benjamina izy, izay efa nobaboina avy tany Jerosalema ; fa avy "tamin' ny babo izay nentina niaraka tamin' i Jekonia, mpanjakan' ny Joda, izay nobaboin' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona." Nitoetra tao Sosana, renivohitr' i Persia, Mordekay. Kanefa tsy hita marina na isan' ny mpitondra fanjakana ambanimbany izy talohan' ny fisandratan' i Estera, na tsia, fa tato aorian' izany dia isan' ireo izay "nipetraka teo ambavahadin' ny mpanjaka" izy. Sendra reny ny teti-dratsy nataon' ny tsindranolahy roa lahy mpiambim-baravarana hahafaty ny mpanjaka, dia nambarany tamin' i Estera, vadin' ny mpanjaka, izany, ka tonga ren' ny mpanjaka koa, sady voasoratra tao amin' ny bokim-panjakana izany, hitadidian' ny mpanjaka ny soa nataony. Estera, izay voasandratra ho vadin' i Ahaserosy, mpanjakan' i Persia, dia zanakavavin' ny rahalahin-drain' i Mordekay, sady efa natsangany ho zanany hiany rehefa maty ny rainy aman-dreniny, ary izy hiany koa no nitaiza azy.

Nony fantatr' i Mordekay ny hevi-dratsy nataon' i Hamana hahafaty ny Jiosy rehetra eran' ny fanjakana, sady fantany koa fa efa nalefany ny taratasy voatomboka tamin' ny peratra fanombohan' ny mpanjaka nentin' ny tetezan' olona hanatanteraka izany, dia nataony izay handrenesan' i Estera izany haingana, sady namporisihiny hankany amin' ny mpanjaka izy hifona aminy ka hangataka eo anatrehany hamonjeny ny Jiosy efa voatendry haringana.

Izay nanery ny sain' i Mordekay indrindra angamba hanesika an' i Estera hifona amin' ny andriana ho an' ny Jiosy, dia ny fahalalany fa ny tenany hiany no nahatonga izany loza izany taminy, noho ny fandavany tsy hiondrika na hitsaoka an' i Hamana, Prime Ministera, araka izay efa fanao. Raha araka ny hevitry ny sasany, dia tokony ho nataon' i Mordekay ho zavatra mikasikasika ny fombam-panompoan-tsampy ny miondrika eo anatrehan' i Hamana manaraka ny fomban' ny Persiana fahizay ; fa angamba fanesoana an' i Hamana mihitsy no tsy nanaovany izany kosa, satria nataony ho zavatra mahafabaraka loatra raha izy izay tena Jiosy no hiondrika eo anatrehan' i Hamana Amalekita. Dia izany nataon' i Mordekay izany hiany no nahasosotra an' i Hamana, sady saiky nampidi-doza tamin' ny Jiosy rehetra eran' i Persia (Est. iii. 6).

Ny saina nataon' i Estera, sy ny fifonany ho an' ny Jiosy tamin' ny mpanjaka, no zavatra nisakana ny hevitr' i Hamana indrindra tsy ho tanteraka ; kanefa talohan' izany aza, ny sendra tsy nahitan' ny mpanjaka torimaso, sy ny nampamakiany ny boky fitadidiana ny tantaram-panjakany (vi. 1), izay nampahatsiaro azy ny soa nataon' i Mordekay, tamin' ilay alina talohan' ny hangatahan' i Hamana azy hanome azy fahefana hahafaty an' i Mordekay indrindra, no zavatra nahafoana ny fikasan' i Hamana tsy ho tontosa koa. Noho ny soa nataon' i Mordekay tamin' ny nilazany ilay teti-dratsy nataon' ireo roa lahy tsindranolahin' ny mpanjaka hahafaty azy tompony, dia Hamana no nasain' i Ahaserosy hampitaingina azy ny soavaly izay efa nitaingenan' ny mpanjaka, sy hampiakanjo azy ny akanjom-piandrianana efa niakanjoan' ny mpanjaka, sy hitondra azy ho eo an-kalalahana ao an-tanàna ka hiantso eo alohany hoe: "Izao no hatao amin' ny lehilahy izay tian' ny mpanjaka homem-boninahitra."

Tato aoriana kelin' izany dia nankany amin' ny fanasana namboarin' i Estera ho azy sy ny mpanjaka Hamana, dia nampangain' i Estera teo anatrehan' ny mpanjaka izy ho ratilahiny sy ho fahavalo mitady handringana izay rehetra miray firenena aminy. Ary nony hitany fa nivoaka nankeny amin' ny tanimbolin' ny trano ny mpanjaka, sady vinitra ny tarehiny noho ny fahatezerany, dia nivadi-po Hamana ka lasa niampoka tamin' ny farafara nandriandrian' i Estera hangataka ny ainy aminy. Nony niditra indray ny mpanjaka ka nahita izany, dia mainka nirehitra ny fahatezerany, dia nisy nanarona ny tavan' i Hamana faingana, ary nentiny nivoaka izy, ka nahantona tao amin' ny hazo dimam-polo hakiho ny hahavony, izay natsangany hanantonana an' i Mordekay.

Dia lasan' i Mordekay ny trano sy ny fananan' i Hamana, ary ny peratra fanombohana izay efa nalain' ny mpanjaka tamin' i Hamana no nomena azy koa. Dia nofoanana koa ny fikasany hanisy ratsy ny Jiosy, ka voavonjy ireo eran' ny fanjakana noho ny fifonan' i Estera.

Angamba ity hiany no ilay Mordekay voalazan' i Ezra ii. 2 sy Neh. vii. 7 ho niakatra avy tany Babylona niaraka tamin' i Zerobabela ka niverina ho any Joda sy Jerosalema.

Betsaka loatra ny arirarira sy angano noforonin' ny Jiosy tato aoriana hilaza an' i Mordekay. Voalazan' ny Raby sasany ho nahay fiteny fito-polo samy hafa izy, sy ho 400 taona no andro niainany vao maty. Ny voalaza ao amin' ny Estera viii. 15 koa dia nitariny sy nampiany betsaka, ka kanto erỳ ny filazany ny voninahitra sy ny fisandratana nomena an' i Mordekay.—J. Pl.

**MORE, Ny tany lemak' i** (Gen. xii. 6 ; Deo xi. 30). *Hazo ôka aro* no hevitry ny hoe More, raha adika ho teny Malagasy ; ary tokony ho nisy hazo ôka, na 'terebinta,' naniry tany amin' izany tany lemaka izany. Tao akaikin' i Sekema izy, ary angamba tao am-bodin' ny havoana anankiray izay natao hoe More koa (Mpits. vii. 1). Tao akaikin'

ny tendrombohitra Ebala sy Gerizima izy, ary misy mihevitra fa Ebala hiany no izy (Deo. xi. 29, 30). Voalaza matetika ao amin' ny Baiboly ilay hazo ôka any Sekema (Gen. xxxv. 4; Jos. xxiv. 25, 26), ary ataon' ny olona fa ilay hazo any More hiany no lazaina amin' ireo teny ireo.—H.F.S.

**MORESETA-GATA**: dia tanàna anankiray izay nolazain' i Mika mpaminany niaraka tamin' i Lakisa sy Maresa ary Adolama ho tanàna hilatsahan' ny fahatezeran' i Jehova (Mika i. 14). Tsy fantatra izay niorenany, nefa tokony ho teo amin' ny tany lemak' i Filistia, ary tsy lavitry ny havoan' i Joda.—J.S.

**MORIA** (*Fisehoan' i Jehovah*): teny hita indroa hiany ao amin' ny Test. Tal. ity, dia Gen. xxii. 2 sy 2 Tan. iii. 1. Ny teny ao amin' ny Genesisy milaza *tany* na *fitoerana* izay nanateran' i Abrahama an' Isaka zanany ho fanatitra ho an' i Jehova; fa ao amin' ny teny faharoa kosa dia anaran' ny *tendrombohitra* any Jerosalema izay nanorenana ny Tempoly. Raha tahaka ny hevitry ny Jiosy sy ny mpanoratra maro tato aoriana, dia iray hiany izy roroa; koa raha marina izany, ny tendrombohitra nisehoan' i Jehova tamin' i Abrahama dia izay nisehoan' ny voninahiny koa tamin' ny aoriana, rehefa vita ny trano masina hivavahan' ny olony aminy. Ny amin' ny nanateran' i Abrahama an' Isaka, dia zahao ABRAHAMA sy ISAKA; ary ny amin' ny tendrombohitra Moria, dia zahao JEROSALEMA. Moria dia ny anankiray amin' ny tendrombohitra roa izay iorenan' i Jerosalema, dia ny havoana ao atsinanana, ary voasaraky ny Lohasaha Tyropeana tamin' ny Tendrombohitra Ziona ao andrefana somary atsimo, izay avo noho izy. Ny hahavon' i Moria ambonin' ny lohasahan' i Josafata ao atsinanany dia tokony ho 300 fita, ary ny ankabeazan' ny tampon' ny havoana dia tsy nisy loatra afa-tsy ny Tempoly sy ny kianjany, sy ny tranon' andriana nataon' i Solomona, ary ny trano fiarovana teo avaratry ny Tempoly. Raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra sasany anefa, dia ny Tendrombohitra Gerizima any avaratra no nanateran' i Abrahama an' Isaka; nefa ny hevitra voalaza voalohany teo no tokony ho marina.—J.S.

**MORTA**: anaran-kazo izany (*myrtle*, Eng., *hadas*, Heb.), ka milaza hazo anankiray izay maniry any Palestina ary hita teo amin' ny havoana manodidina an' i Jerosalema. Tsara ravina izy, sady manitra ny voniny, ary isan' ny hazo izay nanaovan' ny Jiosy trano rantsan-kazo tamin' ny Andro firavoravoana fitoerana an-trano Rantsan-kazo izy. Voalaza ao amin' ny Neh. viii. 5; Isa. xli. 19; lv. 13; sy Zak. i. 8, 10 11 ny morta, sady mbola heverina mandraka ankehitriny ho isan' ny hazo mahafinaritra sy maha-te-hizaha.—J.S.

**MOSARY**. Ny tsi-fisian' ny ranonorana any Syria sy Arabia no mahatonga ny taona mosarena, fa vitsy ny renirano any, ka dia malaky ritra ny loharano. Fa any Egypta kosa ny tsi-fisondrotan' i Neily, noho ny hakelin' ny ranonorana any Etiopia sy Nobia, any atsimony, no mahatonga ny mosary (zahao EGYPTA). Ny mosary voalohany voalaza ao amin' ny Baiboly dia ilay tamin' ny andron' i Abrahama, izay nanery azy hankany Egypta (Gen. xii. 10). Nisy mosary indray koa tamin' ny andron' Isaka zanany (Gen. xxvi.); fa izay lehibe sy mafy indrindra dia ny mosary tamin' ny andron' i Jakoba, izay nahatonga an' i Josefa zanany ho nasandratra ho Prime Ministeran' ny tany Egypta (Gen. xli. 25, 26; 53-57); zahao JOSEFA. Nisy mosary mafy dia mafy indray, izay naharitra fito taona tany Egypta, tamin' ny taona A. D. 1064-1071; ary nahantra loatra ny toetry ny vahoaka, fa voatery izy hihinana ny fatin' olona aza sy ny zava-dratsy rehetra tamin' izany, dia loza tokoa no nanjo azy.—J.S.

**MOSESY** (*Nalaina tamin' ny rano?* ). Ny zavatra maro momba ny nitondran' i Farao ny Zanak' Isiraely tao Egypta tamin' ny andro nahaterahan' i Mosesy dia fantatra hiany, ary ireo no tsy maintsy hotsarovana mandrakariva, raha ny tantaran' i Mosesy no heverina. Izay mahalala ny fitondran' Andriamanitra ny olona izay tra-pahoriana na mana-manjo, ary izay fomba ataony matetika amin' ny amonjeny azy, dia tsy mba ho gaga loatra tsy akory raha mahita fa izay nataon' i Farao handrava ny firenen' ny Jiosy indrindra no nentin' Andriamanitra namonjy azy kosa. Fa raha tsy nisy didy nampanipy ny zazalahy rehetra izay vao teraka tao anatin' ny ony, dia tsy mba namonjy an' i Mosesy ny zanakavavin' i Farao, na nanangana azy ho zanaka sy nampianatra azy "ny fahendrena rehetra nananan' ny Egyptiana;" kanefa izany indrindra no tonga araka izay voalaza eo amin' ny Soratra Masina. Fa rehefa afaka telo volana, nony hitan' ny ray aman-dreniny fa sarotra afenina ny zaza, dia naleony ho hoatra ny mametraka azy teo an-tanan' Andriamanitra hiarovany azy; koa nanao fiara zozoro izy, izay nopetahany asfalta sy dity, ary nataony tao ny zaza, ka napetrany tao anaty zozoro teo amoron' ny ony. Finoana an' Andriamanitra no nanaovan' ny reniny izany (Heb. xi. 23); ary tsy mba natoky Azy foana izy tsy akory, fa nirahin' Andriamanitra izay voatendry hamonjy ny zaza, sady izany koa no nanambòarana azy mba ho antonona ny raharaha lehibe nokasain' Andriamanitra hataony amin' ny aoriana. Ary tsy mba ela tsy akory no nipetrahan' ny zaza tao amin' ny fiara vao tonga ny zanakavavin' ny mpanjaka handro teo amin' ny ony. Ary raha tonga tao amoron' ny ony izy ka nahita ny fiara, dia nasainy naka izany ny mpanompony anankiray, ary raha nosokafany, dia hitany fa nisy zazalahy anankiray nitomany tao anatiny. "Namindra-fo taminy" ravehivavy

vy, ary fantany mihitsy fa anankiray tamin' izay nasaina hovonoina ilay zaza iny; kanefa izany dia tsy mba naharesy ny fitiavany azy na ny faniriany hamonjy azy. Tamin' ny nametrahan' ny ray aman-drenin' i Mosesy azy teo amin' ny rano, dia Miriama anabaviny no nasainy nipetraka tao akaikin' ny ony hahitany izay hiafaran' ny zaza; koa raha hitany fa toa noraisin' ny zanakavavin' ny mpanjaka ny zaza, dia nanatona azy kely izy ka nanome hevitra azy fa tokony halaina ny anankiray amin' ny vehivavy Isiraely hitaiza sy hampinono ny zaza. Dia hitandravehivavy izay nahamety izany, ary nanan-tsaina tokoa Miriama tamin' izay nataony, fa ny renin' ny zaza hiany no nalainy; koa sady nahazo ny zanany indray reniny no nahazo karama tamin' ny zanakavavin' ilay Farao izay nitady ny hamonoana azy.

Tsy fantatra loatra na firy taona na firy taona no nipetrahan' i Mosesy tao an-tranon' ny ray aman-dreniny; fa hoy ny teny: "Rehefa lehibe ny zaza, dia nentina tao amin' ny zanakavavin' i Farao izy, ka dia tonga zanany."

Ary izao no filaharana ahitana ny fianakavian' i Mosesy :—




Ny nahaterahan' i Mosesy dia tokony ho tamin' ny taona 1699 B.C., ary ny andro niainany dia azo zaraina ho telo toko, izay samy misy taona efa-polo avy, dia toy izao:—(1) Ny nitoerany tao an-tranon' i Farao; (2) ny nitoerany tao Midiana; (3) ny nitondrany ny Zanak' Isiraely hiala tao Egypta, sy ny nitarihany azy ho any an-tsisin' ny tany Kanana. Koa aoka ny toy izany no hilazana azy etoana.

(1) *Ny nitoerany tao an-tranon' i Farao.* Efa-polo taona latsaka kely no nitoeran' i Mosesy tao an-tranon' ny zanakavavin' i Farao, kanefa kely hiany no fantatra ny amin' izay toeny tamin' izany taona maro izany; saiky izao hiany no fantatra marina: Nampianarina tsara araka izay fanao tamin' ny zanak' andriana izy, dia tonga "nahay ny fahendrena rehetra nananan' ny Egyptiana izy ka nahery tamin' ny teniny sy ny asany" (Asa vii. 22).

Raha tian' i Mosesy, dia mora taminy ny ho nahazo laza sy fisandratana ambony tany Egypta, na dia mihoatra noho izay azon' i Josefa taloha aza. Kanefa misy izay tsy maintsy ho nofidiny aloha. Iza no tokony ho tiany indrindra,—ny Egyptiana, sa ny Zanak' Isiraely? izao tontolo izao, sa ny teny fampanantonana nomen' Andriamanitra ny razany? Tsy azony ho natao indray nanao izy roroa—ny "hotononina hoe zanaky ny zanakavavin' i Farao," sy ny ho naman' ny "olon' Andriamanitra,"—ny anankiray dia hahazoany "fifaliana amin' ny fahotana" sy ny "zava-tsoan' i Egypta," dia fahafinaretana sy voninahitra; ary ny anankiray kosa dia hahazoany "fahoriana" sy "ny fanaratsiana noho ny an' i Kristy." Ary finoana, izay "fahatokiana ny zavatra antenaina, fanehoana ny zavatra tsy hita," no nandavan' i Mosesy izay natolotr' i Egypta azy, ary nifidianany "hiara-mitondra fahoriana amin' ny olon' Andriamanitra;" ary mihoatra noho izany aza, fa finoana koa no niheverany "ny fanaratsiana noho ny an' i Kristy ho harena be lavitra noho ny zava-tsoan' i Egypta, satria nijery ny famalian-tsoa izy."

Araka ny lovan-tsofin' ny Jiosy dia maro ny manamboninahitra tao Egypta no nialona an' i Mosesy ka nilaza fa tsy mety mihitsy ny nampiadanan' i Farao azy, ka tsy maintsy hisy loza haterak' izany; fantany ny fahaizany sy ny fahendreny, ka tokony ho be ny eritreriny ny amin' izay ho nataony tany, nefa niandry kely aloha ireny mpitondra fanjakana ireny vao niseho ho mpanenjika azy. Kanefa kosa ireny izay nataon' i Mosesy tamin' ny namonoany an' "ilay Egyptiana nanavokavoka ny anankiray tamin' ny Hebreo" dia tsy mba nisalasala intsony ny mpanjaka, fa "nitady hamono an' i Mosesy izy."

Kanefa, raha ny namonoan' i Mosesy ilay Egyptiana no heverina, dia tsy maintsy ekentsika fa diso mihitsy izy; maika loatra

* Josefosy hiany no milaza an' i Hora ho vadin' i Miriama.

izy, ka tsy mba noheveriny akory izay tokony hiafaran' izany, na mba tokony hahafahan' ny Zanak' Isiraely, na tsia. Ary raha niseho ho mpiadidy ny rahalahiny indray izy ka ta-hampijanona ny ady nataon' ny Hebreo roa lahy, dia nasian' ilay diso teny mafy izy, fa nanda azy tsy ho mpiadidy azy izy, ary toa nanariny izy noho ny namonoany an' ilay Egyptiana omalin' iny: "Mikasa hamono ahy koa va ialahy tahaka ny namonoan' ialahy ilay Egyptiana?" hoy izy. Koa dia hitan' i Mosesy fa efa nalaza izay nataony, ary fantany fa tsy misy azony hatao afa-tsy ny mandositra hiany; ary amin' izany dia tonga tahaka an' i Jakoba sy Josefa izy ka tsy maintsy ho nandeha nipetraka teo antany fivahiniana aloha.

(2) *Ny nitoerany tao Midiana.* Dia nandositra niala tao Egypta Mosesy ka tonga tany Midiana. Fantatsika hiany angaha fa Midiana no anaran' ny anankiray tamin' ny zanak' i Abrahama tamin' i Ketora, ary izany no tokony ho nihavian' ny anaran' ilay firenena natao hoe Midiana (zahao MIDIANA).

Ary raha vao tonga tany Midiana Mosesy, dia nipetraka tao anilan' ny fantsakana anankiray izy hiala sasatra sy hieritreritra kely ny amin' izay tokony hataony; ary raha mbola nanao izany izy, dia indreo, fa nisy vehivavy fito, zanak' i Ragoela, mpisorona tao Midiana, tonga hampisotro rano ny omby aman-osin-drainy.

Ary raha nanenjika azy ny lehilahy mpiandry ondry, dia tsy laitr' i Mosesy ny nijery izany fotsiny, koa nitsangana namonjy azy izy; ary izany no nampiantranoan' i Jetro azy, ary ny anankiray tamin' ny zanany no nomeny ho vadiny. Efa-polo taona no nipetrahan' i Mosesy tao Midiana; nefa fohy dia fohy ny tantara milaza izay nataony tamin' izany taona maro izany—nanam-bady izy, niteraka roa lahy izy, niandry ny ondry aman-osin' i Jetro izy,—izany hiany no fantatra ho nataony tao anatin' izany taona efa-polo izany. Nefa, raha tao Midiana Mosesy, dia tsy mba niova tsy akory ny toetry ny Zanak' Isiraely tany Egypta. Efa maty ilay Farao izay nitady hamono an' i Mosesy (Eks. ii. 23) ka nodimbasan' ny anankiray indray, nefa toa vao mainka nihamafy kokoa hiany ny fanompoan' ny Zanak' Isiraely, dia "nisento" noho izany izy "ka nitaraina; ary niakatra tany amin' Andriamanitra ny fitarainany noho ny fanompoany. Ary Andriamanitra nandre ny fitarainany......ary Andriamanitra dia nijery ny Zanak' Isiraely ka nahafantatra azy" (Eks. ii. 23-25), dia nahafantatra azy ho taranak' i Abrahama, izay nomeny ny teny fampanantenana.

Ary tamin' ny indray andro, raha niandry ny ondry aman-osin' i Jetro tao amin' ny lohasaha maitsomaitso tao amin' ny Tendrombohitra Horeba Mosesy, dia tamin' izany no nisehoan' Andriamanitra hiantso izay efa nofinidiny hamonjy ny olona tamin' ny tanan' ny mpampahory azy. Ary toy izao no nisehoany: Raha sendra sondriana tamin' ny fiandrasana ondry Mosesy dia taitra, satria hitany fa tery lavidavitra ery dia nisy hazo anankiray nirehitra, "kanefa tsy nahalevonana;" dia nivily Mosesy hizaha izany "fahitana lehibe" izany, ary raha tonga teo izy, dia niteny tamin' i Mosesy Andriamanitra, ka nandidy azy hankany Egypta "hitondra ny Zanak' Isiraely olony hivoaka avy any Egypta." Kanefa samy hafa lavitra ny toetoetr' i Mosesy tamin' izay noho izay toeny tamin' ny efa-polo taona lasa,—dia tamin' ilay namonoany ilay Egyptiana izay namely mafy ny Hebreo anankiray. Tany aloha dia fatratra ny fandokafany tena, ary toa nataony fa azon' izy irery natao hiany ny hahafaka ny Zanak' Isiraely amin' izay fanompoana mafy nampahory azy; fa tamin' ny andro nanendren' Andriamanitra azy dia nampiseho fanetren-tena diso ohatra loatra kosa izy ka tsy nety nandeha, na dia fantany aza fa nomban' Andriamanitra mihitsy izy. Izay tao am-pony dia navoakany, ka hoy izy hoe: "Iza moa aho no hankany amin' i Farao sy hitondra ny Zanak' Isiraely hivoaka avy any Egypta?" Maro hiany ny zavatra nentin' i Mosesy hilaza izay tsy nahamety ny hitondran' Andriamanitra azy hankany Egypta hanao izany raharaha mafy izany,—ny tsy hinoan' ny olona azy, fa hoy izy: "Indro, tsy hino ahy na hihaino ny feoko izy, fa hanao hoe: Tsy niseho taminao Jehova." Ary ny namalian' Andriamanitra izany teny izany dia ny nanomezany hery an' i Mosesy hanao fahagagana; koa raha hitan' ny Zanak' Isiraely ireny fahagagana ireny, dia izany no hoatra ny feo avy any an-danitra nanambara taminy fa efa nirahin' Andriamanitra tokoa Mosesy. Ary ny fahagagana hataon' i Mosesy any Egypta dia nasehon' Andriamanitra mazava taminy (Eks. iv. 1-9), sady nataon' i Mosesy tany Midiana koa ireny hahafantarany fa ho azony hatao koa rehefa tonga any Egypta. Kanefa na dia izany aza, mbola nisalasala hiany Mosesy, ka noheveriny ho tsy ampy izany. Dia niteny indray izy ny amin' izay hataony ho tsy nahamendrika azy handeha, ka nilaza fa "tsy nahay nandaha-teny.....fa votsa vava sy miadam-piteny," hono, izy. Ary raha nampahatsiaro azy Andriamanitra fa Izy hiany no mampahamoana sy mampaharenina ary mampahiratra sy mampahajamba, dia izany vao mainka nampifona azy mafy tamin' Andriamanitra mba hanirahany olon-kafa, fa tsy izy, ka hoy izy: "Tompo ô! mifona aminao aho, iraho izay tianao hirahina." Ary na dia tezitra tamin' i Mosesy aza Andriamanitra noho izany, dia namindra fo tamin' ny fahalemen' ny fony kosa Izy ka nilaza taminy ny hahatongavan' i Arona rahalahiny hitsena azy; ary izy dia nahay

nandaha-teny hiany ka ho tonga naman' i Mosesy amin' ny raharahany, dia izy no ho toy ny mpaminany ho azy, fa toy ny namoahan' ny mpaminany ny teny efa noraisiny no handaharan' i Arona sy hilazany ny tenin' Andriamanitra nomena an' i Mosesy: "Indro, efa nataoko andriamanitra ho an' i Farao hianao; ary Arona rahalahinao ho mpaminaninao" (Eks. vii. 1). Ary rehefa ren' i Mosesy izany, dia tsy nanda intsony izy, fa nandeha nankany amin' i Jetro izy ka niera taminy mba hamelany azy handeha hiverina ho any amin' ny rahalahiny izay any Egypta.

Dia niara-nankany Egypta izy mirahalahy hampandrenesany an' i Farao ny tenin' Andriamanitra manao hoe: "Alefaso ny oloko mba hanao andro firavoravoana ho Ahy any an-efitra" (Eks. v. 1).

(3) *Ny nitondrany ny Zanak' Isiraely hiala tao Egypta sy ny nitarihany azy ho any antsisin' ny tany Kanana.* Dia tonga tao Egypta indray Mosesy, tamin' ny fahavalo-polo taona niainany (Asa vii. 30), dia tokony ho tamin' ny B.C. 1619 izany; ary efa-polo taona taorian' ny nandosirany niala tao noho ny nitadiavan' i Farao hamono azy izany. Ary raha vao tonga tany Egypta Mosesy sy Arona, dia "nanangona ny loholon' ny Zanak' Isiraely rehetra" izy, araka ny nandidian' Andriamanitra azy: ary ireo no nilazan' i Arona izay teny rehetra nolazain' Andriamanitra tamin' i Mosesy ny amin' ny nokasainy hatao hamonjy azy, sady ny famantarana izay nomeny azy dia nasehony taminy koa. Ary raha nandre izany teny izany sy nahita ireny famantarana ireny ny olona, dia fantany fa efa namangy azy tokoa ny Andriamanitry ny razany, "dia niondrika izy ka niankohoka."

Fa tsy mba teo anatrehan' ny loholon' ny Zanak' Isiraely hiany no nisehoan' i Mosesy sy Arona hilazany ny tenin' Andriamanitra, fa teo anatrehan' i Farao koa, ary ny nandraisan' i Farao azy dia hafa lavitra noho ny nandraisan' ny Zanak' Isiraely azy; koa tamin' izay no nisehoan' ilay ady lehibe izay naharitra ela, ary tsy vita izany, raha tsy maty tamin' ny Ranomasina Mena Farao mbamin' ny miaramilany maro. Fohy sady mahatahotra ny navalin' i Farao azy tamin' ny voalohany, fa hoy izy taminy: "Iza moa Jehova no hanaiky ny teniny aho handefasako ny Isiraely? Tsy fantatro izay Jehova, ka tsy halefako ny Isiraely" (Eks. v. 2). Ary amin' izany ny mamaly ilay fanontaniana hoe: "Iza moa Jehova, etc.?" no raharaha izay tsy maintsy ho nataon' i Mosesy voalohany indrindra, sy ny hanambara amin' i Farao sy ny manamboninahiny rehetra fa ny fangatahana taminy handefa ny Zanak' Isiraely dia avy amin' ny Avo Indrindra, sady hiharan-doza na iza na iza tsy mety manaiky ny teniny rehetra. Tsy mba nanda Farao ka nilaza fa tsy nisy natao hoe Jehova, kanefa nihevitra Azy ho Andriamanitry ny Zanak' Isiraely hiany izy, ka nataony fa ampy ny herin' ny andriamaniny mba hiaro azy amin' ny fahatezeran' i Jehova. Indroa no nisehoan' i Mosesy teo anatrehan' i Farao talohan' ny niandohan' ny Loza Folo: tamin' ny voalohany ny tenin' i Jehova hiany no nolazainy hoe: "Alefaso ny oloko," etc.; fa tamin' ny faharoa kosa dia teny sy famantarana no nentiny nampanaiky azy ny sitrapon' Andriamanitra. Ary na dia nampanalain' i Farao aza ny olon-kendry sy ny mpanao hitsak' andro tao amin' ny fanjakany, ary izy ireo dia mba toa nahavita tahaka ilay nataon' i Mosesy koa; nefa raha hitany fa nitelina ny tehin' ireny ny tehin' i Arona, dia fantatsika fa ampy ho famantarana hampino an' i Farao izany fa Jehova no Andriamanitra tokoa, ka tsy maintsy ho tanteraka ny didy navoakany. Kanefa nihamafy ny fon' i Farao, ka toa noheveriny fa mpanao hitsak' andro fotsiny tahaka ireo azy hiany Mosesy sy Arona; ka dia fitsarana marina ho an' i Farao ny Loza Folo izay nampanaovin' Andriamanitra handresy ny fiavonavonany. Ary noho ny ditra aman-kirin' i Farao fa tsy nety nandefa ny Zanak' Isiraely, dia izay ataontsika hoe "ny Loza Folo" no nentin' Andriamanitra hamely ny taniny sy ny olony (zahao LOZA FOLO).

Ary fantatsika fa na dia toa nibebaka hiany aza Farao indraindray, kanefa nony hitany fa efa afaka ny loza nahasahirana azy, dia niova indray ny heviny, ka tsy nety nandefa ny olona izy. Koa tamin' ny farany dia hoy ny tenin' Andriamanitra: "Mbola hahatonga loza iray koa amin' i Farao sy Egypta Aho; ary rehefa afaka izany, dia handefa anareo hiala atỳ izy" (Eks. xi. 1).

Ny Loza Fahasivy dia ny aizim-pito. Efa nipetraka tao anatin' ny aizina izay azo tsapaina hateloana ny Egyptiana rehetra, ary raha tapitra izany hateloana izany, nony tamin' ny namatonalina tamin' ny andro fahatelo, dia niseho ilay fidradradradrana lehibe indrindra, satria tsy nisy trano izay tsy nahafatesana—raha mba nisy lahimatoa koa—na tranon' iza na tranon' iza. Ary rehefa hitan' i Farao izay vokatry ny nandavany ny sitrapon' Andriamanitra—raha nandre izany fidradradradrana lehibe izany izy—dia tsy mba nanda intsony izy; koa dia nampaka an' i Mosesy sy Arona izy raha mbola alina, ka nasainy nandeha mihitsy izy mbamin' ny olona sy ny bibiny rehetra; tsy mba nisy noferany intsony, ary Farao nangataka tso-drano taminy talohan' ny nandehanany.

Kanefa tsy dia tampoka tamin' ny Zanak' Isiraely izany nandehanany izany, fa na dia noroahina hiala tao Egypta aza ny Zanak' Isiraely, dia efa vonona tsara izy noho ny ninoany ny tenin' i Mosesy; ka raha vantan' ny vao nasaina handeha izy, dia nandeha niaraka tamin' izay izy ka tsy nitaredretra

na dia kely akory aza. Dia niala tao Egypta ny olona ka nandroso tamin' ny nalehany ho any Kanana. Ary mahagaga mihitsy ny vitan' i Mosesy tamin' ny nitondrany ny olona ho any Kanana,—ny nitarihany izany olona maro be izany tamin' ny nalehany namaky ny efitra, ny nandaharany ny olona araka ny fireneny avy, ny niadidiany ny zavatra betsaka izay nilain' ireny raha teny an-dalana nandritra ny efa-polo taona, ny niaretany ny ditra aman-kiry sy ny fiovampony, ny nanesoana sy ny nandavana ary ny nanaratsian' ny olona azy, ny nahareseny ny fahavalo maro izay ta-handrava azy teny an-dalana, ny nanamboarany ny Zanak' Isiraely ho firenena, ny nandaharany ny fomba sy ny lalàm-panjakana, ny nanomezany ny Lalàn' Andriamanitra sy ny nanorenany ny fiangonana tany an-efitra mbamin' ny fombam-pivavahana, etc., etc.,—izany rehetra izany dia samy nataon' i Mosesy avokoa; ary raha misaina izany rehetra izany isika, dia samy tokony hanaiky fa tsy mbola nisy olona, na tany alohan' ny androny, na taty aoriany, izay nahavita be toy izany na nanan-kery tahaka azy tamin' ny fitondrana olona.

Tamin' ny nanarahan' i Farao ny Zanak' Isiraely sy ny nahatratrarany azy tao amin' ny Ranomasina Mena, dia niseho ho lehilahy tokoa Mosesy, fa noho ny teniny tamin' ny olona sy ny naneken' ireo azy dia tafita soa aman-tsara ny olona, ka maty Farao mbamin' ny miaramilany rehetra (Eks. xiv. 13-29). Tao Mara dia nimonomonona tamin' i Mosesy ny olona noho ny ngidin' ny rano, nefa namindra fo taminy tokoa Andriamanitra, fa fantany ny fahalemeny. Ary Mosesy no nasainy hanipy hazo tao amin' ilay rano, ka izany no nahamamy azy (Eks. xv. 23-25). Nefa vetivety taorian' izany indray, ary rehefa tonga tao amin' ny tena efitra tokoa ny olona, dia nimonomonona tamin' i Mosesy indray noho ny tsy fahampian' ny hanin-kohanina izy; ary na dia tezitra taminy aza Andriamanitra, mbola namonjy azy hiany Izy, fa samy nomeny na ny nofon-kena (ny papelika), na ny mofo (ny mana, Eks. xvi. 3-36). Ary vetivety taorian' izany indray, rehefa nitoby tao Refidima ny olona, dia nimonomonona tamin' i Mosesy hiany indray izy ka nanao hoe: "Nahoana hianao no nitondra anay niakatra niala tany Egypta hahafatin-ketaheta anay sy ny zanakay ary ny bibinay?" (Eks. xvii. 3.) Ary sahirana dia sahirana Mosesy noho izany ka nitaraina tamin' Andriamanitra hoe: "Ahoana no hataoko amin' ireto olona ireto? fa mila hitora-bato ahy izy." Dia namonjy azy indray Andriamanitra, ka Mosesy no nasainy hikapoka ny vatolampy anankiray, ka dia nisy rano betsaka nivoaka hosotroin' ny olona (Eks. xvii. 5-16). Ary tao Refidima koa no niadian' ny Amalekita tamin' ny Isiraely; ary Josoa no nalefan' i Mosesy hiady aminy, fa Mosesy kosa niakatra tao amin' ny havoana anankiray, sady naingainy ny tehina teny an-tanany; ary raha naharitra nanao izany izy, dia nahery ny Zanak' Isiraely; kanefa nihasasatra Mosesy, sady vizana ny tanany, ka nampidininy ny tehina, dia nahery kosa ny Amalekita; ary nony hitan' i Arona sy Hora izany, dia notohanan' izy roa lahy ny tanan' i Mosesy, koa dia resin' i Josoa sy ny miaramilany ny Amalekita.

Ary manarakaraka izany indray, dia tonga tao an-tobin' ny Zanak' Isiraely Jetro, rafozan' i Mosesy, nitondra ny vady amanjanany, izay efa nisaraka taminy tamin' ny nalehany ho any Egypta. Ary nisy soa indray naterak' izany namangian' i Jetro an' i Mosesy izany, fa noho ny hevitra natolotr' i Jetro azy, dia nanendry "lehilahy mahay sy matahotra an' Andriamanitra" Mosesy, "dia lehilahy marina izay tsy tia kolikoly, ho mpifehy arivo, sy mpifehy zato, sy mpifehy dimam-polo, ary mpifehy folo hifehy azy." Ary ny ady madinika rehetra, hoy izy, aoka hotsarain' izy ireo, fa ny "ady sarotra kosa dia aoka ho entina any aminao." Dia neken' i Mosesy izany hevitra tsara izany, ka dia nahasoa ny olona tokoa (Eks. xviii. 17-26; Deo. i. 9-18).

Ary tokony ho herintaona latsaka kely taorian' ny nialany tany Egypta, dia tonga tao Sinay ny Zanak' Isiraely ka nitoby tandrifiny; ary zavatra lehibe tokoa no nataon' i Mosesy tao, araka ny didin' Andriamanitra, ary ny iray tamin' ireny dia ny nanomezana ny Lalàna. Nisy fiomanana nataon' ny olona aloha (Eks. xix. 10, 11), ary niakatra tao an-tendrombohitra Mosesy, ary Andriamanitra niteny taminy; tao nisy teny nomen' Andriamanitra azy ho entiny any amin' ny olona milaza ny fitahiana homena azy raha mety manompo Azy izy. Dia nanaiky ny olona fa izay teny rehetra nolazain' i Jehovah dia hataony (Eks. xix. 8), koa nandroso nanome azy ny Didy Folo Andriamanitra sady niteny taminy tao an-katakonana tao anatin' ny rahona; fa Mosesy dia hitan' ny olona hiany, ary izy no hoatra ny mpanelanelana an' Andriamanitra sy ny olona noho ny fahotany; zahao Didy Folo. Tao an-tendrombohitra efa-polo andro sy efa-polo alina Mosesy, ary maro ny didy nomen' Andriamanitra azy hotandreman' ny olona (Eks. xxi.—xxxi.).

Ary raha mbola tao an-tendrombohitra Mosesy no nanaovan' i Arona ilay zanak' omby volamena, araka ny nangatahin' ny olona azy, mba hitari-dalana azy hisolo an' i Mosesy, izay tsy hita intsony (Eks. xxxii.). Efa nolazain' Andriamanitra tamin' i Mosesy izay rehetra nataon' ny olona—ny niviliany hiala tamin' ny lalana izay nasainy halehany; koa nasainy nidina faingana Mosesy. Nefa tsy izany hiany, fa nirehitra koa ny fahatezeran' Andriamanitra tamin' ny olona; toa notsarovany ny ditra rehetra nataony

**hatramin' ny nialany tao gypta, ka hoy Izy tamin' i Mosesy:** "Avelao hirehitra aminy ny fahatezerako, ka haringako izy; fa hahatonga anao ho firenena lehibe Aho." (Eks. xxxii. 10). Nefa raha naharé izany teny izany Mosesy, dia fatratra erỳ ny fifonana nataony ho an' ny olona notarihiny; tsy tiany velively akory raha haringana ny olona, ka izy no hanaovana firenena hisolo azy indray; koa "nanenina ny amin' ny loza izay nokasainy hamelezana ny olony" Andriamanitra. Josoa koa dia efa tao an-tendrombohitra niaraka tamin' i Mosesy, ary raha nidina izy roa lahy, dia nataon' i Josoa fa nisy fitabatabam' ady tao an-toby, fa hafa ny hevitr' i Mosesy; ary raha hitany izay rehetra nataon' ny olona, dia tezitra indrindra izy, ka nariany ny vato fisaka teny an-tanany ka vakivaky terỳ. Ary tsy mba natahotra olona akory izy, fa nanivakivaka teo afovoany, ka nodorany tamin' ny afo ilay zanak' omby; ary ny volamena notorotoroiny, ka nataony tao amin' ny rano ny vovony, dia nampisotroiny ny olona ny rano. Tokony ho efa taitra sy natahotra ny ankabeazan' ny olona raha nahita an' i Mosesy, ka hany heriny niditra tao an-dainy; fa nisy kosa ny sasany izay saiky very saina noho ny filan-dratsy sy ny fijejojejoana nataony ka tsy mba nahalala henatra akory. Koa raha nahita azy Mosesy, dia nantsoiny hanatona azy izay rehetra ta-hanompo an' Andriamanitra; ary nanatona azy ny taranak' i Levy rehetra. Dia nasain' i Mosesy handeha "hiverimberina amin' isam-bavahadin' ny toby" izy ka hamono izay rehetra hitany nanan-toetra toy izany; dia tokony ho 3,000 no matiny. Ary taorian' izany Mosesy dia nomen' Andriamanitra voninahitra indray teo anatrehan' ny olona; ary fatratra loatra ny teny nentin' i Mosesy nifona ho azy (Eks. xxxi. 30-35). Lehibe dia lehibe ny fitiavan' i Mosesy ny rahalahiny; toa ny an' i Paoly hiany no nitovy tamin' ny azy (Rom. ix. 3).

Ary hatramin' izay Mosesy dia tsy nanorina ny lainy teo afovoan' ny toby intsony, fa nalainy ka terỳ lavitra ny toby terỳ ny naoriny, sady nataony hoe: "Ny Trano-lay fihaonana" no anarany. Ary tao no nihaonan' Andriamanitra tamin' i Mosesy, fa nidina avy tany an-danitra ilay andri-rahona ka nipetraka teo am-baravaran' ny lay; ary tao no niresadresahan' Andriamanitra sy Mosesy. Ary Mosesy no nasain' Andriamanitra hanao vato fisaka roa tahaka izay efa novakivakiny hiany; dia niakatra tao an-tendrombohitra indray izy, ary tao no nitoerany efa-polo andro sy efa-polo alina. Ary nosoratan' i Jehova tamin' ny vato fisaka ny Didy Folo, ary tao hiany koa no nanavaozan' Andriamanitra ny fanekena.

Ny nanaovana ny Tabernakely dia tsy holazaina etoana, fa diniho ny teny milaza azy (TABERNAKELY); fa ny nahatanterahan' izany dia nampiseho ny fahaizana sy ny fahakingan-tsain' i Mosesy, na dia amin' ny raharaha sarotra indrindra aza. Tamin' ny nitokanana ny Tabernakely no nitondran' i Nadaba sy Abiho afo tsy izy tao aminy, ka dia azony ny valin' izany, fa samy maty izy mirahalahy (Lev. x. 1-20). Nisy koa izay niteny ratsy ny anaran' Andriamanitra, ary Mosesy no namoaka ny didin' Andriamanitra ny aminy, fa nasaina hovonoina teo ivelan ny toby ralehilahy (Lev. xxiv. 10-23).

Ary tokony ho herintaona latsaka kely dia fantatr' i Mosesy fa efa tonga ny andro hialan' ny olona tao Sinay hankanesany any Kanana; ary Hobaba, zanak' i Ragoela, rafozan' i Mosesy, no nanaiky hiaraka aminy ho mpitari-dàlana azy (Nom. x. 29-32); Kanefa nony tsy mbola nandeha lavitra ny olona, dia nimonomonona indray izy noho ny hasarotry ny lalana (Nom. xi.) "Naniry fatratra izy,"—naniry ny zavatra izay nohaniny tao Egypta, ka na dia Mosesy aza dia saiky tsy nahazaka ny nitondrany azy intsony; ary tsy mba nalain-kamonjy ny mpanompony Andriamanitra, fa Mosesy no nasainy hifidy fito-polo lahy amin' ny lohan' firenena hanampy azy amin' ny raharahany, ary nomen' Andriamanitra ny Fanahiny ireo, ka dia naminany. Ary nisy nomba izany, izay nampiseho ny hatsaran' i Mosesy. Ny roa lahy tamin' ny fito-polo lahy dia sendra tao an-toby ka tsy niaraka tamin' ny namany, kanefa na dia izany aza, dia nahazo ny Fanahy ka naminany hiany. Ary raha nasain' i Josoa handrara azy Mosesy, dia tsy nety izy, sady efa tonga malaza dia malaza ny teny navaliny azy hoe: "Izaho va no ialonanao? Enga anie ka ho mpaminany avokoa ny olon' i Jehova rehetra, ka halatsak' i Jehova aminy ny Fanahiny!" Ary tamin' ny nanomezan' Andriamanitra hena ho an' ny olona dia tsy ho ampy, na dia ny finoan' i Mosesy aza (Nom. xi. 21-23).

Kanefa tsy mba ny olona maro hiany no niseho ho fahavalon' i Mosesy, fa tamin' ny indray mandeha, na dia Arona sy Miriama koa aza, -izay tena atiny indrindra (Nom. xii. 1-15). Ny zavatra izay naninian' izy mianadahy an' i Mosesy dia ny amin' ny vadiny, fa Mosesy efa nampakatra vehivavy Kosita. Misy manahirana hiany ny amin' ity vehivavy ity, fa tsy azo lazaina etoana izany. Nialona an' i Mosesy tokoa izy mianadahy, fa hoy izy: "Moa Mosesy hiany va no nitenenan' i Jehova? tsy izahay koa va no nitenenany?" Izany no teniny, kanefa tsy mba novalian' i Mosesy akory izany, fa "nalemy fanahy loatra Mosesy mihoatra noho ny olona rehetra atỳ ambonin' ny tany." Kanefa na dia izany aza, nisy hiany Izay tsy mba nalain-kiaro ny mpanompony, dia Andriamanitra, Izay niseho tampoka teo anatin' ny rahona teo am-baravaran' ny Tabernakely. Dia nasaina ho any koa izy telo mianadahy, ary nolazain' Andriamanitra teo anatrehan' i Arona sy Miriama izay

**fanajany an' i Mosesy mpanompony, fa mi**hoatra noho ny mpaminany aza izy sady mahatoky amin' ny tranony rehetra, ka hoy Izy: "Mifanatrika no itenenako aminy* * * ary mijery ny endrik' i Jehova izy." Ary Miriama dia nataon' Andriamanitra ho boka noho izany, nefa nifona ho azy Mosesy, ka dia sitrana vetivety indray izy.

Ary manaraka izany indray, dia tonga tao Kadesy ny olona, dia ilay tanàna atsimo kelin' ny tany izay nanelanelana ny efitra sy Kanana izany. Tao no nandefasan' i Mosesy ny mpisafo roa ambin' ny folo lahy handeha hisafo an' i Kanana (Nom. xii. 16; xiii., xiv.). Ny nataon' izy roa ambin' ny folo lahy dia tsy holazaina etoana afa-tsy izao: Ny folo lahy nilaza ny hatsaran' ny tany hiany, kanefa nampiany indray ny teniny, ka nolazainy fa mahery dia mahery ny mponina any, ka tsy azon' ny Isiraely horesena akory. Fa ny an' ny roa lahy indray (Kaleba sy Josoa) dia hafa,—nilaza marina izy fa raha homban' Andriamanitra izy dia haharesy tokoa. Kanefa tsy nety nihaino izany akory ny olona maro, fa hoy izy hoe: "Inay anie isika mba maty tany amin' ny tany Egypta!" etc.; ary mihoatra noho izany aza, fa nihevitra ny hifidy mpitarika hafa hitondra azy hiverina any Egypta indray ny olona. Ary raha nanao izay hainy hampahatoky an' Andriamanitra Mosesy sy Arona, dia tsy nihaino azy akory ny olona, fa ny hitora-bato azy kosa aza no nokasainy hatao. Ary angamba saiky tanteraka hiany izany, raha tsy niseho ho Mpiaro ny mpanompony Andriamanitra, fa ny voninahiny "niseho teo anatrehan' ny Zanak' Isiraely rehetra." Ary saiky naringan' Andriamanitra niaraka tamin' izay ny olona, fa nirehitra dia nirehitra taminy ny fahatezerany; nefa niseho ho mpifona ho azy indray Mosesy.

Ary na dia neken' Andriamanitra hiany aza izany fifonana izany, dia tsy navelany ho afaka fotsiny ny olona, fa izy rehetra hatramin' ny roa-polo taona no ho miakatra, izay indray nivoaka avy tao Egypta, dia tsy havela hiditra an' i Kanana mihitsy: "Fa hiampatrampatra amin' ity efitra ity ny fatinareo," hoy Izy. Dia naveziveziny tany an-efitra efa-polo taona ny Zanak' Isiraely; kanefa kely dia kely no fantatra ny amin' izay nataony tamin' izany taona maro izany, fa misy hiany zavatra vitsivitsy no voalaza. (1) Ny namaliana an-dralehilahy nanota noho ny nangalarany kitay tamin' ny Sabata (Nom. xv. 32-36). (2) Ny niodinan' i Kora sy Datana ary Abirama, sy ny namalian' Andriamanitra azy noho izany (Nom. xvi.). (3) Ny nanaratsian' ny olona an' i Mosesy sy Arona noho ny nahafatesan' i Kora sy Datana sy Abirama, sy ny nitsaran' Andriamanitra ny olona, ary ny nitsimohan' ny tehin' i Arona. Ary tamin' izany zavatra rehetra izany dia niseho mandrakariva ny fahendren' i Mosesy sy ny niarahany tamin' Andriamanitra.

Ary rehefa tapitra ny efa-polo taona dia nitoby tao Kadesy indray ny olona, dia tao no nahafatesan' i Miriama (Nom. xx. 1); ary tao Kadesy koa dia nisy famantarana fa ny taranaka vaovao dia tsy hafa loatra noho ny ray aman-dreniny, fa raha mbola tao izy, sendra tsy ampy indray ny rano hosotroin' ny olona, koa nimonomonona fatratra indray izy sady "nila ady tamin' i Mosesy" (Nom. xx .2-13). Ary Mosesy dia nasain' Andriamanitra haka ny tehin' i Arona ary hitsangana eo afovoan' ny olona, sady nohafarany hoe izy: "Mitenena amin' ny vatolampy eo imasony, dia hampiboiboika ny ranony izy." Dia voavory teo anatrehan' ny vatolampy ny olona rehetra, ary Mosesy dia nitsangana teo imasony ka nanao hoe; "Mihainoa, ry mpiodina: Moa amin' ity vatolampy ity va no hampivohanay rano ho anareo?" Ary rehefa vita izany dia "nikapoka ny vatolampy indroa tamin' ny tehina" izy; dia hitantsika fa tezitra dia tezitra tokoa Mosesy tamin' izy niteny toy izany ka nanova ny hafatra efa voapepetra taminy. Ary noho izany dia tsy navelan' Andriamanitra hiditra an' i Kanana Mosesy. Andriamanitra dia tsy mizaha tavan' olona: nanota ny olona maro ka tsy navelany hiditra any Kanana, ary mba toy izany koa Mosesy, mpitarika azy, dia araka ny teny hoe: "Satria tsy nino Ahy hianareo, hanamasina Ahy eo imason' ny Zanak' Isiraely." Manaraka izany indray, dia nifindra niala tao Kadesy ny olona, dia tonga tao am-bodin' ny tendrombohitra Hora; ary tao no nahafatesan' i Arona (Nom. xx. 22-29). Ary noho ny tsy namelan' ny mpanjakan' i Edoma ny Zanak' Isiraely hamaky ny taniny, dia nentin' i Mosesy izy handeha hanodidina ny tanin' ny Edomita, dia nianatsimo nanatona ny Ranomasina Mena indray; nefa lalana sarotra sy mikitoantoana tokoa izany.

Ary raha nahita izany ny olona, dia kivy ny fanahiny (Nom. xxi. 4-9); koa dia nanontany an' i Mosesy indray maka izy hoe: "Nahoana no nentinao niakatra avy tany Egypta izahay ho faty atỳ an-efitra?" Ary noho izany, dia nentin' Andriamanitra ny menarana afo hamely azy, ka nanaikitra ny olona ireny, ary nahafatesana be izy; kanefa nalaky nibebaka hiany ny olona, ary Mosesy no nasain' Andriamanitra hanao menarana afo (varahina) ka hanantona azy amin' ny hazo lava; ary dia velona izay rehetra voakaikitra raha nijery izany.

Dia tonga teo amoron' i Jordana atsinanana ny olona ka naharesy ny Amorita sy Oga, mpanjakan' i Basana; ary raha hitan' i Balaka, mpanjakan' i Moaba, izany, dia naniraka haka an' i Balama hanozona azy (zahao BALAMA).

Ary nony vita izany, dia kely sisa ny andron' i Mosesy; nefa na dia izany aza, nisy

**raharaha maro karazana** hiany izay vitany, dia izao: (1) Ny nandaminana ny olona fanindroany (Nom. xxvi.). (2) Ny hahafatesan' i Mosesy dia voalazan' Andriamanitra indray; ny nanendrena an' i Josoa ho dimbiny. (3) Ny nangatahan' ny firenen' i Robena sy Gada ary ny antsasak' i Manase zara-tany teo an-dafy atsinanan' i Jordana (Nom. xxxii.). (4) Ny nanomezana tanàna ho an' ny Levita. (5) Ny nifidianana tanàna handosiran' izay mahafaty olona tsy nahy. Ary rehefa vita izany, dia saiky ny mandaha-teny fanaovam-beloma no sisa nataony, ary mizara ho telo loha izany, dia izao: (1) Nananatra ny olona Mosesy mba tsy ho voan' izay nahadiso sy nahavoa ny razany, izay tsy navelan' Andriamanitra hiditra any Kanana (Deo. i.—iv. 49). (2) Nohazavain' i Mosesy tsara ny zavatra voalaza ao amin' ny Lalàna, sady naverimberiny izay voalaza tao Sinay (Deo. v.—xxvi. 19). (3) Ary ny fahatelo kosa dia namepetra izy ny amin' ny hanaovana ny tso-drano sy ny fanozonana eo an-tendrombohitra Gerizima sy Ebala, rehefa tafiditra any Kanana ny olona (Deo. xxvii.—xxx.).

Ary manaraka izany indray, dia nasaina hijanona eo am-baravaran' ny Tabernakely Mosesy (Deo. xxxi. 14-23), dia niseho taminy tamin' ny andri-rahona Jehova ka nandidy azy hanoratra ny tohin' ny Lalàna indray, dia izay atao hoe, "Ny fihirana nataon' i Mosesy" (xxxii. 1-43) Ary nony vita izany dia nantsoin' Andriamanitra hiakatra amin' ny tendrombohitra hialany aina Mosesy, dia ny tendrombohitr' i Nebo, izay eo amin' ny tany Moaba, tandrifin' i Jeriko, izay hahatazanany tsara ny tany Kanana efa nomena ny Zanak' Isiraely ho lovany (xxxii. 48-52) Koa nitso-drano sy nanao veloma ny olona izy (xxxiii.), ary rehefa vita izany, dia nisaraka taminy izy; kanefa, na dia tamin' ny faha-120 ny taona niainany aza izy, dia tsy mbola "pahina ny masony, na nihena ny heriny;" koa indro izy eo an-tampon' ny tendrombohitra mijery tsara ny ho lovan' ny olo-malalany, nefa hilaozany. "Ary nasehon' i Jehova azy ny tany Gileada rehetra hatrany Dana, sy Naftaly rehetra, sy ny tanin' ny Efraima sy Manase sy ny tanin' ny Joda rehetra, hatramin' ny Ranomasina Andrefana, ary ny tany atsimo sy ny ao amin' ny lohasahan' i Jeriko, tanàna be rofia, hatrany Zoara" (xxxiv. 1-3). Ary rehefa vita izany, dia nankao amin' ny lohasaha anankiray Mosesy ka takona tsy hitan' ny olona intsony; ary tsy nisy nahita azy intsony raha tsy taona 1,600 mahery taorian' izany, dia mandra-pisehony tao an-tendrombohitra izay niovan' ny Tompo tarehy izany.

"Ary Mosesy, mpanompon' i Jehova, dia maty teo amin' ny tany Moaba, araka ny tenin' i Jehova; ary nalevina tao andohasaha izy" tokony ho tamin' ny taona B.C. 1579, tamin' ny taona faha-120 ny taona niainany.

Eo amin' ny Filazantsara dia miseho matetika ny anaran' i Mosesy, indrindra fa amin' ny nanomezany ny Lalàna, ka dia ampitahaina amin' i Kristy, Izay nihavian' ny Filazantsara, izy (Jao. i. 17). Ny raharahan' i Mosesy dia vita anefa ka tapitra, fa ny an' i Kristy kosa mbola haharitra mandrakizay (2 Kor. iii. 13-18). Ny nanompoan' i Mosesy an' Andriamanitra hoatra ny mpanompo no ampitahaina koa amin' ny nanompoan' i Kristy Azy hoatra ny Zanaka (Heb. iii. 5, 6). Nambaran' i Kristy mazava fa nilaza Azy Mosesy: "Nanoratra nilaza Ahy izy," hoy Izy (Jao. v. 46); ary misy zavatra roa izay mampitovy an' i Mosesy sy Kristy:—(1) Samy mpaminany lehibe izy roa lahy,—ny anankiray toa voalohany, ny anankiray kosa farany. (2) Kristy koa dia nanome lalàna tahaka an' i Mosesy hiany:—"Izy no hohenoinareo." Eo amin' ny Heb. iii. 1-19; xii. 24-29; sy Asa vii. 37, Kristy dia saiky voalaza ho Mosesy faharoa, dia ny amin' izay momba ny Fanekena Vaovao, fa Mpitondra, Iraka, sy Mpanelanelana, etc.

Ary tamin' ny niovan' ny Tompo tarehy, dia Mosesy sy Elia no niseho tao an-tendrombohitra koa ka niara-niresaka tamin' i Jesosy ny amin' ny hahafatesany (Mat. xvii. 1-8).—H.E.C.

**MOTA-LABEN:** zahao SALAMO.

**MOZIKA:** zahao TROMPETRA sy ZAVA-MANENO.

**MPAHAI-LALANA:** Telo ny olona izay voalazan' ny Test. Vao. hoe "mpahai-lalàna," dia Zena (Tit. iii. 13), ary ny olona roa lahy izay avy nanadina an' i Jesosy Kristy (Mat. xxii. 35 sy Lio. x. 25). Nefa tsy hita marina izay naha-samy hafa azy amin' ny "mpanora-dalàna." Ataon' ny sasany anefa fa ny 'mpahay lalàna' dia tsy mba mpanora-dalàna mihitsy, fa olona nanam-pahalalana ny amin' ny Lalàn' i Mosesy. Zahao MPANORA-DALANA sy ZENA.—J.S.

**MPAMINANY.** Raha ny teny Malagasy hoe Mpaminany, dia saiky tsy mety loatra izany ho enti-milaza ny mpanompon' Andriamanitra, izay kasaina holazaina amin' izao teny manaraka izao. Io dia anarana nananan' ny olona hafahafa taty Madagaskara fahizay, izay nody nahalala ny zavamiafina sady nihambo ho efa nahazo fahefana tamin' ny sampiny, na tamin' ny razana, na ny Vazimba, etc., hanambara izany fahalalana izany. Ny mpanao sikidy, ny mpanandro, ny mpanao hitsak' andro, ny mpanao ody, ny mpanao tsindrimandry sy ny mpizaha, etc., dia efa nisy tahaka ireo rehetra ireo tao amin' ny tany maizina rehetra hatramin' ny taloha ela be. Ary ny anarana hoe Mpaminany, izay entina atỳ amintsika ambaraka ankehitriny, milaza ireo mpanandoka maro karazana ireo, dia tsy mety loatra raha entina milaza ny olona masina, solom-bavan' Andriamanitra, voatendry hihaino sy hiton-

dra ny teniny. [Kanefa kosa, rehefa tsy fantatry ny maro intsony ny fomba adaladala fanao tany aloha, ny hevitry ny hoe mpaminany dia tsy ho hafa loatra amin' izay tena heviny ao amin' ny Baiboly.—J.S.]

1.—Ny Profeta ary, na Mpaminany, voalaza ao amin' ny Soratra Masina, dia olona nantsoin' Andriamanitra sy nirahiny hanambara ny teniny. Izany dia hita mazava kely ny anarana samy hafa ananan' ceo irak' Andriamanitra ireo. Atao hoe (1) Profeta na Mpaminany izy; (2) Mpizaha na Mpahita; (3) Lehilahin' Andriamanitra; ary (4) Olona manam-panahy.

Ny hevitry ny teny hoe Profeta, araka izay fitondrana azy ao amin' ny Test. Tal., dia ho hitantsika mazava tsara, raha ampitahaintsika ny andininy roa misy azy ao amin' ny bokin' ny Eksodosy. Ny voalohany (vii. 1) manao hoe: "Indro, fa efa nataoko andriamanitra ho an' i Farao hianao, ary Arona rahalahinao ho mpaminaninao (profeta)." Ilay faharoa (iv. 16): "Ary izy hiteny amin' ny olona hisolo anao ka ho solom-bavanao; ary hianao ho solon' Andriamanitra aminy." Amin' ilay voalohany Arona dia atao hoe *profetan'* i Mosesy, ary amin' ny faharoa kosa, *solombavany.* Mosesy dia nisaina ho tahaka ny Andriamanitra tamin' i Arona, ary Arona kosa no profetany na solom-bavany, na mpamoaka ny teniny. Mosesy dia nilaza aloha taminy i Arona, ary Arona dia nanambara ny teniny tamin' i Farao mpanjaka sy ny olona Egyptiana. Raha izany ary, dia olona manambara ny sitrapon' Andriamanitra izy; tsy miteny ho azy izy na manambara ny hevitry ny tenany, fa ny saina sy ny sitrapon' Andriamanitra ary izay efa noraisiny tamin' Andriamanitra no noteneniny.

2.—Ny anarana izay niantsoana ny mpaminany tamin' ny voalohany indrindra (1 Sam. ix. 9) dia ny hoe "Mpizaha" na "Mpahita" (Isa. xxx. 10) ka mankany amin' ny fomba iray izay nandraisan' ny mpaminany ny tenin' Andriamanitra, fa tsy ny nanambara azy tamin' ny olon-kafa. Ity dia miseho aloha ao amin' ny Nom. xii. 6: "Raha misy mpaminanin' Jehova ao aminareo, dia amin' ny *fahitana* no hisehoako aminy, ary amin' ny *nofy* no hitenenako aminy." Ny mpizaha dia olona izay mandray ny tenin' Andriamanitra noho ny fahitana, ka tsy vokatry ny sainy, na zavatra no nofisiny fotsiny foana, fa fahitana avy amin' Andriamanitra nampahita azy ny zavatra miafina, izay tiany hambaran' ny mpahita. Koa izany no anaovana amin' ny *pasta tonsa* ny faminaniana sasany nataony. Zavatra ho avy no lazainy, nefa satria hitan' ny mpaminany rahateo tamin' ny fahitana, dia lazainy toy izay zavatra efa vita. "Izy dia voalefona noho ny fahadisoantsika, sy notorotoroina noho ny helotsika," etc., hoy Isaia, naminany ny Mpamonjy 800 taona talohan' ny andro nahatongavany. Koanefa kosa toa sahala hevitra indraindray ny hoe "fahitana" sy ny hoe, "ny tenin' i Jehovah," toy ny amin' ny 1 Sam. iii. 1: "Ary efa nahalana ny tenin' i Jehova tamin' izany andro izany, ka tsy nisy fahitana niseho loatra." Ary ny toko voalohany ao amin' ny Isaia, izay misy teny fananarana sy fiampangana hiany dia atao hoe: "Ny fahitan' Isaia;" fa ny faharoa kosa dia "Ny *teny* izay *hitan'* Isaia, zanak' i Amoza."

3.—Ny anarana hoe "Lehilahin' Andriamanitra," izay enti-milaza ny mpaminany matetika ao amin' ny Bokin' i Samoela sy ny Mpanjaka ary ny Tantara, dia maneho ny fihavanana amin' Andriamanitra sy ny fahazarana tamin' ny fanompoana Azy izay nananan' ny mpaminany. Tahaka ny hoe "lehilahin' i Davida," na "lehilahin' i Hezekia," etc., milaza ny olona izay tandapan' ireo mpanjaka ireo, na izay nampanaoviny matetika tamin' ny rahalahiny, dia tahaka izany ny mpaminany no natao hoe "Ny lehilahin' Andriamanitra" indraindray koa, ka mitovy hevitra amin' izany, ny anaovana azy hoe, "Mpanompon' i Jehova," sy "Irak' Andriamanitra" (2 Tan. xxxvi. 16).

4.—Ary ny anarana farany izay omena azy ao amin' ny Soratra Masina dia ny hoe: "Olona tsindriam-panahy" (Hos. ix. 7), dia mijery ny Fanahy Masina Izay nandraisan' ny mpaminany ny teny izay nentiny. Hoy Petera hoe: "Fa tsy nisy faminaniana avy tamin' ny sitrapon' ny olona tany aloha rehetra; fa avy tamin' Andriamanitra no nitenenan' ny olona araka izay nitondran' ny Fanahy Masina azy" (2 Pet. i. 21). Ary ao amin' ny Test. Tal. koa ny fihavian' ny Fanahy Masina tamin' ny mpaminany no voalaza ho fototry ny faminaniana na profetia izay nataony. Tantaraina ao amin' ny Nomery toko xi. 17 ny amin' ny nanendrena ny loholona fito-polo lahy nanampy an' i Mosesy. Hoy ny tenin' i Jehova: "Izaho haka amin' ny Fanahy Izay ao aminao, ka hametraka izany ao amin' ireo;" ka dia araka izany no voalaza (Nom. xi. 26-29) hoe: "Ary nidina tamin' ny rahona Jehova ka niteny taminy, dia nangalany ny Fanahy Izay tao amin' i Mosesy ka napetrany tao amin' ny loholona fito-polo lahy; ary raha mbola nitoetra teo aminy ny Fanahy, dia naminany izy, nefa tsy nanao intsony." Dia toy izany koa ny amin' i Eldada sy Medada: "Ny Fanahy nitoetra tao aminy .... dia naminany teo an-toby izy roa lahy." Izay nampaminany azy roa lahy sy ny loholona fito-polo lahy koa dia ny Fanahy Izay napetraka taminy; ary dia nataon' i Mosesy ho zavatra iray ny nipetrahan' ny Fanahy tamin' ny olona sy ny fahazoany haminany. "Enga! anie ka ho mpaminany ny olon' i Jehova rehetra ary halatsak' i Jehova aminy ny Fanahiny." Hitantsika amin' izany: (1) Ny fipetrahan' ny Fanahin' Andriamanitra amin' ny olona no naha-mpaminany azy. Tsy mba

ny fanahin' i Mosesy, fa ny Fanahy Izay tao amin' i Mosesy, no nomena ny loholona fitopolo lahy, dia ilay ataon' i Mosesy hoe "Ny Fanahin' ny Tompo." Ary (2) ny Tompo hiany no manome ny Fanahy. Tsy hain' i Mosesy natao izany, sady nomena azy roa lahy, raha mbola tsy natrehin' i Mosesy akory izy. Ary ireo nahazo izany Fanahy izany tsy dia nanendry tena izy no nahazoany Azy, ary tsy nampoiziny no nahatongavany taminy. Tamin' i Saoly mpanjaka nitady hamono an' i Davida no nahatongavan' ny Fanahin' Andriamanitra tao aminy sy ny irany, ary dia naminany izy rehetra, nefa tsy nahiny mihitsy izany. Notaomin' ny Fanahy izy, dia tahaka an' i Balama, ilay mpaminany sandoka ratsy fanahy, izay nikasa hanisy ratsy ny Isiraely, nefa naminany soa azy rehefa tonga ny teny nataon' i Jehova tao am-bavany. Ary Kaiafa koa naminany tsy nahy ny amin' ny hahafatesan' i Jesosy hisolo ny maro. "Ary tsy niteny izany ho azy izy, fa satria mpisoronabe tamin' izany taona izany izy, dia naminany" (Jao. xi. 49-52). Tonga indraindray tahaka izany ary ny Fanahin' Andriamanitra tamin' ny olona hafahafa toy ireny, dia niteny izy ireo ka nanambara ny sitrapon' Andriamanitra, na dia tsy fidiny aza no nanaovany izany. Koanefa satria tsy nisy fonenana masina tao amin' ny fony ratsy, dia tsy nahatoetra tamin' ireny ny Fanahy Masin' Andriamanitra ka nilaozany vetivety indray.

5.—Ny filazan' ny Soratra Masina ny amin' ny mpaminany sandoka dia manamarina ny teny izay voalaza teo ambony. Fantatsika rehetra fa ny filam-bola aman-karena, na filan-tsitraka amin' ny lehiben' ny tany, no nanaovan' ireny teny fanambakana, na faminaniana maizimaizina, izay nobitsibitsihiny mangingina tamin' ny olona tsy hendry nanatona azy. Ny amin' ireny, "ny voany no ahafantaranareo azy," hoy Jesosy. Fa ny mpaminanin' Andriamanitra kosa nanambara antoandro, ary teo anatrehan' ny be sy ny maro, ny ambony sy ny ambany, ny tenin' Andriamanitra izay nahatsindry ny fanahiny. Tsy mba teny hahafaly foana ny mpihaino no nentin' ireo, mba hahazoany vola aman-karena sy voninahitra. Fa latsa sy fahafaham-baraka kosa no hitan' ny ankamaroany. "Iza no mpaminany tsy mba nenjehin' ny razanareo?" Ary ny mpaminany sandoka dia lazaina eo amin' ny Soratra Masina ho olona tsy nirahin' ny Tompo, ary ho tsy nanana ny Fanahin' Andriamanitra, fa niteny ny fisaintsainana foana avy tamin' ny fony (Jer. xiv. 14 ; xxiii. 16, 21, 32), na ny fahitana mamitaka nampahitain' i Satana azy (1 Mpan. xxii. 22 ; Asa xvi. 18). Tsy ireny no voalohany anefa, fa ny mpaminany marina no voalohany. Rehefa niala tamin' Andriamanitra ny olona, ka lasa ho mpanompo sampy izy, dia nitsangana ny mpanandoka nihambo ho manam-pahefana toraka iray nananan' ny mpaminanin' Andriamanitra marina. Ary satria nisy mpaminany sandoka— ary ny sasany dia namitaka ny tenany aza - dia nomen' Andriamanitra tamin' ny mpaminany mpanompony marina izay famantarana nahafantaran' ny tenany sy nahafantaran' ny mpihaino azy ho efa nirahin' Andriamanitra tokoa izy.

6.—Ny amin' izay nahafantaran' ny mpaminany marina fa nantsoina sy nirahin' Andriamanitra tokoa izy, dia hita marimarina raha jerena kely ny tantara eo amin' ny Soratra Masina milaza azy. Mosesy tsy natory na nanonofy antoandro, fa velona tsara ny sainy tamin' izy nandehandeha niandry ny ondriny tany an-efitra, ka nahita ilay roimemy nirehitra tsy levona, sady nandre ny feon' i Jehova, Andriamanitr' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba. Nataon' i Samoela fa nantsoin' i Ely izy, dia niarina intelo nankany aminy izy, vao hitan' izy mianaka fa ny feon' i Jehova no niantso azy. Nampahiratina ny mason' Isaia hahita an' i Jehova teo amin' ny seza fiandrianany, sady natao malady ny sofiny nahare ny teniny manao hoe : "Iza no handeha, ary iza no hirahiko ?" Saiky nanda Jeremia noho ny fahatanorany, ary izy tsy nety nanaiky ny raharaha nanendren' Andriamanitra azy mandra-paninjitr' i Jehova ny tanany ka nanendry ny vavany. Hitan' i Ezekiela fa ny tanan' ny Tompo no tonga taminy. Amosa dia mpiandry omby sy mpanoty voankazo sykamora ; ary ny Tompo naka azy tamin' izy nanaraka ny ombiny, ka nanao hoe : "Andeha, maminania ho amin' ny Isiraely oloko." Jonà dia nandositra ny tenin' i Jehova, Izay niantso azy hankany Ninive, fa narahiny lalandava izy teo ambonin' ny ranomasina sy ny tany maina mandra-panaikeny azy.

Ary koa, mihoatra noho ny fiantsoana dia nisy izay tenin' ny Tompo nomen' ny mpaminany hambarany amin' izay olona nanirahana azy, ka dia hain' ny mpaminany ny hanao mandrakariva hoe : "Mihainoa ny tenin' i Jehova ;" "Izao no lazain' i Jehova." Nony afaka ny fiantsoana voalohany nanendrena azy ho mpaminany, dia nisy fahitana vaovao na fandidiana vaovao isaky ny nanaovan' ny mpaminany faminaniana. Mbola tsy nahazo naminany ho azy izy. Nahazo nanontany tamin' i Jehova izy, toy ny nataon' i Mosesy, ny amin' ilay lehilahy nandika ny Sabata, kanefa tsy nanam-pahefana hanambara ny tenin' i Jehova tamin' izay andro tsy nanirahan' Andriamanitra azy hanao izany. Raha nasain' i Jehova, dia nandeha izy nanatona ny olona nanirahany azy, na lehibe na kely, ka nananatra sy nandrara, nampianatra sy nandrahona, nanambara loza ho avy, na fitahiana ho avy, manaraka ny teny nomen' Andriamanitra azy.

7.—Ary kosa, mba hahafantaran' ny olona rehetra fa nirahin' Andriamanitra tokoa ilay mpaminany tonga taminy, dia nisy famantarana nomeny azy matetika mba hasehony, toy ny sonia sy ny kasen' ny mpanjaka, raha ne-

ntiny ny irak' Andriana. Roa karazana ny famantarana nentin' ny mpaminany: indraidray nisy fahagagana nataony hahafantaran' ny olona azy, ary indraindray nankatoavin' Andriamanitra haingana teo imason' ny olona ny filazana nataony ny amin' ny zavatra ho avy. Mba hampiseho amin' izay Zanak' Isiraely rehetra fa tenin' i Jehova tokoa ny teny nentin' i Mosesy, dia nisy fahagagana telo nasainy hataon' i Mosesy eo anatrehany; (Eks. iv.), ka nanaovan' Andriamanitra hoe: "Raha tsy hino anao izy ka tsy hihaino ny feon' ny famantarana voalohany, dia hino ny feon' ny famantarana aoriana izy." Ary toy izany hiany, Ilay Mpaminany tahaka an' i Mosesy dia nanao ny asa mahery nataony ho vavolombelona sy fanambarana Azy, fa hoy Izy: "Raha tsy nataoko teo aminy izay asa tsy nataon' olona, dia tsy nanan-keloka izy; fa ankehitriny efa hitany sady efa halany Aho sy ny Raiko koa." Ny marika faharoa izay nahazoan' ny olona hahalala izay mpaminany marina, na izay mpaminany sandoka, dia ny nahatanterahana na ny tsy nahatanterahana ny teniny. "Izay nolazain' ny mpaminany amin' ny anaran' i Jehova, ka tsy manaraka na tonga ny teny, dia izany no teny tsy nolazain' i Jehova." Ary matetika hiany no nanambaran' ny mpaminany izay zava-miafina hiseho haingana, mba ho fantatry ny olona fa avy tamin' Andriamanitra mihitsy ny teny sasany voalazany koa, na fandidiana, na fandrarana, na fanambarana ny amin' ny zava-dehibe mbola ho avy (ampitahao 1 Sam. ii. 34; x. 7; 1 Mpan. xiii. 3; xvii. 1; 2 Mpan. xix. 29; Isa. vii. 2; Jer. xliv. 29). Koa izany no antsoin' i Jeremia raha hanaovany hoe: "Ny amin' ny mpaminany izay maminany fiadanana, raha tanteraka ny teniny, dia ho fantatra ho mpaminany nirahin' i Jehova tokoa izy" (Jer. xxviii. 9).

8.—Efa hitantsika eo ambony fa tsy mba ny fanambarana nataon' ny mpaminany ny amin' ny andro ho avy no naha-mpaminany azy, fa ny nanendren' Andriamanitra azy hitondra ny teny nomena ho any amin' izay olona nilazana. Tamin' i Mosesy nanambara ny sitrapon' Andriamanitra tamin' ny Zanak' Isiraely ny amin' ny fanatitra sy ny fomba fanao harahin' ny Jiosy, dia nanao ny raharahan' ny mpaminany izy, toraka izay nataony raha naminany ny amin' izay fahoriana hanjo ny firenena taorian' izany ela be. Daniela niseho ho mpaminany marina, raha nanambara tamin' i Nebokadnezara ilay nofiny izay efa nohadinoin' ny mpanjaka. Ary ilay vehivavy Samaritana iny nanaiky an' i Jesosy ho mpaminany, raha nambaran' i Jesosy taminy ny zavatra rehetra izay efa nataony. Kanefa kosa, raha ny Soratra Masina no harahintsika, dia tsy maintsy ekena fa ny mpaminanin' Andriamanitra nahazo nahalala sady nanambara ny zavatra maro ny amin' ny andro ho avy. Betsaka hiany izay teny fananarana nentin'ny mpaminany rehetra, ka indrindra fa Elia sy Elisa ary ny mpaminany voalohany tao amin' ny Jiosy. Kanefa kosa hatao mahalankalana kokoa izany eo amin' ny boky izay nosoratan' ny mpaminany enina ambin' ny folo taoriandriana, hatramin' Isaia ka hatramin' i Malakia. Ary ny ankabeazan' ny teny ao anatin' ireny dia teny faminaniana ny amin' ny andro ho avy mihitsy. Nitsinjo nijery ny andro lavitra izy ireo, ka nahita tsikelikely indraindray ny amin'. Ilay Mesia ho avy, mbamin' ny fahoriany sy ny fahafatesany ary ny fanjakany be voninahitra ho avy manaraka izany. "Izy no nambaran' ny mpaminany rehetra." Indraindray dia hitan' ireo fa nisy izay toa nisakan-dalan' ny fihavian' ny Tompo,—Egypta sy Babylona, Asyria sy Tyro ary Filistia, dia niseho toy ny havoana sy tendrombohitra avo izay nisakana ny Mpamonjy nantenainy. Dia nambarany hoe: "Loza ho an' i Egypta;" "Rava Babylona;" "Amboary ny lalan' i Jehova, ahitsio ny alehany."

9.—Andriamanitra nanana izay mpaminany mpanompony tety ambonin' ny tany hatrizay niandohan' ny olombelona. Adama tsy maintsy ekena ho voalohany tamin'ny mpaminany, fa nahita ny fisehoan' i Jehova izy ka nahare ny teniny, ary nanambara izany tamin' ny zanany mandimby. Abela, ilay martiora voalohany, dia isain' i Kristy eo amin' ny mpaminany (Mat. xxiv. 34-37). Enoka koa, ilay fahafito nandimby an' i Adama, naminany ny hihavian' ny Tompo, sy ny fandravana ny olona ratsy fanahy (Joda. 14, 15). Toy izany hiany Noa sy Abrahama (Gen. xx. 7) sy Isaka (xxvii. 27) sy Jakoba (xlix.) sy Josefa (Heb. xi. 22) sy Joba (xix. 25-27). Nandritra ny taona 23,000 nanarakaraka an' i Adama dia tsy nitsahatra ny mpaminanin' Andriamanitra. Ary niposaka indray ireny nony tonga Mosesy sy Josoa sy Samoela sy sy Davida sy Solomona ary ny mpaminany taoriana rehetra tao amin' ny Jiosy hatramin' i Malakia. Dia toa nijanona 400 taona tamin' izay izy mandra-pihavin' i Jaona Mpanao-batisa, izay "mpaminany, sady mihoatra noho ny mpaminany." Kristy dia "Tompo sy Andriamanitry ny mpaminany," ary ny Apostoliny rehetra dia mpaminany (Mat. xxiv. 34). Toa efa mitsahatra izy izao amin' ny Fiangonan' i Kristy aty ambonin' ny tany. Kanefa raha "halatsak' i Jehova ny Fanahiny amin' ny nofo rehetra, ny zanakalahinareo sy ny zanakavavinareo haminany, ary ny zatovonareo hahita zavatra, ary ny lahy antitrareo hanonofy." Tokony tsy hisy didy vaovao intsony, na fanambarana vaovao hanampy ny Soratra Masina (Apok. xxii. 18) mandra-pihavin' ny Tompo. Kanefa hisy fahazavana be manazava sy manamarina ary manamafy ny teny efa azo. Koa malakia avy anie ny andro! "Enga anie ka ho mpaminany ny olon' i Jehova rehetra!"—W.M.

***Fandaharana ny Mpaminany, hahitana ny taona nahavelomany sy ny Mpanjaka indray nihira taminy.***

I.

| Mpanjakan' ny Joda. | Isaia. | Jeremia. | Ezekiela. | Daniela. | Hosea. | Joela. | Amosa. | Obadia. | Jona. | Mika. | Nahoma. | Habakoka. | Zefania. | Hagay. | Zakaria. | Malakia. | Mpanjakan' ny Isiraely. |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| B.C. Amazia 839 | | | | | | | | | | | | | | | | | Jeroboama II. 825 |
| 840 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 820 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| Ozia 810 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 810 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 800 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 790 | | | | | | | | | | | | | | | | | Tsy nisy mpanjaka 784 |
| 780 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 770 | | | | | | | | | | | | | | | | | Menahema 772 |
| 760 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| Jotama 758 | | | | | | | | | | | | | | | | | Pekahia 761 |
| 750 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| Ahaza 742 | | | | | | | | | | | | | | | | | Peka 759 |
| 740 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| Hezekia 727 | | | | | | | | | | | | | | | | | Tabataba 739 |
| 730 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 720 | | | | | | | | | | | | | | | | | Hosea 730 |
| 710 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 700 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| Manase 698 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 690 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 660 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 650 Amona 643 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 640 Josia 641 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 630 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 620 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| Joahaza | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 613 610 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| Joiakima | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 600 610 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| Jekonia | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 590 599 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| *Jerosalema* | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 580 *noravana* 588 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 570 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 560 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 550 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 540 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| Zerobabela 536 | | | | | | | | | | | | | | | | | |
| 520 | | | | | | | | | | | | | | | | * | |
| 510 | | | | | | | | | | | | | | | | | |

*Resin' ny Asyriana ny firenen' Isiraely, dia nentiny ho babo tany atsinanana.*

*Joda voababo tao Babylona (70 taona).*

**Ny marika tandrifiin' ny anara-mpanjaka dia milaza ny taona vao nanjakany.**

* Malakia naminany tanelanelan' ny taona 436 sy 410 B.C.

II.

| | |
|---|---|
| 1.—Izay talohan' ny nahalasanan' i Salmanesera ny firenen' Isiraely folo ho babo tao Asyria (2 Mpan. xviii. 6) .......... | Jona, Amosa, Hosea, Joela, Isaia, sy Mika. |
| 2.—Izay tanelanelan' izany Fahababoana izany sy ny Fahababoana an' i Joda fito-polo taona tao Babylona .......... | Nahoma, Zefania, Jeremia, Habakoka, sy Obadia. |
| 3.—Izay teo anatin' ny Fahababoana fito-polo taona.. | Jeremia, Ezekiela, sy Daniela. |
| 4.—Izay taorian' ny Fahababoana fito-polo taona..... | Hagay, Zakaria, sy Malakia. |

III.

| Anaran' ny Mpaminany. | Ny tany nitoriany teny sy nanoratany. | Taona B.C. | Ny mpanjaka izay nanjaka, sy ny zavatra izay niseho tamin' ny andron' izany mpaminany izany. |
|---|---|---|---|
| Jona | Isiraely sy Ninive | Tokony ho 850 | Joahaza (2 Mpan. xiii.), na Jeroboama II. (2 Mpan. xiv. 25). |
| Joela | Joda | ,, 800 | Ozia. |
| Amosa | Isiraely | ,, 790 | Jeroboama II. |
| Hosea | Isiraely | ,, 790-725 | Hatramin' ny nanjakan' i Jeroboama II. ka hatramin' ny nahababoana ny Firenena Folo. |
| Isaia | Jerosalema | ,, 760-690 | Ozia—Hezekia. |
| Mika | Joda sy Isiraely | ,, 758 | Tamin' ny nanjakan' i Jotama angamba. |
| Nahoma | Joda angaha | ,, 720 | Hezekia na Manase. |
| Zefania | Joda | ,, 630 | Josia. |
| Jeremia | Joda sy Egypta | ,, 628-586 | Hatramin' ny nanjakan' i Josia ka hatramin' ny nahalasanan' ny Joda ho babo. |
| Habakoka | Joda | ,, (?) 626 | Taloha kelin' ny Fahababoana. |
| Daniela | Babylona sy Persia | ,, 606-534 | Nandritra ny Fahababoana. |
| Obadia | Joda sy Babylona | ,, 585 | Taoriana kelin' ny nandravan' ny Kaldeana an' i Jerosalema. |
| Ezekiela | Kaldea tao an-ony Kebara | ,, 595-572 | Taloha sy taorianan' ny nandravana an' i Jerosalema; tany amin' ny Jiosy izay efa noroahina hankany amin' ny tany hafa. |
| Hagay, Zakaria | Joda | ,, 520 | Tamin' ny nanaovana ny Tempoly, rehefa nody indray ny Jiosy. |
| Malakia | Joda | ,, 420 | Tokony ho tamin' ny nanapahan' i Nehemia, na taoriana kely.— J.W. |

**MPAMINANY** tao amin' ny Fiangonana Kristiana Voalohany. Eo amin' ny 1 Kor. xii. 28, Paoly nanao hoe, famanarakany Apostoly, "Andriamanitra efa nanendry teo amin' ny Fiangonana.........faharoa, mpaminany;" dia handroso isika hihevitra izay toetoetran' ny raharahan' ireo teo amin' ny fiangonana voalohany.

Raha ny olona voalazan' ny Test. Vao. ho naminany no ampitahaina amin' ny

mpaminany voalazan' ny Tes. Tal., dia misy fitovitoviana hiany, kanefa nisy kosa izay naha-samy hafa azy roa tonta. Samy nilatsahan' ny Fanahy Masina sy nohazavainy izy rehetra; samy nilaza ny zavatra ho avy indraindray izy rehetra; ary samy nanambara ny sitrapon' Andriamanitra, ka nananatra sy namporisika sy nanome toky araka izay hevitra nomena azy. Kanefa kosa ny mpaminany teo amin' ny fiangonana voalohany toa tsy natokana loatra hanao izany raharaha masina izany, tahaka ny ankabeazan' ny mpaminany voalazan' ny Test. Tal., dia tahaka an' i Samoela sy Elia sy Elisa sy Jeremia ary ny sasany; fa nony voatsindrin' ny Fanahy Masina hiteny, dia nitsangana ka niteny hiany izy, fa *tsy nanoratra ny faminaniana nataony*, tahaka izay nataon' i Isaia sy Jeremia ary ny namany.

Ary koa, ny mpaminany voalazan' ny Test. Tal. dia voatsindrin' ny Fanahy Masina hahalalany ny teny tokony holazainy, kanefa nony afaka tamin' izany hery avy any ambony izany izy, ka tafaverina indray tamin' ny toetra nahazatra azy isan-andro, dia vao nilaza ny teny nomena azy tamin' ny olona nanirahana azy izy; fa ny mpaminany teo amin' ny fiangonana voalohany kosa dia *niteny, raha mbola voatsindrin' ny Fanahy Masina izy*; ary izany fahaizana sy fahalalana avy tamin' Andriamanitra izany niseho indraindray tamin' ny nitenenany tamin' ny fiteny tsi-fantatra.

Araka izay voalaza teo ambony, ny mpaminany teo amin' ny fiangonana matetika toa nanam-pahaizana hafa koa; fa indraindray nahafantatra fanahy samy hafa izy, tahaka an' i Mikaia, zanak' i Jimla (1 Mpan. xxii. 22); ary indraindray izy nanao fahagagana, tahaka an' i Elia sy Elisa; ary mpampianatra mandrakariva izy, tahaka ny mpaminany rehetra voalazan' ny Test. Tal. Nanambara ny zavatra ho avy izy indraindray, tahaka izay voalaza ny amin' i Agabo indroa (Asa xi. 28; xxi. 10, 11); kanefa tsy izany tsy akory no tena raharaharahany, fa nohazavain' ny Fanahy Masina izy *hanambara ny zavatra marina ny amin' ny Fanjakan' Andriamanitra sy ny sitrapon' ny Tompo* tamin' izay nihaino azy. Tsy mba olona voalahatra hanao izany mandrakariva izy, tahaka ny Apostoly sy ny loholona (*presbytera*) na mpitandrina (*episkopo*), ary ny diakona, fa olona, na lahy na vavy (Asa xxi. 9), izay nomena ny fanomezam-pahasoavana mba haminany (*charisma profetaia*).

Ny Apostoly dia mpaminany (1 Kor. xiv.), ary indraindray ny fanomezampahasoavana samy hafa rehetra dia nakambana teo amin' ny olona iray, ary izany olona izany indraindray dia loholona, ary indraindray isan' ny mpandray hiany izy. Ny faminaniana dia voalazan' i Paoly ho manan-kery indrindra hampanaiky tampoka sy hanova ny fon' ny tsi-mino miaraka amin' izay nandrenesany izany (vakio 1 Kor. xiv. 24, 25). Ary io tenin' ny Apostoly io no ahitana mazava ny fomba sy anton' ny faminaniana teo amin' ny fiangonana voalohany: fanomezam-panahy izany izay nahaizain' ny sasany hampianatra ny filazantsara, indrindra fa izay hevitra miafina milaza azy ao amin' ny Test. Tal. Izany koa no nahazoan' ny olona hananatra sy hamporisika ny namany, toy izay nanam-pahefana sy hery avy tany ambony ka mihoatra noho izay ananan' olombelona; ary izany fanomezam-panahy izany dia nahaizan' ny nihaino azy hahalala sy hanaiky ny marina. Koa amin' izany, ny mpaminany voalazan' ny Test. Vao. dia mpitori-teny sy mpampianatra hevi-teny izay nahazo fahazavantsaina avy tamin' Andriamanitra.

Izao koa no tokony hotsarovana, fa ny fahaizana haminany dia famantarana fa efa tonga ny andro hisehoan' ny Filazantsara indrindra sy hielezany any amin' ny firenena rehetra; ary ny nanomezana izany tamin' ny maro tamin' ny Andro Pentekosta dia efa voalazan' i Joela mpaminany rahateo amin' ilay teny hoe: "Ary amin' ny andro farany, hoy Andriamanitra, no handatsahako ny Fanahiko amin' ny nofo rehetra; ary ny zanakalahinareo sy ny zanakavavinareo haminany,....ary ny mpanompoko na lahy na vavy....dia haminany" (Joela iii. 1-5; Asa ii. 17, 18).

Angamba ny sasany hanontany hoe: Nahoana no nisy mpaminany tao amin' ny fiangonana tamin' ny andron' ny Apostoly hiany? ary nahoana no tsy nisy tahaka azy teo amin' ny fiangonana tao aoriandriana ka mandraka ankehitriny? Aoka hotsarovana fa tamin' izany andro izany ka hatramin' ny taona maromaro manaraka azy koa, tsy nisy Testamenta Vaovao *voasoratra*. Hatramin' ny ela taorian' ny niakaran' i Kristy tany an-danitra, ny Filazantsara, na ny tantaran' ny nolazain' i Kristy sy ny nataony, izay voasoratr' i Matio sy Marka sy Lioka ary Jaona, na ny nataon' ny Apostoly, mbamin' izay hevitra lehibe nosoratany eo amin' ny epistiliny, dia Filazantsara *voalazan' ny vavan'* ny Apostoly sy ny namany. Nisy hiany ny tantara sasany milaza ny nataon' i Jesosy Tompo (vakio Lio. i. 1, 2), fa angamba tsy nahatoky loatra ny sasany tamin' ireo sady tsy tanteraka tsara. Ary ny epistily misy ireo hevitra lehibe sy mavesatra ny amin' ny fanjakan' Andriamanitra sy ny Filazantsaran' i Kristy ireo dia voasoratra voalohany ho an' ny fiangonana iray monja avy hiany, tahaka ny ho an' ny Romana sy ny Efesiana sy ny Korintiana, etc., na ho an' ny fiangonana tao amin' ny fizarantany iray hiany, tahaka an' i Galatia; ka dia elaela hiany tao aorian' izany vao azon' ny fiangonana rehetra ireo boky betsaka ireo, izay nakambana ho boky iray, ka atao hoe 'Testamenta Vaovao.' Koa taiza no naha-

zoan' ny fiangonana voalohany ny fahalalana ny sitrapon' Andriamanitra izay ananantsika eo amin' ny Testamenta Vaovao? Nataony ahoana no nahalala ny amin' ny fahamarinan' Andriamanitra voalazan' i Paoly eo amin' ny Epistily ho an' ny Romana, na ny amin' ny fitsanganan' ny maty sy ny Fanasan' ny Tompo ary ny fahalalahan' ny Filazantsara, etc., etc., voalazany eo amin' ny Epistily ho an' ny Korintiana, na ny amin' ny voninahitr' i Kristy voalazany eo amin' ny Epistily ho an' ny Efesiana sy ny Kolosiana, mbamin' ny zavatra maro hafa koa voalaza eo amin' ny epistily hafa rehetra sy ny Filazantsara Efatra? Izao no valin' izany fanontaniana izany: ireo mpaminany natsangan' Andriamanitra teo amin' ny fiangonana voalohany ireo nilaza izay rehetra hitan' ny Fanahy Masina fa tokony ho tandrifin'ny nilain' ny Kristiana voalohany; ary rehefa afaka ny sentory voalohany, ary vita ny nanoratana ny boky rehetra ao amin' ny Testamenta Vaovao, ka nampitomboina ny isan' ny kopeny, sady nampielezina tao amin' ny fiangonana eran' ny fanjakan' i Roma ireo kope ireo, dia nitsahatsahatra niandalana ny raharahan' ny mpaminany, fa nosoloana ny *Tenin' Andriamanitra voasoratra* sy tanteraka izy ireo. Ary nitsahatra koa ny fahaizana hafa izay naman' ny fahagagana. Koa ankehitriny tsy misy mpaminany tahaka izay niseho tao amin' ny fiangonana voalohany, satria manana ny Baiboly tapitra isika, sady manana ny Fanahy Masina, raha mangataka Azy, mba hitondra antsika sy hampianatra antsika ny zavatra rehetra izay mahasoa.

Kanefa kosa, na dia tsy misy intsony aza eo amin' ny Fiangonana izay olona mitovy avokoa amin' ny mpaminany voalazan' ny Test. Vao., misy hiany indraindray olona atsangan' Andriamanitra izay manana hery sy fahefana ary hafananam-po hampanaiky ny mpanota ary hamporisika sy hampahazoto ny Kristiana. Matetika Andriamanitra efa namangy ny olony tahaka izany, indrindra tamin' ny andro raha efa nihamatimaty sy sondrian-tory ny Fiangonana. Mpaminany tokoa ny olona tahaka an' i Aogostina sy Krysostoma ary Anselma tamin' ny andro taloha ela, sy tahaka an' i Lotera sy Kalvina sy Knoksa ary Hosa tamin' ny andron' ny Reformasiona; ary tamin' ny andro taorian' ireo indray, tokony ho zato taona lasana izay, Jaona Wesley sy George Whitfield dia nandehandeha eran' i Englanda sy Amerika ka nanaitra ny sain' ny maro hitady famonjena, sady namoha ny Kristiana tamin' ny fahalainany mba hanompo an' i Kristy. Mpaminany tokoa ireny olona ireny; ary enga ka hatsangan' Andriamanitra olona manam-pahazotoana tahaka azy ireny eto Madagaskara, dia olona manana ny fanahy sy ny herin' i Elia sy Jaona Mpanao -batisa, izay hampandroso be dia be ny fanjakan' i Kristy eto amintsika!—J.S.

**MPANEFY METALY.*** Ny mpanefy no mamorona ny zava-maranitra rehetra izay efa nahasoa ny olona tokoa sy anefany ny sitrapony, dia ny fiasana samy hafa izay enti-miasa tany any an-tsaha sy anaovana tao-zavatra ao an-trano, ary ny fiadiana izay anatanterahan' ny olona ny fahatezerany ka mandritra ny ain' olona maro amin' ny tafika. Ary ny mpanefy koa no manamboatra ny metaly ho tonga zavatra samy hafa bika sy endrika, hatao haingon' olona sy ravaky ny trano, etc.

Tobala-kaina, zanak' i Lameka, izay mpampianatra ny asa rehetra tamin' ny varahina sy ny vy, no mpanefy voalohany indrindra voalaza ao amin' ny Soratra Masina (Gen. iv. 22). Ny ankabeazan' ny olon-kendry rehetra izay mahalala tsara ny hevitry ny Soratra Masina dia miray hevitra fa ny varahina izay notefen' i Tobala-kaina dia varahimena, satria izany no nisy betsaka tamin' izany andro izany, sady mora notefena. Fa ny olona tany aloha tsy mba nahalala ny varahimaitso akory, satria tsy misy varahimaitso mihitsy, fa ny fampiharoana ny varahimena amin' ny fanitso hiany no mahatonga azy ho varahimaitso, nefa tsy mba fantatry ny olona tany aloha izany fomba izany.

Ao amin' ny tsangam-bato any Egypta dia misy sarin' ny fatana fanefena sy ny riandriana sy ny tandra sy ny tantanana ary ny tafoforana hoditra, izay mampiseho marimarina ny fomba fanefena metaly tamin' izany tany izany; ary ny hasarotry ny raharahan' ny mpanefy volamena dia voasoritra tsara teo amin' ny vato.

Tamin' ny andron' i Saoly mpanjaka, rehefa resin' ny Filistina ny Isiraely ka nampanekeny, dia "teny amin' ny tanin' ny Isiraely tsy nisy mpanefy; fa hoy ny Filistina: Andrao manefy sabatra na lefona ny Hebreo. Ka dia samy nidina ho any amin' ny Filistina ny Isiraely rehetra, hanasa ny fangadiny sy ny fiasàny sy ny famakiny ary ny fihadian-taniny. Nefa nanan-tsofa hiany izy handranitany sy hanamboarany ny fiadian-taniny sy ny fiasana sy ny telorantsana sy ny famakiny, sy handranitany ny fanindronan-omby" (1 Sam. xiii. 19-21). Zavatra notadiavin' ny mpanjaka maro indrindra ny hanana mpanefy mahay, ka noho izany, raha vantan' ny vao resin' i Nebokadnezara Jerosalema, dia nobaboiny avokoa ny olona nahay tao-zavatra tao, ary ny mpanefy no isan' izay nofantenany voalohany indrindra (2 Mpan. xxiv. 16; Jer. xxiv. 1).

Olona roa monja no mpanefy voalaza ao

---

* Ny hoe *metaly* (Eng. *metal*) dia ny zavatra rehetra izay hadina avy amin' ny tany, ka azo aidina, na arendrika, na tefena; dia vy, na varahina, na firaka, na volamena, na volafotsy, etc.

amin' ny Test. Vao.; nefa samy fahavalon' i Paoly Apostoly avokoa izy roa lahy. Ny anankiray dia Demetrio, mpanefy volafotsy tany Efesosy, izay namporisika ny iray vohitra taminy hanohitra ny fitorian-tenin' i Paoly, satria natahorany hisakana ny fahazoany harena be izany (Asa xix. 24-27). Ary ny anankiray kosa dia Aleksandera mpanefy varahina, ilay nalaza noho ny nialany tamin' ny finoana, ka nanaratsy an' i Paoly efa izay tsy izy (1 Tim. i. 20; 2 Tim. iv. 14).

Matetika ny mpanefy sy ny fiasàny dia voalaza ao amin' ny Soratra Masina; nefa Isaia mpaminany no nahadinidinika azy indrindra, fa hoy izy: "Ny mpanefy miasa amin' ny arina, ary mamboatra azy amin' ny tantanana, sy miasa azy amin' ny sandriny matanjaka; eny, noana izy, ka ketraka ny heriny; tsy misotro rano izy ka reraka" (Isa. xliv. 12).

Ny zavatra nentin' ny mpanefy tamin' izany andro izany nanefy, dia riandriana sy tantanana sy tafoforana sy tandra sy vahoho, ary ny fatana natao hoe memy no nanempoana ny metaly. Ary dia holazaina tsirairay eto ny metaly izay notefena tamin' izany andro izany.

(1) *Ny Varahina.* Tany amin' ny nosy Kyprosy no be azy indrindra fahiny; ary tao amin' ny tendrombohitr' i Kaokasosy koa nisy lavaka maro nangalana varahina be dia be. Izy koa no isan' ny metaly namidy tao amin' ny tsena tao Tyro (Ezek. xxvii. 13). Maro ny teny milaza ny varahina ao amin' ny Test. Tal.; ary voalaza ao fa nisy nanana varahina tsy hita lanja (2 Tan. iv. 18). Ary natao zavatra maro karazana izy, dia ny gadra sy ny andry ary ny tavin-drano. Ilay tavin-drano varahina lehibe dia lehibe tao amin' ny Tempoly dia natao hoe: "Ranomasim-barahina" (2 Mpan. xxv. 13). Ilay andry roa lehibe sy malaza indrindra tao koa, dia Jakina sy Boaza, dia varahina avokoa. Bezalela sy Aholiaba no nanefy ny tao amin' ny Tabernakela (Eks. xxxvi. 1), ary Hirama, mpanjakan' i Tyro (1 Mpan. vii. 14), no nanampy tamin' ny nanefena ireo tao amin' ny Tempoly, na dia nahay nanefy hiany aza ny Zanak' Isiraely (Deo. iv. 20; Ezek. xxii. 18), ka toa izy hiany no nihady ny metaly notefeny. Ary voalaza ao amin' ny Soratra Masina koa fa nisy nanao fitaratra varahina (Eks. xxxviii. 8; Joba xxxvii. 18), sy fiadiana varahina, dia ny fiarovan-doha sy lefona ary ampinga (1 Sam. xvii. 5, 6, 38; 2 Sam. xxi. 16), etc. Ary ireo vavahady makadiribe sady nalaza tao Babylona aza dia varahina avokoa (Isa. xlv. 2). Ary ilay fidirana tao amin' ny Tempoly, izay fahatelo-polo refy no hahavony (1 Mpan. iii. 4), dia varahina Korintiana; ary izany varahina izany no isan' ny tian' ny olona indrindra tamin' ny metaly rehetra. Ilay sary menarana, izay nasain' Andriamanitra hasandratr' i Mosesy hamonjy ny Zanak' Isiraely izay nokekerin' ny menarana afo, dia varahina hiany koa (Nom. xxi. 9).

(2) *Ny Firapotsy* na *Vifotsy.* Ao amin' ny Nomery no voalohany ilazana azy. Tamin' izany Andriamanitra nandidy ny Zanak' Isiraely mba hanadio ny babo rehetra azo tamin' ny Midiana, ka ny metaly rehetra dia nasainy nazerana tamin'ny afo, fa hoy ny teniny: "Ny volamena hiany, sy ny volafotsy, ny varahina, ny *vifotsy*, ary ny firaka, ny zavatra izay maharitra afo, no hampandehaninareo mamaky ny afo, ary dia hadio izy" (Nom. xxxi. 22, 23). Araka ny hevitry ny olona sasany, dia ataony fa tany Englanda no nakan' ny olona tany Asia firapotsy tamin' izany andro izany, satria ny Foinikana tonga tany haka firapotsy, ka nafenina fatratra izany rantony izany, mba tsy ho fantatr' olon-kafa afa-tsy izy hiany. Ary voalazan' i Ezekiela fa nisy firapotsy be dia be namidy tao amin' ny tsena tao Tyro (Ezek. xxvii. 12); ary izy koa no natao fangaron' ny metaly hafa (xxii. 17-22). Ary ilay vato fandanjana, izay natao hoe *pilao*, teny an-tànan' i Zerobabela, dia firapotsy boribory (Zak. iv. 10).

(3) *Ny Vy.* Ny vy no isan' ny metaly izay notefen' i Tobala-kaina, nefa toa tsy mba nanefy azy loatra ny mpanefy tany Asia tamin' izany andro izany; ary angamba ny hasarotry ny manefy azy no fototr' izany. Ilay farafara vin' i Oga, mpanjakan' i Basana, izay faharoa ny lavany, ary refy ny sakany (Deo. iii. 11), dia isan' ny zavatra nolazain' i Mosesy, satria toa nahagaga azy loatra ny halehibeny, sady toa tsy mbola nahita toy izany akory izy. Tsy maintsy ho be dia be tokoa ny vy tany Palestina, satria voalazan' i Mosesy fa ny vy no vaton' izany tany izany (Deo. viii. 9), izay toy ny manao hoe, fa ny vy dia betsaka toy ny vato; ary voalaza ao amin' ny Joba koa fa ny vy dia nalaina tamin' ny vovoka (Joba xxviii. 2). Egypta dia natao hoe "fitanehana vy" (Deo. iv. 20) noho ny fahoriana nentin' ny Zanak' Isiraely tao; ary angamba ny hafanana avy amin' ny nandrendrehana vy no anaovany azy izany; kanefa, araka ny hevitry ny olona sasany, dia ny hamafian' ny vy no nahatonga izany ohatra izany. Babylona koa dia atao hoe "fampohazan' ny tany" (Jer. l. 23), noho ny heriny hanorotoro ny firenena hafa. Ary raha milaza ny fahorian' i Josefa Davida, dia hoy izy: "Nampijaliny tamin' ny fatorana ny tongony; nogadrany vy izy" (Sal. cv. 18). Izany fahoriana mafy izany no nanjo an' i Josefa noho ny fikelezany aina hanao ny sitrapon' Andriamanitra.

(4) *Ny Firaka.* Ny firaka no isan' ny metaly izay fantatry ny olona hatramin' ny ela dia ela; izy koa no isan' ny babo izay azon' ny Zanak' Isiraely tamin' ny Midianita (Nom. xxxi. 22); ary izy koa no isan' ny zavatra namidy tao an-tsena tao Tyro (Ezek. xxvii. 12). Joba dia milaza ny fanao

taminy, fa hoy izy: "Enga anie ka voasoratra ny teniko! enga anie ka ho voatomboka amin' ny boky ireny! Enga anie ka voasoratra amin' ny vy fanoratana sady voaisy firaka eo amin' ny vatolampy ho mandrakizay izy!" (Joba xix. 23, 24.) Izany no mampiseho fa fanaon' ny olona tamin' izany andro izany ny manoratra ny vato, ary ny loaka voasoritra dia nofenoina firaka, ka tonga azo novakina tsara sady naharitra ela dia ela, fa tsy mbola nisy porinty tamin' izany andro izany. Angamba ny vatolampy tany akaikin' ny tendrombohitr' i Sinay no nahazoan' ny Zanak' Isiraely firaka betsaka hotefeny.

(5) *Ny Volafotsy.* Ny adi-varotra nataon' i Abrahama tamin' i Efrona, raha nividy ilay fasana tao Makpela izy, no voalohany ilazana ny volafotsy ao amin' ny Soratra Masina; fa hoy ny teny milaza izany; "Ary Abrahama nandanja ny vola ho an' i Efrona...... dia sekely volafotsy efa-jato lanin' ny mpivarotra" (Gen. xxiii. 16). Tsy mba farantsa tsy akory izany vola izany, fa vongam-bolafotsy hiany. Masom-bola sy masom-bolamena no natao solom-bola tany Egypta teo aloha, araka izay hita tamin' ny sary tao Tebesa. Fanaka volafotsy no isan' ny zavatra izay nentin' ilay lehiben' ny mpanompon' i Abrahama ho any amin' ny mpianakavin' i Nahora, raha lasa naka an-dRebeka ho vadin' Isaka izy (Gen. xxiv. 53). Ny ankabeazan' ny kavina izay voalaza ao amin' ny Soratra Masina dia kavin' orona, ka volafotsy na volamena no nataony; fa ny olona tany Asia dia tia azy indrindra, ary nataon' ny vehivavy ho fara-haingo tsara tokoa izany kavin' orona izany; ka na dia mandraka ankehitriny aza mbola maro hiany no manao azy any Asia, ka izany no nanomezan' ilay mpanompon' i Abrahama azy ho an-dRebeka, fa hoy izy: "Dia nataoko tamin' ny orony ny kavin' orona" (Gen. xxiv. 22, 47).

Matetika ny volafotsy no voalaza eo amin' ny Soratra Masina ho nataon' ny olona sampy nivavahany (Eks. xx. 23; Hos. iii. 2; Hab. ii. 19). Ny manefy volafotsy hatao sary ho an' i Diana, andriamanibavin' ny Efesiana, sy hatao sarin' ny tempolin' i Diana, no nampanan-karena an' i Demetrio sy ny mpanefy volafotsy namany koa; satria maro no nividy izany sary volafotsy izany (Asa xix. 24). Ary Mika, ilay Efraimita kosa, dia nangalatra sekely volafotsy zato amby arivo tamin-dreniny (Mpits. xvii. 2); kanefa nony efa nozonin-dreniny mafy izay nangalatra azy, dia naverin' i Mika ilay vola, ka nasain-dreniny notefena hatao endrijavatra hivavahany (Mpits. xvii. 4). Ilay kapoaka fisotroan' i Josefa, izay nataony hoe kapoaka faminaniana, dia volafotsy koa (Gen. xliv. 2, 5). Sombim-bolafotsy roapolo, na masom-bola roa-polo, no nivarotan' ny rahalahin' i Josefa azy tamin' ny Midianita (Gen. xxxvii. 28).

Be dia be ny volafotsy nentina tany amin' i Solomona avy tany Arabia sy Tarsisy (2 Tan. ix. 14, 21, 29). Ary Solomona nanana volafotsy be indrindra ka nataony toy ny vato, na toy ny zavatra tsinontsinona, izy tao Jerosalema (1 Mpan. x. 21, 27; 2 Tant. ix. 20, 27).

Ny hadion' ny volafotsy sy ny famirapiratany no nanaovana azy ho tandindon' ny fahamarinan' ny Tenin' Andriamanitra; fa hoy Davida: "Ny tenin' i Jehova dia teny madio, tahaka ny volafotsy voarendrika tao anatin' ny memy, eny, voadio impito" (Sal. xii. 6). Ary ny manjo ny volafotsy, raha empoina amin' ny afo, no ataon' i Davida ohatra milaza ny fahorian' ny mpanompon' Andriamanitra; fa hoy izy hoe: "Efa nizaha toetra anay Hianao, Andriamanitra ô! efa nanadio anay Hianao, tahaka ny fanadio volafotsy" (Sal. lxvi. 10). Ny fanaon' ny mpamotsy volafotsy dia toy izao: Ataony ao anatin' ny memy fitanehana ny akorambolafotsy, izay mbola miharoharo amin' ny zavatra tsy izy rehetra. dia mipetraka eo akaiky izy mba hitandrina azy. Ka nony efa miempo ny volafotsy, dia miavaka eo ambony ny zavatra tsy izy izay mandoto ny volafotsy, ary esorin' ny mpanefy io, dia miseho ny volafotsy ao ambany ka mangarangarana hoatra ny fitaratra, sady azo ahitan-tarehy. Ary avy amin' izany no nakan' i Malakia fanoharana hilaza izay hataon' i Kristy rehefa tonga, fa hoy izy: "Ary hipetraka handrendrika sy hanadio volafotsy Izy, hanadio ny taranak' i Levy Izy ka handrendrika azy toy ny fandrendrika volamena sy volafotsy" (Mal. iii. 3).

(6) *Ny Volamena.* Amin' ny metaly rehetra dia volamena no madio sy tsara sy tsy mety miova toetra, sady mavesatra ary sarobidy indrindra. Ao amin' ny Gen. ii. 11 no misy teny milaza azy voalohany indrindra ao amin' ny Soratra Masina. Ary ny tany be volamena tamin' izay dia Arabia sy Seba ary Ofira; nefa tany Ofira no be indrindra. Ary Afrika sy Armenia sy Seylona ary Malaka dia samy voalaza ho nisy volamena tsara betsaka avokoa tamin' izany andro izany; ary ilay tany be volamena atao hoe Ofaza, izay lazain' i Jeremia sy Daniela (Dan. x. 5; 1 Mpan. x. 15; Sal. lxxii. 15; Isa. lx. 6; 1 Mpan. x. 11; xxii. 48; 1 Tan. xxix. 4; Jer. x. 9), dia Ofira hiany. Ary Parvaima (2 Tan. iii. 6), izay nangalana volamena hatao ravaky ny Tempoly, dia ataon' ny sasany fa milaza ny tany rehetra atsinanan' i Palestina.

Nisy mpanefy volamena nahay tany Egypta, satria Farao nanome rojo sy peratra volamena an' i Josefa (Gen. xli. 42); ary taorian' izany indray, dia ny firava-bolamena no nokasain' ny Egyptiana hamidy fahafahana tamin' ny loza. Ny nihady volamena tany Egypta, hono, dia raharaha mafy indrindra, ka ny ankabeazan' ny olona nampihadina volamena dia ny babo azo tamin' ny

ady, na ny olon-dratsy izay nohelohina ka nogadrana, sady nampiasaina andro amana alina izy. Tsy nisy afaka nandositra ireo na iray akory aza, fa nisy mpiambina maro niambina azy; ary ny mpiambina anefa dia olona tsy nahay ny tenin' ny mpifatotra, fa olona samy hafa fiteny taminy no nampiambeniny azy. Ny Egyptiana koa nahalala fa ny volamena dia nety ho manify dia manify raha novelezina tao anelanelan' ny hoditra roa lehibe.

Mosesy sy Bezalela ary Aholiaba, raha nanisy takela-bolamena ny tao anatin' ny Tabernakely (Eks. xxxvii. 1-28), dia tsy maintsy ho efa nianatra ny amin' ny fanafisaham-bolamena fony izy mbola tany Egypta. Ilay fiara tao amin' ny Tabernakely sy ny fitoeram-pamindrampo ary ny kerobima roa, mbamin' ny atin' ny Fitoerana Masina Indrindra rehetra, dia natao takela-bolamena avokoa (Eks. xxv. 10-22; xxxvii. 1-28). Ilay fanaovan-jiro enin-drantsana tao koa dia tena volamena lanjan-talenta iray. Refy latsaka kely no habavony, ary tokony ho $27,375 no hevi-bidiny; ary izay rehetra nomba io fanaovan-jiro io dia volamena avokoa (Eks. xxv. 31, 39; xxxvii. 17-24). Ary teo amin' ny moron-tongotry ny akanjo mangamangan' ny mpisoronabe dia nisy lakolosy volamena maromaro izay naneno, raha niditra sy nivoaka hanao fifonana tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra izy (Eks. xxviii. 33, 34; xxxix. 25, 26). Ary ny saron-tratran' ny mpisoronabe, izay nasiana ireo vato soa 12 ireo, dia takela-bolamena irain-jehy efa-joro (Eks. xxviii. 15-21; xxxix. 8, 9).

Raha mbola tany an-efitra ny Zanak' Isiraely, dia niharatsy ny toetrany, ka dia nangataka an' i Arona hanao andriamanitra ho azy izy, ka dia nomeny an' i Arona ny kavim-bolamenany hatao zanak' omby ho solon' Andriamanitra (Eks. xxxii. 1-6). Tsy azo lazaina loatra ny nanaovan' i Arona azy, na nataony poakaty, na nisy zavatra hafa nataony ankosotra. Ary zavatra saro-pantarina koa ny nandevonan' i Mosesy azy, satria ny olon-kendry ankehitriny aza tsy mahay mandevona volamena ho azo sotroina.

Be dia be tokoa ny volamena lany teo amin' ilay Tempoly nataon' i Solomona tany Jerosalema, fa nasiany takela-bolamena tsara dia tsara avokoa ny atiny rehetra: dia ny rindrina sy ny valin-dribana sy ny satin-kazo palma, izay natao haingon-trano, sy ny sakamandimby sy ny andry ary ny varavarana. Ary ny Fitoerana Masina Indrindra dia nopetahana takela-bolamena, ary ny zavatra rehetra tao anatiny dia natao ny tena volamena mahagaga loatra, ary ny varavarana sy ilay fidirana varahina dia takela-bolamena tsara koa (2 Tan. iii. 3-10); ka dia tahaka ny tao amin' ny Tabernakely hiany avokoa izay rehetra tao amin' ny Tempoly. Ary ilay fiaran' Andriamanitra tao amin' ny Tabernakely tao Silo dia nafindra nankao amin' ny Tempoly, rehefa vita izy (1 Mpan. viii. 3, 4, 6).

Davida no nikasa ho nanao izany trano izany ho an' Andriamanitra, nefa tsy navelan' Andriamanitra ho nahatanteraka izany fikasany izany izy, satria lehilahy mpandatsa-dra; ka dia ny manangona ny zavatra hanaovana azy hiany no nataon' i Davida, dia ny varahina sy ny volafotsy ary ny volamena, etc. Dia nanao trano firaketana Davida mba hanangonany ireo zavatra rehetra ireo, ary tao koa no nametrahany ny ampinga volamena maro azony tamin' ny mpanompon' Hadadezera, mpanjakan' i Syria, mbamin' ny varahina be dia be avy tao Beta sy Berotay tanànany, mbamin' ny fanomezana izay nomen' ny vahoakany ho an' i Davida nony efa resy izy (Sam. viii. 6, 7; 1 Tan. xviii. 9, 10). Ary ny volamena sy ny volafotsy izay voangon' i Davida tamin' ny niadiany ho entina manao ny Tempoly dia *talenta volamena** 100,000 sy *talenta volafotsy** 1,000,000 (1 Tan. xxii. 14). Ary indray, nony efa ho faty Davida, dia nampiany talenta volamena 3,000 sy talenta volafotsy 7,000 ireo (1 Tan. xxix. 3, 4); ary ny firenena 12 dia samy nanampy avokoa, ka talenta volamena 5,000 sy talenta volafotsy 10,000 no nanampiny. Ary ny talenta volamena sy talenta volafotsy izay navelan' i Davida tamin' izany ho enti-manao ny ny Tempoly dia tokony ho izao:—

| | *Talenta.* | *Hevi-bidiny* |
|---|---|---|
| Volamena | 108,000 | $2,956,500,000. |
| Volafotsy | 1,017,000 | $2,288,250,000. |

Kanefa tsy voalaza na talenta volamena sy volafotsy hoatrinona na hoatrinona no lanin' i Solomona tamin' ny nanaovana ny Tempoly; fa ny nanaovana ny Fitoerana Masina Indrindra hiany no voalaza, dia talenta volamena enin-jato (2 Tan. iii. 8), ka ny fividin' ireo volamena ireo dia tokony ho $16,425,000. Noho ny famirapiratry ny Fitoerana Masina Indrindra azon' izany volamena rehetra izany, dia tsy azo nojerena akory izy, fa nampanjambena; ka izany no natao tandindon' ny tavan' Ilay Tsitoha, Izay "mitoetra eo amin' ny mazava tsy azo hatonina, Izay tsy hitan' olona, ary tsy hainy ho hita" (1 Tim. vi. 16). Nefa nony efa noravan' i Nebokadnezara Jerosalema, dia nofoanany ka nentiny nankany Babylona avokoa ireo volamena rehetra ireo

*** Tsy mitovy loatra ny hevitry ny olon-kendry ny amin' ny lanjan-javatra voalaza ao amin' ny Soratra Masina. Ny sasany mihevitra fa ny talenta volamena iray dia tokony ho *a*.5,500, ary ny talenta volafotsy iray dia *a*.2,250, fa ny sasany kosa manao hoe: Ny talenta volamena iray dia tokony ho *a*.27,375; ka ity aoriana anefa no maro manaraka kokoa. Ary misy koa mihevitra fa ny talenta volamena iray dia *a*.55,000.**

mbamin' ny fanaka hafa be dia be (2 Mpan. xxv. 15; 2 Tan. xxxvi. 18, 19; Jer. lii. 17-23). Izany volamena rehetra izany dia avy tany Parvaima (2 Tan. iii. 6); ary ny mpanefy volamena izay nandravaka azy fatratra toy izany dia avy tany amin' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, fa toa tsy nahay tsara loatra ny vahoakan' i Solomona.

Ny volamena nananan' i Solomona dia saiky tsy hita lanja akory, fa tsy nisy nanana tahaka azy tamin' izany. Ny fanaka rehetra tao an-tranony, dia ny sotro aman-dovia mbamin' ny kapoaka, sy ilay *targeta** 200, ary ilay ampinga 300, etc., dia tena volamena avokoa (1 Mpan. x 16, 17, 21; 2 Tan. ix. 20, 28). Fa ilay *thróna* nataon' i Solomona no zavatra nahagaga indrindra; ary tsy mbola nisy toy izany hatramin' izany ka mandraka ankehitriny. Ny tenan' ny seza dia *ivory* (vangin' elefanta) avokoa, ary nasiany takela-bolamena tsara dia tsara izy. Nisy ambaratonga enina an-dàlana niakatra ho eo amin' ilay seza, ary nisy sarin-diona enina avy teo an-daniny, dia iray avy teo amin' ny isan' ambaratonga, kanefa tena volamena narendrika avokoa ireo sarin-diona 12 ireo (1 Mpan. x. 18-20). Hirama, mpanjakan' i Tyro, nampanatitra ho azy talenta volamena 120 isan-taona; ary talenta volamena 420 isan-taona no azony avy tany Ofira, ary 120 avy tany Arabia (1 Mpan. ix. 14, 28 x. 10). Ny lanjan' ny volamena azon' ;i Solomona isan-taona dia tsy omby talenta volamena arivo (1 Mpan. x. 14), ary tokony ho $30,000,000 mahery no hevibidiny; ka iza moa no nanan-karena tahaka an' i Solomona?

Tao amin' ilay Tempoly Faharoa izay nataon' i Zerobabela, sy tao amin' ilay Tempoly Fahatelo izay nataon' i Heroda, dia samy nisy volamena be dia be, kanefa ilay faharoa dia tsy mba nisy fiara; ary nigagan' i Pompey indrindra raha niditra tao anatiny izy, ka hoy izy: "Endrey! mba mahagaga lahy ity Tempoly makadiribe sady tsara tarehy ity; kanefa tsy misy sarin' ny andriamanitra ivavahana tsinona!" (montsy ny sampy). Araka ny hevitry ny sasany, dia ataony fa ilay Tempoly Fahatelo nataon' i Heroda aza dia be volamena kokoa noho ilay ilay Voalohany nataon' i Solomona, nefa tokony tsy ho marina izany, satria tsy nisy nanam-bolamena tahaka an' i Solomona, na ny teo alohany na ny teo aoriany. Izany volamena be dia be tao amin' ny Tempoly Fahatelo izany dia nentin' i Titosy nankany Roma avokoa, nony efa noravany tokoa Jerosalema tamin' ny taona 70 A.D. Voalazan' Isaia koa fa nisy mpanefy volamena izay nanefy azy hatao sampy, ka toa izany no foto-draharahany (Isa. xl. 19; xli. 7; xlvi. 6, 7). Ny olona tany Babylona koa dia mba nahay nanefy volamena hiany, satria Nebokadnezara dia nampanao ilay sary volamena lehibe enim-polo hakiho (15 refy) ny hahavony, ary enina hakiho (refy sy mamakitratra) ny sakany, ka natsangany teo an-tany lemak' i Dora mba hivavahan' ny vahoakany (Dan. iii. 1). Ary koa, ny volamena dia voalaza ao amin' ny Soratra Masina ho natao zavatra maro samy hafa, toy ny satro-panjakana, tehim-panjakana, vilia, sotro, kapoaka, ary fanaka maro samy hafa.

Ary tsy izany hiany, fa ny volamena koa no toa natao famantarana fanajana sy fanomezam-boninahitra lehibe, araka izay hitantsika ao amin' ny Soratra Masina. Noho ny fanomezan' i Farao voninahitra an' i Josefa, dia nomeny rojo sy peratra volamena izy (Gen. xli. 42). Noho ny fitalanjonan' ny mpanjakavavin' i Seba ny fahendren' i Solomona, etc., dia nankany aminy izy nanatitra fanomezana; ary volamena sesehena no isan' ny fanomezana nateriny ho azy (1 Mpan. x. 2, 10). Ary rehefa nahadika ilay hevitry ny soratra teo amin' ny rindrin-tranon' i Belsazara Daniela, dia nohajain' ny mpanjaka indrindra izy, ka rojo volamena no isan' ny fanomezan-tsoa homena azy (Dan. v. 20). Ary mba ho famantarana ny fanajan' ireo Magy avy tany atsinanana sy fanomezany voninahitra Ilay Tompon' ny tompo vao teraka tao Betlehema, sy ny nanekeny Azy ho Mpanjakan' ny Jiosy, dia volamena no isan' ny fanomezana natolony Azy (Mat. ii. 11).

Ao amin' ny Test. Vao. dia ny volamena hiany koa no natao isan' ny zavatra tsara sy ambony indrindra. Ao amin' ny Epistily nosoratan' i Petera, dia hoy izy: "Tsy zavatra mety ho simba tahaka ny volafotsy sy ny volamena no nanavotana anareo" (1 Pet. i. 11). Ary ao amin' ny Apokalypsy koa dia ny volamena no nasain' ny Tompo nataon' i Jaona ohatra hilaza ny fahafinaretana tsy mety miova, izay tsara lavitra noho ny volamena amin' izao fiainana izao, fa hoy izy: "Dia manoro hevitra anao Aho hividy amiko volamena voadio tamin' ny afo, mba hanan-karena hianao" (Apok. iii. 18). Ary ny hatsaran' ny volamena sy ny famirapiratany koa no nataon' i Jaona ohatra hilaza ny toetry ny any andanitra. Ary mahagaga indrindra ny filazany ilay Jerosalema Vaovao, fa ny tanàna sy ny lalambe ao an-tanàna dia tena volamena avokoa, manganohano toy ny fitaratra madio (Apok. xxi. 18, 21). Kanefa azo lazaina fa tsy misy volamena any andanitra, fa hafa ny voninahitry ny tany, ary hafa ny voninahitry ny lanitra, araka ny fitenin' ny ntaolo hoe: "Lafim-bato, vato; lafin-kazo, hazo." Fa satria tsy misy zavatra tsaratsara kokoa noho ny volamena atỳ an-tany izay azo atao ohatra

* *Targeta* dia karazan' ampinga makadiry.

hilaza ny any an-danitra, dia ny volamena, izay zavatra tsara tapitra ohatra etỳ an-tany, no nataon' i Jaona ohatra; fa tsy tratry ny sain' olombelona velively akory ny toetry ny any an-danitra, raha tsy misy izay hatao ohatra hilaza azy.—F.

**MPANDRAFITRA.** Angamba, na dia tsy misy teny hafa milaza ny taozavatry ny mpandrafitra akory aza ao amin' ny Soratra Masina, ireo teny izay mampahafantatra antsika fa ny Zanak' Andriamanitra, fony mbola taty ambonin' ny tany Izy, dia nandany ny ankabeazan' ny andro niainany tamin' ny rafitra, izay tokony hamporisika antsika handinika ny fomban' ny rafitra voalaza ao amin' ny Soratra Masina.

Ny olona talohan' ny Safo-drano dia mba nahalalalala ny fomban' ny rafitra hiany, ary ny nandrafetana ilay sambo-fiara (Gen. vi. 13-22) makadiry nataon' i Noa no vavolombelon' izany; nefa tsy misy teny milaza ny zavatra nentina nanao azy loatra, na ny fomban' ny nanaovana azy. Ny nanaovana ny Tabernakely tany an-efitra (Eks. xxv.—xxvii.; xxxvi.—xl.), sy ny nanaovan' i Davida sy Solomona trano tsara endrika hitoerany (1 Tan. xvii. 1; 1 Mpan. vii. 1-12), ary ny nanaovana ilay Tempoly mahagaga indrindra tany Jerosalema (2 Tan. ii., iii. 1-8: 1 Mpan. vi. 11-14), etc., no famantarana fa nahay rafitra tokoa ny Zanak' Isiraely. Kanefa ny Foinikana dia nahay nandrafitra mihoatra noho ny Jiosy indray, satria ny mpandrafitra mahay indrindra izay nandrafitra ny Tempoly sy ny tranon' ny mpanjakan' ny Isiraely dia olona nohafarany avy tany amin' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, avokoa (2 Tan. ii. 7); ary ny nitoeran' ireo olona ireo tany Jerosalema no nampitombo ny fahaizan' ny olona tany ny amin' ny rafitra. Ary tao aoriana dia nahay tsara ny Jiosy, ka nony efa nandrafitra ilay Tempoly Faharoa (Ezra i.—viii.; Hag. i., ii.) sy Fahatelo izy, dia tsy nanafatra olona avy tany Foinika intsony, fa ny mpandrafitra tao aminy hiany no nanao ireo trano tsara tarehy ireo.

Kanefa kosa indray, nony tato aoriana, izany fahaizan-taozavatra tsara izany dia nentiny nanao zava-dratsy, fa voalazan' Isaia fa tamin' ny androny ny fahaizan' ny mpandrafitra dia nentiny hanao sampy, ka izany no nilozohany fatratra, fa hoy Isaia raha milaza izany: "Samy nanampy ny namany avy izy rehetra, ary samy nilaza tamin' ny rahalahiny avy hoe: Matokia. Koa ny mpandrafitra dia nampahery ny mpanefy volamena, ary izay nandama tamin' ny tantanana nampahery izay nively teo amin' ny riandriana, ka hoy izy, miantso ny solohoto: Tsara ity, dia nohomboany tamin' ny hombo izy mba tsy hihozongozona" (Isa. xli. 6, 7). Izany dia milaza ny fanaovan' ny Jiosy sampy. Ary tao aoriandriana indray, dia lazain' Isaia mazava tsara ny nanaovan' ny mpandrafitra sampy, fa hoy izy hoe: 'Ny mpandrafitra manenjana ny kofehy sy manamarika azy amin' ny fitsipihana; manamboatra azy amin' ny vankona izy, dia manamarika azy amin' ny kompa ary mahavita azy ho tahaka ny endrik' olona, dia tahaka ny hatsaran-tarehin' ny olona, mba hampitoerina ao an-trano. Tsy maintsy mijinja ny sedera izy ary maka ny hazo ileksa sy oka ary mifidy hazo any an-ala; mamboly ny hazo orno izy, ka ampanirin' ny ranonorana izany; ary dia anaovan' ny olona kitay izany ary analany hamindroany" (Isa. xliv. 13-15).

Raha nobaboin' i Nebokadnezara ny olona tao Jerosalema, dia ny mpandrafitra sy ny mpanefy no nofantenany voalohany indrindra ho entiny ho any Babylona (2 Mpan. xxiv. 16; Jer. xxiv. 1; xxix. 2).

Ny hazo fandrafitra tany Palestina dia hazo sedera, oka, fira na ileksa, algoma, oliva, ary palma, etc.; dia zahao ny teny milaza azy avy.

Ny fandrafetan' ny olona taloha dia tsy azo fantarina loatra, na ny toetrany na ny isany, fa ny tany Egypta dia famaky, tsofa, fandraka samy hafa karazana, lamisy, vankona roa karazana, rola, fandanjana, laikera, vatoasana, ary tandroka fasiana diloilo.. Ireo no fiasan' ny Egyptiana; ary angamba toraka ireo koa ny fandrafetan' ny olona tany Palestina.

Ny mpandrafitra tany Egypta dia nahay nampiady rafitra tsara. Gilio, toy ny fanao ankehitriny hiany koa, no nampiadiany rafitra tamin' izany. Ny vavolombelon' ny fahaizany dia ny vata tsara tarehy samy hafa karazana izay nataony, mbamin' ny vata fandevenana izay hita ao amin' ny fasana any Egypta. Ny mpanao fiara-kodia sy ny mpanao kodia ary ny mpanao barika dia niray tao-zavatra tamin' ny mpandrafitra avokoa, fa ny mpanao vata fandevenana kosa dia natao isan' ny mpisorona. Kanefa tsy mba nisy hazo fandrafitra loatra naniry tany Egypta, fa hazo nalaina avy tany amin' ny tany hafa no ankabeazan' ny hazo narafiny.

Nisy lehilahy anankiray natao hoe Sir Gardner Wilkinson, izay efa namantatra tsara ny toetry ny tany Egypta hatramin' ny taloha ela dia ela, ka toa azony nofantarina marina izay toetrany hatramin' ny telo arivo taona lasa no ho mankaty. Dia nanoratra boky nilaza ny toetr' i Egypta teo aloha izy; ary inoan' ny olona maro ho marina izay zavatra nolazainy. Ary tokony hotsarovana fa mihoatra noho ny telo arivo taona lasa izay no nanaovana izany rafitra rehetra voalazan' i Sir Gardner Wilkinson izany; ary mba mahagaga loatra raha ny tao-zavatra natao tamin' izany andro izany no toa mitovitovy amin' ny ankehitriny hiany. Azo lazaina marina fa amin' ny zavatra maro ny olona ankehitriny dia mahay lavitra noho ny olona tamin' izany, nefa nisy hiany zavatra

maro hain' ny olona tamin' izany izay tsy hain' ny ankehitriny loatra.

Ao amin' ny Test. Vao. dia tsy mba misy teny akory milaza ny amin' ny rafitra na ny mpandrafitra, afa-tsy ilay teny milaza an' i Josefa, vadin' i Maria, sy Ilay Zanany. Ataon'ny sasany fa Jesosy Kristy nanampy an' i Josefa nandrafitra mandritra ny valo ambin' ny folo taona izay niandrasany tao Nazareta ny andro hisehoany ho Kristy Mpamonjy. Ary raharahan' ny olona malahelo sy ambanimbany hiany ny mandrafitra tamin' ny Jiosy, ka izany no nanebahan' ny olona ny Tompo matetika, sady fototry ny tsy ninoany Azy ho ny Mesia. Ary na dia hitany matetika aza ny fahagagana sy ny asa tsy toha nataony, dia tsy afaka tao an-tsainy ilay fanesoana hoe: "Tsy ilay mpandrafitra, zanak' i Maria, va ilehity?" (Mat. xiii. 55; Mar. vi. 3.) Nefa na dia nataony teny fanesoana aza izany, dia azo lazaina ho misy heviny tsara izay tsy misy eso akory, fa Izy tokoa no Zanahary, Izay namorona sy nandrafitra izao tontolo izao sy ny hatsaran-tarehiny. Ilay Zatovolahy Izay niara-nandrafitra tamin' i Josefa tao Nazareta dia efa "tao amin' Andriamanitra hatramin' ny taloha," ary "Izy no nanaovana ny zavatra rehetra, ka raha tsy Izy, dia tsy nisy zavatra natao izay natao."—F.

**MPANJAKA**. Talohan' ny andron' Andrianampoinimerina, samy nisy mpanjaka avokoa ny renivohitra rehetra taty Madagaskara. Ary ny toetry ny tany fahiny izay voalazan' ny Baiboly dia toy izany hiany, fa maro ny isan' ny mpanjaka tany Kanana sy ny tany akaiky azy, na dia tany kely aza izy (Gen. xiv.; Jos. xii., etc.). Fa nony mby tamin' ny andro fahavelon' i Josoa, dia najanona izany fanao izany noho ny nandresen' i Josoa sy ny Zanak' Isiraely ny mpanjaka rehetra izay nanjaka tany. Tsy nanana mpanjaka ny Zanak' Isiraely tamin' izay, fa Andriamanitra hiany no Mpanjakany.

Kanefa Nahasy, mpanjakan' ny Amonita, nony nananika an' i Jabesi-Gileada, dia nampahory ny mponina tao efa izay tsy izy (1 Sam. xi. 1-6; xii. 12); ary nataon' ny Zanak' Isiraely fa ny tsy nananany mpanjaka no nampahorian' i Nahasy azy. Koa nimonomonona tamin' i Samoela izy noho ny tsy nahavitan' ny mpitsara ny raharaha nomen' Andriamanitra azy. Ary nataony koa fa tsy nisy nahay nitarika azy tamin' ny niadiany tamin' ny firenena manodidina. Sady efa antitra Samoela izay nitsara azy ela, ka tsy nisy olona azony notendrena handimby azy, fa ny zanak' i Samoela izay nanana anjara tamin' ny nitsarana ny olona dia ratsy fanahy, ary naharikoriko ny nataony rehetra. Koa nangataka mpanjaka tamin' i Samoela ny Zanak' Isiraely, ka dia nahazo an' i Saoly izy (1 Sam. x.—xii.).

Ary ny anjara raharaha nataon' ny mpanjakan' ny Isiraely dia izao:—(1) Ny mitarika ny olona hiady; (2) ny mitsara ny olona na tamin' ny fiadanana na tamin' ny fanafihana. Koa nataon' i Saoly sy ny nandimby azy izany raharaha roa loha izany. Tsy noferana loatra ny fahefana nananan' ny mpanjakan' ny Isiraely sy ny firenena takaiky azy, fa nanao araka ny sitrapony kosa. Fa raha nanao ratsy izy, dia novangian' ny mpaminany ka nasiany fampitahorana sy fandrahonana (2 Sam. xi., xii.; 1 Mpan. xi., xxi., etc.). Ary tsy izany hiany, fa nahazo namory hetra sy fadintseranana ny mpanjaka, ary nomeny fanompoana koa ny olona (1 Mpan. v. 13-15; xv. 19; xxiii. 35). Tsy izany hiany indray, fa mpifehy ny lovan' Andriamanitra ny mpanjakan' ny Isiraely, koa izany indrindra no natahorana sy nanajana azy. Tsy azon' ny olona novonoina ny mpanjaka, fa nataony ho samy masina na ny tenany, na ny teny naloaky ny vavany, na ny teny nataony rehetra (1 Sam. x 1; xvi. 13; xxiv. 6, 10; xxvi. 9, 16; 2 Sam. i. 14).

Lehibe sady tsara tarehy ny tranon' ny mpanjaka mbamin' ny lapan' ny voninahiny. Ny seza-fiandrianan' i Solomona dia ivory noravahana volamena avokoa, ary tao ambaniny dia nisy sarin-diona roa. Ny niakarany tao dia ambaratonga enina, izay nambenan' ny sarin-diona roa ambin' ny folo. Na ny fanaky ny tranon' ny mpanjaka, na ny haingony, na ny hanin-kohaniny, dia tsara indrindra. Ary izay rehetra tonga teo anatrehany dia niankohoka tamin' ny tany.

Ny vadin' ny mpanjaka sy ny tokan-tranomasony dia maro loatra, indrindra fa ny an' i Solomona. Nambenan' ny olona atao hoe "eonoka" (lehilahy efa voavositra) ireo vadiny sy tokan-tranomasony ireo. Ary nampahory ny vahoaka izany fomba fanao ratsy nataon' ny mpanjaka izany, sady nitondrany mangidy tokoa ny nameloma-na ireo vehivavy maro ireo, ary matetika ireo vadiny sy tokan-tranomasony ireo dia nitaona ny mpanjaka hanao ratsy; fa tamin' ireo no niraiketan' ny fitiavany, fa tsy mba tamin' Andriamanitra.

Araka ny fomba fanaon' ny Isiraely, raha mbola velona ny mpanjaka, dia notendreny izay handimby azy. Raha sendra tsy nanendry azy ny mpanjaka, dia niady ny zanany na ny havana akaiky ambara-pisehoan' izay iray ho lehibe.

Ary izao no nahazoan' ny mpanjakan' ny Isiraely ny fananany:—(1) Ny tanim-bolin' ny mpanjaka sy ny tanimbariny ary ny tanimboalobony. (2) Ny ombin' ny mpanjaka sy ny ondriny sy ny osiny sy ny soavaliny ary ny borikiny, etc. (3) Ny fahafolon' ny vokatry ny tanimbary sy ny tanimboaloboka ary ny ondry rehetra. (4) Ny sara avy tamin' ny mpandranto izay namaky ny tanin' ny mpanjaka. (5) Ny zavatra naterin' ny vahoaka. (6) Ny fandrautoana nataon' ny mpanjaka tao an-tany hafa. (7)

**Ny babo asony.** (8) Ny fanompoana nataon' ny olona. Zahao ny Bokin' i Samoela sy ny Mpanjaka ary ny Tantara.—C.C.

**MPANJAKA, Ny Bokiny Voalohany sy Faharoa.**

Ireo boky roa ireo dia boky iray hiany fahiny, fa raha nadika ho teny Grika izy dia nozaraina roa. Tsy izany hiany, fa tao anatin' ny boky iray natao hoe "Bokin' ny Fanjakana," izay nisy ny Samoela I. sy II. sy ny Mpanjaka I. sy II., izy. Ary tokony hotsarovantsika fa ny boky hoe Mpitsara sy Rota sy Samoela I. sy II. ary ny Mpanjaka I. sy II. dia natambatra ho boky iray angaha; ary ataon' ny maro fa izany no izy, satria sahalahala ny fomban' ireo boky rehetra ireo. Mitohy tsara daholo izy, ary toa iray hiany ny fandaharana azy sy ny fomban-teny nenti-nanoratra azy.

1.—*Ny Tantara sy ny Andro lazainy.* Milaza ny tantaran' ny Isiraely hatramin' ny nahafatesan' i Davida sy ny nandimbasan' i Solomona azy ho mpanjakan' ny Isiraely, ka hatramin' ny nanimbana ny fanjakana sy ny nandravana an' i Jerosalema izany. Araka ny hevitry ny maro dia hatramin' ny taona B.C. 1015 ka hatramin' ny taona B.C. 588, dia taona 427, izany tantara rehetra izany. Koa mitantara izay nanjakan' ny mpanjaka rehetra tamin' ny Joda sy Isiraely afa-tsy Saoly izy. Ary koa, milaza izay natao tamin' ny andron' ny mpaminany izay niseho tamin' izay, dia Elia sy Elisa sy Jona ary Joela, sy Amosa sy Hosea sy Isaia ary Mika, sy Nahoma sy Jeremia sy Habakoka sy Daniela ary Ezekiela izy.

2.—*Ny Nanoratra azy sy ny Anton' ny nanoratana azy.* Araka ny hevitra neken' ny maro, dia Jeremia mpaminany no nanoratra ny Bokin' ny Mpanjaka Ary azo itompoana izany, fa ny toko faran' ny Mpanjaka II. dia nosoratan' ny olona izay tsy nankany Babylona tamin' ny Fahababoana; sady fantatra fa Jeremia dia isan' izay nijanona tany Jodia. Ary tsy izany hiany, fa ny olona izay nanoratra azy tsy maintsy nahafantatra izay nanjo sy nihatra tamin' ny fanjakan' ny Joda, tahaka izay nahafantaran' i Jeremia azy indrindra. Ny mosary voalaza ao amin' ny 2 Mpan. xxv. 3 dia saiky nahafaty an' i Jeremia (Jer. xxxviii. 9). Ny nanafihana an' i Jerosalema sy ny namaboana ny mponina tao, ny nandosiran' i Zedekia sy ny namaboana azy, ny nitsarana azy sy ny fampijaliana natao taminy, dia voalaza ao amin' ny 2 Mpan. xxv. 1-7; ary ny teny ao amin' ny Jer. xxxix. 1-7 dia milaza izany rehetra izany amin' ny teny izay mitovy indrindra amin' ilay teny nosoratan' i Jeremia. Ampitahao koa 2 Mpan. xxv. 11, 12, 18-21 sy Jer. xxxix. 10-14; ary 2 Mpan. xxv. 22-25 sy Jer. xl.—xliii. 7, etc.

Ny amin' ny anton' ny nanoratana ny Bokin' ny Mpanjaka, dia toa nisy boky tantara nampanaovin' ny mpanjakan' ny Isiraely; ary nony nisaraka ho fanjakana roa Isiraely sy Joda, dia samy nanao ny tantarany avy izy roa tonta. Kanefa tsy dia fantatra marina izany, fa hevitry ny sasany hiany. Ary indraindray dia nitohy ireo bokin' ny tantara roa ireo ka natao hoe: "Ny Bokin' ny Mpanjakan' ny Joda sy ny Isiraely" (2 Tan. xvi. 11, etc.). Fa indraindray kosa dia samy nanana izay anarany avy ireo boky roa ireo. Ary nisy boky maromaro vitan' olona, na tany Isiraely na tany Joda, natao hoe: "Ny Bokin' i Samoela mpahita," sy "Ny Bokin' i Natana mpaminany," sy "Ny Bokin' i Gada mpizaha" (1 Tan. xxix. 29). Nisy boky koa natao hoe: "Ny faminanian' i Ahia Silonita," sy "Ny tsindrimandrin' Ido mpizaha." etc. (2 Tan. ix. 26, etc.) Nefa tsy fantatra marina, na ireo boky sy ny namany ireo no nentin' i Jeremia raha nanoratra ny Bokin' ny Mpanjaka izy, na ny sasany hiany. Angamba izay teny nataony fa tsara raha adika, ho ao anatin' ny Bokin' ny Mpanjaka hiany no nalainy, ary ny sisa navelany fotsiny.

3.—*Ny Fitoviana sy ny Tsi-fitovian' ny Bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara.* Ny Bokin' ny Mpanjaka dia voasoratra talohan' ny nanoratana ny Bokin' ny Tantara; fa ny nanoratra ny Bokin' ny Tantara kosa dia nameno izay nataony ho tsy voalazan' ny Bokin' ny Mpanjaka, sady nasiany teny ny amin' izay tsy voalaza rahateo.

Ampit. 1 Mpan. i., ii. sy 1 Tant. xxix. 22-24.
,, ,, iii· 5-14 sy 2 Tant. i. 7-12.
,, ,, xiv. 22-24 sy ,, xii. 1.
,, ,, xv. 18 sy ,, xvi. 2.
,, ,, viii. sy ,, v.—vii.
,, 2 Mpan. ix. 27, 28 sy ,, xxii. 7-9, etc.

Koa fanafohezana na famenoana ny Bokin' ny Mpanjaka ny Bokin' ny Tantara.

4.—*Ny itoeran' ny Bokin' ny Mpanjaka ao amin' ny Kanona, sy ny filazan' ny Testamenta Vaovao ny aminy.* Isan' ny bokin' ny Faminaniana, araka ny fizaran' ny Jiosy azy izy, tamin' ny nizarany ny Test. Tal. ho telo toko, satria milaza ny tantaran' ny mpaminany sasany. Ary hatramin' ny nanoratana azy no ho mankaty dia tsy nisy nanao azy ho tsy isan' ny boky mety hatao ao amin' ny Kanona. Ary milaza azy matetika ny Test. Vao.; zahao Mat. vi. 29; xii. 42; Lio. iv. 25, 26; Asa vii. 47; Rom. xi. 3, 4; Heb. xi. 35; Jak. v. 17, 18; Apok. xi. 6, etc.—C.C.

**MPANJAKAVAVIN' NY LANITRA**: zahao ASTORETA sy VOLANA.

**MPANORA-DALANA**: dia anaran' ny mpampianatra ny Lalàn' i Jehova teo amin' ny Jiosy, talohan' ny andron' i Kristy, sy tamin' ny andro nahavelomany taty an-tany, ary taorian' izany indray.

I.—NY HEVITRY NY ANARANY. Ny hevitry ny teny Hebreo (*sopher*) izay nadika hoe 'mpanora-dalana' dia tsy mba 'mpanoratra' hiany, fa 'mpanisa' koa; ary ao amin' ny

boky misy tantara amin' ny Test. Tal. dia anarana nomena ny manamboninahitra sasany izay nanoratra ny taratasin' andriana sy ny didy navoakany, sady nanisa ka nanoratra ny miaramilany sy ny mpifatotra nalainy tamin' ny tafika izany (1 Tant. xxiv. 10; Mpits. v. 14; Isa. xxxiii. 18). Koa satria izay nahay soratra tamin' izany andro izany no olona nanam-pahalalana koa, dia olona nohajaina indrindra ny mpanoratra, ka voalaza niaraka tamin' ny anaran' ny mpisoronabe sy ny komandy lehibe ny anarany (2 Mpan. xii. 10). Tamin' ny andron' i Hezekia mpanjaka nisy olona maro izay nanao kopen' ny tantara ela sady nanoratra ny tenin-drazana izay efa lovan-tsofina hiany tany aloha; ka dia toa nikambana ho fokon' olona ny mpanoratra tamin' izany, ary tonga mpandinika sy mpampianatra ny Lalàna koa izy, ka nirehareha noho ny fahendreny (Oha. xxv. 1; Jer. viii. 1). Rehefa afaka ny Fahababoana, dia nandroso ho anarana be voninahitra indray ny hoe 'mpanoratra;' fa ny Jiosy tsara fanahy izay niverina avy tany Babylona dia nazoto hiaro sy hahalala ny boky masina sy ny lalàna sy ny fihirana ary ny faminaniana avy tamin' ny andro taloha. Ny teny ao amin' ny Ezra vii. 10 milaza izay tokony ho raharahan' ny mpanoratra, dia "ny mitady ny Lalàn' i Jehova sy hankato izany ary hampianatra ny Isiraely didy sy fitsipika." Koa ny mpanora-dalàna dia olona izay nandika ny Lalàna na ho an' ny tenany na ho an' ny sasany, dia olona mahay mandinika ny Lalàn' Andriamanitra sady mpampianatra ny Soratra Masina koa (Neh. viii. 1). Taorian' izany indray, ka hatramin' ny andron' i Kristy, dia vitsy foana ny tantara milaza ny mpanora-dalàna, nefa toa nisondrotra lalandava ny voninahitry ny raharahany, ka voalaza ho fokon' olona mitokana sady niara-nonina izy (1 Tan. ii. 55). Ny boky roa atao hoe Tantara mbamin' ny boky sy tantara hafa koa dia natambatry ny mpanora-dalàna sy nalahany (1 Tan. xxix. 29; 2 Tan. ix. 29).

II.—Izay Fampianaran' ny Mpanora-dalana. Raha ny mpanora-dalàna taoriana kelin' ny Fahababoana no heverina, dia tsy misy fantatra ny anarany afa-tsy Ezra sy Zadoka (Neh. xiii. 13); fa teo aoriana indray ny anarana nahafantarana sy nahatsiarovana azy rehetra dia ny olona nikambana ho ilay 'Synagoga Lehibe.' Ny Lalàn' i Mosesy no nampianariny ho fitsipika tsy maintsy harahin' ny firenena sy ny olona rehetra tsirairay, ary tsy nisy hevitra nampianariny izay tsy hita ao amin' ny Lalàna. Koa izany fanajany ny *soratry* ny Lalàna izany, mbamin' ny didy sy fitandremana madinidinika ny amin' ny fomba ivelany, tahaka ny manasa tanana sy fitafiana, sy ny fahadiovana, ary ny fandoavana ny fahafolon' ny ananana madinika aza, dia nalaky niteraka fahasarotam-pady sy ny fihatsarambelatsihy. Ny didin' olona, dia ny tenin' Raby malaza, no nohajainy mihoatra noho ny Soratra Masina; fa hoy ny fiteniny: 'Ny tenin' ny Lalàna dia misy maivana sy mavesatra, fa ny tenin' ny Raby dia samy mavesatra avokoa.' Ary hoy koa izy: 'Ny tenin' ny Lalàna dia rano, fa ny tenin' ny Talmoda (boky hevi-teny nataon' ny Raby) dia divay' (!). Koa ny fanao maro sy ny fombam-pivavahana no nasandratra ho tena fanompoana an' Andriamanitra, fa ny rariny sy ny famindrampo ary ny fahamarinana no navelany ho tsy natao loatra. Koa raha ta-hahalala izay nahadiso ny mpanora-dalàna isika, aoka ny teny mafy sy mahatahotra nolazain' i Jesosy Tompo ao amin' ny Mat. xxiii. no hovakina.

Ary izao no nataon' ny mpanora-dalàna hahafantaran' ny nandimby azy ny fampianaran' ny olona malaza ny amin' ny Lalàn' i Mosesy:—Voalohany, dia nanoratra ny hevitry ny Raby izay nialoha azy izy; ary ireo no natao hoe *Halakota*, dia didy tsy maintsy heken' ny fieritreretana. Dia nitombo indray ireo, ary boky lalàna vaovao natao hoe *Mishna* no niseho avy taminy. Manaraka izany indray, dia nampiana tantara maromaro, sy fitenin' ny Raby samy hafa, ary ny angano sy arirarira adaladala izy (Tit. i. 14), dia natao hoe *Gemara* (fahafenoana, na fahatanterahana) izany ka nahafeno ny isan' ny lalàn' ny Raby. Rehefa natambatra ny Mishna sy ny Gemara, dia natao hoe *Talmoda* (fampianarana) izy. Mifanaraka amin' izany fanoratana hevi-teny amin' ny Lalàna izany, dia nisy boky hafa koa nosoratany. Tsy mba noheverina ho boky ahitana *lalàna* fotsiny ny Test. Tal., fa ny *mandinika* sy *mamototra* ny heviny dia raharahan' ny mpanora-dalàna koa hatramin' ny taloha aza. Ary maro ny hevidravina no hitany izay tsy hevitra marin' ny Lalàna; koa voasoratra izany ao amin' ny *Midrashim* (fandinihana na famotorana) ny amin' ny boky samy hafa ao amin' ny Test. Tal. Fa fanampin' ny hevitra marina izay hita miharihary ao amin' ny tenin' ny Lalàna na ny Mpaminany na ny Tantara, ny mpanora-dalàna nampianatra fa nisy hevitra hafa koa, saingy miafinafina, izay tsy hitan' ny mpamaky rehetra, fa izay nohazavain-tsaina hiany no nahita azy; satria ny tantara tsotsotra rehetra, hoy izy, dia tandindona sy aloky ny hevitra momba ny ny fanahy. Izany fanao famoahana hevi-teny izany dia natao hoe *Kabbala* (ny voaray, na ny fampianarana voaray); ary nataony fa ny isa rehetra sy ny litera aza ao amin' ny Test. Tal. dia samy nisy hevitra lalina sy saro-pantarina.

III.—Ny Tantaran' ny Mpanora-dalana. Araka izay efa voalaza teo hiany, dia tsy fantatra ny anaran' ny mpanora-dalàna voalohany; fa Simona, ilay Marina (B.C. 300—290), no tsarovana ho faran' ny olona isan' ny Synagoga Lehibe. Manaraka azy

**indray,** nisy mpanora-dalàna natao hoe Antigono sy Zadoka ary Boötho, ary tamin' ny andro nahaveloman' ireo no vao nisehoan' ny nanoheran' ny Sadoseo azy sy ny fampianarany. Tamin' ny nanjakan' i Jaona Hyrkano (B.C. 135—108) sy Jannai, izay nandimby azy, dia nitombo ny herin' ny Sadoseo, ary dia nenjehina fatratra ny mpanoratra-dalàna mbamin' ny Fariseo. Fa rehefa maty Jannai, dia nitombo indray ny hery aman-dazan' ny mpanora-dalàna; ary ny Raby malaza indrindra tao aminy dia Hillel (teraka B.C. 112) sy Shammai. Tamin' izy roa lahy, Hillel dia tsy mba fatrapanenjika, fa nalemy fanahy ka nety nanaiky ny soa hitany tao amin' ny olona izay tsy niray hevitra taminy (zahao izay hevitra nomen' i Gamaliela, mpianatr' i Hillel, Asa v. 34-32); fa Shammai kosa dia fatra-pitandrina ny fomban-drazany sady masiaka; ary avy tamin' ny mpianany tao aoriana dia niseho ny Zelote, izay namporisika ny vahoaka hanohitra ny Romana. Tokony hotsarovana fa izany Hillel izany dia velona tamin' ny andro nahaterahan' i Jesosy, ary izy angamba dia isan' ireo mpampianatra tao amin' ny Tempoly izay nihaino an' i Jesosy sy nanontaniany fony mbola zaza Izy (Lio. ii. 46). Ary Gamaliela koa dia olona malaza indrindra teo amin' ny mpanoradalàna tamin' ny taona nampianaran' i Jesosy sy tamin' ny taona voalohandohany voalazan' ny Asan' ny Apostoly.

Raha tahaka ny mpanoratra tantara sasany, ny mpanora-dalàna dia azo zaraina toy izao, araka ny andro nahavelomany:—(1) Ny *Sopherim*, na Mpanoratra (B.C. 458—300); ary ny raharaha nataony dia izao:—(*a*) Izy nanao kopen' ny Pentateoka sy ny Fylaktery, ary ny Mezozota, dia tenin' ny Lalàna nahorona ka natao teo amin' ny tolam-baravaran' ny trano. (*b*) Nitandrina tsara izy andrao latsaka na ampiana ny teny ao amin' ny Baiboly; ary mba hahafantarany izany, ny litera rehetra dia nisainy avokoa. (*d*) Namaky ny Lalàna teo anatrehan' ny vahoaka izy, indrindra fa tamin' ny fotoana lehibe. (*e*) Nampianatra ny olona ny mety hatao tamin' ny Sabata sy ny andro firavoravoana izy, ary nampianatra ny mpianany koa tao an-koban' andro ny amin' ny hevitra marin' ny Soratra Masina. (*f*) Nilaza ny antony sy ny fomba fitandremana ny didy rehetra ao amin' ny Lalàna izy. (*g*) Nanao lalàna maro izy, izay natao hoe 'fiarovana,' hiaro ny tenin' ny Lalàna mba tsy hovana, ary ireo didiny ireo dia natao hoe "fampianarana avy tamin' ny razana" (Mat. xv. 2; Gal. i. 14). (*h*) Ary fanampin' izany indray, ny teny sasany ho amin' ny Test. Vao. izay noheveriny ho mahamenatra, na tsy miendrika ho enti-milaza an' Andriamanitra, dia novan' ny mpanora-dalàna kely.

(2) Ny Sopherim dia nodimbasan' ny *Taanim*, na Mpampiana-dalàna, izay naharitra 420 taona (B.C. 200—A.D. 200). Natao hoe koa 'hendry,' sy 'ny loholona,' ary 'ny Raby' (Mar. x. 57; Jao. xx. 16) izy. Tamin' ny andron' ny Taanim no natao ny *Halakota* sy ny *Mishna* ary ny *Midrashim* voalaza teo. Ny malaza indrindra tamin' ireo mpampiana-dalàna ireo dia Antigono, Jose ben Josera, Jokanana, Jehoshoa ben Perakjà, Shemaia (na Shammai), ary Hillel sy Gamaliela.

(3) Ny *Amoraim*, na Mpampiana-dalàna tao aoriana, dia nanaraka ny Taanim; ary ny andro nahavelomany dia 270 taona (A.D. 220—500). Izy ireo nahavita ny boky hevitenv lehibe roa, izay natao hoe *Talmoda* any Jerosalema, ary *Talmoda* any Babylona, araka ny tany nahavitana azy avy.

(4) Ny *Saboraim*, na Mpampiana-dalàna rehefa vita ny Talmoda (A.D. 500—657). Tsy dia nahavita boky hevi-teny vaovao izy ireo, fa nanampy ny teny tao amin' ny Talmoda hiany.

(5) Ny mpampiana-dalàna farany indrindra dia natao hoe *Gaonim* (A.D. 657—1038), ary izy dia toa mpampianatra kolejy. Namaly fanontaniana ny amin' ny Lalàna izy, sady nanoratra fanekem-panambadiana sy taratasy fisaoram-bady ary fanekena ny amin' ny fandrantoana, etc.

IV. Ny Fampianarana fanomanana ny Mpanora-dalana hanao ny raharahany. Ny zazalahy izay natolotry ny ray amandreniny na nanolo-tena ho mpanora-dalàna dia niantomboka nianatra ny Lalàna raha mbola kely, tahaka ny zanaky ny Jiosy rehetra. Fa rehefa telo ambin' ny folo taona izy dia nankany Jerosalema ka nilatsaka ho mpianatry ny Raby malaza anankiray. Raha sendra nahantra izy, ny synagoga tao an-tanàna nihaviany nandoa ny vola fanome ny Raby mpampianatra azy sady nanampy azy tamin' ny fivelomany. Ny sekoly sasany niangona tao amin' ny efi-trano anankiray tao amin' ny kianjan' ny Tempoly, na tao an-tranon' ny Raby. Ny fampianarana fanao dia fanadinana sy fanontaniana indrindra; ny mpianatra nanontany ny mpampianatra, ary ny mpampianatra kosa nanadina ny mpianany (zahao Lio. ii. 46). Ary rehefa nahatratra telo-polo taona ny mpianatra, dia nampidirina amimpanajana lehibe tao amin' ny raharahan' ny mpanora-dalàna izy; ary ny Raby mpandaha-draharaha nametra-tànana taminy, sady nanolotra azy hazo fisaka fanoratana hanoratany ny fitenin' ny hendry, ary nanome azy ny fanalahidin' ny fahalalana (zahao Lio. xi. 52), hamohany na handrindrinany ny rakitry ny fahendrena araka ny Soratra Masina; ary izy koa nanao hoe: "Izaho mampiditra anao, ary ampidirina hianao eo amin' ny Sezan' ny Mpanora-dalàna." Ary ny toetry ny mpanora-dalàna taorian' izany indray dia niankina tamin' ny fahaizany sy ny fahendreny avokoa hiany. Fa ny

sasany tonga Raby malaza sy mpitarika ny hevitry ny olona sady isan' ny Synedriona, fa ny sasany kosa dia mpandika ny kopen' ny Lalàna, na mpanoratra fanekena, etc. Koa tonga malaza ny mpanora-dalàna, ary nanan-kery sy nanan-daza indrindra tamin' ny andron' i Kristy izy. Fa ny maro anefa dia tena mpihatsaravelatsihy, tahaka ny maro tamin' ny Fariseo hiany, ka izany no nandraran' i Kristy azy amin' ny teny mafy sy mahatahotra. Kanefa kosa tsy tokony haniny azy rehetra isika; fa ny Tompo aza nananatra ny vahoaka mba hihaino sy hitandrina ny ankabeazan' ny fampianaran' ny mpanora-dalàna; nisy ny sasany izay tsy lavitra ny fanjakan' Andriamanitra (Mar. xii. 34); ary nisy ny maro koa, tahaka an' i Hillel sy Gamaliela, izay nadio fitondrantena sady nazava saina ka nampianatra izay marina araka ny Tenin' Andriamanitra.—J.S.

**MPISORONA sy MPISORONABE:** zahao SORONA.

**MPITANDRINA na LOHOLONA.** Vetivety foana taorian' ny nanorenana ny Fiangonan' i Kristy, ny Apostoly nanendry olona hitandrina sy hampianatra ny fiangonana izay efa naoriny (Asa xiv. 23; xi. 30; xx. 17; xv. 22): ary ireo lehilahy ireo no natao hoe amin' ny teny Grika '*presbyteroi*', dia *loholona* na *zokinjokiny*, noho ny fahanterany, na noho ny nanajan' ny olona azy (ploraly io teny io, ary ny singolara dia *presbyteros*; avy amin' io ny teny Englisy hoe *presbyter*, *presbyterian*, etc.); ary indraindray dia natao hoe koa amin' ny teny Grika '*episkopoi*,' na *mpitandrina*, izy noho ny raharaha nataony. (Avy amin' io teny hoe *episkopoi*, na *episkopos*, raha singolara, ny teny Englisy *bishop*, sy ny teny Frantsay *evêque*.)* Ary nolazaina koa ho *nitondra*, na *nitarika*, na *nandahatra* ny raharaham-piangonana izy ireo (Gr. *proistasthai*: 1 Tes. v. 12; 1 Tim. v. 17; Heb. xiii. 7, 17, 24). Ny hoe 'manapaka' ao amin' ny Baiboly Malagasy taloha tsy dikany marina, fa 'manapaka' no dikan' ny teny Grika hoe *archein*, izay tsy enti-milaza ny raharahan' ny mpitandrina, satria teny tahaka ny fomban' ny fanjakana loatra izany angaha, ka dia noraran' ny Apostoly ho tsy mety (1 Pet. v. 3). Atao hoe koa *mpiandry* ny mpitandrina ao amin' ny Efes. iv. 11. Anefa hitantsika ao amin' ny 1 Tim. v. 17 fa toa tsy nampianatra ny loholona rehetra; ary ny anarana omena azy hoe 'loholona' no vavolombelona fa ny fizokiany mbamin' ny fahalalany sy ny hatsara-lazany no nifidianana azy indrindra tamin' ny voalohany. Voalazan' i Paoly koa fa mety raha olona nanambady sy nanan-janaka izy (1 Tim. iii. 2, 4), ary olona mino ny zanany (Tit. i. 6). Tamin' ny voalohany tsy nahandry mpitandrina nampianarina tsara ny fiangonana, ary ny fahaizana hampianatra dia noheverina ho isan' ny fanomezam-pahasoavana avy amin' ny Fanahy Masina; nefa kosa ny "mahay mampianatra" no nolazain' i Paoly ho isan' izay nahamety ny olona izay voafidy ho mpitandrina na episkopo (1 Tim. iii. 2; Tit. i. 9).

Tamin' ny andron' i Paoly ny mpampianatra sy ny mpitory ny Filazantsara, izay toa sahala hiany amin' ny mpitandrina (Gal. vi. 6; 1 Kor. ix. 14), dia nolazain' i Paoly ho tokony homen' ny fiangonana fivelomana; ary ny "loholona" (*presbytera*) no nanariny mba "hiandry ny ondrin' Andriamanitra," izay nanaovan' ny Fanahy Masina azy ho "mpitandrina" (*episkopo*) (Asa xx. 28). Ary ny loholona no nasain' i Petera Apostoly hiandry sy hampianatra ny ondrin' Andriamanitra (1 Pet. v. 2). Ao amin' ny Heb. xiii. 7, ny mpitandrina koa no lazaina ho "nitory ny tenin' Andriamanitra." Ny tantaran' ny Fiangonana koa dia vavolombelona fa ny ankamaroan' ny mpitandrina sady nampianatra no nandahatra ny raharahan' ny fiangonana. Ary dia hitantsika fa toa olona iray hiany ka nitovitovy raharaha hiany ny olona izay atao hoe "loholona" (*presbytera*), na "mpitandrina"(*episkopo*), na "mpitondra" (*pröestos*), na "mpitarika" (*egoumenos*) ao amin' ireny epistily nosoratan' ny Apostoly ireny.

Tamin' ny andron' i Paoly tsy dia olona samy hafa raharaha ny loholona (*presbytera*) sy ny mpitandrina na bisopy (*episkopo*), fa anarana milaza ny mpitandrina hiany izy roa, raha ny teny ao amin' ny Asa xx. 17, 28 sy 1 Pet. v. 1, 2 no heverina. Ary ny teny milaza "ny mpitandrina (na bisopy) sy ny diakona" (samy ploraly izy roa) ao amin' ny Fil. i. 1 sy 1 Tim. iii. 1, 8, nefa tsy milaza 'loholona' akory, no ahitantsika fa tamin' izay tsy nisy ambony sy ambany hanavaka ny mpitandrina na bisopy amin' ny loholona.

Araka ny hevitry ny maro, tamin' izany andro izany nisy fotoana sy fomba voatendry hatao amin' ny nanokanana ny mpitandrina na loholona hanao ny raharahany, fa toa tsy mbola nisy anarana nomena izany fomba fanokanana azy izany. Ao amin' ny 1 Tim. i. 5, Titosy dia voalazan' i Paoly ho navelany tany Kreta *hanendry* loholona (*presbytera*); ary ao amin' ny Asa xiv. 23, ny loholona tao amin' ny fiangonana tao Lykaonia no voalaza fa *notendren'* i Paoly, na Paoly nampanangan-tanana *nifidy* azy (zahao ny teny ao am-bodin' ny pejy), ary zahao koa 2 Kor. viii. 19. Ao amin' ny 1 Kor. xvi. 15 ny ao an-tranon' i Stefana no lazaina ho efa "nanompo ny olona masina;" ary toa fitoriana ny tenin' Andria.

* Teo amin' ny Grika taloha n' ny nisehoan' ny Filazantsara, ny hevitry ny hoe *episkopos* dia mpitandrina, na mpiandry, na mpiaro, na mpandinika.

manitra izany fanompoana izany, fa ny fiangonana no nasain' i Paoly mba "hanaiky azy." Koa izany no ahitantsika fa tamin' izay ny olona sasany izay nitandrina toa tsy mba voatendry loatra teo anatrehan' ny maro. Fa na dia izany aza, hita marina fa rehefa afaka kelikely dia tonga fanaon' ny fiangonana rehetra ny manendry ny mpitandrina amin' ny fametrahan-tanana. Tamin' ny niandohan' izany fanao izany ny fametrahan-tanana tsy mba famantarana ny fanomezana fahefana hanao raharaha ao amin' ny fiangonana, fa famantarana fa ny fanomezam-panahy no angatahina ho an' ny olona voatendry hanao ny raharahan' ny mpitandrina (1 Tim. iv. 14; 2 Tim. i. 6; Asa xiii. 3; xiv. 26; xv. 40). Zahao koa Asa viii. 17; xix. 6, dia teny izay manazava ny Heb. vi. 2. Kanefa kosa tsy misy teny akory ao amin' ny Testamenta Vaovao milaza fa nisy fomba fanendrena bisopy (*episkopo*) izay hafa noho ny fomba fanendrena ny mpitandrina na loholana (*presbytera*) rehetra; na dia nisy ny mpitandrina sasany aza indraindray angamba izay nahazo na nomena fahefana lehibe kokoa noho izay azon' ny namany, ka dia tonga tahaka izay natao hoe tamin' ny aoriana 'bisopy' izy, ka natokana tamin' ny mpitandrina sasany sady nifehy azy. Ary ny tantaran' ny Fiangonana koa manamarina izany, fa tamin' ny andron' ny Apostoly dia sahala ny bisopy sy ny loholona, na dia tonga anaran' ny olona izay nifehy ny sasany aza ny hoe 'bisopy' tamin' ny andro manaraka.

Araka ny hevitry ny mpanoratra sasany, ny Apostoly hiany no bisopin' ny Fiangonana tamin' ny andro nahavelomany (raha ny hoe 'bisopy' no ekena ho milaza izay lehibe sy mpifehy ny mpitandrina sasany), fa hitantsika marina fa izy nanam-pahefana lehibe teo amin' ny Fiangonana. Ary izany, hoy ny sasany, no tsy nanendrena bisopy na mpifehy raha mbola velona ny Apostoly. Kanefa kosa hevi-dravina hiany ny manao hoe, izay atao hoe 'bisopy' ankehitriny amin' ny fiangonana sasany no mitovy fahefana amin' ny Apostoly ka nahazo nanao ny raharaha nataony (zahao ny teny milaza ny raharahan' ny Apostoly sy ny fahefany, pejy 40). Ny mpitandrina izay natokana tamin' ny sasany ka natao hoe 'bisopy' tamin' ny andro teo aoriana tsy nanao ny tenany ho dimbin' ny Apostoly, na solony, fa loholona kosa, izay nasandratra ho ambonin' ny presbytera sasany. Ary tsy misy teny manamarina ny hevitry ny sasany fa ny Apostoly nitandrina tsara mba hisy solony (na izay hitovy fahefana aminy) rehefa lasa izy. Efa noheverin' ny maro fa tamin' ny andron' i Paoly aza, Timoty sy Titosy dia tahaka izay natao hoe 'bisopy' taty aoriana ka mandraka ankehitriny; fa diso hevitra izay manao izany. Mpianatr' i Paoly sady mpanampy azy izy roa lahy, ka dia tsy nitoetra ela tao amin' ny fiangonana iray izy, fa nirahin' i Paoly ho solony hatramin' ny andro vitsy hiany; ary ny fahefana nentiny dia fahefana avy tamin' i Paoly hiany. Ao amin' ny epistily farany nosoratan' i Paoly (2 Tim. iv. 9) Timoty no nantsoiny tampoka hanatona azy any Roma; ary ny teny nenti-nilaza izany toa miseho fa tamin' izay aza Timoty tsy mba bisopy na mpitandrina fiangonana, na tany Efesosy, na tao amin' ny tanàna hafa. Ary koa, Timoty no lazaina marimarina ho *evanjelista* (2 Tim. iv. 5) ary efa nahazo fanomezam-pahasoavana (i. 6, etc.); ka dia mora hita ny anton' ny fahefana nomena azy tamin' ny nanirahan' i Paoly azy tany Efesosy (1 Tim. v. 22), sady voalaza marina izany amin' ny toko i. and. 3, 4. Ary ny amin' i Titosy koa, dia andro sasany hiany no nitoerany tany Kreta, araka izay hita eo amin' ny Tit. iii. 12 sy 2 Kor. vii. Koa tsy azo porofoina ny hevitry ny sasany izay milaza fa ny fahefana azon' ny bisopy tamin' ny andro taoriana dia avy tamin' izay nomen' i Paoly tamin' ny evanjelista sasany, tahaka an' i Titosy sy Timoty.

Raha ny Epistily Fahatelo nosoratan' i Jaona Apostoly no dinihina (and. 9, 10), hitantsika fa nisy mpitandrina anankiray natao hoe Diotrefa, izay efa nanandra-tena sy nandoka-tena ho lehibe sy manam-pahefana tamin' ny namany, ka dia nanarin' i Jaona mafy izy. Koa efa noheverin' ny sasany fa io Diotrefa io sy ny olona mitovy fanahy taminy no voalohany izay tonga bisopy na lehiben' ny fiangonana notandremany. Kanefa asa na nanandra-tena izy, na efa nasandratry ny sasany.

Ao amin' ny Apokalypsy misy teny nampitondraina tamin' ny olona sasany, izay natao hoe "anjelin' ny fiangonana" fito tany Asia, dia dia izay tany Efesosy, Smyrna, etc. (Apok. ii. 1, 8, 12, 18; iii. 1, 7, 14.) Araka ny hevitry ny mpanoratra maro, io teny hoe 'anjely' io milaza mpitandrina na mpampianatra anankiray; koa satria *singolara* ny teny ka milaza anankiray monja tao amin' ny isam-piangonana, fa tsy *ploraly*, tahaka izay fanaon' i Paoly raha niteny sy nanoratra tamin' ny fiangonana hafa (zahao Asa xx. 17, 18; Fil. i. 1; 1 Tim. v. 17; Tit. i. 5), dia ataon' ny sasany fa nisy mpitandrina na loholona anankiray izay efa lehiben' ny sasany; ary izany, hoy izy, dia vavolombelona fa sitrapon' i Kristy sy ny Apostoly fa tokony hisy anankiray voatendry ho lehiben' ny mpitandrina sy ny fiangonana sasany, dia izay natao hoe 'bisopy' tamin' ny andro nanaraka. Kanefa kosa hitantsika fa ny fiangonana anankiray hiany, fa tsy ny fiangonana maro, no lazaina ho notandremana sy nampianarin' ilay 'anjely' na mpitandrina; ary ataon' ny sasany fa tamin' ny aoriana, rehefa maty

Paoly, fa mbola velona Jaona, ary efa nitombo ny fahalalan' ny fiangonana sy ny mpitandrina azy, dia tonga fanaon' ny fiangonana maro ny manana mpitandrina anankiray hiany, izay niankinan' ny fampianarana sy ny raharaban' ny fiangonana indrindra.

Ny sasany efa nanontany hoe: Moa natokana tamin' ny mpitandrina sasany sy notendrena indray va ireo 'anjely' ireo? Ary moa mpitandrina nitandrina ny fiangonana hiany va izy, sa ny fiangonana sy ny mpitandrina hafa koa va no nofeheziny? Ary moa nitandrina fiangonana iray monja va izy, sa fiangonana izay niangona hivavaka tao an-trano maro sy tanàna maro koa va no notandremany? Tsy azo valiana izany fanontaniana izany; nefa hitantsika fa tsy ampy velively ireo teny vitsy ao amin' ny Apokalypsy ireo hanamarina ny fampianarana ataon' ny sasany izay manao hoe, fa araka ny sitrapon' i Kristy, *telo* karazana ny mpanao ny raharaha masina ao amin' ny fiangonana: dia bisopy, sy mpitandrina na loholona,* ary diakona. Efa hitantsika fa tao amin' ny fiangonana naorin' ny Apostoly sy nampianariny, *roa* karazana hiany ny mpanao raharahan' ny fiangonana: dia mpitandrina (bisopy=episkopo) na loholana (presbytera)—fa teny milaza olona iray raharaha izy rehetra—sy diakona; ary tsy misy teny anankiray akory nosoratan' ny Apostoly mampianatra fa tokony hisy ny hafa koa izay hifehy na ny mpitandrina maro na ny fiangonana maro. Teo aorian' ny andron' ny Apostoly dia niseho vetivety tao amin' ny fiangonana ny sasany, izay nasandratra hifehy ny mpitandrina sasany sy ny fiangonana notandremany, ary dia natao hoe 'bisopy' izy ireo; fa araka ny hevitry ny maro, dia isan' ny fomba betsaka izay noforonin' ny olona izany sady nalaky nanimba ny Fiangonan' i Kristy. Fa ny fanandratana ny anankiray hifehy ny sasany toy izany toa manohitra ny anatra nomen' ny Apostoly hoe: "Tsy ho mpanjakazaka amin' ny anjara-fiandrasana, fa ho fianaran' ny ondry" (1 Pet. v. 3); ary indrindra fa tsy mifanaraka amin' ny tenin' ny Tompo manao hoe: "Fantatrareo fa ny andrianan' ny Jentilisa mampanompo azy, ary ny lehibe manapaka azy fatratra. Fa tsy mba ho toy izany aminareo; fa izay te-ho lehibe aminareo dia ho mpanompo anareo; ary izay te-ho ambony indrindra aminareo dia ho mpanomponareo" (Mat. xx. 25-27).

Fa na dia marina aza izany rehetra izany, araka ny hevitry ny maro, ny fomban' ny fitandremana sy ny fitarihana ny fiangonana dia efa navelan' i Kristy ho malalaka, ka tsy nomeny *didy* maro, fa anatra ny amin' izay tokony ho fombam-panahin' izay mitandrina azy. Ny tenin' ny Apostoly sy ny saina hazavaina aza samy milaza fa ao amin' ny fiangonana rehetra tsy maintsy hisy ny *mpitandrina*, izay mampianatra azy sy miraharaha indrindra ny amin' izay momba ny fanahy, ary ny *diakona*, izay manao ny raharaha hafa ao amin' ny fiangonana. Ary indraindray, raha mbola malemy ny fiangonana, ka tsy mandroso loatra amin' ny fahalalana, mahatsara azy angamba raha ny fiangonana maro no mikambana, ary misy ny anankiray izay manan-tombom-pahalalana mitandrina sy mitarika azy rehetra, araka izay fanao ankehitriny amin' ny ankabeazan' ny fiangona na atŷ Imerina na any Betsileo. Ary indray, rehefa mitombo ny fahalalan' ny Kristiana, ka "tsy zaza intsony" izy, fa toa "lehilahy tanteraka mihatra amin' ny halehiben' i Kristy," dia tsy hahatsara azy intsony izany fiankinana amin' ny hafa izany, fa tokony hahaleo tena izy.† Ary ny amin' ny fikambanan' ny fiangonana anankiray amin' ny hafa, na amin' ny maro, dia izay mahasoa ny betsaka sy hampandroso ny fahalalana an' i Kristy hiany no tokony hoheverina, fa tsy misy lalàna amin' izany. Ny *fomba* arahina amin' ny fitandremana ny fiangonana dia zavatra madinika hiany, raha manana ny fanahin' i Kristy ny mpitarika, na iza na iza no anarana ahafantarana azy.

Raha *ny toetoetran' ny mpitandrina sy ny fombam-panahy tokony hananany* no heverina, voalazan' i Paoly mazava izany ao amin' ny Epistily roa ho an' i Timoty, dia izao:—

(*a*) "Ny mpitandrina dia tsy maintsy ho tsy manan-tsiny;" fa raha tsy izany no toetrany, dia tsy misy iankinana aminy akory; ary hataony ahoana no hananatra ny sasany, raha ny tenany no diso ka fantatry ny olona ho mpanao ratsy minarihary izy? Moa tsy ho hovaliny hoe: "Mpanao fanafody, sitrano ny tenanao?"

(*b*) "Manam-bady tokana" izy. Hita marimarina amin' izany fa diso mihitsy ny hevitry ny sasany ny amin' ny tsi-fananan'

---

* Bisopy, *mpisorona*, sy diakona, no anarana omena azy telo matetika; nefa koa, araka ny fampianaran' ny Apostoly, tsy misy Kristiana atokana amin' ny sasany ho mpisorona na ho mpanelanelana amin' Andriamanitra sy ny olona, satria mpisorona isay rehetra efa navotan' i Kristy; sahao Apok. i. 6; v. 10; sy Rom. xii. 1; Heb. xiii. 15, 16. Mpisorona hafa noho ireo dia tsy fantatry ny olona nanoratra ny Testamenta Vaovao. Ary Jesosy Tompo hiany no Mpisoronabe ho an' ny Fiangonana (Heb. iii. 1; vi. 14, 15).

† Tokony hotandremana tsara fandrao tonga tompon' ny fiangonana any ambanivohitra ny reni-fiangonana, na ny atŷ an-tanàna, na ny hafa koa; ary ny fiangonana tokony hitandrina koa sao hisondrotra, ka ho tonga tahaka ny bisopy, ny mpitandrina ny reni-fiangonana sy ny evanjelista, na izay iraky ny fiangonana, na ny iraky ny Isan-Enim-Bolana, na ny iraky ny Fiangonana Anati-Rova.

**ny mpitandrina vady. Fantatry ny sasany angaha fa hatramin' ny valon-jato taona lasa ny mpitandrina na mompera ao amin' ny fiangonana** Katolika Romana efa norarana sy voadidy tsy hanam-bady; ary mba hanamarinany izany hevi-disony izany, izy manao hoe, ny "vady tokana" voalaza eto dia ny *Fiangonan'* Andriamanitra! Nefa fialana sy hevi-dravina foana izany ka tsy mahafaka azy akory amin' ny hevitra marina mahavoa azy.* Samy hafa be hiany ny hevitry ny olona ny amin' izao tenin' i Paoly izao. Fa izao angamba no tokony ho hevitry ny Apostoly: (1) Paoly milaza eto fa ny mpitandrina tsy tokony hamporafy. Nefa tsy izany hiany, fa ny Kristiana rehetra dia tsy tokony hamporafy (Mat. xix. 5; 1 Kor. viii. 2), fa izao koa no toa ampianariny: (2) fa ny mpitandrina tsy tokony hampakatra vehivavy hafa, rehefa tafasaraka amin' ny vadiny voalohany, na satria maty ilay vadiny, na satria voasaotra izy noho ny fahadisoany. Hitantsika fa ny manambady fanindroany tsy mba noraran' i Paoly tamin' ny olona sasany (vakio 1 Tim. v. 14; 1 Kor. vii. 8, 9, 39; Rom. vii. 1-3). Nefa kosa ny maharitra tsy hanam-bady fanindroany dia nohajain' ny Kristiana tamin' ny andron' ny Apostoly sy taoriandriana koa (vakio Lio. ii. 36, 37; 1 Tim. v. 9); ary satria tonga zavatra maivana tamin' ny maro ny fanambadiana tamin' izay, sady fatra-pisao-bady ny sasany, dia tian' i Paoly mba ho fantatry ny olona fa ny mpitandrina no tsy tokony hirendrika amin' ny fanao toy izany. Raha manam-bady izy, dia tsy maintsy hiara-mipetraka tsara aminy mandra-pahafatiny; ary raha maty aza ny vadiny, dia mety raha tsy hanambady intsony izy, tahaka ny olona fatra-pitady ny filan' ny nofo ka tsy mahafehy ny tenany akory. Tsy mba manota anefa ny mpitandrina raha mba maka kosa, fa tsaratsara kokoa angaha ny maharitra hiany. Vakio koa 1 Kor. vi. 19.

(*d*) "Mahonon-tena." Ny hevitry ny teny Grika nadika toy izao dia mizara roa:

(1) Aoka ny mpitandrina hitandrina tsara sy hifehy ny tenany, raha ny hanina sy ny fisotro no heverina, indrindra fa ny divay sy ny zava-mahamamo; ary koa, (2) aoka hazoto hiandry sy hiambina ny fiangonana tandremany izy, fa ondrin' Andriamanitra ireo (1 Tes. v. 6, 7).

(*e*) "Hendry." Tsy mety raha ny mpitandrina no maivan-tsaina sady tsy mahafehy tsara ny teniny, fa tokony hosaintsaininy izay mahamendrika ny fitondrantenany rehetra kosa, ka dia hanao izay hainy hanaraka izany.

(*f*) "Tia filaminana." Aoka ny raharaha rehetra ataony, indrindra amin' izay momba ny fiangonana, no halahatra tsara, na ny fotoam-pivavahana, na ny fampianarana, na ny hatao am-piangonana, na ny tori-teny, na ny hira na ny vavaka, na ny famakiana ny Soratra Masina; na ny fanaovana batisa, na ny fandraisana ny Fanasan' ny Tompo. Aoka hisy olona voatendry hanao izany rehetra izany; aoka hisy fotoana hanaovana azy rehetra; aoka hisy filaharana tandremana sy arahina ho azy rehetra. "Fa Andriamanitra tsy tompon' ny fikotranana, fa tompon' ny fiadanana," koa "aoka ny zavatra rehetra hatao amin' ny fahamendrehana sy ny filaminana" (1 Kor. xiv. 30, 40).

(*g*) "Mampiantrano vahiny." Nahantra loatra ny Kristiana fahizay, indrindra fa ny mpitori-teny izay nenjehina noho ny hazotoany hilaza amin' ny olona ny filazantsaran' i Kristy, ka dia nalahelo sy ory matetika izy. Ary mbola mahamety ny mpitandrina mbamin' ny Kristiana rehetra ny ananany fo tia sy mahasoa vahiny; fa izany koa dia nomen' i Kristy ho isan' ny marika ahafantarana ny mpanompony: "Nivahiny Aho, dia nampiantranoinareo" (Mat. xxv. 35; vakio koa Rom. xii. 13; 1 Tim. v. 10; Heb. xiii. 2; 1 Pet. iv. 9; 3 Jao. 5, 6).

(*h*) "Mahay mampianatra." Diso hevitra be hiany ny fiangonana maro mbamin' ny mpitandrina maro amin' izany. Tsy mba satria loholona tao amin' ny tanàna, na tompomenakely, na manamboninahitra, na manan-karena, tsy izany no tokony hifidianana ny mpitandrina, fa satria "mahay mampianatra" izy, mbamin' ny ananany ny fahaizana hafa koa voalaza etoana. Tsy dia raharahan' ny mpitandrina ny mipetraka foana eny amin' ny polopitra ka manao ny tso-drano fotsiny, fa tokony ho olona mahay mitory ny tenin' Andriamanitra sy mampianatra ny fiangonana azy izy. Kanefa endrey ny hamaroan' ny mpitandrina atỳ Madagaskara izay tsy mahalala ny Soratra Masina, ka dia tsy mahay mampianatra azy akory!

(*i*) "Tsy mpimamo lian-ady." Tsy ny fahamamoana hiany no rarana eto, fa ny fitondrantena adaladala izay aterak' izany koa.

(*j*) "Tsy mpikapoka, fa mandefitra, tsy mpila ady." Ny mikapoka dia isan' ny zavatra izay aposaky ny hamamoana indraindray. Fa ny mpanompon' i Kristy dia tsy tokony hifanditra na hifamelively fatratra, tahaka ny mpampianatra sasany izay mihambo ho mazoto dia mazoto hanatanteraka ny raharahany amin' izany, nefa tsy manana ny fanahin' ny Tompo. Ny mpitandrina indrindra dia tsy tokony ho mpimamo

* Amin' izay ataon' ny fiangonana Romana koa dia hita mazava fa tanteraka ny tenin' i Paoly manao hoe: **"Fa amin' ny andro aoriana dia hihemotra amin' ny finoana ny sasany...izay mandrara tsy hanam-bady, ary mampifady hanina, izay nataon' Andriamanitra ho an' izay mino sady mahalala ny marina, mba horaisiny amin' ny fisaorana" (1 Tim. iv. 1-3).**

sy mpikapoka olona, fa ho tia azy fatratra kosa ka tsy mifanditra aminy. Tsara lavitra ho azy ny mandefitra be toy izay miadiady foana, fa izany no fianarana navelan' ny Tompo (ampitahao 1 Pet. ii 21-23; Heb. xii. 3; Mat. xviii. 21. 22; 2 Kor. xi. 19, 20; Tit. iii. 2; Jak. iii. 7).

(*k*) **"Tsy mpitia vola."** Raha mahihitra ny mpitandrina ka tsy mety mitarika ny ny olona hahafoy vola ho enti-mampandroso ny fanjakan' Andriamanitra sy miantra ny malahelo, dia tsy ho lavorary tsara ny raharaha ataony. Vakio Lio. xiii. 13, 34; 1 Tim. vi. 10.

(*l*) **"Manapaka tsara ny ankohonany, mampanaiky ny zanany amin' ny fahamaotinana tsara."** Aleo ny mpitandrina manam-bady toy izay tsy manana koa. Ary raha mba manana hiany izy, dia tokony ho lehilahy mahavita tsara ny mety hataon' ny tompon-trano, na amin' ny vadiny, na amin' ny zanany, na amin' ny ankiziny. Tokony hanapaka azy izy, tsy amin' ny halozana anefa, fa amin' ny hamorana kosa. Zahao Kol. iii. 19, 21; iv. 1. Efe. v. 25. 28-33; vi. 4, 9; Oha. xxii. 6, eto.

(*m*) **"Fa raha misy olona tsy mahay mitondra ny ankohonany, ataony ahoana no fitandrina ny fiangonan' Andriamanitra?"** Tahaka ny ankohonana ny fiangonana; ary ny mpino rehetra izay miray aminy dia olona mianadahy, ary ny mpitandrina azy dia rainy. Kanefa ny ao an-tranon' ny mpitandrina dia azo lazaina ho fiangonana kely; koa raha sendra tsy mahay mitondra tsara ireo vitsy ireo izy, hataony ahoana no fitandrina ny maro eo anatin' ny fiangonana lehibe? Tsy hainy akory izany. Raha tsy mahay ny kely izy, dia mainka fa ny be. Hitantsika ary avy amin' ity tenin' ny ny Apostoly ity fa raha misy mpitandrina manana vady na zanaka mbola ao an-tranony izay malaza ratsy noho ny fitondrantenany mahamenatra, ka fantatry ny olona tsara izany, dia tsy tokony ho mpitandrina intsony izy, fa efa niseho miharihary ny tsifahaizany hitondra ny fiangonana ao antranony. Vakio koa Fil. i. 6.

(*n*) "Tsy izay zazavao amin' ny fivavahana." Ny mpino vao mba tahaka ny zava-maniry vao tanora. Maniry sy mitsimoka ary mandravina sy mamony izy, ka tsara tarehy hiany angaha, nefa tsy dia mahaleo ny tranainy. Asa, na mbola handroso tokoa izy ka ho tonga tena zava-tsara, na halazo vetivety, satria tsy haharitra ny tatio-drivotry ny fakam-panahy sy ny fahoriana hanjo azy izy (Mat. xiii. 20, 21). Ary tsy izany hiany, fa ny mpino vao dia matetika kely fahalalana ka tsy mahay tsara hampianatra sy hitondra ny fiangonana: koa tsy mety akory raha asandratra ho mpitandrina izy. "Fandrao hieboebo foana izy, ka ho latsaka amin' ny fahamelohan' ny Devoly." Izany tokoa no miseho amin' ny mpitandrina sasany. Ataony fa tompon' ny fiangonana izy, fa tsy mba mpanompony sy mpitarika azy kosa ka kasaina ho fianaran' ny ny ondrin' Andriamanitra Ny fombampanjakana sy ny fandrahonana amantahotra no ampidiriny ao amin' ny Fiangonan' i Kristy, ka matetika manafintohina ny olona, indrindra fa izay kely fahalalana sy malemy finoana, izy; ary amin' izany ny fivavahana dia tonga mangidy hoditra amin' ny olona sady halany mihitsy. Vakio Jao. xvi. 11; 2 Pet. ii. 4; Apok. xx. 2, 3.

(*o*) **"Ary tsy maintsy ho tsara laza koa amin' izay eny ivelany izy."** Hitantsika koa amin' izany fa tsy ampy raha ny mpitandrina no fantatry ny ao am-piangonana tandremany hiany ho lehilahy tsara fanahy sy mahavatra tsara ny raharahany; fa tokony ho fantatry ny olona rehetra ho tsy manan-tsiny izy, fandrao hitenenan-dratsy ny Fiangonan' Andriamanitra, ka ny anaran' i Kristy dia hoharatsina.

Ary mba hahitana koa izay fombam-panahy mahamendrika ny mpitandrina, aoka hovakina ireo teny ireo amin' ny Tit. i. 6-9, izay mitovitovy hiany amin' ilay teny voahevitra teo, nefa hafa kely; sy 2 Tim. vi. 1, 2, 5, hahitana ny fahazotoan' ny mpitandrina mahatoky amin' ny fitorian-teny; sy 1 Pet. v. 2, 3, izay mampianatra fanetren-tena; sy 1 Tim. iv. 12-16, izay mampahatsiaro ny mpitandrina fa tokony handroso mandrakariva amin' ny fianarana: "tandremo ny famakian-teny sy ny fampianarana," etc. Ary raha ny valim-pitia ho azon' ny mpitandrina mahatoky no heverina, aoka hovakina ireo teny ireo: 2 Tim. iv. 7, 8; 1 Tes. ii. 19, 20; 1 Pet. v. 4; Dan. xii. 3; Mat. xxv. 21. Ary raha ny mety hataon' ny fiangonana amin' izay mitandrina sy mampianatra azy no anontaniana, dia aoka hodinihina ireo teny ireo: 1 Kor. ix. 7, 11, 13, 14; 1 Tim. v. 17-19; 1 Tes. v. 12, 13; Heb. xiii. 17, 18.

Izany ary, ry mpitandrina sy mpampianatra ny Fiangonan' i Kristy, ary ry evanjelista koa, no marika sy filamatra efa napetraky ny Apostolin' ny Tompo eo anatrehantsika. Indro ny sary sy fianaran' ny mpitandrina marina sy mahatoky mba hahainareo tahaka. Ary indreo, ry fiangonana atỳ Madagaskara, ny olona tokony hotadiavinareo sy hofidinareo hitandrina sy hitarika anareo. Mampieritreritra tokoa izany rehetra izany, fa moa tsy vitsy foana ny mpitandrina atỳ amintsika no tonga marika, raha izany no marika tokony ho tratrany? Eny angaha, fa tsy dia betsaka ny mpitandrina izay mitovitovy toetra amin' izay voalaza teo; kanefa kosa marika tokony hokendrena tokoa izany, ary isika Kristiana tokony hahery hivavaka amin' Andriamanitra mba hananganany sy hampiomanany olona mahatoky maro, izay ho tahaka ilay marika natsangan' ny Apostolin' i Kristy.—J.S. sy J.A.H.

**MPISORONA SY MPISORONABE**: zahao SORONA.

**MPITONDRA KAPOAKA.** Tao amin' ny fanjakan' i Egypta sy Persia ary Asyria (1 Mpan. x. 5), sy tao amin' ny Jiosy koa, nisy manamboninahitra lehibe izay nanolotra ny kapoaka teo an-tànan' ny mpanjaka tompony. Ny mpitondra kapoaka tamin' i Farao, mpanjakan' i Egypta, no nahatonga an' i Josefa ho nasandratra ho mpanapaka lehibe tany Egypta (Gen. xl. 1, 21; xli. 9). Rabsake toa nanao izany raharaha izany tamin' ny mpanjakan' i Asyria, raha ny hevitry ny anarany no dinihina (2 Mpan. xviii. 17). Ary Nehemia no mpitondra kapoaka tamin' i Artaksersesy, mpanjakan' i Persia (Neh. i. 11).—J.S.

**MPITORITENY, Ny Bokin' ny.**

1.—*Ny Nanoratra ity boky ity.* Ny anaran' ity boky ity amin' ny teny Hebreo dia 'Koheleth;' ary raha adika ho teny Malagasy, dia 'Mpitoriteny' no heviny. Efa neken' ny maro fa Solomona, mpanjakan' ny Isiraely, no nanoratra azy (i. 1, 12); kanefa misy olon-kendry kosa izay efa nihevitra fa olonkafa no nanoratra azy tamin' ny anaran' i Solomona tamin' ny andro taoriana.

Solomona dia mpanjaka nalaza indrindra tao amin' ny Isiraely noho ny voninahiny sy ny heriny mbamin' ny fahalalany ny zavatra maro samy hafa ary ny fahendreny (1 Mpan. iv.); kanefa nivily tamin' Andriamanitra izy, ary nitady fahafinaretana ao amin' ny zavatra momba izao tontolo izao sady nanaram-po tamin' ny fanaovan-dratsy (1 Mpan. xi. 1-13). Ary ity boky ity efa noheverin' ny sasany ho nosoratan' Solomona tamin' izy efa anti-panahy sady nibebaka noho ny nivaliany tamin' Andriamanitra sy ny nametrahany ny fony tamin' izao tontolo izao. Efa nitsapatsapa ny zava-mahafinaritra rehetra izy ka nahita ny toetrany hatramin' ny farany; tsy nety nandefitra na kely akory aza izy tamin' ny zavatra tiany, na vola aman-karena, na voninahitra, na zava-mahafinaritra; ary dia nanantena hahazo fahafinaretana sy fifaliam-po avy amin' izany izy. Ary amin' ityboky ity izy dia milaza izay nataony sy ny nalehan' ny heviny ary ny fara-hevitra izay hitany; ary dia milaza ny alahelony sy ny fibebahany noho ny fivadibadihany tamin' ny marina sy ny nialany tamin' Andriamanitra, sady mananatra ny olona izy mba tsy ho voafitaka koa. Ary ny teny entiny milaza ny zavatra atỳ an-tany, raha ankinina ny fo hahazoana fahafinaretana sy fiainana, dia izao: "Zavapoana dia zava-poana, hoy Mpitoriteny, zavapoana dia zava-poana ny zavatra rehetra." Ary hitantsika amin' izany fa *ny anton'* ity boky ity dia ny mampiseho fa *ny zavatra aty ambonin' ny tany dia tsy ampy mihitsy hampionina ny fon' ny olona sy hanome azy fiadanana sy fahafinaretana izay mety maharitra.*

2.—*Ny Anton' ny nanoratana ny boky.* Ary toa mizara roa ny alehan' ny heviny. Ao amin' ny toko i. ka hatramin' ny vi. dia mampiseho ny tsy fahampian' izao tontolo izao hanome fahafinaretana ny olona, fa zava-poana dia zava-poana izy; kanefa dia manisy anatra kely izy ny amin' izay azo atao hahazoana ny zava-tsoa sasany amin' ny zavatra atỳ an-tany. Ary ao amin' ny toko vii. ka hatramin' ny xii. dia mandroso mampianatra izy fa, na dia ratsy hiany aza izao tontolo izao, ary tsy ampy velively hahazoan' ny olona fifaliana mandrakizay, dia hahita soa hiany ny olona amin' izao fiainana izao sady hahasoa ny namany koa, raha matahotra an' Andriamanitra sy manompo Azy izy, ary raha hendry koa izy ka tsy manadino mandrakariva fa mbola ho avy ny hitsaran' Andriamanitra ny olona noho ny zavatra rehetra izay efa nataony.

Raha mamaky ity boky ity isika, dia tsy maintsy hotsarovana fa tsy mba ny manambara ny Filazantsara na ny fiainana ho avy no anton' ny nanoratana azy. Mbola maizina tamin' i Solomona aza izany, ary tsy natao nazava tsara raha tsy tonga Jesosy Kristy (Jao. xi. 10; 2 Tim. i. 10). Kanefa Solomona aza dia vavolombelona lehibe fa mahantra dia mahantra ny olona sady tsy hanana fanantenana akory any an-koatry ny fasana, raha tsy nambaran' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly ny Filazantsara. Ary koa, tsy maintsy holanjalanjaina ary hampitahaina amin' ny Soratra Masina hafa ny teny amin' ity boky ity vao raisina ho marina tokoa izy. Mandray ila hiany ny teny sasany, ary diso tokoa aza ny sasany (ii. 16; iii. 19; ix. 2). Ny fara-hevitra lehibe, dia ilay manao hoe: "Andriamanitra no atahory, ary ny didiny no tandremo, fa izany no tokony hataon' ny olona rehetra" (xii. 13), dia marina tokoa; ary marina koa ny hevitra sy ny anatra maro entiny mitarika izany hevitra lehibe izany, kanefa misy hiany izay tsy marina.

Ary araka ny hevitry ny sasany, dia tsy tenin' i Solomona ireo hevitra hatahata ireo, fa teny avy amin' ny olona maizin-tsaina na be tohika foana, ka nokasain' i Solomona holavina. Fa tsy tokony ho marina izany, fa Solomona hiany no maizin-tsaina indraindray, raha nandinika ny toetry ny zavatra rehetra atỳ an-tany. Ary tsarovy koa, fa ny hoe 'fahendrena' amin' ity boky ity dia tsy mitovy hevitra amin' ny hoe 'fahendrena' ao amin' ny Bokin' ny Ohabolana. Ao amin' ny Ohabolana dia fahatsaram-panahy sy fanarahana an' Andriamanitra no hevitry ny hoe 'fahendrena;' fa amin' ity boky ity kosa dia "fahalalana, na fahaizana, na fahafetsena, na fandinihana ny fombanjavatra," no heviny.

3.—*Fizarana ny teny ao amin' ny boky.* Tsy mba mora alahatra akory ny teny amin' ity boky ity, kanefa toy izao angamba no tokony ho fizarana azy:—

(1) Filazana ny anton' ny boky: toko i. 1-11.

(2) Filazana izay zavatra hitan' i Mpitoriteny, raha nitady fahafinaretana izy: toko i. 12—ii. 23. Ny hevitra azony amin' izany dia izao: tokony hanaiky tsara ny fandaharana nataon' Andriamanitra amin' ny zavatra miseho atỳ an-tany ny olona: toko ii. 24—iii. 15.

(3) Filazana izay zavatra hitan' i Mpitoriteny, raha nandinika ny olon-kafa izy: toko iii.16—iv. 12.

(*a*) Raha nandinika azy amin' ny *fikambanany* sy ny fifampiankinany izy, dia hitany fa misy zava-poana amin' izany: iii. 16—iv. 16; ary dia manisy anatra tsara avy amin' izany izy: toko v. 1-9.

(*b*) Raha nandinika azy *tsirairay* izy, dia hitany fa tsy mety ho afa-po ny tia vola sy ny mitady ho an' ny tenany: v. 10—vi. 12; ary dia manisy anatra tsara izy hahasoa ny olona amin' izany: toko vii. 1—ix. 10.

(4) Filazana ny hatsaran' ny fahendrena, satria izany no

(*a*) Hahazoana fifaliana kely atỳ an-tany: tok ix. 11—xi. 6; sy

(*b*) Hampiomanana ho amin' ny fahafatesana sy ny fitsarana: toko xi. 7—xii. 7.

(5) Ny fara-hevitra lehibe.

(*a*) Ny zavatra atỳ an-tany tsy ampy hampionina ny fon' ny olona: toko xii. 8.

(*b*) Ny fahendrena avy any an-danitra hiany no mahay mampianatra ny olona hahazo soa avy amin' ny zavatra atỳ an-tany: toko xii. 9-12.

(*d*) Ary ny zavatra ampianarin' izany fahendrena izany dia (i.) ny fahatahorana an' Andriamanitra sy ny fanarahana ny didy; ary (ii.) ny fanantenana ny andro hitsaran' Andriamanitra ny zavatra rehetra: toko xii. 14.—J.W.

**MPITSARA.** Ny fototra sy niandohan' ny fitsarana tao amin' ny firenana rehetra ao amin' ny tany atsinanana dia ny fizokiana; fa tao amin' ny firenena na fokon' olona rehetra, ny zoki-olona dia mpitsara tao aminy. Raha mbola andevo tany Egypta ny Zanak' Isiraely, toa tsy nanana mpitsara loatra izy, fa rehefa nivoaka tamin' ny fahandevozana izy, dia nofidin' i Mosesy ny loholona sasany hitsara ny ady tao amin' ny vahoaka, ary Mosesy hiany no nitsara ny ady lehibe sy mavesatra (Eks. xviii. 14-24). Raha araka ny Lalàna, ny mpitsara dia noheverina ho olona masina, ka ny manaratsy azy dia heloka mihitsy; ary natao hoe "andriamanitra" aza izy, satria toa tandindon' i Jehova sady solom-bavan' izy mpitsara (Eks. xx 6; Sal. lxxxii. 1, 6; Jao. x. 34-36). Ny mpitsara ambony dia natao hoe "andriandahy," ary ny ambanimbany kosa dia natao hoe "loholona" (Mpits. viii. 14: Eks. ii. 14: Joba xxix. 7, 8, 9; Ezra x. 8). Ny amin' ireo mpitsara malaza izay mpanapaka ny firenena, dia zahao ny teny manaraka ity [MPITSARA, BOKIN' NY].

Talohan' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely mpanjaka, ny Levita, izay efa niely eran' ny Tany Masina, dia toa mpitsara, fa izy no nahalala tsara ny Lalàna; ary araka ny Lalàna, ny mpisoronabe tokony ho nadinana raha nisy raharaha sarotra (Deo. xvii. 12); kanefa toa tsy nisy mpisoronabe teo amin' ny Mpitsara afa-tsy Ely hiany.

Nony nahazo mpanjaka ny Zanak' Isiraely, dia ny mpanjaka hiany no mpitsara lehibe; ary ny "fahendrena hitsara marina" dia hita mazava indrindra tao amin' i Solomona (zahao 1 Mpan. iii. 9, 16). Talohan' ny Fahababoana tany Babylona, ny "andriandahy" no lazaina ho toa nanam-pahefana tahaka ny mpitsara, fanampin' ny aharahany ho mpanolo-tsaina tamin' ny mpanjaka (2 Tan. xxviii. 21; Jer. xxvi. 10, 16). Tao aorian' ny Fahababoana indray dia nitombo ny hery amam-pahefan' ny Synedriona. ka nalahatra sy nalamina tsara ny fomba fitsarana nataony, sady nitombo be hiany ny fitsipika notandremany tamin' ny nitsarana ny vahoaka.

Ny amin' ny fomba sasany narahina tamin' ny adin' olona sy ny fitsarana ny meloka, zahao Rota iv. 2; 1 Mpan. iii. 16-28; xxi. 8-14. Toa tsy nisy fombam-pitafiana nanavaka ny mpitsara tamin' ny olona rehetra; nefa ny mitaingina borikivavy fotsy dia toa fanaon' ny mpitsara sasany (Mpits. v. 10).—J.S.

**MPITSARA, Ny Bokin' ny.** Ny tantaran' ny Isiraely hatramin' ny andron' i Josoa ka hatramin' ny andron' i Ely no voalaza amin' ity boky ity. Misy hiany koa ny teny sasany ao aminy izay tsy mikasika ny Mpitsara akory; kanefa satria ny tantaran' ny Mpitsara no miseho be indrindra ao aminy, dia ny 'Bokin' ny Mpitsara' no efa raikitra ho anarany.

1.—Azo zaraina roa *ny tantara voalaza amin' ity boky ity*, dia izao:—(i.) toko i.—xvi., ary (ii.) toko xvii.—xxi.

A.—Ny voalohany amin' ireo azo zaraina toy izao koa:—(*a*) Ny toko i.—ii. 5 dia sasin-teny voalohany milaza ny ady nataon' ny firenena tao andrefan' i Jordana taorian' ny nahafantesan' i Josoa; dia saiky tohin' ny tantara voalaza amin' ny Bokin' i Josoa hiany izy.

(*b*) Ny toko ii. 6-iii. 6 dia tahaka ny sasin-teny faharoa kosa, fa fitarihana ny tena tantaran' ny Mpitsara voalazan' ity boky ity izy. Dia voalaza amin' izany ny niovan' ny olona fanahy taorian' ny nahafatesan' i Josoa sy ny olona indray nihira taminy, sy ny nanompoany sampy, ary ny zavatra sasany nanjo azy avy tamin' izany, dia ny tsy nahazoany nandroaka ny tompon-tany sisa mbola nijanona tao amin' ny tany nomen' Andriamanitra azy, mbamin' ny anaran' ny firenena sisa mbola tsy resiny.

(*d*) **Ny toko iii. 7—xvi.** Ny teny hoe, "dia nanao ratsy teo imason' i Jehova ny Zanak' Isiraely" no enti-mitarika ny tantaran' ireo Mpitsara 13 voalaza amin' ity boky ity. Ny tantaran' ny enina amin' ireo dia voalaza tsara, fa ny an' ny fito kosa dia fohy hiany no filazany azy. Ary izao no filaharan' ny tantara: (1) Ny namonjen' i *Otniela* ny Isiraely: toko iii. 7-11. (2) Ny tantaran' i *Ehoda*, ary amin' ny and. 31 ny an' i *Samgara* koa: iii. 12-31. (3) Ny namonjen' i *Debora* sy *Baraka* ny Isiraely: iv., v. (4) Toko vi.—xx. 5: ny tantaran' i *Gideona* sy *Abimeleka* zanany no voalazan' ny vi.—ix.; ary ny an' i *Tola*, x. 1, 2; sy ny an' i *Jaira*, x. 3-5. (5) Toko x. 6—xii. milaza ny tantaran' i *Jefta*: x. 6—xii. 7; sy ny an' *Ibzana*: xii. 8-10; sy ny an' i *Elona*: and. 11, 12; ary ny an' i *Abdona*: and. 13-15. (6) Toko xiii., xiv. misy ny tantaran' i *Samsona*, dia ny zava-malaza roa ambin' ny folo nataony, izay azo zaraina ho telo toko indray manaraka ny fitiavany azy telo vavy Filistina. Taorian' ny andron' i *Otniela* tsy voatonona akory intsony ny firenen' i Joda, fa ny ankabeazan' ny tantaran' ny Bokin' ny Mpitsara mahazo ny firenena tao avaratr' i Palestina hiany.

B.—Toko xvii.—xxi. Ny tantara miseho amin' ity fizarana faharoa ity dia tsy mikasika ny nataon' ny Mpitsara loatra. Ny taona niasany tsy fantatra loatra, sady tsy misy manazava izany akory afa-tsy ny hoe, "tsy mpanjaka teo amin' ny Isiraely" (xix. 1, ampitahao amin' ny xviii. 1).

Dia izao manarakaraka izao no tantara miseho ao:—

(*a*) Ny nahazoan' ny Isiraelita sasany avy tamin' ny firenen' i Dana ny tanàna Laisy, ary ny nanorenany ny fivavahana tamin' ny sampy tao izay efa naorin' i Mika teo aloha tao an-tendrombohitr' i Efraima. Tokony ho tato aorian' ny andron' i Debora izany, fa tsy hita marina loatra ny fotoana.

(*b*) Ny nandringanan' ny firenena iraika ambin' ny folon' ny Zanak' Isiraely ny firenen' i Benjamina noho ny nraisany tetika tamin' ny olona ratsy fanahy avy tany Gibea, sy ny saina nataony tato aoriana hamonjeny azy tsy ho faty maso mihitsy. Voalaza ho mbola velona fahizay Finehasa, zafin' i Arona mpisoronabe (xx. 28); ary mbola nahay nikambana tsara koa nifanampy tamin' ny raharaha ny ankabeazan' ny olon' Isiraely.

Hita mihariharyfa tsy voalaza daholo amin' ity boky ity ny tantaran' ny Isiraely rehetra tamin' ny andron' ny Mpitsara. Tsy maintsy ho efa betsaka ny zavatra natao fahizay izay tsy miseho eto akory, fa nofantenana tamin' ny tantara betsaka angamba izao voalahatra izao; na izany hiany angamba no tantara tonga lovan-tsofina ka notadidin' ny nanoratra azy sy ny indray nihira taminy. Ary matetika ny fizaran-tany kely hiany no notapahin' ireo Mpitsara ireo, na dia izay malaza indrindra aminy aza, fa ny firenena sisa tamin' ny Isiraely toa tsy nananany fahefana akory. Na *Gideona* aza dia toa lehiben' ny firenena iray monja izay nisehoany hiany; ary *Jefta* koa dia "lohan' ny mponina rehetra tao Gileada" hiany (xi. 9); dia mainka fa ireo mpitsara madinidinika tsy voatantara loatra. Angamba tsy maintsy ho efa nisy zavatra maromaro sahalahala amin' ireo voalaza amin' ny toko xvii.—xxi. ireo no nisebo fahizay, saingy ireo hiany no voatantara. Raha araka ny hevitry ny sasany, dia tokony ho efa nisy mpitsara hafa koa aza nisebo tamin' Isiraely izay tsy mba voatantara akory amin' ity boky ity.

2.—*Ny Olona izay nanoratra* ny Bokin' ny Mpitsara tokony ho efa nahazo ny tantara sasany miseho ao voalamina rahateo, dia nadikany fotsiny ireo, tahaka ny teny nalahatry ny Anjelin' i Jehova (ii. 1-5), sy ny hira nataon' i Debora (v.), sy ny fanoharana nataon' i Jotama (ix. 7-20), ary ny sasany koa. Diniho koa xiv. 14, 18, sy xv. 7, 16. Na voasoratra rahateo moa ireo voatonona ireo, na mbola lovan-tsofina avy tamin' ny razana hiany, dia tsy azo fantarina loatra intsony izao; fa angamba tokony ho efa nisy tantara tsipotipotika maromaro voasoratra taloha ka nangalana azy mba hatambatra amin' ny Bokin' ny Mpitsara.

(*a*) Raha ampitahaina amin' ny Bokin' i Josoa ity Bokin' ny Mpitsara ity, dia mora hita fa mifampiankina sy mifameno be hiany izy roroa. Raha ny teny ao amin' ny Jos. xv.—xxi. no ampitahaina amin' ny Mpits. i., dia miseho tsara izay tsy nandroahan' ny firenen' ny Isiraely ny tompon-tany izay nitoetra tao anatin' ny fari-taniny avy. Tsy voakasiky ny teny ao amin' ny Mpits. i. ny tantaran' ny firenena nonina tao atsinanan' i Jordana, satria efa voalaza rahateo izany ao amin' ny Jos. xii. 13, ary ny an' ny firenen' i Levy koa (vakio Jos. xiii. 33; xxi. 1-42). Ny ady nentin' ny firenena samy hafa namelezany ny tompon-tany fahavalony izay tao anatin' ny fari-taniny avy, dia hazavain' ny Jos. xxiv. 28.

Ao amin' ny Mpits. i. misy teny kely milaza ny nahafatesan' i Josoa, ary amin' ny toko ii. 6-9 misy tohin' izany indray, fa tantara miseho amin' ny i.—ii. 5, dia toa teny natsofoka ao anelanelan' ireo ka milaza zavatra hafa. Ampitahao koa Mpits. ii. 6-9 sy Jos. xxiv. 20-31; ary Mpits. i. 10-15, 20, 21, 27, 29; sy xv. 14-19; 13, 63 sy Jos. xviii. 12; xvi. 10; ary koa, Mpits. xviii. sy Jos. xix. 47.

(*b*) Raha ny Bokin' i Samoela sy ny Mpanjaka indray no ampitahaina aminy, dia mifanampy sy mifanazava koa ireo. Ao amin' ny Mpits. i. 28, 30, 33, 35 dia misy tanàna maromaro voalaza ho nampandoavin' ny Isiraely hetra, "nony nihahery izy." Ataon' ny sasany fa ny nataon' i Solomona

no heverina amin' izany; ampitahao 1 Mpan. ix. 13-22. Ny nitondran' i Saoly ny Kenita (1 Sam. xv. 6), sy ny nataon' i Davida (1 Sam. xxx. 29), dia samy miankina amin' izay voalazan' ny Mpits. i. 16. Ary ampitahao koa 2 Sam. xi. 21 sy Mpits. ix.

3.—*Ny Taona nanoratana ity boky ity* tsy azo fantarina marina. Raha araka ny hevitry ny sasany, dia tokony ho taorian' ny taona faha-37 tamin' ny nahababoan' i Joiakina, dia B.C. 562, izany. Fa ny sasany indray mihevitra fa tokony ho nosoratan' i Ezra koa izy—J.PL.

**MYRA** (Eng. *myrrh*). Ditin-kazo manipofona sy saro-bidy ny myra, ary ny hazo angalana azy dia maniry any Arabia. Fanao zavatra maromaro samy hafa izy: fa fanao zava-manitra (Eks. xxx. 23; Sal. xl. 5, 8 [na 9]; Oha. vii. 17; Ton-K. i. 13; iii. 6), sy fanosotra (Est. ii. 12; Ton-K. v. 5; Jao. xix. 39, 40), ary fanao laron-divay (Mar. xv. 23).—R.B

**MYRA**: dia tanàna malaza tany Lykia. Tao no nifindran' i Paoly avy tamin' ny sambo nitondra azy avy tany Kaisaria ho amin' ilay sambo hafa izay vaky sy very tany Melita (Asa xxvii. 5). Ny trano sy fasana maro sady tsara rafitra, na dia rava aza, izay mbola hita any Myra, dia vavolombelon' ny haren' ny mponina tany tao aloha; ary ny trano filalaovana lehibe dia lehibe no famantarana fa tanàna be olona izy.—J.S.

**MYSIA**: dia anaran' ny fizaran-tany anankiray tany Asia Minora tao an-jorony avaratr' andrefana; ny tany natao hoe Eolisy dia tao atsimony, ary Bitynia tao atsinanany. Tany aloha Mysia dia nalaza noho ny fahavokarany, fa be ny vary sy ny divay vokatry ny tany, ary ankehitriny koa, na dia ratsy loatra aza ny fombam-panapahana ao, dia tany mahavokatra indrindra izy. Namaky an' i Mysia Paoly Apostoly, ary tao Troasy, izay seranana lehibe, no niondranany an-tsambo, raha nankany Eoropa voalohany izy (Asa xvi. 7, 8).—J.S.

# N

**NABALA.** Lehilahy manan-karena anankiray tao Kanana tamin' ny andron' i Davida ity Nabala ity. Ny dikan' ny anarany dia 'adala,' ary mba adala hiany tokoa izy. Raha araka ny tenin' i Josefo mpitantara, dia lehilahy Zifita izy, ary ny vohitra nitoerany no natao hoe Emaosy, ka tao atsimon' ny tendrombohitr' i Karmela izany, dia tao amin' ny tany be ahitra natao hoe Maona. Ao amin' ny 1 Sam. xxv. 2 dia voalaza ho lehibe ity lehilahy ity ka nanana ondry telo arivo sy osy arivo, koa dia ny hareny hiany angamba no nahalehibe azy. Voalaza koa fa avy tamin' ny firenen' i Kaleba izy. Ny mpanompon' i Nabala no niandry ny ondry aman-osiny tao amin' ny efitra lava volo tao Karmela, dia izay nieren' i Davida sy ny namany fahizay. Dia niaro azy andro amanalina ireo olona ireo, ary tsy nanisy ratsy azy akory, na naka an-keriny ny biby nandrasany (1 Sam. xxv. 7, 15, 26). Nangonina indray mandeha isan-taona ny ondry rehetra ho amin' i Nabala tompony mba hisaina sy hohetezana; dia nanasa ny namany rehetra izy tamin' izany fotoana izany, ary niara-nifaly Nabala sy ny sakaizany ka nanao fanasana lehibe "tahaka ny fanasan' ny mpanjaka" (xxv. 2, 4, 36). Koa indray andro, raha mbola tany am-panetezana ondry Nabala sy ny mpanompony, dia nisy zatovo folo lahy irak' i Davida avy nanatona azy. Tsy fantatr' i Nabala akory izy ireo, fa ny mpanompony kosa nahalala azy tsara ho isan' ny naman' i Davida izay efa niaro azy tany an-efitra. Nony mby tao akaiky izy folo lahy dia niarahaba an' i Nabala tsara izy, dia notantarainy fohifohy ny soa nataony tamin' ny mpanompony, fony niandry ondry tany an-efitra, ary nangataka izay teny an-tanany ho azy izy, ka Davida nataony hoe "Davida zanakao." Sosotra Nabala nandre ny teniny, dia nanao vava tsy ambina loatra, ka sady nanda ny fangatahany no nanevateva an' i Davida ho mpanompo milefa amin' ny tompony foana. Olona voalaza ho "saro-po sy ratsy amin' izay nataony" Nabala (and. 3), ary ny mpanompony aza, raha nilaza ny nataony tamin' i Abigaila vadiny, dia tsy nanafina ny heviny akory, fa tsotra foana ny teniny milaza azy hoe: "Nabla dia tena ratsy fanahy, ka tsy misy olona mahazo miteny aminy" (and. 17).

Nony nihaona tamin' i Nabala toy izany ny irak' i Davida, dia tsy nandany andro hady teny taminy akory izy, fa lasa niverina haingana hilaza izany amin' ny tompony. Ireo mpanompon' i Nabala nivadi-po nahita izany, fa fantany tsara ny herin' i Davida sy ny hamaroan' ny miaramilany ary izay tokony hataony hamaliany izany; nefa tsy sahy niteny izany tamin' i Nabala izy (xxv. 17), fa lasa nanambara izany faingana tamin' i Abigaila vadiny, izay "vehivavy hendry sy tsara fanahy" (xxv. 3); koa izay fanatitra mety ho entina hamonjeny izany raharaha izany no nangonin' i Abigaila faingana (xxv. 18; xxx. 11; 2 Sam. xvi. 1; 1 Tan. xii. 40), dia natainginy tambonin' ny boriky ka nampialohainy ny mpanompony, ary ny tenany dia avy nanaraka azy nitaingina ny borikiny koa hitsena an' i Davida, fa tsy niteny tamin' i Nabala akory izy.

Nony ren' i Davida ny valin-teny nentin' ireo zatovo folo lahy irany ireo, dia tezitra mafy tokoa izy, ary nivoady fatratra fa tsy havelany izay mety ho an' i Nabala izay mety ho lehilahy ambara-pahazavan' ny andro (xxv. 22). Dia olona tokony ho 400 lahy no nentiny nanaraka azy samy nitondra ny fiadiany avy, ary 200 lahy kosa no navelany

hiandry ny entany (xxv. 13). Efa niainga talohan' izany Abigaila, ary nony nifanena tamin' i Davida izy dia niala tamin' ny borikiny sy nanondrika ny lohany teo anatrehany, ary niankohoka tamin' ny tany dia nilela-paladia azy izy ka nanao hoe: "Aoka ho ahy dia ho ahy ity heloka ity, tompokolahy; masina hianao, avelao ny ankizivavinao hiteny eto anatrehanao, ka henoy ny tenin' ny ankizivavinao." Dia nandroso nanankina ny raharaha rehetra tamin' ny fahadalan' i Nabala vadiny izy, sady nanisy fifonana maro samy hafa koa izay nankasitrahan' i Davida tsara; dia nionona ny fahatezeran' i Davida, ary noraisiny tsara ny fanatitra nentiny, dia nampodiny soa amantsara Abigaila (xxv. 23-25).

Nony tafaverina tao an-tranony indray Abigaila, dia inty mamo indrindra tao ampanasana ny vadiny, ka dia tsy niloa-bava akory taminy izy angaloha; fa nony maraina ny andro, ary afaka ny hamamoan' i Nabala, dia nilazan' ny vavy izy, ka nivadika ny fony, ary mati-hena tahaka ny vato izy; ary hafoloana taorian' izany dia "nasian' i Jehova" Nabala, ka dia maty izy. Tokony ho paralysisa angamba na apopleksia ny aretina izay nahafaty azy.—J. Pl.

**NABOTA.** Nabota dia lehilahy Jezirelita anankiray izay novonoin' i Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, sy Jezebela vadiny. Nanana tanimboaloboka anankiray tao Jezirela izy, "takaikin' ny lapan' i Ahaba, mpanjakan' i Samaria." Dia nirin' ny mpanjaka ho azy izany tanim-boalobok' i Nabota izany; fa nony nangatahiny handray vola izay tokom-bidiny Nabota, na tany hafa hasolo azy, dia nolaviny mafy sady nataony sanatria azy eo anatrehan' i Jehova raha hivarotra amin' i Ahaba ny tanin-drazany. Sady sosotra no nalahelo ny mpanjaka nony nandre izany, ka dia lasa nody tany an-dapany izy, dia nandry tao am-parafarany sady nampihodina ny tavany, ary tsy nety nihinan-kanina akory. Nony hitan' i Jezebela vadiny izany, dia nanoratra taratasy haingana tamin' ny anaran' ny mpanjaka izy, izay nasiany fanombohan-kasen' ny andriana, dia nampitondrainy tamin' ny loholona sy ny andriana niray tanàna tamin' i Nabota. Ny olona nampitondrainy iny taratasy iny no nasainy niantso andro fifadiana, araka ny fanao fahizay raha nisy loza maty nihatra tamin' ny vahoaka, ary Nabota no nasainy hapetraka eo anatrehan' ny olona rehetra. Dia nisy olona roa lahy tena ratsy indrindra nitsangan-kiampanga azy ho "niteny ratsy an' Andriamanitra sy ny mpanjaka;" ary izy sy ny zanany (2 Mpan. ix. 26) tokony handimby azy no nosintonin' ny olona, ka navoakany teny ivelan' ny tanàna, sy notorahany vato mandra-pahafatiny androtr' izay hiany. Ny fatiny dia nohanin' ny amboa sy ny kisoa, ary ny rany izay sisa tsy nolelafin' ny amboa nitaitaika nankany amin' ny farihy tao akaikin' ny tanàna. Dia lasany Ahaba ny tanim-boalobony.

Izany voalaza teo izany indrindra no nampahery an' i Elia raha niteny an' i Ahaba izy, ary izany koa no nandringanan' Andriamanitra ny taranany tsy hanjaka amin' ny Isiraely. Nony maty tan-ady ny mpanjaka tato aoriana, dia nentin' ny mpanompony ny fiara-kodiany feno ra hosasana tao am-parihin' i Samaria (1 Mpan. xxii. 38), ary ny rany nolelafin' ny amboa, tahaka ny tamin' i Nabota koa. Jorama zanany, izay nanjaka nandimby azy, dia novonoin' i Jeho, anankiray tamin' ny vahoakany izay nikomy taminy, ary ny fatiny nariana tao amin' ny sahan' i Nabota izay nalain-drainy an-keriny.—J. Pl.

**NADABA**: (1) lahimatoan' i Arona sy Eliseba izy (Eks. vi. 23; Nom. iii. 2). Izy mbamin' ny rainy aman-drahalahiny sy ny fito-polo lahy amin' ny loholon' ny Isiraely no nasain' Andriamanitra niankohoka sy nivavaka "eny lavitra eny" tamin' i Mosesy niakatra ny tendrombohitr' i Sinay "hanakaiky an' i Jehova" (Eks. xxiv. 1). Taoriandriana dia Nadaba sy Abihu rahalahiny no matin' "ny afo izay nivoaka avy teo anatrehan' i Jehova" tamin' izy roa lahy nanatitra "afo tsy izy." Izany "afo tsy izy" izany dia afo hafa noho ny afo nasain' Andriamanitra hanalan' ny mpisorona, dia ilay nirehitra mandrakariva teo ambonin' ny alitara ka tsy navela ho faty (Lev. vi. 13).—T.L.

**Nadaba**: (2) zanak' i Jeroboama, ilay mpanjakan' ny Isiraely, ary izy nandimby an-drainy tamin' ny B.C. 954 ka nanjaka roa taona. Tamin' ny nanaovana fahirano an' i Gibetona dia nisy fikomiana nataon' ny miaramilany sasany, ary Nadaba no novonoin' i Basa, ilay manamboninahiny anankiray, ho faty (1 Mpan. xv. 25-31). (3) Zanak' i Samay, tamin' ny taranak' i Joda, ilay zanak' i Jakoba (1 Tan. ii. 28). (4) Zanak' i Gibeona, tamin' ny taranak' i Benjamina (1 Tan. viii. 30; ix. 36.—T.L.

**NAFISY**: dia anaran' ny anankiray tamin' ny zanakalahin' Isimaely, sady anaran' ny firenena izay taranany koa (Gen. xxv. 15. Lazaina miaraka amin' ny anaran' i Jetora ao amin' ny teny telo milaza azy izy (1 Tan. i. 31; v. 19), ary Jetora dia firenena izay nonina tao amin' ny tany natao hoe Itoria, tao avaratr-atsinanan' i Palestina, ary namorona an' i Damaskosy sy Basana. Dia niara-nitoetra ny olon' i Nafisy sy Jetora, ary noresen' ny Zanak' Isiraely izy tamin' ny nahazoany ny Tany Masina. Olona niompy biby betsaka izy, fa ny isan' ny ondriny nalain' ny Zanak' Isiraely dia 250,000, sy rameva 50,000, ary boriky 2000.—J.S.

**NAFTALY**: (*Fitolonako*; Gen. xxx. 8). Fahenina tamin' ny zanak' i Jakoba izy, ary faharoan' izay naterak' i Bila mpanom-

povaviny ho azy, ka dia isan' ny Patriarka roa ambin' ny folo izy; ary nanana zanaka telo lahy izy (Gen. xlvi. 24; 1 Tan. vi. 13). Ary satria zanak' i Jakoba Naftaly, dia tonga rain' ny anankiray tamin' ny firenen' ny Isiraely roa ambin' ny folo, izay natao hoe koa Naftaly, na firenen' i Naftaly. Ny tantarany dia tsy voalaza loatra eo amin' ny Soratra Masina.—T.RL.

**Naftaly, Ny Firenen' ny.** Isan' ny firenena roa ambin' ny folo izay nahery sy be olona izy, fa ny isan' ny lehilahy mahery tamin' ny nialany tao Egypta dia 53,400, afa-tsy ny zaza amim-behivavy (Nom. i. 42; ii. 30). Anefa nihena betsaka izy tamin' ny diany tany an-efitra, fa tamin' ny nanisan' i Mosesy azy tao Moaba dia 45,400 hiany no isany (Nom. xxvi 45-50). Tao amin' ny latiny avaratry ny tobin' ny Isiraely no nitobian' ny Naftaly tany an-efitra, ka nifanolotra tamin' ny firenen' ny Dana sy Asera sady niray faneva taminy izy, ka ny fikambanan' izy ireo firenena telo ireo no natao hoe "tobin' ny Dana" (Nom. ii. 25-31).

Ny fari-tanin' ny Naftaly tao amin' ny Tany Masina dia tao avaratra ka voafaritry ny Ranomasin' i Galilia sy ny fari-tanin' ny Zebolona tao atsimo, sy ny tendrombohitr' i Libanona tao avaratra, ary hatramin' ny Asera tao andrefana ka hatramin' ny Manase tao an-dafin' i Jordana. Isan' ny zara-tany tsara sy mahafinaritra ary mahavokatra indrindra ny anjara-tanin' ny Naftaly, sady nalaza sy be harena ny tanàna sasany tao aoriana, tahaka an' i Kapernaoma sy Betsaida, etc. Ny anaran' ny tanàna lehibe tao aminy tamin' ny andron' ny Mpitsara dia Kedesy sy Hazora sy Hasoreta ary Kinereta (Genesareta), etc. Toa malaindaina hiany izy tamin' ny nidirany tamin' ny zara-taniny tamin' ny voalohany, fa tsy nandroaka ny Kananita tompon-tany rehetra hiala, ka dia tonga voaloton' ny fanaon' ireny be hiany izy. Kanefa nanompo azy hiany ireo Kananita ireo (Mpits. i. 33), fa Naftaly tonga nahery sy nanohitra ny fahavalony tamin' ny andron' i Baraka sy Gideona Mpitsara. Tamin' ny andron' i Davida nisy lehilahy 37,000 tany Naftaly izay nahay niady (1 Tan. xii. 34); ary tamin' ny andro vao nanjakan' i Rehoboama izy dia isan' ny firenena folo izay nikomy ka nikambana ho fanjakan' ny Isiraely.

Raha ny tantaran' i Naftaly no dinihina, dia hitantsika fa marina ny naminanian' i Jakoba razany azy hoe:

> "Naftaly dia dieravavy alefa;
> Manao teny mahafinaritra izy" (Gen. xlix. 21);

izany hoe, tsy nety hofehezin' olona izy, fa maminy indrindra ny fahafeovan-tena. Kanefa satria nifanolotra tamin' ny tanin' ny Jentilisa ny zara-tanin' ny Naftaly, dia nasian' ny fahavalo matetika izy; fa izy no isan' ny voalohany izay tra-pahoriana tamin' ny andron' i Basa, mpanjakan' ny Isiraely, sy Asa, mpanjakan' ny Joda, noho ny tafika izay nirahin' i Beni-hadada, mpanjakan' i Syria (1 Mpan. xv. 20). Be herim-po hiany izy, kanefa, rehefa tsy nanompo an' Andriamanitra intsony izy, dia navelan' Andriamanitra ho resy, ka lasan' ny fahavalony.—T.RL.

Raha tahaka ny dikan' ny teny Hebreo izay hita ao amin' ny Septoaginta anefa, dia izao no teny tso-drano nolazain' i Jakoba milaza ity firenena ity:

> "Naftaly dia hazo terebinta tsara faniry;
> Mampisandrahaka sampana mahafinaritra izy."

Ary izany, raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, dia dikany marina ka milaza ny toetry ny *tany* honenan' ny Naftaly, fa tsy ny toe-panahin' ny *firenen'* ny Naftaly tsy akory. Ary mifanaraka koa izany amin' ny teny nolazain' i Mosesy milaza azy hoe:

> "Ry Naftaly, voky fankasitrahana
> Ka feno ny fitahian' i Jehova,
> Mandovà ny andrefana sy ny atsimo anie hianao" (Deo xxxiii. 23).

Fa ny tany nonenan' ny Naftaly dia isan' ny mahavokatra indrindra any Palestina. Ny "andrefana" voalaza eto dia ny Ranomasina na Farihin' i Galilia, ary ny "atsimo" dia ny havoana ao andrefany. Tokony hotsarovana koa fa "ny tanin' ny Naftaly" dia ny tany izay nisehoan' i Jesosy Tompo indrindra, fa tao ny tanàna nanaovany ny fahagagany maro sady nampianarany (Mat. iv. 15, 16; Isa. ix. 1, 2).—J.S.

**NAFTOHITA:** izany dia anaran' ny firenena anankiray izay taranak' i Mizraima, zanakalahin' i Hama (Gen. x. 13; 1 Tan. i. 11). Izy dia isan' ny fokon' olona izay nahazo an' i Egypta ho anjara-taniny; ary araka ny hevitry ny sasany, dia tao atsinanan' i Egypta ny tany nonenany, fa nisy tanàna lehibe natao hoe *Nafata* na *Napata* tao. *Meroe* no anarany ankehitriny, ary ny ravan' ny tempoly sy ny trano sy ny pyramida ary ny sary vato lehibe mbola hita any, na dia simba be hiany aza izy, dia vavolombelon' ny halehibeny sy ny hatsarany tany aloha.—J.S.

**NAHASY:** (1) dia ilay mpanjakan' ny Amonita izay nanao fahirano an' i Jabesi-Gileada; koa nony nangatahin' ny tompon-tanàna ny hanao fanekena aminy, dia tsy nety izy, raha tsy neken' ny tompon-tanàna ny hanesorany ny masony ankavanana rehetra. Nony ren' i Saoly izany dia tezitra mafy izy, ka novoriny ny Zanak' Isiraely ka nentiny namely sy nandripaka ny Amonita (1 Sam. xi. 1-11). Ny hoe 'Nahasy' tsy anaran' ny mpanjaka iray hiany, fa toa anarana niombonan' ireo mpanjakan' ny Amonita. Nahasy, ilay rain' i Hanona, mpanjakan' ny Amonita, no efa nanao soa lehibe tamin' i Davida, ka tian' i Davida ny hamaly soa izany amin' i Hanona zanany (2 Sam. x. 2).

**Nahasy**: (2) dia olona izay voalaza indray mandeha monja hiany (2 Sam. xvii. 25), dia amin' ny filazana ny firazanan' i Amasa, ilay mpifehy ny miaramilan' i Absaloma. Amin' iny toko sy andininy iny, Amasa dia voalaza ho "zanak' ilay Isiraelita (na Isimaelita) atao hoe Itra, izay nandry tamin' i Abigaila, zanakavavin' i Nahasy sady rahavavin' i Zeroia." Fa amin' ny 1 Tan. ii. 16, Abigaila no lazaina ho anabavin' i Davida, zanak' i Jese, sy ny rahalahiny. Koa amin' izany, Abigaila sady zanak' i Nahasy no anabavin' ny zanak' i Jese koa. Ahoana izany? Ny iray amin' izao hevitra telo izao no azo alaina havaly izany: 1. Fa araka ny lovantsofin' ny Raby, Nahasy sy Jese dia olona iray hiany. 2. Fa Nahasy dia mpanjakan' ny Amonita, ka ny vehivavy vadiny na tokantranomasony izay niteraka an' i Abigaila sy Zeroia taminy dia tonga vadin' i Jese sy renin' i Davida sy ny rahalahiny tato aoriana. 3. Fa Nahasy tsy mba anaran-dehilahy akory, hoy izy, fa anaran-behivavy, dia ilay vadin' i Jese.—T.L.

**NAHOMA sy ny Bokiny.** 1.—*Ny toetry ny Fanjakana tamin' ny andro nanoratana ity boky ity.* Tao antenatenan' ny andro nanjakan' i Hezekia, ilay mpanjaka tsara fanahy tany Jerosalema, dia nisy mpaminany anankiray koa nitsangana ho naman' Isaia sy Mika, ka nanome toky ny mpanjaka sy ny vahoakany tamin' izay andro nilan' ireo izany indrindra. Ny dikan' ny anaran' i Nahoma dia '*fampiononana*,' na '*famaliana*,' fa samy azo atao dikany ireo teny roa ireo; sady samy mampiseho ny raharahan' i Nahoma, dia ny hampionona ny fon' ny olon' Andriamanitra tamin' ny andron' ny fahantrany, ary ny hanambara ny famaliana marina izay hamalian' Andriamanitra ny Asyriana, fahavalony lozabe, izay nanafika ny Tany Masina sy nampahantra ny vahoaka tamin' izay.

Efa fongotra tamin' izay ny fanjakana tavaratra (Isiraely), ary izany firenena folo izany dia efa lasan' ny fahavalony ho babo ka namponeniny tany avaratr' atsinanana any Asyria, an-koatra lavitra an' i Ninive, dia tao amin' ny tananan' ny Mediana, avaratra an' i Persia. Ny fanjakan' i Egypta koa, izay nantenain' ny Joda sy nandosirany ho famonjena azy ho afaka amin' ny mpanjakan' i Asyria, dia efa resiny loatra, ka maro ny vahoakan' i Egypta koa izay efa voababony.

Ilay renivohiny malaza tany Egypta Atsimo, dia No-Amona (Thebes), dia efa noravany vao haingana koa (Isa. xx.; Nah. iii. 8); ny zanany madinika notetitetehiny teny an-joron-dàlambe rehetra eny, ary ny olomalazany nanaovany filokana, ary ny lehibeny rehetra nogadrany. Ny Tany Masina koa dia mbola tsy nilaozan' ireo fahavalo lozabe nanafika azy lalandava ireo. Nony afaka kelikely, rehefa vitany ny nandravany an' Isiraely, dia tafaverina indray ny fahavalo ka niakatra namely ny tanàna rehetra izay nisy manda tany Joda ka nahafaka azy. Raha mbola tsy tonga tany Jerosalema ireo, dia kivy ratsy Hezekia sy ny vahoakany ary nanaiky handoa sazy lehibe ho an' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, araka izay nasainy haloany. Ary ny mpanjakan' i Asyria nampandoa azy talenta volafotsy telon-jato sy talenta volamena telo-polo, dia ny vola rehetra izay hita tao amin' ny rakitry ny Tempoly sy tao an-tranon' ny mpanjaka; ary na dia ny volamena izay napetraka tamin' ny toiana sy ny varavaran' ny Tempoly aza dia nendahin' i Hezekia, ka nomeny ho an' ny mpanjakan' i Asyria izany. Nefa tsy mbola afa-po hiany ilay mamba sarotra, fa nony azony izany harem-be vava rehetra izany, dia mbola naniry ta-hahazo hiany izy, ka nandefa ny jeneraly telo lahy sy miaramila betsaka hanafaka an' i Jerosalema, fa ny tenany mbola tsy nandeha, fa mbola namao fahirano tamin' ny tananan' i Joda sasany tao akaiky hiany. Koa fatratra loatra ny taharatsiam-bava sy fandrahonana nataon' i Rabsake sy ny namany tany ivelan' ny mandan' i Jerosalema, fa sady nametaveta ny mpanjaka sy ny vahoakany no nihaika ny Andriamanitra velona aza.

Izany ary no toetran' ny fanjakan' i Joda tamin' ny andro nisehoan' i Nahoma hanome toky ny olon' Andriamanitra tany Jerosalema. Isaia efa antitra ka angamba tsy dia afaka intsony hitory ny tenin' Andriamanitra am-pahibemaso; ary Mika koa dia tokony ho efa maty vao haingankaingana talohan' izany; ary tamin' izany no nahatongavan' ny tenin' Andriamanitra tamin' i Nahoma Elkosita, dia faminaniana ny amin' ny hamonjen' Andriamanitra an' i Joda, sy ny amin' ny loza hanjo an' i Ninive.

2.—*Ny Nanoratra ity boky ity.* Kely foana hiany no azo tantaraina ny amin' i Nahoma, afa-tsy izay hita eo amin' ny bokiny hiany. Ny anaovana azy hoe Elkosita dia noho izy teraka tany Elkosy, tanàna kely tany Galilia. Sahabo ho tamin' ny taona A.D. 400 dia mbola naharitra hiany io tanàna kely io, fa hitan' i Jerome, ilay bisopy malaza tany Palestina, izay nanoratra ny tantaran' ny Fiangonana sy ny boky hevi-teny maromaro koa. Nisy tanàna iray hafa koa natao hoe Alkosy, tany avaratra akaiky an' i Ninive; ary ny mpanoratra sasany nihevitra elaela hiany fa io angamba no nahaterahan' i Nahoma. Raha izany, dia tsy maintsy ho zanaky ny Isiraelita voababo tany Asyria izy, ary tao hiany no tokony ho naminaniany. Kanefa tsy misy vavolombelona manamarina izany akory. Ny Isiraelita voababo dia namponenina tany Media (2 Mpan. xviii. 11), izay lavitra any atsinanan' i Ninive. Raha Alkosy any Ninive ary no nahaterahany, dia mbola ankizilahy madinika hiany Nahoma tamin' ny andro niakaran' i Sankeriba hanafaka an' i Jerosalema. Ny bokiny rehetra

anefa mampiseho azy ho mponina tany Jerosalema tamin' ny andro naminaniany, izay taloha kelin' ny nandringanan' i Jehova ny miaramilan' i Sankeriba (Nah. i. 13, 14); ii. 1, 2). Ny tarehin' ny tendrombohitry ny Isiraely, toy ny Basana sy Karmela, ary ny voninkazo any Libanona, dia fantatr' i Nahoma tsara (i. 4); fa Ninive kosa dia hitany toy ny amin' ny fahitana hiany (ii. 9). Ny anarana hoe Kapernaoma aza dia toa vavolombelona fa tao no nonenan' i Nahoma, satria mitovy amin' ny hoe 'Ambohi-Nahoma' io anaran-tanàna hoe Kapernaoma io. Tokony ho isan' ny Isiraelita izay afa-nandositra tamin' ny andro namaboana ny Isiraely izy, ary efa tonga tany Jerosalema izy vao nontsoin' i Jehova haminany. Ao anelanelan' i Kapernaoma sy Tiberiasy dia misy fasana hita ankehitriny izay ataon' ny tompon-tany ho fasana nilevenan' i Nahoma.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana ny Bokin' i Nahoma.* Sahabo ho zato taona talohan' ny andron' i Nahoma, nisy mpaminany Isiraelita anankiray nirahin' i Jehova nankany Ninive hanambara ny loza sy ny fandravana izay efa mila hanjo azy tamin' izay. Nibebaka tamin' ny fitorian' i Jona teny izy ireo, fa hatramin' ny mpanjaka ka hatramin' ny vahoaka dia samy niala tamin' ny lalan-dratsiny avy izy; dia nanenina Andriamanitra ny amin' ny loza izay nolazainy hatao aminy. Koanefa vetivety hiany dia foana ny fibebahany, ary nandritra ny zato taona izay nanambinan' Andriamanitra sy nampaherezany azy dia efa tonga firenena masiaka sy nandoza loatra tamin' ny firenena madinika manodidina azy izy. Ny anaran' i Jehova, izay nohajainy teo aloha tamin' ny nahatongavan' i Jona tao, dia efa tonga tsinontsinona taminy izao, ary noho ny fisandratana vetivety nomeny azy dia sahiny ny mihaika ny Andriamanitry ny Isiraely mba hiady aminy.

Koa raha ny boky nosoratan' i Nahoma no dinihina, dia hitantsika fa voalohany indrindra misy tenin' Andriamanitra nasainy hotorin' i Nahoma mba hampionona ny fon' ny olona tany Jerosalema. Raha ny amin' ireo fahavalo teo ambavahadiny, dia

"Andriamanitra saro-piaro sy mamaly heloka Jehova;
Jehova dia Mpamaly heloka sady be fahatezerana;"

fa raha ny amin' ny mpanompony kosa, dia

"Tsara Jehovah, fiarovana mafy amin' ny andro fahoriana Izy
Ka mahalala izay mialoka aminy."

Henjehina ho any amin' ny maizina ny miaramilan' ny fahavalo, na dia tsy hita isa aza ireo ka maro; ary ny amin' i Sankeriba mpanjaka dia hoy izy:

"Tsy ho velo-maso intsony ny anaranao;
Hataoko tapaka tsy ho ao an-tranon' ny andriamanitrao ny sarin-javatra;
Hanao ny fanasana ho anjaranao Aho, satria fa hita latsa-danja hianao."

Ary mahagaga tokoa ny tantara milaza ny nahatanterahan' Andriamanitra izany rehetra izany. "Tamin' ny alin' io dia avy ilay Anjelin' i Jehova ka namely olona dimy arivo amby valo alina sy iray hetsy tao antobin' ny Asyriana; ary nony maraina koa vao nifoha olona, dia hita fa, indreo, efa maty avokoa ireo. Dia niainga Senkeriba, mpanjakan' i Asyria, ka lasa nody ary nitoetra tany Ninive. Ary raha niankohoka tao antranon' i Nisroka andriamaniny izy, dia nasian' i Adrameleka sy Sarezara zanani-lahy ny sabatra izy" (2 Mpan. xix. 35-37; Isa. xxxvii. 36-38).

Ninive dia mbola nomena andro hiany hizahana azy na mba hibebaka izy; nefa hitan' i Nahoma rahateo fa tsy mba azo antenaina izy, ary toa tsinjony amin' ny fahitana ny fandravana azy izay tanteraka sahabo ho zato taona taoriana; fa hoy izy:

"Lozan' ny tanàna mpandatsa-dra!
Feno lainga sy fandozana izy."
"Misy mpanorotoro miakatra hamely anao;
Ambeno ny manda."

Ary hitan' i Nahoma fa tafavory manodidina azy ny fahavalo hanimba, fa

"Nomenaina ny ampingan' ny lehilahy maheriny,
Mitafy jaky ny miaramilany;
Ny kalesiny dia misy vy mahery, mamirapiratra toy ny afo, amin' ny andro fiomanany,
Ary antsodina ny lefona."

Taitra amin' izany ny mpanjaka sy ny miaramila ao an-tanàna; fa

"Tafitohina ony am-pandehanana ireny,
Mihazakazaka ho any amin' ny manda izy."

Dia nandositra amin' izany ny miaramilan' i Ninive, fa baikoin' ny komandy hoe:

"Mijanóna, mijanóna e!
Nefa tsy misy miherika."

Na dia tanàna makadiry indrindra tamin izay aza Ninive, satria ny màndany rehetra sy ny lapan' ny mpanjaka sy ny tranombahoaka dia birika tsy voadotra hiany no nanaovana azy, dia nalaky nanjary fotaka ny tanàna nony rava. Nosaronan' ny fasika koa ny ravany, ary nony tamin' ny taona A.D. 200 dia tsy nisy intsony izay nahalala ny niorenany, na dia notadiavin' ny sasany ho hita matetika aza izany. Fa vao haingana hiany, dia hatramin' ny taona A.D. 1820, no nisy Vazaha nampihady ny fasika sy ny tany bonga makadiry maro any, ka betsaka ny vao voasoratra sy ny sary vato sy ny fanaka sy ny hazo voarafitra sy ny haingontrano izay efa azony. [ZAHAO NINIVE.]—W.M.

**NAHORA**: dia anaran' ny olona roa lahy isan' ny razan' i Abrahama. (1) Ny raibeny, izay zanak' i Seroga sy rain' i Tera (Gen. xi 22-25). (2) Zanak' i Tera ary rahalahin' i Abrahama sy Harana (Jen. xi. 26, 27; ary angamba zokin' i Abrahama izy. Milka, zanakavavin' i Harana rahalahiny, no

**novadiny. Nony nivahiny tany** Kanana **Abrahama sy Lota,** Nahora dia nijanona **tamin' ny tany** nahabe azy hiany, dia tao **Oran' ny** Kaldeana, tao atsinanan' ny ony **Eofrata izany.** Niteraka roa ambin' ny folo **izy, ka ny valo** dia zanany tamin' i Milka **ary ny efatra** zanany tamin' ny tokantranomasony (Gen. xxii. 21-24).—T.L.

**NAINA:** dia tanàna kely any Galilia, izay voalazan' i Lioka (vii. 11) ho nanaovan' i **Jesosy** Tompo ny anankiray tamin' ny fahagagana lehibe indrindra nataony, dia ny nananganany ny zanakalahin' ilay mpitondra-tena tamin' ny maty. Mbola maharitra hiany Naina, na dia vohitra kely foana aza izao izy, fa misy trano bongo roa-polo hiany izay hita ao. Miorina eo an-kilany avaratry ny havoana atao hoe *Jebel-ed-Duhy*, na Hermona Kely, izy, ary tandrifin' i Tabora, izay lavitra azy tokony ho efatra maily. Ny hevitry ny anaran' i Naina dia 'mahafinaritra;' ary mifanaraka indrindra amin' ny toetry ny tany iorenany izany, fa avy ao no itsinjovana ny tany lemaka Esdraelona, sy ny havoan' i Galilia voasaron' ala, ary ny tendrombohitra Hermona sy Libanona, izay voasaron' ny orampanala.—J.S.

**NAIOTA:** dia tanàna tany Rama, na tao akaikiny, izay fonenan' i Samoela mpaminany mbamin' ny mpianany (1 Sam. xix. 18-23; xx. 1), sady nalehan' i Davida tamin' izy nenjehin' i Saoly.—J.T.

**NAKONA, Ny Famoloany:** dia tany izay nahatongavan' ny Fiaran' i Jehova, nony nentin' i Davida avy tany Kiriata-jearima niakatra ho any Jerosalema izy (2 Sam. vi. 6). Tao no nahafatesan' i Oza nobo ny nanendreny ny Fiara. Natao hoe "Famoloan' i *Kidona*" kosa izy ao amin' ny 1 Tant. xiii. 9, izay milaza ity tantara ity hiany.—J.S.

**NAMANA.** (1) Ity Namàna ity dia lehilahy Syriana, komandin' ny miaramilan' ny mpanjakan' i Syria, dia olona lehibe teo anatrehan' ny tompony izy sady nanan-kaja, satria izy no namonjen' i Jehova an' i Syria; ary lehilahy mahery izy, saingy boka. Raha araka ny tenin' i Josefosy mpitantara dia ity Namàna ity hiany no ilay lehilahy anankiray izay nandefa zana-tsipika nataony kitoatoa ka nahavoa an' i Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely (1 Mpan. xxii. 24). Asa anefa na izany no hevitry ny hoe: "Izy no namonjen' i Jehova an' i Syria," na tsia: nefa izay nataony no nahazoany fisandratana lehibe tao an-dapan' i Beni-hadada, mpanjakan' i Syria. Toa commander-in-chief tamin' ny miaramila izy, ary izy koa no mpanakaiky ny mpanjaka indrindra; fa raha nankany amin' ny tranon' i Rimona sampiny ny mpanjaka, dia niankina tamin' ny tanan' i Namàna (2 Mpan. v. 18). Fa niadan-dratsy Namàna, satria na dia nanan-kaja toy izany aza izy, dia boka, ary ny karazan-kabokana nanjo azy dia tsy nisy fahasitranana mandrakizay. Raha lehilahy Isiraelita Namàna, ka ny Lalan' i Mosesy no narahiny, dia tsy tokony ho navela hitoetra tao an-tranony akory aza izy, fa tsy maintsy ho nitoka-monina, ary tsy mba navela hiditra tao an-tranon' Andriamanitra akory hivavaka (2 Tant. xxvi. 21). Toa hafa kosa ny fitondran' ny Syriana ny boka, ka dia nahazo nihaona tamin' ny mpanjaka Namàna (2 Mpan. iv. 4), ary nitoetra tao an-tranony tao amin' ny vadiny hiany koa izy (and. 3). Noho ny filazan' ny ankizivavy Isiraelita anankiray ny amin' i Elisa mpaminany, dia nonatonin' i Namàna izy, ary nasain' i Elisa handro impito tao amin' ny ony Jordana Namàna. Tamin' ny voalohany dia nimonjmonjo hiany izy ka nanda tsy handeha, fa tato aoriana kosa dia niova saina indray izy ka lasa nisitrika impito tao amin' ny ony; dia nadio ny nofony, ka afaka ho azy ny habokany (zahao ELISA).

Nony hitany fa sitrana tokoa izy, dia safopifaliana ka lasa niverina hankany amin' i Elisa izy hisaotra azy sy hanatitra izay zavatsoa nentiny ho fisaorana; fa tsy nety nandray na inona na inona akory Elisa. Tsy hita mazava loatra ny fangatahany mba hitondra tany izay zakan' ny ampondra roa; fa angamba hanaovana fivoadiana ho an' i Jehova no heviny, satria nataony ho tsy nankasitrahan' i Jehova, Andriamanitry ny Isiraely, raha ny fivoadiany no atao eo amin' ny tany izay masina ho amin' i Rimona, sampin' ny Syriana. Dia nanolo-tena ho mpanompon' i Jehova izy, nefa fangatahana iray monja no nataony: dia ny mba havelan' i Jehova ny helony, raha mba miara-miditra amin' ny mpanjaka tompony ao amin' ny tranon' i Rimona sampy izy, raha niankina tamin' ny tànany ny mpanjaka, satria fanompoany izany ka tsy azony nolavina.

Izay andro sisa niainan' i Namàna, na vitsy na maro, tsy fantatra akory; fa raha miseho indray ny tantaran' i Syria, dia Hazaela efa nandimby an' i Namàna.

Ity nataon' i Elisa tamin' i Namàna ity no notsarovan' i Kristy ho isan' ny fiantrana nasehon' i Jehova tamin' ny Jentilisa (Lio. iv. 27); fa tsy misy amin' ny Evanjelista efadahy milaza izany afa-tsy Lioka mpanao fanafody hiany. -- J.Pl.

**Namana.** (2) Lehilahy anankiray avy tamin' ny taranak' i Benjamina ity Namàna faharoa ity, izay niara-niditra tamin' i Jakoba nankany Egypta (Gen. xlvi. 21). Raha araka ny Versiona Septoaginta, dia zanak' i Bela izy, ary mba mifanaraka amin' izany koa ny teny ao amin' ny Nom. xxvi. 40, sady voalaza koa ho razam-ben' ny Namanita izy. Na ny amin' i Namàna na ny amin' ny Namanita tsy dia misy hita tantara akory. Raha tsy diso lahatra ny anarana ao amin' ny 1 Tan. viii. 7, dia toa nitondra avy tany Geba nankany Manahata niaraka tamin' ny zanak' i Ehoda izy. -- J.Pl.

**NAMATITA:** dia anarana nomena an' i Zofara, anankiray tamin' ny sakaizan' i Joba telo lahy (Joba. ii. 11, etc.), ary toa milaza fa ny

tany na tanàna nihaviany dia natao hoe *Naamah*. Ny fonenan' i Joba sy ireto sakaizany roa lahy dia tany Arabia, ary angamba avy tany no nihavian' i Zofara koa, nefa tsy misy ahafantarana izany marina.— J.S.

**NAOMY**. Vadin' i Elimeleka Naomy sy rafozan' i Rota (Rota i. 2). Ny hevitry ny anaran' i Naomy dia 'mamy,' na 'mahafinaritra,' ary izany no mahazava ny teny ao amin' ny Rot. i. 20, 21, hoe: "Aza atao hoe Naomy (mahafinaritra) aho, fa ataovy hoe Mara (mangidy), satria mangidy indrindra ny nataon' ny Tsi-toha tamiko." — J.Pl.

**NARDÀ**. Zavatra mani-pofona avy amin' ny fakan' ny zava-maniry anankiray ny Narda. Tsy mba misy eto Madagaskara ny zava-maniry izay ahazoana azy; nefa toa namanaman' ilay zava-maniry kely manipofona atao hoe *Mampirena* na *Mampirehana* izy. Toa ao amin' ny tendrombohitra Himalaya any India no aniriany; ary ny anarany amin' ny Botany dia *Nardostachys jatamansi*. Ny vehivavy any Nepal mangaro ny fakany amin' ny diloilo mba hahosony amin' ny volon-dohany, satria mahamanitra azy izy. Nalaza hatramin' ny ela dia ela izy noho ny fofony (vakio Ton.-K. i. 12 sy iv. 14), sady isan' ny zavatra saro-bidy indrindra (vakio Mar. xiv. 3 sy Jos. xii. 3, 5).—R.B.

**NARKISA**: dia Kristiana (?) anankiray tany Roma, ary ny ankohonany dia fantatr' i Paoly, sady nanaovany veloma ho olona "ao amin' ny Tompo" (Rom. xvi. 11).—J.S.

**NATAFA**: dia anaran' ny zavatra anankiray izay nasain' i Jehova halain' i Mosesy hatao emboka na zava-manitra hodorana isan-andro eo amin' ny altara fandoroana ditin-kazo manitra (Eks. xxx. 34, 35). Raha tahaka ny hevitry ny sasany, dia ditin-kazo hiany io natafa io ka sahala amin' ny myra, nefa tsy fantatra marina izany. Naharo tamin' ny zavatra telo hafa koa izy hatao emboka.— J.S.

**NATANA** (1). Natana dia isan' ny mpaminany malaza tamin' ny andro nanjakan' i Davida sy Solomona zanany. Tokony ho zandrin' i Davida elaela hiany izy, fa nahatratra ny faramparan' ny nanjakan' i Solomona (2 Tan. ix. 29). Ny nisehoany voalohany ao amin' ny Soratra Masina dia tamin' ny andron' i Davida. Tery an-tsaina Davida hanorina tempoly ho an' Andriamanitra, dia nolazainy tamin' i Natana ny fikasany, ka tamin' ny voalohany dia namporisihiny hanao izy, fa tato aoriana kosa dia nORARANY tsy hanao indray (2 Sam. xii. 1-12). Tato aorian' izany dia nitsangan-kananatra an' i Davida izy noho ny zava-mahamenatra nataony tamin' i Oria Hetita sy Batseba vadiny, ary ilay fanoharana ny amin' ny zanak' ondrivavy kely anankiray no nentiny nananarany azy (2 Sam. xii. 1-12).

Toa Natana hiany angamba no nahazoan' i Solomona anarana hoe Jedidia; ary raha araka ny hevitry ny sasany, dia isan' ny mpampianatra nahahendry an' i Solomona izy (2 Sam. xii 25). Tamin' ny faran' ny nanjakan' i Davida dia niandany mafy tamin' i Solomona izy, sady nanolo-tsaina an' i Batseba reniny ny amin' izay mety hataony; ary ny tenany aza dia nanatrika an' i Davidia mpanjaka ka namporisika azy hanendry an' i Solomona ho dimbiny. Dia Natana mpaminany sy Zadoka mpisorona no nasain' i Davida hanosotra an' i Solomona zanany ho mpanjakan' ny Isiraely handimby azy (1 Mpan. i. 1). Ny zanany, izay atao hoe Zaboda, no mpanolo-tsaina sy sakaizan' i Solomona (1 Mpan. iv. 5). Nanoratra boky roa Natana: ny anankiray dia tantaran' i Davida (1 Tan. xxix. 29), ary ny anankiray kosa dia tantaran' i Solomona (2 Tan. ix. 29). Ny tantaran' i Solomona angamba tokony tsy ho tapitra avokoa, fa raha tsy maty talohan' i Solomona izy, dia tsy maintsy ho efa tratra antitra mihitsy tamin' izany. Samy very anefa ireo boky roa nosoratany ireo.

Ny fasan' i Natana dia mbola atoron' ny tompon-tany izay mandalo any mandraka ankehitriny, dia any Halhoda ao akaikin' i Hebrona, hono.

**Natana** (2). Natana koa no anaran' ny anankiray tamin' ny zanak' i Davida sy Batseba (1 Tan. iii. 5); dia rahalahin' i Solomona iray tam-po taminy izy ary toa zandriny (2 Sam. xii. 24). Tsy misy tantara milaza izany amin' ny Soratra Masina akory, fa miseho ao amin' ny Lio. iii. 31 ny anarany, ka hita amin' izany fa izy no isan' ny razan' i Josefa, vadin' i Maria Virijina, koa dia isan' izay mahatonga an' i Jesosy ho taranak' i Davida araka ny nofo izy. Voalazan' i Zakaria mpaminany (xii. 12) ny taranak' ity Natana ity, sady toa olo-malaza tamin' ny andron' i Zakaria izy ireo, izany hoe, ela taorian' ny nahafatesan' ny rainy, ary taloha kelin' ny nandravan' i Nebokadnezara an' i Jerosalema.

**Natana** (3). Ity Natana ity dia zanaka na rahalahin' ny anankiray tamin' ny lehilahy maherin' i Davida (2 Sam. xxiii. 36). Tsy misy teny milaza azy afa-tsy ny hoe, avy tany Zoba izy. Izany Zoba izany angamba dia tokony ho Arama-Zoba.

**Natana** (4). Dia nisy Natana hafa koa izay anankiray tamin' ny loholona nanaraka an' i Ezra, raha niverina fanindroany avy tany Babylona ho any Jerosalema izy. Izy dia isan' ireo Jiosy nirahin' i Ezra avy tamin' ny tobiny tao amoron' ny ony Ahava hankany Kasafia haka ny Levita sy ny Netinima sasany ho mpanao fanompoam-pivavahana ao an-tranon' Andriamanitra (Ezra viii. 16). Izy angamba no ilay Natana voalaza amin' ny Ezra x. 39 ho isan' ireo nisaotra ny vadiny izay efa nalainy tamin' ny firenena vahiny (Ezra x. 39).—J.Pl.

**NATANAELA**. Ny hevitry ny anarana hoe Natanaela, raha adika, dia "fanomezan' Andriamanitra." Isan' ny mpianatr' i Jesosy

izy, kanefa izao hiany no fantatra aminy, dia ny nihaviany avy tany Galilia (Jao. xxi. 2) sy ny fahatsaram-panahiny (i. 48). Tsy miseho akory ny anarany amin' ny Filazantsara Telo. Jaona hiany no milaza fa hateloana na hefarana taorian' ny niverenan' i Jesosy avy tany an-efitra, ary taoriana kelin' ny nanondroan' i Jaona Mpanao-batisa Azy ho Zanak' ondrin' Andriamanitra, dia ta-hankany Galilia Jesosy. Dia Filipo no nantsoiny hanaraka Azy; fa Filipo nahita an' i Natanaela ka teritery am-po hilaza aminy fa efa niseho tokoa ilay Mesia voalazan' i Mosesy sy ny mpaminany. Nisalasala hiany Natanaela tamin'ny voalohany, fa mba tafintohina koa izy nony reny hoe, avy tany Nazareta Jesosy, fa tanàna tsy nisy laza izany sady tsy voatonona anarana amin' ny Testamenta Taloha, na indray mandeha akory aza. Fa nony nangatahin' i Filipo handeha hizaha Azy izy, dia lasa hiany izy (Jao. i. 46). Miseho miharihary amin' ny tenin' i Jesosy, Izay nahalala ny fon' ny olona rehetra, izany toe-panahin' i Natanaela izany; fa voalazany ho tso-panahy izy, dia Isiraelita tokoa, izay tsy nisy fitaka. Mba gaga hiany Natanaela raha vao reny ny teny niantsoan' i Jesosy azy, dia nanontany izay nahafantarany azy izy. Mainka nitolagaga izy nony nandre ny tenin' i Jesosy izay namaliany ny fanontaniany hoe: "Fony tsy mbola niantso anao Filipo, dia hitako teo ambanin' ny aviavy hianao." Dia fantany niaraka tamin' izay fa tsy olona hiany Jesosy, fa ny Avo mijery ka mahita ny takona, ary izany no nanaovany hoe: "Raby ô! Hianao no Zanak' Andriamanitra; Hianao no Mpanjakan' ny Isiraely" (Jao. i. 49, 50).

Indray mandeha monja taorian' izany no misy teny hoe Natanaela ao amin' ny Filazantsara; fa izy dia isan' ny mpianatr' i Jesosy vitsivitsy izay nisehoany tao amoron' ny Farihin' i Tiberiasy taorian' ny nitsanganany tamin' ny maty. Niaraka tamin' ny Apostoly sasany izy tamin' iny alina iny ka nivoaka haka hazandrano sady nahita ny fahagagana nataon' i Jesosy nony maraina koa, dia isan' izay niara-nihinana taminy koa izy, ary fantany ho Jesosy ilay nanao izany rehetra izany, anefa tsy mba sahy hanontany Azy zavatra akory izy (Jao. xxi. 2, 12). Indray mandeha tamin' ny niandohan' ny fampianaran' i Jesosy, ary indray mandeha koa taorian' ny nitsanganany tamin' ny maty, no ilazana ny anaran' i Nataniela ao amin' ny Soratra Masina.

Hatramin' ny ela efa nataon' ny maro ho isan' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy Natanaela, dia Natanaela sy Bartolomeo no ataony ho anarana roa milaza olona anankiray hiany. Ary izao no anaovan' ny sasany izany: Jaona, izay milaza ny amin' i Natanaela indroa, tsy mba manonona ny anaran' i Bartolomeo akory; fa Matio (x. 3) sy Marka (iii. 18) sy Lioka (vi. 14) kosa, izay samy milaza an' i Bartolomeo, tsy manonona ny anarany hoe Natanaela na indray mandeha akory aza. Angamba Natanaela no tena anarany, ary Bartolomeo (Zanak' i Tolmay) no anarany faharoa; fa tamin' ny Jiosy ny ray no nahavery anarana ny zanany; fa ny zanaka tsy nahavery anarana ny rainy. Ampitahao amin' izany Simona Bar-jona (Mat. xvi. 17) sy Josefa Barnabasy (Asa iv. 36). Filipo nitondra an' i Natanaela hankany amin' i Jesosy, ary ny anaran' i Bartolomeo dia voalahatra manaraka ny an' i Filipo indrindra ao amin' ny Filazantsara Telo; ary ao amin' i Lioka dia manaraka ny an' i Filipo ny anarany, tahaka an' i Andrea manaraka ny an' i Simona, sy Jaona manaraka ny an' i Jakoba rahalahiny. Ary koa, satria ny mpianatr' i Jesosy rehetra voatonona ao amin' ny Jaona toko i, no voaray ho Apostoly avokoa, dia mba zava-mahagaga hiany raha Natanaela irery, izay noderain' i Jesosy indrindra sady nino Azy sy nanaiky Azy tsara ho Zanak' Andriamanitra, no hany tsy nantsoiny ho isan' ny Apostoly namany.

Misy lovan-tsofina izay milaza fa Natanaela no mpampakatra tamin' ny fampakarambady tao Kana any Galilia, ilay nampodian' i Jesosy ny rano ho divay. Ary ataon' ny sasany ho isan' izy roa lahy mpianatra izay niaraka tamin' i Jesosy nankany Emaosy ity Natanaela ity.—J.Pl.

**NAZARENA**: dia ny mponina tao Nazareta, sady anarana enti-milaza an' i Jesosy Tompo ao amin' ny teny maro amin' ny Tes. Vao. izany; fa nomen' ny mpianany ho anarany izany ary nomen' ny fahavalony koa; zahao Lio. xxiv. 19; Jao. i. 45; Asa ii. 22; Mar. x. 47; xiv. 67; Jao. xviii. 5, 7; etc. Izany koa no isan' ny teny napetak' i Pilato teo amin' ny hazo fijaliana (Jao. xix. 19). Hatramin' ny voalohany anefa toa misy fanesoana sy fanevatevana kely niafina tao amin' io teny io (Jao. i. 14; vii. 41); ary tao aorian' ny niakaran' i Jesosy ho any an-danitra dia toa anarana eso nahafantaran' ny Jiosy tsi-mino ny Kristiana; ary ny niandohan' izany dia hita ao amin' ny Asa xxiv. 6 fa ny Kristiana no nataon' ny Jiosy hoe, "ilay antoko atao hoe Nazarena." Ary mandraka ankehitriny aza dia izany no anarana omen' ny Arabo sy ny Mohamedana hafa koa ny Kristiana.

Misy anefa teny anankiray izay tsy mazava loatra ka tsy maintsy hodinihintsika kely, dia ny teny ao amin' ny Mat. ii. 23, manao hoe, fa Jesosy, raha mbola zaza, dia nentin' ny ray aman-dreniny ho an' i Nazareta, "mba hahatanteraka izay nampilazaina ny mpaminany hoe: Hatao hoe Nazarena izy.'" Kanefa amin' ny Test. Tal. dia tsy misy teny hita tahaka izany ao amin' ny soratry ny mpaminany. Koa efa noheverin' ny sasany fa tsy mba teny iray monja no nokasain' i Matio holazaina, fa ny an-kapoben' ny faminaniana maro,

ndrindra fa ireo teny milaza fa Jesosy hotevatevaina, na dia *nezer*, dia solofony, na rantsana mitsimoka, na sakelik' anana, avy amin' ny taranak' andrianan' ny Joda (zahao Isa. xi. 1) aza Izy. Koa na oviana na oviana no notononin' ny olona ny teny hoe 'Nazarena' milaza an' i Jesosy, dia notanterahiny, na fantany na tsy fantany izany, ny teny faminaniana izay milaza ny nihaviany avy tamin' ny mpianakavin' i Davida mpanjaka ary ny nenetreny tena koa. Kanefa kosa ataon' ny sasany koa fa nisy tenin' ny mpaminany hafa koa izay tsy voasoratra ao amin' ny Test. Tal., izay nentin' i Matio. Fantatsika fa maro ny mpaminany tao amin' ny Jiosy—dia Samoela sy Natana sy Gada sy Elia sy Elisa, ary ny maro hafa koa—izay tsy maintsy ho efa naminany ny amin' ny nihavian' ny Mesia, nefa tsy voasoratra ny teniny. Ary angamba teny tahaka izany, na dia tsy voasoratra ao amin' ny Test. Tal. aza, no nentin' i Matio, ka nolazainy fa tanteraka tamin' ny nitoeran' i Jesosy tany Nazareta.—J.S.

**NAZARETA.** Tanàna any Galilia Nazareta, ary malaza izy, satria tao no nihavian' i Josefa sy Maria Virijina, renin' i Jesosy Kristy Tompo. Tao koa no nonenan' ny Tompontsika fony Izy mbola tanora mandrapisehony hampianatra (Mat. ii. 23; Lio. i. 26; ii. 39, 31). Tsy voalaza ao amin' ny Testamenta Taloha na dia indray mandeha akory aza Nazareta, ary talohan' ny nahaterahan' i Kristy tsy nisy mpitantara milaza azy. Kanefa na dia tsy misy milaza azy aza amin' ny Testamenta Taloha na amin' ny boky hafa izay voasoratra tao alohan' ny nahatongavan' ny Tompo tety antany, ary na dia tsy voalaza loatra ao amin' ny Testamenta Vaovao aza izy, ny lazany dia tsy maintsy maharitra mandra-pahatapitr' izao tontolo izao.

Ny tenin' i Matio manao hoe: "Ary nony tonga tany, dia nonina tao amin' ny tanàna atao hoe Nazareta, mba hahatanteraka izay nampilazaina ny mpiamany hoe: 'Hatao hoe Nazarena izy'" (Mat. ii. 23). Ny amin' ny hevitr' io anarana io zahao NAZARENA.

Araka ny voalaza teo, tsy dia maro loatra ny teny ao amin' ny Filazantsara izay milaza an' i Nazareta, ary ny fitoerany aza dia saiky tsy lazainy akory. Fa hoy ny teny nosoratan' i Lioka (i. 26, 27) hoe: "Ary tamin' ny fahenim-bolana dia nirahin' Andriamanitra ny anjely Gabriela ho any an-tanàna anankiray any Galilia atao hoe Nazareta." Rehefa niverina avy tany Egypta Josefa sy Maria mbamin' i Jesosy, dia tonga tany Galilia izy ka nitoetra tao Nazareta tanànany (Mat. ii. 23; Lio. ii. 39). Nony niala tany Jerosalema ka niverina nody Josefa sy Maria, raha 12 taona Jesosy, "niara-nidina taminy Izy, ary nanoa azy" (Lio. ii. 51). Rehefa nanomboka nampianatra Jesosy, dia niala tany Nazareta any Galilia Izy ka nataon' i Jaona batisa tao Jordana (Mat. i. 9; iii. 13; Mar. i. 9; Lio. iii. 21; Jao i. 32). Tsy nety nandray Azy ny olona niara-nonina taminy, fa nitady hamono Azy izy; dia niala teo Jesosy ka nidina tany Kapernaoma (Mat. iv. 13-16; Lio. iv. 16-51). Niverina tao Nazareta indray Jesosy ka nampianatra tao amin' ny synagoga, ary ny fampianarany "dia nahatalanjona izay rehetra nihaino Azy;" nefa nalaky tafintohina taminy ny olona tompon-tanàna (Mat. xii. 54-58; Mar. vi. 1-6). Ary afa-tsy izany voalaza izany, dia tsy misy milaza an' i Nazareta intsony ao amin' ny Test. Vao.; ary ny lovan-tsofina milaza azy dia tsy misy antony loatra. Hatramin' ny andron' ny Tompontsika ka mandraka ankehitriny dia tsy niova ny anaran' i Nazareta.

Ny fitoerany dia mahafinaritra tokoa, fa voahodidin' ny havoana izy. Maha-te hijery izy noho ny hazo maro karazana samy hafa maniry ao sy ny tanimboly ary ny tanimbary sy ny toy izany izay manodidina azy. Ao atsinanany kely dia misy loharano, ary araka ny lovan-tsofina, dia tao amin' izany loharano izany, hono, no nisehoan' ny anjely Gabriela tamin' i Maria, ary noho izany dia ataon' ny olona ho fitoerana masina izy. Ny mponina any Nazareta ankehitriny izao dia tokony ho 4000 na mahery kely, ary ny ankabeazan' ireny dia Kristiana hiany.—T.R.

**NAZIRITA** (amin' ny fiteny Hebreo *Nazir*, na voatokana). Roa karazana ny Nazirita:—(1) izay voatokan' ny ray aman-dreniny ho mpanompon' Andriamanitra; ary (2) izay nanao voady hitokana ho an' i Jehova, na hatramin' ny hahafatesany, na hatramin' izay andro voafetrany. Ny fomba sy lalàna tsy maintsy narahin' ny olona izay nanao voady hitokanany ho Nazirita, dia voalaza ao amin' ny Nom. vi. 1-21. Tao anatin' ny fetr' andro nivoadiany hitokana ho Nazirita, dia nifady divay sy vaoloboka, sy izay zavatra rehetra avy amin' ny vaoloboka, ary ny zava-mahamamo rehetra izy; sady tao anatin' izany fetr' andro fitokanany izany dia norarana tsy hoharatany ny lohany, ary tsy niditra am-paty, na dia fatin' ny havana akaiky indrindra aza. Rehefa tapitra ny andron' ny fitokanany dia nentina teo anoloan' ny varavaran' ny trano-lay fihaonana izy, ka nasaina hanatitra ondrilahy izay iray taona ho fanatitra hodorana, ary ondrivavy iray izay iray taona ho fanatitra noho ny ota, ary ondrilahy iray koa ho fanati-pihavanana mbamin' ny zavatra fanampin' ny fanati-pihavanana (Lev. vii. 12, 13), sy ny fanatitra fanome amin' ny fanokanana ny mpisorona (Eks. xxix. 2), dia "mofo tsy misy masirasira iray harona, dia mofo atao amin' ny koba tsara toto sy mofo voaharo diloilo" sy mofo manify tsy misy fermenta sady voahoso-diloilo (Nom. vi. 15). Ary fanampin'

izany, ny fanatitra hohanina sy ny fanatitra aidina no nasaina hateriny koa. Ary ny lohany no nasaina hoharatany eo anoloan' ny varavaran' ny trano-lay fihaonana, ary ny volondohany (dia ilay volo naniry tao anatin' ny andro nanaovany voady izany) nodorany tao amin' ny afo izay eo ambanin' ny fanatipivavahana. Rehefa vita izany, dia nalain' ny mpisorona ny sorok' ondrilahy izay efa masaka, sy mofo iray tsy misy fermenta, ary mofo manify iray tsy misy fermenta, ary dia nataony tao amin' ny tanan' ny Nazirita. Dia noraisin' ny mpisorona indray ireo zavatra ireo ka nahevahevany ho fanatra ahevaheva eo anatrehan' i Jehova (Nom. vi. 19, 20). Amin' ny Nazirita voatokana ho Nazirita hatramin' ny fahafatesany, misy telo voalazan' ny Soratra Masina, dia Samsona, Samoela, sy Jaona Mpanao-batisa. Tsy fantatra na nisy olon-dehibe nanolo-tena ho Nazirita hatramin' ny fahafatesana, na tsia, fa ny Nazirita voalazan' ny Soratra Masina no voatokan' ny ray aman-dreniny fony mbola tsy teraka izy. Amin' ny voady roa nataon' i Paoly, izay voalaza amin' ny Asa xxii. 18, tsy dia tena voadin' ny Nazirita izany, fa fanao narahin' ny Jiosy sasany tamin' ny andron' i Paoly, raha efa narary na efa niharam-pahoriana izy. Fa ilay nataon' i Paoly, tamin' izy nanadio ny tenany niaraka tamin' ny efa-dahy izay efa nivoady hanaratany ny lohany, dia tena voady fanaon' ny Nazirita koa izany (Asa xviii. 21). Ny foto-kevitry ny Nazirita amin' ny voady nataony dia fanoloran-tena ho amin' ny fanompoana an' Andriamanitra sy ho amin' ny fanarahana ny Lalàn' i Mosesy.— T.L.

**NEAPOLISY** (*Tanàna vaovao*): dia tanàna any Grisia, ka malaza satria izany no tanàna voalohany any Eoropa izay nalehan' i Paoly Apostoly (Asa xvi. 11). Teo amoron-dranomasina Neapolisy, ary teo ampovoan' ny *bay* malalaka, izay misy tanjona mandroso eo amin' ny rano, no niorenan' ny tanàna. Tao koa no tsy maintsy ho nalehan' i Paoly indray, rehefa tapitra ny telo volana nitoerany tany Grisia, na dia tsy voalaza aza ny anaran' ny tanàna; fa hoy ny tenin' i Lioka: "Izahay niondrana an-tsambo niala tany Filipy," kanefa Filipy dia tanàna lavidavitra ny ranomasina, fa Neapolisy no seranany. Betsaka ny trano sy ny tempolin-tsampy rava izay mbola hita any Neapolisy mbamin' ny vato voasoratra; ary mbola mahitra hiany ny tetezana vato (*aqueduct*) fitondrandrano avy tamin' ny tendrombohitra; folo maily latsaka kely ny halavan' izany tetezana fitondran-drano izany. Ny anaran' ny tanàna ankehitriny dia *Kavala*, ary ny isan' ny mponina ao, hono, dia 5,000.

**Neapolisy** koa dia anarana nomen' ny Romana ilay tanàna ela any Samaria izay natao hoe Sykema.— J.S.

**NEBAIOTA**: izy dia zanakalahy matoan' Isimaely, zanak' i Abrahama (Gen. xxv. 13), ary razan' ny voalohany tamin' ny firenena roa ambin' ny folo izay taranak' Isimaely (and. 16). Arabia no fonenan' ny Isimaelita rehetra, koa tany Arabia no tokony ho nonenan' ny zanak' i Nebaiota koa. Tahaka ny rahalahiny hiany izy, dia olona niompy omby sy ondry aman-osy, ary ny ondrilahin' i Nebaiota dia nalaza tamin' ny andron' Isaia (Isa. lx. 7). Raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro hatramin' ny andro taloha ela, ny firenena natao hoe *Nabateane*, izay nonina tany Idomea na Edoma, no taranak' i Nebaiota, ary Petra no renivohiny. Tato ho ato anefa nisy mpanoratra hafa kosa, izay efa nandinika boky tantara nosoratan' ny Arabo, mihevitra fa firenena hafa natao hoe *Nabata*, izay nonina tao amin' ny tany anelanelan' ny ony Tigrisy sy Eofrata, no taranak' i Nebaiota. Kanefa ny hevitra voalohany no ataon' ny maro ho mahatoky kokoa.— J.S.

**NEBO**. Io dia sampy malaza tao amin' ny olona Babyloniana sy ny Asyriana ka voalaza indray mandeha hiany amin' ny Soratra Masina (Isa. xlvi. 1). 'Mpaminany' angamba no tokony ho hevitry ny anaran' i Nebo, sady izy dia nataony ho sampy mpiaro ny olon-kendry ka dia nantsoiny hoe, 'Mpanolo-tsaina,' sy 'Ilay mahatsinjo lavitra,' ary 'Mpahalala,' etc. Fanajana ny planeta Merkory no fototra niandohan' ity sampy ity, ary tany Babylonia hiany no tokony ho niandohany, fa toa nalaza tao hatramin' ny fahizay ela izy. Ilay mpanjaka Asyriana atao hoe Pola, ilay voalohany nanafika ny Isiraely, no voalohany izay nahalaza an' i Nebo tany amin' ny Asyriana. Nanorina tempoly lehibe ho an' i Nebo tany Borsipa izy, ary ny sary vato sampin' i Nebo izay natsangany tao dia efa hita vao haingana hiany. Miendrika andriandahy antitra be volombava ilay sary vato, sady miakanjo lava be hatrany an-tongony. Ny anaran' i Nebo dia matetika nentin' ny mpanjakan' i Babylonia sy ny lehibe ho fanajana azy sy ho fampisehoana ny fahatokiany azy. Izany dia hita amin' ny anaran' i Nebokadnezara sy Nebopolasara rainy sy Nobozaradana (2 Mpan. xxv. 8) ary Samgar-Nebo (Jer. xxix. 3); ary araka ny ny hevitry ny sasany, ilay tendrombohitra Nebo voalaza eto ambany, ilay nahafatesan' i Mosesy, dia tamin' io sampy io no niantsoana anarana azy voalohany. Mandrapihavin' ny sentory fahatelo na fahefatra taorian' i Kristy, dia mbola naharitra hiany ny fanompoana ny sampy Nebo tany Babylonia.—W.M.

**NEBO**: (1) dia tanàna tao amin' ny zaratanin' ny firenen' i Gada tao atsinanan' i Jordana, izay voalaza miaraka amin' i Hasbona sy Eleala sy Bala Meona (Nom. xxxii. 3, 38), ka dia tokony ho tao amin' ny *platô* na tany lemaka avo any Moaba. Ny

tanàna dia lazaina ao amin' ny 1 Tan. v. 8 koa; ary Isaia (xv. 2) sy Jeremia (xlviii. 1, 22) samy milaza ny handravana azy.

**Nebo**: (2) tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Benjamina (Ezra ii. 29).—J.S.

**NEBO, Tendrombohitra**: dia tendrombohitra tomandavana, ary ny tampony, izay natao hoe Pisga, no nitazanan' i Mosesy ny Tany Masina (Deo. xxxiv. 1). Araka ny teny ao amin' ny Deo. xxxii. 49, ao amin' ny tany Moaba sy tandrifin' i Jeriko no itoerany; nefa tsy fantatra marina ny tampon-tendrombohitra izay tena izy ankehitriny.—T.L.

**NEBOKADNEZARA.** Mpanjakan' i Babylona izay lehibe sy mahery indrindra Nebokadnezara. Nebopolasara no anaran' ny rainy, ary izy io no namory ny fanjakan' i Babylona. Toa efa lehibe Nebokadnezara tamin' ny taona B.C. 625, izay taona niodinan' ny rainy tamin' i Asyria; fa tamin' izany no nampakarany ny zanakavavin' ny mpanjakan' i Media anankiray ho vadiny. Fony mbola fahavelon-drainy dia nalefany hitondra tafika lehibe izy hamely an' i Farao-Neko, mpanjakan' i Egypta, izay efa nandresy fatratra an' i Josia, mpanjakan' ny Joda, tao Megido sy naka an-keriny ny tany rehetra hatrany Egypta ka hatrany Karkemisy, tao amoron' ny ony Eofrata. Efa nanjaka tamin' izany tany izany tokony ho telo taona Farao, tamin' ny namelezan' i Nebokadnezara azy tao Karkemisy, tamin' ny taona 605 B.C., dia noreseny mafy izy ka nenjehiny hatrany Egypta (Jer. xlvi. 2-12), ary Jerosalema no nalainy koa fahizay (Dan. i. 1-21).

Fony mbola niady tao Egypta izy, dia maty rainy, ary niolomay nianavaratra izy ka voahosotra ho mpanjakan' i Babylona tamin' ny taona 604 B.C. Taorian' izany indrindra no nitondran' ny miaramilany an' i Daniela sy ny namany izay efa nobaboiny, hankany Babylona; ary satria tian' i Nebokadnezara izy ireo, dia nasandrany ho lehibe amin' ny fanjakany (Dan. i. 3-20). Tokony ho telo taona taorian' izany indray dia niodina Joiakima, mpanjakan' ny Joda (2 Tan. xxxvi. 6; ary raha afaka kelikely dia niampy indray ny fahasahiranany, fa nikomy koa ny Foinikana. Dia niainga indray Nebokadnezara nitondra tafika lehibe hamely azy roa tonta ireo, ary Tyro no nasiany aloha. Nony efa voahodidin' ny miaramilany sasany Tyro, hanaovany fahirano azy, dia lasa nianatsimo izy sy ny miaramilany maro be hikatroka amin' ny Jiosy; kanjo nanaiky fotsiny ireo, dia lasany maina Jerosalema. Joiakima, mpanjakan' ny Joda, toa novonoiny ho faty, fa Joiakina zanany no nasandrany ho mpanjaka handimby azy. Nanjaka telo volana monja Joiakina, dia hita ho nila hikomy izy, ka dia naongan' i Nebokadnezara izy ka nentiny nankany Babylona mbamin' ny fanaky ny Tempoly sy ny zavatra betsaka; ary Zedekia no nandimby azy, Telo ambin' ny folo taona anefa no nanaovany fahirano an' i Tyro vao afany ny tanàna tamin' ny taona 585 B.C. Fony mbola tsy afany Tyro anefa, dia noravany mihitsy Jerosalema; fa Zedekia, na dia noraran' i Jeremia mafy aza izy tsy hanao izany, dia nifanaiky tamin' ny mpanjakan' i Egypta ary nikomy tamin' i Nebokadnezara. Dia nanao fahirano an' i Jerosalema Nebokadnezara tamin' ny taona B.C. 588; ary raha afaka roa taona dia lasany ny tanàna (B.C. 586). Mba nivoaka hamonjy azy hiany ny Egyptiana, fa tsy nahomby (Jer. xxxvii. 5, 8). Afa-nandositra hiany Zedekia, fa azo sambo-belona tao akaikin' i Jeriko izy (Jer. xxxix. 5), ary ny zanany roa lahy sy ny andriandahiny rehetra dia novonoin' i Nebokadnezara teo imasony dia nopotsiriny ny mason' i Zedekia, ary nogadrany ka nentiny nankany Babylona. Nebozaradana, mpifehy ny miaramilany, no nohafarany handrava an' i Jerosalema sy handoro azy, ary hampanaiky ny Jiosy rehetra. Nisy lehilahy anankiray natao hoe Gedalia izay napetrany ho mpanapaka any Jodia, saingy novonoin' ny sasany izy; dia niely nandositra ny Jiosy sisa nankany Egypta, fa maro kosa no nentin-ko babo tany Babylona.

Toa tsy ela taorian' izany dia lasan' i Nebokadnezara koa Tyro, ary nanaiky azy ny Foinikana (Ezek. xxvi.—xxviii.); dia nasiany koa Egypta sady noreseny fatratra (Jer. xlvi. 13-36; Ezek. xxix 2-20). Dia niadana Nebokadnezara taorian' izany, ka toa tsy nitari-tafika loatra intsony izy; fa ny manorina tanàna sy manapaka tsara ny fanjakana efa azony no nokendreny indrindra; ary izany nataony tato aoriana izany indrindra no nahazoany laza izay tsy lo mandraka ankehitriny.

Raha vao nandimby an-drainy izy dia nanorina tempoly lehibe ho an' i Bela sampiny; dia nandroso nanatsara sy nanamafy ny tanàna Babylona renivohiny, izay nohavaoziny sy nitariny lehibe mihitsy, sady nasiany manda maro sosona koa ho fiarovana azy. Nony vita mafy ny mànda sy ny vavahady rehetra manodidina ny tanàna, dia nisy lapa makadiry be anankiray naoriny koa tao an-tanàna, ary na dia fatratra tokoa aza izany lapany izany, noho ny hamaroan' ny olona nanao azy, dia vita tao anatin' ny 15 andro monja, hono, izy. Izany lapa izany dia voaorina tao anatin' ny tanimboly makadiry be; ary tao anatin' ny tanimboly, hono, no nangoniny ny tany betsaka voavoatra ho sahala endrika amin' ny tendrombohitra, sady nasiany hantsam-bato lehibe, ary novoleny hazo maro samy hafa karazana koa hatrany an-tampony. Ny bikan' izany tendrombohitra noforoniny izany, hono, dia efa-joro ny fotony, ary 400 fita no halavany sy ny habeny; ary hatramin' ny vodiny ka hatramin' ny tampon-dohany indrindra dia 75 fita no hahavony.

**Izany tendrombohitra izany, hono, no nasiany efi-trano maro nifanongoa, izay nisy andohalambo avy nisolo ny rihany; ary ny efitra tao ambony indrindra dia 75 fita no halavon' ny tafony tambonin' ny tany.** Ireo efitra maro be tsy tambo isaina ireo dia nisy ny sasany voavoatra tsara hitoeran' olona; ary tao amin' ny anankiray amin' ireo nisy milina lehibe izay nampiakarany rano avy tamin' ny ony tery amin' ny tany lemaka ambany ka hatrany an-tampon' ny tendrombohitra. Nataon' ny olona fahizay ho isan' ny zavatra fito mahagaga indrindra amin' izao tontolo izao izany tendrombohitra miefitrefitra maro mifanongoa sady voavoly hazo betsaka hatrany an-tampony izany. Asa izay anton' ny nanaovan' i Nebokadnezara azy indrindra, na ny hahafinaritra ny vadiny, izay avy tany Media, tany be tendrombohitra, fa tany lemaka loatra Babylona, na ny mba hahazoany trano sy tanimboly avo toerana hilalaovany, izay tsy azon' ny moka niakarana.

Mbola ao hiany ny trano sasany any Babylona, fa efa rava be hiany izy izao; ary ny sivy ampahafolon' ny biriky izay hita mbola ao an-toerana nanorenana azy dia misy ny anaran' i Nebokadnezara voatomboka aminy, izay maharitra mandraka ankehitriny. (Ampit. Dan. iv. 30.)

Nanorina tanàna maro koa afa-tsy Babylona Nebokadnezara, sy tempoly maro koa: dia maro koa ny lakan-drano lehibe nohadiny, sy ny farihy fitehirizana rano ampandehanina ho any amin' ny tanàna naoriny, mba tsy ho ritra mandritra ny taona ny rano ao aminy hosotroin' ny olona.

Nanorina tetezam-bato lava be maro koa izy, ary nasiany lakandrano tao amboniny mba handehanan' ny rano amin' ny lohasaha lalina ka tsy ho very am-pandehanana. Angamba, afa-tsy ny mpanjakan' i Egypta anankiray na roa monja, tsy nisy mpanjaka nahavita raharaha betsaka hoatra azy amin' izao tontolo izao.

Misy lehilahy manamboninahitra Englisy malaza anankiray izay milaza an' i Nebokadnezara toy izao: — "Efa nandinika ny biriky betsaka, izay mbola miorina ao amin' ny fitoerana nisy tanàna tsy omby zato samy hafa teo aloha manodidina an' i Bagdada, aho, ary tsy mbola nahita anarana voatomboka tao aminy aho, afa-tsy ny an' ity lehilahy 'Nebokadnezara, zanak' i Nebopelasara, mpanjakan' i Babylona,' ity hiany." Ary hoy ny mpitantara anankiray milaza azy koa: "Nanorina mànda telo sosona manodidina an' i Babylona Nebokadnezara, ary nihady lakandrano makadiry anankiray koa izy izay hoatra ny sampan' ny ony Eofrata. Nanamboatra farihy lehibe anankiray tao akaikin' ny tanàna Sipara koa izy, izay 90 maily manodidina azy, ary 120 fita ny halaliny. Ny fefy avo be, fisakanana ny rano tsy hihoatra amin' izany farihy lehibe izany, dia nasiany hidin-drano maromaro, izay azon' ny olona novohana araka izay tiany, hivoahan' ny rano handena ny tany lemaka manodidina azy hanirian' ny vary. Nanorina rafi-bato mafy lehibe koa izy tao amoron' ny Ranomasina Mena (Golfan' i Persia), mba hanondranana na handraisana ny entana any antsambo. Ary nanorina tanàna lehibe anankiray koa izy natao hoe Teredona. Tokony ho Nebokadnezara hiany koa no nampanao ireo lakandrano betsaka izay namaky ny tany lemaka rehetra tanelanelan' ny ony Tigrisy sy Eofrata, sy tao an-dafin' ny ony Eofrata indray ka hatramin' ny efitr' i Arabia aza. Ny anankiray amin' ireo lakandrano lehibe ireo dia 400 maily no halavany."

Efa voalazan' i Daniela tsara ny harena sy ny hery ary ny voninahitr' i Nebokadnezara (Dan. ii 37; iii. 1, 2, 3, 27; iv. 10-12).

Tamin' ny faramparan' ny nanjakan' i Nebokadnezara dia matroka hiany ny voninahiny (Dan. iv. 28-33), fa azon' ny aretina hafahafa izy ka tonga very saina, dia nihevitra ny tenany ho biby izy ary nivoaka tany an-tsaha nihinana ahitra. Toa efa-taona no niaretany izany, raha araka ny tantarany voasoritra amin' ny vato; fa fito taona (*fotoana* no dikan' ny teny, ka tsy fantatra marina ho taona izany) kosa, raha araka ny voalazan' i Daniela. Teto aorian' izany indray dia nody ny sain' i Nebokadnezara (Dan. iv. 36). Maty tamin' ny taona B. C. 561 izy, ary tokony ho efa 83 na 84 taona izy tamin' izany, dia efa nanjaka 43 taona tao Babylona izy. Ny zanani-lahy anankiray natao hoe Evila-merodaka no nandimby azy.

Raha ny toe-panahin' i Nebokadnezara no heverina, dia tsy azo dokafana loatra izany. Lehilahy nihambohambo toetra izy, ary izany no nahitany loza indrindra (Dan. iv.). Toa malaky tezitra loatra koa izy ka tsy nahatam-po, dia niseho ho saro-po loatra indraindray izy. (Dan. ii. 12; iii. 19; 2 Mpan. xxiv. 8; xxv. 7.)

Na dia tian' i Nebokadnezara hankinina amin' ny lahasa be vitany aza ny lazany, rehefa nandry tsara ny fanjakany, dia mora hita hiany fa tsy maintsy ho efa mpiady mahery koa izy; fa Neko sy Apriesy, mpanjakan' i Egypta, samy noreseny an-ady, anefa samy mpanjaka malaza avokoa izy roa lahy ireo; ary ny niaretany telo ambin' ny folo taona nanaovany fahirano an' i Tyro no ahitantsika ny toetry ny fanahiny tsara ho lehilahy tsy nety hatao fola-tàna-manondro amin' izany raharaha efa natombony hatao izany.—J.P.

**NEBOZARADANA**: dia ny kapitenin' ny mpiambina an' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, izay nirahin' ny tompony hanatanteraka ny nandravana an' i Jerosalema sy hitondra ny fanaka masina avy tamin' ny Tempoly ho any Babylona (2 Mpan. xxv. 8-21; Jer. xxxix. 9; etc.).—J.S.

**NEFILIMA.** Ity dia teny hita eo amin' ny

**Gen. vi. 4, ary teny Hebreo mihitsy; ary araka ny** ankabeazan' ny **version'** ny Soratra **Masina** ho amin' ny fiteny hafa, dia nadika hoe 'olona goavana' (*giant* amin' ny teny Englisy) izy. Ary toa marina izany hevitra **izany**, raha ny tenin' i Mosesy no dinihina, mbamin' ny teny ao amin' ny Nom. xiii. 32, 33; fa samy milaza olona vaventy sy matanjaka izy. Ary satria matanjaka noho ny maro izy, dia angamba olona niavonavona sy nirehareha sy lozabe sady nanao tsinontsinona ny mitandrina lalàna izy. Ny amin' ny hevitry ny teny hoe Nefilima, dia tsy hita mazava loatra izany, sady tsy mifanaraka ny mpanoratra amin' izany; ataon' ny sasany anefa fa avy amin' ny foto-teny anankiray izay heviny dia 'mahagaga,' na 'vaventy,' na 'makadiry,' izy. Raha tabaka ny hevitry ny sasany koa, ny Nefilima dia taranak' ireo 'zanak' Andriamanitra' voalaza ao amin' ny Gen. vi. 4; nefa toa tsy marina izany, raha ny filaharan' ny teny eo amin' ny andininy no dinihina. Zahao ANDRIAMANITRA, pejy 28, 29.—J.S.

**NEFTOA, Loharanony**: dia anaran' ny loharano anankiray mbamin' ny rano mandeha avy aminy, izay isan' ny faritry ny zaratanin' ny Joda sy Benjamina (Jos. xv. 9; xviii. 13). Raha tabaka ny hevitry ny sasany, dia sahalahala amin' ilay loharano anankiray ao avaratr' andrefan' i Jerosalema, izay atao hoe *Ain Lifta* ankehitriny izy; fa ny sasany kosa mihevitra fa ny loharano hafa, any atsimo-andrefan' i Jerosalema, izay atao hoe *Ain Yalo* no izy. Tsara tokoa ny rano avy any, hono, ka entina ho any Jerosalema hosotroin' ny olona.—J.S.

**NEGINOTA**: zahao SALAMO.

**NEHEMIA.** (1) Nehemia dia zanak' i Hakalia, ary toa avy tamin' ny firenen' ny Joda izy, fa nalevina tao Jerosalema rainy sy Hanany rahalahiny (i. 2; ii. 3; vii. 2).

Raha vao mahita azy voalohany isika, dia tao Sosana, renivohitry ny mpanjakan' i Persia, tamin' ny ririnina izy, satria ny mitondra ny kapoak' i Artaksersesy mpanjaka no raharahany. Tamin' ny taona faha-20 nanjakan' i Artaksersesy (445 B.C.), dia nisy Jiosy sasany mbamin' i Hanany rahalahiny tonga tao aminy, ary nony nanontaniany izay toetr' i Jerosalema, dia voalazany ho voarodana ny mandany, ary ny vavahadiny efa voadotra tamin' ny afo. Nampalahelo azy loatra ny mandre izany, ka dia ninia fatratra hankany izy hamonjy ny Jiosy namany mbola tao, sy hanorina ny mandan' i Jerosalema indray. Nony afaka telo volana na efa-bolana dia nambarany tamin' ny mpanjaka ny alahelony, ka dia nalefany ho governora tany Jodia izy. Dia nomen' ny ny mpanjaka mpitehy miaramila sy mpitaingin-tsoavaly hiaraka aminy izy, sy taratasy koa hatolony ny mpanapaka rehetra eny andalana, mbamin' i Asafa, mpitandrina ny alan' ny mpanjaka, hahamora ny hakany hazo hanaovany ny raharahany.

Raha vao tonga tao Jerosalema izy, dia nanomboka nanorina ny mandany niaraka tamin' izay Efa nahantra loatra ny Jiosy sisa tao Palestina fahizay, fa tato aorian' ny namonjen' Artaksersesy azy tamin' ny taona fahafiton' ny nanjakany, sy tamin' ny nanapahan' i Ezra azy aza, dia mbola voalaza ho mitondra fahoriam-be sy tsiny izy. Ny taniny efa lao, be ny olona efa nangalarina sy nandevozin' ny sasany, efa be jiolahy koa Jerosalema, na dia vitsy mponina aza, ary ny Tempoly efa saiky rava indray. Dia hitan' i Nehemia fa ny manorina manda ho fiarovana ny tanàna no mety indrindra hatao hahalavorary ny raharahany. Raha vao tonga iny izy dia namporisihiny mafy ny vahoaka rehetra hanampy azy, ary samy nisikina hanao mihitsy afa-tsy ny andriandahy Tekoita hiany. Raha hitan' ny fahavalo sasany mandroso faingana ny raharaha, dia nitranga ny fialonany, indrindra ny an' i Sanbalata Horonita sy Tobia Amonita. Raha vao tonga aza Nehemia ka vao nanomboka hanorina ny manda, dia nanaraby sy nanevateva azy izy ireo; ary nony hitany fa tsy nampaninona azy ny nataony, dia vinitra indrindra izy ka namingavinga azy fatratra hoe: "Izay atsangany, na dia ny amboadia aza no miakatra, dia handrava ny manda vato ataony izy." Dia nanao tetidratsy koa izy hiady ka hampijanona ny raharaha; fa niambina tsara andro amanalina Nehemia sy ny namany. Ny mpanompony dia nozarainy tsara; ny antsasany nasainy hiasa, fa ny antsasany kosa hitana fiadiana. Ny olona rehetra koa samy nasainy hiasa amin' ny tanan-anilany hiany, ka hihazona lefona amin' ny tanananilany kosa, dia tsy sahy namely azy akory ny fahavalo. Dia namorona hevitra hafa indray izy ireo hisakana ny asa. Sanbalata nanoratra taratasy tamin' i Nehemia milaza fa efa ambentinteniny niely lavitra ny fikasan' ny Jiosy hikomy, fa izany no nanorenany ny manda. Nony hita fa tsy nahoan' i Nehemia izany fanaratsiana rehetra izany, nefa mbola nandroso fatratra hiany ny raharaha, dia toa nisy niampanga azy tamin' ny mpanjaka mihitsy, ka najanony kely aloha ny asa (Ezra iv. 7-23; Neh. ii. 6, sy xiii. 6).

Angamba rehefa vita ny voalaza amin' ny toko vi., dia nankany Persia Nehemia, ka rehefa tafaverina indray izy vao nandroso nanao izay voalazan' ny toko vii manarakaraka kosa. Ary izao voalahatra ambany izao no zavatra sasany nataony: Nametraka olona hiambina ny tanàna izy; nampanisa ny Jiosy nobaboin' i Nebokadnezara izay efa tafaverina tany Joda sy Jerosalema avy tany Babylona izy; nampamaky an' i Ezra ny Bokin' ny Lalàn' i Mosesy teo anatrehan' ny olona rehetra izy; nitandrina tamim-pifaliam-be ny Andro Firavoravoana fitoerana an-trano Rantsan-kazo; namory ny olona

**hanetry tena** noho ny fahotany, sy hanao **fanekena mafy hanaraka** ny lalàn' **Andriamanitra**; dia nitokanana ny mandan' i Jerosalema, ary angamba ny Tempoly koa (Neh. xii. 27-43) tamin' ny fifaliana; notoheriny **mafy** ireo andriandahy sy mpanapaka tao Jerosalema izay nanandevo sy nampahory ny ny rahalahiny mahantra (v. 1-14); tsy nety nampandoa vola amana anona ny vahoaka araka izay efa fanaon' ny mpanapaka rehetra nialoha azy izy, ka hatramin' ny 12 taona nanapahany azy tsy nanao izany akory izy, sady nampihinana olona 150 isan-andro tao amin' ny latabany izy; nanao fanekena mafy tamin' ny vahoaka izy ny amin' ny fiveloman' ny mpisorona sy ny Levita, ary ny fanatanterahana tsara ny fombam-pivavahana rehetra; izy nampiala an' i Tobia sy ny fananany rehetra hiala amin' ny efi-trano lehibe anankiray tao amin' ny Tempoly, izay efa nanesorin' ny mpisorona anankiray ny fanaka rehetra mba hitoerany; izay Jiosy efa nanam-bady vehivavy vahiny hafa firenena dia nanariny mafy ka nasainy hisaotra azy, ary ny mpianakavin' ny mpisoronabe, izay efa diso tamin' izany, dia nesoriny tsy hanao ny raharaha momba ny Tempoly intsony; nifanditra mafy tamin' ny olona nanao varotra tamin' ny Sabata izy, dia nasainy hambenana ny vavahadin' ny tanàna, mba tsy hisy hiditra na hivoaka hivarotra, raha Sabata ny andro.

Tsy misy tantara milaza an' i Nehemia taorian' ny taona faha-32 nanjakan' i Artaksersesy; dia tokony ho efa niverina tany Persia izy, ka maty rehefa tapitra ny raharahany.

Raha dinihana kely ny tantaran' i Nehemia, dia saiky tsy miseho akory izay tsininy. Lehilahy tia sy nahasoa tanin-drazana tokoa izy. Nahafoy ny tranon' ny mpanjaka tia azy izy, sy ny fahafinaretana rehetra hita amin' izany, hitoetra ao Jerosalema hiasa mafy sy handefitra ny ataon' ny olona ratsy taminy. Tsy ny hahazoany vola anefa no anton' izany, fa tsy nahazo na inona na inona izy. Sahy nanao ny marina koa Nehemia, anefa olona malemy fanahy, tia sy namonjy ny mahantra. Notoheriny mafy dia mafy izay olona ratsy fanahy rehetra nitady hisakana ny raharahany, na olona tao Jerosalema izany, na ny tao ivelany, sady tsy nizaha tavan' olona izy. Nazoto loatra hanao raharaha izy, anefa hendry tsara ka nifidy izay mety hatao. Ary raha ny fahatokiany an' Andriamanitra, dia fatratra tokoa, fa Izy hiany no nitadiavany valim-pitia tamin' ny asa rehetra nataony.

**Nehemia.** (2) Izy dia anankiray tamin' ny Jiosy izay nanaraka an' i Zerobabela nitarika ny namany, izay efa voababo hiakatra avy any Babylona ka hiverina ho any Jerosalema sy Jodia indray (Ezra ii. 2; Neh. vii. 7).

**Nehemia.** (3) Ity Nehemia ity dia zanak' i Azboka, mpanapaka ny antsasak' i Beta-zora, ary isan' izay olona nanampy an' i Nehemia hanorina ny mandan' i Jerosalema (Neh. iii. 16). Beta-zora dia isan' ny tananan' ny Joda (Jos. xv. 58; 1 Tan. ii. 45), sady tao anatin' ny fari-tanin' i Kaleba. Avy tamin' ny firenen' ny Joda koa ity Nehemia ity.—J.Pl.

**NEHEMIA, Ny Bokiny.** Ity boky ity no farany indrindra amin' ny boky tantara ao amin' ny Soratra Masina. Angamba tsy nosoratan' olona irery izy. Ny ankabeazany tokony ho nosoratan' i Nehemia hiany, fa milaza izay zavatra hita sy nataon' ny tenany izy; ary ny sisa dia angamba tokony ho nalaina tamin' ny boky hafa. Ny sasany aza tokony ho efa nosoratan' i Ezra, ary ny sasany kosa tato aorian' ny andron' i Ezra indray.

Izay tena tantaran' ny Bokin' i Nehemia dia ny vita tao anatin' ny 12 taona, hatramin' ny taona faha-20 nanjakan' i Artaksersesy Longimano, ka hatramin' ny taona faha-32, dia hatramin' ny taona 445 B.C. izany, ka hatramin' ny taona 433 B.C.; ampit. toko i. 14 sy xiii. 6. Tantara mazava tsara izany ka milaza ny toetran' i Jerosalema sy ny anaran' ny olona voababo izay niverina avy tany Babylona tamin' ny andron' i Nehemia, ary niseho koa ny toetran' ny fanjakan' i Persia sy ny fombam-panapahany ny zana-taniny lavitra azy. Hita koa amin' ity boky ity ny niandohan' ilay fisarahan-kevitry ny Jiosy izay tanteraka kokoa tato aoriana, hatramin' ny nanjakan' ny Grika any Jodia, ka hatramin' ny nandravan' ny Romana an' i Jerosalema. Efa nisy sahady tamin' ny andron' i Nehemia ny Jiosy sasany izay niraikitra mafy tamin' ny Lalàn' i Mosesy, ka tsy nety nanova ireo na kely aza, dia notarihin' i Nehemia ireo; ary nisy kosa ny Jiosy sasany izay tia ny fomban' ny Jentilisa, sy nifanambady tamin' ny Jentilisa vahiny koa, dia notarihin' i Eliasiba mpisoronabe ireo.

Amin' ity boky ity koa no ahitantsika ny fifandrafian' ny Jiosy sy ny Samaritana. Hita tsara amin' ny toko iv. 1, 2-8; vi. 2, 6, etc., fa notadiavin' i Sanbalata sy ny Samaritana fatratra ny hanetreny an' i Jerosalema, mba hananganany an' i Samaria kosa. Ny fomban' ny Jiosy maromaro koa mitranga tsara amin' ity boky ity: dia ny nampanjanahan' ny sasany vola izay nampisamboriny ny rahalahiny, sy ny fanandevozana avy tamin' izany; sy ny nampahorian' ny governora sasany ny tany notapahiny (v. 15); sy ny kapoka mbola fanao hiany (xiii. 25); sy ny fisehoan' ny mpaminany sandoka hanohana ny hafetsena nataon' ny mpanapaka, manaraka ny fanao tamin' ny andro nanjakan' ny mpanjakan' ny Joda hiany (vi. 7, 12); sy ny fanateran' ny olona rehetra ny fahafolon' ny vokatry ny tany ho ao amin' ny fitehirizandrakitra hamelomana ny mpisorona sy ny Levita, sy hahatontosana ny fombam-pivavahana rehetra tao amin' ny Tempoly (xiii. 10-13); sy ny famakiana ny Soratra Masina

tao amin' ny fivorian' ny vahoaka (viii. 1; ix. 3; xiii. 1); sy ny fombam-panapahana sasany tao amin' ny Jiosy (v. 7, 13; x.); sy ny varotra nataony amin' ny olona avy tany Tyro (xiii. 16); sy ny fahazotoan' ny olona hamboly sy hamory harena (v. 11; xiii. 15); sy ny fampakaran' ny Jiosy sasany vehivavy hafa firenena ho vadiny (x. 30; xiii. 3, 23); sy ny fianaran' ny zanany ny fitenin' ny firenena hafa (xiii. 24); ary zavatra maromaro hafa koa.

Misy ny zavatra sasany hita amin' ny Bokin' i Nehemia, izay manazavazava ny boky hafa koa, ka mahamora ny amantarana azy, dia izao:—

(*a*) Ilay tantara milaza ny nanorenana ny mandan' i Jerosalema sy ny nitokanana azy (toko iii. sy xii.) no ahafantarantsika indrindra ny fitoerana samy hafa tao antanàna, satria voalaza tsirairay izany.

(*b*) Miseho koa amin' ny anarana sy ny isan' ny olona izay niverina avy tany Babylona nankany Jerosalema, hatramin' ny andron' i Zerobabela ka hatramin' ny andron' i Nehemia—dia lehilahy 42,360 sy mpanompo 7337, toko vii.)—ny fahosana sy ny fahavitsian' ny Jiosy fahizay. Ampit. Neh. i. 3; iv. 2; vii. 3, 4; vi. 1, 2; sy 1 Tan. xxi. 5.

(*d*) Ny anaran' ny loholona sy ny mpisorona ary ny Levita hita amin' ny toko vii. 7 dia maneho ny firaiketan' ny Jiosy mafy tamin' ny fomban-drazany; fa (1) misy loholona 12 voalaza anarana, dia hita amin' izany fa mbola nihambo tena ho solon' ny firenena 12 izy, na dia efa osa sy vitsy mihitsy aza fahizay; ary (2) raha dinihina ny anaran' ny mpisorona (x. 1-8; xii. 1-7), dia hita fa ny sivy tamin' ireo no manana anarana mitovy amin' ny lohan' ny mpisorona tamin' ny andron' i Davida (1 Tan. xxiv.); ary (3) miseho amin' izany koa fa efa raikitra ho anaran' ny lohan' ny ankohanana na firenena izay efa anaran' ny ankohonana na firenena rahateo, ary efa tonga fomba mihitsy izany.

(*c*) Hita koa amin' ny iii. 8 fa nisy mpisorona sasany mpanao raharaha samy hafa hatramin' ny razany, tahaka ny mpivaropanafody sy mpanefy volamena, etc. Ireo mpanefy ireo angamba no nisehoan ny mpanakalo vola tao amin' ny Tempoly (Jao. ii. 14, 15).

Tokony ho tenan' i Nehemia hiany no nanoratra ny ankabeazan' ity boky ity: saingy misy fanampiny nakamban' ny sasany taminy tato aoriana mihitsy, nefa isalasalana hiany izay fanampiny. Hatramin'ny toko i. 1 ka hatramin' ny toko vi. 6 dia tsy misy fisalasalana akory, fa nosoratan' i Nehemia izany; fa ilay nanoratra azy manao amin' ny persona voalohany singolara, sady hita marina koa fa izy hiany no governora fahizay. Ary koa hatramin' ny toko xii. 31 ka hatramin' ny faran' ny boky, afa-tsy ny toko xii. 44-47, dia Nehemia hiany koa no nanoratra azy. Fa izay tsy azo itompoana teny fantatra akory dia toko vii. 6 sy xii. 26 sy xii. 44-47 hiany. Ary raha zaraina kely hoheverina ireo, dia misy toy izao izy:—

(*a*) Neh. vii. 6—viii. 1 dia sahala mihitsy amin' i Ezra ii. 1—iii. 1, ary tokony ho efa nalaina tamin' ny Bokin' i Nehemia izany, ka natao tao amin' i Ezra, anefa tsy amin' izay antony loatra. Raha ampitahaina ny teny amin' ireo boky roa ireo, dia mitovy indrindra izy amin' ny zavatra betsaka, fa ny isa voalaza aminy misy tsy itoviany loatra indraindray, ary ny filazany ny fanatitra naterin' ny governora sy ny loholona sy ny vahoaka dia misy samy hafa hiany. Fa na dia tsy mifanaraka aza ny isa voalaza, raha dinihina tsirairay ny tontalibeny mitovy hiany, dia samy 52,360 (Ezra ii. 64; Neh. vii. 66); ary ny amin' ny tsy itoviany loatra indraindray dia hita fa amin' ny fandikana azy tsy maintsy ho efa novan' ny mpanoratra ny isa sasany, ka izany no nisehoan' ny fahadisoana. Ary raha ny fanatitra indray no heverina, dia tokony ho efa nitovy hiany tamin' ny voalohany ny filaza azy, saingy ao amin' i Nehemia voalaza tsirairay izy, ary ao amin' i Ezra kosa ny tontaliny hiany no voalaza, sady efa novana kely koa ny ao amin' i Nehemia ka diso indraindray.

Tsy tokony ho nisehо tao amin' ny Bokin' i Ezra akory ny toko ii. 1—iii. 1; fa nalaina tamin' ny Bokin' i Nehemia mihitsy io, ka natsofoka tao amin' i Ezra indray, anefa ny ao amin' i Nehemia hiany no mahamety azy. Ao amin' ny Ezra ii. 63 sy Neh. vii. 65 misy ny anarana hoe 'Tirsata;' fa Nehemia hiany no Tirsata (Neh. viii. 9; x. 1), ka dia hita marina amin' izany fa izay voalaza amin' i Ezra ii. 62 sy Neh. vii. 64 dia nisehо tamin' ny andron' i Nehemia, fa tsy tamin' ny andron' i Zerobabela akory.* Ary misy porofo maromaro koa azo entina manamarina izany.

(*b*) Neh. viii. 1—xi. 3. (1) Amin' ireo toko ireo tsy miteny amin' ny persona voalohany akory Nehemia (viii. 9; x. 1). (2) Saiky tsy voatonona akory Nehemia, fa tsy tahaka ny toko i.—vi. intsony no filaza zavatra. (3) Ezra no miseho matetika amin' ireo, ary toa misolo an' i Nehemia izy. (4) Mitovitovy amin' ny fomban' ny Bokin' i Ezra ireo toko ireo, ary ny teny sasany mitovy amin' ny ao indrindra; ampit. Ezra iv. 18 sy Neh. viii. 8, ary Ezra vi. 22 sy Neh. viii. 11.

Asa izao, na Ezra hiany moa no nanampy ireo tamin' ny Bokin' i Nehemia, na ilay nanamboatra ireo boky ireo farany indrindra no nahita taratasy nosoratan' i Ezra milaza ity raharaha ity, ka dia nakambany tao amin'

---

* Ny hoe 'Tirsata' dia tsy tanana ao amin' ny Baiboly Voahitsy, fa nadika hoe 'governora'; fa hita ao amin' ny Baiboly taloha (1835, 1872, 1882) hiany io teny io.

ny bokin' i Nehemia indray izany. Tao aloha, hono, ny Bokin' i Ezra sy Nehemia no nakamban' ny Jiosy ho boky iray, ka nataony hoe 'Bokin' i Ezra' hiany ny anarany. Tokony ho avy tamin' ny nanoratan' i Ezra ny teny sasany miseho ao amin' i Nehemia angamba izany.

(*d*) Neh. xi. 3-36. Tsy hita velively izay nanoratra ity. (Ampit. 1 Tan. ix.) Angamba nalaina tamin' ny bokim-panjakana nitanana ny isa sy ny anaran' ny mpisorona ary ny Levita, etc., izy.

(*e*) Neh. xii. 1-26. Izany dia voasoratra ela taorian' ny andron' i Nehemia, fa taorian' ny nandravan' i Aleksandro Lehibe ny fanjakan' ny Persiana (and. 22). Ny teny hoe: "Ny nanjakan' i Dariosa Persiana" no ampy hanamarina izany.

(*f*) Neh. xii. 44-47. Dia hita ho teny voasoratra ela taorian' ny andron' i Nehemia izany.

Azo fantarina marimarina amin' izany ary fa tsy nosoratan' i Nehemia akory ny teny sasany ao ampovoamboan' ny Bokin' iNehemia; fa ny toko i.—vi. sy ny antsasaky ny vii. sy ny xiii. ary ny antsasaky ny xii. hiany no dia nosoratany marina, fa miseho ao mandrakariva ny persona voalohany; ary ny sisa dia olon-kafa no nanao azy, sady tsy miseho indray mandeha akory aza ny persona voalohany amin' izany.

Ny amin' ny taona nanamboarana ity boky ity ho tahaka ny toetrany hita ankehitriny, izao no fantatra: Tokony ho fahavelon' i Jadoa mpisoronabe farany voalaza amin' ny nanoratana azy, ka raha izany, dia tamin' ny andro nanjakan' i Aleksandro Lehibe no nanambarana azy; ary ny anarana hoe, "Dariosa, mpanjaka Persiana" no ampy hilaza fa efa tapitra tamin' izany ny fanjakan' ny Persiana. Dia angamba tamin' ny niantombohan' ny fanjakan' i Grisia ho mahery no nandaminana ity boky ity ho toy izao azontsika izao.

Hatramin' ny voalohany dia efa isan' ny boky neken' ny olona rehetra ho Soratra Masina marina ity Bokin' Nehemia ity. Nataon' ny Hebreo ao anatin' ny hoe 'Bokin' i Ezra' hiany izy; fa ny Grika sy ny Latina kosa nanao azy hoe 'Bokin' i Ezra II.' Tsy misy teny nalaina avy aminy akory ao amin' ny Test. Vao. Josefosy, ilay lehilahy Jiosy, mpanoratra boky malaza tato aoriana kelin' ny andron' i Kristy, milaza azy roa lahy, dia Ezra sy Nehemia koa, ho 'Mpaminany.'—J.Pl.

**NEHOSTANA.** Ny dikan' izany teny izany dia 'tapa-barahina.' Ilay menarana varahina nataon' i Mosesy tany an-efitra (Nom. xxi. 8, 9) toa notehirizin' ny Zanak' Isiraely ela, ary taoriandriana dia nandoroany emboka izy sy nasandrany ho sampy. Fa Hezekia, ilay mpanjakan' ny Joda, tamin' izy nanadio ny fivavahana teo amin' ny fanjakany, dia naka an' ilay menarana varahina ka notorotoroiny (2 Mpan. xviii. 4); ary 'Nehostana' no nataony anarany ho fanesoana azy sy fananarana ny vahoaka noho ny fahadalany.—T.L.

**NEILY.** Isan' ny ony malaza sy lehibe indrindra i Neily, ary atao hoe indraindray amin' ny anarana hafa izy: dia (1) 'Sihora' (1 Tan. xiii. 5; Isa. xxiii. 3) sy (2) 'ny Onin' i Egypta' (Gen. xv. 18); nefa ny halavany tsy mbola fantatra marina, satria mbola tsy hita loatra ny fiandohany; fa tokony tsy ho latsaka noho ny 3,700 maily izany. Ny sampany roa lehibe indrindra dia ny atao hoe Neily Manga sy ny atao hoe Neily Fotsy; samy rano lehibe sady lava izy roa ireo, ary ao ampovoan' i Afrika no iandohany. Ao Kartoma no mihaona izy roa ireo, ary ny fikambanany amin' izany no mahatonga ny tena Neily. Maromaro hiany ny sampany; misy sampany anankiray lehibe atao hoe Atbara mikambana aminy ao avaratr' i Kartoma. Fa hatramin' ny fikatonan' ny Atbara amin' ny tenaben' ny Neily ka hatramin' ny fivoahany ao amin' ny Sea Mediteraneana, dia 1100 maily izany, tsy misy zanany na dia iray aza mikambana aminy. Tsy dia misononoka hatrany hatrany i Neily, fa maro hiany ny riana sy ny hantsan ao aminy. Ao akaikin' i Kairo atsimony kely dia mirantsana ho roa lehibe ny rano; ary ireo rantsana roa ireo mamaky ny Delta, ilay tany iva ao am-bavan' ny ony sy manolotra ny sisin' ny Mediteraneana. Mamaky ny t ny Egypta hatramin' ny avaratra ka hatramin' ny atsimo i Neily, ary raha tsy izy, dia ho sahala amin' ny efitra mihitsy Egypta.

Ny fahavokaran' ny tany Egypta dia miankina amin' i Neily tokoa; fa avy aminy indrindra ny rano fanondrahana ny tanimboly sy ny tanimbary, fa kely foana ny ranonorana milatsaka any Egypta. Indray mandeha isan-taona no tondraka ny ony, dia mihoatra ny fefiloha ny rano ka mameno ny tatatra sy ny làlan-drano tsy tambo isaina nataon' ny olona hitarihany ny rano ho ao amin' ny tanimbariny. Fototry ny mahavanona sy mahatsara ny zavatra ambolena any Egypta izany fahatondrahany izany; raha antonona ny rano tondraka, dia vanona fatratra ny vary sy ny zavamaniry; fa raha kely kosa ny rano, na be loatra, dia simba ny tany ka miseho ny mosary. Nefa tsy ny rano mandena ny tany hiany no soa avy amin' izany fahatondrahana izany, fa izao koa: entin' ny rano tondraka ny dilatra betsaka izay lonaka tsara, ka izany dilatra izany mandelika ny tany ka toa maravao azy, koa toa tsy mila zezika loatra amin' izany. Saiky ny tany rehetra izay azo volena any Egypta no efa napetrak' i Neily amin' ny fahatondrahany. Any Egypta amin' ny farampàran' ny volana Jona no hita mitombo ny rano amin' i Neily; dia mitombo mianda-

landalana ao anatin' ny roa volana mahery kely, ary rehefa izany, dia mihoatra ny fefiloha sy manafotra ny tany izy. Amin' ny faramparan' ny volana Septembra no lalina sy be indrindra ny rano, ka hatramin' izany dia mihena miadana dia miadana, ka tonga marivo indrindra izy rehefa afaka sivy volana taorian' ny niantombohany. Mijanona marivo toy izany izy andro vitsivitsy, dia vao amin' izay izy no mitombo indray.

Betsaka sady maro karazana ny hazandrano amin' i Neily. Tamin' ny Zanak' Isiraely nireniren y tany an-efitra nalahelo izy nahatsiaro "ny hazandrano nohaniny maimaimpoana tany Egypta" (Nom. xi. 5). Betsaka koa ny mamba ao aminy. Tao aloha i Neily no noheverin' ny tompontany tany Egypta ho andriamanitra, dia nivavahany sy nataony ho masina. Tao anatin' i Neily nasain' i Farao mpanjaka hanariana ny zazalahy rehetra izay teraka tamin' ny Zanak' Isiraely tamin' ny nahandevozany tany Egypta (Eks. i. 22). Ary ny rano taminy novana ho ra no isan' ny famantarana na 'loza folo' namelezan' Andriamanitra an' i Farao (Eks. vii. 20-25).—T.L.

**NEKO**: zahao FARAO.



*Sarin' i Farao Neko I.*

**NEKOTA.** Miseho indroa amin' ny Bokin' ny Genesisy ity teny ity (Gen. xxxvii. 25 sy xliii. 2). Anaran-ditin-kazo izay maniry any Syria izy. Isan' ny zavatra tian' ny olona any ny nekota, ka dia fanao varotra izy, koa nentin' ny mpandranto hamidy any amin' ny tany lavitra. Isan' ny zavatra nentin' ireo Isimaelita izay nividy an' i Josefa ny nekota (vakio Gen. xxxvii. 25). Indraindray dia natao fanomezana nentin' ny mpamangy olona izy (vakio Gen. xliii. 11).—R.B.

**NERA**: zanakalahin' i Jehiela izy sy rain' i Kisy sy Abnera ary raiben' i Saoly mpanjaka (1 Tan. viii. 33). Koa amin' izany, Abnera, komandin' ny miaramilan' ny Isiraely tamin' ny nanjakan' i Saoly, dia rahalahindrain' i Saoly (1 Sam. xiv. 50).—J.S.

**NEREA**: dia Kristiana tany Roma, izay nampitondrain' i Paoly fiarahabana niaraka tamin' ny anabaviny (Rom. xvi. 15). Ataon' ny sasany fa avy tamin' ny mpianakavin' i Filologo sy Jolia izy, nefa tsy fantatra marina izany. Raha tahaka ny tantara lovan-tsofina, dia notapahin-doha tany Terasina, tamin' ny nanjakan' i Nerva Emperora, izy.—J.S.

**NERGALA** (*Lehilahy mahery*): dia anankiray tamin' ireo sampy nivavahan' ny Asyriana sy ny Babyloniana fahizay. Nataon' ireo ho andriamanitry ny mpiady sy ny mpihaza izy, ary ny tempoliny lehibe dia tany Kota: ary rehefa tonga tany Samaria ireo olona voanjo nampònenin' ny mpanjakan' i Asyria tao, nisolo ny Zanak' Isiraely lasan-ko babo, dia nentin' izy ireo ny sampy Nergala ka natsangany tao amin' ny fitoerana avo (2 Mpan. xvii. 24-33). Taoriana kelin' izany dia nisy tempolin' i Nergala nataony Sankeriba mpanjaka tao akaikin' i Ninive renivohiny. Ireo mpanjaka Asyriana ireo nihambo ho taranak' i Nimroda (Gen. x. 8-10), ilay nanorina ny fanjakany voalohany; ary ataon' ny olon-kendry maro fa izy io, rehefa maty ka nataon' ny kely saina ho lasan-ko andriamanitra, dia tonga fototra sy niandohan' ny sampy Nergala. Ny fivavahana amin' ny planeta Marsa koa, izay narahin' ny Grika sy ny Ramana fahizay, dia nifandraidraika tamin' ny fanompoana an' i Nergala, izay narahin' ny Kaldeana. Ny sarin' ity sampy ity dia sarin-diona, na sarin-diona misy lohan' olona; ary ny anaran' i Nergala dia miseho amin' ny anaran' ireo olona roa voalazan' i Jeremia (xl. 3, 13), dia Nergala-sarezara, lehiben' ny Magy, ary Nergala-sarezara, lehiben' ny tandapan' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona.—W.M.

**NERGALA-SAREZARA**: nisy olona roa lahy samy avy tany Babylona ka natao hoe Nergala-sarezara, izay voalazan' ny Bokin' i Jeremia, dia (1) isan' ny komandin' ny miaramilan' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona (xxxix. 3); ary (2) ilay lehiben' ny Magy ("Rab-maga") tamin' ny nanjakan' i Nebokadnezara hiany, sady nanaraka ny tafika nentin' ilay Nergala-sarezara komandy sy ny namany handrava an' i Jerosalema (xxxix. 3, 13). Raha tahaka ny hevitry ny sasany izay efa nandinika tsara ny soratra hita any Babylona, io Nergala-sarezara faharoa io dia sahala amin' ny olona anankiray atao hoe *Neriglisara*, izay namono an' i Evila-merodaka mpanjaka ka nandimby azy ho mpanjakan' i Babylona, ary nanjaka telo taona na efa-taona.—J.S.

**NERY**: dia zanak' i Melky sy rain' i Sealtiela, ary isan' ny razan' i Jesosy Tompo (Lio. iii. 27). Zahao FIRAZANAN' I JESOSY TOMPO.—J.S.

**NETANELA** (*Izay nomen' Andriamanitra*): misy olona folo lahy nanana io anarana io izay

voalazan' ny Test. Tal., zahao Nom. i. 8; ii. 5; vii. 18, 23; x. 15; 1 Tan. ii. 14; v. 24; xxiv. 6; xxvi. 4; 2 Tan. xvii. 7; xxxv. 9; Ezra x. 22; Neh. xii. 21, 36; kanefa ny anarany hiany no hita, ary tsy misy ahalalantsika ny tantarany avy. 'Netanela' ao amin' ny Test. Tal. dia sahala amin' ny hoe 'Nataniela' ao amin' ny Test. Vao.—J.S.

**NETANIA** (*Fanomezan' i Jehova*): nisy olona efa-dahy nanana io anarana io izay voalazan' ny Test. Tal., dia izao: (1) zanak' i Elisama sy zanak' ilay Isimaela, izay namono an' i Gedalia governora (2 Mpan. xxv. 23; Jer. xl. 8, etc.). (2) Ny anankiray tamin' ny zanak' i Asafa efa-dahy, sady loholona tamin' ny antokony fahadimy izay nizarana ny Levita, hanaovana ny fanompoana tao amin' ny Tempoly (1 Tan. xxv. 2, 12). (3) Ny anankiray tamin' ny Levita izay voatendry hiaraka amin' ireo andriandahy izay narahin' i Josafata mpanjaka hampianatra ny vahoaka ny Lalàna (2 Tan. xvii. 8). (4) Rain' i Jehody (Jer. xxxvi. 14).—J.S.

**NETINIMA.** Ity teny ity dia anarana nomena ny fokon' olona anankiray izay nanan-draharaha tamin' ny fanompoana an' i Jehova tao amin' ny Tempoly; ary hita voalohany ao amin' ny boky tantara voasoratra taoriandriana izy, dia ny Tantara sy Ezra ary Nehemia. Ny hevitry ny anarany dia 'nomena,' avy tamin' ny verba *natan'* (ny manome, ny manendry, ny manokana), ary nomena voalohany ny fokon-olona izay voatendry hanao fanompoana masina tao amin' ny Tabernakely. Tokony hotsarovana fa ny Levita no 'nomena' tamin' i Arona sy ny zanany hanampy azy, koa ny Levita hiany no Netinima voalohany (Nom. iii. 9; viii. 19); ary tokony ho mafy hiany ny raharahany. Kanefa tsy mba ny Levita no natao hoe Netinima ao amin' ny boky voalaza eo ambony, fa olona hafa firenena, izay efa nobaboina tamin' ny ady ka nampanaovina ny raharaha sarotra tamin' ny fanompoana an' Andriamanitra. Fa rehefa resin' ny Jiosy ny Midianita, ny zazavavy maro no nentiny ho babo, ary ny sasany dia nomena "ny Levita tompon' anjara-raharaha ny amin' ny Tabernakelin' i Jehova" (Nom. xxxi. 47). Ary taorian' izany indray, ny Gibeonita dia voalohan' izay Netinima marina; fa noho ny fitaka nataony dia nozonina izy ka natao "mpikapa hazo sy mpantsaka rano ho an' ny fiangonana sy ho an' ny alitaran' i Jehova" (Jos. ix. 21, 26, 27). Tamin' ny nanjakan' i Saoly dia nihakely ny isan' ny Gibeonita noho ny halozan' i Saoly, tamin' izy nampamono ny mpisorona tany Noba, ary angamba noho ny nataon' i Saoly tamin' ny andro hafa koa (1 Sam. xxii. 19; 2 Sam. xxi. 1); ka dia tsy ampy ny isany hanaovana ny raharaha lehibebe kokoa rehefa vita ny Tempoly. Koa tamin' ny andron' i Davida no toa nisehoan' ny anarana hoe Netinima, fa izy dia ireo olona "izay notendren' i Davida sy ny mpanapaka hanompo ny Levita" (Ezra viii. 20). Ary raha tahaka ny hevitry ny maro, ny Netinima voalaza teo dia tokony ho olona nalaina tamin' ny ady, na Kananita sisa tsy voaringana.

Hatramin' izany andro izany dia nitoetra tao akaikin' ny Tempoly ny Netinima ka nahavita ny raharaha ambanimbany sy sarotra, ka dia afakafaka ny Levita hanao ny raharaha ambonimbony kosa, dia ny fampianarana ny vahoaka ny Lalàn' i Jehova. Ary izay nataon' i Davida dia nataon' ny nandimby azy koa tamin' ny nanendrena ny olona nalain-ko babo ho mpanompon' ny Levita; kanefa hatramin' ny ela dia mbola notevatevaina hiany ny Netinima, ary mbola notsarovana ny nihaviany avy tamin' ny firenena resy sy voaozona; ary tamin' ny filaharan' ny olona araka ny toetrany sy ny raharahany, ny Netinima dia nisaina ho ambanin' ny zaza sary, fa ambonin' ny proselyta kosa. Nasandratra kely anefa ny toetrany sy ny lazany, rehefa niverina avy tamin' ny Fahababoana ny Jiosy; fa toa vitsy ny Levita no niverina, fa maro kosa ny mpisorona; koa dia nohajaina kokoa noho ny tamin' ny andro taloha ny Netinima izay niverina. Nisy Netinima 392 niaraka tamin' i Zerobabela, ary niaraka tamin' i Ezra dia nisy 220 koa; ka dia nisy maro hiany izay nijanona tany Media sy Babylona ka tsy niverina intsony. Tsy misy teny ao amin' ny Test. Vao., na ao amin' ny boky nosoratan' ny mpanoratra Jiosy, milaza ny Netinima tamin' ny andro tato aoriana.—J.S.

**NETOFA sy NETOFATITA.** Netofa dia anaran' ny tanàna anankiray tao amin' ny zara-tanin' ny Joda, izay tsy voalaza raha tsy tamin' ny andro taorian' ny Fahababoana, fa izy dia isan' ny tanána nihavian' ny olona sasany izay niverina avy tany Babylona (Ezra ii. 22; Neh. vii. 26). Kanefa na dia tsy voalaza tao amin' ny boky tantara voalohany aza ny tanàna, ny mponina tao dia voalaza hiany; zahao 2 Sam. xxiii. 28, 29; ary toa Levita mpiventy hira ny Netofatita (Neh. xii. 28). Toa tanelanelan' i Betlehema sy Anatota no nisy ny tanána, ary ny vohitra kely atao hoe *Antubeh* ankehitriny angamba no ahitana izay niorenan' i Netofa.—J.S.

**NIBHAZA**: izy io dia sampy notanan' ny Avita, ka nentin' ny sasany amin' ireo tany Samaria nony namponenin' ny mpanjakan' i Asyria tao izy (2 Mpan. xxiii. 31). Ny dikan' ny anaran' io sampy io dia 'alika,' na 'mivovo,' hono; ary ny sariny dia sarin' olona misy lohan' alika. Fantatra marina fa ny alika dia biby masina tany Egypta fahizay, ary ny Grika sy ny Romana dia nanana sampy iray mibikan' olona misy lohan' alika. Ary tao amin' ny firenena Jentilisa sasany koa ny alika dia nataon' ny olona ho zava-masina, ka nisy alika nompiany tao amin' ny tempolin-tsampiny aza. Nisy sarin' alika vato makadiry teny an-dalana akaikin' i Beyrota,

any Palestina avaratra fahizay, izay tokony ho nataon' ireo Avita nony namponenina tao izy. Ataon' ny olon-kendry sasany fa tena fivavahana amin' i Satana ny fanompoana natao tamin' ny sampy Nibhaza (1 Tan. x. 20).—W. M.

**NIFY.** Ny teny hoe 'nify' dia hita matitika ao amin' ny Soratra Masina, fa atao ohatry ny zavatra maromaro izy, indrindra fa ny halozana sy hasiahan' ny ratsy fanahy sy ny mpampahory olona. Tahaka izany ny teny hoe "ny nifin' ny liona" (Joba iv. 10), ary ny hoe "nify vy" (Dan. vii. 7, 19); ary ny hoe, 'ny ho afaka amin' ny nifin' ny fahavalo' dia sahala amin' ny fahafahana amin' ny heriny sy hasaro-pony. Zahao koa Joela i. 6; Apok. ix. 8. Manaraka izany indray, ny hoe "mamely ny takolaky ny fahavalo" (Sal. iii. 7), ary ny hoe, "ny mamaky ny nifiny," dia sahala amin' ny hoe mahafolaka ny heriny hanao ratsy (Mika vi. 13; Sal. lviii. 6; Fitom. iii. 30). Ary ny nifin' ny mpa naratsy dia oharina amin' ny lefona sy ny zana-tsipika, ary amin' ny sabatra sy ny antsy maranitra (Sal. lvii. 4; Ohab. xxx. 14). Ny hoe 'fahadiova-nify' amin' ny teny Hebreo dia enti-milaza hanoanana sy mosary; zahao Amo. iv. 6. Ny hoe 'fikitrohanify' dia fiteny nenti-nilaza alahelo sy fijaliana, ary atao matetika ao amin' ny Test. Tal. sy ny Test. Vao. izy: zahao Joba xvi. 9; Sal. xxxv. 16; Mat. viii. 12; xxii. 13; etc.—J.S.

**NIGERA**: zahao SIMEONA.

**NIKANORA**: dia ny anankiray tamin' ny diakona voalohany, dia ireo fito lahy izay nofidin' ny fiangonana tany Jerosalema (Asa vi. 5). Raha tahaka ny lovan-tsofina tany aloha, Nikanora dia isan' ny mpianatra fitopolo lahy koa, sady novonoina niaraka tamin' i Stefana, hono, izy.—J.S.

**NIKODEMOSY.** Isan' ny Fariseo Nikodemosy, ary "mpanapaka tamin' ny Jiosy" sy "mpampianatra ny Isiraely" (Jao. iii. 1, 10), izay avy nanatona an' i Jesosy nony alina sy niresaka taminy (Jao. iii. 1-21). Anarana mazava niseho tamin' ny Jiosy fahizay ny hoe Nikodemosy, fa avy tamin' ny teny Grika no nahazoany azy tamin' ny voalohany. Jaona hiany no milaza an' i Nikodemosy, ary tamin' iny alina nanatonany an' i Jesosy iny tokony ho efa ren' i Jaona angamba ny resaka nataon' izy sy Jesosy. Isan' ny Synedriona izy, ary tsy tiany ho fantatry ny namany ho isan' ny mpianatr' i Jesosy izy, koa izany angamba no anton' ny nanatonany Azy nony alina. Ny teniny izay miseho ao amin' ny Jao. vii. 50 koa dia maneho azy ho olona nihenahena ka tsy nety niaiky azy miharihary ho isan' ny mpianatr' i Jesosy. Ary rehefa maty Jesosy, toa tsy sahy niseho hanaja Azy Nikodemosy, raha tsy Josefa, lehilahy anankiray sahalahala fiamboniana taminy, no nitari-dalana (xix. 35). Hita ho lehilahy osaosa hiany Nikodemosy, anefa ta-hanao ny marina, saingy saro-kenatra loatra sady tsy sahy hiseho ho hafa hevitra loatra noho ny namany nitovitovy taminy.

Misy lovan-tsofina izay milaza fa taorian' ny nitsanganan' i Jesosy tamin' ny maty, dia niaiky azy miharihary ho mpianany izy, ary dia nataon' i Petera sy Jaona batisa. Naongan' ny Jiosy tsy ho isan' ny Synedriona intsony, hono, izy noho izany, dia nokapohiny mafy koa, sady noroahiny hiala any Jerosalema; fa Gamaliela, izay isan' ny mpianakaviny, hono, nandray azy tao antranony anankiray tany an-tsaha mandrapahafatiny, sy nampandevina ny fatiny tao akaikin' ny fasan' i Stefana, ilay martiora Kristiana voalohany. Lovan-tsofina fotsiny hiany anefa izany.

Ny resaka nataon' i Jesosy sy Nikodemosy no ahitantsika tsara izay fomba fitondran' i Jesosy izay olona manan-tsaina sahirana mitady ny marina: dia ny nanajany azy sy ny fananarany azy sy ny nitarihany ny sainy hanaiky izay zavatra tsy mbola azoazony teo aloha. Ity Nikodemosy ity koa ataon' ny sasany ho nahatratra ny fandravana an' i Jerosalema, ary ho efa very fananana tamin' izany ka tonga nahantra loatra; fa tsy hita marina na avy tamin' ny nanekeny azy ho Kristiana, na avy tamin' ny fandravana ny tanàna fotsiny hiany, izany fahantrany izany.—J.PL.

**NIKOLAITA.** Saiky tsy misy zavatra fantatra marina loatra ny amin' ireto olona ireto, na ny amin' ny nihaviany, na ny amin' ny nahazoany izany anarana izany, na ny zava-dratsy izay nataony. Indroa monja izy no voalaza ao amin' ny Soratra Masina, dia ny teny ao amin' ny Apok. ii. 6, 15. Ireo teny ireo anefa dia samy manambara fa tsy tian' i Jesosy Kristy Tompo ny fombany sy ny hevi-draviny ary ny zavadratsy nampianariny. Ny anjelin' ny fiangonana tao Pergamosy no nanariny mafy, satria navelany ho isan' ny fiangonana ny olona sasany izay nanaiky sy nanaraka ny fampianaran-dratsy nataon' ny Nikolaita; fa ny fiangonana tao Efesosy kosa dia nankasitrahany, satria halany ny asan' ny Nikolaita (Apok. ii. 6, 15).

Maro hiany ny tantara lazain' ny ntaolo ny amin' ireo olona ireo, nefa toa tsy misy izay azo itokiana loatra. Araka ny hevitry ny sasany anefa, dia ilay olona atao hoe Nikoleo, izay voalaza ao amin' ny Asa vi. 5, no nahazoany ny anarany. Olona azon' ny fakam-panahy, hono, izy ka lavon' izany, ary nony tato aoriana izy dia nandroso nampianatra, fa mahazo manao araka ny sitrapony hiany ny olona, ka tsy manan-tsiny izy. (Hevitr' olona hiany izany anefa, ary tsy fantatra marina akory fa olona ratsy fanahy tahaka izany ilay Nikoleo diakona.) Ary noho izany, dia sitraky ny olona ny mihinana ny fanatitra naterina ho an' ny sampy sy ny manao sain-diso mahamenatra,

fa izay nanao izany dia nolazainy hoe, 'tsy manan-tsiny.' Sahala amin' ny mpanaraka ny olona atao hoe Balama, zanak' i Beora, izay nampivily ny Isiraelita izy (vakio 2 Pet. ii. 15; Joda 11). Kanefa na dia mitovitovy aza ny heviny, dia tokony tsy ho iray tsy akory ny mpanaraka an' i Balama sy ny Nikolaita, satria tsy voalaza ho iray ao amin' ny Apokalypsy, fa samy hafa.

Nisy olona sasany izay tsy nifady ny fila-laovan' ny mpivavaka tamin' ny sampy, fa sahy niditra tao amin' ny tempolin' ny sampy hiany izy, na dia norarana aza; kanjo nony tonga tao izy, dia nandray ny zavatra naterina ho an' ny sampy sady toa nankasitraka sy nankamamy ny filan-dratsy fanao teo. Koa amin' izany dia halan' ny Tompo ireny Nikolaita ireny, satria tsy ny tenany hiany no niharan' ny ratsy, fa nahatafintohina ny malemy saina koa izy.—A.S.H.

**NIKOLEO.** Anankiray tamin' ny diakona fito lahy tany Jerosalema izay voalaza ao amin' ny Asa vi. 5 izy io. Tany Antioka any Syria no nahaterahany, ka Jentilisa izy, fa nifindra fivavahana hanaraka ny Jiosy. Ary nony tato aoriana dia tonga Kristiana tsara izy. Zahao NIKOLAITA.—A.S.H.

**NIKOPOLIA:** dia tanàna voalaza indray mandeha hiany ao amin' ny Test. Vao., dia ao amin' ny Tit. iii. 12; fa hoy Paoly: "Dia mazotoa hankany amiko any Nikopolia hianao, fa mikasa handany ny ririnina any aho." Tsy azo lazaina marina ny tanàna nolazain' ny Apostoly eto, satria maromaro hiany ny tanàna nanana io anarana io; kanefa, raha tahaka ny hevitry ny maro, dia Nikopolia any Epirosy, fizaran-tany any Grisia Andrefana, dia tokony ho ilay tanàna voalazan' i Paoly. Tanàna lehibe sy malaza izy sady tao amoron-dranomasina, ary avy tao no nahazoan' i Paoly niala hitety ny fiangonana manodidina; ary avy tao koa angamba izy no nandeha mba hampianatra ireo fiangonana tany Ilyrikomy, izay efa naoriny tany aloha, fa tsy mba lavitra loatra tany avaratr' i Nikopolia ireo. Ny tanàna ao no naorin' i Aogosto Emperora ho fahatsiarovana ny nandreseny ny fahavalony tamin' ny ady an-tsambo tao akaikiny; ary izany koa no notsarovana amin' ny anaran' ny tanàna, fa ny hevitr' izany dia 'Tanànan' ny fandresena.' Ny trano rava maro mbola hita eo amin' izay niorenan' i Nikopolia dia vavolombelon' ny halehibeny tamin' ny andro taloha.—J.S.

**NIMRA** (*Rano madio*): dia tanàna anankiray tao amin' ilay tany be ahitra tao atsinanan' i Jordana izay nangatahin' ny firenena Gada sy Reobena ho fonenany (Nom. xxii. 3). Tamin' ny andro tao aoriana, ny tanàna dia naorin' ny zanak' i Gada indray ka nataony hoe *Beta-Nimra* (and. 36); ary tao aoriana indray dia nozonin' Isaia sy Jeremia izy mbamin' ny tanàna hafa koa any Moaba (Isa. xv. 6; Jer. xlviii. 34). Ao atsinanan' i Jordana, tokony ho roa maily hiany, sady eo amoron' ny lalambe avy any Jeriko mankany Es-salt, dia misy tanàna aolo atao hoe *Nimrim.* Rava avokoa ny tanàna, nefa tsara ny loharano ao akaikiny; ary izany, araka ny hevitry ny sasany, dia ilay tanàna Nimra voalazan' i Mosesy sy Isaia ary Jeremia.—J.S.

**NIMRODA.** Ny tantaran' i Nimroda dia voalaza fohifohy ao amin' ny Gen x. 8-12, ary hita amin' izany fa (1) zanak' i Kosy sy zafin' i Hama izy; (2) nanorina fanjakana tao amin' ny tany Sinara izy, mbamin' ny tanàna lehibe ao aminy, dia Babela sy Ereka sy Akada ary Kalne; (3) nanitatra ny fanjakany nianavaratra nanaraka ny falehan' ny ony Tigrisy izy, ka tao izy no nanorina tanàna renivohitra malaza, dia Ninive sy Rehobot-ira sy Kala ary Resena. Ny teny ao amin' ny Gen. x. 8, 9 milaza an' i Nimroda ho "olo-mahery" sy "mpihaza mahery teo anatrehan' i Jehova." Ny fototr' i ireo teny ireo dia izao: Nimroda dia lehilahy makadiry be sy matanjaka loatra: nefa koa ny hoe "mpihaza mahery" angamba milaza ny heriny hanafika sy handresy ny firenena manodidina azy.—T.L.

**NINIVE.** Eo amin' ny teny milaza an' i ASYRIA dia voalaza kely hiany ny amin' ny renivohitr' izany fanjakana lehibe sy malaza tamin' ny andro taloha ela izany; kanefa eto dia holazaina marimarina kokoa ny amin' i Ninive, na izay hitantsika eo amin' ny Test. Tal., na izay lazain' ny mpanoratra tantara hafa koa, na izay efa nianarana sy vao hita tamin' ny andro vao faingana hiany ny amin' ny halehibeazan' i Ninive sy ny voninahiny.

I.—*Ny Niandohany sy ny Tantarany, araka izay voalazan' ny Soratra Masina.* Araka izay efa voalaza teo, Ninive dia renivohitr' i Asyria, ary naorina teo amoron' i Tigrisy, ilay ony lehibe izay mandena ny tany lemaka malalaka natao hoe Mesopotamia, izy. Ny halaviran' i Ninive, raha any Jerosalema, dia tokony ho 530 maily; ary raha misy olona miala any ka ta-hankany Asyria, dia tsy maintsy mamaky ny efitr' i Arabia aloha izy, dia mita ny ony Eofrata, dia mamaky an' i Mesopotamia, ary dia mita an' i Tigrisy, vao tonga any izy. Ny tany manodidina an' i Ninive dia tany lemaka malalaka dia malalaka ary mahavokatra be; fa tsy ny tany eo amoron' ireo ony lehibe ireo hiany no lemany, fa efa nanaovana lahin-drano sy tatatra betsaka koa ny tany, ka dia azon-drano avokoa izy. Koa izany fahavokaran' ny tany lemaka lehibe alehan' i Eofrata sy Tigrisy izany no nifidianan' ny olona azy ho fonenany tao aoriana kelin' ny Safo-drano, sady nahatonga azy ho fototry ny fanjakana lehibe sy mahery sasany tamin' ny andro taloha indrindra.

Eo amin' ny Gen. x. 11 hitantsika fa Nimroda, izay isan' ny taranak' i Hama,

nivoaka ka nanao tanàaa, dia Ninive, mbamin' ny tanàna lehibe hafa koa teo amin' ny tany lemaka izay natao hoe Mesopotamia tato aoriana. Ary angamba izany dia ela loatra taorian' ny nampielezan' Andriamanitra ny olombelona teo ambonin' ny tany noho ny nanaovany trano fiarovana tao Babela. Dia tanàna ela dia ela Ninive, ary tokony ho tanàna voaorina voalohany indrindra taorian' ny Safo-drano lehibe izy. Kanefa tsy misy teny milaza loatra an' i Ninive ao amin' ny Soratra Masina, raha tsy tonga tamin' ny andron' i Jona mpaminany, dia ny 800, B.C. Ary ao amin' ny Bokin' i Jona hitantsika fa izy no nirahin' i Jehova hilaza ny handringanana ny tanàna mbamin' ny mponina ao noho ny haratsiany; ary Ninive no lazaina ho "tanàna lehibe teo anatrehan' Andriamanitra, lalan-kaleha hateloan' andro" (Jona iii. 3). Ny lalana *indray* andro, araka ny fomba fanisan' ny Jiosy azy, dia 20 maily. Tsy hita marina anefa ny hevitr' ny teny ao amin' ny Jona, na lalan-kateloana ny mandeha manodidina ny tanàna, na ny mandeha mamaky azy kosa. Fa raha ny manodidina azy no hevitry ny teny eo amin' ny bokin' i Jona, dia mifanaraka tsara amin' izay voalazan' ny mpanoratra sy mpitantara sasany, izay milaza ny mandan' i Ninive ho 60 maily manodidina, izany. Voalaza koa ho tanàna nonenan' olona maro be izy, fa nisy "120,000 izay tsy nahafantatra ny tànana ankavanany sy sy tànana ankaviany," dia izay zazakely; koa ny isan' ny mponina rehetra tokony ho tsy latsaka noho ny enina hetsy na fito hetsy raha atao indray manisa ny olona lehibe mbamin' ny ankizy madinika. Ny Bokin' i Jona milaza koa fa efa ratsy dia ratsy indrindra ny fitondrantenan' ny olona tao Ninive, kanefa navelan' Andriamanitra hiany ny helony nony nibebaka izy, rehefa reny ny anatra nomen' i Jona (iii. 10).

Koanefa na dia nibebaka tamin' ny andron' i Jona aza ny olona tany Ninive, mbola niverina tamin' ny lalany ratsy indray izy taoriana; fa rehefa afaka 150 taona dia efa nitombo be ny haratsiany sy ny halozany. Koa Nahoma mpaminany (B.C. 645) no nasain' Andriamanitra hanambara ny loza amampampijaliana izay hahatratra azy, fa ny teny faminaniana nosoratany dia atao hoe "Entan' i Ninive;" ary tokony hovakina avokoa izany hahitantsika ny heloka nahadiso azy. Amin' izany Ninive dia atao hoe, "tanàna mandatsa-dra, feno lainga sy fandrobana" (iii. 1); ary ampitovina amin' ny liona masiaka sy mamiravira izy, fa voafeno haza ny lavany, ary feno toha ny fitoerany (ii. 11, 12). Dia nambaran' i Nahoma ny hatezeran' i Jehovah noho ny haratsiany, ary ny handravana ny tanàna, ka tsy hisy hanorina azy intsony. Raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra sasany, ity faminanian' i Nahoma ity dia nambara taloha kelin' ny niakaran' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, hanao fahirano an' i Jerosalema; dia nambara mba hanome toky an' i Hezekia, mpanjakan' ny Joda, sy ny mpanompon' i Jehovah, ary hampahafantatra azy fa, na dia betsaka aza ny miaramilan' i Asyria, ho resy avokoa izy, ary ny tanàna masina dia hovonjena. Vakio 2 Mpan. xviii.; xix.; Isa. xxxvi.; xxxvii.; sy SANKERIBA. Zefania mpaminany koa (ii. 13) milaza ny handravana an' i Ninive.

Ary raha voadinika tsara koa ny tantara hafa, dia hita fa tanteraka ny tenin' ny mpaminany tamin' ny taona B.C. 625 na 606; fa niakaran' ny Mediana sy ny Babyloniana Ninive dia noravany avokoa (zahao ASYRIA). Ny trano rehetra dia nodoran' ny fahavalo ka nazerany, ary ny mponina dia voaely na nentin-ko babo. Tsy mba nisy nanorina ny tanàna intsony.

II.— *Ny tenin' ny mpanoratra Grika milaza an' i Ninive.* Ny nandringanana fongotra an' i Ninive dia nohamarinin' ny tenin' ny mpanoratra maro. Fa Herodoto, isan' ny mpitantara voalohany teo amin' ny Grika, nandalo teo amin' izay niorenan' i Ninive tokony ho 200 taona taorian' ny nandravana azy, kanefa tsy nahita tanàna akory. Tahaka izany koa ny tenin' i Zenofona, komandy malaza teo amin' ny Grika, izay nandalo tao, B.C. 401; fa tamin' izay ny anaran' i Ninive toa efa hadino. Ary ny mpitantara sasany indray dia diso hevitra mihitsy ny amin' ny nitoeran' i Ninive, fa teo amoron' i Eofrata (?) no nataony ho nisy azy. Koa na dia efa tanàna lehibe dia lehibe aza izy, hatramin' ny 2200 taona, toa tsy fantatra marina izay tany niorenany aza, fa bongantany hiany no sisa hita eran' ny tany lemaka eo amoron' i Tigrisy, dia ao atsinanana. Raha tahaka ny tantara sasany, dia tanàna efa-joro Ninive; 19 maily ny halavany, sy 11 maily ny sakany, ary ny manda manodidina azy dia 17 refy ny hahavony, ary 1500 ny trano avo fiarovana niray tamin' ny manda.

III.— *Ny nahitan' ny Vazaha Frantsay sy Englisy ny ravan' i Ninive tato ho ato.* Raha izay efa voalaza teo no heverina, dia hitantsika fa hatramin' ny roa arivo taona mahery Ninive toa efa nohadinoina mihitsy, fa rava avokoa izy ary toa maty ka nalevina. Kanefa tao anatin' ny efa-polo taona lasa dia efa nisy hoatra ny nitsanganany tamin' ny maty indray, fa ny tarehiny efa hita, ary ny feony dia efa re. Ary izao no nahatonga izany: Hatramin' ny taona maromaro izay ny olona mpandehandeha ao amin' ny tany atsinanana efa nilaza ny amin' ny havoana kely na bongan-tany betsaka hitany eran' ny tany lemaka amoron' i Eofrata sy Tigrisy. Ny ankamaroan' ireo dia lehibe tokoa, ka tsy mba toa zavatra nataon' ny tanan' olombelona, fa tahaka ny havoana voa-Janahary kosa. Nefa matetika eo aminy sy eo

akaikiny efa nahitana zavatra vakivaky maro, dia tavim-bilany aman-tavilotra sy vato soa sy peratra sy vola, ary vato sy biriky voasoratra. Koa amin' izany dia nataon' ny sasany fa raha voahady sy voahohy ireo bongan-tany ireo, dia tokony hisy zavatra hafa koa hita ao anatiny, tahaka ny vato voasoratra hafa koa sy ny ravan' ny trano. Ny lehibe indrindra amin' ireo bongan-tany ireo dia ao amin' ny vohitra kely atao hoe Koyunjik sy Khorsabad ary Nimroud ao atsinanan' i Tigrisy, nefa mifanalavitra, fa Nimroud dia tokony ho 30 maily ao atsimon' i Khorsabad. Ireo vohitra sy bongan-tany telo ireo, mbamin' ny anankiray izay kelikely kokoa, dia milahatra ao amin' ny zoro efatra manao efa-joro lehibe dia lehibe, izay 30 maily ny halavany mianavaratra sy mianatsimo, ary 15 maily ny halehibeny miankandrefana sy miantsinanana; ka dia mitovitovy amin' izay nolazain' ny mpanoratra Grika hiany ny halehiben' i Ninive. Ary ao anatin' ireo zorony efatra dia misy havoana kely sy bongan-tany betsaka tsy hita isa.



*Sary manpiseho ny vato fisaka misy sary sasany hita tao haingana ao ambanin' ny bongan-tany eo amin' izay niorenan' i Ninive.*

Tokony hotsarovana fa tsy mba tahaka ny tanàna fanaontsika, na izay fanaon' ny firenena any Eoropa, ny tanàna tany Mesopotamia, fa tao anatin' ny mandan' i Ninive (sy tany Babylona koa) dia tsy trano hiany—na tranon' andriana, na tranon-tsampy, na trano fiarovana, na tranon' olona— fa saha malalaka koa, nisy tanimbary sy tanimboly ary alakely, etc. Koa amin' izany Ninive dia tsy mba tanàna iray hiany, fa toa fizaran-tany kosa nisy tanàna betsaka, ary saha sy tany malalaka teo anelanelany, nefa nohodidinin' ny manda lehibe izy rehetra. Ary ireo bongan-tany telo lehibe voalaza teo ireo dia tokony ho tranon' andriana sy trano fiarovana lehibe, ary samy hoatra an' Antananarivo na mihoatra aza ny halehibeny, sady voarom-pefiloha lehibe (dia manda tany aloha) sy hady ary tilikambo.

Ny Vazaha izay nandinika azy (nefa Koyunjik hiany) voalohany dia Mr. Rich, Konsilin' ny Englisy tany Baghdad, tamin' ny taona 1820; ary nahazo zavatra madinika maro tao izy, dia biriky sy vilany voasoratra sy vato soa. Fa ny Vazaha izay nahita ny hatsaran' i Ninive indrindra dia Mr. Botta ary Mr. Layard. Tamin' ny taona 1843 Mr. Botta, izay Konsilin' ny Frantsay tany Mosul (ao amoron' i Tigrisy andrefana), vao nandinika ny trano rava tany Khorsabad. Rehefa nohadina ny anankiray amin' ireo bongan-tany lehibe voalaza teo ireo, dia hitany ny vato fisaka maro misy sary voasoritra eo amin' ny ilany anankiray; ary nony voadinika ny nipetrahany sy ny toetry ny fanorenana, dia hitany fa ireo vato fisaka misy sary ireo dia toa temitry ny tranon' andriana tany aloha. Fa ao amin' ny tany lemaka alehan' ny ony Eofrata sy Tigrisy tsy misy vato loatra hanaovana trano, koa amin' izany ny rindrin' ny trano rehetra dia biriky nahahy teo amin' ny hainandro dia voalalotra fotsiny; nefa nanafatra vato fisaka avy tany an-tany lavitra ny olona, ary rehefa nasiantsary voafandraka ny vato fisaka, dia nataony teo amin' ny rindrin-trano ambany, ka dia hoatra ny temitra sady haingon-trano ny vato mbamin' ny sary teo aminy. Nisy arina be hiany sy tapa-kazo azon' afo betsaka niharo tamin' ny tany tao anatin' ny efi-trano; koa amin' izany dia ataon' ny sasany fa nisy trano tao ambony rihana, nefa hazo hiany no nanaovana azy; ary nony lasan' ny fahavalo ny tanàna, dia nodorany ny trano, dia may ny tafony sy ny efitra teo ambony, dia nirodana ny rindrina; ary ny vato fisaka dia nianjera, kanefa ny ilany voasoritra izay tao ambany dia voaro ka tsy simba loatra. Ary rehefa afaka izany, dia nosaronan' ny biriky sy ny arina sy ny fakofako ny vato, ka nanirian' ny ahitra amam-bozaka, dia niseho ho toa bongan-tany hiany hatramin' ny ela, raha mbola tsy voahady sy voadinika izy. Ny efi-trano voalohany hitan' i Mr. Botta dia nitohy tamin' ny lalana sy efi-trano hafa koa, ary efa voatemitry ny vato fisaka voasoratra izy rehetra. Ary tsy izany hiany, fa teo amin' ny varavarambe mankany amin' ny efi-trano tsara indrindra, dia nisy sary vato vaventy, dia sarin-diona ary sarin' ombilahy nalahatra mifanandrify toa miambina ny fidirana, nefa tsy dia tahaka ny liona sy ny omby tokoa ireo, fa ny lohany dia lohan' olona, ary manana elatra hoatra ny voromahery lehibe izy. (Jereo miaraka amin' ity ny sary.)

Tamin' ny taona 1845, Mr. Layard, izay Konsilin' ny Englisy, dia nankany Nimroud sy Koyunjik ary nandinika tsara ny bongantany lehibe hita any; ary rehefa afaka




*Sary vaton'ny liona misy lohan'olona any Ninive (Nergal sampy).*

kelikely dia nahita vato voasoratra maro sy sary vato lehibe izy, dia tahaka izay efa hitandry Mr. Botta tany Khorsabad. Ary ny sary hitany eo amin' ny vato fisaka dia maro samy hafa, ary izany no ahitantsika ny fomba rehetran' ny Asyriana, ka dia mihamazava tsara ny teny maro ao amin' ny Soratra Masina izay maizina tany aloha. Eo dia hita ny sarin' ny mpanjakan' i Asyria mitaingina soavaly na kalesy ka mandeha miady, mbamin' ny kalesy betsaka sy ny miaramila manaraka azy. Eo izy dia hita manao fahirano ny tanàna, mitsara ny mpifatotra, mihaza bibi-dia, misakafo sy misotro divay, ary mivavaka amin' ny sampiny sy manatitra fanatitra aminy. Ny sarin' ny mpanjaka sasany voalazan' ny Baiboly dia hita eo, dia ny an' i Sankeriba sy Sargona ary ny hafa koa; ary eo koa ny sarin' ny tanàna Lakisy, izay nataon' i Sankeriba fahirano (2 Tan. xxxii. 9; 2 Mpan. xviii. 17). Eo amin' ny vato voasoratra koa dia hita miharihary ny fomban' ny olon' i Asyria, dia izay fanaony amin' ny tafika sy ny fihinanana sy ny fanaovany nahandro mbamin' ny nandevenan' ny maty, etc. Ary tsy sary hiany no hita eo amin' ny vato voasoratra, fa ny ankabeazany dia misy soratra koa milaza ny hevitry ny sary mbamin' ny anaran' ny mpanjaka sy ny tanàna, etc. Ny tarehin' izany soratanan' ny Asyriana izany dia hafa amin' izay fanaon' ny firenena hafa, fa mitarehin-dohan-jana-tsipika izy; ary na dia sarotra adika aza izany, maro hiany ny olon-kendry any Englanda sy Frantsa no efa mahavaky azy tsara ankehitriny, ka dia mitombo lalandava ny fahalalana ny tantaran' i Asyria avy amin' izany. Koanefa ny ankabeazan' ny tantara tsy mba voasoratr eo amin' ny vato fisaka miaraka





CAPTIVES: FROM THE PALACE OF SENNACHERIB, NINEVEH.

*Olona voababo entina eo anatrehan' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria.*



*Mpitendry lokanga, etc., avy amin' ny sary eo amin' ny vato fisaka any Ninive.*

amin' ny sary, fa nisy zavatra betsaka nataon' ny Asyriana izay hoatra ny boky, izay maharitra mandraka ankehitriny ka azon' ny mahay vakina. Tsy dia taratasy anefa ireo boky ireo, fa tanimanga lavalava—ny sasany vorivory, ny sasany enin-joro na valo zoro, ary ny sasany tahaka ny baríka kely ny tarehiny. (Jereo ny sary mampiseho izany.) Toa voasoratra fony izy mbola nalemy ny teny eo aminy, ary rehefa maina kosa dia nodorana; dia noloahana manaraka ny halavany tanteraka, ka nasiana hazo kely toa andry izy mba hampihodina azy hahaizan' ny mpamaky hamaky ny ilany rehetra mifandimby. Betsaka koa ny fanaky ny trano hita tany Nimroud sy Koyunjik, dia bakoly varahina sy lakolosy sy fanombohankase, ary lefona sy sabatra sy zana-tsipìka, ary bakoly fitaratra sy vato soa, ary seza fiandrianana sy hidin-trano, etc.

Ny ankabeazan' ireo vato fisaka voasoratra sy sarim-biby vaventy sy boky tanimanga, ary ny zavatra madinika amana anona ireo, dia efa nentina any Eoropa. Koa raha mankany Londona na Parisa hianao, dia ho hitanao izy rehetra milahatra tsara ao amin' ny *museum* (trano fitehirizan-javatra) any; ary mahafinaritra loatra ny mandinika azy. Fa maro ny sary ao no manazava ny tenin' ny Soratra Masina indrindra. Eo amin' ny vato anankiray misy ny sarin' i Sankeriba mpanjaka, ary ao amin' ny vato koa ny teny nolazainy milaza ny hery amam-boninahiny, sy ny tanàna lasany tao Jodia, ary ny nankanesany hiady amin' i Jerosalema. Eo koa ny teniny manao an' i Jerosalema ho namindrany fo ka tsy mba lasany; kanefa fantantsika ny anton' izany, fa ny namelezan' i Jehova ny miaramilany. Ny hamarinan' ny tenin' ny mpaminany, dia Nahoma sy Zefania, dia hita miharihary koa eo amin' ny sary; fa ny mpanjakan' i Asyria dia miseho eo mifaly amin' ny tafika sy ny fandatsahandra, ary tsy miantra ny fahavalony izy, fa mampijaly azy fatratra; ary ny fiavonavonany sy ny fireharehany dia miseho marina, ka mifanaraka indrindra amin' ny teny nosoratan' i Sankeriba tamin' i Hezekia, mpanjakan' ny Joda (Isa. xxxvii. 9-14; vakio koa Ezek. xiii. 3-14; xxxi. 2-9). Koa amin' izany hitantsika fa na efa nilevina tao ambanin' ny tany 2500 taona mahery aza, ireo vato voasoratra sy zavatra hafa ireo efa nitsangana toy ny avy tamin' ny maty hanambara fa tanteraka ny tenin' i Jehova ny amin' ny firenena malaza ratsy noho ny halozany sy ny niadiany tamin' ny olom-pidiny, ary mba hanamarina ny tenin' ny Tompo manao hoe: "Ho foana ny lanitra sy ny tany, fa ny teniko tsy ho foana."—J.S.

**NISANA**: zahao Volana.

**NISROKA**: dia sampy tany Ninive, ary tao amin' ny tempoliny no nahafatesan' i Sankeriba mpanjaka, ilay fahavalo masiaka izay nandrahona an' i Hezakia, fa novonoin' ny zanany roa lahy tamin' ny sabatra tao izy (2 Mpan. xix. 37; Isa. xxxviii. 38). '*Eagle* lehibe' (voro-mpihaza tahaka ny ankoay ny *eagle*) tokony ho hevitry ny anaran' i Nisroka, saingy tsy mba fantatra mazava loatra izany. Nohajain' ny Persiana fahizay sy ny Arabo koa talohan' ny andron' i Mohameda ny *eagle*. Misy sary vato lehibe sasany hita tany Ninive tato ho ato izay heverin' ny olon-kendry sasany ho sarin' ity sampy ity. Toy ny lehilahy lehibe mikapoty izy, fa ny



*Sarin' ny vongan-tanimanga izay solon' ny boky tao amin' ny Asyriana sady efa nanoratana ny tantarany, etc.*

**lohany dia lohan'** *eagle.* **Mivimbina kitapo ny tanany ankavia, fa ny ankavanany** kosa dia aingainy, sady misy vato boribory izay toa atsipiny.—W.M.

**NO**: zahao No-AMONA.

**NOA.** Noa dia fahafolo nandimby an' i Adama, tamin' ny taranak' i Seta, dia zanak' i Lameka izy sy zafin' i Metosela. Ny hevitry ny anarany dia "fiononana," fa hoy rainy raha vao teraka izy: "Ity no hampiononа antsika re." Efa 500 taona izy vao niteraka ny zanani-lahy telo, dia Sema sy Hama ary Jafeta. Tamin' ny andron' i Noa efa ratsy loatra ny toetry ny olona rehetra tambonin' ny tany, fa hoy ny teny: "Ary hitan' i Jehova fa be ny faharatsian' ny olona tambonin' ny tany, ka izay fisainana rehetra avy amin' ny fony dia ratsy hiany mandritra ny andro." Nony efa ratsy loatra toy izany ny toetry ny olona rehetra, dia mbola nisy lehilahy marina anankiray izay nahita fitia teo imason' Andriamanitra, dia Noa izany. Izy dia voalaza ho lehilahy marina sady tsy nanan-tsiny teo amin' ny olona niara-belona taminy, dia ampitovin' ny Soratra Masina amin' i Enoka indray ny filaza azy, fa "niara-nandeha tamin' Andriamanitra," hoy izy. Nasain' i Jehova hamboatra sambo-fiara Noa, hamonjeny azy mianakavy sy ny biby isan-karazany koa. Dia hazo akasia no nanaovany ny sambo, sady nopetahany dity ny tao anatiny sy ny teo ivelany. Niefitrefitra ny sambo hitoeran' ny biby sy ny haniny, sady natao telo mifanongoa izy, dia nasiana fidiran' ny mazava sy varavarana hidiran' ny olona sy ny zavamanana aina izy. Tsy voalazan' ny Soratra Masina loatra ny bikan' ny sambo-fiara, fa ny halehibeny dia nisy toy izao: Ny halavany dia 300 hakiho, ary ny habeny dia 50 hakiho, ary 30 hakiho kosa indray ny hahavony; nefa tokony ho 20 intsa ny hakiho iray, koa raha heverina araka izany izy, dia 525 fita no halavany, ary 87 fita sy 6 intsa no hahavony. Saiky tsy misy sambo lehibe hoatra izany izao, afa-tsy ny roa aman-telo monja.

Nony vita tsara ny sambo-fiara, dia nasain' Andriamanitra nampidirina ny biby sy vorona roa avy isan-karazany, dia lahy sy vavy iray avy; fa ny biby sy vorona madio kosa, dia fito avy ny lahy sy ny vavy, no nampidirina; ary ny zavatra rehetra mety ho fihinany dia nangoniny avokoa ho ao aminy. Rehefa tafiditra daholo ireo sy Noa valo mianaka, dia nitambatra ny rahona ka nivatravatra ny ranonorana nanafotra ny tany, ka maty daholo ny olona sy ny zavamanana aina rehetra afa-tsy ireo efa tafiditra tao anatin' ny sambo ireo hiany. Tsy azo fantarina loatra ho safo-drano nanarona izao tontolo izao ity tamin' ny andron' i Noa ity; fa tsy omby itoeran' ny biby roa isankarazana velively ny sambo-fiara raha izany. Fa raha ny tany nisy olona fahizay kosa no heverina ho voalaza amin' izany, dia tokony ho omby hiany izy. Koa raha araka ny hevitry ny olona maro ankehitriny, na dia malalaka aza ny tery sasany milaza ny Safodrano ho nahazo ny zava-manana aina rehetra, dia izay fantatr' i Noa hiany kosa no tokony ho voakendry amin' izany. Angamba ny lohasan' ny ony Eofrata sy ny manodidina azy hiany no tokony ho azon' ity Safo-drano ity; ary toa tsy ny ranonorana hiany no nahatonga azy, fa "nipoitra koa ny loharano rehetra amin' ny lalina lehibe." Izany teny izany angamba dia milaza ny nidinan' ny tany sy ny nidiran' ny rano avy tamin' ny Golfan' i Persia nanafotra azy. (Tamin' ny taona 1819 nisy safo-drano lehibe tao India avaratr-andrefana, ka tany 2000 maily sokera no voasafo-drano tahaka izany indrindra, ka tonga farihy lalina dia lalina.) Dia nitombo 40 andro tao ambonin' ny tany ny Safo-drano, ary nanan-kery tao ambonin' ny tany ny rano 150 andro; ary rehefa afaka izany, dia nihena niandalandalana ny rano; ary tamin' ny andro voalohany tamin' ny volana fahafolo dia niseho indray ny tampon' ny tendrombohitra. Tamin' izany dia nandefa goaika anankiray avy tamin' ny sambo-fiara Noa, izay tsy niverina intsony; ary rehefa afaka hafitoana indray, dia nandefa voromailala iray kosa izy, hizahany na efa kely ny rano, na tsia. Intelo izy no nandefa azy, fa nasiany hafitoana anelanelany, ary indroa dia niverina hiany izy, fa ny fanintelony kosa dia tsy niverina intsony izy, ka dia fantatr' i Noa tamin' izany fa efa kely ny rano.

Misy teny maromaro amin' ny Soratra Masina milaza ny Safo-drano; jereo Sal. xxix. 10; Isa. liv. 9; ary ao amin' ny Test. Vao. ny Tompo koa aza dia milaza azy (Mat. xxiv. 37; Lio. xvii. 26), ary misy koa teny ao amin' ny 1 Pet. ii. 5 sy iii. 20, 21 milaza azy. Maro ny firenena samy hafa manana lovantsofina avy tamin'ny razany milaza safo-drano lehibe izay nanafotra ny tany, ka vitsy ny olona afaka taminy, indrindra fa ny Kaldeana sy ny Syriana sy ny Persiana sy ny Indiana sy ny Tsinesy, sy ny firenena any Amerika Avaratra sy Atsimo koa, sy ny tompon-tany mihahaka lavitra amin' ny nosy maro tsy tambo isaina ao amin' ny Oseana Pasifika, indrindra fa ny any Fiji. Ny any Grisia koa nisy tantara tahaka izany. Izany dia manamarina ny nisian' ny Safo-drano; fa raha Noa mianakavy no razam-ben' ny firenena rehetra atỳ ambonin' ny tany ankehitriny, dia izy no nisehoan' ny tantarandrazana tonga lovan-tsofina ka voatadidy mandraka ankehitriny, na dia tafasaraka lavitra aza ny taranany ka mihahaka eran' izao tontolo izao.

Raha vao nivoaka tao amin' ny sambo-fiara Noa, dia nanorina alitara izy ka namono biby madio sy vorona madio isan-karazana ho fanatitra odorana. Izany no alitara voalohany voalazan' ny Soratra Masina, sy sy fanatitra *odorana* voalohany koa. Dia

novalian' Andriamanitra Noa androtr' izay, sady nomeny toky fa tsy hosaforany intsony ny tany, sady tsy hanam-pitsaharana ny taom-pamafazana sy ny taom-pijinjana, ny hatsiaka sy ny hafanana, ny fahavaratra sy ny ririnina, ny andro sy ny alina, raha mbola maharitra koa ny andron' ny tany. Dia notahin' Andriamanitra Noa sy ny zanany, ka navelany hitombo isa hihabetsaka, sady nomeny fahefana tamin' ny biby rehetra na inona na inona, sy ny vorona rehetra ary ny hazandrano. Ireo no nomen' Andriamanitra ho fihinan' ny olona; fa ny ra dia norarany tsy hohanin' ny olombelona (ampitahao Lev. iii. 17; vii. 26, 27; xvii. 10-14; Deo. xii 16, 23, 24; xv. 23). Ary tato aoriana dia isan' ny zavatra nasain' ny Apostoly hotandreman' ny Jentilisa koa izany. Ary ny ain' olombelona no nasain' Andriamanitra harovana tsara, fa hadinina eo an-tanan' ny mamono olona izany, raha misy mandatsaka ny rany.

Ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Noa mianakavy no nankininy tamin' ny toky nomeny fa tsy haringany amin' ny safo-drano intsony ny olona, ary ny famantarana izany dia ny avana niseho eo amin' ny rahona. Ny zavatra telo loha nasainy hotandreman' ny olona koa dia izao: Tsy hihinana ra, tsy hamono olona, ary hampijaly izay olona mamono ny namany, raha zavatra niniana natao izany (and. 5).

Tato aoriandriana dia tonga mpiasa tany Noa ka nanao tanimboaloboka. Dia nisotro divay avy tamin' ny voalobony izy ka leony, dia nihomehezan' i Hama, zanany faralahy; koa izy no nozonin' i Noa mbamin' ny taranany ho andevo; fa ny zanany roa lahy, dia Sema sy Jafeta, no nilazany soa sy fitahiana kosa.

Izany no faran' ny tantaran' i Noa afa-tsy izao: "Ary ny andron' i Noa taorian' ny Safo-drano dia dimam-polo amby telon-jato taona. Ary ny andro rehetra niainan' i Noa dia dimampolo amby sivin-jato taona, dia maty izy."

Ary voasoratra koa ny anarany eo amin' ny isan' ny olo-masina maro izay malaza noho ny finoany, dia toy izao: "Finoana no nanamboaran' i Noa sambo-fiara hamonjena ny ankohonany, fa natahotra izy, rehefa notoroan' Andriamanitra hevitra ny amin' ny zavatra tsy mbola hita; koa izany no nanamelohany izao tontolo izao sy nahatongayany ho mpandova ny fahamarinana araka ny finoana" (Heb. xi. 7).—J.Pl.

**NOADIA**: (1) Levita anankiray voalaza ao amin' ny Ezra viii. 33. (2) Mpaminanivavy anankiray izay niaraka tamin' i Tobia sy Sanbalata hampijanona ny hanaovana ny mandan' i Jerosalema (Neh. vi. 14).—J.S.

**NO-AMONA**: dia tanàna lehibe any Egypta teo amoron' ny ony Neily, izay natao hoe koa *Thebes* sy *Diospolis Magna*. Voalazan' i Nahoma (iii. 8) sy Jeremia (xlvi. 25) ary Ezekiela (xxx. 14-16) ny tanàna mbamin' ny handringanana azy. Ny anaran' ny tanána dia avy amin' ny sampy atao hoe Amen izay nivavahana tao; ary ny andry vaventy sy ny vavahadin' ny tempolin' i Amen dia mbola maharitra any Thebes, ary isan' ny lehibe sy mahagaga amin' izao tontolo izao, na dia efa simba be hiany aza izy ka toy ny efa nazeran' ny horohorontany (jereo ny sary miaraka amin' ity).—J.S.


*Andry vato any Karnaka ao akaikin' i Tebesa na No-Amona.*

**NOBA**: (1) dia tanàna anankiray fonenan' ny mpisorona tao amin' ny zara-tanin' ny Benjamina, ary naorina tao amin' ny havoana izay ahatsinjovana an' i Jerosalema (zahao Isa. x. 28-32). Noba dia isan' ny tanàna izay nananganana ny Tabernakely mbamin' ny Fiaran' i Jehova talohan' ny nanaovana fitoerana ho azy tany Jerosalema (2 Sam. vi. 1). Fa izay nahalaza ratsy azy indrindra dia namonoan' i Saoly mpanjaka ny mpisorona rehetra nonina tao, noho ny soa nataon' i Ahimeleka mpisoronabe tamin' i Davida tamin' ny andro nandosirany an' i Saoly (zahao AHIMELEKA sy DOEGA; sy 1 Sam. xxi. 1-9; xxii. 6-20). Taorian' izany toa vohitra

kely foana Noba, ary tsy fantatra akory ankehitriny izay havoana niorenany.

**Noba**: (2) dia anarana nomena an' i Kenata, tanàna any Gileada, araka ny anaran' ny olona nahafaka azy (Nom. xxxii. 42).—J.S.

**NOBA**: dia Isiraelita anankiray, angamba avy tamin' ny taranak' i Manase, izay nahafaka ilay tanàna voalaza teo ambony.—J.S.

**NODA**: dia anaran' ny tany izay nandosiran' i Kaina, rehefa namono ny zandriny izy; fa tsy fantatra akory na aiza na aiza izany. Ny hevitry ny teny hoe Noda dia *fandosirana*, na *fandehandehanana*, ka dia anarana natao taoriandriana angamba, satria tao no nalehan' i Kaina.—J.S.

**NOFA**: (1) dia tanàna lehibe sy nalaza any Egypta tany aloha, ary natao hoe Memfisy koa izy (Isa. xix. 13; Jer. ii. 16; Ezek. xxx. 13, 16; Hos. ix. 6). Ireo anarana ireo dia avy amin' ny teny Egyptiana *Men-nufr*, dia 'ny fonenana tsara,' na 'ny fonenan' ilay tsara,' dia ny sampy malaza nivavahan' ny Egyptiana izay natao hoe Osiris. Naorina tao amorony andrefan' ny ony Neily ny tanàna, ary renivohitr' i Egypta ela izy; ary ireo zavatra lehibe sy mahagaga indrindra nataon' ny tànan' olombelona atao hoe *Pyramida*, dia eo akaikin' izay niorenan' ny tanàna. Nisy koa tany malalaka tao akaikin' i Nofa izay natao hoe Nekropolisy, na 'Tanànan' ny maty;' fa teo no nandevenana ny maty tao Nofa. Kanefa tamin' ny nanaovana an' i Kairo taloha, dia tonga tsy fonenan' olona loatra Nofa; ary hatramin' ny ela dia tsy fantatra marina izay niorenany aza, fa tato aoriana kosa efa hita indray, ary betsaka ny zavatra nohadina, izay vavolombelon' ny tanàna naorina tao tany aloha.

**Nofa**: (2) dia tanàna any Moaba izay lasan' ny Amorita sady voalaza ao amin' ny hira natao ho fahatsiarovana izany (Nom. xxi. 30). Tokony ho tao akaikin' i Hesbona ny tanàna.—J.S.

**NOFO.** Maromaro hiany ny hevitry ny hoe 'nofo' ao amin' ny Soratra Masina, dia izao:—

(1) Enti-milaza ny zavatra rehetra izay manana aina izy, na olona na biby (Gen. vi. 13, 17, 19; vii. 15). (2) Enti-milaza ny olombelona koa izy (Gen. vi. 12; Sal. xlv. 3; cxlv. 21; Isa. xl. 5, 6). Nefa kosa matetika dia teny enti-milaza ny ratsy izay miraikitra amin' ny olona, satria mpanota izy, mbamin' izay manohitra sy mandrafy ny fanahy sy 'Andriamanitra, ary izay tsy maintsy horesena (Gen. vi. 3; Joba x. 4; Mat. xvi. 17; Gal. i. 16, etc.). (3) Ny teny hoe 'nofo' dia ampitahaina amin' ny hoe 'aina' na 'fanahy,' dia ny zavatra roa izay fikambananany dia mahatanteraka ny olombelona (Joba xiv. 22; Ohab. xiv. 30; Isa. v. 18). (4) Ny hoe 'nofo aman-dra' koa (dia ny mety maty) dia enti-milaza ny tenan' olona mety maty, ampitahaina amin' ny fanahy tsy mety maty (Mat. xvi. 17; 1 Kor. xv. 50; Gal. i. 16; Heb. ii. 14; ny sasany amin' ireo teny ireo dia enti-milaza ny *fahalemen'* ny olombelona). (5) Matetika ny hevitry ny hoe 'nofo' dia nofon-kena, dia ny nofon' ny biby mety hatao hanina raha ampitahaina amin' ny anana sy ny vary sy ny mofo, etc. (Eks. xvi. 12; Lev. vii. 19).—J.S.

**NOFY.** Ny nofy izay nofisintsika dia toa hevitra maro mifangaroharo ka tsy voalahatra, ary indraindray foana hiany no misy lehibe sy mahasoa ao aminy, mbamin' izay tokony hotandremana sy harahina. Kanefa kosa hitantsika marina fa tamin' ny andro taloha indrindra, raha mbola tsy nisy Soratra Masina loatra hodininin' ny olona ho mpitari-dalana azy, ny nofy no nentin' Andriamanitra matetika hanambara amin' ny olona ny sitrapony sy hanatanteraka ny fikasany. Ny didy nomena an' i Abrahama mba hiala amin' ny tanin-drazany (Gen. xii. 1) dia angamba tamin' ny nofy hiany; ary tahaka izany koa no nampisehoan' Andriamanitra ny sitrapony tamin' i Abimeleka, mpanjakan' ny Filistina (xx. 3).

Indroa Jakoba, zafin' i Abrahama, no nomena hevitra tamin' ny nofy ny amin' izay tokony hataony: dia tamin' ny nandosirany nankany Harana (xxviii. 19), sy ny amin' ny hiverenany ho any Kanana indray (xxxi. 10); ary ny nofy koa no nananaran' i Jehova an' i Labana tsy handratra an' i Jakoba (xxxi. 24). Josefa, zanak' i Jakoba, koa no nampianarin' Andriamanitra tamin' ny nofy ny amin' ny voninahitra ho azony (xxvii. 6-11); ary taoriana indray dia nambaran' Andriamanitra tamin' ny hevitry ny nofy telo, ka dia nasandratra ho Prime Minister tany Egypta izy (xl. 5-19, xli. 1-36). Ary tamin' ny nitondran' Andriamanitra ny olony araka ny Lalàn' i Mosesy, ny nofy dia mbola nekena ho isan' ny fomba izay nanambaran' Andriamanitra ny sitrapony amin' ny olona; fa hoy izy hoe: "Raha misy mpaminanin' i Jehova eo aminareo, dia amin' ny fahitana no hisehoako aminy, ary amin' ny nofy no hitenenako aminy" (Nom. xii. 6). Dia hitantsika fa nofy no nampianaran' Andriamanitra an' i Gideona (Mpits. vii.), sy Saoly (1 Sam. xxviii. 15), sy Solomona (1 Mpan. iii. 5), ny amin' izay tokony hataony. Izany koa no nolazain' i Eliho ho fomba nentin' Andriamanitra hampianarany ny olona (Joba xxxiii. 14); ary anefa, fandrao hisy handainga, ka nofy no ho entiny hitarika ny sasany hano mpo sampy, dia mafy ny fampijaliana nolazain' i Mosesy ny amin' izay hamitaka tahaka izany (Deo. xiii. 1-15; vakio koa Zak. x. 2; Jer. xxiii. 25, 28). Ao amin' ny Bokin' i Daniela, ny fahalalana ny nofy sy ny fahitana mbamin' ny fahaizana hanambara ny heviny dia lazaina ho isan' ny fanomezana lehibe indrindra sady faman-

**tarana ny fahasoavana nomen' Andriamanitra** izay matahotra Azy (i. 17; v. 11-14).

Ao amin' ny Test. Vao. koa hitantsika fa **ny nofy** mbola nomen' Andriamanitra hanambarany ny sitrapony: fa izany no nanoroany hevitra an' i Josefa, vadin' i Maria Virijina, intelo (Mat. i 20; ii. 13, 19); ary **nofy koa** no nandrarany ny Magy tsy hiverina amin' i Heroda (ii. 12). Ary ny nofy nonofisin' ny vadin' i Pilato ny amin' i Jesosy Tompo angamba dia avy tamin' Andriamanitra hiany (xxvii. 19).

Ary rehefa vita ny Kanonan' ny Soratra Masina, dia toa nitsahatra ny nofy izay fanambarana ny sitrapon' Andriamanitra amin' ny olona. Kanefa ankehitriny aza indraindray dia misy nofy mahagaga izay toa avy amin' Andriamanitra sady nokasainy hananatra, na hanome toky, na hiaro, ny olony.—J.S.

**NOMERY na FANISANA, Ny Bokin' ny;** Lat. *Numeri*; Eng. *Numbers*; dia anaran' ny boky Fanisana ao amin'ny Baiboly Voahitsy 1882. Nomery na Fanisana no anaran' ny boky fahefatra amin' ny Lalàna na Pentateoka; ary nahazo io anarana io izy angamba, satria ny nanisana ny Zanak' Isiraely indroa no lazaina ao aminy. Eo amin' ny Baiboly Hebreo ny anarany dia *Be-midbar*— "Tany an-efitra;" ary anarana mahamety azy tokoa izany,araka izay mbola holazaina.

I.—Ny Zavatra lazaina eo amin' ny Boky. Ny fototry ny teny eo amin' ny Bokin' ny Nomery dia ny tantaran' ny Zanak' Isiraely hatramin' ny andro nialany tany Sinay, tamin' ny taona faharoan' ny nivoahany tany Egypta, ka hatramin' ny nahatongavany tao amin' ny sisin' ny Tany Masina, tamin' ny taona fahefa-polo. Ary lazaina koa ny lalàna sasany, ny nifindrafindran' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra, ny nandavan' Andriamanitra ny olona rehetra izay nivoaka tany Egypta tsy hidirany amin' ny Tany Masina noho ny tsy finoany, ary ny nahazoany ny tany tao atsinanan' i Jordana. Ary azo zaraina ho efatra ny boky, dia toy izao:

1.—*Ny niomanan' ny Isiraelita hiala any Sinay* (i. 1-x. 10). Ny anton' ny nijanonany tany Sinay (dia ny hianarany ny Lalàna) efa tanteraka. Dia tonga ny fotoana hifindrany indray, mba ho tanteraka koa izay nialany tany Egypta, dia ny hidirany ao amin' ny Tany Masina, firenena masina natokana ho an' i Jehova. (*a*) Dia nalahatra tsara izy ho miaramilan' i Jehova, ary nisaina izay rehetra nahay niady (toko i.—iv.); dia lazaina ny isan' ny olona isam-pirenana sy isampianakavy; sy ny nandaharana ny toby, sy ny filaharan' ny olona tany an-dalana; ary ny nanisana ny Levita mitokana. (*b*) Lalàna sasany ho fanampin' izay efa voalaza eo amin' ny Levitikosy, dia ny amin' ny hanadiovana ny toby, sy ny amin' ny tsy navela hiditra ao, toy ny boka, sy ny mitsi-dra, etc. (v. 1-4); sy ny fahefana nomena ny mpisorona hitsara ny zavatra sasany; ary ny teny fitsofan-drano hotononin' ny mpisorona isanandro (v. 5.—vi.). (*d*) Ny fanaka volamena sy volafotsy naterin' ny andriandahy isam-pirenena; ny didy ny amin' ny fahazavana ao amin' ny Tabernakely; ny hanoharana ny Levita hanao ny raharaha masina; ny nitandremana ny Paska talohan' ny nialany tany Sinay; ary ny nitarihan' Andriamanitra azy tamin' ny andry afo sy rahona (xvii. 1.—x. 10).

2.—*Ny nalehan' ny Zanak' Isiraely avy tany Sinay ka hatramin' ny sisin-tanin' i Kanana* (x. 2—xiv. 45). Toa voaomana tsara izy hidirany ao amin' ny tany soa tamin' izay; kanefa mbola ratsy fanahy ny ankabeazan' ny olona, sady sahy hanohitra an' i Jehova matetika izy; dia lazaina marimarina ny haratsiany. (*a*) Ny filaharan' ny firenena roa ambin' ny folo tany an-dalana (x 14-28); ny nangatahan' i Mosesy an' i Hobaba rafozany mba hiaraka aminy; ary ny vavaka natao tamin' ny niaingan' ny olona sy ny nijanonany indray (and. 29-36). (*b*) Ny nimonomononan' ny vahoaka tany Tabera sy Kibrota-hatava, sy ny nampijaliana azy (xi.—xii.); ny nanirahana ny mpisafo hisafo ny tany Kanana; ny tany nentiny; ny tsy netezan' ny olona hiditra amin' ny tany; ny hatezeran' Andriamanitra; ny ditra nataon' ny olona; ary ny nandresen' ny Amelekita azy (xiii.—xiv.).

3.—*Ny Lalàna nomena, ary ny zavatra vitsy natao, tamin' ny fito amby telo-polo taona nirenirenen' ny Isiraelita tany an-efitra* (xv.-xix.). Teny fohifohy hiany no milaza izay nataon' ny Zanak' Isiraely tamin' izany taona maro izany. Izy efa nanda an' i Jehova, ary Jehova kosa toa nahafoy azy. Fa izay voalaza dia izao: Lalàna ny amin' ny fanatitra sasany sy ny Sabata, ary ny rambon' ny lamba hitafian' ny olona (xv.); ny fikomiana nataon' i Kora sy Datana ary Abirama (xvi.); ny famantarana nomena fa Arona sy ny taranany efa nofidina ho mpisorona (xvii.); ny anjaran' ny mpisorona avy tamin' ny fanatitra (xviii.); ary ny amin' ny vantotr' ombivavy mena (xix.). Zahao Efitry ny Fandehandehanana.

4.—*Ny Tantaran' ny taona farany, hatramin' ny nahatongavan' ny Zanak' Isiraely tany Kadesy fanindroany ka hatramin' ny nahatongavany tao amin' ny tany lemak' i Moaby* (xx.—xxxiv.). (*a*) Ny nahafatesan' i Miriama; ny nimonjomonjoan' ny olona noho ny tsy nisian' ny rano hosotroiny, ary ny nilazan' Andriamanitra fa Mosesy sy Arona tsy havelany hiditra ao amin' ny Tany Masina (xx. 1-13). Ny nanirahana iraka tamin' ny mpanjakan' i Edoma hangataka lalana; ny nalehan' ny Zanak' Isiraely nianatsimo hatrany Ezion-gebera; ny nahafatesan' i Arona tao an-tendrombohitra Hora, ary ny nandimbasan' i Eleazara azy

**(xx. 14-23). Dia lazaina ny amin'ii Arada, mpanjaka tany Kanana atsimo,** sy ireo bibilava mahafaty, ary ny menarana varahina natao ho fanasitranana ny olona voakaikitra; ny nanoheran' i Sihona, mpanjakan' ny Amora, sy Oga, mpanjakan' i Basana, ny Zanak' Isiraely; ny nandresen' ny Isiraely azy, ary ny nahazoany ny taniny (xxi.). (*b*) Ary rehefa tonga tao amin' ny tany lemak' i Moaba ny Isiraelita, dia vao natahotra ny mpanjakan' i Moaba; dia nampaka an' i Balama hanozona ny olon' Andriamanitra izy, fa ny ozona no nampodina ho fitahiana kosa (xxii. 1—xxiv. 25). Dia fitaka no nataon' ny Moabita hanohitra ny Isiraely, ary maro no matin' ny aretindratsy noho ny fijangajangana nataony (xxv.). Ary ny teny faramparany ao amin' ny boky milaza ny nanisana ny olona fanindroany (xxvi.); ny amin' ny zanakavavin' i Zelopehada sy ny nandovany ny tanin-drazany; ny nifidianana an' i Josoa handimby an' i Mosesy (xxvii.); lalàna samy hafa ny amin' ny fotoam-pivavahana lehibe sy ny fanatitra mahamety azy avy (xxviii., xxiv.), sy ny amin' ny voady (xxx.). (*d*) Dia lazaina ny amin' ny nandresena ny Midianita (xxxi.); sy ny nahazoan' ny firenen' i Robena sy Gada ary ny antsasaky ny Manase ny tany tao atsinanan' i Jordana ho fonenany (xxxii.); ny tany sy tanàna samy hafa nitobian' ny Zanak' Isiraely tamin' ny efa-polo taona (xxxiii.); ny faritry ny tany honenany, sy ny olona izay hizara azy (xxxiv.). ; ny amin' ny tanànan' ny Levita sy ny Tanàna Fiarovana (xxxv.); ary ny lalàna ny amin' ny vehivavy mandova tany (xxxv.).

II.—Ny Hamarinan' ny Bokin' ny Nomery efa nolavin' ny mpanoratra sasany tato ho ato, fa ny anton' ny nandavany azy indrindra dia ny tsi-finoany fa nisy faminaniana, na olona izay nohazavain' Andriamanitra ny sainy hanambara ny zavatra ho avy. Koa ny teny nolazain' i Balama ny amin' ny firenena maro sy izay fiovaovany amin' ny andro ho avy no entiny handavana ny hamarinan' ity boky ity, mbamin' ny teny hafa milaza fahagagana, tahaka izay natao tamin' ny nahafatesan' i Kora sy ny namany, ary ny tantaran' ny menarana varahina, etc. Kanefa kosa ny hamarinan' ny boky dia hita raha oharina amin' ny teny betsaka ao amin' ny boky hafa; ary toa tsy misy anton' ny zavatra maro amin' ny tantaran' ny Jiosy tamin' ny andro aoriana, raha tsy ekena ho marina izay voasoratra ao amin' ny Bokin' ny Nomery.

Maro hiany ny tonon-kira (*poetry*) ao amin' ity boky ity; dia ny tso-drano nolazain' ny mpisorona (vi. 24-26): ny hira natao tamin' ny niaingan' ny olona sy ny nijanonany indray (x. 35, 36); ny hira telo voalaza ao amin' ny toko xxi. ho nalaina tamin' ny 'Bokin' ny Adin' i Jehova' (and. 14, 15, 18, 27-30); ary ny hira mahafinaritra indrindra sady faminaniana izay nolazain' i Balama (xxiii. 7-10, 18-24; xxiv. 3-9, 15-24).

III.—Ny amin' ny Andro sy ny Tany nanoratana ny Boky, sy ny Nanoratra azy, zahao Pentateoka; izay milaza koa ny fifanarahan' ny teny ao amin' ny Nomery sy ny boky hafa nosoratan' i Mosesy.—J.S.

**NONA**: rain' i Josoa, mpitarika sy komandin' ny Zanak' Isiraely, rehefa maty Mosesy (Eks. xxxiii. 11, etc.). Isan' ny taranak' i Efraima izy.—J.S.

**NOSY**. Telo no hevitry ny hoe 'nosy' araka ny fomba fitenin' ny Jiosy, dia izao: (1) Milaza tany maina raha ampitahaina amin' ny rano izy (Isa. xlii. 15; xv. 6; Ezek. xxvii. 6, 7). (2) Atao koa indraindray izy hilaza tany hodidinin-drano avokoa (Jer. xlvii. 4; Est. x. 1). Ary koa, (3) 'nosy' dia teny enti-milaza ny tany hafa rehetra izay voasaraky ny ranomasina amin' ny tany Palestina. Ao amin' ny Isa. xi. 11, ny tany tao amin' ny kontinenta Asia, izay nitohy tamin' ny tany Kanana, no voalaza aloha, ary manaraka izany indray, ny hoe "ny nosin-dranomasina" milaza ny tany rehetra an-dafin' ny Ranomasina Mediteraneana. Zahao koa ireto teny ireto: Isa. xlii. 10; lix. 18; lxvi. 19; Jer. xxv. 22; Ezek. xxvii. 3, 15; Zef. ii. 11. (Ao amin' ny Baiboly Voahitsy anefa adika hoe "moron-dranomasina" indraindray ny teny Hebreo milaza nosy.) Hoy ilay mpanoratra anankiray hoe: "Raha 'ny tany' no nolazain' ny Jiosy, dia nikasa hilaza ny kontinenta lehibe roa izy, dia Asia sy Afrika, izay azonaleha an-tanety hiany, fa ny hoe 'ny nosindranomasina' kosa dia teny nenti-nilaza ny tany rehetra izay nalehany an-dranomasina, indrindra fa Eropa tontolo."—J.S.

**NYMFA**: dia Kristiana anankiray tany Laodikia (Kol. iv. 15); tao an-tranony no niangonan' ny mino sasany izay nataon' ny Apostoly hoe "fiangonana".—J.S.

# O

**OBADIA** (*Mpanompon' i Jehova*) sy **Ny Bokiny**. (1) Izy dia anankiray tamin' ny mpaminany masina tany Joda, ary afa-tsy ny anarany sy ny boky fohifohy nosoratany, dia tsy misy fantatsika akory na ny firazanany, na ny tantarany, na dia ny andro nahavelomany aza. Tokony ho nanao ny faminaniany izy tamin' ny andro nahalasanan' i Nebokadnezara ny Jiosy ho babo tany Babylona, na taoriana kelin' izany, dia tamin' ny B.C. 518.

Ny azy no boky fohy indrindra amin' ny Testamenta Taloha, fa toko iray misy andininy 21 monja; ary ny zavatra lazainy ao dia toa tamin' ny fahitana no nahazoany azy,

satria ny anaran' ny bokiny dia atao hoe "Ny Fahitan' i Obadia." Ny anton' ny nanaovan' i Obadia ny faminaniany dia ny milaza ny halozan' ny handravana ny Edomita noho ny nampahoriany ny Zanak' Isiraely hatramin' ny ela, fa indrindra ilay nataony tamin' ny nahalasanan' i Nebokadnezara azy ho babo. Koanefa ny hoe Edomita eto dia milaza ny fahavalon' ny Fiangonan' Andriamanitra rehetra na aiza na aiza. Ny Edomita, izay taranak' i Esao, dia efa nandrafy ny Zanak' Isiraely hatramin' ny andro nialany tany Egypta aza. Ny tany Edoma izay nonenan' izy ireo dia tendrombohitra avo mitomandavana ao atsimon' i Joda, sahabo ho 120 maily ny halavany, ka elanelanin' ny Ranomasina Maty ao atsimo sy ny Ranomasina Mena ao avaratra-atsinanana. Nalaza ho be olon-kendry ny Edomita (and. 8; Jer. lxix. 7); ary ny fonenany avo tao an-tsefatsefaky ny harambato no nitokiany, ka tonga namitaka azy sy nampiavonavona ny fony izany.

Tamin' ny Isiraely niakatra ho any Kanana dia nangataka tamin' ny Edomita izy mba havelany hamaky ny taniny, kanjo tsy navelany. Fa nony tonga izay andro nanjakan' i Davida dia izy no voalohany nampanaiky sy nanapaka ny Edomita, ka dia nametrahany mpiandry tany avokoa eran' i Edoma rehetra (2 Sam. viii. 14). Nanoa ny Isiraely elaela hiany ny Edomita, nefa niodina matetika izy taorian' izany; ary nony hitany fa nihena ny herin' ny Isiraely sy ny Joda, dia nifidy mpanjaka ho azy izy, ka nanitatra ny fanjakany tao amin' ny tanin' ny Joda atsimo. Ary nony avy ny tafiky ny Babyloniana nentin' i Nebokadnezara, dia faly izy ireo ka nanolo-tena hanampy azy mba handrava an' i Jerosalema; koa nangidy loatra tamin' ny Jiosy izany nataon' ny Edomita izany; satria tsy dia ny olona izay tokony ho fahavalony no nanao izany, fa ny rahalahiny hiany, izay efa nasain' i Jehova ho tiaviny sy hohasoaviny (Deo. ii. 4-6; xxiii. 7). Ary ireo mpaminany izay niara-belona tamin' i Obadia, dia Jeremia sy Ezekiela, dia samy nitaraina tamin' Andriamanitra ny amin' ny otan' i Edoma, ary naminany ny amin' izay hamaliana azy noho ny ratsy nataony (Jer. lxix. 7-22; Fitom. iv. 21, 22; Ezek. xxv. 12-14; xxxv.). Ary na dia Isaia, izay velona ela aza, ka maty koa talohan' ny andro nandravan' i Nebokadnezara an' i Jerosalema, dia toa mifaly manantena ny loza hanjo an' i Edoma (Isa. lxiii. 1-4). Ary na dia efa tafaverina avy tamin' ny Fahababoana tany Babylona aza ny olon' i Joda, dia mbola naharary azy hiany ny heloka farany nataon' ny Edomita taminy, ka nahavelom-pitarainana azy hoe:

Jehova ô, tsarovy amin' ny taranak' i Edoma
Ny andron' i Jerosalema,
Dia ireo izay nanao hoe: Ravao, ravao izy
Hatramin' ny fanorenany" (Sal. cxxxvii. 7).

Ary tahaka izany hiany ny faminaniana nataon' i Obadia; ary azontsika zaraina ho telo loha ny zavatra lazainy. (1) Ny loza hahatratra azy sy ny fahafongorany (and. 1-9). (2) Ny filazan' ny mpaminany ny fototry ny nahatonga izany loza izany, dia

"Noho ny fampahoriana an' i Jakoba rahalahinao dia ho voasaron-kenatra hianao
Ka ho fongotra mandrakizay.
Tamin' ilay andro namitsahanao teny ampita,
Tamin' ny andro namaboan' ny vahiny ny fananany,
Sy nidiran' ny hafa firenena teo amin' ny vavahadiny,
Ary nanaovany loka an' i Jerosalema,
Dia mba toy ny anankiray tamin' ireny koa hianao" (and. 10, 11).

Ary (3) ny hampiorenana ny fanjakan' i Jehova ao Ziona, ary ny voninahitra hananan' ny taranak' i Jakoba amin' ny andro ho avy (and. 17-21).

Ilay voalazan' i Obadia ny amin' ny hahafongorana an' i Edoma dia efa tanteraka mihitsy, ary efa tany foana izao ireo tanànany feno vahoaka ka nalaza fahizay noho ny olon-kendriny sy ny olo-maheriny. Dimy taona monja taorian' ny nandresen' i Nebokadnezara an' i Jerosalema dia noroahin' i Nebokadnezara hiala amin' ny tanin-drazany ireo Edomita ireo, ka dia lasa nandositra tao amin' ny tany atsimon' i Joda izy, dia tamin' ireo tanàna izay efa azony tamin' ny Jiosy taloha. Mbola nahaleo tena kely hiany izy tao nandritra ny 400 taona, na dia efa tafaverina avy tany Babylona aza ny Jiosy; nefa rehefa tonga ilay andro niadian' i Jodasy Makabeo taminy, dia resiny mihitsy ny Edomita, ka noporitin' ny Jiosy izy hiray fomba sy fanjakana ary fivavahana aminy (B.C. 135); koa dia very tamin' izany ny anarana hoe Edomita. Ary nony avy ilay andro nandravan' ny Romana an' i Jerosalema (A.D. 70), dia fongotra avokoa ny taranaky ny Edomita rehetra, araka izay nampilazain' i Jehova an' i Obadia sy ireo mpaminany namany ireo. Ilay voninahitry ny taranak' i Jakoba sy ilay fanjakan' i Jehova haorina ao Ziona koa dia tsy mbola tanteraka, fa tsy maintsy andrasana amin' ny andro ho avy, fa haposaka amin' ny fotoany izy. —W.M.

**Obadia.** (2) Afa-tsy ilay Obadia mpaminany voalaza teo, dia maro hiany ny olona voalazan' ny Test. Tal. izay nanana izany anarana izany, dia izao: (1) Mpitandrina ny tranon' i Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, izay tian' ny tompony sy nahatoky azy, na dia tsy neken' i Obadia aza ny fanompoan-tsampy narahin' i Ahaba sy ny tandapany. Tamin' ny nanenjehan' i Jezebela ny fivavahana marina, nisy mpaminanin' i Jehova zato lahy izay efa nafenin' i Obadia tao amin' ny lava-tany, sady noveloміny tamin' ny taona

mosarena, ka nomeny hanina mangingina. Izy koa no nirahin' i Ahaba hitady ahitra tamin' ny andro tsy nilatsahan' ny ranonorana, ary tamin' izany izy no nifanena tamin' i Elia mpaminany ka nitondra azy hihaona amin' i Ahaba (1 Mpan. xviii. 3-16). (2) Isan' ny olona tao amin' ny firenen' i Gada, izay nahay niady ka niray tamin' i Davida tany Ziklaga (1 Tan. xii. 9). (3) Anankiray tamin' ny andriandahy nirahin' i Josafata hampianatra ao amin' ny tanànan' ny Joda (2 Tan. xvii. 7). (4) Anankiray tamin' ny Levita izay nitandrina ny nanamboarana ny Tempoly tamin' ny nanjakan' i Josia (2 Tan. xxxiv. 12). (5) Ny mpitarika ny olona maro, dia lehilahy 218 mbamin' ny zaza amim-behivavy, izay nanaraka an' i Ezra tamin' izy niverina avy tany Babylona (Ezra viii. 9). (6) Anankiray tamin' ny mpisorona izay nanisy kase ny fanekena nampanaovin' i Nehemia ny vahoaka (Neh. x. 5). Misy olona hafa koa natao hoe Obadia izay voalazan' ny 1 Tan. iii. 21; vii. 3; viii. 38; ix. 16, 44; xxvii. 19; 2 Tan. xxxiv. 12.—J.S.

**OBALA:** dia fahafito tamin' ny zanakalahin' i Joktana ary razamben' ny fokon' olona anankiray izay zatra nifindrafindra fonenana ka isan' ny mponina voalohany tany Arabia (Gen. x. 28). Raha tahaka ny hevitry ny sasany, ny firenena natao hoe Abalita, izay nonina tao amoron' ny Ranomasina Mena ka nazoto nandehandeha handranto, dia taranak' i Obala.—J.S.

**OBEDA** (*Mpanompo*). (1) Zanak' i Boaza; olona malaza tao amin' ny Jiosy, izy, ary Rota Moabita no reniny. Tao Betlehema no nahaterahany; ary izy no rain' i Jese ka raiben' i Davida (Rota iv. 13-22). Tonga isan' ny razan' i Jesosy Kristy izy (Mat. i. 5-16; Lio. iii. 23-32), fa afa-tsy izany, dia tsy misy voalaza ny tantarany. (2) Anankiray tamin' ny miaramila maherin' i Davida (1 Tan. xi. 47). (3) Zanak' i Eflala ary avy tamin' ny taranak' i Sesana, loholon' ny Jiosy (1 Tan. ii. 34-38). (4) Zanak' i Semania, anankiray tamin' ny mpiambim-baravarana tao amin' ny Tempoly (1 Tan. xxvi. 4-15). (5) Rain' i Azaria, ilay nikambana tamin' i Joiada mpisoronabe tamin' ny namonoany an' i Atalia (2 Tan. xxiii. 1).—L.B.

**OBED-EDOMA** (*Mpanompon' i Edoma*). (1) Levita avy tamin' ny tanàna natao hoe Gata Rimona izy, ka natao hoe 'Obed-edoma Gatita' no anarany (2 Sam. vi. 10, 11). Olona tsara fanahy sy natoky an' Andriamanitra izy, fa izy no ilay nampiditra ny Fiaran' i Jehova tao an-tranony, rehefa tsy sahy nitondra azy ho any Jerosalema Davida noho ny namelezan' Andriamanitra an' i Oza. Ny Fiara nitoetra tao an-tranony telo volana, ary ho valin' izany, Jehova nitahy azy mianakavy mbamin' izay rehetra nananany (1 Tan. xiii. 12-14). (2) Levita koa izy ary isan' ny mpihira tao amin' ny Tempoly (1 Tan. xv. 21; ary izy sy ny zanany valo lahy dia natao mpiambim-baravarana sy mpiambina ny trano firaketana (1 Tan. xxvi. 4, 8, 15). (3) Anankiray tamin' ny taranak' i Levy koa, izay nitandrina ny fanaka masina tao amin' ny Tempoly tamin' ny andron' i Amazia, mpanjakan' ny Joda (2 Tan. xxv. 24).—T.B.

**ODEDA.** (1) Rain' i Azaria mpaminany, izay nirahina hihaona amin' i Asa mpanjaka sy hanome toky azy, nony tafaverina avy tamin' ny nandreseny ny Etiopiana izy (2 Tan. xvi. 1-11). (2) Mpaminany anankiray izay tsy nanaiky ny hihazonana ny mpifatotra nentin' ny miaramilan' i Peka, mpanjakan' ny Isiraely, avy tany Joda, sady nanome hevitra fa tokony hampodina amim-panajana indray ho amin' ny taniny izy (2 Tan. xxviii. 9).—J.S.

**OFELA:** dia fizaran-tanàna anankiray tany Jerosalema fahiny. Vitsy hiany ny teny milaza azy, nefa ao amin' ny 2 Tan. xxvii. 3 Jotama mpanjaka dia voalaza ho "nandrafitra be tamin' ny màndan' i Ofela;" ary taorian' izany indray, tamin' ny nanamboaran' i Manase mpanjaka ny màndan' i Jerosalema, izy koa dia voalaza ho nanao mànda "manodidina an' i Ofela, sady nataony avo dia avo" (xxxiii. 14). Ary tamin' ny andron' i Nehemia indray, Ofela dia lazainy ho "tandrifin' ny Vavahadin-drano atsinanana" sy "ny tilikambo lehibe" (Neh. iii. 26, 27). Ireo teny ireo koa no ahitana fa fonenan' ny Levita Ofela; ary raha araka ny tenin' i Josefosy, Ofela dia tohin' ny Tendrombohitra Moria sady vodiny atsimo, teo anelanelan' ny Lohasaha Tyropeona sy ny Lohasahan' i Josafata. (Zahao ny sarin-tanin' i Jerosalema eo amin' ny pejy 362.)—J.S.

**OFIRA:** dia anaran' ny anankiray tamin' ny zanak' i Joktana telo ambin' ny folo lahy, avy tamin' ny taranak' i Sema (Gen. x. 26, 29). Nefa tao aoriana kosa dia anarana nahafantarana ny *tany* anankiray izay nalaza noho ny volamena azo tao, izay nalain' ny sambon' i Solomona niaraka tamin' ny sambon' ny Foinikana (1 Mpan. ix. 28). Izao koa no teny milaza an' i Ofira: 1 Mpan. x. 11; xxii. 48; 1 Tan. i. 23; xxix. 4; 2 Tan. viii. 18; ix. 10; Joba xxii. 24; xxviii. 16; Sal. xlv. 9; Isa. xiii. 12; ary hitantsika amin' ireny fa tonga ambentinteny hilaza ny volamena tsara sy madio indrindra ny hoe "volamenan' i Ofira." Nefa raha misy manontany hoe: Taiza moa Ofira? dia samy hafa be hiany ny hevitry ny mpanoratra ny amin' izany. Ataon' ny sasany fa tany India izy, na tany Malaka; ny sasany kosa manao hoe fa tany Afrika Ofira, ary ny tany atao hoe Sofala ankehitriny no izy; ary ny sasany indray mihevitra fa tany Arabia Atsimo izy. Tsy azo alahatra eto ny hevitra maro nentina hanamarina ireo hevitra telo ireo, mbamin' izay nentin' ny sasany kosa hanafoana azy; kanefa toa misimisy kokoa ny

fahatelo amin' ireo, dia ny hevitry ny maro fa Ofira dia tany Arabia Atsimo.—J.S.

**OFRA** : dia anaran' ny tanàna roa tao ampovoan' i Palestina :—(1) Tanàna anankiray tao amin' ny zara-tanin' ny Benjamina (Jos. xviii. 23 ; 1 Sam. xiii. 17). (2) Tanàna hafa koa, izay atao hoe 'Ofran' ny Abiezrita' no anarany tanteraka, dia tanàna nahabe an'i Gideona mpitsara (Mpits. vi. 11.) Tao izy no nandrava ny fivoadiana sy ny sarin' i Bala sampy (24-32) ; tao izy no nonina nony tonga mpanapaka ; ary tao no nandevenana azy (viii. 32). Tsy fantatra marina izay niorenan' i Ofra, nefa angamba tao amin' ny zara-tanin' ny Manase andrefana izy (vi. 15), sady tsy lavitra an' i Sekema (ix. 1, 5).— J.S.

**OGA** (*Vaventy*). Mpanjakan' i Basana izy, izay niady tamin' ny Zanak' Isiraely tao atsinanan' i Jordana ; kanefa resy izy, ka nomena ny antsasaky ny firenen' i Manase ny fanjakany (Nom. xxi. 33 ; xxxii. 33 ; Deo. iii. 13 ; iv. 47 ; xxxi. 4.) Oga dia voalaza fa "sisa velona tamin' ny Refaïta, na olombaventy." Ny farafara vy izay nandriany dia sivy hakiho (sahabo ho faharoa sy mamakitratra izany) ny halavany, ary efatra hakiho (refy sy iray dia) ny sakany (Deo. iii. 11). Nataon' ny Zanak' Isiraely ho isan' ny famonjena lehibe avy tamin' Andriamanitra ny nandreseny an' i Oga (Jos. ii. 10 ; Sal. cxxxv. 11 ; cxxxvi. 20).—T.R.

**OHABOLANA, Ny Bokin' ny.** Raha ny anaran' ity boky ity amin' ny teny Hebreo no hojerentsika, dia 'Mishle,' na 'Mishle Shelomoh' no izy ; ka 'fampitahana,' na 'fanoharana' izay nataon' i Solomona, no heviny, ary ny andininy voalohany amin' ny toko voalohany no milaza izany. Nisy koa anarana anankiray izay nomen' ny Jiosy sasany ity boky ity, raha akambana amin' ny 'Mpitoriteny' izy, dia ny 'hoe 'Sepher Chocma,' izany hoe, 'Bokin' ny Fahendrena.'

Ary samy mety hiany ireo anarana ireo, fa raha ny ankamaroan' ny teny amin' ny Bokin' ny Ohabolana nataon' i Solomona no heverina ho indray milaza, dia 'fahendrena' no tontaliny.

I.—*Izay Nanoratra azy, sy izay maha-Tenin' Andriamanitra azy.* Tokony ho Solomona hiany no nanoratra ny Ohabolana, afa-tsy ny toko xxx. sy xxxi. ; kanefa tsy tapitra amin' izany tsy akory izay rehetra nataony, fa ny teny ao amin' ny 1 Mpan. iv. 32 dia milaza fa namorona ohabolana telo arivo izy ; ary tsy izany hiany, fa na ny 'Tononkira,' na ny 'Mpitoriteny,' dia angamba nataony koa ireny. Ary angamba Solomona no nanamboatra ny Ohabolana ho boky iray, nefa ny toko xxv. ka hatramin' ny farany no nalamin' i Hezekia sy ny mpanompony, fony izy nanao izay azony hatao mba hampiverina ny Jiosy indray ho amin' ny fivavahana marina. Hatramin' ny taloha aza dia neken' ny Fiangonana Kristiana fa isan' ny bokin' ny Soratra Masina ny Ohabolana, ary tsy nisy fisalasalana ny amin' izany afa-tsy ny olona sasany tao amin' ny Jiosy. Ary tsy izany hiany no vavolombelona fa Soratra Masina izy, fa avy taminy no nangalan' ny Apostoly sy ny namany sasany izay nanoratra ny Test. Vao. teny betsaka. Izany koa dia porofo tsy azo lavina fa tokony hekena ho Tenin' Andriamanitra tokoa izy. Ampitahao izao teny ambany izao, indrindra fa izay misy kintana kely toy izao (*) :—

Oha. i. 16....... Rom. iii. 10, 15.
,, iii. 7 .... ,, xii. 16.
* ,, iii. 11, 12 Heb. xii. 5, 6 ; Apok. iii. 19.
* ,, iii. 34....... Jak. iv. 6.
,, x. 12. ...... 1 Pet. iv. 8. xi. 31....
* ,, iv. 18.
,, xvii. 13...... Rom. xii. 17 ; 1 Tes. v. 15 ; 1 Pet. iii. 9.
* ,, xvii. 27......Jak. i. 19.
,, xx. 9.......1 Jao. i. 8.
,, xx. 20......Mat. xv. 4 ; Mar. vii. 10.
* ,, xxv. 21, 22..Rom. xii. 20.
* ,, xxvi. 11....2 Pet. ii. 22.
,, xxvii 1......Jak. iv. 13, 14, 16, etc.

II.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Ny fototra indrindra amin' ity boky ity dia voalaza ao amin' ny toko i. 1-4, dia "hanomezampahendrena ho an' ny kely saina, ary fahalalana sy fisainana mazava ho an' ny zatovo." Izany dia manoro-lalana mihitsy harahin' ny ny zatovo isan-andro mandrakariva. Lalàna mamporisika azy hitondrany tena ka hialany amin' ny ratsy. Lalàna mampianatra azy amin' izay mety hatao ny amin' ny raharaha momba ny nofo, na ny ao an-trano, na ny varotra, etc. Ary lalàna hiarovana ny fanahy mba tsy ho lavon' ny fanao ratsy maro sampana. Sady voalaza koa ny halehiben' ny voninahitr' Andriamanitra mbamin' ny fahamasinany ary ny fahalalany ny fon' ny olombelona ; ka ny fankasitrahana sy ny fahasoavana no hataony amin' izay mendrika, ary fijaliana sy latsa kosa ho an' izay nanao ratsy. (Vakio Oha. v. 21 ; xv. 11 ; xix. 29 ; xxiii. 17-19 ; xxvi. 10.) Koa fahendrena miankina amin' i Jehova sy ny fahatahorana Azy no antony lehiben' ity boky ity.

III —*Ny Fizarana ny Bokin' ny Ohabolana.*

1. Teny fananarana sy famporisihana milaza ny hatsaran' ny fahendrena sy ny loza hihatra amin' ny mpanao ratsy (toko i.—ix.).
2. Ohabolana maro samy hafa (toko x.—xxii. 16).
3. Teny fananarana mamporisika ny zatovo hitady fahendrena (sahalahala amin' ny voalohany hiany ; toko xxii. 17—xxiv.22).
4. Ohabolana nangonin' ny olona tamin' ny andron' i Hezekia (toko xxv.—xxix.)
5. Teny fananarana nataon' i Agora tamin' Itiela sy Jokala mpianany, ary anatra nomen' ny reniu' i Lemoela taminy (toko xxx.—xxxi.).—A.S.H.

**OHOLA**: dia vehivavy janga, izay nataon' i Ezekiela mpaminany ho tandindon' i Samaria sy ny fanjakan' ny Isiraely (Ezek. xxiii. 4, 5, etc.). Ny hevitr' ity teny ity dia 'Lainy.'—J.S.

**OHOLIBA**: dia vehivavy janga, izay nataon' i Ezekiela mpaminany ho tandindon' i Jerosalema sy ny fanjakan' ny Joda (Ezek. xxiii. 4, 11, etc.). Ny hevitr' ity teny ity dia 'Ny laiko no ao aminy,' dia ny Tempoly, Tranon' i Jehovah.—J.S.

**OKA**: dia anaran' ny hazo vaventy sady mateza, izay voalaza matetika ao amin' ny Baiboly. Tany aloha toa maro hiany ny ôka tao Palestina; ary any Basana sy ao anilan' ny tendrombohitra Libanona dia mbola betsaka ny ôka vaventy. Telo ny teny Hebreo izay heverina ho milaza ny ôka, dia *allah*, *allon*, sy *elon*. Zahao TEREBINTA sy ALONA. Telo na efatra ny karazan' ny ôka izay hita any Palestina (Isa. vi. 13; ii. 13; xliv. 14; Ezek. xxvii. 6).—J.S.

**OLIVA.** Isan' ny hazo malaza indrindra ny oliva, na taloha, na ankehitriny. Hazo tokony ho fahatelo ka hatramin' ny fahafito ny hahavony raha ambolena; fa raha maniry ho azy kosa izy, dia kelikely kokoa sady misy tsilo. Tsy anaran' ny hazo hiany anefa ny hoe oliva, fa anaran' ny voany koa. Ny voany dia mitovitovy habe amin' ny voan' ny voankandrina, na lehibebe kokoa, nefa boribory lavalava izy. Tena vokatra tokoa ny hazo oliva, satria maniry betsaka loatra ny voany. Isan' ny zavatra fihinana amin' ny tany aniriany izy. Tsy tian' ny olona loatra ny tsirony, raha vao manandrana azy amin' ny voalohany izy; nefa kosa rehefa za-mihinana azy izy, dia tonga tia azy tokoa. Ny voany koa ahazoana diloilo, sady fanao fanafody aman-javatra hafa. Ny hazo, na ny avy amin' ny vatany na ny fakany, dia tsara sady fanao vata, etc., ary azo ampalesina ho malambolambo mahafinaritra. Ny hodiny sy ny raviny dia atao fanafody tazo. Misy dity izay mitsororika amin' ny vatan-kazo, raha hazo ela, izay fanao zava-manitra amin' ny tany sasany, indrindra fa any Italia. Tany aloha tao amin' ny Grika, ny olona izay tiany homem-boninahitra, na izay naharesy tamin' ny filalaovana, etc., dia nomeny satroka ravin-kazo oliva voarary. Efa naniry ela tany Syria sy Palestina ny oliva, ary izao dia ambolena amin' ny tany maro, indrindra fa any Eoropa Atsimo, sy any Afrika Avaratra. Tsy dia malaky maniry loatra izy; nefa kosa mety ho velona ela dia ela.

Isan' ny zava-maniry lazaina voalohany amin' ny Baiboly ny oliva (ny aviavy no voalohany indrindra), ary ny diloilo avy aminy dia nalain' ny olona avy tamin' ny voan' ny oliva hatramin' ny ela; fa hitantsika fa Solomona nanome diloilo oliva roapolo mifatra isan-taona tamin' ny mpiasa izay nirahin' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, hanampy azy tamin' ny nanaovany ny Tempoly. Nefa tsy fihinana hiany ny diloilo, fa fanao jiro koa izy sady fanao zavatra hafa koa; ary dia nentina ny rantsan' ny hazo tamin' ny Andro Firavoravoana fitoerana an-trano Rantsan-kazo. Ny sarin' ireo kerobima tao anatin' ny Tempoly ireo dia hazo oliva (1 Mpan. vi. 23); ary ny lelavaravarana mbamin' ny tolana, izay nidirana tao amin' ny efitra anatiny (dia ny Fitoerana Masina Indrindra), dia hazo oliva koa (1 Mpan. vi. 31, 32). Fantatsika koa angaha fa ny Tendrombohitra Oliva nahazo ny anarany noho ny hazo oliva maro izay naniry teo anilany; jereo ny teny manaraka ity.—R.B.

**OLIVA, Tendrombohitra.** Raha ny anaran' ny Tendrombohitra Oliva no dinihina, dia hita fa indraindray monja no misy teny milaza azy ao amin' ny Test. Tal., fa imbetsaka hiany raha ao amin' ny Test. Vao. Azo lazaina anefa fa isan' izay tendrombohitra malaza indrindra ao amin' ny Soratra Masina Oliva, ka noho izany dia hambara etoana ny zavatra sasany fantatra ny aminy.

I.—*Ny Toeny sy ny Tany misy azy.* Ao atsinanan' i Jerosalema no itoerany, ary ny Lohasahan' i Kedrona no mampisaraka azy amin' ny Tanàna Masina. Raha vao mijery azy isika, dia hita fa tsy *tendrombohitra* loatra izy, fa isan' ny *havoana* madinika maromaro manodidina an' i Jerosalema sady hita eran' ny tany ao ampovoan' i Palestina. Ao dia misy ny Tendrombohitra Ziona sy ny Tendrombohitra Moria, sy Gibea sy Rama ary Mizipe, etc., izay sahalahala hiany amin' i Oliva; nefa avoavo kokoa noho ireo Oliva sady talaky tazanina raha ao Jerosalema. Tokony ho iray maily ny halavany mianatsimo sy mianavaratra, ary raha ao an-kilany andrefana izy, dia fotsifotsy ny tarehiny, ary vato sokay betsaka no hita amin' izany. Na dia havoana iray aza izy, dia mizara telo ny tendrony. Ny ao ampovoany no avo indrindra, ka tokony ho 2556 fita ambonin' ny ranomasina ny hahavony. Misy trano fivavahana ao atao hoe "Fiangonan' ny Fiakarana," ary ao akaikiny dia misy trano bongo vitsivitsy atao hoe Kefr-et-Tur. Ny tendrony ao atsimo kosa dia atao hoe "Tendrombohitry ny Fahatafintohinana;" fa tao, hono, no nanorenan' i Solomona alitara tamin' ny sampy ho an' ireo vadiny maro izay avy tamin' ny firenena hafa. Ary ny tendrony ao avaratra, hono, no tany nisehoan' ny anjely tamin' ny mpianatr' i Jesosy Kristy tao aorian' ny niakaran' ny Tompo tany an-danitra.

Maro hiany ny zavatra hita maniry ao, dia varimbazaha, voaloboka, aviavy, etc. Fa ny hazo oliva izay nakana ny anarany no betsaka indrindra, nefa na dia maro aza ireny, dia tsy misy tanora, fa efa antitra, ary tsy misy hazo vaventy, fa efa botry sady tsy matanjaka. Raha ny mponina ao

**no heverina, dia saiky tsy misy, fa ao ambodiny andrefana anefa dia misy vohitra kely atao hoe** *Silwan* (Siloama), ary ao ambodiny atsinanana misy ny vohitra Betania. Ao akaikin' ny vohitra Siloama dia misy vatolampy mahatratra 20 fita ka hatramin' ny 30 fita ny hahavony, ary ao amin' izany dia misy fasana nohadina ho lavaka fandevenana. Ary ny mandevina ny maty ao anilan' ny Tendrombohitra Oliva no mamin' ny Jiosy, satria araka ny heviny, dia ao hiany, hono, no hitsaran' ny Tompo izao tontolo izao amin' ny andro farany.

II.—*Ny Tantarany.* Araka ny voalaza teo, dia indraindray foana ny Tendrombohitra Oliva no voalaza ao amin' ny Test. Tal. Ny teny voalohany indrindra milaza azy dia ao amin' ny 2 Sam. xv. 30. Izany dia milaza ny nandosiran' i Davida niala teo Jerosalema noho ny nikomian' i Absaloma zanany; niakatra teo an-Tendrombohitra Oliva izy sy ny vahoaka niaraka taminy, ka dia nitodika hijery an' i Jerosalema. Ny teny faharoa dia ao amin' ny 1 Mpan. xi. 7, izay manambara fa tao no nihemoran' i Solomona ka nivavahany tamin' ny sampy. Ary raha nahita fahitana Ezekiela mpaminany ny amin' ny handravana an' i Jerosalema (Ezek. viii.—xi.), dia niala tamin' ny Tranon' Andriamanitra ny voninahitr' i Jehova, ary tamin' ny farany dia nijanona teo atsinanan' ny tanàna, dia teo an-Tendrombohitra Oliva, izany (Ezek. xi. 33). Ny teny ao amin' ny Neh. viii. 15 koa dia milaza fa ny olona no nasain' i Ezra mpaminany hankany antendrombohitra mba haka sampan-kazo maro karazana. Hazo oliva no nolazainy, sady voalaza koa fa nisy hazo maro samy hafa naniry tao tamin' ny andron' i Ezra. Ao amin' ny Zak. xiv. 4 dia misy faminaniana ny amin' ny hanadiovan' Andriamanitra ny firenen' ny Jiosy, ary amin' izany dia hivoaka Izy, ka "ny tongony hijoro eo an-Tendrombohitra Oliva." Ireo hiany no teny milaza ny Tendrombohitra Oliva ao amin' ny Test. Tal., nefa voalaza matetika koa izy ao amin' ny Test. Vao. Tao no nalehan' i Jesosy Kristy lalandava sy nialany sasatra ary nandaniany alina maro nivavaka. Tsy azo soratana eto avokoa ny teny rehetra ao amin' ny Test. Vao. izay mampiseho ny lazany, fa ireto zavatra efatra lehibe ireto no aoka hotsarovana indrindra:—

1.—Tao an-Tendrombohitra Oliva no niaingan' i Jesosy Kristy tamim-boninahitra hiditra any Jerosalema (Mat. xxi. 1-11; Mar. xi. 1-11; Lio. xix. 29, 38).

2.—Tao an-Tendrombohitra Oliva no naminanian' i Jesosy Kristy ny handravana ny Tempoly (Mat. xxiv.; Mar. xiii.; Lio. xxi. 37).

3.—Tao an-Tendrombohitra Oliva no nalehan' i Jesosy Kristy sy ny mpianany nony vita ny Fanasan' ny Tompo, ary tao no nivavahany mafy tamin' Andriamanitra sy naharetany fahoriana mafy, ary tao no namadihan' i Jodasy Azy (Getsemane izany), nefa ao am-bodin' ny havoana andrefana no misy an' i Getsemane (Mat. xxvi. 30, 36; Jao. xviii. 1).

4.—Tao an-Tendrombohitra Oliva no niakaran' i Jesosy Kristy ho any an-danitra (Lio. xxiv. 50-53; Asa i. 9-13). Ary raha izany teny roa izany no sainina sy dinihina, dia hita fa tao Oliva no nandaozan' i Jesosy Kristy ny mpianany.—A.S.H.

**OLOM-BAVENTY**: zahao NEFILIMA, REFAIMA, ary ANAKIMA.

**OLONA** sy **OLOMBELONA**. Efatra ny teny Hebreo ao amin' ny Soratra Masina izay adika hoe 'olona,' sy 'olombelona,' ka dia hoheverina tsirairay izy.

1.—*Adam.* Maromaro hiany ny hevitr' ity teny ity, dia izao: (*a*) Anaran' ny lehilahy voalohany izay natao tamin' ny endrik' Andriamanitra (Gen. ii. 4; etc.; Lio. iii. 38; Rom. v. 14; etc.). (*b*) Anaran' ny olombelona, dia Adama mivady, raha vao noforonin' Andriamanitra izy (Gen. i. 26, 27; v. 1; etc.). (*d*) Ny lehilahy, raha ampitahaina amin' ny vehivavy, indrindra raha ny lahy no ampitahaina amin' ny vavy vadiny (Gen. iii. 12; Mat. xix. 10). (*e*) Indraindray foana dia milaza izay lehilahy tokoa izy (Mpit. T. viii. 28). (*f*) Milaza ny olona izay niala tamin' Andriamanitra (Gen. vi. 2; Sal. xi. 4; Lio. v. 20), ary indraindray ny Jentilisa koa (Mat. xvii. 23). (*g*) Ny olombelona rehetra na firenena iza na firenena iza. Ary ny hoe 'zanak' olona' ao amin' ny Test. Tal. dia enti-milaza olona izay osaosa sy mety maty (Nom. xxiii. 19; Joba xxv. 6; Ezek. ii. 1, 3).

2.—*Ish.* Dia teny enti-milaza izay lehilahy tokoa, izay miendrika ho lehilahy (1 Sam. xvii. 33; Jer. v. 1). Enti-milaza ny olona ambonimbony koa izy (Oha. viii. 1), sy ny tandapa (Jer. xxxviii. 9), ary indraindray ny olombelona tontolo koa (Eks. xvi. 29). Avy amin' io teny io koa ny anaran' *i Enosy*, zafin' i Adama (Gen. iv. 26), sy *Isiboseta* (Ishbosheth), etc.

3.—*Geber.* Ity teny ity milaza ny hatanjahan' ny lehilahy, ary atao koa mba hanavaka ny lehilahy amin' ny vehivavy (Deo. xxxii. 5; etc.). Atao matetika ao amin' ny boky fihirana izy (Sal. xxxiv. 8; etc.).

4.—*Methim.* Angamba avy amin' ny fototeny *muth* (=maty) ity teny ity, dia entimilaza ny olona fa malemy sy marofy sy mandalo ary mety maty (2 Tan. xvi. 11). Ity teny ity koa dia hita eo amin' ny anaran' i *Metosaela* sy *Metosela*.

Misy hevitra hafa indray hita ao amin' ny Test. Vao., raha ny hoe 'olona' no voalaza. Ny hoe "olona antitra," na "lehilahy antitra" ("toetra taloha" ao amin' ny Baiboly Voahitsy), sy ny hoe "olom-baovao" ("toetra vaovao" (ao amin' ny Baiboly Voahitsy), dia milaza ny toetry ny olombelona tsy mba nohamasinina, ary ny efa vaovao sy masina kosa, izay vokatry ny finoana an' i Kristy.

Ny hoe "lehilahin' Andriamanitra" dia entimilaza an' i Mosesy, na izay olona hafa irak' i Jehova (Deo. xxxiii. 1; 1 Mpan. xiii. 1; etc.). Ary ny hoe "Zanak' olona" dia teny nofidin' i Jesosy Tompo hilazany ny tenany (sady nentin' i Stefana koa hilazany Azy, Asa vii. 56), ary angamba mba hampahatsiaro ny mpihaino Azy fa tera-behivavy Izy, ary mba hampiseho fa ny Mesia efa tonga taty ambonin' ny tany ka naka ny endrik' olona hamonjeny ny olona.—J.S.

**OLYMPA**: dia Kristiana anankiray tany Roma, izay nanaovan' i Paoly Apostoly veloma (Rom. xvi. 15).—J.S.

**OMBILAHY Kely Volamena.** Ny sarin' ny ombilahy kely, izay nataon' ny Zanak' Isiraely raha mbola naharitra tao an-tendrombohitra Mosesy, dia tsy mba nokasainy ho sampy mihitsy, fa tandindon' i Jehova. Nefa fandikana ny Didy Faharoa izay efa nomen' Andriamanitra azy izany, ka dia novaliany faingana ny fahotany (Eks. xxxii.). Angamba ny sarin' ny ombilahy no nofidiny, dia noho izy efa nahazatra azy, raha mbola tany tany Egypta izy ireny; fa nisy sampy telo izay nivavahan' ny Egyptiana tamin' ny sarin' ny ombilahy, dia Apis, Basis, ary Mnevis. Ary nony nisaraka tamin' ny fanjakan' i Rehoboama ny firenena folo tany avaratra, ombilahy kely volamena roa no nataon' i Jeroboama, ka ny anankiray napetrany tao Betela, any atsimon' ny fanjakany, ary ny anankiray tany Dana, any avarany (1 Mpan. xii. 25-33). Ary izany no nahatonga an' i Jeroboama ho voalazan' ny nanoratra ny Soratra Masina matetika hoe "izay nampanota ny Isiraely" (1 Mpan. xv. 30, etc.); ka dia zavatra noraran' ny mpaminany maro izany sady nahatonga ny fahatezeran' Andriamanitra sy ny nandravana ny fanjakana (Hos. viii. 5, 6; x. 6).—J.S.

**OMBY.** Tsy nisy biby hafa akory izay tian' ny Hebreo, mbamin' ny firenena rehetra tao amin' ny tany atsinanana, mihoatra noho ny omby, fa tsy mba natao ho fihinana hiany ny nofony, fa izy indrindra no biby mpanompo tamin' ny asa-tany maro samy hafa. Koa dia hitantsika fa ny omby no nitarika ny fangady tarihina na *plough* (Deo. xxii. 10; 1 Sam. xiv. 14), sy nitarika kalesy; ary raha izany sy ny *plough* no notarihiny, dia mazàna nalahatra tsiroaroa izy, sady nasiana zioga hazo ny vozony tsy hisarahany (Nom. vii. 3; 1 Sam. vi. 7); ny omby koa nively vary (Deo. xxv. 4; Hos. x 11) ary nitondra entana teo an-damosiny (1 Tan. xii. 40). Ary tena fihinana ny nofon' ny omby (Deo. xiv. 4; 1 Mpan. i. 9), sady izy mbamin' ny ondry sy ny osy ary ny voromailala no natao hoe 'biby madio' ka natao fanatitra sy naterina ho fanalamboady; ary avy amin' ny ombivavy no nahazoany ronono sy rononomandry maro karazana (dia *beurre*, *fromage*, etc., Deo. xxxii. 14; Isa. vii. 22; 2 Sam. xvii. 29). Koa satria biby mahasoa ny olona indrindra ny omby, dia maromaro hiany ny didy ao amin' ny Lalàn' i Mosesy ny amin' ny fiarovana azy, mbamin' ny famindrampo tokony haseho aminy. Fa raran' ny Lalàna ny manakombona ny vavan' ny omby izay nively vary (Deo. xxv. 4); ary tsy maintsy nahazo fitsaharana amin' ny andro Sabata tahaka ny tompony hiany izy (Eks. xxiii. 12; Deo. v. 14). Ary raha mbola nandehandeha tany an-efitra ny Zanak' Isiraely, dia noraran' ny Lalàna tsy hamono omby hatao fihinana izy, fa izay haterina ho fanatitra hiany no navela hovonoiny (Lev. xvii. 1-6); ary izany angamba no nitomboan' ny ombiny ho be, fony tsy mbola tonga tao amin' ny tany Kanana izy. Raha ny teny ao amin' ny 1 Mpan. iv. 23 sy Oha. xv. 17 no dinihina, toa nisy omby sasany nafahy tao am-pahitra, fa ny ankabeazany angamba dia nihinana ahitra teny an-tanety hiany. Ary ireo tokony ho tonga masiaka sy hoatra ny ombimanga hiany; fa maro ny liona sy bera sy bibi-dia hafa koa tany Palestina tamin' ny andro taloha. Koa noho ny hasiahan' ny ombilahy, izy no natao ohatra milaza fahavalo masiaka sy lozabe (Sal. xxii. 13).

Tsy fantatra marina izay karazan' omby nompian' ny Jiosy; nefa ao amin' ny sary vato mbola maharitra any Egypta dia hita ny sarin' ny omby sasany izay lava tandroka, sy ny sasany izay fohy tandroka, ary misy ny sasany koa misy trafony, tahaka izay atao hoe *zebu* any India (*Bos indicus*, Lin.). Koa satria avy tany Egypta ny ankabeazan' ny omby nentin' ny Zanak' Isiraely, dia angamba nisy karazan' omby roa na telo tany Kanana, rehefa tafapetraka tao izy.

Ny biby izay voalaza hoe 'ombimanga' ao amin' ny Baiboly Malagasy dia izay voalaza hoe *reem* amin' ny teny Hebreo, ary biby karazan' ny omby sady matanjaka no masiaka indrindra (Nom. xxiii. 22; Deo. xxxiii. 17; Sal. xxii. 12-21; xxiv. 6; xcii. 10; Isa. xxxiv. 7; Joba xxxix. 9, 10). Araka ny hevitry ny maro, ny *reem* dia ilay karazan' omby izay atao hoe *buffalo* (*Bubalus buffalus*); nefa ataon' ny sasany kosa fa izany dia biby hafa koa sady vaventy no masiaka, izay saiky lany ringana ankehitriny, izay atao hoe *Urus*.—J.S.

**OMEGA**: dia anaran' ny litera farany amin' ny abidy Grika, ary matetika natao ohatra hilaza ny faran' ny zavatra na inona na inona. Dia nentin' i Jesosy Tompo, miaraka amin' ny hoe Alfa (na A), hilaza ny tenany ho iandohana sy iafaran' ny zavatra rehetra satria Izy hiany no fototra sy nihavian' izao rehetra izao (Apok.. i. 8; xxi. 6; xxii. 13). Zahao ALFA. Ny tarehin' ny Omega dia tahatahaka ny O, nefa misaraka eo am-bodiny.—J.S.

**OMERA**: zahao FAMARANA sy FANDANJANA.

**OMRY.** (1) Lehilahy avy tamin' ny firenen' i Benjamina izy, ary kapitenin' ny Isiraelita. Raha sendra nanafika tao Gibetona izy, dia reny fa matin' i Zimry Ela, mpanjakan' ny Isiraely, ka lasany ny fanjakana. Taitra ny miaramila nony nandre izany, ka nanangana an' i Omry ho mpanjaka izy androtr' izay hiany, dia vao lasa izy hanao fahirano an' i Tirza, tanàna nitoeran' i Zimry, ka dia afany, nefa namono tena Zimry. Dia vao nifanafika indray Omry sy Tibna, fa samy nitady hanjaka izy roa lahy, ka dia naharitra sahabo ho efa-taona izany adiny izany vao resy Tibna (1 Mpan. xvi. 15-22). Dia nanjaka Omry; ary sahabo ho roa ambin' ny folo taona no andro nanjakany. Tao Tirza no nitoerany tamin' ny voalohany, fa taorian' izany dia nanorina tanàna vaovao (Samaria) izy, ka izany no renivohitry ny fanjakan' ny Isiraely hatramin' ny ela tao aoriana (and. 23, 24). Nefa Omry nanao ratsy mihoatra noho ny mpanjakan' ny Isiraely rehetra izay nialoha azy, fa nandeha tamin' ny lalan-dratsin' i Jeroboama rehetra izy. Lehilahy nahery izy, izay nampanota ny Isiraely, fa nanao lalàna ratsy izy, dia nanery ny vahoakany hitandrina azy ka nampahazatra azy taminy (Mika vi. 16). Rehefa maty Omry, dia nalevina tao Samaria izy, ary Ahaba zanany no nanjaka nandimby azy. (2) Lehilahy avy tamin' ny firenen' i Benjamina koa izy (1 Tan. vii. 7, 8). (3) Zanak' Imry, avy tamin' ny mpianakavin' i Fareza sy ny firenen' i Joda, izy (1 Tan. ix. 4). (4) Zanak' i Mikaela, mpifehy ny firenen' i Isakara, izy (1 Tan. xxvii. 18).—L.R.

**ONA**: dia zanak' i Peleta sady isan' loholon' ny firenen' i Robena, izay niaraka ny tamin' i Kora sy Datana ary Abirama, nony niray tetika hanohitra sy hanaratsy any Mosesy izy telo lahy (Nom. xvi. 1-7). Tsy voalaza indray anefa ny anarany ao amin' ny tantaran' ny nandringanana ireny mpikomy sy ny ankohonany; ary raha tahaka ny lovan-tsofina tsarovan' ny Raby, dia notaomin' ny vadiny Ona hisaraka amin' ny namany talohan' ny nandringanana azy.—J.S.

**ONA**: dia tanàna malaza tany Egypta Ambany, ary tokony ho folo maily any avaratra-atsinanan' i Kairo. Ny anarana



*Obeliska mbola hita any Ona.*

enti-milaza azy ao amin' ny Jer. xliii. 13 dia *Beti-semesy*, na 'Tanànan' ny Masoandro,' dia mitovy hevitra amin' ny teny Grika ao amin' ny Septoaginta hoe *Heliopolis*, ary ny anarana Egyptiana koa hoe *Ha-ra*, na 'Fonena-masoandro.' Ary ny hoe Ona koa dia teny milaza ny 'mazava' ary ny 'masoandro.' Tamin' ny andro fahiny, raha mbola fanjakana lehibe sy mahery Egypta, nisy tempoly lehibe sy malaza tao Ona, izay nivavahan' ny olona tamin' ny masoandro. Nalaza koa ny tanàna noho ny fampianarana nataon' ny mpisorona tao amin' ny tempoly, fa hoatra ny oniversity tany Egypta izy; ary Plato, ilay filosofera malaza tamin' ny Grika, mbamin' ny olona maro hafa koa, nianatra tao. Rava mihitsy anefa ny tanàna sy ny tempoly, ary afa-tsy ny bongan-tany vitsy sy ny *obeliska* (tsangam-bato voasoratra) anankiray monja, tokony ho fahasivy ny hahavony, dia tsy misy famantarana loatra ny halazan' ny tanàna tamin' ny andro taloha. Ny teny voalohany ao amin' ny Baiboly milaza azy dia Gen. xli. 45, ao amin' ny tantaran' i Josefa, fa ao no voalaza fa Josefa no nomen' i Farao mpanjaka vady, dia Asenata, zanakavavin' i Poti-fera, mpisorona tao Ona. Raha tohaka ny teny ao amin' ny Septoaginta koa, Ona dia isan' ny tanàna nataon' ny Isiraelita, rehefa nandevozin' ilay Farao hafa izy, ho tanàna fitehirizan-javatra, mbamin' i Pitoma sy Ramesesa. Ny tenin' i Jeremia (xliii. 13) no ahitana fa betsaka ny sarin-tsampy tao Ona, nefa lazainy koa fa hotorotoroina ny tsangambaton-tsampy any Beti-semesy. Ao amin' ny Bokin' i Ezekiela (xxx. 17) Ona no atao hoe 'Avena,' na 'zava-poana,' noho ny fahadalan' ny mpanompo sampy izay niangona tao.—J.S.

**ONANA**: dia zanakalahi-aivon' i Joda, izay tokony ho nanambady an' i Tamara, ilay novinadin' ny zokiny efa maty. Kanefa satria fantatr' i Onana fa tsy hatao hoe zanany ny zaza izay haterany, fa ho zanaky ny zokiny kosa, ka dia nanao ratsy izy mba tsy hanana anaka Tamara. Dia tezitra Jehova noho izay nataony, ka dia maty izy (Gen. xxxviii. 4, 8-10).—J. S.

**ONDRY**. Ny ondry dia tena fananan' ny Hebreo sy ny firenena hafa ao amin' ny tany atsinanana; fa ny nofony dia tsara hatao fihinana tokoa, ny volony dia nohetezana isantaona hanaovana lamba matevina sady mafana, ary isan' ny "biby madio" izy, izay met haterina hatao fanatitra sy fanalamboady (Eks. xx. 24; 1 Mpan. viii. 63), na ny ondry lehibe, na ny zanak' ondry, indrindra fa izay iray taona (Eks. xxix. 38; Lev. ix. 3). Ny hoditr' ondrilahy nomenaina no isan' ny firakotry ny Tabernakela (Eks. xxv. 5; xx xix. 34); ary ondry sy zanak' ondry no mazàna naloa ho solon-ketra (2 Mpan. iii. 4), fa betsaka dia betsaka izay nompian' ny olona. Ny manety volon' ondry no raharaha lazai-



*Ondry lava-rambo.*

na matetika ao amin' ny Test. Tal. (Gen. xxxi. 19; 1 Sam. xxv. 4; Isa. liii. 7); ary ny teny sasany no ahitana fa ny amboa no natao mpiambina sy mpiandry ny ondry andiany (Joba xxx. 1). Any Palestina sy ny tany manakaiky azy ny mpiandry ondry dia mazàna mandeha mialoha ny ondriny



*Ondry lava-rolo sy lava-sofina.*

sady miantso azy amin' ny anarany avy (Jao. x. 4; Sal. lxxvii. 20; lxxx. 1), ary dia mandroaka avy ao aoriana indraindray. Ny ankabiazan' ny ondry any Syria sy Palestina dia ny karazana manana hofaka lehibe sy matavy, nefa misy ny karazana hafa koa izay kely hofaka kosa.

Ary satria ny ondry dia toa ohatry ny halemem-panahy sy ny faharetana, dia izy no entina ho fanoharana an' i Jesosy Kristy, Izay atao hoe "Zanak' ondrin' Andriamanitra" (Isa. liii. 7; Jao. i. 29; Asa viii. 32). Ary Jesosy koa niantso ny tenany hoe "Mpiandry Tsara" sy "Mpiandry ny ondry;" ary ny mpanompony sy ny mpianany dia nataony hoe "ondriny" sy "zanak' ondriny" (Jao. x. 1-16, 26-28; xxi. 15-17).—J.S.

**ONESIFOROSY** (*Mpitondra tombony*). Isan' ny Kristiana tao Efesosy izy, ary tsara fanahy sy nazoto indrindra. Fatratra ny nanompoany an' i Paoly Apostoly tamin' izy nitoetra tao (2 Tim. i. 18). Ary taorian' izany, raha sendra tonga tany Roma izy, ka reny fa nifatotra tao Paoly, dia tsy nijanona izy ambara-pahitany azy. "Namelombelona ny fanahiko matetika izy," hoy Paoly, "fa tsy menatra ny gadrako." Toa efa maty izy tamin' ny nanoratan' i Paoly izany teny izany, kanefa tsy mba nohadinoin' i Paoly ny nataony, ka dia naniry sy nangataka ho an' ny ankohonany izy (2 Tim. i. 16, 17).—T.R.

**ONESIMOSY** (*Mahasoa*). Mpanompon' i Filemona, izay loholona nalaza tao Kolosia, izy, fa nandositra ny tompony izy ka nankany Roma. Tsy fantatra marina ny fototry ny nialany tamin' ny tompony, na nitady mba ho afaka izy, na nisy ratsy izay nataony ka natahorany azy, nefa angamba ity farany no izy (Filem. 18). Kanefa, rehefa nandre ny Filazantsara izay notorin' i Paoly izy, dia niova toetra ka tonga Kristiana mahatoky (and. 16). Ary rehefa niova toetra izy, dia hitany fa mety ny miverina ho any amin' ny tompony indray; ka dia nomen' i Paoly taratasy izy (dia ny Epistily ho an' i Filemona) milaza ny toetrany sady nifona ho azy, indrindra fa ny mba handraisan' i Filemona azy tsy toy ny mpanompo intsony, fa tahaka ny "rahalahy malala" (and. 16).

Nisy lehilahy anankiray, Tykiko no anarany, niaraka taminy, raha niverina ho an' i Kolosia izy, dia izy roa lahy no nampitondrain' i Paoly ny Epistily ho an' ny Kolosiana (Kol. iv. 7-9). Tsy fantatra loatra izay nalehany taorian' izany, kanefa misy tantara milaza azy ho voatendry ho mpitandrina fiangonana tao Makedonia sady isan' ny tra-panenjehana maty tamin' ny andron' i Nero. (Vakio koa FILEMONA, EPISTILY HO AN' I.)—T.R.

**ONY.** Fito ny teny Hebreo amin' ny Baiboly enti-milaza ny ony, na ny alehan' ny ony, ary tokony hodinihina tsirairay izy; fa raha tsy atao izany, dia tsy hitantsika velively izay nokasain' ny nanoratra azy holazaina. Fa tokony hotsarovana fa ny ony any Palestina tsy mba tahaka ny ony aty Madagaskara, izay misy rano mandeha mandritra ny taona, fa maro izy no lohasaha maina hiany amin' ny andro mafana, ary tsy misy rano mandeha loatra afa-tsy amin' ny fotoana filatsahan' ny ranonorana. Ireo no teny milaza ny ony izay nadika hoe 'ony' na 'reniranoʼ ao amin' ny Baiboly Malagasy:—

1.—*Aubal:* avy amin' ny teny izay heviny dia 'ny mandriaka be.' Koa marina ny dikany hoe 'ony;' zahao Dan. viii. 2, 3, 6. Ny teny anankiray hafa koa nalaina tamin' ity teny ity dia *mabbul*, dia ilay teny Hebreo nenti-milaza ny Safo-drano lehibe.

2.—*Aphik:* avy amin' ny teny izay heviny dia 'ny mihazona,' na 'ny misakana,' ka dia milaza ny lalana alehan' ny ony mbamin' ny fefiloha eo anilany avy (lohasahan-driaka). Zahao 2 Sam. xxii. 16; Sal. cxxvi. 4; Isa. viii. 7; Joela iii. 18; etc.

3.—*Yeor:* dia teny Egyptiana izay tsy entina loatra milaza ony afa-tsy ny ony Neily hiany, sady hita matetika ao amin' ny Pentateoka izy. [Zahao NEILY.] Kanefa ao amin' ny bokin' ny Mpaminany koa indraindray dia enti-milaza ony lehibe sy be rano izy, dia tahaka ny ao amin' ireto teny ireto: Isa. xxiii. 10; xxxiii. 21; Amo. viii. 8; etc.

4.—*Yubal:* ao amin' ny Jer. xvii. 8 hiany no ahitana azy, ary ny heviny dia sahala amin' ny hevitry ny teny hoe *Aubal*.

5.—*Nahar.* Ity teny ity dia avy amin' ny teny izay milaza 'ny mandeha' (toy ny rano), ary dia enti-milaza ony izay mandeha mandrakariva ka tsy mba ritra ao amin' ny ririnina. Matetika izy no arahin' ny anaran' ny tany misy azy, tahaka ny hoe "onin' i Egypta," dia ny Neily (Gen. xv. 18); sy "onin' i Gozana" (2 Mpan. xvii. 16); sy "ny onin' i Etiopia" (Isa. xviii. 1); ary "ny onin' i Damaskosy," dia Abana sy Farpara (2 Mpan. v. 12). Matetika koa ity teny ity dia enti-milaza ilay "ony lehibe," dia Eofrata (Gen. xv. 18; Eks. xxiii. 31; etc.).

6.—*Nakhal.* Ny hevitr' ity teny ity dia 'lohasaha' lalindalina, izay mazàna alehan' ny ony raha fahavaratra ny andro, nefa maina kosa indray raha mitsahatra ny ranonorana (Nom. xiii. 23; Jos. xiii. 6; etc.). Ary indraindray koa izy dia enti-milaza lohasaha na tany lemaka izay tsy misy ony akory (Gen. xxvi. 17). Ity teny ity dia mitovy hevitra amin' ny teny Arabika hoe *Wady*, dia lohasaha lalindalina, na alehandrano, na tsy misy rano aza.

7.—*Peleg.* 'Ny mihoatra,' na 'ny mandroatra,' no hevitr' ity teny ity, ka entimilaza rano mandeha; zahao Joba xxiv. 6; Fitom iii. 48, etc.—J.S.

**ONIN' I EGYPTA.** Roa no hevitr' ity teny ity izay hita ao amin' ny Baiboly Malagasy, ary milaza zava-droa samy hafa mihitsy izy.

1.—*Nahar Mitzraim.* Ao amin' ny Gen. xv. 18 dia hitantsika izao teny izao, amin' ny nilazana ny faritry ny tany nokasain' Andriamanitra homena an' i Abrahama sy ny taranany hoe: "Ny taranakao efa nomeko ity tany ity hatramin' ny onin' (*Nahar*) Egypta ka hatramin' ny ony lehibe, dia ny ony Eofrata." Ary raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, dia ny ony Neily hiany no voalaza eto.

2.—*Nakhal Mitzraim.* Ity teny ity koa dia adika hoe "onin' i Egypta" ao amin' ny teny maro. Kanefa, araka izay efa voalaza teo ambony (zahao ONY, 6, *Nakhal*), tsy dia milaza *ony* tokoa izy, fa *lohasaha* hiany.

Ary araka ny hevitry ny maro, ny Lohasahan' i Arisy, izay ao atsimon' i Palestina, sady faritry ny tany roa, dia Palestina sy Egypta, no lazain' ity teny ity; fa ao misy lohasaha izay alehan' ny riaka kely amin' ny fotoana filatsahan-dranonorana. Koa marina ny dikan' ny teny ao amin' ny Baiboly Voahitsy (Nom. xxxiv. 5) hoe "Lohasahan-driak' i Egypta." Ary izao koa no dikany ao amin' ny teny hafa, dia Jos. xv. 4, 47; 1 Mpan. viii. 65; 2 Tan. vii. 8; etc.—J.S.

**ONYX**: zahao VATO SOA.

**OPALA**: zahao VATO SOA.

**ORA** (Lat. *hora;* Fr. *heure*); dia ny fizarana 24 izay izarana ny andro (dia ny andro sy ny alina). Tamin' ny andro taloha ela tsy fantatry ny Hebreo ny ora 24, fa tsotra no nizarany ny andro, dia maraina, mitataovovonana, ary hariva (Sal. lv. 17); fa tao aoriana kosa maromaro ny fizaran' andro nataony. Tamin' ny andron' i Nehemia ny andro toa nozaraina ho efatra, ary ny alina ho fiambenana telo (Neh. ix. 3; zahao koa Mpit. vii. 19 sy Mat. xx. 1-5): fa ny fizarana ny andro ho ora 12 sy ny alina ho ora 12 koa toa fanao nianaran' ny Jiosy tamin' ny Babyloniana tamin' ny Fahababoana. Narahin' ny Egyptiana koa izany fanao izany hatramin' ny taloha ela. Tamin' ny andron' i Kristy ny andro nozaraina ho ora 12, dia hatramin' ny niposahan' ny masoandro ka hatramin' ny nilentehany; kanefa, satria tsy dia mitovy ny halavan' ny andro mandritra ny taona, fa lavalava kokoa amin' ny fahavaratra izy, sy fohifohy kokoa raha ririnina, dia tsy nitovy koa ny halavan' ny ora rehetra isam-bolana isam-bolana. Koa amin' izany, raha lohataona na fararano ny taona, dia amin' ny faramparan' ny Martsa sy Septembra, ny ora voalohany dia tamin' ny fito maraina, ny ora faha-3 dia tamin' ny 9, ny ora faha-6 dia tamin' ny 12 mitataovovonana, ny ora faha-9 dia tamin' ny 3 hariva, ny ora faha-11 dia tamin' ny 5 hariva, ary ora faha-12 dia tamin' ny 6, raha nilentika ny masoandro; zahao Mat. xx. 3, 5, 6; xxvii. 45, 46; Mar. xv. 25; Jao. i. 39; iv. 61, 25; Asa ii. 15; iii. 1; x. 3, 9; etc. Tsy nanana famantaranandro tahaka izay ataon' ny Vazaha ankehitriny ny Jiosy, na ny firenena hafa voalazan' ny Baiboly, nefa nisy hiany ny *dial*, dia famantaranandro izay nahafantarany ny ora tamin' ny aloky ny masoandro; zahao FAMANTARANANDRO.—J.S.

**ORAMPANALA**. Ny orampanala (na *snow*, Eng., *neige*, Fran.) dia zavatra tsy hita atỳ Madagaskara, satria eto amin' ny Zona Torida no itoeran' ity nosy ity, sady ny hahavon' Ankaratra aza tsy ampy hilatsahan' ny orampanala eo an-tampony. Kanefa ao amin' ny tany hafa, indrindra ao amin' ny tany anatin' ny Zona Temperata sy Frigida, dia hita mandrakariva izy raha ririnina; ary satria milatsaka any Palestina izy, sady hita mandrakariva eo an-tampon' ny tendrombohitra avo, tahaka an' i Libanona sy Hermona, dia matetika voalazan' ny nanoratra ny Baiboly koa. Avy tany Libanona ao nahazoan' ny Jiosy orampanala hampangatsiahany ny rano nosotroiny tamin' ny fahavaratra (Oha. xxv. 13). Saiky isan-dririnina misy orampanala latsaka any Jerosalema, nefa tsy maharitra ela izy, fa malaky miempo. Noho ny hafotsiny mangirangirana sy mamirapiratra fatratra, dia matetika ny orampanala no atao ohatry ny fahadiovana sy ny fahamasinana (vakio Joba ix. 30; Sal. li. 7; Isa. i. 18; Fitom. iv. 7); ary ny filatsahany amin' ny fotoana sy ny habetsahany dia nenti-nilaza ny herin' Andriamanitra (Joba xxxviii. 22; xlvii. 16; xlviii. 8; Isa. lv. 10).—J.S.

**ORANA**: zahao PALESTINA, *Klimata.*

**ORAN' NY KALDEANA**: dia ny tany nahabe an' i Abrahama patriarka izany, ary lazaina ao amin' ny Gen. xi. 28 ho fonenan' i Tera rainy; fa rehefa maty Harana, zanak' i Tera, Tera dia nitondra an' i Abrahama mivady sy Lota zana-drahalahiny ka nifindra avy tany Ora, dia tonga tany Harana any avaratra izy mianakavy. Tsy voalaza marina ao amin' ny Baiboly na tanàna na tany Ora, fa angamba tanàna hiany izy; tao no niantsoan' Andriamanitra an' i Abrahama (xv. 7) ka nifidianany azy ho razan' ny olom-pidiny (Neh. ix. 7). Izany koa no nolazain' i Stefana teo anatrehan' ny Synedriona (Asa vii. 2); ary ireo teny ireo no ahitantsika fa tao amin' ny tanin' ny Kaldeana Ora, ary koa, tao amin' ny tany izay natao hoe Mesopotamia tamin' ny aoriana. Nefa hatramin' ny ela no efa nisara-kevitra ny mpanoratra tantara ny amin' ny nitoeran' i Ora; fa vao faingana kosa dia misy hita ao amin' ny tany atsimo amoron' ny ony Eofrata, izay tokony hampitsahatra ny ady hevitra. Tany be bongan-tany izany, fa fonenan' ny Kaldeana tany aloha izy; ary ireo bongan-tany sy biriky ireo dia sisan' ny tanàna efa rava ela, sady misy biriky voadotra betsaka hita ao. Ary misy bonga lehibe anankiray atao hoe *Mugheir* any, koa ao anatiny dia maro ny biriky efa hita misy ny anarana hoe *Ur* na *Hura* voasoratra eo aminy; ary izany no iheverau' ny olon-kendry ho niorenan' i Ora tokoa, fa ao amin' ny tanin' ny Kaldeana izy; ary ny hoe Mesopotamia koa dia anarana malalaka, izay enti-milaza ny tany any atsimo hatramin' ny Golfa Persiana, fa tsy ny tany eo "anelanelan' ny renirano" roa (dia Eofrata sy Tigrisy) hiany. Mugheir dia enina maily ao andrefan' i Eofrata, ary any antenatena-lalana, raha mankao amin' ny Golfa Persiana avy any Babylona. Toa tanàna lehibe sady renivohitra Ora tany aloha; ary tao misy tempoly lehibe izay nivavahan' ny olona tamin' ny volana; fa mpivavaka ta-

min' ny afo sy ny fahazavana ny Kaldeana ; ary raha adika ny hoe 'Ora', dia 'afo' na 'zava' no heviny. Io tempoly io dia 198 fita ny halavany sy 133 fita ny sakany, ary betsaka ny biriky voadotra misy soratra sy biriky boribory (sylindera) misy soratra hita eo, izay ahitana ny tantaran' ny Kaldeana sy ny anaran' ny mpanjakany, ary ny teny maro izay manamarina sy manazava ny tantara ao amin' ny Test. Tal.—J. S.

**OREBA** sy **ZEBA** : dia anaran' ny andriana roa lahy tamin' ny Midianita, izay nandositra rehefa resin' i Gideona ny miaramilany, nefa nosamborin' ny olon' i Efraima tao amin' ny fitana teo amoron' i Jordana izy (Mpit. vii. 25 ; viii. 3). Novonoin' ny Efraimita izy roa lahy, ary ny lohany dia nentiny ho any amin' i Gideona ho vavolombelona fa resy mihitsy ny fahavalony. Oreba novonoina teo ambonin' ny vatolampy lehibe, izay nantsoina tao aoriana araka ny anarany (zahao ny teny eo ambany) ; ary Zeba kosa dia niery tao anaty lavaka fanosem-boaloboka anankiray, izay natao araka ny anarany koa tato aoriana. 'Goaika' (*corbeau*, Fr.) sy 'Amboadia' (*loup*, Fr.) no hevitry ny anaran' izy roa lahy.—J.S.

**OREBA, Vatolampin' i** : dia ny fitoerana izay namonoana an' i Oreba, ilay andriandahin' ny Midianita voalaza teo ambony. Tsy fantatra marina ny tany misy azy, nefa angamba tao amoron' i Jordana tao andrefany izy.—J.S.

**ORIA** (*Lelafin' i Jehova*) : (1) Hetita izy, ka dia taranak' ireo firenena nosazin' Andriamanitra haringana, nefa ny anarany sy ny teniny no vavolombelona fa mpivavaka tamin' i Jehova izy ; dia tonga isan' ny mpifehy telo-polo lahy izay nifehy ny miaramilan' i Davida (2 Sam. xxiii. 39). Ny vadiny dia vehivavy tsara tarehy loatra, Batseba no anarany ; ary rehefa lasa Oria niaraka tamin' ny miaramila maro nanao fahirano an' i Raba, sendra hitan' i Davida Batseba, tamin' izy naka rivotra tao an-tampon-trano ka nila azy, dia nampaka azy ka nandry taminy. Koa rehefa hitan-dravehivavy fa nanana anaka izy, dia nampanalain' i Davida Oria avy any an-tafika ka nanao izay hainy hanafenany ny hanatr' i Batseba. Kanefa tsy nety nanao izay halately ny tenany Oria, raha mbola naharitra fahoriana ny miaramila namany manatrika ny fahavalo tany Raba. Dia nanao saina indray Davida ka nampiverina an' i Oria tamin' ny tafika, nefa nanoratra taratasy ho entiny amin' i Joaba komandy ; ary ny teny nosoratany dia izao : "Arosoinareo amin' ny ady mafy Oria, ary ilaozy izy mba hasiany ho faty." Dia narahin' i Joaba ny tenin' ny tompony, ka dia maty tamin' ny ady Oria. Koa rehefa fantatr' i Davida izany, Batseba vadiny dia nalain' i Davida ho vadiny. "Nefa tsy sitrak' i Jehova izany nataon' i Davida izany," ka niteraka fahoriana sy loza ho azy mandra-pahatapitra ny androny (2 Sam. xi.)

(2) Mpisorona anankiray tamin' ny nanjakan' i Ahaza. Raha mbola tanora Ahaza ka niteetra tany Damaskosy, dia nahita alitara anankiray teo izay fanaony nahafinaritra azy ; dia nampitondrainy ny sarin' izany alitara izany tamin' i Oria ka nomeny teny hanao anankiray tahaka azy ary hametraka azy ao amin' ny kianjan' ny Tempoly. Dia nataon' i Oria izany, araka ny tenin' ny mpanjaka, ka nanatitra fanatitra teo amboniny izy (2 Mpan. xvi. 10-12). Kanefa fahadisoana lehibe izany, fa ny alitara araka ny endrika nomen' Andriamanitra tamin' i Mosesy mbola teo hiany, ary fandikana ny Lalàna ny manatitra fanatitra afatsy eo amin' ilay natao voalohany (Eks. xxvii. 1-8 ; xxxviii. 1-7). Nefa kosa fahadisoana tsy mahy izay nataon' Oria, fa toa lehilahy tsara fanahy izy, fa nofidin' Isaia ho isan' ny "vavolombelona mahatoky" hanambara ny hamarinan' izay nolazain' ny mpaminany (Isa. viii. 2).

(3) Mpisorona anankiray tamin' ny fianakavin' i Koza, tamin' ny andron' i Ezra (Ezra. viii. 33).—J.S.

(4) Mpaminany izy sady zanak' i Semaia avy any Kiriata-jearima any Joda, izay naminany tamin' ny andron' i Joiakima, ka nilaza ny hiakaran' ny fahavalo hamely an' i Joda sy Jerosalema. Dia notadiavin' ny mpanjaka Oria hovonoiny, kanjo namonjy tena izy ka nandositra nankany Egypta.

Kanefa nenjehin' ny miaramilan' ny mpanjaka hatrany Egypta izy, dia nosamboriny teo ka nentiny any amin' i Joiakima, izay namono an' i Oria tamin' ny sabatra sy nanary ny fatiny tao amin' ny fasan' ny olona ambany indrindra (Jer. xxvi. 20-23).—J.S.

**ORIMA sy TOMIMA.** Teny Hebreo ireo, ary voalaza impito ao amin' ny Test. Tal. ; ary satria saro-pantarina hiany ny zavatra lazain' ireo teny ireo, sady efa nisara-kevitra be hiany ny olon-kendry ny amin' izay lazainy, dia halahatra eto aloha ny teny avy amin' ny Soratra Masina misy azy. Ny teny voalohany dia ao amin' ny Bokin' i Eksodosy, ary isan' ny didin' Andriamanitra tamin' i Mosesy ny amin' ny hanaovana ny fitafian' ny mpisoronabe ; dia izao :

"Ary ataovy eo amin' (na, ao anatin') ny saron-tratra fitsarana ny Orima sy Tomima ; ary hanolotra ny fon' i Arona izany, raha miditra eo anatrehan' i Jehova izy" (Eks. xxviii. 30). Koa rehefa vita ny fitafiana masina sy izay zavatra rehetra fampiasan' ny fivavahana, dia narahin' i Mosesy ny didy nomena azy, fa hoy ny teny ao amin' ny Lev. viii. 8 : "Ary ny saron-tratra dia nataony taminy (dia tamin' i Arona), ka nataony tao ny Orima sy ny Tomima." Rehefa lasa Mosesy ka nodimbasan' i Josoa, izy koa no nasaina hanadina amin' Andria-

manitra amin' ny vavan' i Eleazara mpisoronabe, araka ny teny hoe: "Ary Josoa hijanona eo anatrehan' i Eleazara mpisorona, izay hanadina amin' ny fitsaran' i Orima eo anatrehan' i Jehova ho azy" (Nom. xxvii. 21). Hita koa ireo teny ireo ao amin' ny tso-drano nataon' i Mosesy tamin' ny firenena roa ambin' ny folo: "Ary ny amin' i Levy dia hoy izy: "Ny Tomimanao sy ny Orimanao dia ao amin' ny olonao masina" (Deo. xxxiii. 8). Manaraka izany indray, dia tsy misy teny milaza azy mandra-pahatongan' ny andron' i Saoly; fa rehefa nanota izy, dia hoy ny teny: "Jehova tsy namaly azy, na tamin' ny nofy, na tamin' ny Orima, na tamin' ny mpaminany" (1 Sam xxviii. 6).

Ary tsy misy teny hafa milaza ny Orima sy ny Tomima, afa-tsy ny andininy roa hiany izay milaza ny tsy nisiany, rehefa niverina avy tamin' ny Fahababoana ny Jiosy; fa tsy fantatra marina ny amin' ny mpisorona sasany, na taranak' i Arona tokoa izy, na tsia; ka dia hoy ny teny milaza azy: "Ary ny governora nilaza taminy fa tsy mahazo mihinana ny zavatra masina indrindra izy mandra-pitsangan' izay mpisorona anankiray mitondra ny Orima sy Tomima" (Ezra ii. 63; zahao koa Neh. vii. 65).

Toy izany ary ny tenin' ny Soratra Masiaa milaza ny Orima sy Tomima, nefa tsy ampy velively hahafantarantsika ny fombany, ary hevitr' olona hiany no azo entina hanazava azy. Koanefa aoka hanontaniana aloha izay dikan' ireo teny roa ireo, dia vao mandinika tsara ny teny avy amin' ny Pentateoka voalaza teo isika.

Ny hevitry ny teny hoe Orima dia 'fahazavana' (na fanambarana), ary ny hevitry ny hoe Tomima dia 'fahatanterahana' (samy ploraly izy roa); ary hitantsika fa ao amin' ny teny voalohany milaza azy, dia tsy mba voalaza ho zavatra vaovao izy, ary Mosesy tsy mba nasain' Andriamanitra hanao azy, tahaka ny nandidiany azy hanao ny Tabernakely sy ny Fiara sy ny fanaka masina rehetra ary ny fitafiana sy ny haingon' ny mpisoronabe, fa toa zavatra fantatra tsara rahateo ny Orima sy ny Tomima.

Ary misaraka ho roa toko lehibe ny mpanoratra hevi-teny ny amin' ny fomban' ny Orima sy ny Tomima, dia toy izao:

(1) Ataon' ny mpanoratra sasany fa tsy mba milaza zavatra hafa noho ny vato soa roa ambin' ny folo izay natao teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe; ary hoy izy koa, fa nony ta-hanadina an' i Jehova ny mpisoronabe ny amin' izay tokony hataon' ny Zanak' Isiraely, ny navalin' Andriamanitra izay nanontaniany dia hitan' ny mpisoronabe teo amin' ny litera soritana teo amin' ny vato soa nisy ny anaran' ny Firenena roa ambin' ny folo; fa ny litera sasany nisy ny valin-teny notadiaviny, hoy izy, no namirapiratra fatratra, ka dia voavaky mora teo ny teny milaza izay tokony hataony. Koanefa hevi-dravina foana angaha izany, indrindra fa tsy ampy litera maromaro amin' ny abidy Hebreo ny teny milaza ny anaran' ny Firenena roa ambin' ny folo voasoritra teo. Ny sasany koa mihevitra fa ny valin-teny dia nomen' Andriamanitra tamin' ny feo tahaka ny feon' olona, nony nitsangana nanadina Azy ny mpisoronabe ka nanatrika ny Fiaran' i Jehova.

(2) Ary ataon' ny mpanoratra sasany kosa fa samy hafa mihitsy ny Orima sy Tomima ary ny saron-tratra, fa Mosesy no nasaina hametraka azy ao *anatin'* ny saron-tratra; fa sahala hiany ny teny mandidy azy hametraka ny vato fisaka nisy ny Didy Folo tao anatin' ny Fiara sy ny teny mandidy azy hametraka ny Orima sy Tomima tao anatin' ny saron-tratra, izay natao amin' ny lamba roa sosona. ("Ho efa-joro miroritra roa izy, ary ho irain-jehy avy ny lafiny efatra," Eks. xxviii. 16.) Fa tahaka inona moa anefa izay zavatra roa napetraka ka nafenina tao ivohon' ny vato soa teo anatratran' ny mpisoronabe? Lazain' ireo mpanoratra voalaza teo aoriana ireo fa ny fomban' ny Egyptiana angamba no azo entina hanazava ny saintsika ny amin' izany zava-tsaro-pantarina izany; fa fantatra marina fa fanaon' ny mpisoronabe tany Egypta ny mitondra sary madinika natao amin' ny vato safira ka nahantona teo amin' ny vozony. '*Aletheia*, 'Fahamarinana' no anaran' io sary kely io; ary io no fanendren' ny mpisorona (izay mpitsara koa) ny molotry ny olona manana ady ary ny vavolombelona, toa hampianiana azy hiteny ny marina; ka dia lazainy fa ny Tomima angamba no sahalahala amin' ilay sary fanaon' ny mpisorona Egyptiana, raha nitsara ady izy. Ary teo amin' ny sarontratran' ny mpisorona Egyptiana koa (fa nisy zavatra maro hiany izay mitovitovy amin' ny fanaon' ny Egyptiana ary ny fomba fivavahana araka ny Lalàn' i Mosesy) nisy io sary kely io, ary ny sarin' ny biby kely natao hoe *scarabæus* (tahaka ny voantay), izay tandindon' ny masoandro, na ny *fahazavana*, ary io no ataon' ny sasany ho nitovitovy amin' ny Orima, sady mitovy hevitra indrindra ny anaran' izy roroa. Dia hoy ny mpanoratra anankiray: "Ny Orima sy ny Tomima dia fantatry ny Patriarka tsara, fa zavatra notendren' Andriamanitra hanadinan' ny olona an' i Jehova (zahao Gen. xxv. 22, 23); ary nahamety ny toetry ny olombelona, raha mbola tsotra sy kely fahalalana hoatra ny zaza izy; ny sary natao voalohany indrindra dia notehirizina, mbamin' ny fomba fanadinana aminy, teo amin' ny taranak' i Abrahama; ary dia neken' Andriamanitra ho zavatra tsy mampanota azy izany, fa azo entina ho fanadinana Azy kosa tamin' ny nanendren' i Mosesy ny fomba fivavahana amin' ny Tabernakely sy ny fisoronana

hataon' i Arona sy ny taranany." Ary araka ny hevitry ny mpanoratra sasany, nony nisy ta-hanadina an' i Jehova, indrindra fa ny mpisorona na ny mpanjaka, na ny amin' ny raharaham-panjakana na ny raharaham-pivavahana, dia nalain' ny mpisoronabe ireo sary madinika roa ireo; ary raha mbola nandinika azy sy nibanjina azy tsara izy, sady tsaroany fa Jehova hiany no fototry ny 'fahazavana' sy ny 'fanatanterahana, dia nohazavain' Andriamanitra miaraka amin' izay ny sainy, dia hitany marina izay tokony hovaliany ny amin' ny zavatra sarotra tian-ko fantatra.

Mbola saro-pantarina hiany anefa ny hevitry ny hoe Orima sy Tomima, ary tsy tokony hitompoan-teny fantatra hoe, izay voalaza teo no izy tokoa; kanefa io hevitra faharoa io angamba no tokony ho marina. Ary raha misy mila ho tafintohina ka hanao hoe: "Hay! dia ny sary aza no navelan' Andriamanitra hatao amin' ny fivavahana aminy," —dia tsarovy fa tsy manohitra ny Didy Faharoa izany, satria *nafenina* tao an-tratra, fa tsy mba nasehon' ny mpisorona tamin' ny vahoaka ireo sary madinika ireo. Ary nisy sarin' ny kerobima koa nasain' Andriamanitra hataon' i Mosesy, dia teo ambonin' ny Fiara, ary teo amin' ny lamba efitra tao amin' ny Tabernakely. Ary aoka hotsarovana koa, fa aloka sy tandindona no nitenenan' Andriamanitra fahiny tamin' ny razana, fa fahazavana sy fahamarinana kosa no nentin' i Jesosy Kristy amin' ny Filazantsara.—J.S.

**ORIONA**: zahao TELO-NO-HO-REFY.

**ORNO**: ity dia teny Hebreo hita ao amin' Isa. xliv. 14 hiany, ary milaza hazo anankiray, nefa tsy hita izay karazany. Raha tahaka ny tenin' ny sasany, dia isan' ny hazo *pina* izy, nefa mbola tsy fantatra marina izany.—J.S.

**OROKA**: zahao FANOROHANA, pejy 216.

**ORPA**: dia vehivavy Moabita, izay novinadin' ny anankiray (Malona?) tamin' ny zanakalahin' i Naomy, izy. Izy mbamin i Rota zaobaviny niainga mba hiaraka amin' i Naomy, nony niverina ho any amin' ny tanin' i Joda izy, rehefa nitsahatra ny taona mosarena. Kanefa nisaraka tamin' ny rafoanzivavy izy ka niverina tamin' ny havany any Moaba, fa Rota kosa nifikitra tamin' i Naomy (Rota i. 4-14).—J.S.

**ORY**: dia anaran' ny olona telo lahy voalazan' ny Test. Tal. (1) Rain' i Bezalila, anankiray tamin' ny mpanao ny Tabernakely (Eks. xxxi. 3); avy amin' ny firenen' i Joda izy. (2) Rain' i Gabera, anankiray tamin' ny mpandraharahan' i Solomona, izay voatendry hanamboatra hanina ho an' ny tranon' ny mpanjaka (1 Mpan. iv. 19). (3) Anankiray tamin' ny mpiambim-baravaran' ny Tempoly tamin' ny andron' i Ezra (Ezra x. 24)—J.S.

**OSTRITSA.** Ny ostritsa dia vorona makadiry izay sady lava tongotra no lava vozona. Mahazaka olona roa lahy izy noho ny fahatanjahany. Na dia manana elatra aza izy dia tsy mahay manidina; fa raha ny mihazakazaka kosa, dia fatratra mihitsy izy; mahafaka 30 maily, hono, izy amin' ny ora iray. Matanjaka loatra ny tongony, ary ny elany dia manampy azy amin' ny fihazakazahany. Raha miady izy dia ny tongony no entiny mandaka, ary na dia ny bibi-dia atao hoe leoparda aza dia matahotra azy noho ny fandakany. Indraindray dia efa nahafaty olona aza izy amin' izany. Vorona miaraka maro izy sady mamporafy, fa ny lahy anankiray dia manana vady roa ka hatramin' ny fito aza. Ny akaniny dia ataony eny amin' ny fasika; ary ireo vadiny rehetra ireo samy manatody ao amin' ny akaniny iray hiany. Ny atodiny, izay tokony ho telo livatra ny havesany, dia fihinana hiany.



*Ostritsa.*

Any amin' ny efitra be fasika any Afrika sy Arabia no misy azy, fa tao aloha, hono, dia nisy azy hiany koa tany India. Ankehitriny dia misy miompy ostritsa mba hakany ny volony, izay fanao haingontsatroka, etc., ka saro-bidy izy.

Lazaina matetika amin' ny Test. Tal. ny ostritsa (Lev. xi. 19; Deot. xiv. 15; Joba xxx. 29; Isa. xiii. 21; etc.); ary ao amin' ny Lalàna dia voalaza fa isan' ny vorona tsy madio izy.—R.B.

**OSY.** Maromaro hiany ny teny Hebreo izay adika hoe 'osy' ao amin' ny Baiboly Malagasy; milaza ny osilahy sy osivavy ary ny zanak' osy ny teny sasany, ary ny sasany indray dia milaza osi-dia sy biby

manan-tandroka sady faingan-tongotra, nefa tsy osy, fa biby hafa kosa, ny sasany karazan' ny antelopa sy gazely, etc. Ny osy dia isan' ny biby izay tena fananan' ny Hebreo sy ny fironena hafa izay nanamorona an' i Palestina. Nandeha maro andiany tahaka ny ondry hiany izy; ny nofony, indrindra fa ny an' ny zanak' osy (Lio. xv. 29) dia natao fihinana, ary ny hodiny dia naloma hatao *leather*, ary ny volon' ny karazana sasany dia notenomina hanaovana lamba mateza fanao lay. Ankehitriny dia misy karazan' osy roa na telo (*Hercus aegagrus*) ompian' ny olona any Syria, fa tsy fantatra marina raha mitovy amin' ny osy voalazan' ny Baiboly izy, na tsia. Misy karazana hafa koa atao hoe 'osy Syriana' (*Capra mambrica*, L.), ary ny 'osy Angora' (*Capra angorensis*, L.), izay lava volo. Ny karazan' osy atao hoe *yeelim* (osi-dia) angamba dia ilay biby manana tandroka lehibe sady mateza atao hoe *Iber* (*Capra sinaitica*). Ny zanak' osy dia navelan' ny Lalàna haterina ho fanatitra tamin' ny Paska, sahala amin' ny zanak' ondry hiany (Eks. xii. 5); ary ny osy lehibe koa dia isan' ny biby madio mety hatao fanatitra (Lev. xxii. 19, 27). Kanefa kosa eo amin' ny teny sasany, ny osy dia natao tandindon' ny ratsy fanahy amin' ny Andro Fitsarana lehibe (Mat. xxv. 32, 33).—J.S.

**OTNIELA** (*Lionan' Andriamanitra*): zanak' i Kenaza, rahalahin' i Kaleba, izy, ary voalohany tamin' ireo mpanapaka ny Isiraely izay natao hoe Mpitsara. Nahafaka ilay tanànan' ny Kananita natao hoe Kiriat-sefera izy, ary mba ho valin' izany dia nahazo an' i Aksa, zanak' i Kaleba, ho vadiny izy (Jos. xv. 13 - 17). Nony afaka taona vitsivitsy taorian' ny nahafatesan' i Josoa, dia nanambady vehivavy Jentilisa ny Zanak' Isiraely sady nanompo ny sampiny; ary noho izany, dia natolotr' Andriamanitra ho eo an-tanan' ny mpanjakan' i Mesopotamia izy, ary dia nanompo azy valo taona ny Zanak' Isiraely. Kanefa, rehefa nibebaka izy, Andriamanitra nanangana mpamonjy ho azy, dia Otniela, izay nanafaka azy tamin' ny fanompoana mafy sady nandamina ny raharaha rehetra tao aminy. "Dia nandry ny tany efa-polo taona. Ary maty Otniela, zanak' i Kenaza." Kanefa tsy tokony ho efa tapitra ny "efa-polo taona" vao maty izy tsy akory, fa *tao anatin'* izany angamba izany kosa no heviny. Nanana zanaka izy, dia Hatata sy Meonotahy no anarany (1 Tan. iv. 13, 14).—T.R.

**OZA**: dia anaran' ny tany fonenan' i Joba patriarka (Joba i. 1); ary raha dinihina tsara ny teny milaza an' i Oza, dia tao Arabia Deserta izy, ary ny sisiny tao andrefana dia Edoma, ary ny fari-taniny tao avaratra dia Trakonitisy. Tany malalaka anefa izy, ka nifindrafindran' ny Arabo mitondra ny ombiny sy ny ondriny andiany, ka nihatra tamin' ny ony Eofrata ao atsinanana. Oza koa no anaran' ny lehilahy anankiray isan' ny taranak' i Seira Horita, ary angamba izy io no nahazoan' ny tany ny anarany; zahao Gen. xxii. 21; Fitom. iv. 21.—J.S.

**OZA**: dia zanak' i Abinadaba sady Levita, izay nitondra ny Fiaran' i Jehova teo amin' ny kalesy vaovao avy tany Kiriata-jearima hankany Jerosalema. Rehefa tonga teo amin' ny famoloan' i Nakona ny Fiara narahin' ny olona maro be, dia dia tsara fitondra ny omby nitarika ny kalesy, ka toa hila hianjera ny fiara. Koa dia naninjitra ny tanany mba hihazona azy tsy hianjera Oza; nefa tezitra Jehova noho ny fahasahiany hanendry tsy amim-panajana ny zavatra masina, dia namely azy Izy, ka maty niaraka tamin' izay teo anilan' ny Fiara Oza (2 Sam. vi. 2-7). Ary raha ny tenin' ny Lalàna no dinihina, dia hitantsika fa diso avokoa izay rehetra nataon' i Davida sy ny vahoaka tamin' ny nitondrany ny Fiaran' i Jehova tahaka izany; fa tokony ho nentina teo an-tsoroky ny mpisorona izy, fa tsy mba taritin' omby; ary tokony ho nosaronan' ny mpisorona lamba rakotra izy sy ny fanaka masina rehetra vao nentiny nivoaka (Nom. iv. 4-15; Jos. iii. 3). Ary ny raharahan' i Oza, satria Levita izy, dia ny mitadidy sy mitandrina izany fomba rehetra izany; koa mba hampianatra ny mpisorona sy ny Levita ny fanajana tokony hasehony amin' ny Fiara, izay famantarana ny fisehoan' i Jehova amin' ny olony, dia maty teo Oza noho ny hadisoany. Ary tanteraka tsara ny nokasain' Andriamanitra tamin' izany, araka izay voalazan' ny 1 Tant. xv. 2, 13.—J.S.

**OZIA** na **AZARIA** (*Herin' i Jehova*): isan' ny mpanjakan' ny Joda izy, ary vao nanjaka B.C. 809, raha mbola enina ambin' ny folo taona hiany izy. Amazia rainy novonoina, raha mbola tsy nahatratra dimy taona Ozia; dia nanjaka roa amby dimampolo taona izy, dia ela indrindra amin' ny mpanjakan' ny Joda rehetra ny nanjakany, afa-tsy ny nanjakan' i Manase hiany. Tamin' ny ankabeazan' ny andron' i Ozia dia nanjaka tamin' ny fahatahorana an' i Jehova, ka nahatsiaro fa solon' ny Mpanjaka any an-danitra hiany izy. Dia nambinin' Andriamanitra tamin' izay rehetra nataony izy; ary lavorary tsara ny tafika nentiny hanohitra ny Filistina sy ny Arabiana ary ny Amorita. Ny manda sy ny trano fiarovana tany Jerosalema koa dia namboariny tsara, ary teo koa no napetrany ny fiadiana lehibe handefasana zana-tsipìka sy vato vaventy. Ary ny miaramila dia nalahany tsara ka nanendreany komandy maro hifehy azy; 307,500 no isan' ireo, ary nozarazarainy ho an-tokony handeha hanafika, raha sendra misy ady mitsaho. Ary ny fiasan-tany koa nampandrosoiny, fa nanao tilikambo tany an-efitra izy sady nihady lavaka maro ho

famorian-drano ho an' ny omby aman-ondriny, "fa tia asa tany izy."

Kanefa tato aoriana, nony nihahery izy, ka niely lavitra ny lazany, dia lavo Ozia noho ny nireharehany. Tamin' ny taona fahefatra amby roa-polo nanjakany, dia tahanandra-tena ho mpisorona koa izy, tahaka ny mpanjakan' ny firenena sasany mpanompo sampy izay nanodidina azy, izay sady mpanjaka no mpisorona. Tsy mba tsaroany ny fahotan' i Datana sy Abirama, fa sahy niditra tao amin' ny Tempoly izy handoro ditin-kazo manitra eo amin' ny alitara fandoroana izany, izay raharahan' ny mpisorona hiany. Fa notoherin' i Azaria mpisoronabe sy ny mpisorona valo-polo lahy izy, ka nanariny mafy noho ny hadisoany. Dia tezitra Ozia, nefa raha mbola nijànona teo izy, dia novelezin' Andriamanitra, ka niseho niaraka tamin' izay ny habokana teo amin' ny handriny. Dia nivoaka faingana izy; nefa boka izy ambara-pahafatiny, ary tsy nahazo niditra teo amin' ny kianjan' ny Tempoly intsony izy. Dia nitoetra nitokana izy, ary Jotama zanany no nanapaka tao an-dapa ka nitsara ny vahoaka (2 Mpan. xv. 1-7; 2 Tan. xxvi. 26).—J. S.

**OZIELA**: (1) Zanakalahy fahefatr' i Kohata sy razan' ny Ozielita, izay anankiray tamin' ny fokon' olona telo taranak' i Kohata (Eks. vi. 18, 22; Nom. iii. 27). (2) Isan' ny zanak' Isy, izay niaraka tamin' ny raha lahiny ka nitondra 500 lahy, taranak' i Simeona, hiady amin' ny Amalekita sisa tao an-Tendrombohitra Seira; dia ny Amalekita no noreseny ka nataony lany ringana, ary dia nonina teo Oziela (1 Tan. iv. 42, 43). (3) Isan' ny mpanefy volamena izay nifehy ny mpiasa namany tamin' ny nanamboarana ny mandan' i Jerosalema (Neh. iii. 8).—J. S.

# P

**PADAN-ARAMA**. Ity teny ity dia anarana nahafantaran' ny Hebreo ilay tany eo anelanelan' ny ony roa lehibe, dia Eofrata sy Tigrisy, ary izay nataony hoe koa 'Aram-naharaim,' na 'Araman' ny ony roa,' dia ny tany nataon' ny Grika koa hoe 'Mesopotamia' (Gen. xxiv. 12). Ny 'tany lemaka (na platao) amin' ny tany avo' no dikan' ny teny roa, ary angamba ny mba hanavaka azy amin' ny tany be tendrombohitra any avaratr' i Mesopotamia no nanaovana ny anarany toy izany. Voalaza matetika ao amin' ny tantaran' i Abrahama ny tantaran' i Padan-arama, fa tao no nitoerany talohan' ny nifindrany ho any Palestina, ary tao koa no mbola nitoeran' ny havany sasany; ary samy avy tany koa no nahazoan' Isaka zanany sy Jakoba zafiny ny vadiny avy (Gen. xi. 31; xxiv. 10; xxv. 20; xxviii. 2, 5; xxix. 4).—J.S.

**PAHATA-MOABA** (*Mpanafaka an' i Moaba*): dia anaran' ny fokon' olona anankiray tamin' ny firenen' ny Joda izay nanaraka an' i Zerobabela avy tany Babylona. Ny andriandahy izay lehibeny dia isan' izay nanisy kase ny fanekena nataon' i Nehemia, ary ny olona sasany avy tamin' ity fokon' olona ity efa naka vady vahiny izay mpanompo sampy (Ezra ii. 6; x. 30; Neh. vi. 11; x. 14). Raha ny filaharan' ny anaran' i Pahata-Moaba, sy ny isan' ny olona niray firenena taminy, no heverina, dia tokony ho nalaza tao amin' ny firenen' ny Joda izy.—J.S.

**PAFO**: dia tanàna sy seranana tao amin' ny nosy Kyprosy tao amin' ny sisiny andrefana, izay nalehan' i Paoly sy Barnabasy tamin' ny Diany Voalohany tao amin' ny tanin' ny Jentilisa. Tao no nitoeran' ilay Sergio Paolo, mpanapaka Romana, sy Elyma, mpanao ody mahery (Asa xiii. 6-12). Fatra-panompo sampy ny olona tao Pafo; ary teo akaikin' ny tanàna nisy tempoly lehibe natokana ho amin' ilay andriamanibavy natao hoe Venosy. Lehibe sy nalaza hiany Pafo tao aloha, fa efa kely sy vitsy olona izy izao, sady tsy misy fitodian-tsambo intsony ao; ary *Bafa* no anarany ankehitriny.—T.R.

**PALESTINA**. Zahao TANY MASINA.

**PALMA**. Ny hazo palma dia lazaina matetitetika ao amin' ny Baiboly. Mitovitovy endrika amin' ny rofia, ny befelatanana, ny satrana, ny anivona, etc., ary izy ireo dia samy karaza' ny palma. Ny vatany dia misy foto-dravina izay efa nihintsana tahaka ny rofia, nefa tsy lava hoatra ny azy, na dia lavalava hiany aza. Ny voan' ny karazam-palma anankiray, izay atao hoe *date*, dia mi-



*Palma.*

**hantona eo ambanin' ny raviny, ary tsara dia tsara ho fihinana. Misy firenena** sasany any Persia sy Arabia sy Afrika Avaratra izay manao azy ho tena foto-kanina, tahaka ny vary aty, fa sady malemy no mamy tokoa izy, fa tsy dia mafy tahaka ny voandrofia. Ny voany ao anatiny koa, rehefa voamontsamontsana, dia hanin' ny rameva. Ary amin' ny tahom-boniny misy rano izay fanao toaka. Toa tsy mety maniry loatra ny hazo palma, raha tsy akaikin' ny rano, fa mifoka rano ny fakany hahazoany hanina. Fanao zavatra maro ny hazo palma; araka ny tenin' ny Talaotra, dia enti-manao raharaha 260 karazana izy, nefa angamba tokony ho laza masaka hiany izany. Matetika ny ravin' ny palma dia natao famantarana ny fandresena; ary izany no nitondran' ny vahoaka azy tamin' izy nialoha an' i Jesosy nankany Jerosalema ka niantso hoe: "Hosana ho an' ny Zanak' i Davida."—R.B.

**PAMFYLIA** (*Firenena rehetra*): dia isan' ny fizaran-tany kely any Asia Minora, ka voafaritry ny Ranomasina Mediteraneana sy Pisidia sy Lysia ary Kilikia. Tany be havoana izy, ary ny lemaka dia mahafinaritra sy mahavokatra be. Tsara loatra, hono, ny zava-maniry sy ny zava-manan-aina ao Pamfylia. Perga no anaran' ny renivohiny, ary tao amoron' ny ony Sestro no niorenany. Nalaza noho ny fivavahana tamin' i Diana andriamanibavy izany tanàna izany, sady nisy tempoly tsara rafitra voatokana ho an' i Diana tao. Olona tsara toetra hiany ny mponina tao Pamfylia, indrindra raha ampitahaina amin' ny mponina tao Pisidia, izay olona ratsy fanahy loatra; ary teny Grika no fiteniny. Namaky an' i Pamfylia indroa Paoly Apostoly, dia tamin' ny Diany Voalohany tao amin' ny tanin' ny Jentilisa (tokony ho A.D. 45-48; Asa xiii. 13; xiv. 19-25). Tany be aretina izy, indrindra fa ao amoron-dranomasina, ka dia miala amin' ny fonenany ao ambany ny mponina rehetra, raha fahavaratra ny andro, ka miakatra ho any amin' ny havoana, ary dia vao midina indray amin' ny ririnina izy.—L.R.

**PANAGA**: teny hita indray mandeha hiany ao amin' ny Baiboly ity teny ity, dia Ezek. xxvii. 17, ary mbola tsy hita marina izay hevitry ny maro, dia anaran' ny zava-manitra anankiray izay vokatry ny tany Palestina izy, fa isan' ny zavatra tsara navarina ho any Tyro. Ao amin' ny Septoaginta nadika hoe Kasia ity teny ity; zahao KASIA—J. S.

**PAOLY**, Apostolin' i Jesosy Kristy, izay nirahiny ho any amin' ny Jentilisa. Ny Asan' ny Apostoly sy ny epistily maromaro nosoratan' i Paoly no ahazoantsika ny tantarany; ary raha ampifamenoina izany, dia azontsika tsara ny nataony. Ary misy maromaro momba izany izay azo atokantokana tsara ho enti-mitantara an' i Paoly, ka toa saiky samy mahaleo tena avy, dia samy holazaina kely avy izy rehetra.

I.—*Talohan' ny niorany ko Kristiana.* "Saoly avy tany Tarsosy" no anarana nahafantaran' ny olona azy talohan' ny nandehanany hitory teny tamin' ny Jentilisa. 'Saoly' dia anarana Jiosy, izay nomen' ny ray aman-dreniny azy; nefa tsy misy loatra ny hahafantarantsika ny ray aman-drenin' i Paoly. Isan' ny Jiosy hiany rainy, avy tamin' ny firenen' ny Benjamina, sady Fariseo (Fil. iii. 5). Tsy fantatra loatra ny fototry ny nitoeran' izy mianakavy tao an-tanimbahiny, anefa fantatsika fa na dia Jiosy aza izy, dia tsy izany hiany, fa *Romana* koa izy (Asa xvi. 37; xxii. 25-28). Tsy tanàna kely laza Tarsosy (Asa xxi. 32), ary tao no nianaran' i Paoly ny fitenin' ny Grika, ary tao koa no nianarany ny fomba fanao lay, fa "manao lay no raharahany" (Asa xviii. 3); ary matetika, na dia tamin' ny nandehanany nitory teny aza, dia izany no nataony hahazoana fivelomana. Nony nandaha-teny tao Jerosalema Paoly nanala-tsiny ny tenany (Asa xx.), dia nilaza tamin' ny Jiosy fa na dia teraka tao Tarsosy aza izy, Jerosalema hiany, hoy izy, "no nahabe ahy." Tsy azo lazaina marina ny andro nahaterahan' i Paoly; ny sasany naminny kely fa tokony ho tamin' ny A.D. 5 ny 6 izany; ary angamba tamin' ny fahafolo taona niainany no niakarany tao Jerosalema hianatra, ary Gamaliela, izay Fariseo sady nazoto no nahay, no nampianatra azy (Asa xxii. 3). Mbola tovolahy hiany izy, tamin' ilay fitaran' ny Fiangonana tamin' ny andro nanendrena ny diakona voalohany sy ny nitorian' i Stefana teny. Ary tokony ho isan' ny sasany avy any Kilikia, izay nifanditra tamin' i Stefana teny, Paoly; ary tamin' ny namonoany an' i Stefana, ny vavolombelona izay nitora-bato azy (Deot. xvii. 7) dia nametraka ny akanjony teo anilan' ny tongotr' i Saoly (Asa vii. 58), sady nanaiky hamono azy koa Saoly (viii. 1).

II.—*Ny niorany ho Kristiana.* Niseho ho mpanenjika ny Fiangonana tokoa Saoly (Asa viii. 3), kanefa mbola hiova toetra hiany izy; ary raha saiky voarava tokoa ny fiangonana tao Jerosalema, dia nihevitra izay hanarahana ny Kristiana hatramin' ny "tanànam-bahiny" izy, ary Damaskosy no nalehany voalohany. Izay nanjo azy tamin' izany nalehany izany dia voalaza intelo eo amin' ny Asa (ix. 3-19; xxii. 5-21; xxvi. 9-3). Mora sady tsotra ireo teny telo ireo, kanefa tsy maintsy ekena fa samy hafa kely hiany ny teniny, nefa iray fototra hiany izy, sady raha dinihintsika tsara izy, misy izay mahamety izany tsi-fitoviany kely izany. Ny fahazavana avy any an-danitra; ny tenin' ny Tompo tamin' i Paoly, ilay mpanenjika Azy; ny resaka nataon' izy roa; ny nahalavoan' i Paoly tamin' ny tany—jamba sy resy mihitsy izy tamin' izay; ny niandrasan' i Paoly hateloana; ny nanatonan' i Ana-

**niasy azy**; ny nanaovana batisa azy; toa izany no zavatra lehibe mety hoheverina amin' izany fahitana mahagaga izany. Misy izay tsy takatry ny saintsika ny amin' ny nisehoan' i Kristy tamin' i Paoly; nefa kosa fantatsika fa hitan' i Paoly mihitsy Jesosy Kristy (1 Kor. xv. 8). Ary misy teny hafa koa izay ilazan' i Paoly ny niovany (Gal. i. 15, 16). Ary tamin' izay no nahafantaran' i Paoly fa izay nenjehiny teo no Zanak' Andriamanitra tokoa, dia niditra tao Damaskosy izy. Ny laza ratsiny anefa efa nialoha azy hiany, koa amin' izany, raha nasain' Andriamanitra hankany aminy Ananiasy, dia tsy nalaky nanaiky izy; sady gaga loatra izy raha nolazaina taminy izay ho toetr' i Paoly any aoriana. Nanaiky hiany anefa izy ka nanatona an' i Paoly sady nametraka ny tanany taminy mba hahiratan' ny masony, ary mba hofenoina ny Fanahy Masina izy. Ary niaraka tamin' izay Paoly dia "nitory teo amin' ny synagoga ka nilaza an' i Jesosy fa Zanak' Andriamanitra Izy" (Asa ix. 20).

Anefa tsy nitoetra ela tao Damaskosy Paoly, fa vetivety hiany dia nankany Arabia aloha vao niverina indray ho any Damaskosy izy (Gal. i. 17). Tsy fantatra marina izay anton' izany nalehany tany Arabia izany, nefa araka ny hevitry ny sasany dia ny mba hieritreritra kely ny amin' izay vao reny; dia nandeha irery tao aneftra izy *haka saina* amin' i Kristy. Tsy fantatra mihitsy ny fahelan' ny andro nitoeran' i Paoly tao Arabia. Fantatra "fa rehefa afaka telo taona dia niakatra tany Jerosalema izy hamangy an' i Petera" (Gal. i. 18). Telo taona inona moa anefa izany? Araka ny fomban' ny Jiosy, izany telo taona izany tsy dia telo taona mihitsy angamba, fa latsaka kely, na roa taona mahery kely, na iray taona mahery aza; raha toy ny hevitry ny olon-kendry, A.D. 37 no nandehanan' i Paoly tao Damaskosy, ary A.D. 39 no niakarany tao Jerosalema indray. Ny fahatokian' i Paoly nitory teny tao Damaskosy dia nahatezitra ny Jiosy, ka "niambina ny vavahady andro aman-alina izy ireo hamonoany azy," ary nitady fanampiana avy tamin' ny mpanapaka izy mba hisambotra azy (2 Kor. xi. 32). Nahalala izany ny mpianatra, ka nony alina dia "nampidina azy teo anaty sobiky" izy (Asa ix. 25), ary izany no nahafaka azy, ka dia nandositra Paoly ka niakatra tao Jerosalema, dia nitady hiray tamin' ny mpianatra izy; "fa izy rehetra natahotra azy ka tsy nino fa efa mpianatra izy" (Asa ix. 26). Fa tokony ho efa fantatr' i Barnabasy ny niovan' i Paoly toetra, koa naka azy izy sady nitondra azy ho any amin' ireo Apostoly ka nanambara taminy izay efa fiovana nisehо tamin' ny toeny; ary dia noraisiny tsara izy. Noho ny fianarana azon' i Paoly dia nahay nandaha-teny izy, sady izay Helenista nitovy toetra taminy, no nitoriany teny indrindra, hampanaiky azy izay vao fantany ho marina. Kanefa tsy nandray ny teniny akory izy ireo, fa nitady hamono azy kosa. Ary tamin' ny indray andro, raha nivavaka tao amin' ny Tempoly izy, dia niseho taminy ny Tompo ka nilaza taminy fa tokony hiala ao Jerosalema, satria ny namany tsy hety handray ny teniny akory (xxii. 17-21). Nefa toa nalain-kanaiky izany Paoly, dia nampian' ny Tompo ny teniny ka nolazainy indray fa ny asa lehibe nomeny azy hatao dia ny fitoriana ny Filazantsara any amin' ny Jentilisa (and. 21). Ao amin' ny Galatiana dia nolazain' i Paoly fa ny nifidianany an' i Jerosalema ho naleha dia ny mba hamangy an' i Petera, ary tao an-tranony no nitoerany dimy ambin' ny folo andro; nefa afa-tsy izy sy Jakoba, tsy nisy Apostoly izay hitany tao (i. 18, 19). Dia niala tao Jerosalema indray Paoly ka tonga tao Kaisaria, dia niondrana tan-tsambo ka tonga tao Syria sy Kilikia izy.

III.—*Ny nitoeran' i Paoly tao Antiokia.* Ary tamin' ny andro nitoeran' i Paoly tao Tarsosy sy nitoriany teny tao Syria sy Kilikia, dia nisy zavatra nisehо tany Antiokia, izay nahatonga azy ho tanàna malaza indrindra. Toa faharoan' i Antiokia Jerosalema, raha ny niandohan' ny Filazantsara no heverina; fa tao no nitoriana azy voalohany tamin' ny Jentilisa, ary ny fiangonana tao no nandefa ny misionary voalohany handeha hitory ny teny mahavonjy, ary tao koa no voalohan' ny nisehoan' ny anarana hoe Kristiana (Asa xi. 26). Noho ny fanenjehana izay nomba an' i Stefana dia maro ny mpianatra nandeha teny lavitra eny nitory teny, ary ny sasany dia tonga tao Antiokia (xi. 19) ka nitory ny teny soa mahafaly tamin' ny olona tao, sady maro no nino ny teny notoriny. Ary nony ren' ny fiangonana tany Jerosalema izany, dia naniraka an' i Barnabasy izy handeha hamangy azy. Ary raha tonga izy ka hitany izay nataon' ny sasany tao, dia fantany tsara fa avy tamin' ny fahasoavan' Andriamanitra izany; hitany koa fa zavatra lehibe ny hitondrana ny fiangonana tao, koa izany no naniriany indrindra mba hahazo namana antonona azy; dia nahatsiahy an' i Paoly izy, koa lasa nankany Tarsosy hitady azy (Asa xi. 25). Dia nanaiky Paoly, ka dia tonga tao Antiokia izy roa lahy, ary herintaona no nikelezany aina hampahery ny fiangonan' i Jesosy Kristy tao.

Raha mbola nitoetra tao Antiokia Paoly, sendra nisy mpaminany avy tany Jerosalema nankany hamangy ny fiangonana tao (xi. 27). Agabo no anaran' ny anankiray tamin' ireny, ary izy dia nilaza ny hihavian' ny mosary be eo amin' ny tany rehetra. Ary raha nahare izany ny fiangonana tao Antiokia, dia nihevitra ny hanome fiantrana ny Kristiana tao Jerosalema izy; koa samy nanome araka izay zakany avy. Ary Paoly sy Barnabasy no nofidin' ny fiangonana hitondra ny fiantrana

ho any Jerosalema, ary izany no faharoan' ny niakaran' i Paoly tany taorian' ny niovany ho Kristiana. Ary rehefa vita ny raharaha momba izany niakarany izany, dia niverina tany Antiokia Barnabasy sy Paoly, ary Jaona, izay natao hoe koa Marka, zanak' anabavin' i Barnabasy, nomba azy. Ary rehefa afaka tokony ho roa taona, dia azon' ny fiangonana tao Antiokia ny feon' ny Fanahy Masina manao hoe: "Atokàny ho Ahy Barnabasy sy Saoly (Paoly). hanao ny asa izay niantsoako azy" (xiii. 2). Ary tsy nisalasala akory ny fiangonana, fa rehefa nivavaka izy, dia nampandeha azy, ka izany no nandefasana ny misionary voalohany.

IV.—*Ny Nandehanany Voalohany ho any amin' ny Jentilisa* (Asa xiii. 4; xiv. 28). Kyprosy no nalehany voalohany, ka dia nitory ny tenin' Andriamanitra tao izy (xiii. 4). Ary tokony ho ny Jiosy hiany no nitoriany teny voalohany; izany no nataony mandra-piantson' Andriamanitra azy hanoatra izany. Dia nandeha nitety ny tany ka tonga tao Pafo izy; tamin' izany andro izany Pafo no nitoeran' ny mpanapaka ny tany, Sergio Paolo no anarany, izay "lehilahy hendry," koa raha nahare ny nahatongavan' i Barnabasy sy Paoly dia niantso azy izy, fa "tahandre ny tenin' Andriamanitra." Kanefa raha niditra tao an-tranon' ny mpanapaka izy roa lahy, dia hitany fa nitoetra tao ny anankiray natao hoe Barjesosy na Elyma, mpanao ody mahery. Isan' ny Jiosy hiany ilehiny! tokony ho efa nino ny Baiboly hiany izy, kanefa mpaminany sandoka, ka ny fahendreny no nentiny namitaka olona hahazoany harena. Tsy tian' i Elyma dia tsy tiany raha mba Sergio Paolo no hino ny Filazantsara, fandrao tapaka ny fahazoany harena. Ary mafy dia mafy ny tenin' i Paoly taminy, sady nolazainy fa ho jamba izy amin' ny andro vitsivitsy; ka dia famantarana ho an' ilay mpanapaka izany fa mpamitaka Elyma ka tsy tokony hitokiany. "Dia nino izy sady talanjona noho ny fampianaran' ny Tompo." Zavatra lehibe tamin' ny tantaran' i Paoly izany; tsy mba hita intsony ny anarany hoe 'Saoly', fa natao hoe 'Paoly' izy taorian' izany. Tsy misy voalaza ny amin' izay anton' ny niovan' ny anarany; tokony ho efa nananany ireo anarana roa ireo hatramin' ny nahaterahany, ary Paoly dia anarana Romana, fa na dia Jiosy aza izy, dia Romana hiany koa; koa hatramin' ny nandehanany ho any amin' ny Jentilisa, dia natao hoe Paoly izy, izay miseho koa eo amin' ny tantarany. Raha niala tao Kyprosy izy telo lahy, dia nankany Perga, izay fitodian-tsambo tany Pamfylia izy. Araka ny teny, dia tsy nijanona tao akory izy, fa nandroso ho any Antiokia any Pisidia. Fa Jaona kosa dia nandao azy ka niverina ho any Jerosalema.

Dia nandroso ho any Antiokia Paoly sy Barnabasy, ary raha mby tao izy, dia niditra tao amin' ny synagoga izy ka nipetraka. "Ary rehefa vita ny famakiana ny Lalàna sy ny Mpaminany," dia nanontaniana izy roa lahy na misy fananarana tiany holazaina amin' ny olona, na tsia. Nanaiky hiany Paoly, ary ny teny notoriny dia hita ao amin' ny Asa xiii. 16-41. Nampangorakoraka ny olona izany tenin' i Paoly izany, fa tsy mbola nahare teny tahaka izany izy, ka dia taitra dia taitra. Raha nirava ny synagoga, maro ny Jiosy sy ny proselyta no nanaraka an' i Paoly sy Barnabasy ka nangataka taminy hitory izany teny izany indray amin' ny Sabata manaraka. Ary tamin' ny Sabata manaraka dia nivory ny olona maro, na Jiosy na Jentilisa, mba hihaino an' i Paoly. Kanefa ny nandrenesan' ny Jentilisa ny Filazantsara dia nahatezitra ny Jiosy indrindra; nefa nampitombo ny fahasahisahian' i Paoly kosa izany, ka nolazainy taminy fa satria efa nanda ny Filazantsara izy, "indro, mankany amin' ny Jentilisa izahay," hoy izy. Ary nahafaly ny Jentilisa kosa ilay teniny, ka nankalaza ny Tompo izy; fa ny Jiosy dia tezitra loatra ka nampitabataba ny tao an-tanàna; ny vehivavy nanan-kaja izay mpivavaka koa dia tonga mpanenjika, ary Paoly sy ny namany noroahiny hiala amin' ny tanàna. Kanefa tsy nafoin' ny Tompo tsy akory ny Kristiana tao Antiokia, fa hoy ny teny: "Feno fifaliana sy Fanahy Masina ny mpianatra."

Dia nankany Ikonioma Paoly sy Barnabasy, koa dia niseho indray izay efa niseho tany Antiokia; hany ka nandroso ho any Lystra sy Derbe izy. Tao Lystra no nanaovan' i Paoly ny fahagagana lehibe anankiray; fa tao no nitoeran' ny lehilahy anankiray izay malemy tongotra ka mandringa hatramin' ny nahaterahany, ary hoy ny teny: "Izy nahare an' i Paoly nitory teny," ka dia nitombo niandalana ny finoany. Tamin' ny indray andro, raha hitan' i Paoly ilay mandringa, dia niantso tamin' ny feo mahery izy hoe: "Mijoroa amin' ny tongotrao," dia nanaiky hiany izy, ka afa-nandeha tahaka ny namany. Gaga sady taitra ny tompon-tany raha nahita izany, ka nataony fa tonga hamangy azy ny andriamaniny ka naka ny endrik' olona. Ary satria faly ny olona noho ny nahatongavan' ny andriamaniny, dia naka ombilahy sy voninkazo sady nankany amin' ny vavahady ka nikasa hanao fanatitra izy. Ary tamin' ny teny nalahatr' i Paoly taminy hisakana izany nokasainy hatao izany, dia hitantsika ny fomban' i Paoly, raha nitory teny tamin' ny olona izay tsy nahalala akory ny Andriamanitra marina (Asa xiv. 15-17). Nalaky niova tokoa ny tompon-tany tao Lystra; teo aloha kely dia Paoly no nivavahany, fa vetivety indray dia nitora-bato azy izy. Nataon' ny olona fa maty Paoly, ka ny fatiny aza tsy nohajainy, fa "nosarihiny hivoaka eo an-tanàna," toy izay fanao amin' ny alika. Kanefa vetivety foana dia "nitsangana Paoly ka niditra tao

an-tanàna." Fa tsy nijanona hotsaboin' ny sakaizany izy, fa tamin' ny andro manaraka dia afa-niala tao hankany Derbe. Faratanàna nalehany tamin' izany Fandehanany lehibe Voalohany izany Derbe; ary nony niala tao izy dia niverina indray ho any antanàna rehetra izay nalehany teo aloha, ka nanendry loholona mahatoky teo amin' ny isam-piangonana izy. Dia tonga tao amorondranomasina Paoly sy Barnabasy, ka nankany Antiokia any Syria indray izy: ary nony mby tao izy roa lahy, dia nivory ny fiangonana, ary nolazain' izy roa lahy izay rehetra nataon' Andriamanitra taminy sy ny namohana ny varavaran' ny finoana ho an' ny Jentilisa.

V.—*Ny Kaonsilia tao Jerosalema* (Asa. xv.; Gal. ii. ). Satria efa nolazaina ny nandraisan' ny Jentilisa ny Filazantsara, ny zavatra manaraka izany izay mety hoheverin' ny Fiangonana dia ny hitondrany ireo Jentilisa ireo izay nino an' i Kristy, na tsy maintsy hotandremany ny Lalàn' i Mosesy, na tsia; ary rehefa tapitra ny fandehanan' i Paoly. Voalohany dia niseho vetivety izany zavatra manahirana izany. Fa nisy kosa ny sasany, dia Jiosy avy tany Jodia, izay nilaza taminy hoe: "Tsy azo hovenjena hianareo raha tsy hoforana araka ny fanaon' i Mosesy" (Asa. xv. 1.. Fa naharitra ela izany fifandirana izany, dia nanaiky hampandeha iraka ho any Jerosalema izy mba hahafantaran' ny Apostoly izay zavatra nanahirana azy. Ary izany no hahitan' ny fiangonana tao Antiokia ny hevitry ny Apostoly, na mitovy amin' ny hevitr' i Paoly ny azy, na tsia. Ary Paoly sy Barnabasy ary ny sasany koa no notendren' ny fiangonana hiakatra tao Jerosalema; ary izany no niakaran' i Paoly tao Jerosalema fanintelony taorian' ny niovany ho Kristiana; ary tokony ho izany ilay niakarany voalaza eo amin' ny Gal. ii. 1. Ary raha mby tao izy, dia tsy nalaky nilaza tamin' ny fiangonana ny zava-dehibe izay nahatongavany aloha. Fa ny niandohan' ny fiangonan' ny Jentilisa maro (tao Asia Minora) no nolazainy aloha tamin' ny Apostoly sy ny loholona (Asa. xv. 4. Gal. ii. 2); koa rehefa vitan' i Paoly ny teniny, dia nitsangana "ny mino sasany izay efa nomba ny fivavahan' ny Fariseo ka nilaza fa tsy maintsy hoforana ireny Jentilisa ireny" (Asa. xv. 5). Nataon' izy [illegible] Paoly amin' izay rehetra nataony [illegible]
maro aza ny Jentilisa [illegible]
teny izay nentiny, tsy [illegible]
akory Paoly; fa tsy n[illegible]
ny Jentilisa. Kristy [illegible]
azy, ka nahoana ny J[illegible]
ta-mavesatra eo an-d[illegible]
Ary raha hitan' ny [illegible]
tokony ham[illegible]
dia nampi[illegible]
Jerosalema [illegible]
raha lehibe [illegible]
ny heviny a[illegible]

ary teny tsara sady tsotra no nentiny nilaza izay lanin' ny be sy ny maro; dia izao no fotony; *fa tsy mety raha isika mampahory ny avy amin' Jentilisa izay miverina ho amin' Andriamanitra*; fa aoka hanoratra aminy, hoy izy, mba hifady ny fahalotoan' ny sampy sy ny filan-dratsy, ary ny zavatra kendaina, sy ny ra. Ary dia neken' ny olona rehetra fa tsara izany tenin' i Jakoba izany, ka sitrany indrindra ny hanaraka ny anatry nomeny azy; dia nisy taratasy nitovy tamin' izay nosoratany nenti-nampitsahatra izay fifandirana niseho teo amin' ny fiangonana teo Antiokia. Ary dia nifanaraka tsara ny hevitry ny Apostoly rehetra ny amin' izany; koa dia Paoly sy Barnabasy no natokana handeha ho any amin' ny Jentilisa, fa Jakoba sy Kefasy ary Jaona ho any amin' ny Jiosy kosa (Gal. ii. 9).

VI.—*Fandehanany Fanindroany ho any amin' ny Jentilisa* (Asa. xv. 36.—xviii. 18). Natokana hankany amin' ny Jentilisa Paoly; ary kely foana taorian' ny niverenany ho any Antiokia dia nihevitra ny amin' ny handehanany indray izy, ary tiany koa raha Barnabasy no ho namany indray, kanjo nisy zavatra anankiray izay nampisaraka azy roa lahy, dia ny tsy netezan' i Paoly hitondra an' i Marka hiaraka aminy noho ny nandaozany azy teo aloha; ary satria mafy ny fifandiran' izy roa lahy, dia nisaraka izy, ary samy nandeha tamin' ny nalehany avy (Asa. xv. 35-40). Silasy (na Silvanosy) no tonga namany Paoly, ary nandeha namangy ny fiangonana tao Derbe sy Lystra izy roa lahy; tao no nahitany an' i Timoty, izay isan' izay nino noho ny teny notorin' i Paoly tamin' ny Diany Voalohany; izy koa noforan' i Paoly ka nentiny niaraka taminy. Ary fohy mihitsy ny tantara milaza ny nalehan' i Paoly taorian' izany: "Ary rehefa nandeha namaky an' i Frygia sy ny tany Galatia izy" (xvi. 6). Fa raha mihevitra ny nalehany tany Galatia isika, dia misy teny sasany izay ahafantarantsika ny nataon' i Paoly tany. Ao amin' ny Gal. iv. 13 dia hitantsika ny fototry ny teny notorin' i Paoly tao. Araka ny teny ao dia nikasa handalo hiany Paoly; kanjo azon' aretina izy, ka izany no nahatafajanona azy tao. Kanefa na dia lehibe aza ny fitiavan' ny olona an' i Paoly, dia nalaky niova ny finoany raha sendra nisy mpampianatra hafa (Gal. iii. 1). Raha niala tao Galatia i Paoly sy ny namany, dia nikasa handehandeha hitety ny tany any Asia izy, kanefa noraran' ny Fanahy Masina [illegible] teny tao izy, Ary raha hitan'
[illegible]y, dia te-hianavaratra izy mba
[illegible] Bitynia, "fa tsy navelan' ny
[illegible] izy;" dia nizotra izy ka
[illegible] Ary ny fahitana niseho
[illegible] anankiray avy tany
[illegible] taminy ka nanao
[illegible] Makedonia, ka vonjeo
[illegible] dia tonga naman'
[illegible]ratra ny Asan'
[illegible]onaona nenti-

**nilaza ny nalehany, dia ny hoe "*izy*" tonga "*izahay*."**

Dia niala tao Troasy izy efa-dahy (Paoly, Silasy, Timoty ary Lioka) ka nankany Makedonia, ary izany no nalehan' ny misionary voalohany ho any Eropa tanim-bazaha, tokony ho tamin' ny A.D. 52 izany. Filipy no tanàna nalehany voalohany (Asa. xvi. 9-40), dia ilay tanàna nalaza tamin' izany andro izany; nataon' ny Romana hoe 'kolonia' na 'zana-panjakana' izy, ka dia nampitoerana miaramila maro. Nisy Jiosy nitoetra tao Filipy hiany, nefa vitsy, ary tsy nisy synagoga tao, ary amin' izany raha nisy te-hivavaka, dia lasa nivoaka ka nivavaka tao amoron' ony izy. Ary tao amoron' ony no nitorian' i Paoly teny voalohany tao Eropa, ary vehivavy hiany no nihaino azy tamin' izany. Ary tamin' ireny niangona tao amoron' ony ireny, nisy vehivavy anankiray avy tany Asia, Lydia no anarany; izy dia nihaino ny tenin' i Paoly, ary "ny Tompo nanokatra ny fony," dia nino ny teny notorin' i Paoly izy ka natao batisa mbamin' ny tao an-tranony rehetra; dia nampiantrano an' i Paoly sy ny namany ravehivavy. Tamin' ny indray andro raha nandeha nivavaka Paoly sy ny namany, dia nitsena azy ny ankizivavy anankiray mpanao hitsak' andro, izay nahazoan' ny tompony harena be tamin' izany. Kanefa na dia ratsy tahaka izany aza ny toetr' ilay vehivavy, dia nisy izay nanery azy handaha-teny milaza fa mpanompon' Andriamanitra Paoly sy ny namany. Ary naharitra elaela hiany izany, ka dia sosotra Paoly; toa ory tao am-pony izy ka nalahelo an-drazazavavy; ary tamin' ny indray andro ny fanahy ratsy nodidiany hivoaka. Ny anaran' ny Tompo no nanaovany izany, ka dia nanaiky izy ka "nivoaka niaraka tamin' izay." Ary raha hitan' ny tompony fa tapaka ny fahazoany vola, dia tezitra loatra izy ka nisambotra an' i Paoly sy Silasy, ary dia nentiny teo anatrehan' "ny lehibe tao an-tsena" izy roa lahy. Ary tsy marina akory ny nitsaran' ny mpitsara azy, fa ny lambany no nesoriny, ka dia "nokapohiny mafy indrindra izy, kanefa tsy voaheloka." Ary nony vita izany dia nataony tao an-trano-maizina izy, ka nasainy nataon' ny mpiambina tsara ambina. Kanefa izany no nisehoan' ny herin' Andriamanitra hamonjy ny mpanompony; ary misy teny milaza ny horohoron-tany, ny tahotry ny mpiandry ny trano-maizina, ny niovany toetra, sy ny nanaovana batisa azy. Tokony ho efa nahare izany ireo mpanapaka tsi-marina ireo, sady ny eritreriny nanameloka azy noho izay nataony; fa raha nazava ny andro, dia nisy iraky ny mpitsara tonga tao an-trano-maizina ka nanao tamin' ilay mpiambina hoe: "Alefaso ireo olona ireo." Nefa tsy nety halefa mangingina toy izany Paoly; fantany fa tsy meloka akory izy, koa tsy nety niala izy raha tsy ilay mpitsara no tonga handefa azy, sady nolazainy taminy koa fa Romana izy. Dia natahotra izy ireo raha nahare izany, koa nanetry tena dia tonga tao an-trano-maizina izy "ka nitondra azy nivoaka ary nangataka azy handeha hiala ao an-tanàna." Dia nanaiky Paoly sy Silasy, kanefa niditra tao an-tranon' i Lydia indray aloha izy ka nananatra ny rahalahy. Ary raha niala tao Filipy Paoly mbamin' i Silasy (sy Timoty?), dia niankandrefana hiany izy ka namaky an' i Amfipolia sy Apolonia dia nankany Tesalonika (Asa. xvii. 1-9).

Ary raha mby tao Paoly, dia niditra tamin' ny synagogan' ny Jiosy izy, ka nitory taminy aloha; izany no nataony intelo Sabata; ary niseho indray ny fialonan' ny Jiosy, ka nampitabatabainy ny tanàna. Ary noho izany tabataba izany no nampandehanan' ny rahalahy azy nony alina hankany Beria (and. 10-14). Ary tsy ela taorian' izany no nanoratan' i Paoly ny Epistily roa ho an' ny Tesaloniana, ary tokony hovakina tsara izany, fa misy mihatra amin' ny tantaran' ny nalehan' i Paoly tao. Ary ny Jiosy tao Beria dia nalazalaza kokoa, fa na dia nahataitra azy aza ny tenin' i Paoly, fa teny vaovao no notoriany taminy, sady tsy nitovy loatra tamin' ny tenin-drazany, dia nety nandray azy hiany izy, raha hitany fa mitovy amin' ny Soratra Masina ny teny reny. Ary maro ny olona, na Jiosy na Grika, no nino; fa raha ren' ireo tao Tesalonika izay toetry ny Jiosy tao Beria, dia tonga tao Beria hiany izy mba hanohitra; ary raha hitan' ny mpianatra fa ho tra-doza Paoly raha tsy miala, dia nasainy handeha izy mbamin' ny mpitari-dalana azy, ka dia "nandeha hatrany amoron-dranomasina izy," dia tonga tao Atena Paoly (Asa. xvii. 15-33).

Ary nisy zavatra roa niara-niseho tao Atena tamin' izay: (1) ny fahazotoan' ny olona hivavaka amin' ny sampy, ary (2) ny fazotoany hianatra fahendrena; ary ireo dia samy zavatra nahery namporisika an' i Paoly hitory ny Filazantsara tao. Atena koa no nitoeran' ny Jiosy sy ny proselyta, izay nivavaka araka ny fomban-drazany, ary niady teny tamin' ireny Paoly; fa tsy izany hiany no nataony tao, fa nankany an-tsena, ary teny vaovao no notorin' i Paoly, koa na dia naneso azy aza ny olona, dia mba ta-hahafantatra ny foto-kevitry ny teny notoriny hiany. Ary tamin' ny indray andro, dia "naka azy izy" (nefa tsy an-kery), "dia nitondra azy ho any Areopago" (ny fitsarana any Atena), ary dia nitory teny taminy tao Paoly. Ary tsy ny Lalàn' i Mosesy no nitorian' i Paoly, ary tsy mba ny Filazantsaran' i Jesosy Kristy aza no notoriny aloha, satria fantany fa tsy mba takatry ny sainy izany, fa ny fomban' ny Ateniana rahateo no nalain' i Paoly hampiseho ny fahadisoany, ary ny teny notoriny dia ilay voasoratra teo ambonin' ny alitara anankiray, hoe: "Ho an' Izay Andriamanitra tsy fantatra. Koa Izay ivavahanareo kanefa tsy fantatrareo," hoy Paoly,

"no toriko aminareo." Nefa vitsy dia vitsy no nino ny teny notoriny; koa niala tao Atena Paoly ka dia tonga tao Korinto (Asa xviii. 1-17).

Ary tamin' izay no nanoratan' i Paoly ny Epistily Voalohany ho an' ny Tesaloniana, ary taoriana kelin' izany dia ny Faharoa no nosoratany koa. Ary raha tonga tao Korinto Paoly, dia ny asan' ny tanany hiany no nahazoany fivelomana; ka dia nahita namana antonona azy izy, fa niray trano tamin' i Akoila sy Prisila mivady, fa samy manao lay no raharahany. Ary, araka ny teny, raha vao nitory teny tao Korinto Paoly, dia kivikivy hiany izy noho ny tsi-finoan' ny olona tany, fa raha tonga Silasy sy Timoty dia nitombo ny heriny, dia "voaterin' ny teny" izy, hoy ny teny, "ka nanambara tamin' ny Jiosy fa Jesosy no Kristy" (Asa xviii. 1-17). Kanefa tsy nety nino azy akory ny ankabiazan' ny Jiosy, fa namaly sy niteny ratsy, sady nanda ny teniny; ary raha hitan' i Paoly izany, dia tsy nety nitory taminy intsony izy. Ary Paoly dia niditra tao an-tranon' i Josto, izay isan' ny Jentilisa, sady nifanakaiky tamin' ny synagoga ny tranony; ary nino koa ilay mpanapaka ny synagoga, ka niray tamin' i Paoly, sady maro ny Jentilisa izay nino; ka dia nahazo toky sady naharitra tao Paoly. Fa nahatezitra ny Jiosy indrindra izany, ka nampitabataba ny tanana izy, ary nosamborin' i Paoly ka nentiny teo anatrehan' ny mpanapaka natao hoe Galio. Fa hendry ilay mpanapaka ka hitany faingana ny fahafetsen' ny Jiosy, dia tsy nety "hitsara izany raharaha izany" izy. Toa ny Jiosy aza no nesoin' ilay mpanapaka, ka mafy ny nataony azy, fa "nandroaka azy hiala teo anoloan' ny fitsarana izy." Ary tra-doza tokoa ny niampanga an' i Paoly, fa raha hitan' ny Jentilisa izay nataon' i Galio, dia ilay mpanapaka ny synagoga, Sostena no anarany, no nokapohiny tandrifin' ny fitsarana. Iray taona sy tapany no nitoeran' i Paoly tao Korinto; ary raha niala tao izy dia niaraka taminy hatrany Efesosy Prisila sy Akoila (Asa xviii. 28). Tonga tany Efesosy hiany Paoly, kanefa tsy nahazo nijanona tao izy; fa ta-hamonjy ny andro firavoravoana efa ho avy tany Jerosalema, hoy izy, kanefa nikasa hiverina indray izy, raha sitrapon' ny Tompo. Dia naka sambo izy ka nankany Kaisaria, dia niakatra tao Jerosalema ka niarahaba ny fiangonana. Ary vetivety dia niverina tany Antiokia indray izy.

VII.—*Ny Fandehanany Fanintelony* (Asa xviii. 23; xxi. 17). Rehefa nitoetra tao Antiokia elaela hiany Paoly, dia "lasa nandeha izy ka nitety ny tany Galatia sy Frygia ka nampahery ny mpianatra rehetra," sady nandidy azy ny amin' ny hamoriam-bola ho an' ny olona masina any Jodia (1 Kor. xvi. 1). Ary taoriana kelin' io nalehany tany Galatia io no nanoratan' i Paoly ny Epistily ho an' ny Galatiana; angamba tany Efesosy no nanoratany azy, fa tao no nitoeran' i Paoly ela, dia tokony ho telo taona. Tanàna lehibe Efesosy tamin' izany andro izany, ary izany no nahamety ny tenin' i Paoly raha teo Efesosy, hoe: "Fa varavarana lehibe no voavoha ho ahy" (1 Kor. xvi. 9). Nihasarotsarotra kokoa ny fon' ny Jiosy tao Efesosy (Asa xix.); nitory teny telo volana taminy Paoly, fa raha tsy nety nino ny Jiosy, fa niteny ratsy azy kosa, dia niala tao amin' ny synagoga izy ka nampianatra tao amin' ny sekolin' ny anankiray izay natao hoe Tyrano; ary tao no nivorian' ny olona hihaino ny teniny, ary naharitra roa taona ngarangidina izany. "Ka dia nandre ny tenin' ny Tompo izay rehetra nonina tany Asia, na Jiosy na Jentilisa." Nefa tamin' izany roa taona izany dia tokony ho marina fa niala kely izy hamangy ny fiangonana tao Korinto, sady tokony ho efa nisy epistily nosoratany izay efa very ka tsy mba ananantsika (2 Kor. xii. 14; xiii. 1); fa hoy izy: "Indro, efa fanintelony izao no vonona hankaty aminareo aho," ary vetivety taorian' ny nanoratan' i Paoly izany, dia nankany Korinto hiany izy (Asa xx. 2), ary izany no nalehany fanintelony.

Angamba nony niverina avy tany Korinto Paoly, dia nahare teny milaza fa tsy mbola niova ho tsara ny toetry ny mpianatra tao, ary izany no nanoratan' i Paoly ilay epistily very. Fa taoriana kelin' izany dia tonga tao Efesosy ny sasany avy tamin' ny ankohonan' i Kloa ka nilaza tamin' i Paoly ny toetry ny fiangonana tao Korinto: "Efa voalazany...fa misy fifampiandaniana eo aminareo" (1 Kor. i. 11). Ary nony nahare ilay teniny Paoly, dia nanoratra ny Epistily Voalohany ho an' ny Korintiana. Sady nisy ny sasany koa avy tany Korinto tonga naka hevitra tamin' i Paoly ny amin' ny zavatra sasany izay nanahirankirana azy. Fa ny raharahan' i Paoly tao Efesosy dia nandroso tokoa; rava be hiany ny fivavahan' ny olona tamin' i Diana, ilay andriamanibavy; koa ny olona dia tsy nety nividy loatra ilay sary volafotsy izay nentiny ho any an-tananany hivavahany teo an-tranony; koa amin' izany dia tokony ho tapitra ny fahazoam-bolan' ny mpanao sary. Tsy nihatra tamin' ny tenan' i Paoly loatra izany tabataba izany; kanefa kosa fantany hiany fa tonga ny fotoana hialany tao hankanesany any Eoropa indray. Fohy dia fohy tokoa ny teny milaza izany nalehan' i Paoly tao Eoropa izany (Asa xx. 1-3); ary ny teny ao amin' ny epistily no tsy maintsy ho entintsika hameno ny teny ao amin' ny Asa. Raha niala tao Efesosy izy dia nankany Troasy (2 Kor. ii. 12); nitoetra kely tao izy nitory ny Filazantsara ka nahazo mpianatra, fa hoy izy: "Novohan' ny Tompo varavarana aho." Fa sahirana Paoly tao noho ny tsy nahatongavan' i Titosy

**hilaza taminy ny toetry ny fiangonana tao** Korinto. Tian' i Paoly dia tiany ny mpianatra tao Korinto, ary niahiahy izy amin' ny nandraisany ilay Epistily Voalohany nosoratany ho azy, na noraisiny tsara izany, na tsia. Ary amin' izany dia tsy nahazo niandry tao Troasy intsony izy (Kor. ii. 12), fa nankany Makedonia hitsena an' i Titosy. Angamba tao Filipy no nihaonan' izy mianaka, ka nahafaly an' i Paoly ny tenin' i Titosy (2 Kor. vii. 5-7); fa efa nibebaka ny sasany tao amin' ny fiangonana tao Korinto (2 Kor. vii. 9-16), kanefa mbola nisy hiany izay nanohitra ny tenin' i Paoly ka nilaza fa tsy mba Apostolin' ny Tompo izy (2 Kor. xii. 11-33). Nihaona tamin' i Timoty koa Paoly tao Filipy (?) (2 Kor. i. 1). Ary raha ren' i Paoly ny teny nentin' ny namany milaza ny toetry ny fiangonana tao Korinto, dia nanoratra ny Epistily Faharoa indray izy.

VIII.—*Ny nifatorany Paoly tao Jerosalema sy tao Kaisaria* (Asa. xxi. 17; xxvi. 32). Ary tamin' izany dia efa tonga lehilahy malaza Paoly; fantatra tsara fa izy no nazoto nampianatra fa nisy hahazoan' ny Jentilisa ny fahasoavan' Andriamanitra, sady tsy avy amin' ny fitandremany ny Lalàn' i Mosesy, ka izany no nankahalan' ny Jiosy tao Jerosalema azy indrindra. Ary raha ren' ny Jiosy fa hiakatra Paoly, dia izany zavatra rehetra voalaza izany no nampieritreritra azy be hiany. Faly hiany ny Apostoly sy ny mpianatra tao Jerqsalema raha nahare ny nataon' i Paoly, kanefa kosa natahotra koa izy sao ho tra-doza izy noho ny fankahalan' ny Jiosy azy. Ary amin' izany tian' ny loholona tao Jerosalema mba hataon' i Paoly ny zavatra lehibe anankiray ho famantarana fa mbola nanaiky ny Lalàn' i Mosesy hiany ny tenany, fa satria isan' ny Jiosy izy; fa ny amin' ny Jentilisa kosa, hoy izy, aoka ny ataony ho araka ilay fanekena natao teo amin' ilay Kaonsilia (Asa. xxi. 17-26). Ary dia toy izao no nasainy hataon' i Paoly: nisy efa-dahy izay nivoady, kanefa madiva ho tapitra ny andro nivoadiany; diovy ny tenanao (hoy izy tamin' i Paoly), mba ho afaka hiditra eo amin' ny Tempoly hianao, ary aoka hianao hanatitra ny zavatra mety haterina araka ny Lalàn' i Mosesy (vakio Nom. vi. 1-12). Ary raha izany no hataonao, hoy izy, dia tokony ho fantatry ny Jiosy rehetra fa tsinontsinona izay zavatra nandrenesany anao. Ary nanaiky hiany Paoly, fa isan' ny Jiosy izy, ary tsy nanan-tsiny akory raha nanaraka ny fanaon' ny Jiosy izy. Fa raha mbola tsy vita ny voadiny, nisy Jiosy avy tany Asia sendra nahita an' i Paoly tao amin' ny Tempoly ka nampikorontana ny olona tokoa. Dia nosamboriny Paoly, ka be dia be tokoa ny tabataba tao; efa saiky maty izy, kanjo tonga ny mpifehy arivo nomban' ny miaramila Romana ka namonjy azy tamin' ny tanan' ny olona (xxi. 27; xxii. 29). **Kanefa nasainy nafatotra Paoly,** fa nataony ho mpanao ratsy indrindra izy noho ny halehiben' ny fikotranana. Tsara lahatra tokoa ny teny eo amin' ny Asa milaza ny nieran' i Paoly handaha-teny tamin' ny Jiosy, sy ny nihainoany ny teny nalahany; nefa kosa raha nahare ny nanirahan' Andriamanitra azy hitory teny tamin' ny Jentilisa izy ireo, dia tsy nety nihaino azy intsony.

Sahirana ilay mpifehy arivo, fa tsy hitany akory ny helok' i Paoly, ary mba hahafantarany izany dia nasainy hokapohina izy; nefa ny nilazany Paoly fa Romana izy dia nahasakana izany tsy ho tanteraka. Ary satria tsy mbola hitan' ilay komandy ny helok' i Paoly, dia nampivory ny Synedriona hitsara azy araka ny fanaony, ary Paoly nentiny sady napetrany teo afovoany (xxii. 30; xxiii. 11). Dia nitsangana indray Paoly hanala-tsiny ny tenany ka nanao hoe: "Izaho nanompo an' Andriamanitra tamin' ny fieritreretana tsara mandraka androany." Ary izany tenin' i Paoly izany dia nampihetsiketsika ny Synedriona be hiany; dia hitan' i Paoly fa tsy ho marina akory ny hitsarany azy, ka dia nataony izay tokony hampisara-tsaina ny fahavalony, dia hoy izy: "Izaho dia Fariseo; ny amin' ny fanantenana sy ny fananganana ny maty no itsarana ahy." Ary nony nahare izany teny izany ny olona, dia tsy nifanara-kevitra intsony izy, ary dia nisy fifandirana be teo amin' ny Synedriona. Ary natahotra ny mpifehy arivo fandrao hifandroritany eo Paoly, ka dia nasainy nentin' ny miaramila indray ho any amin' ny trano-fiarovana izy. Ary tamin' ny alina ny Tompo niseho tamin' i Paoly ka nanome toky azy hoe: "Matokia, fa tahaka ny nanambaranao Ahy tany Jerosalema no mbola hanambaranao Ahy any Roma koa."

Ary raha hitan' ny Jiosy fa na inona na inona no nataony mbola velona hiany Paoly, dia nisy 40 lahy izy efa nirai-tetika hamono azy, ka nianiana fa tsy hihinana na hisotro ambara-pahavitany izany. Kanefa nisy nilaza izany tamin' ny zanak' anabavin' i Paoly, ary izy kosa nilaza tamin' i Lysia. Ary nony nandre izany izy dia nampandeha any Paoly nony alina hankany Kaisaria ho any amin' i Feliksa, mpanapaka any Jodia; ary ny mpiampanga an' i Paoly no nasainy hankany Kaisaria koa (xxiii. 12-35). Ary hatramin' izany ka ambara-pahatapitry ny andro voafetra lazain' ny Asa, dia mpifatotry ny Romana Paoly; kanefa izany no zavatra nentin' Andriamanitra hiaro azy tamin' ny Jiosy, fa raha tsy izany dia tokony ho efa novonoin' ny Jiosy mihitsy izy. Ary rehefa afaka hadimiana, dia tonga tao Kaisaria koa ny mpisoronabe omban' ny loholona rehetra; ary nisy anankiray koa niaraka taminy (Tertylo no anarany) hiampanga any Paoly. Ary na dia hitan' i Feliksa aza fa tsy meloka akory izy, kanefa

mba hahafaly ny Jiosy, dia tsy nandefa azy izy, fa nataony mora kosa nefa ny fatorany, ka navelany hitsangantsangana sy afa-mihaona amin' ny sakaizany Paoly. Ka nitoetra tao Kaisaria roa taona Paoly, tokony ho A.D. 58-60 (Asa. xxiv.-xxvi.). Ary satria ny Jiosy no niampanga azy, dia tian' i Feliksa hankasitrahany, ary amin' izany Paoly dia navelany hifatotra, na dia tsy hitany aza ny ratsy izay nataony.

Ary nony vao tonga Festosy, izay nisolo an' i Feliksa tamin' ny fanapahana, dia niakatra kely tao Jerosalema izy, tahaka ny fanaon' ny mpanapaka raha vao tonga, ary tao no nanatona azy ny loholon' ny Jiosy izay niampanga an' i Paoly, ka nangataka taminy mba hampaka azy ho any Jerosalema hotsarainy. Kanefa izy ireo nikasa hamono an' i Paoly ao an-dalambe, fa tsy nanaiky izany tsy akory Festosy, fa nolazainy fa tsy fanaon' ny Romana izany. Ary rehefa afaka hafoloan' andro, dia nankany Kaisaria Festosy omban' ny loholon' ny Jiosy, ary raha mby tao izy, ny andro manaraka no nandrenesan' i Festosy ny tenin' ny niampanga an' i Paoly, fa araka ny tenin' i Festosy tamin' i Agripa, tsy hitany akory ny fahadisoan' i Paoly, fa hoy izy: "Dia tsy mba niampanga azy araka izay zavatra ratsy nampoiziko izy tsy akory, fa nanana ady hevitra taminy ny amin' ny fivavahany, sy ny amin' Izay Jesosy anankiray efa maty, nefa nolazain' i Paoly ho velona." Hitan' i Festosy mihitsy fa tsy diso amin' ny fanjakana akory Paoly, kanefa izy koa tahampifaly ny Jiosy, ary izany no nangatahany an' i Paoly na mety hiakatra any Jerosalema izy, na tsia; nefa fantatr' i Paoly izay nokasain' ny Jiosy hatao, ary amin' izany dia tsy nanaiky akory izy, fa nangataka kosa mba hotsarain' i Kaisara any Roma. Izany tenin' i Paoly izany tsy azon' i Festosy holavina akory, kanefa sahirana hiany izy ny amin' izay teny mety hosoratany any amin' ny mpanjakan' i Roma. Fa vetivety taorian' izany dia tonga hamangy sy hiarahaba an' i Festosy Heroda Agripa sy Berenika; ary satria zatra ny fomban' ny Jiosy Heroda, ka dia naka hevitra taminy Festosy, mba ho fantany marina izay mety holazainy amin' i Kaisara. Ary tian' i Agripa koa hahare an' i Paoly mba handaha-teny; dia nivory ny lehibe rehetra tany Kaisaria mba handre ny tenin' i Paoly. Ary raha tapitra ny teny nalahany, dia niara-nanaiky Festosy sy Agripa fa tsy nanan-tsiny akory Paoly. Dia nentina nifatotra hankany Roma Paoly, ka tanteraka ny sitrapony, dia ny hitondra ny Filazantsara ho an' i ilay renivohitry ny fanjakana lehibe indrindra amin' izao tontolo izao.

IX.—*Ny nalehany ho any Roma* (Asa xxvii. 1—xxviii. 16). Ary vetivety dia niondrana an-tsambo Paoly mbamin' ny mpifatotra sasany hankany Roma; Jolio no anaran' ny mpifehy ny miaramila Romana izay niambina ny mpifatotra; ary Lioka kosa no isan' izay tsy nety nisaraka tamin' i Paoly Nokajakajain' i Lioka ny dinidini-javatra momba izany nalehany an-tsambo izany, kanefa tsy azo lazaina etoana izany; vaky sambo izy, ka saiky maty avokoa izy rehetra, kanjo voavonjy hiany araka izay teny nataon' i Paoly taminy. Ary nony afaka vetivety dia fantany fa nosy kely ilay niantsonany, atao hoe Melita, izay ao atsimon' ilay nosy lehibe atao hoe Sisilia. Dia nandray azy ny olona tompon-tany tao ka nampiantrano azy; ary na dia tsy Kristiana akory aza izy, dia nanam-pitiavana ny vahiny izay azompahoriana izy. Ary ny mpanapaka ny tany (Poplio no anarany) dia nampiantrano an' i Paoly mbamin' ny namany; ary izany kosa anefa no nidiran' ny soa tao an-tranon' i Poplio, fa Paoly nahasitrana ny rainy. Ary tao Melita koa nisy sambo anankiray, ka izany no nitondra ny mpifatotra ho any Italia rehefa nitoetra tao Melita telo volana izy. Dia tonga tany Potioly Paoly sy ny namany; tao no nitodiany mba hampakatra ny entany, ary tao koa no nialan' i Paoly, mbamin' ny mpifatotra rehetra tamin' ny sambo, ka nandeha an-tongotra ho any Roma.

X.—*Ny nitoerany tao Roma* (Asa xxviii. 16-30). Efa tsara tokoa ny nitondran' i Jolio mpifehi-zato an' i Paoly, ary raha mby tao Roma koa aza izy, dia tsara hiany koa ny nitondran' ny mpanapaka azy; fa tsy nataony tao an-trano-maizina izy tsy akory, fa navelany hitoetra tao an-trano nohofany hiany izy mbamin' ny miaramila izay niambina azy. Ary rehefa afaka hateloan' andro, Paoly dia namory ny loholon' ny Jiosy tao Roma ka nilaza taminy ny fototry ny nahatongavany (toy ny olona meloka) tao Roma; nilaza izy fa "tsy diso tamin' ny firenentsika aza, na tamin' ny fanaon-drazana," fa nampangain' ny Jiosy izy; kanefa na dia izany aza, hoy izy koa: "Tsy mba toy ny manana teny hiampangako ny fireneko tsy akory." Dia namaly an' i Paoly ny Jiosy fa tsy nahare teny ny aminy akory izy, "fa ny amin' izany antoko izany (montsy ny Kristiana) dia fantatray," hoy izy, "fa efa laza ratsy eny tontolo eny izy." Ary nolazainy koa fa ta-handre aminy izay heviny ny amin' izany zavatra izany. Nandahateny taminy hiany Paoly, kanefa kosa tsy tsara ny nandraisan' ny Jiosy izany teny izany, dia nihevitra ny amin' ny Jentilisa indray izy. "Ary Paoly nitoetra roa taona ngarangidina tao an-trano nohofany ka nandray tsara izay rehetra nankeo aminy. Dia nitory ny fanjakan' Andriamanitra ka nampianatra ny amin' i Jesosy Kristy Tompo tamin' ny fahasahiana be, ka tsy nisy fisakanana." Ary tamin' izany fifatoran' i Paoly voalohany izany no nanoratany ny Epistily efatra, dia ny ho an' ny Efesiana, sy ny Kolosiana, sy Filemona, ary

tamin' ny Filipiana. Ary eo amin' ny Epistily ho an' ny Filipiana dia misy teny milaza fa nanantena hamangy azy indray Paoly (i. 25; ii. 24); ary izany dia zavatra nampisara-kevitra ny olon-kendry, dia izao: Moa afaka tamin' ny nifatorany Paoly, sa tsia? Tsy azo lazaina eto avokoa ny tenin' ny olon-kendry rehetra nenti-nilaza ny heviny ny amin' izany; fa tokony ho afaka hiany Paoly, ka dia nandehandeha nitety tany indray izy, ary izay mahamety izany dia holazaina izao.

XI.—*Ny Fandehanany indray hitety tany.* Tokony ho efa notsarain' ny Emperora tao Roma Paoly ka nalefany, dia (1) nankany Asia Minora sy Grisia izy (1 Tim. i. 3); sady nikasa hankao indray (iv. 13); ary tokony ho efa nandany andro maro tany (2 Tim. i. 18). (2) Dia tonga tao Kreta izy, sady navelany tao Titosy (Tit. i 5), ary nikasa handany ny ririnina tao Nikopolia (iii. 12). (3) Dia nankany Mileto (2 Tim. iv. 20), sy Troasy (iv. 13), ary Korinto (iv. 20) izy, ary tamin' izany nalehany izany, hono, no nanoratany ny Epistily ho an' i Titosy (tao Efesosy?) ary ny Epistily Voalohany ho an' i Timoty (tao Makedonia). (4) Dia tokony ho nosamborina indray izy, ka nentina nifatotra tany Roma, "izay niaretany fahoriana tahaka ny mpanao ratsy" (2 Tim. ii. 9), sady nanampo ny hovonoina mihitsy izy (iv. 6). Saiky nafoin' ny namany rehetra izy afa-tsy Lioka hiany, koa niriny indrindra ny hahita an' i Timoty (toa tany Efesosy izy) sy Marka (2 Tim. i. 5; iv. 9-12, 16). Kanefa toa nisalasala Paoly na hahatratra azy hiany Timoty, na tsia; koa dia nanampy teny maro izy ny amin' ny raharaha tokony hataony. Efa notsaraina indray mandeha izy, kanefa ny Tompo namba azy, ary dia "novonjena tao am-bavan' ny liona" izy (2 Tim. iv. 16, 17). Ary tsy nitsahatra tsy hitory ny Filazantsara Paoly, na dia mafy toy izany aza ny niaretany, fa hoy izy hoe: "Ka nampahery ahy ny Tompo, mba hotanterahina tokoa amin' ny ataoko ny fitorian-teny, ary mba ho ren' ny Jentilisa rehetra izany," miantso izay niangona hijery ny nitsarana azy. Ary tokony ho vetivety taorian' izany dia maty Paoly, fa raha araka izay voalazan' ny mpanoratra maro fahiny, dia nasain' i Nero hotapahindoha tao Roma tamin' ny taona A.D. 68 izy. Tamin' ny nanoratana izao tantaran' i Paoly izao, dia tsy mba nisy teny milaza ny taona nisehoan' ny zavatra voalaza, koa indro misy fandaharana milaza izay tokony ho marina, raha izany no heverina. Misy koa fandaharana milaza ny Epistily nosoratany, voalahatra araka ny taona nanorotany azy.—H.E.C.

*Fandaharana ny Zavatra Malaza tamin' ny Tantaran' i Paoly Apostoly.*

A.D.

5 na 6 Ny nahateraban' i Paoly tao Tarsosy: Asa ix. 11; xxi. 39; xxii. 3.

* Ny niakarany hianatra tao Jerosalema, dia niverina ho any Tarsosy (?).

37 (?) Ny nahafatesan' i Stefana: Asa vii. 59, 60; viii. 1.

37 (?) Ny niovan' i Paoly ho Kristiana, raha nankany Damaskosy izy: Asa ix. 1-9; xxii. 5-11; xxvi. 9-18.

38 (?) Ny nitoerany tao Arabia: Gal. i. 17.

39-43 (?) Niakatra tao Jerosalema (*voalohany*) dia nankany Tarsosy Paoly: Asa. ix. 30; Gal. i. 21. Nitory teny tao Syria sy Kilikia: Gal. i. 23.

44 Barnabasy nitondra an' i Paoly ho any Antiokia, izay tanàna niandohan' ny fiangonan' ny Jentilisa: Asa xi. 25, 26.

45 Niakatra tao Jerosalema (*fanindroany*) nitondra ny vola fiantrana izy: Asa xi. 27-30.

46-47 Tao Antiokia.

48 Ny Fandehanany Voalohany ho any amin' ny Jentilisa.

49 Avy tany Antiokia ho any Kyprosy, Antiokia (any Pisidia), Ikonioma, Lystra, sy Derbe izy, ka niverina indray tamin' izay tanàna nalehany teo: Asa xiii.; xiv.

50 Niakatra tany Jerosalema (*fanintelony*) ho amin' ilay Konsilia natao tao izy: Asa. xv. 1-35.

51 Ny Fandehanany Fanindroany ho any amin' ny Jentilisa. Avy tany Antiokia ho any Kilikia, Derbe, Lystra, Frygia, ary Galatia izy: Asa xv. 40, 41; xvi. 1-6.

52 Avy tany Troasy ho any Eoropa. Tao Filipy, Tesalonika, Beria, Atena, ary Korinto izy; I TESALONIANA no nosoratany: Asa. xvi. 7—xviii. 1.

53 Tao Korinto; II TESALONIANA no nosoratany: Asa xviii. 1-18.

54 Niala tao Korinto, dia nankany Efesosy sy Kaisaria ka niakatra tao Jerosalema (*faninefany*), dia niverina indray ho any Antiokia: Asa xviii. 19-22.

54 Ny Fandehanany Fanintelony ho any amin' ny Jentilisa. Nankany Galatia sy Frygia dia nandeha ho any Efesosy izy: Asa xviii. 24; xix. 1.

55 Tao Efesosy: Asa xix.

56 Tao Efesosy; I KORINTIANA no nosoratany.

57 Niala tao Efesosy izy ka nankany Troasy, dia tany Eoropa indray. Nankany Makedonia izy dia nanoratra ny II KORINTIANA. Ny Epistily ho an' ny GALATIANA nosoratany tao Efesosy, na tao Korinto: Asa. xx. 1-3; 2 Kor. ii. 12.

A.D. 58 Tao Korinto izy ka nanoratra ny Epistily ho an' ny ROMANA. Dia niala tao ho any Filipy, Troasy, Mileto, etc. Dia nankany Tyro sy Kaisaria ka niakatra ho any Jerosalema (*fanindiminy*) izy: Asa. xx. 4—xxi. 26.

58 Nampangain' ny Jiosy izy, dia nafatotra ka nalefan' i Lysia ho any Kaisaria: Asa xxi. 27—xxiii. 35.

59 Nifatotra tao Kaisaria: Asa. xxiv. —xxvi.

60 Nasain' i Festosy hankany Roma izy; vaky sambo tao Melita izy: Asa xxvii.—xxviii. 11.

61 Tonga tao Roma izy: Asa. xxviii. 12-31.

62 Tao Roma izy. Nanoratra ny Epistily ho an' ny EFESIANA, sy ny KOLOSIANA, ary ho an' i FILEMONA izy.

A.D. 63 Tao Roma izy; ny Epistily ho an' ny FILIPIANA no nosoratany.

63 Afaka tamin' i Nero izy ka nankany Makedonia sy Asia Minora: Fil. ii. 24; Filem. 22.

64 Nankany Spania (?).

65 Tao Spania (?).

66 Niala tany Spania (?) izy ka nankany Efesosy indray: 1 Tim. i. 3.

67 (?) Nankany Makedonia izy (?); I TIMOTY no nosoratany, dia nankany Kreta ary niverina ho any Efesosy izay nanoratany ny Epistily ho an' i TITOSY, izy.

67 (?) Raha madiva ho tapitra ny taona, dia nankany Nikopolisy (?) izy.

68 (?) Nifatotra tao Roma indray izy; II. TIMOTY no nosoratany; ary ny nahafatesany dia tamin' ny May na Jona.

*Ny Epistily nosoratan' i Paoly voalahatra araka ny Taona nanoratany azy.*

| NY OLONA NANORATAN' I PAOLY AZY. | A.D. | TANANA NA TANY NANORATAN' I PAOLY AZY. | TAMIN' NY NANDEHANANY NA NY NIFATORANY. |
|---|---|---|---|
| I Tesaloniana | 52 | Tao Korinto | Tamin' ny fandehanany Fanindroany. |
| II Tesaloniana | 53 | ,, ,, | ,, ,, |
| I Korintiana | 57 | Taa Efesosy | Tamin' ny fandehanany Fanintelony. |
| II Korintiana | 57 | Tao Makedonia | ,, ,, |
| Galatiana | 57 | Tao Efesosy, na tao Roma | ,, ,, |
| Romana | 58 | Tao Korinto | ,, ,, |
| Efesiana | 62 | Tao Roma. | Tamin' ny andro nifatorany voalohany tao Roma. |
| Kolosiana | 62 | ,, ,, | ,, ,, |
| Filemona | 62 | ,, ,, | ,, ,, |
| Filipiana | 63 | ,, ,, | ,, ,, |
| I Timoty | 67 | Tao Makedonia (?) | Raha nandehandeha nitety tany indray, taorian' ny nahafahany. |
| Titosy | 67 | Tao Efesosy (?) | ,, ,, |
| II Timoty | 68 | Tao Roma (?) | Tamin' ny andro nifatorany fanindroany tao Roma. |

**PAPANGO.** Maro ny karazan' ny vorona any Palestina izay manenjika vorona hafa sy biby madinika hohaniny. Tsy fantatra marina izay vorona voalaza ao amin' ny Lev. xi. 14 sy Deot. xiv. 13, nefa angamba vorona sahalahala—raha tsy mitovy mihitsy azaamin' ny papango atỳ Madagaskara izy (*Milvus aegyptius*, Gm.); ary ny fanaony any dia tahaka izay hita atỳ hiany. Isan' ny vorona tsy madio araka ny Lalàn' i Mosesy ny papango, ka tsy navela hatao fihinana izy (Deot. xiv. 11). Ny vorona izay atao hoe "papango mainty" (Deot. xiv. 13) angamba dia ilay atao koa 'vulture' amin' ny teny Englisy, isan' ny vorona homana zavatra lo (Mat. xxiv. 28), ka dia isan' ny tsi-madio koa izy.—J.S.



*Papango.*

**PAPELIKA.** Izany vorona izany dia lazaina ao amin' ny Pentateoka ho nomen' i Jehova ny Zanak' Isiraely tany an-efitra, satria izy nimonjimonjo noho ny tsy nahazoany nofon-kena hohaniny, fa ny mana hiany (Eks. xvi. 13; Nom. xi. 31, 32). Betsaka dia betsaka ny papelika tamin' izany, fa ny rivotra "nitondra azy avy tany amin' ny ranomasina ary nampihahaka azy teny amin' ny toby, ka tokony ho lalana indray andro manodidina ny toby no nisy azy." Hariva ny andro tamin' ny nisehoan' ny papelika, ary angamba naharitra niseho tontolo alina izy, fa fantatra marina fa mitindra fonenana alina izy, sady hita ao amin' ny tany mifanalavitra. *Coturnix communis* no anarana ahafantaran' ny olona mahay biby azy; ary ny fanaony, raha mamitsaka ao anaty ahitra sy manatody, dia lazaina ao amin' ny 1 Sam. xxvi. 20 sy Jer. xvii. 11.—J.S.

**PARADISA.** Ny hoe Paradisa dia teny nalaina avy tamin' ny ny Persiana, koa raha adika izy, dia "tanimboly mahafinaritra" no heviny. Ary anefa tsy mba tahaka ny saha malalaka izay tsy misy fefy tsy akory no toetrany, fa misy rova na ampiantany manodidina azy, sady misy biby maro samy hafa karazana koa izay ompiana ka mitoetra ao aminy (Ton. K. iv. 13, 14; Mpit. T. ii. 5; Ezek. xxi. 1-9). Ary araka izany fombany izany, dia nalain' ny mpandika ny Pentateoka sy ny nandimby azy ho fiteny Grika izy (B.C. 300) ka nataony hoe Paradisa, ary nentina hilaza ny tanimboly izay namboarin' Andriamanitra ho nipetrahan' i Adama sy Eva, raha fony mbola tsy lavo tamin' ny fahotana izy. Ary tsy izany hiany anefa, fa ny teny hoe Paradisa dia nataon' ny mpandika ny Soratra Masina ho filaza ny fahasambarana ho azon' ny marina amin' ny fiainana ho avy, diniho Lio. xxiii. 43; 2 Kor. xii. 14; Apok. ii. 7. Paradisa dia fonenana tsara indrindra izay nahaverezan' ny olombelona fahiny, ary anefa noho ny famindrampon' Andriamanitra, dia velona ao ampony ny fanantenana, fa mbola ho azony holovana indray izany fonenana tsara izany.

Raha ny fitoerana misy an' ilay Paradisa no heverina, dia tsy mba mifanaraka loatra ny hevitry ny mpanao hevi-teny; fa ny tokony ho marina kokoa amin' izany dia izy ao ampovoan' i Edena; zahao EDENA. Edena dia saha malalaka ao atsimon' i Armenia, ary Paradisa dia tanimboly voatokana ao anatin' izany saha izany. Tao aminy koa no niandohan' ilay ony voalaza ao amin' ny Genesisy ii. 8-14, izay nandeha ka nandena ny tany rehetra manodidina hampahavokatra azy, ary izany dia azo natao faminaniana milaza ny efa ho avy. Tao am-Paradisa no nametrahan' Andriamanitra ny voalohandahy sy ny voaloham-bavy. Maro sampana be hiany ny hevitra izay noforonin' ny olona ny amin' i Paradisa, ka tsy azo lazaina etoana avokoa izy rehetra, ka dia izao hevitra telo ambany izao hiany aloha no mendrika hodinidinihina:—

1. Ny sasany dia manao an' i Paradisa ho fanoharana na angano fotsiny hiany. Tsy dia misy tany atao ho Paradisa tokoa tsy akory, hoy ny heviny, fa ohatra izay nentin' ny nanoratra ny Soratra Masina hilaza ny zavatra momba ny fanjakan' Andriamanitra izany. Ny ony efatra, hoy izy, dia manoro fahendrena: ny hazo dia milaza hevitra tsara sady betsaka tao am-po; ary ny vokany dia ny fiainana mandrakizay. Izany hevitra voalaza izany anefa dia tsirairay foana ny olonkendry manaiky azy, ka tokony holavina mihitsy.

2. Ny sasany indray kosa dia manaiky fa nisy tany tokoa natao hoe Paradisa sady tsy mbola levona mandraka ankehitriny. Isan' ny fitoerana ao Shoela (na Hadesy, na ny fiainan-tsi-hita), izay ao ampovoan' ny tany izany, hoy izy. Gehena no ao ankilany, hono, ka io dia fitoeran' ny ratsy fanahy, ary Paradisa kosa no ao an-kilany anankiray, ka izany no ipetrahan' ny marina miandry ny andro fitsarana. Ao, hoy izy, no itoeran' i Abrahama sy Isaka mbamin' ny mpaminany sy ny Patriarka ary ny olo-masina rehetra. Mijanona ao avokoa izy ka miandry an-kafaliana ny fanahiny ambara-pahatongan' ny fotoany; diniho Lio. xvi. 23.

3. Ny sasany koa dia manao an' i Paradisa ho fitoeran' ny fanahy izay efa lasan' Andriamanitra, nefa fitoerana izay tsy fantatr' olona akory, ary tsy azo lazaina loatra, na ambonin' ny tany, na ao ambany, na ao anelanelan' ny lanitra sy ny tany, fa na aiza na aiza misy azy, dia tsy fantatra loatra. Nefa ekeny marina fa fitoeran' ny mpanompon' Andriamanitra izany, izay "hitsaharany amin' izay nisasarany."

Fa raha ny teny hoe Paradisa no hodinihina, araka ny teny voasoratra ao amin' ny Lio. xxviii. 12 sy 2 Kor. xii. 4 sy Apok. ii. 7, dia toa tsy misy fisalasalana akory fa ny lanitra masina no antsoina amin' ireto teny ireto, dia ny fitoeran' ny olona masina izay "efa niady ny ady tsara" sy "nitahiry ny finoana," ary efa nahatapitra ny fihazakazahany taty an-tany. Ny teny ao amin' ny Lioka dia manambara fa lasa tao am-Paradisa Jesosy Kristy, nony niala aina tao Kalvary Izy, ka dia azo lazaina fa ao no ipetrahan' i Jesosy ankehitriny sady itoeran' ny voninahiny koa. Ary amin' izany, dia fitoerana tsy misy alahelo na fahoriana Paradisa, fa fonenana madio sy mahafinaritra mandrakizay kosa izy.—A.S.H.

**PARALYSISA**: dia teny Grika sy Latina izay atao amin' ny Baiboly Voahitsy (1882) ho solon' ny hoe "maty ila" ao amin' ny Baiboly tany aloha, ary enti-milaza aretina izay mankarary ny momba ny tenan' ny olona, indraindray ny ilany anankiray tontolo, ary ny indraindray kosa ny tanana na ny tongotra, etc. Maromaro ny olona voa-

lazan' ny Test. Vao. ho narary paralysisa tamin' ny nisehoan' i Jesosy Tompo sady nositraniny; zahao Mat. iv. 24; viii. 6; ix. 2, etc.—J.S.

**PARANA**: (1) dia anaran' ny tany efitra any atsimon' i Palestina, izay lazaina matetika ao amin' ny Test. Tal., indrindra raha ny nandehandehanan' ny Zanak' Isiraely no voalazany. Raha ny teny maro milaza azy no ampitahaina, dia toy izao ny faritry ny efitr' i Parana: Palestina dia teo avarany; ny lohasaha Araba tao atsinanany; ny efitr' i Sinay tao atsimony; ary Egypta sy ny Ranomasina Mediteraneana tao andrefany. Tany Parana no nalehan' i Hagara sy Isimaely (Gen. xxi. 14, 21); ary rehefa niala tao Sinay ny Zanak' Isiraely, ny efitr' i Parana no nalehany (Nom. x. 12; xii. 16); ary avy tao no nanirahana ny mpisafo tany handinika ny tany Kanana (xiii. 3, 26). Misy teny hafa koa milaza azy, dia Deot. i. 1 sy 1 Sam. xxv. 2 ary 1 Mpan. xi. 13. Ny anarana ahafantarana an' i Parana ankehitriny dia *Et-Tih*; ary na dia misy ahitra hiany aza, raha vao latsaka ny ranonorana, raha mihantona ny andro amin' ny volana mafana, dia efitra maina sy mangentana izy, fa mahalana ny loharano sy ny lava-drano, ka malazo ny zava-maniry rehetra. Koa izany no nilazan' ny Zanak' Isiraely azy hoe "efitra lehibe sy mahatahotra" (Deot. i. 12).

(2) **Parana** koa dia anaran' ny tendrombohitra anankiray voalazan' ny teny roa, izay samy *poetry*, dia Deo. xxxii. 2 sy Hab. iii. 3, ka milaza ny nisehoan' ny voninahitr' i Jehova tamin' Isiraely. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, ilay tendrombohitra atao hoe *Serbal* any Sinay no izy; fa ataon' ny sasany kosa fa ny tany avo akaikin' i Kadesy, tao avaratry ny efitr' i Et-Tih, no natao hoe "tendrombohitra Parana."—J.S.

**PARASY**: lazaina indroa hiany ao amin' ny Soratra Masina io bibikely io, dia 1 Sam. xxiv. 14; xxvi. 20; natao ohatra nenti-milaza zavatra kely foana nefa manahirana izy. Betsaka hiany ny ohabolana fitenin' ny olona ao amin' ny tany atsinanana milaza ny parasy.—J.S.

**PARBARA**: dia teny hita ao amin' ny 1 Kor. xxvi. 18 hiany, ary toa milaza ny fizaran-tanàna anankiray tany Jerosalema, dia ny tao andrefan' ny Tempoly tao amin' ny Lohasaha Tyropeana, eo anelanelan' i Moria sy Ziona. Raha tahaka ny hevitry ny sasany anefa, dia fidirana na lavarangana teo amin' ny ilan' ny kianjan' ny Tempoly teo andrefana izy.—J.S.

**PARMENA**: dia ny anankiray tamin' ny diakona fito lahy izay nofidin' ny fiangonana tany Jerosalema (Asa vi. 5). Tsy misy teny mahatoky hafa milaza azy, kanefa araka ny tantara sasany, dia novonoina tany Filipy, tamin' ny fanenjehana tamin' ny nanjakan' i Trajana, izy.—J.S.

**PAROSY**: dia ny anankiray tamin' ny lohołon' ny Jiosy izay taranany sasany (2172 no isany) niverina avy tany Babylona niaraka tamin' i Zerobabela (Ezra. ii. 8; Neh. viii. 8); ary ny sasany indray tamin' i Ezra (Ezra xiii. 3). Zahao koa x. 25; Neh. iii. 25; x. 14.—J.S.

**PARTIANA**: ity dia teny hita indray mandeha hiany ao amin' ny Baiboly, dia Asa ii. 9, ka milaza ny Jiosy izay efa tafatoetra tany Partia ka niakatra ho any Jerosalema tamin' ny Andro Pentekosta. Partia dia tany teo atsimon' ny tendrombohitra tomandavana izay mampisaraka ny efitr' i Persia amin' ny efitr' i Kharesin. Ny Partiana dia isan' ny firenena Toraniana na Skytiana, nefa tsy misy fantatra marina ny aminy, raha tsy tonga tamin' ny andro nanjakan' i Dariosy Hystaspisa, mpanjakan' i Persia. Elaely hiany izy no nitoetra nanompo tsara na mpanjakan' i Persia; ary rehefa resin' i Aleksandro Lehibe ny Persiana, dia izy koa no notompoin' ny Partiana. Nefa tamin' ny taona B.C. 256 dia niodina izy ka naharitra hatramin' ny diman-jato taona ho fanjakana mahaleo tena; fa na ny Romana aza tsy naharesy azy.—J.S.

**PARVAIMA**: dia anaran' ny tany anankiray izay nahazoana ny volamena hatao ravaky ny Tempolin' i Solomona (2 Tan. iii. 6). Tsy fantatra izay nitoerany, nefa araka ny hevitry ny sasany, dia teny malalaka milaza ny tany rehetra tao atsinanan' i Palestina na aiza na aiza izy.—J.S.

**PASORA**. (1) Zanak' Imera izy sady mpisorona sy mpitandrina ny Tempoly tamin' ny andron' i Zedekia mpanjaka. Nikapoka an' i Jeremia mpaminany izy sy nametraka azy tao amin' ny boloky, noho ny teny nolazain' i Jeremia ny amin' ny Fahababoana. Ary noho izany, Jeremia no nasain' Andriamanitra hanome anarana vaovao an' i Pasora, dia *Magora-misabiba* ('misy fampangorohoroana manodidina'), sy hilaza fa hankany Babylona izy mianakavy ka ho faty any (Jer. xx. 1-6). (2) Zanak' i Melkia sady manamboninahitra lehibe tamin' ny nanjakan' i Zedekia izy, dia isan' ny olona izay nanome hevitra ny amin' ny hampijaliana an' i Jeremia (Jer. xxi. 1; xxxviii. 1-5). (3) Isan' ny taranak' ilay Pasora fahiroa, izay niverina tany Jerosalema taorian' ny Fahababoana (Neh. xi. 12).—J.S.

**PASKA** (*Fandalovana*): dia ny anankiray tamin' ny andro telo firavoravoana nalaza tao amin' ny Jiosy, izay nasain' Andriamanitra hatao fahatsiarovana ny nandalovan' ny Anjelin' Andriamanitra ny tranon' ny Israelita tamin' iny alina iny, izay namonoana ny lahimatoan' ny Egyptiana rehetra (Eks. xii. 12-14). Maromaro hiany ny hevitry ny teny hoe Paska eo amin' ny Soratra Masina, dia toy izao:—

(*a*) Teny milaza ny zanak' ondry izay novonoina tamin' ny andro faha-14 Nisana na Abiba (*Martsa*), mbamin' ny nihinanana azy

nony hariva ny andro (Eks. xii. 21; Deot. xvi. 2; Mar. xiv. 12; Lio. xxii. 13, 14).

(*b*) Teny milaza ny andro firavoravoana rehetra hatramin' ny faha-21 Abiba, ka mitovy amin' ny hoe: "Andro fihinanana ny mofo tsy misy masirasira" (Lio. ii. 41; xxii. 1; Jao. ii. 13; vi. 4; xi. 55; xiii. 1) Kanefa, raha dinihina izany, dia hita fa ny nihinanana ny zanak' ondry tamin' ny andro faha-14 Abiba no Paska marina, fa ny hafitoana manaraka kosa no natao hoe: "Andro fihinanana ny mofo tsy misy masirasira."

I.—*Ny fomba fanao tamin' ny Paska.* (*a*) Ny fomban' ny Paska voalohany izay nohanin' ny Zanak' Isiraely tao Egypta dia voalaza tsotra sy mazava ao amin' ny Eks. xii. sy xiii., koa diniho ny teny ao. (*b*) Ny fomba tany aoriana, rehefa tonga tao Kanana ny Isiraelita, dia toy izao:—Rehefa tonga ny andro faha-10 Abiba, samy nanokana zanak' ondry iray *tsy nisy kilema* avy ny olona rehetra, araka ny fianakaviany, dia zanak' ondry iray avy ho an' ny isan-trano; kanefa, raha sendra vitsy loatra ny tao an-trano ka tsy nahalany zanak' ondry iray, dia nahazo nikambana tamin' izay olona nifanakaiky trano taminy izy. Izany fanokanana ny zanak' ondry tamin' ny andro faha-10 izany anefa dia tsy tanteraka loatra tany aoriana. Tamin' ny andro faha-14, rehefa ho harivariva ny andro, dia nentina ho any amin' ny kianjan' ny Tempoly ny zanak' ondry mba hovonoina, ary mba hamafazan' ny mpisorona ny ra teo amin' ny alitara (Deo. xvi. 2; v. 6; 2 Tan. xxx. 16). Rehefa maty ny masoandro, dia natsatsika tamin' ny afo ilay zanak' ondry, dia vao nipetraka nandry ilika hihinana azy ny olona rehetra tao an-trano, afa-tsy ny vahiny sy ny tsy voafora. Koa nampiarahina tamin' ny anana mangidy sy ny mofo tsy misy fermenta no nihinanany azy. Nisotro divay koa izy tamin' ny fisakafoana (Lio. xxii. 17-20), anefa tsy divay mahamamo izany tsy akory, fa tsy navela hisy fermenta tao an-trano tamin' ny Paska. Koa nihira ny Salamo atao hoe Halela, izy, dia ny Salamo faha-cxiii.—cxviii. Ny Salamo faha-cxiii. sy cxiv. dia nohiraina rehefa nandroso kelikely ny fihinanana, ary ny sisa indray, rehefa vita ny fomba rehetra momba ny fanasana (Mat. xxvi. 30; Mar. xiv. 26). Raha sendra nisy olona azon-tsampona ka tsy nahatratra fotoana, na sendra voaloto taminpaty, etc., dia nahazo hihinana hiany izy rehefa omby amin' ny andro faha-11 amin' ny volana manaraka (Nom. ix. 10, 11).

Teo anatin' ny hafitoana manaraka ny fihinanana ny Paska dia nentin' ny olona ny fanatitra maro an-tsitrapo izay natao hoe 'fanati-pihavanana'' sy 'fanatitra aidina (na fisotro),' ary 'fanatitra noho ny ota' (Lev. iii 1-5; xii. 16-18; Nom. xxviii. 16; Deot. xxvii. 7); ka faly sy ravoravo daholo izy tamin' izay, indrindra fa tamin' ny andro faha-15 (dia ny andro manaraka ny famonoana ny Paska) sy ny faha-21 farany, dia izay nisy ny fivoriana masina ho an' i Jehova (Eks. xii. 16).

II.—*Ny tsy fitorian' ny Paska voalohany tao Egypta sy ny taoriana.* **Raha ny Paska voalohany izay notandreman' ny Zanak' Isiraely tao Egypta, sy ny taoriana tao Kanana,** no ampitahaina, dia hita fa nisy **hiany izay** tsy nitovian' ny fombany, dia izao:

(1) Tao Egypta dia samy namono ny zanak' ondriny tao an-tranony avy ny olona, ka ny rany no natentina teo amin' ny tolana sy ny tataom-baravarana (Eks. xii. 6, 7); fa taoriana kosa dia tao amin' ny fitoerana nisy ny Tabernakela, na teo amin' ny kianjan' ny Tempoly, no namonoany azy, ary ny rany nafafy teo amin' ny *alitara* (Deot. xiv. 2, 5, 6; 2 Tan. xxx. 26).

(2) An-kamehana no nihinanan' ny olona ny Paska tao Egypta. Nitsangana izy raha nihinana azy, sady voasikina ny valahany no voaisy kapa ny tongony, ary nisy tehina teny an-tanany, fa olon-kandeha izy (Eks. xii. 11); fa taoriana kosa, satria tonga tany amin' ny "fitsaharana" izay nomen' i Jehova azy izy, dia nandry ilika teo am-parafara tao anilan' ny latabatra, sady niadana no fihinanany azy. Ary tany aoriana koa dia nisotro divay sy nihira Salamo ny olona; sady nanatitra fanatitra maro karazana izy tamin' ny hafitoana manaraka; fa tamin' ny Paska voalohany kosa tsy nisy izany akory.

III.—*Ny Paska malaza voalaza eo amin' ny Soratra Masina.* **Raha niala tamin' ny fanompoan-tsampy ny Jiosy ka nibebaka tamin' Andriamanitra; na nisy famonjena azony izay tiany hotsarovana, ny fitandremana ny Paska no isan' ny zavatra nataony ho orim-bato sy fanavaozam-panekena tamin' i Jehova; ka dia natao nalazalaza kokoa noho ny natao an-davan-andro ireny. Fatratra** loatra ny fivorian' ny vahoaka tamin' **ireny,** ary saiky tsy tambo isaina ny fanatitra nateriny. Izao no Paska malaza izay voalaza eo amin' ny Soratra Masina:—

(*a*) Ny Paska voalohany izay notandreman' ny Zanak' Isiraely tao Egypta (**Eks. xii.**).

(*b*) Ny voatandrina tao Sinay tamin' ny taona faharoa taorian' ny nivoahany tany Egypta (Nom. ix.).

(*d*) Ny Paska voalohany rehefa tonga tany Kanana izy, dia ny voatandrina tao Gilgaly (Jos. v.).

(*e*) Ny natao tamin' ny andron' i Hezekia mpanjaka, raha nanaiky hiala amin' ny fanompoan-tsampy ny vahoaka (2 Tan. **xxx.**).

(*f*) Ilay notandremana tamin' ny taona fahavalo ambin' ny folo tamin' **ny nanjakan'** i Josia (2 Tan. xxxv.).

(*g*) Ny Paska izay nasain' i **Ezra hotandreman'** ny Zanak' Isiraely, rehefa **niverina** avy tamin' ny Fahababoana izy (**Ezra vi.**).

(*h*) Ny Paska izay notandreman' **i Kristy** sy ny mpianany.

Toa tsy nitandrina ny firavoravoana **amin'**

**ny Paska** ny firenen' ny Isiraely tamin' ny **diany tany an-efitra** afa-tsy indray mandeha **monja,** dia ilay notandremany tao Sinay. Tsy **noforana** ny zaza teraka tany an-efitra, ka tsy **nahazo** nihinana ny Paska izy. Ary na dia tao**riana aza,** tokony ho tapaka hiany ny fitan**dremana** azy indraindray, satria hita fa ma**tetika** dia lasa nanompo sampy ny firenena, **ka ratsy** toetra avokoa ny olona rehetra **hatramin'** ny mpisorona aza.

**IV.**—*Ny Paska farany izay notandreman' i Kristy sy ny mpianany.* Omalin' ny andro **nahafatesan'** i Kristy no nihinanany izany. **Kanefa** tsy mifanaraka be hiany ny hevitry **ny** mpandinika ny Soratra Masina ny amin' **ny fotoana.** Ataon' ny sasany fa nihinana **tamin'** ny fotoana izay nihinanan' ny be sy **ny maro** ny Paska mihitsy Izy ; fa ny sasany **kosa** mihevitra fa tamin' ilay Zoma hariva **izay** nahafatesan' i Kristy no nihinanan' ny **Jiosy** rehetra ny Paska, anefa Kristy sy ny **mpianany** efa nihinana azy tamin' ny Ala**kamisy** hariva, dia indray andro talohan' ny **fotoana.** Raha ny teny eo amin' ny Fila**zantsara** nosoratan' i Matio sy Marka ary **Lioka** no dinihina, toa marina mihitsy ny **hevitra** voalohany. Tamin' ny indray an**dro, rehefa** antomotra ny andro firavoravoa**na, dia** hoy Kristy tamin' ny mpianany hoe: **"Fantatrareo** fa raha afaka indroa andro, dia **ho tonga** ny Paska (dia ny Pasky ny Jio**sy),** "ary ny Zanak' olona hatolotra mba **hohomboana** amin' ny hazo fijaliana" (Mat. **xxvi.** 2, 17). Mitovy amin' izany koa ny **voalazan'** i Marka (xiv.).

**Ary** ny tenin' i Lioka indray dia vao **mainka** mazavazava kokoa, fa hoy izy hoe: **"Ary** tonga ny andro fihinanana ny mofo **tsy** misy masirasira, dia *ilay tsy maintsy hamonoana ny Paska.* Ary Jesosy naniraka an' i **Petera** sy Jaona ka nanao hoe: "Mandeha**na, ka** amboary ny Paska hohanintsika." **Toa ny** Paska izay notandreman' ny be **sy ny** maro mihitsy izany voalaza izany, **sady tsy** misy teny milaza an' i Kristy sy ny **mpianany** ho nihinana talohan' ny fotoana. **Ary** fanampin' izany koa, voalaza fa ny za**nak'** ondry tsy maintsy honovonoina teo **amin'** ny kianjan' ny Tempoly tamin' ilay **andro** fihinanana azy hiany, ary tsy tokony **ho nandika** izany fomba izany Kristy sy ny **mpianany.** Kanefa misy teny eo amin' ny **Filazantsara** nosoratan' i Jaona izay toa tsy **mifanaraka** amin' ny voalazan' izy telo lahy. **Hoy** izy hoe: "Ary *talohan'* ny andro fira**voravoana** tamin' ny Paska," etc. (Jao. **xiii.** 1). Kanefa, raha dinihina indray ny **teny** ao, dia tokony ho tamin' ny antoandron' **ny** Alakamisy, izay namonoana ny Paska **hiany,** izany, fa hoy ny teny manaraka hoe: **"Ary** nony tonga *ny sakafo hariva,*" etc. **Koa** raha voalazan' i Jaona ny fitondrana **an' i** Kristy ho any an-tranon' i Pilato, **dia misy** teniny anankiray manao hoe: "Izy **ireo (ny** olona izay nisambotra an' i Jesosy) tsy niditra teo **anati-rova fandrao ho voa**loto, *fa efa hihinana ny Paska izy*" (Jao. **xviii.** 28); ka izany teny izany indrindra no mahatonga ny hevitr' izay manao an' **i Kris**ty ho nihinana tamin' ny talohan' **ny fotoa**na. Kanefa, raha izany indray no **heverina,** angamba izao no heviny: Tokony ho **mbola** tsy nihinana ireny olona ireny tamin' **ny** nanatonan' i Jodasy Iskariota azy, **milaza** ny fikasany hanolotra an' i Kristy, fa ny **sa**kafo efa masaka; koa raha vantan' ny vao nandro izany izy dia taitra, dia navelany aloha ny sakafo ka lasa niezaka niaraka tamin' i Jodasy mba hisambotra an' i **Kristy,** ary mbola nikasa hihinana hiany izy **rehefa** tafaverina. Koanefa, na dia nikasa **hiverina** vetivety aza izy, dia tsy tanteraka **izany;** fa tsy nahatratra an' i Kristy sy ny **mpianany** tao amin' ilay trano nihinanan' izy ireo ny Paska izy, fa teny ivelan' ny tanàna (dia tao amin' ilay saha Getsemane) no nahitany azy. Reheta azo Jesosy, dia nentina ho any an-tranon' i Kaiafa mpisoronabe aloha Izy, koa efa ho maraina ny andro vao tonga tao an-kianjan' ny Pretoria (trano fitsarana) izy ireo. Kanefa na dia izany aza, mbola nanampo hihinana ny sakafo efa nilaozany halina hiany izy, ka izany angaha no mahatonga ny tenin' i Jaona hoe: "Tsy niditra tao anati-rova izy, fandrao voaloto, fa efa *hihinana* ny Paska izy."

Ataon' ny sasany indray fa satria ny hahafatesan' i Kristy no notandindomin' ny zanak' ondry tamin' ny Paska hatramin' ny ela, dia tsy maintsy ho tamin' ny fotoana izay namonoana ny zanak' ondrin' ny Paska mihitsy no nahafatesan' i Kristy. Toa marina hiany izany hevitra izany, kanefa vinany sy hevitra fotsiny, fa tsy misy fotony loatra. Raha izany voalaza izany no lanjalanjaina, toa marina mihitsy ny hevitra voalohany, dia ilay manao an' i Kristy ho nihinana ny Paska tamin' ny fotoana izay nihinanan' ny Jiosy rehetra azy.

V.—*Ny hevitry ny Paska.* Mizara ho roa ny heviny, dia izao :—(*a*) Fahatsiarovana ny famonjena lehibe azon' ny Zanak' Isiraely tao Egypta, tamin' ny namonoan' ny Anjelin' Andriamanitra ny lahimatoan' ny Egyptiana rehetra, sy ny nialany tamin' ny fahandevozana tao, mba hankany amin' ny tany Kanana izay nomen' Andriamanitra azy ho lova. (*b*) Tandindon' i Kristy, Zanak' ondrin' Andriamanitra, Izay naterina ho avotra noho ny fahotan' izao tontolo izao. "Fa voavono Kristy, Paska ho antsika (1 Kor. v. 7).' Ny fomba rehetra momba ny fivavahan' ny Jiosy dia natao "aloky ny zava-tsoa ho avy" (**Heb. x.** 1) indrindra fa ny Paska, dia nalahatr' Andriamanitra ho fampianarana ny Jiosy ny amin' izay ho toetra sy fomba ary raharahan' ny Mesia.

VI.—*Ny Paska ao amin' ny Jiosy sy ny Samaritana ankehitriny.* Izany firavoravoana

izany dia tandreman' ny firenen' ny Jiosy mandraka ankehitry, na dia efa niely eran' izao tontolo izao aza izy, satria mbola vitsy izy no tonga Kristiana. Kanefa, satria tsy manana tempoly sy fisoronana intsony izy, dia tsy tanteraka loatra araka ny fomba taloha ny fitandromany azy, fa ny fomba vitsivitsy no voatana, toy ny misotro divay, sy ny mihinana mofo tsy misy fermenta, ary ny mihira Salamo, etc. Ny Samaritana koa dia mbola mitandrina ny Paska, ary dia eo an-tampon' ny Tendrombohitra Gerizima hiany no itandremany azy, tahaka ny teo aloha hiany. Ary raha tahaka ny fitenin' ny olona efa nanatrika izany, ny fomba rehetra hatramin' ny madinika aza, izay nasain' ny Lalàna hotandreman' ny Jiosy, dia mbola tandreman' ny Samaritana hiany.

VII. — *Ny Paska Kristiana*; zahao **Fanasan' ny Tompo**.—T.R.

**PATARA**: dia tanàna malaza tany Lysia, ary naorina tao amoron' ny Ony Zanto, sady notetezin' i Paoly Apostoly tamin' ny nalehany ho any Syria avy tany Grisia (Asa xxi 1,2). Tsy mba niandry ela tany Patara izy, nefa fantatra fa nisy fiangonana Kristiana tao tamin' ny andro manarakaraka.—J.S.

**PATMO**: dia nosy kely ao amin' ny Ranomasina Egeana, ary tokony ho enim-polo maily atsimon' i Efesosy izy. Patmo no anarany taloha, fa ankehitriny dia *Patino*. Be ny tany foana ao, fa kely hiany no azo asaina. Katsaka sy barily (karazam-barimbazaha) no vokatry ny tany; nefa tsy ampy hohanin' ny mponina akory. Tsy misy ony na ala ao, kanefa be hiany ny voninkazo, ary ny voankazo maniry ao dia anaovana divay. Misy fitodian-tsambo tsara ao, *La Scala* no anarany, ary ny tanàna atao hoe Patino, izay tanàna maha-te-hijery loatra, dia ao an-tampon-kavoana akaikiny. Vitsy ny mponina, sady olona kely fahalalana loatra, anefa tsy mba miady na tia tabataba izy. Manarato no tena raharahany, ka mahantra hiany izy. Madio sady tsara ny rivotra ao Patmo, ka tsy misy tazo sy aretina loatra tahaka ny ao Efesosy sy ny nosy sasany mifanolotra aminy.

Ny nosy dia efa vangian' olona maro indraindray. Rehefa noroahin' i Domitiana, mpanjakan' i Roma, hiala any Efesosy Jaona Apostoly, A D. 94, dia tonga tao Patmo izy; ary tao no nahitany ireo zavatra mahagaga izay nasehon' Andriamanitra taminy, dia ny voasoratra ao amin' ny Bokin' ny Apokalypsy (i. 9).

Misy zohy mahafinaritra an' i Patmo izay ataon' ny olona sasany ho fitoeran' i Jaona tamin' izay. Asa anefa, fa lovan-tsofina hiany izany ka tsy azo itokiana loatra.—L.R.

**PATRIARKA** (Gr. sy Fr. *Patriarches*; Eng. *Patriarch*). Eo amin' ny Test. Vao. ny hoe Patriarka dia enti-milaza an' i Abrahama (Heb. vii. 4), sy ny roa ambin' ny folo lahy zanak' i Jakoba (Asa vii. 8, 9), ary Davida (Asa ii. 29). **Ny nihavian' izany teny izany** dia ny teny Grika hoe ***patria*, fokom-pirenena** no heviny. Ny Patriarka dia olona teo aloha izay nisehoan' Andriamanitra matetika hampahafantariny ny sitrapony, ary izy ireo dia tonga lohan' ny fianakaviany na lohan' ny fokom-pirenena, sady nanaiky tsara ny fitondran' Andriamanitra azy izy. **Ary na dia** tsy nisy lalàn' Andriamanitra loatra aza izay nampiseho ny sitrapony, dia fantatsika kosa fa ny nisehoany taminy matetika no nahafantarany izany; ary samy nanaiky tsara izay fantany ho sitrapon' Andriamanitra ny ankabiazan' ireo Patriarka ireo, sady nanapaka tsara ny olona araka izay fantany ho marina; saiky toy ilay tenin' Andriamanitra ny amin' i Abrahama eo amin' ny Gen. xviii. 19. Ary saiky voafetra mihitsy ny anarana hoe Patriarka, dia enti-milaza izay olona voalaza eo amin' ny Soratra Masina izay velona talohan' ny andron' i Mosesy; sady voazara ho roa tonta ny Patriarka: dia (1) izay velona talohan' ny Safo-drano, ary (2) izay velona taorian' izany.

I.—Ary raha izay miendrika ny anarana hoe Patriarka talohan' ny Safo-drano, dia mizara ho roa indray anefa izany:—(1) Ny avy tamin' ny taranak' i Kaina: dia **Enoka**, Irada, Mehojaela, Metosaela sy **Lameka**; ary tamin' ireny no nisehoan' ny **fandrosoana** amin' ny taozavatra, sy **fanaovan-trano sy** tanàna, etc., ary ny fandrosoana **tamin' izay** ratsiratsy kokoa, dia ny mamporafy **sy ny** fandatsahan-dra (Gen. iv. 18-24).

(2) Ny avy tamin' ny taranak' i Seta, **izay** toa olona sady nahalala no nanaiky **tsara an'** Andriamanitra avokoa izy rehetra **(Gen. v.)**. Dia toy izao no anarany hatramin' **i Adama** sy ny taranaka nandimby azy **ka hatramin'** i Noa, mbamin' ny taona niainany:—

| | | |
|---|---|---|
| 1.—Adama | ............... | 930 |
| 2.—Seta | ............... | 912 |
| 3.—Enosy | ............... | 905 |
| 4.—Kenana | ............... | 910 |
| 5.—Mahalalila | ............... | 895 |
| 6.—Jareda | ............... | 962 |
| 7.—Enoka | ............... | 365 |
| 8.—Metosela | ............... | 969 |
| 9.—Lameka | ............... | 777 |
| 10.—Noa | ............... | 650 |

Izay mahagaga sy manery ny saina **indrindra**, raha izany olona rehetra izany no **heverina**, dia ny hahelan' ny androny tambonin' **ny** tany. Kanefa, raha ny tenin' ny **Soratra** Masina no ekentsika ho tenin' **Andriamanitra**, dia tsy mety raha lavintsika izay **hitantsika** fa sarotra; fa amin' Andriamanitra dia **mora** ny zavatra rehetra.

II.—Ny Patriarka taorian' ny **Safo-drano**; dia toy izao kosa izy hatramin' i Noa **sy ny** taranaka nandimby azy ka hatramin' **i Mosesy**:—

| | | |
|---|---|---|
| 10.—Noa | ............... | 650 |
| 11.—Sema | ............... | 600 |
| 12.—Arpaksada | ............... | 438 |
| 13.—Sela | ............... | 433 |

14.—**Ebera** ............... 464
15.—**Palega** ............... 239
16.—Roo ............... 239
17.—Seroga ............... 230
18.—Nahora............... 148
19.—Tera ............... 205
20.—Abrahama ............... 175
21.—Isaka ............... 180
22.—Jakoba............... 147
23.—Josefa ............... 110
24.—Mosesy............... 120

Ary raha ireo Patriarka izay velona taorian' ny Safo-drano ireo no heverina, dia fantatsika tsara ny tantarany mihoatra lavitra noho izay talohan' ny Safo-drano. Ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Noa dia tsy mba niankina tamin' ny naneken' olona ny sitrapony. fa samy nahazo izany na iza na iza, na ny marina na ny ratsy (Gen. ix. 8-11). Nefa na dia izany aza, vetivety dia nihaety ny tantara eo amin' ny Genesisy, ka na mpianakavy iray hiany no tantaraina ; ary izay mihatra amin' ny firenena sasany dia tsy voalaza akory, raha tsy mikasika amin' ny taranak' i Abrahama. Ary tamin' izany indrindra no nisehoan' ny fitondran' Andriamanitra ny olona ho Patriarkala ; fa hoatra ny rainy Izy, ka izay rehetra nataon' izy ireo dia niankinany tamin' Andriamanitra tokoa—sady tonga ray sy mpaminany sy mpisorona ary mpanjaka ho an' ny tao antobiny rehetra koa izy. Kanefa na dia izany aza, tsy tian' Andriamanitra raha ny Patriarka nihevitra Azy ho Andriamaniny hiany ; fa matetika dia misy teny nahafantarany fa Izy no Tompon' izao rehetra izao, ary amin' ny andro ho avy dia hisy izay hikambanan' ny firenena rehetra ho iray. Ary hitantsika amin' izany ny nanapahan' ny Patriarka ny tao an-tobiny ; fa tamin' ny andron' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba dia saiky azo ampitahaina amin' ny firenen' olona eto amintsika, izay samy manana ny lohololony avy izay manapaka azy, sady izy no vavahady nahafantarany ny tenin' Andriamanitra ny amin' izay hataony ; ary toy izany koa, ny Patriarka no nahafantaran' ny tao an-tobiny izay sitrapon' Andriamanitra. Tamin' ny andro nanamboarany azy ho firenena, dia nahin' Andriamanitra indrindra ireo Patriarka ireo ; izany indray dia azo ampitahaina amin' ny fiahian' ny ray aman-dreny ny zanany, vao nitoka-trano izy. Nefa na dia izany aza, tamin' ny fitondran' Andriamanitra ny Patriarka dia nisy nitsimoka ny fototry ny famonjena azontsika amin' ny alalan' i Kristy, araka ny teny fampanantenana nataony tamin' i Abrahama (Gen. xii. 3; xxii. 18). Ary farany, amin' ny tantaran' ny Patriarka sy ny firenen' ny Jiosy, izay avy aminy, dia hitantsika ny tandindon' ny Fiangonan' i Jesosy Kristy ; ny Patriarka nanana ny fanekena sy ny fanambarana ary ny fiandrianana izay tandrifin' ny toeny ; ary tahaka izany koa ny ananan' ny Fiangonan' i Jesosy Kristy. Ary tamin' ny voalohany dia maizina hiany ny anton' ny nifidianan' Andriamanitra ny Patriarka, fa nihazava niandalandalana izany ; dia tahaka izany koa tamin' ny andro nisehoan' i Kristy, maizina izay anton' ny nahatongavany tamin' ny voalohany, nefa nihazava niandalandalana koa izany, dia hita indrindra izay nahatanteraka ny teny fampanantenana tamin' i Abrahama, fa izy no isehoan' ny hitahiana ny olombelona rehetra ambanin' ny lanitra na iza na iza.—H.E.C.

*Fandaharana ny Andro nahareloman' ny Patriarka sasany.*

| B.C. | Taona niainan' i Abrahama | Taona niainan' i Isaka. | Taona niainan' i Jakoba | Taona niainan' i Josefa | ZAVATRA VOALAZA |
|---|---|---|---|---|---|
| 2054(?) | 70 (?) | ........ | ........ | ........ | Ny niantsoan' Andriamanitra an' i Abrahama avy tany Oran' ny Kaldeana : Asa vii. 2-5. |
| 2049 | 75 | ........ | ........ | ........ | Ny niantsoany azy hiala tao Harana : Gen. xii. 1-4. |
| | | | | | Ny niaingan' i Abrahama mianakavy ho any Kanana : xii. 4, 5. |
| | | | | | Ny nisehoan' Andriamanitra taminy (fanimefany) : xiii. 14-17. |
| | | | | | Ny nitoerany tao Mamre (Hebrona) : xiii. 18. |
| 2044 | 80 (?) | ........ | ........ | ........ | Ny nihaonany tamin' i Melkizedeka sy ny mpanjakan' i Sedoma : xiv. 17-24. |
| 2037 | 85 | ........ | ........ | ........ | Ny nampakaran' i Abrahama an' i Hagara ho vadiny, sy ny nandosiran' i Hagara : xvi. 1-14. |
| 2038 | 86 | ........ | ........ | ........ | Ny nahaterahan' Isimaela : xvi. 15, 16. |
| 2025 | 99 | ........ | ........ | ........ | Ny nisehoan' Andriamanitra taminy (fanineniny) ary ny nanendreny ny famorana : xvii. |
| | | | | | Ny nisehoan' Andriamanitra (*ny anjely telo*) taminy (fanimpitony) : xviii. 1-14. |
| 2024 | 100 | | ........ | ........ | Ny nahaterahan' Isaka : xxi. 1-5. |
| 1999 | 125 (?) | 25 (?) | ........ | ........ | Ny fizahan-toe-pinoana an' i Abrahama tao an-tendrombohitra Moria : xxii. 1-14. |

| B.C. | Taona niainan' i Abrahama | Taona niainan' Isaka | Taona niainan' i Jakoba | Taona niainan' i Josefa | ZAVATRA VOALAZA |
|---|---|---|---|---|---|
| 1987 | 137 | 37 | ......... | ......... | Ny nahafatesan' i Saraha, sy ny nandevenana azy: xxiii. 1, 2. |
| 1984 | 140 | 40 | ......... | ......... | Ny nanirahan' i Abrahama ny mpanompony haka vady ho an' Isaka. Ny nampakaran' Isaka an-dRebeka: xxiv. |
| 1964 | 160 | 60 | ......... | ......... | Ny nahaterahan' i Jakoba: xxv. 26. |
| 1949 | 175 | 75 | 15 | ......... | Ny nahafatesan' i Abrahama, sy ny nandevenana azy: xxv. 7-9. |
| | | | | | Ny nahazoan' i Jakoba ny fizokiana: xxv. 29-34. |
| 1887 | ......... | 137 | 77 | ......... | Ny nandosiran' i Jakoba; ampitahao toko xli. 46, 53; xlv. 6; xlvii. 9. |
| 1873 | ......... | 151 | 91 | ......... | Ny nahaterahan' i Josefa: xxx. 25. |
| 1866 | ......... | 157 | 97 | 6 | Ny nitolonan' i Jakoba tamin' ny anjely: xxxii. 24-32 |
| | | | | | Ny nahafatesan' i Rahely sy ny nahaterahan' i Benjamina tao Efrata: xxxv. 16-20. |
| 1856 | ......... | 167 | 107 | 16 | Ny nahatongavan' i Jakoba tao Hebrona: xxxv. 27. |
| 1855 | ......... | 168 | 108 | 17 | Josefa namidin' ny rahalahiny: xxxvii. |
| 1844 | ......... | 180 | 120 | 29 | Ny nahafatesan' Isaka: xxxv. 28, 29. |
| 1843 | ......... | ......... | 121 | 30 | Josefa nentina teo anatrehan' i Farao: xli. 46. |
| 1834 | ......... | ......... | 130 | 39 | Jakoba nidina tao Egypta ka tonga teo anatrehan' i Farao: xlvii. 7-10. |
| 1818 | ......... | ......... | 146 | 55 | Ny nanganan' i Jakoba ny zanak' i Josefa sy ny nitsofany rano azy: xlviii. |
| 1817 | ......... | ......... | 147 | 56 | Ny nitsofan' i Jakoba rano ny zanany roa ambin' ny folo lahy: xlix. 1-27. |
| 1817 | ......... | ......... | 147 | 56 | Ny nahafatesan' i Jakoba sy ny nandevenana azy: xlix. 33; l. 1-13. |
| 1763 | ......... | ......... | ......... | 110 | Ny nahafatesan' i Josefa: l. 26. |

Isaka dia niara-belona tamin' i Abrahama 75 taona.
Jakoba dia niara-belona tamin' i Abrahama 15 taona.
Jakoba dia niara-belona tamin' Isaka 120 taona.
Josefa dia niara-belona tamin' Isaka 29 taona.
Josefa dia niara-belona tamin' i Jakoba 56 taona.

**PATROBA**: dia Kristiana anankiray tany Roma izay no arahabain' i Paoly ao amin' ny Epistily ho an' ny Romana (xvi. 14). Tahaka ny olona maro hafa koa voalaza ao amin' ity epistily ity, Patroba dia anaran' ny olona anankiray isan' ny tandapan' i Kaisara.—J.S.

**PATROSA**: dia anaran' ny fizaran-tany anankiray tany Egypta sy ny firenena izay nipetraka tao. Isan' ny taranak' i Mizraima ny Patrosita (Gen. x. 13, 14), ary voalaza ao amin' ny faminanian' Isaia (xi. 11) sy Jeremia (xliv. 1, 15) ary Ezekiela (xxiv. 14, etc.) izy.—J.S.

**PEDAIA**: dia anaran' ny olona fito lahy voalaza ao amin' ny Test. Tal., kanefa tsy nisy malaza akory amin' ireo; zahao 2 Mpan. xxii. 36; 1 Tan. iii. 17-19; xxvii. 20; Neh. iii. 25; viii. 4; xi. 7; xiii. 13.—J.S.

**PEKA**: dia manamboninahitra anankiray isan' ny tandapan' i Pekahia, mpanjakan' ny Isiraely, izay nikomy tamin' ny tompony ka namono azy, dia nandimby azy tamin' ny fanjakana izy (B.C. 758) ka tonga mpanjakan' ny Isiraely faha-xvii. Nanjaka 20 taona izy, ary tamin' ny faramparan' ny nanjakany dia nanao fanekena tamin' i Rezina, mpanjakan' i Damaskosy, mba hiady amin' ny fanjakan' ny Joda tany atsimo. Resin' i Peka hiany Ahaza, mpanjakan' ny Joda, ka lasan' ny fahavalony Elata, ilay seranana tao amoron' ny Ranomasina Mena. Dia nangataka fanampiana tamin' i Tiglato-Pilesera, mpanjakan' i Asyria, Ahaza sady nanaiky azy ho lehibeny. Koa amin' izany, Peka sy Rezina no niadian' i Tiglato-Pilesera, ka lasan' ny mpanjakan' i Asyria ny fanjakan' i Damaskosy. Rezina dia novonoina, ary ny tanin' ny Isiraely tao an-dafin' i Jordana dia lasan' i Asyria koa, ary ny firenena roa sy sasany dia nentin-ko babo. Dia tsy tian' ny vahoakany intsony Peka, ary novonoin' i Hosea, izay nandimby azy izy. Zahao 2 Mpan. xv. 25—xvi. 9; Isa. vii.—viii. 9; xvii. 1-11.—J.S.

**PEKAHIA**: dia zanakalahin' i Menahema, mpanjakan' ny Isiraely, sady nandimby andrainy tamin' ny taona B.C. 720 izy. Nanao ratsy teo imason' i Jehova izy, fa nanompo ny ombilahy kely volamena, tahaka ny nataon' i Jeroboama hiany; koa tamin' ny taona faharoa nanjakany dia novonoin' i Peka, anankiray tamin' ny tandapany sady kapitenin' ny miaramilany, izy, izay nandimby azy koa (2 Mpan. xv. 22-25).—J.S.

**PEKODA**: dia anarana nomena an' i Babylona, na ny fizaran-tany anankiray

tany (Jer. l. 21), ary tamin' ny mponina tao koa (Ezek. xxiii. 23). Raha tahaka ny mpanoratra sasany, 'famangiana' (mba hampijaly), na 'famaliana,' no hevitr' ity teny ity; koa angamba anarana nomen' ireo mpaminany ireo ho famantarana ny hatezeran' i Jehova izay mbola haseho izany. Ny sasany anefa mihevitra fa 'mpanapaka' no hevitr' ity teny ity.—J.S.

**PELATIA**: dia anaran' ny olona efa-dahy voalazan' ny Test. Tal.; ary izao no teny milaza azy avy: 1 Tant. iii. 21; iv. 42; Neh. v. 22; Ezek. xi. 5.—J.S.

**PELEGA**: dia zanak' i Ebera ary fahefatra tamin' ny taranak' i Sema. Ny hevitry ny anarany dia 'fizarana,' satria "tamin' ny androny no nizarana ny tany." Angamba ny fizarana ny taranak' i Ebera no lazaina amin' izany koa (Gen. x. 25; xi. 16-19).—J.S.

**PELETITA**: zahao KERETITA.

**PELONITA**: ity dia teny fanampin' ny anaran' i Heleza sy Abija, izay isan' ny lehilahy mahery izay nanompo an' i Davida mpanjaka (1 Tant. xi. 27, 36). Angamba avy tamin' ny anaran' ny tanàna (Pelona?) nahabe azy roa lahy ity anarany ity, fa tsy fantatra izay niorenan' izany tanàna izany.—J.S.

**PENIELA** na **PENOELA**: dia anarana nomen' i Jakoba ny tany izay nitolomany tamin' ny Anjelin' i Jehovah; ny hevitr' ity teny ity dia 'tavan' Andriamanitra,' ary ny anton' ny nanaovany izany dia voalaza ao amin' ny Gen. xxxii. 24-33. Toa tao amoron' ny ony kely atao hoe Jaboka Peniela; ary tao aoriana indray, tamin' ny andron' ny Mpitsara, nisy tanàna naorina tao ho fahatsiarovana ny nihaonan' i Jehova tamin' ny razambeny (Mpit. viii. 8, 17; 1 Mpan. xii. 25).—J.S.

**PENINA**: zahao SORATRA.

**PENTATEOKA.** 1.—*Ny Hevitry ny anarana hoe Pentateoka.* Ny anarana hoe 'Pentateoka' dia avy amin' ny teny Grika, ary raha adika ho teny Malagasy, dia 'boky dimy,' na 'boky dimy sosona,' no heviny. Anarana enti-milaza ny boky dimy nosoratan' i Mosesy, dia Genesisy ka hatramin' ny Deoteronomia izy. Fa ny Jiosy kosa dia milaza ireo boky dimy ireo hoe 'Torah' na 'Lalàna;' na 'Torath Mosesy' na 'Lalàn' i Mosesy;' satria ao aminy no misy ny lalàmpivavahana sy ny lalàm-panjakana izay navoakan' Andriamanitra tamin' ny Zanak' Isiraely nalalanin' i Mosesy. Voazara ho *boky dimy* ny Pentateoka ankehitriny, fa araka ny hevitry ny ankabeazan' ny olona, tsy mba fizarana nataon' i Mosesy hatramin' ny taloha izany, fa tokony ho vao nataon' ny Grika tao Aleksandria izay nandika azy ho teny Grika, satria ny anaran' ireo boky dimy tsirairay ireo dia tsy teny Hebreo, fa teny Grika. Teo amin' ny Jiosy fony tany aloha ka mandraka ankehitriny ny Pentateoka dia natambatra ho *boky iray* hiany, ary ny fizarany azy dia seksiona (sections); ny sasany lehibe, ny sasany kely.

2.—*Ny Zavatra voalazan' ny Pentateoka.* Ao amin' ny Pentateoka misy ny tantaran' ny nanaovan' Andriamanitra izao tontolo izao; ny fahotana nataon' ny olona; ny tantara fohin' izao tontolo izao hatramin' ny taloha; ny tantara lavan' ny Zanak' Isiraely hatramin' ny nisehoany ho firenena ka hatramin' ny nahatongavany teo amin' ny faritr' i Kanana; sy ny lalàna rehetra izay nomen' Andriamanitra azy. Dia taona 2515 izany, araka ny hevitra arahin' ny maro; fa taono 3765 kosa, araka ny hevitr' i Dr. Hales. Dia tantara malalaka dia malalaka ka mihaeta miandalana izy. Miantomboka amin' ny tantaran' izao tontolo izao, ary mandroso hy amin' ny tantaran' ny firenena iray monja izy.

3.—*Ny nanoratra ny Pentateoka.* Araka ny neken' ny Jiosy hatramin' ny teo aloha, dia Mosesy no nanoratra ny Pentateoka; ary ny firenena hafa koa nanaiky izany, ka tsy nisy nanda, na Jiosy na firenena hafa, raha tsy tato aoriana ela dia ela; kanefa tokony hodinihina sy hofotorana tsara na marina izany hevitra izany, na tsia.

I.—NY LAZAIN' NY SORATRA MASINA NY AMIN' NY NANORATRA NY PENTATEOKA no hodinihina aloha. Ary ny andro hoheverina amin' izany dia hatramin' ny andron' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly ka hatramin' ny andron' i Mosesy; ary hozaraina ho ambay ratonga miakatra izy, toy izao:—(*a*) Hatramin' ny andron' i Jesosy Kristy ka hatramin' ny andron' i Ezra, tokony ho taminny B.C. 400. (*b*) Hatramin' ny andron' i Ezra ka hatramin' ny andron' i Davida, tokony ho tamin' ny B.C. 1000. (*d*) Hatramin' ny andron' i Davida ka hatramin' ny andron' i Josoa, tokony ho tamin' ny B.C. 1450. Ary rehefa izany; dia mahatratra ny andron' i Mosesy hiany, ary hodinihina (*e*) izay lazain' ny Pentateoka ny amin' izay nanoratra azy.

1.—Ny Soratra Masina na Baiboly tamin' ny andron' i Jesosy Kristy dia sahala amin' ilay namboarin' i Ezra tokony ho tamin' ny B.C. 400; ary sahalahala amin' izay ananantsika ankehitriny, afa-tsy ny Test. Vao., satria tsy mbola voasoratra izany; ary araka ny hevitry ny sasany, nisy boky anankiray na anankiroa izay tsy mbola voasoratra angamba. Ary ao amin' ny Soratra Masina tamin' ny andron' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly nisy ny Pentateoka sahala amin' izay ananantsika, ary dia neken' ny Jiosy rehetra ho nosoratan' i Mosesy, ary nataony mandrakariva hoe 'Lalàna,' na ny 'Lalàn' i Mosesy.'

Inona ary no nolazain' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly ny amin' izany? Fantany tsara ny hevitry ny Jiosy izay niara-belona taminy. Moa nanaiky izany heviny izany va izy, sa tsia? Raha dinihintsika ny Test. Vao. dia tsy misalasala ny amin' izany akory,

isika; fa mandrakariva Jesosy Kristy sy ny Apostoly dia manaiky sy milaza fa Mosesy no nanoratra ny Lalàna, dia toy izao: "Inona no nandidian' i Mosesy anareo?" (Mar. x. 3-5; Mat. xix. 7.) "Mpampianatra ô! Mosesy nanoratra ho anay hoe" (Mar. xii. 19; Jao. viii. 5); "Tsy mbola novakinareo va ny eo amin' ny bokin' i Mosesy?" (Mar. xii. 26.) "Tsy maintsy ho tanteraka izay rehetra nanoratana Ahy teo amin' ny Lalàn' i Mosesy sy ny Mpaminany" (Lio. xxiv. 44); "Fa ny Lalàna nomena tamin' ny alalan' i Mosesy" (Jao i. 17); "Tsy Mosesy va no nanome anareo ny Lalàna?" (Jao. vii. 19; jereo koa Asa iii. 22; xv. 21; xxvi. 22; xxviii. 23; Rom. xi., vi.; 2 Kor. iii. 15; Heb. vii. 14, etc.)

Ary ny hevitry ny hoe 'Lalàn' i Mosesy,' na 'Bokin' i Mosesy,' lazain' i Jesosy sy ny Apostoly amin' izany teny izany, dia ny boky dimy voatambatra araka ny hevitry ny Jiosy rehetra; fa raha tsy nifanaraka tamin' izany ny hevitr' i Jesosy, dia tsy maintsy ho efa nampiseho izany Izy; fa raha ny teny no atao mitovy amin' izay ataon' ny olona, fa ny hevitra nokasaina ho hafa, dia ekentsika rehetra fa tsy mety izany, fa mamitaka. Indraindray ao amin' ny Test. Vao. ny hevitry ny hoe 'Lalàna' dia etiety kokoa noho izany, ary tsy milaza ny boky dimy nosoratan' i Mosesy, fa ny Didy Folo nomen' Andriamanitra teo Sinay hiany; kanefa mora hita izany amin' ny toetry ny teny mialoha sy manaraka azy. Dia toy izany ny teny ao amin' ny Gal. iii. 17, fa hoy ny Apostoly: "Ny fanekena izay nataon' Andriamanitra mafy fahiny tsy tsoahan' *ny Lalàna* izay vao natao telo-polo amby efajato taona tato aoriana." Dia mora hita amin' izany teny izany fa ny Lalàna antsoiny dia ilay navoakan' Andriamanitra teo Sinay, satria ampitahaina amin' ny "fanekena" nataon' Andriamanitra tamin' i Abrahama. Kanefa kosa, raha tsy misy teny na hevitra mametra azy ho ety tahaka izany, dia tsy maintsy ny malalaka araka ny hevitra neken' ny olona rehetra tamin' izany andro izany no izy, dia ny boky dimy voatambatra, na ny Pentateoka. Ary raha hoy ny teny ao amin' ny Lio. xxiv. 27 fa Jesosy nanambara tamin' ny roa lahy izay rehetra nilazan' ny Soratra Masina Azy hatramin' i *Mosesy* sy ny Mpaminany, dia ny atao hoe Mosesy dia sahala amin' ny hoe 'Pentateoka.' Ary dia tahaka izany koa ny teny ao amin' ny Asa xv. 21 manao hoe: "Fa *Mosesy* hatramin' ny razana. . . voavaky eo amin' ny synagoga isan-tSabata;" ary tahaka izany mandrakariva, raha tsy misy teny na hevitra mametra azy.

Ary hita amin' izany fa tamin' ny andron' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly dia zavatra neken' ny Jiosy rehetra fa Mosesy no nanoratra ny Pentateoka, ary Jesosy koa dia nanaiky sy nilaza izany mandrakariva. Ary raha tsy hevitra marina izany, dia ny iray amin' izao zavatra roa izao no tsy maintsy ho izy: dia voafitaka Jesosy Kristy, na namitaka kosa Izy. Fa izay manaiky an' i Jesosy Kristy ho Zanak' Andriamanitra tsy mahazo mino izany tsy akory, fa fantany tokoa fa tonga mba hanambara ny marina Izy, ary tsy mety niseho ho nanaiky ny hevitra diso.

2.—Kanefa na dia tokony ho ampy mihitsy ho an' ny olona izay manaiky an' i Kristy aza izany tenin' ny Tompo sy ny Apostoly izany, dia mbola handroso isika handinika izay lazain' ny Soratra Masina hatramin' ny andron' i Ezra, tokony ho tamin' ny B.C. 400, ka hatramin' ny andron' i Davida, tokony ho tamin' ny B.C. 1000, ny amin' ny nanoratra ny Pentateoka. Ao amin' ny Bokin' i Ezra misy tantaran' ny nodian' ny Jiosy avy tany Babylona nankany Jerosalema notarihin' i Zerobabela sy ny namany, tokony ho tamin' ny B.C. 536; ary ny zavatra voalohany nataony rehefa mby tany (hoy ny teny), dia "nanorina ny alitaran' ny Andriamanitry ny Isiraely, hanaterana fanatitra odorana eo amboniny, araka izay voasoratra ao amin' ny *Lalan' i Mosesy*, lehilahin' Andriamanitra" (Ezra iii. 1-5). Dia ny teny ao amin' ny Eksodosy sy Nomery sy Deoteronomia no lazaina ho "Lalàn' i Mosesy" amin' izany teny izany, fa amin' ireo boky telo ireo no misy ny didy narahiny (zahao Eks. xxii. 16; xxix. 38-42; Nom. xxviii. 3, 4, 12; Deot. xxii. 5-7).

Ary ao amin' ny Bokin' i Nehemia misy ny tantaran' ny nataon' ny Jiosy, raha vita ny mandan' i Jerosalema tamin' ny andron' i Nehemia, B.C. 445, tokony ho sivi-folo taona tao aorian' ny andro nodiany tamin' i Zerobabela. Hoy ny tantara: fa ny *bokin' ny Lalàn' i Mosesy*, izay nandidian' i Jehova ny Isiraely, dia nentin' i Ezra mpisorona hovakina amin' ny olona rehetra: ary namaky teny teo amin' ny Lalàn' Andriamanitra isan-andro izy hatramin' ny andro voalohan' ny nitandrman' ny fanasana ka hatramin' ny andro farany, dia hafitoan-andro (Neh. viii.). Ary ny hoe "Lalàn' i Mosesy" amin' izany dia tsy ny Boky Deotoronomia fotsiny hiany, araka ny hevitry ny sasany, fa tsy hahalany hafitoan-andro ny namaky azy irery, fa ny Pentateoka rehetra. Ary dia hita marina izany, satria hoy ny tantara, fa tamin' ny andro faharoan' ny namakiany azy dia hitany ny didin' i Jehova ny amin' ny itoeran' ny Zanak' Isiraely eo an-trano rantsan-kazo amin' ny andro firavoravoana amin'ny volana fahafito (Neh. viii. 13, 14), ary izany didy izany dia voasoratra ao amin' ny Lev. xxiii. 40-43, fa tsy amin' ny Deoteronomia tsy akory. Ary hita amin' izany fa tamin' ny andron' i Ezra ny hoe "Lalàn' i Mosesy" dia sahala amin' ny Pentateoka, ka nolazaina fa voasoratr' i Mosesy hiany. Ary koa io

Ezra izay namaky teny io dia lazaina ho "mpanoratra nahay tamin' ny Lalàn' i Mosesy izay efa nomen' i Jehova Andriamanitry ny Isiraely" (Ezra vii. 6); ary araka ny hevitry ny Jiosy, izy indrindra no nanamboatra ny Soratra Masina tamin' ny Test. Tal. ho araka ny anànantsika azy ankehitriny; sady nalaza dia nalaza izy noho ny fahazotoany sy ny fahaizany ny amin' ny Soratra Masina. Ary noho izany, dia matoky tsara isika fa ny boky izay namakiany teny dia tsy hafa noho ny boky izay azony tamin' ny razany, dia ilay nolazainy ao amin' ny bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara.

Ary raha manaiky isika fa ilay bokin' ny Lalàn' i Mosesy izay novakiny dia ny Pentateoka tanteraka, fa tsy ny Deoteronomia fotsiny hiany, dia tsy mahazo mandà isika, fa ny hoe "Lalàn' i Mosesy" lazainy ao amin' ny Mpanjaka sy ny Tantara dia ny Pentateoka tanteraka koa. Ary indrindra fa tokony ho marina izany, raha Ezra tokoa no nanoratra ny Bokin' ny Tantara, araka ny hevitry ny maro. Ary raha izany, dia "ny bokin' ny Lalàna" (2 Mpan. xxii. 8), izay hitan' i Hilkia mpisoronabe teo an-tranon' i Jehova tamin' ny andron' i Josia mpanjaka, B.C. 623, dia ny Pentateoka tanteraka; ary ao amin' ny 2 Tant. xxxiv. 14 dia atao hoe, 'ny bokin' ny Lalàn' i Jehova *ilay nampilazana an' i Mosesy*" izany taratasy izany.

Ary ny anatra nolazain' i Davida tamin' i Solomona zanany, rehefa antomotra ny andro hahafatesany, B.C. 1015, dia tsy maintsy ho efa nankininy tamin' ny Pentateoka rehetra, fa tsy tamin' ny boky anankiray monja. Hoy izy taminy hoe: "Tandremo izay asain' i Jehova Andriamanitra hotandremana, handehananao amin' ny lalany, hitandremanao ny lalàny sy ny didiny sy ny fitsipiny sy ny teni-vavolombelona araka ny voasoratra ao amin' ny *Lalàn' i Mosesy*, mba hataonao lavorary avokoa izay rehetra hataonao sy izay rehetra halehanao" (1 Mpan. ii. 3). Ary amin' izany dia hita fa hatramin' ny andron' i Ezra ka hatramin' ny andron' i Davida dia nekena sy nolazain' ny Soratra Masina fa Mosesy hiany no nanoratra ny Pentateoka.

3.—Tamin' ny andro nanoratana ny Bokin' i Josoa (tokony ho B.C. 1450, takaikin' ny andro nahafatesan' i Mosesy), dia maromaro ny teny milaza ny "Lalàn' i Mosesy," sy ny "bokin' ny Lalàn' i Mosesy" (zahao Jos. i. 7, 8; viii. 30-35; xxiii. 6). Ny sasany amin' ireo teny ireo dia voafetra ho ety, araka ny voalaza eo amin' ny tantara; nefa ny sasany kosa dia tsy voafetra akory, fa tokony hilaza ny Pentateoka tanteraka. Kanefa aoka havela ny mihevitra izany, ary handroso mba handinika ny Pentateoka, hahitana izay voalaza ao ho nanoratra azy.

4.—Ny lazaina ao amin' ny Pentateoka ny amin' izay nanoratra azy. (1) Ary ny amin' ny *Deoteronomia* aloha, dia mazava ny teny fa Mosesy no nanoratra azy. Ao amin' ny Deot. xxix. 1 dia hitantsika fa nisy fanekena roa nandidian' i Jehova an' i Mosesy hatao amin' ny Zanak' Isiraely. Ny voalohany, dia ilay natao teo Horeba, rehefa afaka kelin' ny nialany teo Egypta; ary ny faharoa dia ilay voalohany hiany no nohamasahina ka nolazaina indray teo amin' ny tany Moaba, dia 38 taona taorian' ny nilazana ilay voalohany teo Horeba. Efa antomotra ny andro hahafatesan' i Mosesy tamin' izany, ary nananatra sy niteso-drano ny olona izy, tahaka ny ray izay nitady hahasoa ny zanany; ary ny fitorian-teny nataony tamin' ny nilazany ny fanekena fanindroany, mbamin' ny lalàna samy hafa momba azy, dia voasoratra amin' ny boky atao heo 'Deoteronomia,' na 'Lalàna faharoa,' raha adika ho teny Malagasy. Ary ao amin' ny Deot. xxxi. 9, 24-26 dia hitantsika fa Mosesy no nanoratra izany boky izany ka nandidy ny Levita mba hitahiry azy eo anilan' ny Fiaran' ny fanekena. Ary ao amin' ny Deot. xvii. 18 dia misy didy koa, fa raha hisy mpanjaka ao amin' ny fanjakana, dia handika "ho azy amin' ny boky izao lalàna izao ka hataony araka ilay tehirizin' ireo Levita mpisorona." Kanefa, na dia nanoratra ny Bokin' i Deoteronomia aza Mosesy, ilay teny ao amin' ny Deot. xxxiv. milaza ny nahafatesany dia tsy maintsy ho efa nampian' olon-kafa; ary araka ny hevitry ny maro, dia Josoa no nanoratra izany fanampiny izany.

(2) Ny amin' ny Bokin' i *Eksodosy* sy *Levitikosy* sy *Nomery* (na *Fanisana*). Ilay fanekena voalohany natao teo Horeba, mbamin' ny lalàna samy hafa momba azy, dia voasoratra amin' ireo boky telo ireo; ary ao amin' ny Eks. xxiv. 4 dia hitantsika fa "Mosesy nanoratra ny teny rehetra nataon' i Jehova" tamin' izany. Tsy misy afa-tsy Mosesy no nandray ny lalàna samy hafa tamin' Andriamanitra, fa hoy ny teny mandrakariva, raha ny Lalàna no holazaina: "Ary Jehova niteny tamin' i Mosesy" (Lev. xi. 1, etc.); ary raha nandray ny Lalàna Mosesy, dia tokony ho nanoratra azy koa izy, araka ny nanoratany ny tenin' i Jehova sasany (Eks. xvii. 14; xxxiv. 27, 28), satria nazoto dia nazoto nitandrina ny tenin' Andriamanitra tsy hiova izy; sady izy koa no ambony noho ny Zanak' Isiraely rehetra tamin' ny fahaizana (Asa vii. 22). Kanefa, raha dinihintsika ny toetryny Eksodosy sy Levitikosy sy Nomery, dia hitantsika fa tsy ny lalàna hiany no voasoratra ao aminy, fa misy *tantara* mifangaroharo aminy koa. Ary tsy maintsy ho efa olona iray hiany no nanoratra azy rehetra, fa tsy azo sarahina ny filazana ny lalàna sy ny tantara, fa teny mitohy hiany ka nohafohezina na nohalavaina araka izay tian' ny nanoratra azy; diniho Eks. xxxii.; Lev. x.; ampitahao Eks. xxi. 2 sy Deot. xv. 12-17; Eks. xxii. 26 sy Deot. xxiv. 6, 10-15; Lev. xvii. 3, 4

sy Deot. xii. 5, 6, 21, hahitana ny fifangaroharoany sy ny fikambanan' ny filazana ny lalàna sy ny tantara. Kanefa Mosesy hiany no nanoratra ny lalàna, ary ao amin' ny Nomery xxxiii. 2 dia hitantsika fa Mosesy no nanoratra ny *tantaran'* ny nivoahan' ny Zanak' Isiraely mbamin' ny nalehany, araka ny didin' i Jehova. Ary amin' izany, dia tsy misalasala akory isika fa Mosesy hiany no nanoratra ny Bokin' ny Eksodosy sy Levitikosy sy Nomery, mbamin' ny Bokin' ny Deoteronomia.

(3) Ny boky sisa ao amin' ny Pentateoka dia ny Bokin' i *Genesisy*; ary na dia tsy misy teny milaza ny nanoratra azy aza izy, dia ho hitantsika fa Mosesy hiany no tokony ho nanoratra azy, raha ny toetry ny teny ao aminy no heverina. Dia fitarihan-tenin' ny boky manarakaraka azy ny Genesisy; mitohy aminy izy, tahaka ny fakan-kazo mitohy amin' ny vatany; fa raha tsy misy azy, dia tsy ho hita ny hevitry ny zavatra maro ao amin' ny bokin' ny Pentateoka izay manaraka azy.

Raha mamaky ao amin' ny Eksodosy isika, dia hitantsika ny teny milaza fa "ny Zanak' Isiraely nankany Egypta;" fa "Josefa efa tany rahateo;" fa nisy "mpanjaka vaovao tany Egypta, izay tsy nahalala an' i Josefa." Ary raha manontany hoe isika: Iza ary ireo Zanak' Isiraely ireo? Iza moa Josefa? Inona no anton' ny nankanesany tany Egypta? Nahoana no tian' ny mpanjaka Josefa tamin' ny andro taloha? Dia tsy ho hita ny valin' izany raha tsy ao amin' ny Bokin' i Genesisy. Ary koa, raha ny anton' ny nisehoan' Andriamanitra tamin' i Mosesy mba haniraka azy hankany amin' i Farao no nolazaina, dia nankinina tamin' ny zavatra voalaza ao amin' ny Bokin' i Genesisy izany. Hoy ny teny: "Ary Andriamanitra nahatsiaro ny fanekeny tamin' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba, ary nijery ny Zanak' Isiraely" (Eks. ii. 24, 25). Ary ny Zanak' Isiraely dia nataon' i Jehova hoe "oloko" (iii. 7, 10), ary ny tany izay hitondrany azy dia lazaina fa "ilay nomena an' i Abrahama sy Isaka ary Jakoba" (vi. 8). Ary hita amin' izany fa ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Abrahama no fototry ny namoahany ny taranany tany Egypta sy ny nitondrany azy tany Kanana. Ary raha inoantsika fa Mosesy no nanoratra ny boky milaza ny namonjen' Andriamanitra azy tany Egypta sy ny nitondrany azy hankany Kanana, ahoana no tsy hinoantsika koa fa izy hiany koa no nanoratra ny boky milaza ny nitondran' Andriamanitra ny razany, izay fototra sy anton' izany? Raha tsy Mosesy no nanoratra azy, iza kosa no izy? Tsy maintsy ho efa talohan' ny andron' i Mosesy no nanaovana azy, raha tsy nataon' i Mosesy izy; ka iza kosa no izy? Dia tsy misy na Jiosy na firenena hafa izay mahalaza olon-kafa afa-tsy Mosesy hiany.

Kanefa na dia zavatra tsy azo lavina aza fa Mosesy no nanamboatra ny Bokin' i Genesisy, dia tsy maintsy ekena fa ny nahazoany ny zavatra lazaina ao aminy dia hafa noho ny nahazoany ny ao amin' ny boky efatra izay manaraka azy. Nampian' ny Fanahy Masina izy amin' izay rehetra nosoratany mba tsy ho diso ny filazany azy; kanefa ny teny voalohany ao amin' ny Eksodosy ka hatramin' ny faran' ny Deoteronomia dia zavatra efa hitan' ny masony sy ren' ny sofiny; fa ny zavatra lazaina ao amin' ny Genesisy dia ela talohan' ny nahaterahany, dia hatramin' ny nanaovan' Andriamanitra izao tontolo izao tamin' ny andro voalohany indrindra. Ary araka ny hevitry ny maro, nisy taratasy na boky kely vita rahateo izay nentin' i Mosesy nanamboatra ny Bokin' i Genesisy; ary heverin' ny sasany fa angamba nisy lovan-tsofina avy tamin' ny razany, ary fahitana avy tamin' Andriamanitra, no nahazoany ny zavatra sasany. Fa tsy azo itompoana teny fantatra izany; kanefa fantatsika fa satria nampian' ny Fanahy Masina izy, dia tsy nisy noraisiny afa-tsy izay marina ary izay tian' Andriamanitra hosoratana hahasoa ny olona rehetra.

Ary hita amin' izany fa ny *Soratra Masina rehetra*, hatramin' ny Testamenta Vaovao ka hatramin' ny Pentateoka, dia milaza fa Mosesy no nanoratra ny boky dimy atao hoe Pentateoka.

II.—Ary MISY ZAVATRA ROA INDRAY holazaina fohifohy ho fanampin' izay efa voalaza teo. 1.—*Ny toetry ny teny ao amin' ny Pentateoka dia mifanaraka amin' ny toetr' i Mosesy*. Raha dinihintsika izany boky izany dia hita fa tsy maintsy ho Hebreo izay nahalala tsara ny tenin' ny Hebreo sady tia sy nankamamy ny fombany; ary koa, tsy maintsy ho olona izay nahafantatra tsara ny tany Egypta sy Arabia mbamin' ny fomban' ny tompon-tany tao no nanoratra azy (zahao Gen. xiii. 10; xl. 11, 16; xlii. 9; xlvii. 20, 26; Nom. xiii. 20; Deot. xi. 10). Kanefa zavatra nafenin' ny Egyptiana tamin' ny vahiny ny fahendreny sy ny fahalalana ny fombany; fa ny mpisorona sy ny mpianakavin' andriana tao aminy hiany no navela hianatra. Fa ny toetr' i Mosesy dia mitovy indrindra amin' ny toetry ny olona voalaza eo ambony; Hebreo izy araka ny firazanany, sady natsangan' ny zanakavavin' i Farao ka nampianarina tamin' ny fahendrena rehetra nananan' ny olona Egyptiana (Asa vii. 22); kanefa noho ny fitiavany ny Hebreo, dia nahafoy ny voninahitra rehetra nananany teo Egypta izy.

2.—Ary ny *fikambanana sy ny firaisan-kevitry ny Pentateoka* no vavolombelona fa olona iray monja no nanoratra azy, ary tsy misy afa-tsy Mosesy no nahavita izany. Ny Bokin' i *Genesisy* dia fanorenana izay anangànana trano lehibe, dia ny tantara hatramin' ny Deoteronomia, ka tsy azo sarahina akory.

**Dia milaza ny nifidianan' Andriamanitra an' i Abrahama sy ny nanaovany fanekena taminy sy ny taranany, fa ho olon' Andriamanitra izay honina ao amin' ny tany Kanana izy.** Ny voalohandohan' ny Boky *Eksodosy* dia miraikitra mafy amin' izany, **ary milaza ny namoahan' Andriamanitra ny taranak' i Abrahama** "olony" tamin' ny fahavalony teo Egypta sy ny nitondrany azy tany Sinay, sy ny nanomezany azy ny Didy Folo sy ny lalàna maro samy hafa ho lalàmpivavahana sy lalàm-panjakana ao aminy. Ary ny faramparan' ny Bokin' i Eksodosy miaza ny nanaovana ny Tabernakely ho fitoerana masina hanompoan' ny olona an' Andriamanitra araka ny didy efa azony, sy ny nanokanana ny zanak' i Levy ho mpisorona lao aminy. Ary ny Bokin' i *Levitikosy* milaza ny fanalamboady sy ny fanatitra haterin' ny mpisorona ao amin' ny Tabernakely mbamin' ny raharaha rehetra hataony. Ary rehefa natsangana ho firenena ka nomena lalàm-panjakana tahaka izany ny Zanak' Isiraely, dia ny hankany Kanana izay ho fonenany no sisa. Ary ny Bokin' i *Nomery na Fanisana* milaza ny nanaovana fandaminana tsara, vao niainga tao Sinay hankany Kanana, mbamin' ny tantaran' ny nirenireneny tany an-efitra 39 taona. Ary ny Bokin' i *Deoteronomia* milaza ny tso-drano sy ny anatra nataon' i Mosesy tamin' ny olona izay efa notarihiny lalana efa-polo taona tany an-efitra ary izay efa hiakatra any Kanana; sy ny nampahatsiarovany azy ny didy izay efa nomeny azy, mbamin' ny nanomezany didy vaovao indray ho sahaza ho azy raha tafiditra ao amin' ny tany halehany izy. Ary amin' izany dia hitantsika fa mikambana ho iray hiany hatramin' ny voalohany ka hatramin' ny farany ny Pentateoka, fa tsy mba tantara samy hafa fomba natambatra fotsiny, ary tsy maintsy ho olona iray hiany, fa tsy maro no nanoratra azy; ary tsy nisy olon-kafa, afa-tsy Mosesy, no nahavita izany.

3.—*Ny hamarinan' ny Pentateoka.* Efa hitantsika fa Mosesy no nanoratra ny Pentateoka, ary ny hoheverina izao dia ny toetry ny teny nosoratany, na anganongano sy arirarira, na teny marina milaza ny tantaran' ny zavatra efa niseho tokoa. Ary izao dia isan' ny mampiseho fa teny marina izy:—

(1) Ao amin' ny Test. Vao. dia hitantsika fa *Jesosy Kristy sy ny Apostoly nandray azy ho tantara marina, fa tsy ho fanoharana na angano.* Raha naka teny ao amin' ny Pentateoka izy, dia tsy nataony ho fanampinteny foana, na haingon-teny, na zavatra nisalasalana na marina, na tsia; fa nataony ho tantara mahatoky ka milaza zavatra izay niseho tokoa: ary nampiankin-kevitra sy fampianarana lehibe taminy izy ny amin' ny fomban' ny fivavahana Kristiana sy ny mety hataon' ny olona izay manaraka azy. Ary tsy nifidy tamin' ny boky samy hafa tao amin' ny Pentateoka izy, fa naka tamin' izy rehetra; ary samy nataony ho tantara mahatoky izay manambara marina ny fitondran' Andriamanitra ny olombelona ireo boky ireo. Teny maro no azo alaina hanazava izany, fa izao vitsivitsy manaraka izao no tokony ho ampy.

Tamin' ny indray andro dia niady hevitra tamin' i Jesosy ny Fariseo ny amin' ny fisaoram-bady, ary Jesosy dia naka ny tantara ao amin' ny Bokin' i Genesisy haharesy lahatra azy; ary raha novalian' izy ireo Izy hoe: "Nahoana ary Mosesy no nandidy hanome taratasy fisaoram-bady sy hisaotra azy?" Ny navalin' i Jesosy azy mampiseho fa nanaiky Izy fa zavatra marina tokoa fa namoaka lalàna Mosesy, ary fa zavatra marina tokoa no voalaza ao amin' ny tantara ao amin' ny Bokin' i Genesisy. Hoy Izy taminy hoe: "Ny hamafin' ny fonareo no namelan' i Mosesy anareo hisao-bady; fa tamin' ny voalohany tsy mba toy izany" (Mat. xix. 3-8, ampitahaina amin' ny Gen. ii. 23, 24 sy Deo. xxiv. 1). Ary koa, raha Paoly Apostoly nilaza fa ny lehilahy no lohan' ny vehivavy, dia nampiankina ny heviny tamin' ny tantaran' ny nanaovan' Andriamanitra ny olona tamin' ny voalohany izy (1 Kor. xi. 7-9; ampitahao Gen. ii. 18-22 sy 1 Tim. ii. 12-14 amin' ny Gen. ii. 18-22; iii. 1-6, 13). Ary koa indray, dia naka ny tantara avy amin' ny Genesisy izy hampiseho fa Jesosy Kristy no hahazoan' ny olona fananganana amin' ny maty sy fiainana mandrakizay, tahaka an' i Adama no nisehoan' ny fahotana sy fahafatesana ho an' ny olona tamin' ny voalohany (Rom. v. 12-21; 1 Kor. xv. 21, 22, ampitahao Gen. ii. 17; iii. 19-22). Ary koa, ny tantaran' i Kaina sy Abela dia nalain' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly matetika, fa tantara marina (Mat. xxiii. 35; Lio. xi. 51; Heb. xi. 4; xii. 24; 1 Jao. iii. 12; Joda 11). Ary koa, ny tantaran' ny Safo-drano (Mat. xxiv. 37-39; Heb. xi. 7; 1 Pet. iii. 20; 2 Pet. ii. 5); sy ny nandravana an' i Sodoma sy Gomora (Lio. xvii. 21-29; 2 Pet. ii. 6; Joda 7); ary zavatra maro hafa koa no nalainy tahaka izany tamin' ny Pentateoka, ary samy nataony ho tantara marina sy mahatoky avokoa ireny. Ary raha manaiky an' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly isika, dia tsy azontsika lavina ny hamarinan' ny Pentateoka; fa raha angano ka tsy mahatoky izy, dia olona voafitaka, na namitaka, Jesosy sy ny Apostoly. Zavatra mifampiankina ny fahatokiana ny Pentateoka sy ny Test. Vao.; ary ny anton' ny fitadiavan' ny sasany hampiseho fa angano tsy mahatoky ny Pentateoka, dia satria fantany fa raha azony hohamarinina izany hevitra izany, dia tsy hisy antony intsony ny itokiantsika an' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly sy ny fivavahana Kristiana.

(2) Ary ny vavolombelon' ny hamarinan'

ny Pentateoka anankiray koa dia *ny niandohana sy ny fomba aman-toetry ny firenen' ny Jiosy na Zanak' Isiraely.* Ny niandohan' ny Hova ho firenena mikambana ho fanjakana sy fanapahana tokana dia Andrianampoinimerina, izay namory ny fanjakana ho azy noho ny heriny hiady. Ary ny didy sy ny lalàna navelany dia nohajaina sy narahin' ity firenena ity. Ary raha sendra hisy handa fa tsy nisy olona akory natao hoe Andrianampoinimerina, sady tsy nametraka lalàna izy, fa angano foana izany rehetra izany, dia tsy maintsy hovaliana toy izao izany mpanda izany : Iza re no nahatonga fanjakana tokana an' Imerina rehetra ? Inona no fototra sy anton' ny lalàm-panjakana sy ny fomba samy hafa izay narahina ela ? Ahoana no niantsoana ny anaran' Andrianampoinimerina tamin' ny kabarin' Andriana fahataloha ? Ary ahoana no nilazana mandrakariva ny teny nodidiany, raha tsy mba nisy azy akory taty, fa angano foana no filaza azy ? Ary dia tahaka izany ny namoahan' i Mosesy ny Zanak' Isiraely tany Egypta hankany amin' ny tany Kanana, dia eken' ny Jiosy rehetra hatramin' ny taloha ka mandraka andro any ho niandohan' ny nahafirenena azy ; ary ny fombany sy ny fanaony rehetra dia ankininy amin' ny didy sy ny lalàna voalaza ao amin' ny Pentateoka.

Hatramin' ny andron' i Josoa, izay nandimby an' i Mosesy, B C. 1451, ka hatramin' ny andron' i Malakia, B.C. 391, ny Pentateoka no antsoina sy arahina mandrakariva amin' ny zavatra rehetra. Ny lalàm-panjakana dia nalaina taminy ; ny fombam-pivavahana dia nankinina taminy ; ny fomba fanaon' ny olona tany an-trano, na tany antsena, na tamin' ny andro fifaliana, na tamin' ny andro fisaonany, dia nampifanarahiny taminy ; ary ny Salamo, na ny hira nataony ho fiderana an' Andriamanitra sy filazana ny voninahitry ny olon' Isiraely, dia nampiankininy tamin' ny tantara voalaza aminy ; ary izy koa no angalan' ny mpaminany ny hevitra sy ny teny mahafinaritra sy mampieritreritra indrindra izay nosoratany. Tsy nisy na iray aza amin' ny boky 34—hatramin' i Josoa ka hatramin' i Malakia—izay tsy maka teny mihitsy na manondro ny tantara ao amin' ny Pentateoka. Ary efa hitantsika rahateo fa Jesosy Kristy sy ny Apostoly sy ny Jiosy niara-belona taminy dia tsy nisalasala akory, fa nanaiky ny Pentateoka ho marina tokoa izy. Ary taorina kelin' ny niakaran' i Jesosy Kristy tany an-danitra dia nanoratra boky Josefosy, mpitantara ny Jiosy (A.D. 70), milaza ny zavatra ninoany (kanjo tsy isan' ny nanaiky an' i Jesosy ho Mesia izy io) ; ary hoy izy hoe : "Izahay Jiosy manana boky 22 izay ekenay ho milaza ny Tenin' Andriamanitra, izay milaza tantara hatramin' ny niandohan' izao tontolo izao ; ny dimy amin' ireo dia nataon' i Mosesy, ary milaza ny nanaovana ny olombelona sy ny tantaran' ny taranany mandimby amin' ny taona tokony ho 3000" (*Contra Apion*). Ary tamin' ny sentory faha-xi. (A.D. 1000-1100), nisy Jiosy anankiray nalaza dia nalaza atao hoe Maimonides, nefa tsy nino an' i Jesosy ho Kristy, izay nanao boky indray milaza ny zavatra ninoan' ny Jiosy ; ary ny zavatra roa lazainy amin' ireo dia izao : (1) "Ny zavatra voasoratr' i Mosesy dia inoanay ho zavatra marina tokoa ;" ary (2) "Ny Lalàna ananan' ny Jiosy dia ekenay fa avy tamin' i Mosesy." Ary hita amin' izany fa hatramin' ny andron' i Josoa ka mandraka andro any dia eken' ny Jiosy rehetra fa zavatra azo inoana ho marina tokoa ny zavatra voasoratra ao amin' ny Pentateoka, ary ho fototry ny nahafirenena sy fanjakana azy.

Ary izany nandraisana sy naneken' ny Jiosy ny Pentateoka izany no vavolombelona lehibe fa marina tokoa ny teny ao aminy, sady teny avy tamin' Andriamanitra. Fa inona no nampanaiky azy ny Lalàna sy ny teny betsaka izay ao aminy, afa-tsy ny fahalalany fa avy tamin' Andriamanitra tokoa izy, ary tsy azony nolavina ny vavolombelona manamarina izany ? Tsy mba lalàna sy didy nitovy tamin' ny lalàm-panjakana tamin' ny tany hafa izy ireo. Tsy mba lalàna mora arahina tsy akory, fa maro loatra sady nanahirana. Tsy mba lalàna tian' ny fon' ny olona hankatoavina tsy akory, fa nandrara mafy ny zavatra izay nahafaly azy izany ; ary na dia nanaiky azy ho avy tamin' Andriamanitra aza, dia ranota azy matetika dia matetika izy ; ary ny tsy nikomiany takoa mbamin' ny tsy nandavany mihitsy ireo lalàna ireo dia satria nisy vavolombelona tsy azony nolavina fa zavatra avy tamin' Andriamanitra izy. Inona ary no vavolombelon' ireo ? Dia ny fahagagana rehetra nataon' Andriamanitra tamin' ny nanafahany ny olona tany Egypta, sy ny nanomezany ny Lalàna teo Sinay, ary ny nitondrany azy tany an-efitra, no izy. Matetika dia niantso ireo fahagagana ireo Mosesy ho vavolombelona hampahatahotra ny olona, raha naditra izy ; ary raha tsy zavatra efa hitan' ny olona ka fantany ho marina izany, moa tsy nesoiny sy nolaviny tamin' izay izy, fa matetika nanohitra azy hiany izy noho ny haratsian' ny fony. Mohameda, ilay mpaminanin' ny Arabo, no namoaka lalàna koa tamin' ny andro tato aoriana ela (A.D. 569) sady nilaza fa avy tamin' Andriamanitra izany ; kanefa tsy niantso fahagagana ho vavolombelona hanamarinana azy izy ; fa ny miaramilany sy ny sabatra aman-defona no nentiny nandrahona ny olona ; sady ny lalàna nataony koa nampanaram-po ny olona tamin' ny zavatra tiany, ka maro no nanaiky azy noho izany, na dia tsy nisy fahagagana aza. Fa ny lalàna sy ny didy navoakan' i Mosesy dia tsy mba tahaka izany tsy akory. Raha tsy nisy fahagagana, tsy dia

**noraisin' ny Zanak' Isiraely** tamin' izany **andro izany izy tsy akory** noho ny hamafin' **ny fony ; kanefa nisy** tokoa ireo fahagagana **ireo ho toa** sonian' Andriamanitra, ka voantson' i **Mosesy** matetika ho marina tokoa izy.

**Ary raha marina** tokoa ireo fahagagana **voalazan' ny** Pentateoka ireo, dia Tenin' **Andriamanitra** sy fanambarana avy tamin' **Andriamanitra ny** Pentateoka, koa dia tokony **horaisintsika amin'** ny finoana mafy izy. **Ary koa, ny** fombam-pivavahana nambaran' **Andriamanitra ao** aminy dia kasaina hanamboatra **ny lalana** hihavian' i Jesosy Kristy, **"Ilay nosoratan'** i Mosesy teo amin' ny **Lalàna"** (Jao. i. 46) ; ary mitohy ho zavatra **iray hiany ny** Test. Tal. sy ny Test. Vao., **dia hatramin'** ny Genesisy ka hatramin' ny **Apokalypsy.** Mbola misy vavolombelona **maro hafa koa** izay ho azo entina hampiseho **ny hamarinan' ny** Pentateoka, kanefa tokony **ho ampy** ireo roa voalaza ambony ireo.

III. — Ary aoka hoheverina kely NY TENY SASANY IZAY ENTIN' NY MPANOHITRA NY PENTATEOKA, IZAY TA-HAMPISEHO FA TSY MARINA IZY.

1.—Hoy ny sasany : *Tsy mety mifanaraka ny filazana ny nanaovana izao tontolo izao voasoratra amin' ny Bokin' ny Genesisy sy ny hitan' ny olona izay mandinika ny toetry ny lanitra sy ny tany (raha ny Astronomy sy ny Geology no heverina).* Kanefa ny valin' izany dia izao : Tsy dia nokasaina hampianatra ny toetry ny tany sy ny lanitra (dia Geology sy Astronomy) ny Bokin' ny Genesisy, fa mba hampianatra antsika fa tsy tonga ho azy izy, fa nataon' Andriamanitra, ary "finoana no ahafantarantsika fa ny tenin' Andriamanitra no nanaovana izao tontolo izao, ka dia tsy izay zavatra miseho no nanaovana izao zavatra hita izao" (Heb. xi. 3). Ary fanampin' izany koa, dia tsy mbola tapitra izay ho hitan' ny mpandinika ny lanitra sy ny tany, ary ny heviny ny amin' izany ; ary koa, tsy mbola azo atao hoe 'tapitra' ny hevitry ny tenin' ny Genesisy i. sy ii. ; ary tsy azo lazaina aloha fa mifanohitra izany zavatra roa izany ; ary na dia mbola hiandry ela dia ela aza vao hita marina ny hampifanarahana azy, dia tsy hampaninona antsika akory izany, raha ny hahazoantsika soa avy amin' ny Baiboly no heverina.

2.—Hoy indray ny mpanohitra sasany : tsy azo inoana fa zavatra avy tamin' Andriamanitra ny fivavahana nampianarin' i Mosesy, *satria tsy natao ho an' ny olombelona rehetra izy, fa ho an' ny firenena iray monja.* Kanefa izao no valin' izany : Tsy mba zavatra mahaleo tena na mitoetra irery izany fivavahana izany, fa misy izay mialoha sy izay manaraka azy ho namany mitohy aminy ; ary tsy mety raha avahana sy atokana ka heverina ho irery izy. Ny fanekena tamin' i Abrahama, izay nialoha azy, dia nokasaina ho "fitahiana ny *firenena rehetra*" (Gen. xxii. 18). Ary ny fanekena tamin' ny alalan' i Jesosy Kristy, izay nanaraka azy, dia ho an' *ny olombelona rehetra* ambonin' ny tany ambanin' ny lanitra ; ary ny fivavahana nampianarin' i Mosesy dia fitarihan-dalana ho an' ny fivavahana nampianarin' i Jesosy Kristy. Izao tontolo izao tsy nety nandray ny fivavahana nentin' i Kristy, raha tsy namboariny sy nampianarin' ny Lalàn' i Mosesy aloha. "Ny Lalàna dia mpitaiza antsika ho amin' i Kristy" (Gal. iii. 24). Mbola "zaza" izao tontolo izao raha tsy mbola tonga Kristy, ary nila mpampianatra sy mpitaiza azy "mandra-pahatongan' ny fetr' andro voatendrin' ny rainy" (Gal. iv. 1-5). Ary na dia zavatra èty aza ny fivavahana nampianarin' i Mosesy, izay tsy manaiky izany ho fitondrana mendrika nataon' Andriamanitra dia tokony hampiseho fa misy fitondrana hafa koa izay tsaratsara kokoa noho izany.

3.—Hoy indray ny sasany hoe, *zavatra maro sady madinika loatra no andidiana ao amin ny Lalàn' i Mosesy, ka tsy mendrika ho avy tamin' Andriamanitra.* Ary izao no avaly izany : Marina tokoa fa maro loatra sady madinika ny didy ao amin' ny Lalàna, sady neken' i Petera teo anatrehan' ny Apostoly rehetra ho zioga "izay tsy zakan' ny razantsika na isika ho entina" izany (Asa xv. 10). Kanefa kosa ny zazakely tsy maintsy ho be lalàna, ary entina amin' ny zavatra madinika dia madinika mandra-pahalehibeny, vao azo havela hitondra ny tenany izy. Ary zazakely hiany ny Jiosy, ka nentina tahaka ny zazakely tamin' ny fahendren' Andriamanitra ; fa raha tonga Jesosy, dia hampoizina ho lehilahy lehibe sady hanan-tsaina sy fahendrena, izay tsy hila didy maro madinika intsony (Gal. iii. 24, 25). Kanefa aza ataontsika fa ny fivavahana nampianarin' i Mosesy niankina tamin' ny fomba fanao sy ny zavatra madinika fotsiny hiany, fa tsy nihatra tamin' ny toetry ny fo sy ny fanahin' ny olona. Ny fototry ny Lalàna dia *fitiavana*, dia fitiavana an' Andriamanitra sy ny namana (Deot. vi. 5 ; Lev. xix. 18). Ary ny namana ho tiana dia tsy mba ny miray trano na ny miray firenena hiany, fa ny vahiny koa (Lev. xix. 34). Diniho koa 1 Sam. xv. 22, 23 ; Isa. i. 11-20 ; Jer. vii. 22, 23 ; Hos. vi. 6 ; sy Mik. vi. 6-8, hahitana fa ny nitandrina ny fomba fanao fotsiny hiany dia zavatra maivana dia maivana ; fa ny manaraka ny didin' Andriamanitra hanaovana ny marina no nolazaina fa tadiavin' Andriamanitra indrindra amin' ny olona.

4.—Hoy indray ny sasany : *Ny nandringanana ny olona tompon-tany teo Kanana dia loza loatra*, ka tsy azo ekena ho didin' Andriamanitra. Kanefa aoka hotsarovana fa tsy ny tompon-tany rehetra no nasain' Andriamanitra haringana, fa ny sasany dia narovan' Andriamanitra hiany (jereo Deot. ii.). Ary ny haratsiana sy ny fahavetavetan' ny olona no tsy nahazakan' ny tany azy intsony, ary izany no lazaina ho anton' ny han-

dringanana azy (Lev. xviii. 26-28; xx. 23; Deo. ix. 5). Kanefa efa nandefitra taminy ela Andriamanitra (Gen. xv. 13-16), kanjo tsy mba nihatsara izy, fa niharatsy, ary nandoto ny tany sahala amin' ny olona tao Sodoma sy Gomora. Loza tokoa ny nandringanana ireo olona ireo; kanefa dia hitantsika fa indraindray misy loza manjo ny olona, na mosary, na aretina mahafaty, na horohoron-tany, na fahoriana hafa izay avelan' Andriamanitra ho tonga any aminy; ary ny Zanak' Isiraely dia tahaka ireo zavatra mandoza ireo, dia sahala amin' ny sabatra tao an-tanan' Andriamanitra ho entiny handringana ireo olona ireo noho ny haratsiany. Zavatra tsy takatry ny saintsika ny fitondran' Andriamanitra izao tontolo izao; mahatafintohina sy mampisalasala antsika tokoa ny zavatra sasany izay mischo amin' izany; kanefa Izy dia hendry, ary isika dia adala, ary raha matoky Azy isika dia mbola hazava amintsika ny zavatra izay maizina ankehitriny.—J.W.

**PENTEKOSTA.** Nisy andro firavoravoana telo lehibe notandreman' ny Jiosy fahiny, dia izao no izy:—1. Ny Paska, izay fahatsiarovana ny niarovan' Andriamanitra ny Zanak' Isiraely, fony ny anjely nandalo tao amin' ny tany Egypta ka namely ny lahimatoan' ny Egyptiana rehetra. 2. Ny andro firavoravoana Pentekosta. Dia holazaina etoana ny amin' ny Andro Pentekosta. 3. Ny andro firavoravoana fitoerana an-Trano Rantsan-kazo, izay natao mba ho fahatsiarovana ny nonenan' ny Isiraelita tao amin' ny trano-lay tany an-efitra.

I.—Ny Anarany sy ny Heviny aloha no aoka hosainina. Pentekosta dia teny avy amin' ny fiteny Grika, ka raha adika izy, dia 'fahadimam-polo' no heviny, ary ao amin' ny Soratra Masina dia ireto zavatra ambany ireto no lazainy: (1) Natao hoe "ny andro firavoravoana manarakaraka ireo herinandro" fito (Eks. xxxiv. 22; Deot. xvi. 10, 16; 2 Tan. viii. 13); ary ny anton' ny nanaovana izany, satria herinandro fito, na dimam-polo andro, taorian' ny Paska izy. (2) Ny andro fanaterana ny voaloham-bokatra (Nom. xxviii. 26), fa ny mofo izay naterina tamin' i Jehova tamin' izany andro izany dia mofo natao tamin' ny santa-bary voalohany indrindra. (3) Ny andro firavoravoana amin' ny fijinjana ny voaloham-bokatra (Eks. xxii. 16), satria tapitra tamin' izay ny fararano. (4) Fahatsiarovana ny nanomezan' Andriamanitra ny Lalàna tao Sinay (Eks. xix., xx.), fa araka ny hevitry ny Jiosy, dia tamin' izany andro izany no nanomezan' Andriamanitra ny Didy Folo.

Ireo no teny milaza azy, ka raha dinihina kely ireo, dia ho hita fa mandimby ny Paska mihitsy izy, ary tamin' ny andro fahadimam-polo manaraka ny Paska no nanaovana azy (Lev. xxiii. 11, 15, 16). Ka raha izany no heverina, dia tokony ho tamin' ny farampanaran' ny May hatramin' ny voalohandohany amin' ny Jona atỳ amintsika izany fotoana izany.

II.—Ny nitandreman' ny Isiraelita ny Pentekosta. Noho ny fivadibadihana sy ny fiovan' ny toetry ny Jiosy, dia samy hafa kely ny fomba narahiny tamin' ny nitandremany ny Pentekosta; ka dia holazaina fohifohy aloha ny didy ao amin' ny Lalàn' i Mosesy amin' izany, dia vao haroso kosa ny hiheverana ny nanarahan' ny Jiosy ireo didy ireo.

1.—Ny teny ao amin' ny Pentateoka milaza azy dia toy izao: Amin' ny Andro Pentekosta dia nasiany fivoriana masina, ka dia najanony avokoa tamin' izany ny raharaha rehetra momba ny nofo (Lev. xxiii. 21; Nom. xxviii. 26); ary ny lehilahy rehetra izay nofantenana, ka tsy nozoin' aretina, na nisy kilema tamin' ny tenany, dia ireny no nischo teo anatrehan' i Jehova, araka ny fanaony amin' ny andro fitandremana ny Paska sy ny andro fahatsiarovana ny nitoerana tao an-Trano Rantsan-kazo (Eks. xxiii. 14, 17). Rehefa tonga tao izy, dia nanatitra fanatitra ho an' i Jehova, ka ny zavatra naterina tao dia mofo roa izay natao tamin' ny lafarina voatoto tsara avy, amin' ny santa-bary voalohany. Koa izany no nahazoan' ny Pentekosta ny anarany hoe: "Voaloham-bokatra ho an' i Jehova" (Lev. xxiii. 16, 17; Nom. xxviii. 26; Deo. xvi. 10).

Ny mofo amin' izany anefa dia tsy avela hiloaka alina ho tra-maraina, fa nohanina tao amin' ny Tempoly avokoa tamin' iny alina nanaterana azy iny hiany. Ary fanampin' izany fanatitra izany, dia misy fanatitra koa izay nasaina ho entina, dia fanatitra hodorana, sy fanatitra hohanina, ary fanatitra-aidina sy fanatitra noho ny ota, ary fanati-pihavanana (diniho Lev. xxiii. 18-20; Nom. xxviii. 17). Ny mofo roa sy ny fanati-pihavanana no nahevaheva tao anatrehan' Jehova, ka dia nomena ho an' ny mpisorona. Ary afa-tsy izany, dia nasaina hitodra vola isan-dahy araka izay zakany mba hatao fanati-bola izy, ka dia tsy an-terisetra izany tsy akory, fa araka izay eran' ny fony hiany; ary izany vola izany dia nozaraina tamin' ny mpisorona sy ny Levita sy ny loholona, izay niantso ny vahiny sy ny malahelo handray anjara amin' izany. Mba tsarovy kely anefa, fandrao misy mandinika ny teny ao amin' ny Lev. xxiii. 18-20 sy ny Nom. xxviii. 27, ka manao hoe: "Tsy mifanaraka lahy ny voalaza ao amin' ireo teny ireo ny amin' izay mety hatao aminy;" ka dia mba hevero tsara, fa ilay ao amin' ny Nom. xxviii. 27 no izy, indrindra fa ilay ao amin' ny Lev. xxiii. 18-20 dia natao ho fanampin' ny fanatitra marina hiany.

2.—Raha ny nanarahan' ny Jiosy ireo fomba ireo no heverina, dia azo lazaina fa ny fotopototry ny efa voalaza ao ambony

no narahiny hatramin' ny taloha ka mandraka ankehitriny, fa izao no milaza ny fanampiny: Taorian' ny nanomezana ny Lalàna ny amin' ny Paska, dia sendra nisy aretina nahazo ny vahoaka izay namely ny Jiosy tamin' ny andro faharoan' ny Paska, ka naharitra 32 andro; ary nisy olona 24,000, hono, izay mpianatry ny Raby Akiba, no niharan' izany ka maty tamin' io aretina io avokoa. Ary noho izany, dia nanokana andro telo ho andro fisaonana sy ho fahatsiarovana izany loza izany izy. Ary nisy andro anankiray koa izay nataony ho fitadidiana ny nijanonan' izany aretina izany, ka andro fifaliana sy faharavoravoana fatratra erỳ ny nanaovany iny. Ary afa-tsy izany, dia nisy hateloana maninjitra indray natao ho fahatsiarovana ny nanomezana ny Lalàna tao Sinay, ka ireo dia nantsoina hoe "andro fisarahana sy fahadiovana," araka ny didy nomen' Andriamanitra an' i Mosesy (Eks. xix. 12, 14, 23). Amin' ny "andro fanamboarana," ny synagoga sy ny tranon' olona nohaingoina voninkazo sy zava-maniitra, hono. Ny lehilahy rehetra dia nanitrika tao anaty rano vao nitsotra tamin' ny helony mba ho fanadiovana azy; ary nony vitany izany, dia niakanjo ny akanjo firavoravoana izy ka nankao amin' ny synagoga hivavaka. Ary nony efa avy nivavaka izy, dia nody hiara-misakafo amin' ny fianakaviany sady namaky ny Soratra Masina tamin' ny havany rehetra tao an-trano nandritra ny alina manontolo. Tahaka izany no nandaniany ny andro fitandremana ny Pentekosta. Araka ny Lalàn' i Mosesy, dia indray andro monja no nitandremana ny Pentekosta; fa nony tato aorian' ny nahababoana ny Zanak' Isiraely, dia novany ho indroa andro kosa izany fotoana izany.

Fa izay tokony hisainantsika indrindra ny Andro Pentekosta anefa, dia ny nilatsahan' ny Fanahy Masina tamin' iny andro iny (Asa ii.). Raha niara-niangona ny Apostoly mbamin' ny Jiosy maro hahatsiaro ny nanomezana ny Didy Folo sy handinika ny Soratra Masina, dia tanteraka tamin' izany ny toky nomen' i Jesosy Kristy ny mpianany, ka nilatsaka tokoa ny Fanahy Masina. Ka dia misy fampitahana mifanentana amin' izany. Fa araka ny voalaza ao ambony, ny Pentekosta dia fanasana lehibe nataon' ny Jiosy tamin' ny fararano, ka ny voaloham-bokany no nateriny ho an' i Jehovah; fa tamin' ny nilatsahan' ny Fanahy Masina kosa no nahitana ny voaloham-bokatry ny Fiangonana (Asa ii.). Pentekosta indray dia fahatsiarovana ny nanomezan' Andriamanitra ny Lalàna tao Sinay, fa kotrokorana sy helatra ary feo mahaloa-kovitra no nanomezany ny Lalàna; fa tamin' ny Pentekosta no nisehoan' ny herin' Andriamanitra, ka fahasoavana mampiseho fitiavana no natrangany tamin' izany. Tao Sinay dia tanteraka ny fanafahana ny Isiraely tamin' ny fahavalony; fa tamin' ny nihavian' ny Fanahy Masina kosa, dia tontosa ny fanavotan' i Kristy ny mpanota rehetra tamin' ny rany. Tao Sinay no niantombohan' ny Lalàn' i Mosesy; fa tamin' ny Pentekosta kosa no nanorenana ny fanjakan' i Jesosy Kristy teto an-tany. Angamba izany hevitra izany no nampaniry an' i Paoly Apostoly hamonjy ny Pentekosta tao Jerosalema (Asa xx. 16; 1 Kor. xii. 18); fa andro nahaterahana ny Fiangonana Kristiana izany andro izany. —A.S.H.

**PEORA**: dia tendrombohitra anankiray ao amin' ny tany Moaba, izay niakaran' i Balama mpaminany mba hanozona ny Zanak' Isiraely, araka izay notadiavin' i Balaka, mpanjakan' ny Moaba (Nom. xxiii. 28). Voalaza ho nanatrika ny efitra izy, nefa mbola tsy fantatra marina izay tampon-tendrombohitra no izy tokoa. Tokony ho isan' ny "fitoerana avo" maro izay natokana ho an' ny Bala sampy izany. Ny teny hoe "ny amin' i Peora" (Nom. xxv. 18; xxxi. 16; Jos. xxii. 17) tsy dia milaza ny tendrombohitra, fa ny sampy nivavahana tao, mbamin' ny niarahan' ny Zanak' Isiraely maro tamin' ny olo-Midiana hivavaka tamin' i Bala, izay nahatonga ny fahatezeran' i Jehova sy ny fampijaliana (Nom. xxxi. 16). Ny tempolin' i Bala-Peora tokony ho tao an-tampon' ny havoana, ary ny tanàna tao am-bodiny.—J.S.

**PERAZIMA**: dia tendrombohitra anankiray voalaza ao amin' ny Isa. xxviii. 21 ihany; nefa angamba sahala amin' ilay Bala-Perazima izay nandresen' i Davida mpanjaka ny Filistina izy (2 Sam. v. 20; 1 Tan. xiv.). Tsy fantatra marina izay nitoerany, nefa angamba havoana anankiray teo an-tsisin' ny lohasaha Refaima izy, koa tsy lavitra loatra an' i Jerosalema.—J.S.

**PEREZA, Zanak' i**: dia anaran' ny fokon' olona iray tamin' ny firenen' i Joda, izay taranak' i Pereza na Fareza, zanakalahin' i Joda (1 Tan. xxvii. 3; Neh. xi. 4, 6).—J.S.

**PEREZ-OZA**: dia anaran' ny fitoerana anankiray tao akaikin' i Jerosalema, izay nahafatesan' i Oza noho ny tsy nanajany ny Fiaran' i Jehova, tamin' ny nampiakaran' i Davida azy avy tamin' ny tanin' ny Filistina (2 Sam. vi. 8; 1 Tan. xiii. 11). Natao hoe "Famoloan' i Nakona" tany aloha izy. Zahao OZA sy NAKONA.—J.S.

**PERGA**: dia tanàna ela sady lehibe any Pamfylia, any Asia Minora; niorina teo amoron' ny ony Kestrosy izy sady lavitra ny ranomasina tokony ho fito maily. Perga no nalehan' i Paoly sy Barnabasy tamin' ny Diany Voalohany hampiely ny filazantsara (Asa xiii. 13).—J.S.

**PERGAMOSY**: dia tanàna malaza tany Asia Minora, izay nisy fiangonana Kristiana, dia anankiray tamin' ireo fiangonana fito izay nampitondran' i Jaona epistily iray avy (Apok. ii., iii.). Ao atsinanan' avaratry

ny Mediteraneana, tokony ho 20 maily amin' ny ranomasina, izy, sady ao atsimo akaikin' ilay ranomasina mampikambana ny Mediteraneana sy ny Ranomasina Mainty. Miorina ao amin' ny lohasaha lonaka sady mahafinaritra izy; ary ao avarany sy atsimony misy tendrombohitra, sady misy ony mandalo ny tanàna avy any atsimo.

Tanànan' ny Grika izy taloha, sady renivohitr' i Mysia, ilay fanjakana kely tao Asia Minora; fa tamin' ny andron' ny Apostoly dia lasan' ny Romana izy, nefa mbola nalaza ihany. Ny zavatra izay nahalaza azy dia ny fisian' ny kolejy fianarana tao sy ny tempolin-tsampy tsara rafitra betsaka; ary nisy trano fitoeram-boky, izay nisy boky 200,000 nangonin' ny mpanjaka anankiray. Tamin' ireo tempoly ireo dia nisy anankiray kanto indrindra izay natokana ho an' i Eskolapio, izay noheverina ho andriamanitry ny mpanao fanafody tao amin' ny Grika; nefa ny foto-pivavahany indrindra dia ny menarana velona, izay nataony ho nisy ny fanahin' i Eskolapio, ka notehiriziny tao amin' ny tempoly. Koa raha tsarovantsika ny tenin' i Paoly amin' ny 1 Kor. x. 20 manao hoe: "Izay zavatra aterin' ny Jentilisa ho fanatitra, dia ateriny amin' ny demonia, fa tsy amin' Andriamanitra"—izany dia manazava kely ny filazan' i Jaona Apostoly ny fiangonana Kristiana tany Pergamosy hoe: "Fantatro izay onenanao, dia ao amin' ny itoeran' ny seza-fiandrianan' i Satana."

Masiaka loatra ireo mpanompo sampy tao Pergamosy ireo ka nanenjika mafy ny fiangonana any, ary ny sasany aza dia novonoiny ho faty. Izany dia mieeho amin' ny filazan' i Jaona ny amin' izay efa niaretan' ny Kristiana tao, indrindra fa ilay maritiora anankiray, dia Antipasy, izay voalazan' i Kristy ny anarany sady derainy ho lehilahy nahatoky Azy. Koanefa, na dia sahy niaritra fanenjehana mafy aza ny fiangonana tany Pergamosy, dia nisy ihany izay tsiny nananany ka nitenenan' i Jesosy azy, dia ny amin' ny olona ratsy fanahy sasany tafiditra tao am-piangonana nitady hampikambana ny fivavahana Kristiana amin' ny fomban' ny sampy, indrindra fa tamin' ny niarahany nihinana ny zava-pady tao amin' ny tempolin' ny sampy, sy ny fomba vetaveta fanaon' ny olona (Apok. ii. 12-17; Asa xv. 20).

Tamin' ny sentory fahafito, nony nandroso ny herin' ny Mohamedana, dia noravan' ny Arabo ny tanàna tao, ary narodana ny tempoly vato be haingo. Ny ravan' ireo trano vato sy tranon' andriana ireo dia mbola mikorontana ao. Ny trano miorina ao ankehitriny dia trano bongo sy trano hazo madinika ratsy tarehy; ary ny mponina dia vitsivitsy ihany, salabo ho 14,000, ka ny ankabeazany amin' ireo dia Mohamedana.—W.M.

**PERIZITA**: dia anankiray tamin' ny firenena maro izay nonina tany Palestina talohan' ny nahazoan' ny Zanak' Isiraely ny tany ho lovany. Voalaza voalohany izy ao amin' ny Gen. xiii. 7, miaraka amin' ny Kananita; ary toa isan' ny firenena be olona sy mahery indrindra tany Kanana izy, fa ny anarany dia voalaza mandrakariva miaraka amin' ny anaran' ny firenena hafa izay tompon' ny tany tamin' izay (Gen. xv. 20; Eks. iii. 8, 17; xxiii. 23; xxxiv. 11; Deot. vii. 1, etc.). Raha ny tenin' i Josoa no heverina (xi. 13), dia tao an-tendrombohitra no fonenany, niaraka tamin' ny Amorita sy ny Hitita ary ny Jebosita; voalaza koa ho nahery niady tahaka ny Refaima izy sady nanana trano-fiarovana tao amin' ny havoan' i Joda sy Efraima (xvii. 15). Nahafatesana maro ny Perizita tamin' ny tafika nentin' ny firenen' i Joda sy Simeona, rehefa maty Josoa (Mpit. i. 4): kanefa tsy mba lany ringana izy, fa nifanambady tamin' ny Isiraelita izy tato aoriana (Mpit. iii. 5, 6), sady nampandoavin' i Solomona hetra koa (1 Mpan. ix. 20.) Ny nihavian' ny Perizita dia tsy fantatra; tsy mba taranak' i Kanana izy, tahaka ny firenena maro hafa koa tompontany tany Palestina (Gen. x. 15-20), nefa toa mponina tao hatramin' ny ela dia ela izy.—J.S.

**PERLA**: zahao VATO SOA.

**PERSIA**: dia tany sy fanjakana lehibe any Asia Atsimo-andrefana, izay voafaritry ny Ranomasina Kaspiana ao avarany, ny tany Afghanistana sy Belokistana ao atsinanany, ny Golfa Persiana ao atsimony, ary ny tany Armenia sy Mesopotamia ao andrefany. Ny tany atao hoe Persia tany aloha anefa dia fizaran-tany kely ihany tao amoron' ny Golfa Persiana ka natao hoe *Fars*, na *Farsistan*; fa raha 'Persia' no voalaza ao amin' ny Test. Tal., tsy dia ny tany Persia tokoa no lazainy, fa ny fanjakana lehibe izay azon' ny mpanjakan' i Persia ka nahatratra lavitra, dia hatramin' ny Ony Indosy any atsinanana ka hatramin' i Grisia sy Egypta any andrefana, ary Asia Andrefana tontolo mbamin' ny ny tany eo anelanelan' ny Ranomasina Mainty sy ny Kaspiana ary Arabia (2 Tan. xxxvi. 20, 22; Ezra iv. 5; vi. 14; Est. i. 3; Dan. x. 13; Ezek. xxxviii. 5, etc.). Persia dia tany be tendrombohitra, ary vitsy ny tany lemaka izay lehibe, nefa ny lohasaha dia mahavokatra.—J.S.

**PERSIANA**: dia ny firenena izay nonina tany Persia, ary izay voalaza matetika ao amin' ny boky tantara farany indrindra amin' ny Test. Tal. Ny anaran' ny Persiana dia saiky voalaza mandrakariva niaraka tamin' ny anaran' ny Mediana; ary angamba iray nihaviana izy roa tonta. Raha ny tantarany no dinihina, ny Mediana no nahery indrindra tamin' ny voalohany, fa tato aoriana indray ny Persiana tonga mahery noho ny Mediana.

1.—*Ny Tantaran' ny Persiana izay voalazan' ny Test. Tal.* Tamin' ny nanjakan' i Kyrosy

no niandohan' ny fanjakan' i Persia izay nanan-tany tany Media (B.C. 558); nefa izay miendrika indrindra hodinihin' ny mpamaky ny Soratra Masina dia ny namelan' i Kyrosy ny Jiosy izay voababo hiverina amin' ny taniny (B.C. 536; 2 Tan. xxxvi. 22; Ezra i. 1). Rehefa nanjaka 30 taona, dia maty Kyrosy (B.B. 529), dia nodimbasan' i Kambysesy izy, ary izy io angamba dia ilay mpanjaka natao hoe Ahasoerosy tamin' ny Ezra iv. 6, izay nanoratan' ny fahavalon' ny Jiosy sasany teny hiampanga ny Jiosy ho mpiodina, ka dia nampijanona ny manaovana ny Tempoly tany Jerosalema. Nanjaka fito taona sy tapany io Ahasoerosy io, ary mpanjaka avy tamin' ny Magy no nandimby azy (B. C. 522), dia Smerdis; nefa nanjaka herintaona ihany izy, fa novonoina, ary Dariosa Hystaspesy no nofidina ho mpanjaka (B.C. 521). Io Dariosa io nanao soa tamin' ny Jiosy ary namela azy hahavita ny Tempoly, araka izay voalaza ao amin' ny Ezra v., vi. Dariosa no nodimbasan' i Zerksesy mpanjaka. (B. C. 485), ary izy sy ilay Ahasoerosy voalaza ao amin' ny Bokin' i Estera dia tokony ho iray ihany. Izy koa nanao soa tamin' ny Jiosy, fa Mordekay no nasandrany ho Prime Minister; ny zanakavavin' i Mordekay (Estera) dia nalainy ho vadiny; ary ny Jiosy no navelany hiaro-tena andrao hisy handratra sy hamono azy, araka ny ratsy nokasain' i Hamana fahavalony. Ahasoerosy no nodimbasan' i Artaksersesy, ilay mpanjakan' i Persia izay namela an' i Nehemia, mpitondra ny kapoaka ny mpanjaka, hankany Jerosalema sy hanorina ny màndan' ny tanàna (Neh. i. ii.). Nisy mpanjaka maromaro nandimby an' io Artaksersesy io hatramin' ny andron' i Dariosa Kodomanosy (B. C. 335); fa izy, rehefa nanjaka dimy taona ihany, dia resin' i Aleksandro Lehibe, mpanjakan' i Grisia; ka dia tapitra ny fanjakan' i Persia, izay efa naharitra 219 taona. Tokony hotsarovana koa fa hatramin' ny andron' i Aleksandro dia naharitra ho zana-panjakan' i Persia Jodea, ary toa nanoa tsara ny Persiana ny Jiosy tamin' izany andro rehetra izany. Tsy mba very tarazo ny firenena Persiana anefa, fa maharitra mandraka ankehitriny.

2.—*Ny Halehiben' ny Fanjakan' i Persia mbamin' ny Voninahiny.* Ny Bokin' i Daniela sy Ezra sy Estera ary Nehemia no ahitana tsara ny toetry ny fanjakan' i Persia, ary ny halehibeny no hita marimarina amin' izany. Hatramin' India ka hatramin' i Etiopia ny fanjakana, ary nozaraina ho fanapahana 127 izy; ary maro ny mpanjaka nanoa izay nanapaka ireo tany ireo, mbamin' ny governora ary ny lefiny izay nitondra ny raharaham-panjakana. Fito ny manamboninahitra lehibe tandapa izay nanompo ny mpanjaka; ary tsy nisy nahazo nandroso tao amin' ny kianja ao ampovoan' ny lapa, na ny prime minister, na ny mpanjakavavy aza. raha tsy navelan' ny andriamanjaka. Ny hatsaran' ny tranon' andriana, mbamin' ny haingony sy ny habetsahan' ny tandapany sy ny halehiben' ny fanasana natao ho an' ny vahoaka; ny hanim-py maro samy hafa sy ny divay maro karazana, ny kapoaka volamena, etc.; ny voninahitra lehibe nomen' ny mpanjaka ny mpanompo izay tiany—dia ny miakanjo akanjon' andriana sy misatroka ny satroboninahitry ny fanjakana sy ny mitaingina ny soavalin' ny mpanjaka; ny namoahana ny didim-panjakana voasoratra amin' ny fitenin' ny firenena rehetra tao anatin' ny fanjakan' i Persia; ny nanoratana ny tantaram-panjakana tao amin' ny boky nosoratan' ny Magy ary ny habetsahan' ny vehivavy tokantranomaso sy vadin' ny mpanjaka—izany rehetra izany, mbamin' ny zavatra maro hafa koa, dia hita marimarina ao amin' ireo boky efatra voalaza teo ireo, indrindra fa ao amin' ny Bokin' i Estera. Hita marina koa fa nanan-kery lehibe ihany tany Persia ny Jiosy tamin' ny andron' i Ahasoerosy, fa ny anankiray (Mordekay) dia nasandratra ho Prime Minister, ary ny anankiray (Estera) dia tonga vadin' ny mpanjaka, ary ny anankiray koa (Nehemia) dia manamboninahitra tandapa lehibe. Maro no mihevitra fa ny mpanjakan' i Persia no nanao soa tamin' ny Jiosy dia satria nisy nitovitovy ihany ny fivavahan' izy roa tonta; fa tsy mba mpanompo sampy ny Persiana, fa nanaiky ny Andriamanitra tokana izy. Kanefa izao no nahahafa ny fivavahan' ny Persiana: nataony fa nisy hery roa lehibe, ny anankiray tsara, izay nataony hoe *Aora-mazda* ('Mpanome aina'); ary ny anankiray koa, izay ihavian' ny ratsy sy ny loza sy ny ota ary ny fahafatesana, ka nataony hoe *Ahariman* ('Mpamoaka fahafatesana').

3.—*Ny Toetra amam-pomban' ny Persiana.* Olona kingakinga saina sady nalaky nianatra ny Persiana, ary sahisahy sy narisika tanady, nalaky tezitra, nefa niteny ny marina izy raha oharina amin' ny firenena hafa manodidina azy. Tamin' ny andro voalohany dia nalaza noho ny fahatsoran' ny fanaony izy, fa nony resin' ny Mediana kosa, dia nitombo be ihany ny nitiavany hanim-py sy haingo, etc. Ny teny noteneniny dia zanaky ny teny Sanskrit, izay renin' ny fiteny rehetra fanaon' ny olona any India. Tamin' ny andro voalohany nisehoan' ny Persiana ho firenena, dia nozaraina ho foko folo, hono, izy, ary ny telo dia andriana, ny telo mpiasa tany, ary ny efatra nifindrafindra toerana ka niompy biby. Ny tanàna lehibe tany Persia dia Pasargarda sy Persepolisy; fa taorian' ny andron' i Kyrosy Sosana no renivohitra (Est. i. 5), dia tanàna takaikin' i Babylona, ary Ekbatana dia renivohitry ny Mediana.—J.S.

**PERSY**: dia vehivavy Kristiana isan' ny fiangonana tany Roma, izay nanaovan' i

**Paoly Apostoly veloma, ka nataony 'malala,' sady nilazany fa "nikely aina fatratra tao amin' ny Tompo" (Rom. xvi. 12).—J.S.**

**PETERA** (Gr. *Petros*; Eng. *Peter*; Fr. *Pierre*). Simona ('Mpihaino') no anarana nomen'ny ray aman-dreniny azy; zanak' i Jaona na Jona izy (Mat. xvi. 17; Jao. i. 42; xxi. 16); Andrea no rahalahiny, ary izy mirahalahy dia samy mpanarato tao amin' ny Ranomasina Galilia sady mpiombon-draharaha tamin' i Jaona sy Jakoba, zanak' i Zebedeo. Nanam-bady izy, sady tokony ho efa niaraka taminy tamin' ny nalehany hitory ny filazantsara ny vavy (1 Kor. ix. 5); nolazain' ny mpitantaran' ny Fiangonana teo aloha fa natao hoe Perpetua izy, ary novonoina koa, hono, izy noho ny filazantsara. Tokony ho marina fa Petera koa dia isan' ny mpianatr' i Jaona Mpanao batisa, tahaka an' i Andrea rahalahiny. Niantso an' i Petera Andrea hoe: 'Efa nahita ny Mesia izahay;' ary raha nahare izany Petera, dia tsy mba nalain-kandeha hizaha an' i Jesosy izy. Ary raha nahita an' i Simona nanatona Azy ny Tompo, dia nijery azy tsara. Fantany ny toe-panahiny, sady fantany koa izay ho toeny eo amin' ny fanjakana vaovao haoriny, koa nomeny anarana vaovao izay antonona azy izy, dia Kefasy (*Hebreo*), na Petera (*Grika*), fa iray ihany ny heviny, dia 'Vato;' ary mba vakio koa Mat. xvi. 18. Be ihany ny hevitra tsi-izy izay efa noforonin' ny sasany ny amin' izay tokony ho hevitr' izany anarana izany. Nefa ekentsika fa Petera no voalohany tamin' ny vato fanorenana, ary tamin' ny Andro Petekosta dia nisy vato 3,000 naoriny teo ambonin' ilay Vato lehibe (Asa ii. 41); ary toy izany koa Kornelio (Asa x. xi.), fa izy dia vato hafa indray izay naorina teo ambonin' i Petera. Vakio anefa *Ny Filazana ny Boky Rehetra ao amin' ny Testamenta Vaovao.* pp. 208, 209; ary ny teny milaza ny Epistily nosoratan' i Petera izay manaraka ity.

Taorian' ny niantsoan' i Jesosy an' i Petera mirahalahy, dia natoky an' i Kristy ho Mpampianatra azy Petera sy ny namany; kanefa tsy nanaraka Azy hatramin' izay izy, fa niverina tamin' ny raharahany teo aloha izy mandra-piantson' i Jesosy azy indray. Ny niantsoan' i Jesosy azy indray dia iarahan' i Matio (iv. 18-22) sy Marka (i. 16-20) ary Lioka (v. 1-11) milaza; Petera no tompon' ilay sambo nitorian' i Jesosy teny, izy koa no nitenenan' i Jesosy ny teny hoe: "Mandrosoa ho any amin' ny lalina, dia alatsaho ny haratonareo hahazoana hazandrano." Hazandrano betsaka, izay saiky nahavaky ny haratony, no valin' ny finoan' i Petera; ary raha nahita izany izy, dia taitra indrindra, ka hoy izy tamin' i Jesosy: "Tompoko, mialà amiko, fa olomeloka aho" (Lio. v. 8). Fa nampiononin' i Jesosy ny fony, ary hatramin' izany dia tonga mpirai-dia taminy mihitsy izy. Tamin' izay indrindra no nankanesan' i Jesosy tao an-tranon' i Petera, ka nahasitrana ny rafozambaviny Izy; ary izany no tokony ho efa nampahery ny finoan' i Petera sy ny namany an' i Jesosy, ary taoriana kelin' izany indray dia nitokana ho Apostoly Petera sy ny namany iraika ambin' ny folo lahy (Mat. x. 2-4; Mar. iii. 13-19; Lio. vi. 13). Ary hatramin' izay Petera no niseho ho zokin' ny namany rehetra sady voalohany indrindra amin' ny filaharan' ny anarany. Indraindray solombavan' ny namany izy, raha niteny tamin' ny Tompo (Mat. xix. 27; Lio. xii. 41); indraindray izy rehetra no namaly, raha izy rehetra no notenenin' i Jesosy (Mat. xvi. 16); indraindray koa tamin' izy telo lahy izay sakaizan' ny Tompo, indrindra fa Petera sy Jakoba ary Jaona, dia izy no nofidin' ny Tompo hitenenany, raha nisy tiany holazaina (Mat. xxvi. 40; Lio. xxii. 31); ary indraindray kosa Petera no nanontanian' ny olon-kafa izay ta-hahalala ny amin' ny hataon' ny Tompo (Mat. xvii. 24: vakio koa Asa ii. 37). Ary taorian' ny niakaran' ny Tompo ho any an-danitra, matetika izy no nisolo vava ny Apostoly namany raha nitory teny tamin' ny olona (Asa i. 15; ii. 14; iv. 8; v. 29).

Tsy azo tantaraina etoana avokoa ny zavatra rehetra momba ny tantaran' i Petera, fa hohafohezina hiany ny filaza ny maro. Misy zavatra sasany izay nataony izay mampiseho ny fahatokiany sy ny fahasahisahiany, ary ny zavatra sasany indray mampiseho ny fahalemeny sy ny fahakelezan' ny finoany. Sahy nanatona an' i Jesosy tao ambony ranomasina izy, nefa natahotra kosa izy noho ny fisamboaran' ny onjan' ny ranomasina ka dia nilentika (Mat. xiv. 22-36); raha ny Apostoly no nanontanian' ny Tompo, na izy koa no mba handa sy hahafoy Azy, dia Petera tokoa no nampiseho finoana lehibe an' i Kristy ho Zanak' Andriamanitra velona (Jao. vi. 67-69). Ary indray, raha ny Tompo no nanadina ny Apostoly hoe: "Fa hianareo kosa manao Ahy ho iza?" dia Petera no nisolo vava ny namany indray ka namaly ny Tompo hoe: "Hianao no Kristy, Zanak' Andriamanitra velona" (Mat. xvi. 13-20). Efa nahalaza an' i Petera tokoa izany nanekony an' i Kristy izany, indrindra raha ny navalin' i Kristy azy no heverina; nefa kosa izany efa notoren'ny sasany be loatra ka naviliny amin'izay tsy heviny akory.* Kanefa kosa raha izany teny izany no dinihina tsara ka ampitahaina amin' ny fomba fanaon' ny Jiosy, dia tsy misy manahirana na dia kely akory aza. Ary niseho indrindra ny fahalemen' i Petera tamin' izay, sady sahy nananatra ny Tompo izy ka nilaza fa tsy mendrika ho azom-pahoriana Izy; ary noho izany

* Vakio ny teny manaraka ity.

dia nanarin' i Jesosy mafy tokoa izy noho izay nataony tamin' ny Apostoly rehetra na oviana na oviana, afa-tsy tamin' i Jodasy Iskariota ihany (Mat. xvi. 23). Tamin' ny harivan' ny Talata, izay faran' ny nidiran' ny Tompo tao amin' ny Tempoly, dia Petera sy Andrea mbamin' ny zanak' i Zebedeo nanontany ny Tompo ny amin' ny andro hihaviany indray, sy ny hahatongavan' ny loza vao nolazainy taminy (Mar. xiii. 3). Tamin' ny zavatra momba ny nahafatesan' i Kristy mbamin' ny nitsanganany tamin' ny maty dia misy fitoerana efatra izay nisehoan' ny nataon' i Petera :—

(1) *Ny efi-trano ambony* ; tao no nanamboaran' izy sy Jaona ny Paska ho an' i Jesosy sy ny Apostoly ; tao no nandavan' i Petera mba tsy hosasan' ny Tompo ny tongony (Jao. xiii. 1-11) ; sady izy indrindra no nazoto nanadina ny Tompo ny amin' izay tokony hamadika Azy (Jao. xiii. 24-29) ; tao koa no nitompoany teny fantatra (indroa) fa tsy hety handao ny Tompo izy ; tao ihany koa no nilazan' i Jesosy taminy (indroa) ny handavany Azy (Jao. xiii. 36-38 ; Lio. xxii. 33, 34).

(2) *Ny Saha Getsemane* ; tao an-dalana dia nandoka-tena indray Petera, ary tamin' izay no nilazan' i Jesosy taminy fanintelony ny handavany Azy. Tao Getsemane dia resin-torimaso Petera ka tsy niara-niaritra tamin' ny Tompo (Mat. xxvi. 31-46) ; ary na dia sahy loatra aza izy, ka notsoahany ny sabany, ary nokapainy ny sofin' ny mpanompon' ny mpisoronabe ka tapaka (Jao. xviii. 10, 11), kanefa kosa izy mbamin' ny namany rehetra samy nandositra avokoa.

(3) *Tao an-tranon' ny Mpisoronabe* ; nefa na dia niara-nandositra tamin' ny namany hiany aza Petera sy Jaona, dia tsy nandeha lavitra izy, fa vetivety dia niverina ka nanaraka teny aorian' ny nisamborana ny Tompo ihany (Jao. xviii. 15). Mora tamin' i Jaona ny niditra tao an-tranon' ny Mpisoronabe, ary izy no nahazoan' i Petera niditra tao amin' ny tokotany (and. 16). Ary tamin' izany no nisehoan' ny fahalemen' i Petera indrindra, dia ny nandavany an' i Jesosy intelo ; fa nalaky nibebaka kosa izy, sady ny nijeren' i Jesosy azy no naharesy ny fanahiny mihitsy, ka dia nivoaka izy sady nitomany fatratra. Tamin' ny andro nitsanganan' ny Tompo tamin' ny maty, dia Petera sy Jaona no isan' ny voalohany izay tonga tao ampasana, ary voalaza fa Petera no voalohany tamin' ny Apostoly nahita an' i Kristy (Lio. xxiv. 34 ; 1 Kor. xv. 15).

(4) *Tao amoron' ny Ranomasin' i Galilia* ; raha nanarato izy fito lahy dia niseho taminy Jesosy (Jao. xxi.) ; ary na dia Jaona aza no voalohany nahafantatra fa Ilay nitsangana teo amoron-drano no Jesosy, nefa Petera hiany no nirotsaka tamin' ny rano ka nilomano (tokony ho efatra amby telo polo refy angaha no tanelanelan' izy sy ny tanety), dia tonga taloha teny amin' ny Tompo izy. Tamin' izany no nanadinan' i Jesosy azy intelo (valin' ny nitompoany teny fantatra mafy intelo sy ny nandavany Azy intelo ireny), sy nilazan' i Petera intelo koa ny nitiavany Azy, sady nanafaran' i Jesosy azy intelo ny amin' ny hamahanany ny ondriny.

Ary nony vita izany, ny Tompo nilaza taminy izay hahafatesany hankalazany Azy ; sady tsy nety namaly ny hatak' i Petera Izy ny amin' izay hiafaran' i Jaona. Izany no mahatapitra ny tantaran' i Petera voalazan' ny Evanjelista efa-dahy.

Eo amin' ny voalohandohan' ny Asan' ny Apostoly dia Petera no miseho ho mpitarika ny Apostoly namany (Asa i., ii.) ; kanefa tsy mba ho mpifehy azy tsy akory. Izy indrindra no nitory teny tamin' ny olona maro be tamin' ny nidinan' ny Fanahy Masina ; ary ny fahagagana voalohany taorian' ny Andro Pentekosta, dia izy no nanao ; sady izy sy Jaona no voalohany izay trapanenjehana noho ny nitoriany ny filazantsara (Asa iii.). Miseho ho mpitsara koa izy tamin'ny nanamelohana an' i'Ananiasy mivady (Asa v. 1-11). Tamin' ny niandohan' ny filazantsara tao Samaria Petera sy Jaona no nirahin' ny fiangonana hizaha ny toetr' izany raharaha vaovao izany, ary tamin' izay no niadiany tamin' i Simona Magosy (Asa viii. 14-25). Tokony ho telo taona taorian' izany indray, dia nihaona tamin' i Paoly tao Jerosalema Petera (Asa ix. 28-30 ; Gal. i. 18, 9) ; ary manarakaraka izany indray no nandehanany hamangy ny fiangonana maro tao Jodia, ary tamin' izany no nanaovany fahagagana roa, dia ny nanasitranany an' i Eneasy, sy ny nananganany an' i Tabita tamin' ny maty (Asa ix. 32-33). Tamin' ilay diany iny koa no nitoriany ny filazantsara tamin' i Kornelio, izay toy ny koronosy sy ny votoatin' ny asa rehetra nataony ; ary vetivety taorian' izany indray, dia niorina ny fiangonan' ny Jentilisa voalohany tao Antiokia, ary "ny faran' ny tany" efa nahazo ny filazantsara. Ary saiky vita izao izay fantatra marina ny amin' ny tantaran' i Petera ; voaorina ny Fiangonana, voavoha ny vavahadin' ny filazantsara ho an' ny Jiosy sy ny Jentilisa, ary inona indray no sisa hataon' i Petera ? Ary raha ny herin' olona no heverina, dia toa tapitra amin' izay ny ain' i Petera. Novonoin' i Heroda Jakoba rahalahin' i Jaona, fa nosotroiny hiany ilay kapoaka nosotroin' ny Tompo ; ary natao an-trano maizina koa Petera. Ary Heroda "dia nikasa hamoaka azy ho eo amin' ny vahoaka" (hovonoina) "rehefa afaka ny Paska ;" kanjo kosa novonjen' ny anjelin' Andriamanitra izy ka niala tao Jerosalema "ka nankany amin' ny fitoerana hafa" (Asa xii. 1-17). Ary ny mpanoratra sasany milaza fa tao Roma izany fitoerana hafa izany, fa ny vavolombelona manamarina izany dia tsy misy na kely akory aza.

Tokony ho marina ny lovan-tsofin' ny sasany milaza fa raha niala tao Jerosaloma tamin' izay izy, dia ny sisin-tanin' Palestina no nalehany nitory ny filazantsara. Niseho indray izy tamin' ilay Konsilia tao Jerosalema ka nandaha-teny mahery milaza ny fitovian' ny olona rehetra ambonin' ny tany, ary izay tsy nahamety ny mametraka zioga tamin' ny vozon' ny mpianatra. Kanefa tsy nampiseho hery toy ny ilazan' ny Katolika Romana azy ary akory izy; tsy nampiangona ilay Konsilia izy, ary tsy izy no mpitari-dresaka tao, sady tsy izy indray no nampirava azy raha tapitra ny raharaha (Asa xv. 1-35). Ary sarotra hiany ny milaza ny tantarany taorian' izany, nefa misy tanàna efatra lehibe izay toa misy vavolombelona hiany fa tonga tao Petera, dia izao: (1) Korinto, (2) Antiokia, (3) Babylona, ary (4) Roma.

(1) Korinto; ny tenin' i Paoly (1 Kor. i. 12; iii. 22; ix. 5) no toa vavolombelona fa efa tany Korinto Petera; sady misy koa tenin' ny mpanoratra teo aloha milaza izany koa. (2) Antiokia; tokony ho taoriana kelin' ilay Konsily tao Jerosalema dia nankany Antiokia Petera (Gal. ii. 11-21); dia nivadika kely izy ka dia nanaiky izay mety hanafintohina olona; ka dia nanarin' i Paoly izy, fa toa hitany fa tsy mety izay nataony, ka dia nanaiky tsara ny fananarana i Paoly azy izy; ary misy famantarana fa tao aoriandriana dia nifankatia tsara izy roa ahy (1 Pet. iii. 15). (3) Babylona; araka ny teny (2 Pet. v. 23), dia tokony ho marina fa Babylona, ilay tanàna nalaza teo aloha, sady renivohitry ny fanjakan' i Babylona, no nanoratan' i Petera ny Epistily Voalohany, ary raha izany, dia efa nitoetra tao mihitsy izy. Tamin' izany andro izany dia maro ny Jiosy no mbola nitoetra tao Babylona, sady tsy niharoharo loatra tamin' ny mponina tao, fa nitokana ka nanaraka ny fomban-drazany araka izay hainy hatao izy. (4) Roma; ary raha ny nalehan' i Petera tao Roma no heverina, dia saiky azo lazaina marina dia marina tokoa fa tsy tany Roma akory Petera afa-tsy tamin' ny taona farany niainany (vakio tsara ny teny maneho izany ao amin' ny *Filazana ny Boky rehetra ao amin' ny Testamenta Vaovao*, pp. 212, 216, ary ny teny manaraka ity koa). Ary na dia misy maizina hiany aza, raha izany zavatra no heverina, dia toa mazava tsara izao zavatra telo izao:—(1) Tsy Petera no nanorina ny fiangonana tao Roma. (2) Tsy mbola tao akory izy tamin' ny nanoratan' i Paoly ny Epistily ho an' ny Romana. (3) Tsy mba tany izy tamin' ny andro nifatoran' i Paoly tao voalohany. Angamba marina hiany fa tany Roma Petera tamin' ny andro nisehoan' ny fanenjehana nataon' i Nero, dia tamin' ny andro namonoany an' i Paoly izany, tokony ho A. D. 68. Maro ny tantaran' ny fiangonana teo aloha milaza izany, sady mifanaraka amin' ny lovan-tsofin' ny Kristiana teo aloha, ary saiky tsy misy akory izay mandà azy; koa na dia tsy hita loatra aza izay porofo manamarina izany, dia ekentsika fa tokony ho marina izy. Ary saiky iarahan' ny tantara rehetra milaza fa nifanakaiky indrindra ny andro nahafatesan' i Paoly sy Petera, sady voalaza koa fa nofantsihana tamin' ny hazo mitanambokovoko no namonoany azy, ary izany dia mitovy amin' izay tokony ho hevitry ny tenin' i Jesosy taminy (Jao. xxi. 18, 19).—H. E. C.

**PETERA, Ny Epistily Voalohany nosoratany.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Petera, Apostolin' i Jesosy Kristy (1 Pet. i. 1), no voalaza ho nanoratra ity epistily ity. Koa Apostoly nalaza Petera, ary izay tantarany tokony hofantarina marina, indrindra fa efa nodokafan' ny sasany be loatra izy. Koa aoka hodinihina ny teny mialoha ity; nefa izao no holazaina eto kely, dia ny amin' ny faheřana amam-boninahitra tokony ho nananan' i Petera tokoa avy tamin' ny teny nolazain' i Kristy taminy hoe: "Sambatra hianao, ry Simona Bar-jona" (manonona ny anarany araka ny nofo aloha vao ny anarany vaovao); "fa tsy nofo aman-dra" (ny hevitrao, na ny hevitr' olona nomeny anao) "no naneho anao izany, fa ny Raiko Izay any an-danitra. Ary Izaho milaza aminao koa: Hianao no Petera" (olona tahaka ny vato, manonona izay anarany araka ny fanahy), "ary ambonin' ity vatolampy ity no haoriko ny Fiangonako; ary ny vavahadin' ny fiainan-tsi-hita" (ny herin' ny fiainan-tsi-hita sy ny fahafatesana) "tsy haharesy azy. Homeko anao ny fanalahidin' ny fanjakan' ny lanitra; ka na inona na inona fehezinao etỳ ambonin' ny tany no hofehezina any an-danitra; ary na inona na inona vahanao etỳ ambonin' ny tany dia hovahana any an-danitra" (Mat. xvi. 17, 19).* Ilay teny faramparany dia nave-

* Efa nisarahan' ny olona saina be hiany io teny io. Inona no lazain' i Jesosy hoe "ity vato ity?" (1) Ilay teny nentin' i Petera nanaiky an' i Kristy, hoy ny maro. Kanefa misy tsy mahamety izany: (*a*) fa tsy teny na fanekem-pinoana no iorenan' ny Fiangonana, fa olona izay mitory sy mino ny marina (Gal. ii. 19; Efes. ii. 20; 1 Tim. iii. 15; 1 Pet. ii. 4-6; Apok. iii. 12); (*b*) ary tsy izany hiany, fa tsy mifanaraka loatra amin' ny nampitahain' i Jesosy ny anarana hoe Petera sy ny vato: "Hianao no vato.......ambonin' ity vatolampy ity." (2) Ary amin' izany, hoy ny sasany kosa: Ny tenan' i Petera hiany no nataon' ny Tompo hoe "ity vato ity." Mila ho marina angamba izany, nefa kosa misy hotandremana tsara: (*a*) Tsy Petera amin' izay toetrany araka ny nofo, na dia natanjaka sy mafy hiany aza izy, no hevitr' izany. Simona, zanak' i Jona, no tsy maintsy natao anarany, raha izany no heviny; ary koa, raha ny hevitry ny nofo no narahin' i Petera, dia nola-

rin' i Jesosy tamin' ny mpianatra rehetra teo aoriana (Mat. xviii. 18; vakio koa Jao. xx. 23), ka samy hanaovana izany izy daholo.

Nanan-tombo *asa* mihitsy Petera tamin' ny nanorenana ny Fiangonana voalohany indrindra. Koanefa kosa azo lazaina marimarina fa tsy lehibe na mpifehy ny Apostoly sy ny mino Petera. Vato niorenana izy, satria ny raharaha nataony no niorenan' ny maro, fa tsy mba tompon-trano; ary koa, tsy ny *didin'* i Petera, fa ny *nikelezany aina* no niankinana. Tsy nanan-tompo na lehibe ny Fiangonana, fa Kristy ihany no lohany. (1) Ny Apostoly noraran' i Jesosy, fony Izy tetỳ an-tany, tsy hihevitra na hitady teho lehibe (Mat. xx. 24-28; Mar. x. 41-45). (2) Na dia nanana tombon-draharaha aza Petera, tsy mba nanao azy ho lehiben' ny namany izy; samy nanao izay hainy izy rehetra; ary rehefa nitatra ny fanjakan' Andriamanitra, dia nisaratsaraka ny Apostoly, ka tsy nisolo vava azy intsony Petera. (3) Izy rehetra no nampifidy ny olona ilay fito lahy mpitandrina ny fiantrana (Asa vi. 2, 6). (4) Tamin' izay niangonan' ny maro tao Jerosalema hamboatra ny raharaha nifandirana tao Antiokia, Jakoba no nandahatra, fa tsy Petera (Asa xv. 13, etc.). (5) Paoly nananatra an' i Petera teo anatrehan' ny olona tany Antiokia (Gal. ii. 11-21); niasa bebe kokoa noho izy Paoly (1 Kor. xv. 10), ary nihena ny famirapiratan' i Petera rehefa nitsangana Paoly, Apostolin' ny Jentilisa. Ary koa, (6) Petera nilaza azy ho isan' ny loholona ihany (1 Pet. v. 1, 3), sady nandrara ny mpitandrina tsy hanao azy ho tompon' ny lovan' Andriamanitra.

Dia milaza arirarira foana izay manao an' i Petera ho natsangan' i Jesosy ho *lehibe* sy ho *mpifehy*. Nahery nanompo ka nasesiky ny herim-pony sy ny fahazotoany izy, ary dia izany no nahatarihany ny finoan' ny sasany. Ary hita amin' izany fa izay fahefana nanan an' i Petera dia azy ihany, fa tsy mba napetrany tamin' ny anankiray tamin' ny namany rehefa ho faty izy, satria zavatra tsy azony napetraka izany: niara-maty tamin' i Petera ny fahefany. Tsy ilay mihambo ho lohan' ny fiangonana ka mandidy sy manapaka azy no tahaka an' i Petera,* satria zavatra tsy nataon' i Petera akory izany; fa izay mikely aina manorina fiangonana amin' izay tsy mbola misy azy, na iza na iza, dia mitovitovy amin' i Petera ihany. Ary koa, toa fanaon' i Petera ny nandehandeha nitety tany nampianatra sy nitory ny filazantsara, sady nentiny niaraka taminy koa ny vadiny.†

Raha vakina izay tantara voasoratry ny Katolika Romana, toa tsy misy zavatra mora porofoina toy ny filazany an' i Petera ho nanorina ny fiangonana tao Roma. Hoy ny teniny ao amin' ny *Tantara ny Apetra ny Jeso-Kristy*, rehefa voalaza ny namonjeny ny anjely an' i Petera (Asa xii.): "Imasindahy Piera nony efa nitety indray ny Jodea rehetra, ary ny antsasaky ny Asia, mba haherezan' ny mpino amin' ny finoana, ary nitoetra indray tany Antioka taona tsirairay, dia tonga tany Roma izy, tokony ho amin' ny taona 43 nahaveloman' i Jesosy Kristy; ary tao no nitoerany mandra-pahafatiny, dia nanorina tany Roma ny fitoeran' ny Papa rehetra sy ny fototry ny Egilizin' i Jeso-Kristy ho mandrakizay." Ary hoy koa ny teniny: "Tokony ho tamin' ny taona 68 nahaveloman' i Jeso Kristy no nahavitan' i Piera izany soron' ny tenany izany" (montsy ny nahafatesany) amin' ny fiainan' i Jeso-Kristy izany, nony efa nifehy ny Egilizin' i Jeso-Kristy any Roma 24 taona sy dimy volana ary iraika ambin' ny folo andro."

Diniho tsara izany. Iza no tokony hanana eritreritra intsony, rehefa voalaza marina ny isan' ny taona sy ny volana ary ny ambin' andro aza? Kanjo raha marina io tantarany io, dia diso kosa ny tenin' ny Filazantsara. Hatramin' ny A.D. 200 no ho

---

zain' i Jesosy hoe "Satana" aza izy. Tsy ny olona araka ny nofo toy izany no nanorenan' i Kristy ny Fiangonany, (*b*) fa Petera amin' izay toetrany araka ny fanahy—Petera notarihin' ny Fanahy Masina ka nanaiky sy nilaza an' i Jesosy ho Kristy sy ho Zanak' Andriamanitra velona—Petera miray amin' i Kristy sy miorina eo amboniny, no voalazan' i Jesosy ho vato hanorenany ny Fiangonana.

Kristy irery no tena fanorenana Izay voapetraka hiankinan' ny mino rehetra (1 Kor. iii. 11), fa ny Apostoly rehetra sy izay rehetra manomboka sy manorina ny fiangonana na aiza na aiza, dia lazain' ny Soratra Masina ho vato fanorenana koa (Efes. ii. 20; Apok. xxi. 14), izay iorenany sy iankinan' ny vato velona—dia ny mino ampianariny: miorina amin' i Kristy ireo, fa iorenan' ny sasany koa. Ary indrindra Petera no tov izany. Izy no niorenan' ny fiangonana teo amin' ny Jiosy (Asa x., xi.). Nomena ny fanalahidy tokoa izy: fa izy no voalohany namoha ny varavaran' ny fiangonana hidiran' ny Jiosy 3,000 tamin' ny Andro Pentekosta, ary Kornelio sy ny havany, izay voaloham-bokatry "ny tsi-voafora."

* Ny hevitra amam-panaon' ny Papa efa noraran' i Petera rahateo: na ny mitady ho tompon' ny fiangonana (1 Pet. v. 3, 4), na ny manao ny olona sasany hiany ho mpisorona (ii. 5-9), na ny tsy manaiky ny mpanapaka araka ny nofo (ii. 13-17), na ny tsy manam-bady (1 Kor. ix. 5).

† Raha tsy fanaon' i Petera izany, tsy tokony ho nataon' i Paoly ohatra izy hoe: "Moa tsy mahazo mitondra" (miaraka aminay mitety fiangonana no hevitr' izany) "vady izay isan' ny mino va izahay, tahaka ny Apostoly sasany koa, sy ny rahalahin' ny Tompo, ary Kefasy?" (1 Kor. ix. 5.)

mankaty dia efa nisy tantara milaza fa tany Roma Petera. Tsotra sy fohy sy malalaka ny teny izay taloha indrindra tamin' ireny: nampianatra tao Roma Petera, hoy ny teniny; Petera sy Paoly samy nanorina fiangonana tany Italia, hoy izy; sy izay teny toy izany. Fa niampy betsaka ny tantara taoriandriana kokoa; ary nony ela dia voalaza ho bisopy voalohany tao Roma Petera; ny isan' ny taona nifehezany ny fiangonana tao dia voalaza koa sy ny rahabaraha samy hafa nataony.

Angamba nankany Roma ihany Petera (nefa tsy dia azo lazaina marina mihitsy izany) taloha kelin' ny nahafatesany; ary angamba tany koa no nahafatesany tamin' ny fanenjehana. Fa raha Petera no lazaina ho nanomboka ny fiangonana tao Roma sy ho nifehy azy hatramin' ny 24 taona, dia tsy maintsy lavina tokoa izany. Nony afaka tamin' ny trano-maizina Petera (Asa xii.), dia tsy misy teny eo amin' ny Asa milaza azy raha tsy amin' ny toko xv. Sao nankany Roma izy tamin' izany ka nanorina ny fiangonana tany, dia vao niala indray? Tsia; tsy azo ekena izany. Fa taoriana elan' izany no nanoratan' i Paoly ny Epistily ho an' ny Romana; ary tamin' ny nanoratan' i Paoly izany, dia hita marina fa tsy mbola tany Roma Petera. Ary tsy izany hiany, fa tamin' ny niangonan' ny olona tao Jerosalema, dia tao Jerosalema hiany Petera (Asa xv.); nanarakaraka izany dia tany Antiokia tao Syria izy, sady mbola Apostolin' ny voafora izy tamin' izay (Gal. ii. 7, 9, 11). Raha nanoratra ny 1 Korintiana Paoly, dia mbola nitety tany Petera sy ny vadiny (1 Kor. ix. 5); raha nanoratra ny Epistily ho an' ny Romana Paoly, dia tsy misy teny mahatsiaro an' i Petera ho tany, sady hita (araka izay nolazaina teo) fa tsy mbola tany izy. Ary koa, taorian' izany indray Paoly dia nentina nifatotra tany Roma. Voalazan' ny Asan' ny Apostoly ny nihaonan' i Paoly tamin' ny Kristiana tany (Asa xxviii. 15, etc.), fa tsy misy teny, na kely akory aza, milaza an' i Petera; kanefa mahagaga loatra izany, raha mba tany Roma ihany Petera. Ary tsy izany ihany, fa raha mbola nifatotra tao Roma Paoly, dia nanoratra epistily efatra izy (Kolosiana, Filemona, Efesiana, Filipiana), ary tamin' ny nifatorany tao fanindroany dia nanoratra epistily iray koa izy (2 Timoty), ary amin' ireo epistily ireo dia nolazalazainy be hiany ny anaran' ny namany izay sendra tao aminy (Fil. iv. 21, 22; Kol. iv. 10, 11; Filem. 23, 24; 2 Tim. i. 15-18; iv. 9-22); kanefa amin' ireo indray tsy misy teny, na kely akory aza, izay mahatsiaro an' i Petera. Dia azontsika lazaina marina fa tsy maintsy ho taorian' ny nanoratan' i Paoly ny Epistiliny Faharoa tamin' i Timoty no nankanesan' i Petera tany Roma.

Koanefa ny filazan' ny Kristiana tany aloha dia miray tsara amin' izao zavatra iray loha izao: Petera, hoy izy, novonoina tany Roma tamin' ny fanenjehana nataon' i Nero, dia ilay nahafatesan' i Paoly koa. Ary azo inoana izany, na dia tsy hita marina, sady azo ampifanarahina amin' ny teny eo amin' ny Filazantsara koa. Tokony ho nankany Roma Petera taloha kelin' ny nahafatesan' i Paoly, dia nanarakaraka ny nanoratan' i Paoly ho an' i Timoty. Ny Tompon' i Petera efa nilaza rahateo fa hovonoin' ny sasany izy (Jao. xxi. 18, 19); ary ny olona tao Roma, izay efa nazoto nanenjika ny Kristiana tamin' izany, dia tsy maintsy nahare ny lazan' i Petera. Dia nosamboriny izy angamba ka novonoiny. Ary raha tany Roma Petera, dia tokony ho nampianatra sy nanao izay hainy hanatsara ny fiangonana tany izy. Kanefa fohy ny andro nipetrahany, toa herintaona latsaka kely, na nihoatra kely angamba,—ary hita marimarina fa tsy mba nanomboka na nifehy ny fiangonana tao Roma akory izy, na dia lazain' ny Katolika Romana toy ny zavatra misy porofo tsara aza izany.

Efa voalaza teo fa tsotra ny teny nataon' ny Kristiana izay taloha indrindra ny amin' i Petera, fa tato aoriana niampy betsaka ny tantara. Ny teny fohy milaza azy ho tany Roma dia nitariny sy nampiany betsaka, nefa miandalandalana ny famantarany azy. Petera, hoy izy, no nanomboka ny fiangonana tany Roma sy nifehy azy taona maro; Petera sy Simona Magosy, hoy izy, nifanohitra tao Roma; nefa ny teny eo amin' ny Asa viii. milaza ny nifandirany tao Samaria ihany no tokony ho nisehoan' izany hevitra izany, sady tsy hita velively izay vavolombelona ahafantarantsika fa nankany Roma Simona Magosy. Toy izany koa ny amin' ny nahafatesan' i Petera: ny teny taloha indrindra dia milaza azy fa novonoina tany Roma. Taoriana anefa dia nampiana indray ny tantara, ka nisy nilaza fa nohomboana tamin' ny hazo-fijaliana Petera, kanefa ny lohany no natao ambany; izany koa nampiany teny izay nataony ho tenin' i Petera, izay nilaza fa tsy mendrika hampitovina amin' ny Tompony izy, ka dia nangataka mba hatao ambany ny lohany, hoy izy; ary taoriana indray dia nisy nilaza ilay tantara ny amin' i Petera efa nikasa hiala teo Roma, fa notsenain' ny Tompo tao an-dalana. Tsara tarehy sady mahafinaritra ny mpihaino ireny tantara ireny; kanefa tsarovy, fa angano ihany ireny, ka dia tsy azo itokiana ho marina akory.

Efa tapitra izao ny tantaran' i Petera, kanefa misy zavatra lehibe anankiray izay tokony hodinihina kely. Ny Papa—izay bisopin' i Roma, sady lehiben' ny fiangonan' ny Katolika Romana rehetra—dia mihambo ho solon' i Petera, ka manao azy ho manampahefana hifehy sy handahatra ny fiango-

nana rehetra. **Mipetraka amin' ny fiketrahan'** i Petera ny Papa, hoy ny Katolika Romana, sady manana ny "fahefana amin' ny fanalahidy," tahaka izay nomen' ny Tompo an' i Petera, hoy izy.

Raha fotorana ny teniny, dia misy milahatra toy izao ny heviny: (1) Petera no nataon' i Jesosy Kristy mpifehy ny Fiangonany, hoy izy, ka nomeny fahefana ho lohan' ny Apostoly rehetra sy ho lehibeny; (2) ny fahefana nomen' i Kristy an' i Petera dia tsy maintsy nafindrany tamin' ny hafa izay nandimby azy, hoy izy, fa raha tsy izany, dia tratry ny tsy misy loha ny Fiangonana, ka tsy maintsy maty maso sy mivily finoana izy; (3) tao Roma, hoy izy, no nampianarin' i Petera indrindra, koa dia ny bisopin' ny fiangonana tao Roma no namindran' Petera ny fahefany; (4) ary amin' izany, ny Papa, izay bisopin' i Roma ka dimbin' i Petera, hoy izy, dia solon' i Jesosy Kristy amin' ny fitondrana ny Fiangonana sady tsy mety diso amin' izany, fa izay manaiky azy dia manaiky an' i Kristy, hoy izy, ary izay mandà azy dia mandà an' i Kristy kosa.

Toa hevitra mifandray sy mifampiankina ireo. Fa raha fantarintsika tsirairay dia hita fa manao hitsak' am-porano izay manaiky azy. Raha lanjaina ny (1) dia hita fa tsy marina izany. Tsy lehibe na mpifehy ny Apostoly Petera aza, sady nolaviny ny manao azy ho "tompon' ny lovan' Andriamanitra." Ny hevitra (2) dia tahaka izany hiany. Fa raha ekena ho marina ilay (1), ka hataontsika fa lehiben' ny Apostoly sy mpifehy ny Fiangonana tokoa Petera, dia tsy mba azony napetraka tamin' ny hafa izany. Ny tombom-boninahitra nananany dia vokatry ny finoany sy ny herim-pony, fa tsy mba fahalehibiazana araka ny nofo, izay azony nafindra tamin' ny sasany izany, fa zavatra nipetraka tamin' i Petera irery. Ary raha mora lavina ny hevitra voalohany sy ny faharoa, dia mainka fa ilay fahatelo. Aiza izay vavolombelona ahalalantsika fa ny bisopin' i Roma no nataon' i Petera solony? Tsy mba bisopy tany Roma akory Petera. Raha hataontsika hoe "fiketrahan' i *Paoly*" ny fiangonana ao Roma, dia hila ho marina izany, fa Paoly sy ny mpianany no nikely aina nitaiza azy; fa kely foana ny nataon' i Petera tao Roma, raha mba inoantsika ny filazan' ny olona tany aloha fa nankao izy. Tsy Jerosalema, na Antiokia, no nomen' i Petera ny fahefana nananany, hoy izy, fa ny bisopin' i Roma ihany, nefa izay anaran' ny bisopin' i Roma tamin' izay dia tsy fantatra akory. Jaona Apostoly mbola velona sady naharitra ela taorian' ny nahafatesan' i Petera, kanefa ny bisopin' i Roma dia lehiben' i Jaona hoe! Hataontsika ahoana no hanaiky izany? Ary ilay hevitra fahefatra, izay tampon-dohan' izy rehetra, dia malomy foana; izay mazoto mamaky ny Filazantsara tsy voataon' izany na dia indray andro akory aza.

Kanefa mampieritreritra be hiany ny nahatongavan' izany hevitry ny Katolika Romana izany. Talohan' ny Reformasiona—dia ny nisehoan' ny Soratra Masina indray, sy ny nisarahan' i Protestanta tamin' ny Romanista—ny Papa efa tonga nahery. Ny fiangonana rehetra efa nanoa azy afa-tsy ny Fiangonana Grika sy ny namany tao amin' ny tany antsinanana. Kanefa nitombo niandalana ihany ny herin' ny Papa, sady nolavin' ny tany sasany ela dia ela izy aloha vao nekeny ho nanam-pahefana taminy. Ary koa, tamin' ny voalohany tsy dia nekena ho *mpifehy* ny Fiangonana ny bisopin' i Roma, fa nekeny ho *zokinjokiny* fotsiny hiany; fa nony taoriana dia nihalalina kokoa ny hevitry ny Papa, ka dia nanao azy ho lohany sy ho mpanapaka ny fiangonana rehetra izy. Dia tsy nety nihemotra tamin' izany heviny izany intsony izy, fa narosony mandrakariva mandra-panaikin' ny fiangonana rehetra azy, afa-tsy ireo voaluza eo ambony ireo, sady fatratra loatra ny heriny, ka tsy ny fiangonana hiany no notapahiny, fa ny fanjakana koa. Ny mpanjaka rehetra nampanoaviny azy vao navelany hanjaka; izay andriana sahy nanohitra azy dia naongany, ary ny vahoakany norahonany tsy hanaiky azy intsony; ary nenjehiny sy novonoiny izay rehetra tsy nanaraka ny fampianarany. Tsy azony atao intsony izany ankehitriny, kanefa raha amin' ny olona izay mbola manaiky ny Papa ny tenin' ny Papa dia ekeny kokoa noho ny tenin' ny Filazantsara.

Ary nanao ahoana moa no tokony ho niandohan' izany hery sy fahefana izany? (1) Roma dia renivohitr' izao tontolo izao, ka tsy nisy vohitra nitovy voninahitra taminy, raha tsy taoriana elan' ny andron' ny Apostoly. Tahaka an' Antananarivo eto Madagaskara izany: ny manam-pahefana dia atỳ; ny ivoahan' ny hevi-panjakana dia atỳ avokoa; anton' i Madagaskara tokoa Antananarivo. Toraka izany Roma tany aloha; kanefa tsy anton' ny tany anankiray ihany, fa ny tany maro Koa rehefa vanona tsara ny fiangonan' i Roma, dia nalaky nanan-daza koa izy, fa be ny avy tao aminy no niely tany amin' ny fiangonana hafa. Izany no zavatra iray nisehoan' ny fahefan' ny bisopin' i Roma. Ny fiamboniani' ny tanàna no nahamora ny fisandratan' ny fiangonana tao. (2) Faharoan' izany indray, ilay filazan' ny olona fa Petera no nanomboka ny fiangonana tany tsy maintsy ho nanampy azy koa. Toa zavatra mety izany, hoy ny hevitry ny olona, raha naorin' ny zokin' ny Apostoly izany fiangonana amin' ny renivohitr' izao tontolo izao izany. Zavatra nanandrify ny tokony ho tiana izany. Maromaro ny fiangonana tao andrefan' i Roma no natomboky ny olona avy tany Roma ihany, ka dia nalaky nanaiky an' i Roma ho reniny sy ho mpanoro hevitra

azy ireo; ka 'dia nitariny ny heviny. Tama-mihevitra an' i Petera ho mpanorina ny fiangonan' i Roma rahateo ny olona hatry ny ela; ary amin' izany, ilay teny nataon' i Jesosy tamin' i Petera dia noheveriny ho an' izay nandimby azy nitondra ny fiangonana koa, ka dia nekeny ho lohany ny bisopin' i Roma. Ary ny bisopin' i Roma koa, rehefa nekena toy izany, dia nalaky nandoka ny fahefan' i Petera, ka nilaza izany fa efa voafindra tamin' izy mpandimby azy. Tokony ho toy izany no niandohany. Tafasaraka amin' ny Filazantsara lavitra loatra izany ankehitriny, ka mahavariana ny hevitsika raha mandinika ny tsi-fitoviany (fa olona manana ny Tenin' Andriamanitra anie ireny manaiky azy ireny); kanefa kosa indray hitantsika fa voasaron' ny fampianarana hafa sy ny tantaran' olona ny Tenin' Andriamanitra, ka saiky tsy hita akory izy. Ary izany efa voasoratra izany dia mampiseho kely izay tokony ho nahatongavan' ny hevitra tsi-marina sasany.—G.C.

2.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Araka ny hevitry ny sasany, ny taona A.D. 90 no tokony ho nanoratan' i Petera ny epistily; fa hoy ny sasany kosa, tokony ho nosoratany tanelanelan' ny taona A.D. 63 sy 67. Nefa tsy azo lazaina marina izany. Tany Babylona no nanoratany ny epistily (v. 13). Nefa tsy mifanaraka ny olona ny amin' ny Babylona voalazany. Hoy ny sasany, fa Roma ihany no natao hoe Babylona. Ary ny teny sasany ao amin' ny Apokalypsy (toko xvii., xviii.) no entiny manamarina izany heviny izany, koa ataony fa ny anaran' i Babylona, tanàna efa noravan' Andriamanitra noho ny haratsian' ny mponina teo, no nomen' ny nanoratra ity epistily ity an' i Roma, izay tonga mitovitovy ihany amin' i Babylona noho ny ratsy nataony sy ny nanenjehany ny Kristiana. Nefa kosa tsy mba teny be tandindona sy ohatra ity episitily ity, tahaka ny Apokalypsy, fa tsotra ihany ny teny ao aminy; ary Petera tokony ho tsy nanao ohatra raha nilaza izay nonenany tamin' izy nanoratra ny epistily. Dia Babylona tany Kaldea ihany no nitoeran' i Petera tamin' ny nanoratany ny Epistily Voalohany.

Tamin' ny andro teo aloha tanàna malaza indrindra Babylona, renivohitr' i Kaldea, sady lazaina matetika ao amin' ny Test. Vao. Nentina teo ny Jiosy izay voababo, araka izay lazain' ny bokin' ny Mpanjaka Faharoa sy Daniela. Ary tamin' ny andron' i Petera, na dia efa rava ela dia ela aza ny tanàna lehibe sy malaza, mbola natao hoe Babylona ihany ilay tanàna kely takaikin' izay niorenan' i Babylona taloha. Ary hoy Josefosy (mpanoratra,tamin' ny Jiosy) fa betsaka ny Jiosy izay nitoetra tao Babylona tamin' izany andro izany. Efa natolotra an' i Petera ny filazantsara ho an' ny voafora, dia ny Jiosy (Gal. ii. 7), ary nifanaiky izy sy Paoly fa hankany amin' ny Jentilisa Paoly, ary hankany amin' ny Jiosy kosa Petera (Gal. ii. 9). Dia mbola nitoetra tany Babylona Petera, sy nampianatra ny Jiosy teo tamin' ny andro nanoratany ny epistiliny.

3.—*Ny Olona nanoratana azy.* Hoy ny and. 1 fa "ny mpivahiny monina any am-pielezana any Ponto, Galatia, Kapadokia, Asia sy Bitynia," no olona nanoratan' i Petera ity Epistily Voaloahany ity. Ary ataon' ny sasany fa Jiosy ihany ireo voalaza ireo. Nefa nisy Jentilisa koa teo amin' ny fiangonana rehetra, ary tsy nanadino azy izy. Ary ireto teny ambany ireto no ahafantarantsika fa ny Jentilisa koa no nanoratan' i Petera ny episitily, dia i. 14-18; ii. 9, 10, ampitovina amin' ny Rom. ix. 24, 25; iv. 3. Ponto, Galatia, Kapadokia, Asia sy Bitynia dia isan' ny fizaran-tany lehibe any Asia Minora. *Ponto* no tany nahaterahan' i Akoila (Asa xviii. 2). Nandehandeha namaky an' i *Galatia* indroa Paoly, ary betsaka ny fiangonana tao (Asa xvi. 9; xviii. 23; xix. 1). *Kapadokia* dia fizaran-tany tao atsimon' i Ponto ary avaratr' i Kilikia. Tamin' ny nilatsahan' ny Fanahy Masina tamin' ny Andro Pentekosta nisy Jiosy sasany tonga tao Jerosalema avy tany Kapadokia (Asa ii. 9), izay nino an' i Kristy noho ny teny notorin' i Petera tamin' izany andro izany. Dia maro ny fiangonana naorin' ireo tsara fanahy ireo rehefa niverina tamin' ny taniny izy; ary maro ny olona tompon-tany tany Kapadokia izay tonga Kristiana malaza sy mpanoratra tamin' ny aoriana. Ny *Asia* lazaina eto tsy mba ilay kontinenta lehibe izay atao hoe Asia ankehitriny, na ilay peninsola atao hoe Asia Minora aza, fa ny fizaran-tany andrefana indrindra any Asia Minora, izay amoron-dranomasina. Efesosy no renivohiny, ary tany Asia ny fiangonana fito nampanoratan' ny Tompo ny epistily fohifohy ao amin' ny Apokalypsy ii. sy iii. Ary *Bitynia* dia ny fizarantany amoron' ny Ranomasina Mainty, ary avaratr' i Firygia sy andrefan' i Galatia. Paoly Apostoly nikasa hankany Bitynia mbamin' i Silasy sy Timoty, "fa tsy navelan' ny Fanahy Masina izy;" dia nankany Eoropa tamin' ny aoriana izy sy ny namany. (Zahao ny *Sarintanin' ny Tany samy hafa voalaza ao amin' ny Baiboly.*)

4.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* (1) Fantatry ny Apostoly fa hoharatsina ny Kristiana, ary ho avy vetivety ny fanenjehana mafy indrindra (iii. 17; iv. 12-19); dia mba hampifaly sy hanome toky azy no nanoratany ny epistily, ary mba ho tanteraka izany, dia mampahatsiaro azy izy izay nataon' i Kristy ho fianarany; sady nilazany ny amin' ny soa voatahiry any an-danitra ho azy (i. 3-13; ii. 19-25; 15-22). (2) Fantatr' i Petera koa fa nisy zava-dratsy sasany izay hahasimba azy; dia hananatra azy amin' ireny no nanoratany ity epistily ity. Koa ireto

zavatra ireto no nolazainy ho tsy mety: "ny filana fahiny tamin' ny hadalany" (i. 14-24; ny hevi-dratsy (ii.; iii. 8, 9); ny fitiavan' ny vehivavy firavahana (iii. 1-6), ary ny faniriana ny mpitandrina ho ambony, sy ny filany vola (v. 1-4). (3) Ary mba hamporisika azy hazoto dia hazoto amin' ny fankatoavana mety hataon' ny Kristiana, dia izany koa no nanoratany ny epistily (ii. 11-18; iii. 1-5; iv. 7-11; v. 6-9). (4) Ary koa, ataon' ny sasany fa mba hanamarina ny teny notorin' i Paoly no nanoratan' i Petera ny epistily; fa Paoly efa nitory ny filazantsara tamin' ireo fiangonana ireo tamin' ny taloha, dia izay lazain' i Petera (v. 12), hoy izy ireo, no lazainy mba hanamarina izany tori-tenin' i Paoly izany.

5.—*Izay tenin' i Kristy notsaroan' i Petera*:—

1 Pet. i. 4........Mat. xxv. 34.
,, i. 8.........Jao. xx. 29.
,, i. 10..........Lio. x. 24.
,, i. 13........Lio. xii. 35.
,, ii. 12.......Mat. v. 16.
,, iii. 13-15....,, v. 16.
,, v. 6.........,, xxiii. 12.

6.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha*:—

1 Pet. i. 19 .......Lev. xi. 44.
,, ,, 24, 25....Isa. xl. 6, &c.
,, ii. 6 .......Isa. xxviii. 16.
,, ,, 7 ........Sal. cxviii. 22, 23.
,, ,, 8.........Isa. viii. 14.
,, ,, 9.... .. .Eks. xix. 6.
,, ,, 12........Isa. liii. 9.
,, ii. 24........Isa. liii. 5.
,, iii. 10 ......Sal. xxxiv. 13, &c.
,, ,, 14, 15....Isa. viii. 12, 13.
,, iv. 8........Oha. x. 12.
,, ,, 18........,, xi. 31.
,, v. 5.........Isa. lxvi. 2.—J.W.

**PETERA. Ny Epistily Faharoa nosoratany.** 1.—*Ny Nanoratra azy.* Araka ny and. 1, Petera Apostoly no nanoratra ny epistily; ary voalaza (i. 16, 18) fa ny nanoratra azy dia teo amin' i Jesosy, raha niova tarehy tany an-tendrombohitra Izy. Nefa misy maromaro ihany izay miahanahana ny amin' ny epistily, na nosoratan' iPetera tokoa izy, na tsia. Ary izao hevitra telo izao no mampisalasala ny sasany:—(1) Satria tsy naka teny loatra amin' ity epistily ity ny olona izay nanoratra akaikin' ny andron' ny Apostoly, tahaka izay nataony tamin' ny epistily hafa. (2) Ary koa, satria tsy mitovy loatra ny fomban' ny teny ao amin' ity epistily ity sy ny amin' ny Epistily Voalohany. (3) Ary koa, satria mitovitovy ny toko ii. sy ny Epistily nosoratan' i Joda.

Nefa kosa misy maromaro kokoa izay mbola mihevitra fa Petera ihany no nanoratra azy. Ary izao hevitra telo izao no entin' ireo hanamarina ny heviny:—Satria (1) ity epistily ity noraisin' ny fiangonana maro teo aloha, dia tokony ho nekeny fa nosoratan' i Petera izy. Ary koa, (2) ny zavatra voalaza ao amin' ny epistily mifanaraka tsara amin' izay tokony ho nataon' i Petera, ary dia mahasoa ny mpamaky azy tokoa izy. Ary hoy izy koa, (3) fa tsy maninona tsy maninona ny tsi-fitovian' ny fomban' ny epistily roa. Tsy mba mitovy mandrakariva ny fomban' ny teny soratan' ny olona. Ary hafa angaha ny lehilahy izay nanampy an' i Petera raha nanoratra ny Epistily Voalohany, sy izay nanampy azy raha nanoratra ny Epistily Faharoa. Fa fanao ihany teo aloha ny maka olona ho mpandika teny; ary angamba tsy nahay teny Grika loatra Petera, fa avy tany Galilia izy. Ary dia inoantsika fa Petera ihany no nanoratra ity epistily ity, koa tokony hekentsika ho isan' ny Soratra Masina izy.

2.—*Ny Olona sy ny Taona nanoratana azy.* Ny olona rehetra "izay efa nahazo finoana soa toraka ny anay" (i. 1) no nanoratany ny epistily. Ary indrindra ny olona izay efa nandray ny Epistily Voalohany (iii. 1). Ary akaiky ny nahafatesan' Petera no nanoratany azy; fa hoy izy (i. 14): "Fantatro fa ho tampoka ny hihavian' ny hanesorana ny trano-laiko, dia toy ny nasehon' i Jesosy Kristy Tompontsika tamiko koa." Ary misy tantara milaza fa maty tamin' ny taona A.D. 64 izy, dia tokony ho talohaloha kelin' izany no nanoratany ny epistily. Tsy azo lazaina marina ny tanàna na ny tany izay nanoratana azy; misy ihany anefa ny sasany milaza fa tany Roma Petera tamin' izay. Asa anefa na tany, na tsia, izy.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Mora hita izay anton' ny nanoratana ny epistily, dia (1) mba hananatra ny fiangonana hikatsaka izay fitondrantena miendrika amin' ny Kristiana; ary mba hahafantaran' ny mino izay mety hatao. Ny Soratra Masina nolazain' i Petera ho tsy arirarira noforonin' ny olona fetsy saina, fa teny marina nampanoratin' ny Fanahy Masina, dia toy "ny jiro mahazava eo amin' ny fitoerana maizimaizina." Ary koa, (2) voasoratra ny epistily ho fananarana mba tsy haneken' ny fiangonana ireo "mpaminany na mpampianatra sandoka izay efa nampiditra sain-diso mahasimba ireo" (ii. 1). Nataon' ny Apostoly ho olona mahihitra, miavonavona, sy manaraka ny filan' ny nofo izy ireo, izay manao ny heloka vetaveta izay nandringana an' i Sodoma sy Gomora, ary izao tontolo izao tamin' ny Safo-drano lehibe (ii. 4-16). Olona izay efa toa Kristiana marina ihany izy ireo, nefa nihemotra tamin' ny finoana, dia tonga ratsy lavitra noho ny tamin' ny voalohany (ii. 19-22). Raha ny tenin' ity epistily ity no ampitovina amin' ny teny maro nolazain' i Paoly, dia Asa xx. 29, 30; 1 Kor. v. 9-13; 1 Tim. iv. 1, 2; etc., toa nisy mpampianatra sandoka teo amin' ny fiangonana maro izay nanda fa olona tokoa Jesosy Kristy; sy izay naneso ny tenin' ny Apostoly fa ho avy indray Izy; sy izay nanevateva ny lalàn' i Kristy; ary

izay nampianatra fa afaka amin' ny fitandremana ny lalàn' Andriamanitra izy, ary nahazo nanao izay tilan-dratsy rehetra. Olona nandoka tena izy ireo ka sahy hampianatra amin' ny anaran' ny Tompo aza, dia nampivily ny maro. Ary (3) voasoratra ny epistily mba hanambara fa ho avy indray tokoa ny Tompo, na dia toa mitaredretra ela aza Izy (iii. 3-14). Koanefa, hoy ny Apositoly, ny fahari-pon' ny Tompo sy ny hahelan' ny andro hisehoany dia kasainy ho famonjena, mba hamporisika ny mpanota hibebaka (iii. 15).

Ny teny voalohany sy ny teny farany dia samy teny fanomezan-toky ny mino, handrosoany amin' ny finoana sy ny fahalalana. Ary satria anti-panahy tamin' izay Petera, ary efa antomotra ny andro hialany amin' izao tontolo izao, dia nananatra azy izy, toa isan' ny vavolombelon' ny voninahitr' i Jesosy Tompo sy ny teny soa nampianariny. Ny *fahalalana* an' i Kristy no zavatra nirin' i Petera indrindra ho an' ny Kristiana, dia nolazainy voalohany sy farany teo amin' ny epistily (i. 2 ; iii. 18).

4.—*Fizarana ny teny.*

(1) Fiarahabana sy faniriana ho an' ny mino : i. 1-3.

(2) Fananarana mba hikatsaka izay fitondrantena miendrika amin' ny Kristiana indrindra : i. 4-11.

(3) Ny andro hahafatesan' ny nanoratra aza no nolazainy ho antomotra, araka izay efa nasehon' i Jesosy Tompo taminy : i. 12-15.

(4) Ny nahatsiarovan' i Petera ny voninahitr' i Kristy : i. 16-18.

(5) Ny hatsaran' ny Soratra Masina : i. 19-21.

(6) Ny hahafantarana ny mpampianatra sandoka : ii. 1-3.

(7) Faminaniana ny handringanana azy noho ny haratsiany sy ny zava-betaveta nampianariny : ii. 4-22.

(8) Ny hihavian' ny Tompo, na dia lavin' ny mpaneso aza izany : iii. 1-10.

(9) Fara-anatra : iii. 11-18.

5.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.*

2 Pet. ii. 22.......Oha. xxvi. 11.—J.W.

**PETORA** : dia ny tanàna na tany izay fonenan' i Balama mpaminany ; voalaza ho teo amoron' ny ony, dia ny Eofrata (Nom. xxii. 5) sy tany Mesopotamia (Deot. xxiii. 4) izy ; fa afa-tsy izany, dia tsy fantatra izay nitoerany.—J.S.

**PI-BESETA** : dia tanàna anankiray tany Egypta, voalaza ao amin' ny Ezek. xxx. 17 miaraka amin' ny anaran' ny tanàna maro hafa koa. Naorina tao amin' ny 'Delta,' na tany lemaka telo zoro izay avy amin' ny fisampanan' ny ony Neily ao avaratr' i Kairo renivohitra, dia tao amin' ny ilany andrefan' ilay vavan' ny Neily atao hoe Pelusiaka, ary tokony ho 40 maily ao avaratr' i Kairo. Ny anaran' ny tanàna (*Bubastis* amin' ny teny Grika) dia avy amin' ny andriamanibavy nivavahana tao, izay natao hoe *Bast* na *Pascht*. Tsara rafitra indrindra, hono, ny tempolin' io sampy io, nefa rava avokoa hatramin' ny ela izy, ary vato vitsy hiany no sisa ho vavolombelon' ny hatsarany.—J.S.

**PI-HAHIROTA** : dia anaran' ny tany tao amin' ny lohan' ny Golfan' i Soeza (Ranomasina Mena), takaikin' izay nitobian' ny Zanak' Isiraely rehefa niala tao Egypta izy (Eks. xiv. 2, 9 ; Nom. xxxiii. 7, 8). Raha avy amin' ny teny Egyptiana io teny io, dia fitoeran' ny zava-maniry karazan' ny herana sy hazondrano no heviny ; ary raha tahaka ny mpanoratra sasany, Pi-hahirota dia ny tany lemaka eo amorony andrefan' ny farihy izay atao hoe "Bitter Lakes" (Farihy Mangidy), satria mangidy sira loatra tany aloha ny ranony.—J.S.

**PINA**. Ity teny ity dia dikan' ny teny Hebreo hoe *Tidhar*, ary voalaza miaraka amin' ny anaran' ny hazo maro hafa koa ao amin' ny Isa. xli. 19 ; nefa tsy hita marina izay hazo voalaza eto, fa tokony ho karazan-kazo mateza sy maharitra izy. — J.S.

**PIRATONA** : dia tanàna voalaza ao amin' ny Mpts. xii. 15 ho tao amin' ny tanin' ny Efraima sady nandevenana an' i Abdona Mpitsara. Ao amoron' ny lalana mankany Jopa avy any Sekema (na *Nablous*) misy vohitra kely atao hoe *Fer' ata*, ary ao no tokony ho niorenan' i Piratona tany aloha.—J.S.

**PISGA** : dia anaran' ny tendrombohitra anankiray ao amin' ny tany lemak' i Moaba, izay niakaran' i Mosesy hitazana ny Tany Masina sady nahafatesany koa (Deot. xxxii. 49). Tsy hita marina anefa na anaran' ny tampon' ny tendrombohitra anankiray Pisga, na anaran' ny tendrombohitra maro tomandavana, ka dia sahala amin' ny hoe Abarima. Toa tandrifin' i Jeriko izy ary tao avaratr' atsinanan' ny Ranomasina Maty ; vakio Deot. iii. 17 ; Fanis. xxi. 20 ; xxiii. 14 ; Jos. xii. 3 ; izahao ABARIMA sy NEBO.—J.S.

**PISIDIA** : dia fizaran-tany anankiray any Asia Minora ; nofaritan' i Frygia tao avarany, sy Karia sy Lykia tao andrefany, sy Pamfylia tao atsimony, ary Kilikia tao atsinanany, izy. Tany be tendrombohitra Pisidia, ary ny olona tompon-tany dia tia ady sady tsy mba nanaiky lalàna loatra, koa amin' izany dia natahoran' ny firenena nanodidina azy izy ; ary ny Romana aza tsy mba nandresy azy. Indroa no nalehan' i Paoly Apostoly izany tany izany, dia tamin' ny Diany Voalohany nitety tany niaraka tamin' i Barnabasy : voalohany, raha avy tany Pamfylia any atsimo izy roa lahy (Asa. xiii. 14) hankany Antiokia, izay isan' ny tanàna lehibe tamin' izany ; ary indray, rehefa tapitra ny nalehany tany Lykaonia, dia namaky ny tany indray izy

roa lahy, ka nianatsimo hankany Perga sy Atalia (xiv. 21-24). Angamba tany Pisidia no niaretan' i Paoly ilay "loza tamin' ny jiolahy" voalazany ao amin' ny 2 Kor. xi. 26.—J.S.

**PISTAKIA**: ity teny ity dia dikan' ny teny Hebreo hoe *botnim*, ary milaza ny voan' ny hazo anankiray atao hoe *pistasio* (*Pistacia vera*) izy. Maniry bebe hiany any Syria sy Palestina ny hazo pistakia, ary ny voany, izay mafy hoditra, dia mamy sady tian' ny olona dia tiany. Koa izany no isan' ny vokatry ny tany nasain' i Jakoba haterin' ny zanany ho an' ilay mpanapaka lehibe any Egypta (Gen. xliii. 11).—J.S.

**PITOMA**: dia ny anankiray tamin' ireo tanàna fitehirizana (hanina na harena) any Egypta izay nataon'ny Zanak' Isiraely ho an' ilay Farao mpanjaka izay tsy nahalala an' i Josefa, fa vao nampahory ny taranak' i Jakoba (Eks. i. 11). Vao faingana hiany dia efa hita ny niorenan' io tanàna io, dia ao amin' ny lohasaha atao hoe *Wady Tumilat*, eo anelanelan' ny tany Gosena sy ny Farihy Mangidy ('Bitter Lakes,' izahao PI-HAHIROTA). Mbola hita ao ny biriky betsaka ravan' ny trano fitehirizam-bary sy ny tranofiarovana; ary ny sasany amin' ireo dia tokony ho natao talohan' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta. Tanàna nametrahana miaramila Pitoma, fa tao amin' ny sisin-tanin' i Egypta tao atsinanany, sady fiarovana azy tamin' ny firenena mifindrafindra monina izy; ny anarany dia avy tamin' ny sampy atao hoe *Thum* na *Toum*, izay nivavahana tao.—J.S.

**PLATANA**: dia dikan' ny teny Hebreo hoe *armon*, ary milaza hazo vaventy sy misandrahaka sady tsara ravina maniry be any Syria izy, fa indrindra any Syria sy Media (*Platana orientalis*; Eng. *plane tree*).

Koa amin' izany dia natao ohatra milaza ny hatsaran' ny fanjakan' ny Asyriana izy (Ezek. xxi. 8). Ao amin' ny lohasaha izay misy tany mandomando no anirian' ny platana indrindra, miaraka amin' ny hazo malahelo sy ny popola.—J.S.

**POA**: dia anaran' ny olona telo voalazan' ny Testamenta Vaovao:— (1) Rain' i Tola, anankiray teo amin' ny Mpitsara tamin' ny Isiraely (Mpits. x. 1); (2) ny anankiray tamin' ny zanakalahin' Isakara (1 Tant. vii. 1); (3) ny anankiray tamin' ireo mpampivelona roa vavy tany Egypta izay nasain' i Farao mpanjaka hamono ny zanakalahin' ny Zanak' Isiraely raha vao teraka. Kanefa voalaza fa natahotra an' Andriamanitra izy roa vavy ka tsy mba nanaraka ny tenin' i Farao; dia nahazo sitraka tamin' i Jehova izy ka niteraka zanaka aman-dimby (Eks. i. 15-21).—J.S.

**POETRY HEBREO**. Ny bokin' ny Soratra Masina izay alahatra araka ny fomba fihirana dia dimy, dia izao: Joba, Salamo Ohabolana, Mpitoriteny, sy ny Tonon-kiran' i Solomona. Ny sasany amin' ireo dia talohan' ny boky milaza tantara, ary ny sasany kosa taoriana, fa ny anton' ny andaharana azy hikambana ho fizarana iray dia satria ny fomban' ny teny nanoratana azy dia tamin' ny fihirana na Poetry Hebreo. Kanefa tsy izy hiany no teny natao tamin' izany fomba izany, fa misy fihirana na poema hafa koa ao amin' ny Soratra Masina, kanefa fohy ka tsy ampy ho boky. Tahaka izany ny hira nataon' ny Zanak' Isiraely tamin' ny nandringanana an' i Farao sy ny Egyptiana tao amin' ny Ranomasina Mena (Eks. xv.), sy ny nosoratan' i Mosesy ho an' ny Zanak' Isiraely, rehefa omby akaiky ny andro hahafatesany (Deot. xxxii.), ary ny teny maromaro hafa koa, indrindra fa ny ankabeazan' ny bokin' ny Mpaminany. Nalahatry ny Jiosy ho isan' ny 'Hagiografa,' na 'Soratra masina,' ireo boky ireo; ary ao amin' ny Baiboly ananantsika dia voalahatra ao anelanelan' ny boky milaza tantara sy ny bokin' ny Mpaminany izy.

1.—*Ny Fomba na Tarehin' ny Fihirana na Poema Hebreo.* Ny fomban' ny fihirana na poetry teo amin' ny Hebreo tsy dia niankina tamin' ny fitovian' ny isan' ny vakiteny amin' ny andalana, sy ny fitoviam-peo amin' ny vaki-teny farany amin' ny andalana, tahaka ny tamin' ny Grika sy ny Romana ary atỳ amintsika ankehitriny tsy akory. Ny maha-poetry ny azy dia ny fandaharany ny teny amin' ny andalana, mba hifandanja sy hifamaly, na ny teny, na ny hevitra, na izy roroa aza (Paralelisma). Ary ny fifandanjana sy ny fifamaliana nataony dia samy hafa, ary ny fihirana na poema teo amin' ny Hebreo dia manaraka azy hiany. Ary raha dinihina koly ireo fomba fandaharana ireo, dia ho hita ny fomban' ny fihirana Hebreo; ary ao amin' ny Baiboly Malagasy Voahitsy dia voalahatra mba hampiseho ny fandaharana ny teny araka ny hira na poema, tahaka ny amin' ny Baiboly Hebreo, fa tsy nalahatra tsotra tahaka ny prose ihany izy. Ary atỳ ambany dia halahatra manaraka ny andalana, ary ho mora hita fa poetry izy, fa tsy teny milaza tantara amin' ny teny tsotra tsy milahatra loatra.

(1) Indraindray, hevitra tsy mitovy no alahatra ho amin' ny andalana samy hafa mba hifandanja sy hifamaly (Paralelisma Antithetika). Toy izao:—

Oha. x. 1:

"Ny zanaka hendry mahafaly ny rainy;
Fa ny zanaka adala mampalahelo ny reniny."

Amin' ireo andalana roa ireo dia mifampitaha tsara ny teny sy ny hevitra. Ny hoe "zanaka hendry" mifandanja amin' ny hoe, "zanaka adala;" ary ny hoe "maha-

faly ny rainy" mifamaly amin' ny hoe "mampalahelo ny reniny."

Ary dia toy izany koa ity :—

Sal. i. 6 :

"Fa fantatr' i Jehova ny lalan' ny marina ;
Fa ny lalàn' ny ratsy fanahy kosa dia mankany amin' ny fahaverezana."

Maro ny teny voalahatra araka izany fomba izany, ary ao amin' ny Bokin' ny Ohabolana no misy azy matetika indrindra.

(2) Indraindray ny hevitra izay kasaina holazaina dia averimberina ; kanefa ovana kely ny tarehy sy ny teny enti-milaza azy (Paralelisma Synonymo). Toy izao :—

Sal. ii. 4 :

"Izay mipetraka any an-danitra mihomehy ;
Ny Tompo maneso ireo."

Amin' izany andalana roa izany dia hevitra iray hiany ny voalohany sy ny faharoa, fa miova tarehy kely. Ny hoe "Izay mipetraka any an-danitra" dia sahala amin' ny hoe "ny Tompo ;" ary ny hoe "mihomehy" dia tsy hafa noho ny hoe "maneso ireo." Jereo koa Sal. v. 2 sy xix. 1 ; ary ny maro hafa koa.

Indraindray misy hevitra roa ampitomboina sy averimberina tahaka izany, ary naman' ity filaharana ity hiany izy ireo. Toy izao :—

Sal. xxviii. 4 :

"Manomeza azy araka ny asany sy ny faharatsian' ny ataony :
Eny, manomeza azy araka ny vitan' ny tànany ;
Valio izy araka izay iendrehany."

Misy hevitra roa samy hafa ao amin' ny andalana voalohany sy faharoa : kanefa dia tsy nanisy hevitra vaovao ny manaraka indray, fa ny fahatelo mifamaly amin' ny voalohany, ary ny fahefatra amin' ny faharoa.

Indraindray hevitra mitovitovy maromaro no alahatra andalana. Toy izao :—

Oha. i. 27 :

"Raha tonga ny zava-mahatahotra anareo tahaka ny rivo-doza toy ny fanimbana ;
Ary ny fandringanana anareo toy ny tadio.
Raha manjo anareo ny fahoriana sy ny fangirifiriana."

Sal. ciii. 3-5 :

"Izay mamela ny helokao rehetra ;
Izay manasitrana ny aretinao rehetra ;
Izay manavotra ny ainao tsy hidina any an-davaka ;
Izay manarona famindrampo sy fiantrana anao ;
Izay mahavoky soa ny vavanao ;
Ny fahazazanao mody indray ho toy ny an' ny voromahery."

Jereo koa Oha. xxiii. 29 sy Isa. i. 4.

Indraindray dia milahatra amin' ny andalana dimy ity fomba filaharana ity. Toy izao :—

Isa. i. 15 :

"Raha mananty tanana hianareo,
Dia hitampi-maso tsy hijery anareo Aho ;
Eny, na dia manao vavaka be aza hianareo,
Dia tsy hihaino Aho ;
Feno ran' olona ny tananareo."

Amin' izany ny andalana farany milaza ny anton' ny fandavana lazain' ny andalana amboniny. Jereo koa :

Isa. xlvi. 7 :

"Dia betainy ho eny an-tsorony iny, ka entiny ;
Ary apetrany eo amin' ny fitoerany iny, ka dia mitoetra eo ;
Tsy mahay miala eo amin' ny fitoerany iny ;
Ary na dia misy mitaraina aminy aza dia tsy mahay mamaly izy ;
Na mahavonjy azy amin' ny fahoriany izy." Jereo koa

Isa. l. 10 :

"Iza aminareo no matahotra an' i Jehova ;
Ka mihaino ny feon' ny Mpanompony,
Na iza na iza mandeha amin' ny maizina ka tsy manana fahazavana,
Aoka izy hatoky ny anaran' i Jehova ;
Sy hiankina amin' ny Andriamaniny."

(3) Indraindray ny teny iray andalana, na maromaro aza, dia tsy milaza hevitra vaovao loatra noho ilay teny iray andalana voalohany, fa manitatra sy mameno sy manamafy azy, ary mifandanja sy mifamaly tsara ny teny amin' ny andalana samy hafa (Paralelisma Syntetika, na Konstroktiva). Toy izao :—

Sal. xix. 7-10 :

"Tsy misy tsiny ny lalàn' i Jehova, mamelombelona ny fanahy ;
Mahatoky ny teny vavolombelon' i Jehova, mahahendry ny kely saina.
Mahitsy ny fandidian' i Jehova, mahafaly ny fo ;
Madio ny didin' i Jehova, mampahazava ny maso.
Madio ny fahatahorana an' i Jehova, maharitra mandrakizay ;
Marina ny fitsipik' i Jehova, eny, mahitsy avokoa.
Irina noho ny volamena ireny,
Eny, noho ny tena volamena betsaka aza ;
Ary mamy noho ny tantely,
Eny, noho ny tantely mitete avy amin' ny tohotra."

Job. xii. 13-16 :

"Izy no manana fahendrena sy hery ;
Izy no manana saina sy fahalalana.
Indro, mandrava Izy, ka tsy hatsangana intsony ;
Manidy olona Izy, ka tsy hovohana.
Indro, manampina ny rano Izy, ka dia ritra iny ;
Ary alefany indray ka mahasimba ny tany."

Jereo koa Sal. cxlviii. 7-13, Isa. xiv. 4-4-9 sy lviii. 5-8.

(4) Indraindray dia alahatra ny andalana, na firy na firy, mba hifandanja sy hifamaly, toy izao: Ny voalohany atomboka amin' ny farany hifanatona mandra-pahatapiny (Paralelisma Introverted). Izao no teny roa natao manaraka izany fomba izany:

Oha. xxiii. 15, 16:

"Anaka, raha hendry ny fonao,
Dia ho faly koa ny foko, dia ny foko;
Eny, ho ravoravo ny fanahiko,
Raha miteny marina ny molotrao."

Sal. cxxxv, 15-18:

"Ny sampin' ny Jentilisa dia volafotsy sy volamena,
Asan' ny tànan' olona;
Manam-bava izy, fa tsy miteny,
Mana-maso izy, fa tsy mahita,
Manan-tsofina izy, fa tsy mandre,
Ary tsy misy fofonaina ao am-bavany.
Ho tahaka azy izay manao azy,
Sy izay rehetra matoky azy,"

Amin' ity poema ity misy andalana valo, ary mifandanja toy izao izy: Ao amin' ny voalohany misy ny "firenena" izay manompo "sampy;" ary ao amin' ny fahavalo misy ny olona izay "matoky ny sampy;" ao amin' ny faharoa misy ny "fanaovana" sampy; ary ao amin' ny fahafito misy ny "mpanao azy;" ao amin' ny fahatelo misy ny "vava" tsy miteny, ary ao amin' ny fahenina misy ny "vava" tsy miaina; ary ao amin' ny fahefatra misy ny "maso" tsy mahita, ary ao amin' ny fahadimy misy ny "sofina" tsy mandre.

2.—*Ny Karazan' ny Fihirana samy hafa tao amin' ny Hebreo,* Maro samy hafa loatra ny karazan' ny fihirana na poetry alahatry ny mpanao tononkira amin' ny firenena rehetra hatramin' ny ela no ho mankaty, fa tsy mba maro karazana tahaka izany ny nataon' ny Hebreo, fa vitsy karazana hiany kosa. Toy izao ny malaza indrindra aminy:—

(1) Efa fomban' ny firenena rehetra hatramin' ny taloha ny mandahatra teny hohiraina ampiarahina amin' ny valiha, na izay mosika hafa ananany, raha misy fifaliana am-po. Dia atao hoe 'Poetry Lyrika' izany amin' ny teny Englisy; ary mety hatao hoe 'Fihirana fifaliana' kosa amin' ny teny Malagasy izany. Ny fihirana ela indrindra ao amin' ny Baiboly dia avy amin' izany karazana izany. Jereo Eks. xv.; Deo. xxxii.; Mpit. v.; Hab. iii.; ary ny teny maro hafa koa ao amin' ny boky milaza tantara, sy ny bokin' ny Mpaminany, ary ny Salamo.

(2) Ary fomban' ny firenena samy hafa koa ny manamboatra teny tsara lahatra amin' ny fomban' ny poetry ho fampianarana na fananarana, tahaka ny ohabolana aty amintsika hiany, ary atao hoe 'Poetry Didaktika' amin' ny teny Englisy, ary 'Fihirana Fampianarana' amin' ny teny Malagasy. Ny bokin' ny Ohabolan' i Solomona sy Mpitoriteny dia isan' izany karazam-poetry izany teo amin' ny Hebreo.

(3) Ary indraindray ny alahelom-po dia lazaina amin' ny teny alahatra araka ny fomban' ny fihirana koa; ary atao hoe 'Elegiaka Poetry' amin' ny teny Englisy, ary 'Fihirana fisaonana' amin' ny teny Malagasy. Ny teny maro ao amin' ny Mpaminany no natao araka izany karazana izany (Amo. v. 1, 16; Jer. ix. 17-22; Ezek. xxii. sy xxxii.: ary ny Bokin' i Joba, toko iii.; vi; viii.; x.; xiv.; xvii.; xix.; xxix.; xxx.; ny Salamo xlii.; ary koa ny fisaonan' i Davida ho an' i Jonatana, 2 Sam. i. 17-27; ary ny "Fitomanian' i Jeremia" rehetra).

(4) Indraindray ny Mpaminany tao amin' ny Hebreo raha nanoratra dia nanao teny tsotra hiany, fa matetika dia nalahany ny teny nataony ho poetry na fihirana tokoa, sady nampiany fanoharana sy haingon-teny betsaka, ary izany dia atao hoe 'Fihiran' ny Mpaminany,' na 'Poetry Profetika.'

(5) Indraindray dia nalahatry ny Hebreo ny teny manaraka ny abidy Hebreo, ary atao hoe 'Akrostika' izany karazam-pandaharana izany; ary angamba ny anton' ny nanaovana azy tahaka izany dia ny mba hanampy ny olona hahatadidy azy tsara. Ary amin' izany karazana izany ny teny na poema dia zaraina ho 22, araka ny isan' ny abidy Hebreo, ary ny litera voalohany amin' ireo fizarana ireo dia manaraka ny abidy Hebreo. Tahaka izany ny fandaharana ny teny ao amin' izao toko izao: Sal. xxv.; xxxiv.; xxxvii.; cxi. cxix.; cxix. cxiv.; Fit. Jer. i.—iv.; ary Oha. xxxi. 10-31. Ny Salamo cxix. no poema manaraka ny abidy (Akrostika) ary lava indrindra ao amin' ny Baiboly. Misy andininy valo isam-pizarana, ary ny fizarana 22 mahalany ny andininy 176 ao aminy. Ao amin' ny fizarana voalohany isaky ny andininy valo samy manana ny A ho litera voalohany: ary ao amin' ny fizarana faharoa samy manana ny B ho litera voalohany ny andininy valo; ary dia tahaka izany hatramin' ny litera farany amin' ny abidy Hebreo. [Jereo FITOMANIANA.]

3.—*Ny Hatsaran' ny Fihirana na Poetry tao amin' ny Hebreo.* Tsy dia avy tamin' ny fahaizan' ny mpanoratra hifidy sy handahatra ny teny sy hanampy ny oha-teny sy haingon-teny ihany ny hatsaran' ny fihirana Hebreo, fa avy tamin' ny halehibeny sy ny hatsaran' ny hevitra izay nambarany, dia ny fomban' Andriamanitra sy ny fanjakany sy ny heriny sy ny voninahiny, ary ny fananarana ny ratsy fanahy, sy ny fanomezana toky ny marina amin' ny anaran' Andriamanitra. Tsy mba hevitra maivana no nolazaina ao amin' ny poetrin' ny Hebreo, tahaka ny amin' ny poetry avy amin' ny firenena hafa, fa ny zavatra lehibe indrindra, dia ny fivavahana amin' Andriamanitra sy ny fanompoana Azy ary ny zavatra momba izany.—J.W.

**PODA** (*Gr.* **POUDES**) : dia **Kristiana tany Roma izay sakaizan' i Timoty sady voalazan'** i Paoly ao amin' ny 2 Tim. iv. 21. Ao amin' ireo lavaka malalaka izay hoatra ny lalambe sy efi-trano tsy tambo isaina ao ambanin' ny tany any Roma, izay atao hoe 'Katakomba,' ary izay nataon' ny Kristiana fierena tamin' ny fanenjehana ary fandevenana rehefa maty izy, dia mbola hita ny anaran' i Poudes sy Klaodia eo amin' ny vato fahatsiarovana ny maty, ary eo amin' izany vato izany Poudes dia voalaza ho mpanompon' i Tiberio Emperora. Kanefa tsy azo lazaina marina raha olona iray ilay Poudes nalevina tao sy izay voalazan' i Paoly.—J.S.

**POLA** : dia anaran' ny tany na firenena izay voalaza indray mandeha hiany ao amin' ny Baiboly (Isa. lxvi. 19), miaraka amin' ny anaran' i Tarsisy sy Loda sy Tobala ary Javana. Samy anaran' ny tany na firenena lavitra izy ireo ; ary raha tahaka ny hevitry ny sasany, ny nosy atao hoe *Philæ* any Egypta no izy, kanefa tsy fantatra marina izany.—J.S.

**POLA** : ity teny ity dia anaran' olona kosa, dia anankiray tamin' ny mpanjakan' i Asyria, sady voalohany tamin' ireo mpanjaka maromaro izay voalaza ao amin' ny Test. Tal. (2 Mpan. xv. 19). Fa Menahema, mpanjakan' ny Isiraely, nikomy tamin' ny mpanjakan' i Asyria, izay mpifehy azy, ka tsy nety nandoa hetra. Dia niakatra tany Palestina Pola ka nitondra tafika mba hamely an' i Menahema. Fa izy nanao saina ka nampandoa hetra ny vahoakany, ary ny vola azony tamin' izay dia nomeny an' i Pola, ka lasa nody Pola. Ao amin' ny Septoaginta Pola dia atao hoe *Phalos*, ary raha tahaka ny hevitry ny olon-kendry, izy dia sahala amin' ny mpanjaka atao hoe *Vul-lush* na *Iva-lush* eo amin' ny vato voasoratra efa hita any Asyria, dia mpanjaka anankiray izay nanjaka tany Kala (na *Nimrud*) B.C. 800—B.C. 750.—J.S.

**POLOKSA** : zahao KASTORA.

**POMA** (*Fr. pomme* ; Lat. *pomus*). Ity teny ity dia dikan' ny teny Hebreo hoe *tappuach*, izay hita matetitetika ao amin' ny Tononkira (ii. 3, 5 ; vii. 8 ; viii. 5) sy amin' ny Oha. xxv. 11 sy Joela i. 12. Voankazo karazan' ny kointsy ny poma ; kanefa ataon' ny olona fa tsy toy izany ny voankazo voalazan' ny teny Hebreo. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, ny kointsy no izy, fa ny sasany kosa mihevitra fa ny laoranjy no izy.—J.S.

**PONTIO PILATO** : dia ny governora (na 'procurator') Romana izay nanapaka tany Jodea tamin' ny telo taona nisehoan' i Jesosy Tompo ho Mpampianatra sy Mpamonjy, sady nanameloka Azy hovonoina teo amin' ny hazo-fijaliana. Pilato dia governora Romana fahenina tany Jodea, ary notendrena A.D. 25-26, dia tamin' ny taona faharoa ambin' ny folo nanjakan' i Tiberio Kaisara. Lehilahy niavonavona sy saro-po Pilato, ary toa nanao izay hainy hahatezitra ny Jiosy sy hanao izay tsy mifanaraka amin' ny fombany sy ny fivavahany. Raha vao tonga tany Palestina izy dia nitondra ny ankabeazan' ny miaramilany ho any Jerosalema, ary izy ireo koa nitondra ny sainany niaraka taminy. Kanefa nisy sary hoatra ny sampy teo an-dohan' ny hazo fitondrana ny saina, sady nivavahan' ny miaramila Romana, ary efa tsy fanao hatramin' ny ela ny mitondra azy ho any Jerosalema, tanàna masina. Fa Pilato kosa nanao ho tsinontsinona ny tsi-fitiavan' ny Jiosy ny saina ; dia nivoaka ny vahoaka rehetra avy tany Jerosalema ka nifona taminy mba ho entina hiala indray ny saina. Ka dia nandefa miaramila Pilato ka namono ny Jiosy maro ; nefa tsy mba nahakivy ny sasany izany aza, fa vao mainka niray saina ny Jiosy rehetra, fa aleony hovonoina avokoa izy toy izay handefitra ny fampidirana sampy ho ao amin' ny tanàna masina. Ka dia nanaiky tsy fidiny Pilato rehefa ela, ary nentina niala ho any Kaisaria indray ny saina. Ary tsy izany ihany no nahitana ny hadalan' i Pilato sy ny ditrany, fa indroa manaraka izany indray no saiky nampikomy ny Jiosy avokoa izy noho ny nataony taminy. Ary ny halozany tamin' ny Galiliana sasany koa dia voalaza ao amin' ny Lio. xiii. 1.

Fa izay ahatsiarovana an' i Pontio Pilato indrindra, sady laza ratsy ho azy mandrakizay mandrakizay, dia ny nitsarany sy ny nanamelohany an' i Jesosy Kristy ho faty. Fanaon' ny governora Romana tamin' ny andro firavoravoana lehibe—indrindra fa tamin' ny Paska—ny miakatra ho any Jerosalema, fandrao hisy tabataba sy fikomiana amin' izany ; dia tonga tao Jerosalema Pilato tamin' ny Paska ka nitoetra tao amin' ny tranon' andriana nataon' i Heroda Lehibe. Ary ny tantara ao amin' ny Filazantsara Efatra no ahitantsika fa tamin' ny andro Zoma maraina koa dia tonga tao am-baravaran' ny tranon' i Pilato ny lohan' ny mpisorona nitondra an' i Jesosy, Izay efa nohelohiny ho faty sahady tao amin' ny Synedriona toa mpanompa sy mpiteny ratsy. Nefa tsy nahazo namono an' i Jesosy izy ireo raha tsy efa neken' ny governora Romana izany, ka izany no nitondrany ny Tompo tao amin' i Pilato. Raha vao tonga ny lohan' ny mpisorona, toa nampoiziny fa heken' i Pilato mora foana izay nangatahiny ; fa Pilato kosa sady nankahala no naneso ny Jiosy, ka tsy nety nanaiky tahaka izany izy, raha tsy efa karakarainy tsara aloha ny raharahany sy adinadininy ela eo ny Mpifatotra. Koa rehefa hitan' ireo lohan' ny mpisorona izany, dia novany ny teny nentiny nampanga an' i Jesosy ka niampanga Azy indray ho mpiodina, fa "nanao ny tenany ho mpanjaka Izy," hoy izy. Fa rehefa nadinin' i Pilato Jesosy, dia hitany vetivety fa tsy mba fanjakana

araka ny nofo ny fanjakana voalazan' i Jesosy; ary hatramin' izany dia hitany mazava sady nekeny matetika ny hamarinan' ny Tompo, ka nitady dia nitady hamonjy sy handefa Azy izy. Kanefa lehilahy meloka Pilato, koa na dia hitany tsara aza fa tsy nanan-tsiny Jesosy, ny Jiosy no natahorany andrao hampangainy eo anatrehan' ny Emperora any Roma izy. Koa hatramin' ny ora iray na roa dia nifampiady mafy tao antsainy ireo hevitra roa ireo, ka tsy hita loatra izay hanan-kery.

Raha ny tantara ao amin' ny Filazantsara Efatra no dinihina sy ampitahaina, dia hitantsika marina fa Jesosy no notsarain' i Pilato indroa, ary koa *impito* izy no nitady handefa Azy.* Naniraka an' i Jesosy ho any amin' i Heroda Pilato, nony reny fa avy tany Galilia, tany nanjakan' i Heroda, Jesosy; kanefa Heroda tsy nety nanameloka Azy fa nampiverina Azy indray ho any amin' i Pilato. Dia voatery hitsara Azy izy, ary na dia voalazany mazava tsara aza hoe: "Tsy hitako izay helony, na dia kely akory aza," dia nanaiky izy fa hokapohina Jesosy mba hampifaly ny loholon' ny Jiosy. Fa ny fahafatesan' i Jesosy kosa no notadiavin' ny loholona, ary amin' izany ny vahoaka no nomeny saina hiantsoantso mba hohomboana amin' ny hazo-fijaliana Izy. Koa rehefa nampifidin' i Pilato izay halefany any aminy, na Barabasy, mpiodina sy mpamono olona, na Jesosy Mpamonjy,—Barabasy no nangatahin' ny vahoaka. Dia nanaiky Pilato, nefa rano no nasainy ho entina hanozany ny tanany eo anatrehan' ny olona ho famantarana fa afatsiny izy. Ary tamin' izany indrindra dia nisy teny nampitondrain' ny vadin' i Pilato taminy nangataka azy mba tsy hanameloka an' i Jesosy, "ilay lehilahy marina," hoy ny tenin' ny vadiny, satria efa niaritra zavatra maro tamin' ny nofy izy noho ny amin' i Jesosy. Dia nampieritreritra an' i Pilato indray izany, ary indrindra fa ny tenin' ny mpisorona milaza fa Jesosy tokony ho faty, satria nanao ny tenany ho Zanak' Andriamanitra Izy. Koa nanadina an' i Jesosy indray Pilato ka nanontany Azy hoe: "Avy taiza moa Hianao?" fa tsy namaly azy ny Tompo. Kanefa ny teny nolazain' i Jesosy taorian' izany mainka nampitahotra an' i Pilato; ka dia nivoaka indray tamin' ny olona izy ka nitady hamonjy Azy indray. Kanjo nony reny ny tenin' ny mpisorona sy ny loholona manao hoe: "Raha alefanao io lehilahy io tsy mba sakaizan' i Kaisara hianao," dia natahotra andrao haongana amin' ny voninahiny izy, dia nanaiky fa hohomboana amin' ny hazo-fijaliana Jesosy. Koa izany no nanatanteraan' i Pilato ny anjarany amin' ny heloka lehibe indrindra izay tsy misy toa azy hatramin' ny niantombohan' izao tontolo izao. Kanefa kosa, na dia meloka tokoa aza Pilato, indrindra satria hitany mazava sady nekeny matetika ny tsy nananan' i Jesosy tsiny akory, tokony hotsarovana koa fa tsy mba meloka tahaka ny loholon' ny Jiosy izy, ary nitady dia nitady hamonjy sy handefa ny Tompo, nefa resy ny tahotr' olona sy ny fitiavany voninahitra aty an-tany izy, ka dia tsy sahy hanao izay fantany ho marina.

Ny tenin' ny Filazantsara Efatra no ahafantarantsika koa fa Pilato nanaiky mora foana izay nangatahin' i Josefa avy any Arimatea, lia ny hanesorany ny fatin' ny Tompo amin' ny hazo-fijaliana sy ny handevenany Azy; ary nekeny koa ny nangatahin' ny lohan' ny mpisorona ny amin' ny hametrahana mpiarahina eo amin' ny fasan' i Jesosy (Mat. xxvii. 62-66).

Ny amin' ny tantaran' i Pilato tao aorian' izay voalazan' ny Test. Vao., dia izao no azo lazaina: Ny natahorany andrao diso amin' ny Emperora tsy mba niaro azy tamin' ny tsiny sy ny loza. Nampangain' ny Samaritana izy fa loza loatra; ary Vitelio, mpanapaka an' i Syria, izay mpifehy an' i Pilato, naniraka azy ho any Roma hanamarin-tena. Fa rehefa tonga tao Pilato, dia nasaina nankany Vienne any Galia izy; dia namoy fo ka namono tena tao izy, dia tamin' ny taona A.D. 36, raha vao nanjaka Kaio Kaligola Emperora. Ny tenin' ny mpanoratra Kristiana maro mifanaraka milaza fa nisy teny ofisialy nampitondrain' i Pilato tamin' i Tiberio Emperora ny amin' ny nitsarany an' i Jesosy sy ny nahafatesany, nefa tsy fantatra raha mbola maharitra ny kopen' izany teniny izany, na tsia.—J.S.

**PONTO**: dia anaran' ny tany sy fanjakana lehibe tany Asia Minora, ao amoron' ny Ranomasina Mainty atsimo-atsinanana. Voalaza intelo amin' ny Test. Vao Ponto, dia Asa ii. 9, 10; xviii. 2; sy 1 Pet. i. 1; ary ireo teny ireo no ahitana fa maro ny Jiosy nonina tao, sady avy tany Akoila mivady. Tany koa angamba no nitorian' i Petera Apostoly ny Filazantsara. Tamin' ny andro nanjakan' i Nero, Ponto dia natao zanatanin' ny fanjakan' i Roma.—J.S.

**POPLA**: ity teny ity (avy amin' ny teny Englisy *poplar*, Fr. *peuplier*) dia dikan' ny teny Hebreo hoe *libneh*, ary hita indroa monja ao amin' ny Test. Tal., dia Gen. xxx. 37 sy Hos. iv. 13. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, ny 'poplar,' izay hazo avo dia avo ary atao hoe *Populus alba*, no izy; fa ny sasany kosa mihevitra fa ny hazo hafa atao hoe *Styrax officinale*, izay hazo kely hiany, no izy. Ny vohon' ny ravin' ny 'styrax' dia fotsy, ary ny raviny koa dia fotsifotsy; ary mifanaraka amin' izany ny hevitry ny teny hoe *libneh*, dia 'fotsy.' Samy maniry be ihany ao Palestina, na ny 'poplar,' na ny 'styrax.'—J.S.

* Vakio koa *Fianarana avy amin' ny Filazantsarany Lioka*, pp. 142-148.

**POPLIO**: dia ny mpanapaka ny nosy Melita na Malta, izay nahavakian' ny sambo nitondra an' i Paoly mifatotra ho any Roma (Asa xxviii. 7-10). Tsara loatra ny nataony tamin' i Paoly sy ny namany, fa tsy nampiantrano azy ihany izy tamin'ny andro nitoerany tao Malta, fa nony niala indray Paoly, dia nomen' i Poplio vatsy ho amin' ny lalana mbola halehany. Natao hoe "mpanapaka ny nosy" Poplio, ary misy vato efa hita any Malta misy izany teny izany indrindra voasoratra eo aminy. Angamba lefitry ny governora (na 'praetor') Romana any Sisilia, Poplio, fa tao amin' ny fifehezan' i Sisilia Malta.—J.S.

**PORIMA**: dia anaran' ny andro firavoravoana lehibe izay notandreman' ny Jiosy tao aorian' ny Fahababoana, ho fahatsiarovana ny namonjen' Andriamanitra azy tamin' ny fandringanana nokasain' i Hamana hatao tamin' ny nanjakan' i Ahasoerosy, mpanjakan' i Persia (Est. iii. 7-15; ix.). Ny hevitry ny teny hoe Porima dia 'filokana,' satria nanao filokana Hamana hahafantarany ny andro mety handringanana ny Jiosy rehetra tao amin' ny fanjakan' i Persia (iii. 7). Kanefa, araka izay hitantsika eo amin' ny Bokin' i Estera, Estera mpanjakavavy sy Mordekay havany no natsangan' Andriamanitra hahafoana ny sain-dratsy nokasain' i Hamana, ka dia voavonjy ny Jiosy. Koa amin' izany, rehefa tafaverina indray tao amin' ny taniny ny Jiosy, dia notandreman' ny Jiosy tamin' ny fifaliana lehibe indrindra ny Porima, ary mbola tandremany mandraka ankehitriny koa. Maharitra indroa andro ny firavoravoana, dia ny faha-14 sy faha-15 ny volana Adara; dia miangona ao an-tsynagoga ny olona; voarehitra ny jiro maro; ary rehefa vita ny vavaka fohifohy sy ny fisaorana, dia vakina avokoa ny Bokin' i Estera. Ary raha voavaky ny anaran' i Hamana, dia miantsoantso ny fiangonana hoe: "Aoka hovonoina ny anarany," na: "Aoka ho very ny anaran' ny mpanao ratsy." Ary rehefa tapitra avokoa ny famakiana ny tantara, dia miantso indray miredona ny fiangonana hoe: "Hozonina anie Hamana; hotahina anie Mordekay; hozonina anie Zeresy (vadin' i Hamana); hotahina anie Estera; hozonina anie ny mpanompo sampy rehetra; hotahina anie ny Isiraelita rehetra, sady hotahina anie Harbona, izay nanantona an' i Hamana." Ary rehefa mirava ny olona, dia mandany ny andro sisa amin' ny filalaovana sy ny firavoravoana izy.

Raha tahaka ny hevitry ny sasany, ilay "andro firavoravoan' ny Jiosy" voalaza ao amin' ny Jao. v. 1 dia Porima; kanefa ataon' ny maro kosa fa tsy nankasitraka ny Porima loatra ny Tompo, satria kely foana ny fivavahana momba izany, sady toa namporisika ny olona hanaly ratsy ny fahavalony ny fitandremana azy. Koa amin' izany angamba ny Paska no andro voalazan' i Jaona amin' io teny io.—J.S.

**PORSIO FESTOSY**: zahao Festosy.

**POTA**: dia anaran' ny zanakalahin' i Hama fahatelo (Gen. x. 6; 1 Tan. i. 8); nefa ao amin' ny boky hafa kosa dia enti-milaza tany na firenena any Afrika io teny io. Raha ny filaharan' ity teny ity no heverina, dia toa nifanolotra tamin' ny tany Kosy sy Mizraima (na Egypta) izy; koa amin' izany dia ataon' ny sasany fa Pota dia sahala amin' ny tany atao hoe Libya any Afrika, ao andrefan' i Egypta. Ny mpanoratra sasany anefa mihevitra fa Pota dia Nobia, tany ao atsimon' i Egypta. Zahao Jer. xlvi. 9; Ezek. xxvii. 10 ('Libyana' na Pota); etc. —J.S.

**POTIOLY**: dia tanàna sy seranana any Italia, izay nidiran' ny ankamaroan' ny olona nankany Roma avy tamin' ny tany atsinanan' ny Ranomasina Mediteraneana, sady nalehan' i Paoly Apostoly sy ny namany (Asa xxviii. 13). Tao Potioly koa no namindrana ny entan' ny sambo nitondra vary avy tany Aleksandria. Ao avaratry ny Bain' i Napoly (Naples) ny tanàna, ary atao hoe ankehitriny *Pozzuoli*, nefa tanàna kely izy.—J.S.

**POTIFARA** (*An' ny Masoandro*). Ity teny ity dia anaran' olona tao amin' ny Egyptiana, sady anaran' ilay manamboninahitra Egyptiana izay nividy an' i Josefa, zanak' i Jakoba, ho andevony avy tamin' ny Midianita (Gen. xxxix. 1). Potifara dia voalaza ho "tandapan' i Farao sady mpifehy ny mpiambina," ary toa lehilahy nanan-karena izy (and. 3, 4). Efaela hiany dia nahatoky tsara an' i Potifara Josefa, ary tsara tokoa ny nitondran' i Potifara azy. Kanefa tato aoriana, nony nampangain' ny vadin' i Potifara ho nikasa hanao ratsy taminy Josefa, dia tezitra ny tompony ka nanao an' i Josefa tao an-trano-maizina (and. 19, 20). Ary izany ihany no teny milaza azy.—J.S.

**POTIFERA**. Mitovy hevitra ity teny ity sy ilay teo, ary anaran' ilay mpisorona Egyptiana izay nanompo ny masoandro ('Ra,' amin' ny teny Egyptiana) tany Ona na Heliopolisy. Potifera dia mpisorona na andriana tany Ona, ary Asenata zanani-vavy dia nomen' i Farao an' i Josefa ho vadiny (Gen. xli. 50).—J.S.

**PRETORIA sy PRETORIANA**. Ao amin' ny Jao. xviii. 28, 33 sy xxix. 9 io teny io, dia milaza ny trano nipetrahan' i Pilato tamin' izy niakatra ho any Jerosalema. Tsy fantatra marina anefa izay nioren' izany trano izany; ataon' ny sasany fa ny trano nataon' Heroda Lehibe no izy, nefa ny maro mihevitra fa ny trano fiarovana natao hoe Antonia, tao avaratry ny Tempoly, no nitoeran' i Pilato sy ny governora Romana hafa koa. Ary ilay Pretoria (na lapan' i Heroda) voalaza ao amin' ny Asa xxiii. 35 dia ny trano lehibe sady tsara rafitra nataon' i Heroda Lehibe tany Kaisaria, izay namatorana an' i Paoly Apostoly rea taona. Ny hoe "mpiam-

bina pretoriana," ao amin' ny Fil. i. 13, dia milaza ny miaramila mpiambin-andriana tany Roma izay nitoetra tao amin' ny trano lehibe teo amin' ny Havoana Palatina. Toa maromaro tamin' ireo miaramila ireo no tonga Kristiana noho ny teny nampianarin' Paoly azy, raha mbola nafatotra tany Roma ny Apostoly.—J.S.

**PRISILA**. Ny tantaran' i Prisila efa voalaza teo aloha niaraka tamin' ny teny milaza ny vadiny, dia Akoila [zahao AKOILA]. Azo lazaina anefa fa satria ny anaran' ny *vady*, fa tsy ny *lahy*, no mazàna atao aloha, dia noheverin' ny maro fa izy no be herim-po noho ny lahy. Hita marina koa fa be ny soa azon' ny vehivavy Kristiana atao, raha mba mazoto ta-hanompo an' i Kristy izy.—J.S.

**PROKORO**: dia anankiray tamin' ireo fito lahy izay notendrena ho diakon' ny fiangonana tany Jerosalema (Asa vi. 5); tsy misy teny hafa ... milaza azy.—J.S.

*PROS-* ... *ny na-* ... *Septuaginta hilaza* ... Ity dia teny Grika izay ... *mpanompo* sampy, nefa ... ny Test. Vao. sy ny ... efa Jentilisa ... *tamin'* Andriamanitra araka ny fanao... ivava-*ka tamin'* ... *ny Jiosy*. Ny hevitr' ity teny ity dia 'vahiny,' ary ny teny Hebreo ao amin' ny Test. Tal. milaza olona tahaka azy dia adika hoe 'vahiny' ihany. Hatramin' ny nialan' ny Isiraelita tany Egypta aza dia nisy olona maro avy tamin' ny firenena nanodidina azy izay niray taminy ka tonga nitovitovy fomba tamin' ny olom-pidina ihany (Eks. xii. 38; Nom. xi. 4); ary rehefa tafapetraka ny Zanak' Isiraely tao amin' ny Tany Masina, ireo olona ireo dia natokana tamin' ny vahiny hafa izay sendra tonga ka tsy nitoetra ela, sy ny vahiny izay tafapetraka tao hiany, nefa tsy mba tonga tompon-tany. Ny proselyta dia tonga niray tamin' ny Isiraelita tamin' ny fora sady nahazo anjara tamin' ny fitahiana rehetra azon' ny olom-pidin' Andriamanitra. Ny andevon' ny Isiraelita izay voafora dia toa nisaina ho proselyta mbamin' ny ompikeliny izay voafora, na dia tsy nitovy avokoa tamin' ny tompony sy ny olona afaka aza izy. Tsy nisy lalàna nisakana ny olona avy tamin' ny firenena hafa (afa-tsy ny Moabita sy ny Amonita, Deo. xxiii. 3) tsy ho tonga isan' ny firenena masina, raha mba noforana izy ka nanaraka ny Lalàn' i Mosesy. Kanefa ny zafiafin' ny Edomita sy ny Egyptiana ihany no nahazo niditra tao amin' ny fiangonan' i Jehova (Deo. xxiii. 7, 8). Ny proselyta anefa tsy navela ho mpanapaka, na ho isan' ny Synedriona, raha tsy Isiraelita ny reniny; ary na dia Isiraelita aza ny reniny, tsy navela ho mpanjaka na komandy na lohan' ny Synedriona izy. Isan' ny proselyta koa ny Netinima, na dia natao ambany indrindra aza ireo. [Zahao NETINIMA.]

Rahefa niverina avy tany Babylona ny Jiosy, nisy proselyta maro niaraka taminy (Neh. x. 28; Est. viii. 17); ary ny firenena Jodeana tamin' izay dia noheverina nisy roa toko lehibe, dia ny Jiosy, sy ny "vahiny teo amin' ny vavahady," na ny proselyta. Taoriana izany indray dia mbola noheverina ho ... ny zanak' ireo roa toko ireo, fa ny ... kana ny zanaky ny olona nivady samy tena Jiosy ... naky ny olona mivady samy tena Jiosy ... natao hoe "Hebreo sady avy amin' ny Hebreo," tahaka an' i Paoly Apostoly (Fil. iii. 5); fa ny zanaky ny proselyta kosa dia natao hoe "zana-bahiny."

Tamin' ny andro voalohany nisehoan' ny Isiraelita ho firenena mitokana ho azy, ... dia natao malaladalaka ihany aza, ... Lalàna (Eks. xii. 48; Lev. xvii. 8; Nom. xv. 15), ny nandraisana ny Jentilisa ho ... vavaka, toa tsy nisy Isiraelita nitady ... loatra, na namporisika ny vahiny hisambotra ... aminy; fa toa natahotahotra izy, andrao ... hiraikitra amin' ny fomba ratsy sasany ... ny Jentilisa izay mpanompo sampy. Fa ... aoriana indray kosa dia niova ny hevitry ... Jiosy amin' izany, sy nazoto dia nazoto ... hitaona ny Jentilisa ho tonga proselyta ... hitantsika fa Jesosy Tompo nananatra ... ny Fariseo sy ny Mpanora-dalàna, fa ... nitety ny tany maina sy ny ranomasina ... mba hahazo ny iray aza ho proselyta, ... rehefa ... azo," hoy Izy, "dia ataonareo zanak' i helo ... mihoatra indroa noho ny ... aza izy" (Mat. xxiii. 15). Ary izany ... ny Tompo iza... dia nohamarinin' ny ... Josefosy sy ny ... na mpanoratra hafa ... maro ny proselyta ... hono, tsy mba ... ny Jentilisa nilaozan' ... sy ny ..., na ny Jiosy ... ary maro samy hafa ... mbola ... ny teny ... namelezan' izy roa to... ny, na ts... ta azy. Kanefa ... ny tenin' ny Asan' ny ... ny tany sy ... Apostoly no ... tarantsika fa maro koa ... no amoron... ny proselyta ... marina, izay niray tam... tsinanana ... ny Jiosy ... ny nanekeny ny fivavahany ... tao Pon... ta ... nitiavany azy; fa tahaka iza... I Pet. i. 1 ... ny Korintiana ... piteny, izay natahotra an' A... maro ny ... nivavaka taminy mandrakariva ... Akoila ... sy ny olona maro tao amin' ny ... tan' i Pe... i Paoly, izay voalaza matetika ho ... ny ... an' Andriamanitra" sy "nanompo ... tao zana ... driamanitra" sy "nivavaka tamin' Andriamanitra;" vakio Asa x. 2, 7; xiii ... ny teny 43-50; xvi. 4, 17; xviii. 7, etc. ... kan' ny gamba tamin' ireo no tsy mba noforana indroa efa nisaraka tamin' ny fanompoan-... xxx. izy ka niara-nivavaka tamin' ny Jiosy. ...itry ny sasany amin' ireo teny ireo no ahitantsika dia fa ny vehivavy Jentilisa indrindra no natao ny ... ny Jiosy ho proselyta; ary lazain' i Josefosy fa saiky ny vehivavy rehetra tany Damaskosy no efa tonga mpivavaka araka ny fanaon' ny Jiosy. Ary izao koa no hita marimarina, fa ny fisian' ny proselyta tao amin' ny tany nalehan' ny Apostoly sy ny mpitoriteny no nielezan' ny Filazantsara indrindra tamin' ny andro voalohany. Fa izy ireo dia tsy mba fatra-pitandrina ny fomba sy ny fitandremana maro araka ny Lalàna, tahaka ny Jiosy; eta nifindra sahady tamin' ny fivavahana

tsi-marina izy, rehefa hitany ny hatsaran' ny fivavahan' ny Jiosy; koa rehefa reny ny Filazantsara, sady hitany fa izany no fahatanterahana ny Lalàn' i Mosesy, dia toa mora taminy ny manaiky izany. Ary koa, izy mba olona voazava saina rahateo, satria nahalala ny Soratra Masina amin' ny Test. Tal. izy; koa mora taminy ny hanaiky ny Filazantsara noho ny tamin' ny namany izay mbola mpanompo sampy. Koa amin' izany ny olona proselyta dia toa tetezana hitindran' ny fivavahana marina ho amin' izao tontolo izao.

Raha tahaka ny tenin' ny Raby tato aoriana, ny proselyta, hoy izy, dia nozaraina ho roa toko, dia izay atao hoe 'Proselytan' ny Fahamarinana' (natao hoe koa 'Zanaky ny Fanekena' sy 'Isiraelita tanteraka'), ary izay natao hoe 'Proselytan' ny Vavahady' (avy amin' ny teny ao amin' ny Eks. xx. 10, "ny vahiny izay tafiditra eo am-bavahadinao," hoy ny sasany). Ny Proselytan' ny Fahamarinana, hono, dia noforana, ka dia tonga Jiosy mihitsy; ary natao batisa koa izy, sady nanatitra fanati-tsitrapo. Nomena anarana vaovao koa, hono, izy, rehefa natao batisa. Fa ny Proselytan' ny Vavahady kosa tsy mba noforana, nefa nahafoy ny sampy sy nivavaka tamin' i Jehova izy, sady nanaiky hitandrina ny didy fito avy tamin' i Noa, dia izay nandrara ny fanompoan-tsampy, sy ny manaratsy ny anaran' i Jehova, sy ny manam-bady na mikasika ny havana akaiky, sy ny vonoan' olona, sy ny halatra, sy ny homan-dra, ary ny miaro ny mpamono olona. Efa niadian-kevitra be hiany tato aoriana raha marina avokoa izany filazan' ny Raby izany, indrindra raha ny batisa no fanao tao alohan' ny andron' i Kristy. Kanefa kosa, raha tsarovantsika ny teny ao amin' Filazantsara milaza ny batisa fanaon' ny Jiosy, sy ny batisa nataon' i Jaona, fa toa tsy mba zavatra vaovao tamin' ny Jiosy izany, ka dia tokony ho marina ihany izany tenin' ny Raby izany.—J.S.

# R

**RA.** Ao amin' ny Soratra Masina ny ra, na ny amin' ny olona na ny biby, dia lazaina ho zavatra masina, satria fototry ny aina; ary noho izany dia notanan' Andriamanitra ho Azy ihany ny ra, na dia nomena ny olona aza ny biby ho mpanompony sy ho fihinany. Koa nony voatahiry sy narovana toy izany ny ra, dia roa ny hevitra lehibe momba azy: dia (1) ny ra no nanao fanavotana raha naterin' ny mpisorona; ary (2) ny ra nitondra loza sy ozona raha nalatsaka tsy nisy antony, raha tsy voavaly ny mpandatsa-dra (Gen. ix. 4; Lev. vii. 26; xvii. 11-13). Koa raha ny voalohany [illegible] ireo hevitra lehibe ireo no [illegible]ina, dia hitantsika ao amin' [illegible] ny Lalàna fa raha nisy Isiraelit[illegible] nitondra fanatitra, ny ran' ny [illegible]by nateriny dia noraisin' ny mpisorona avy tamin' ny vozony teo amin' ny bakoly, dia nafafiny impito teo amin' ny alitara, ary ny ra sisa dia naidiny teo amin' ny loaka eo amin' ny zoron' ny alitara (Eks. xii.; Lev. iv. 5-7; xvi. 14-19; zahao koa **FAVATITRA**). Ary fantantsika koa fa izany rehetra izany dia natao mba ho aloka sy tandindon' ny ra soan' i Kristy, Zanak' ondrin' Andriamanitra, Izay nanaisotra ny helok' izao tontolo izao. Ary ny amin' ny faharoan' ireo hevitra ireo, raha sendra nisy biby namono olona, ny rany dia naidina teo amin' ny tany, na nalevina; ary raha nisy olona namono olona, dia voaozona ilay nandatsa-dra, sady nasain' ny Lalàna hovonoina izy; ary raha sendra tsy hita izay namono olona, dia voaozona ny tany nanaovana ny vonoan' olona, raha mbola tsy naterin' ny loholona sy ny mponina tao ny fanatitra ho avotra noho ny ra latsaka (Gen. iv. 10; ix. 4-6; Lev. vii. 26; xvii. 11-13; Nom. xvii. 11-13; Sal. cvi. 38).—J.S.

**RA, MPAMALY.** Hatramin' ny ela dia ela ka mandraka ankehitriny aza efa fanaon' ny firenena maro, indrindra fa izay mifindrafindra monina, ny mamaly ny ran' ny havany efa novonoin' olona. Raha tahaka ny tenin' ny Korana (izay soratra masina amin' ny Mohamedana), ny mandray vola ho solon' ny ain' olona dia avela hatao ihany. Ary eo amin' ny Arabo sasany, raha sendra mandà tsy handray vola ho solon' ny ain' olona ny havan' ilay olona efa novonoina, dia ny havan-tetezin' ny mpamono olona aza dia azon' ny havan' ny maty hovonoina, raha trany izy, sady tsy hitany ny tenan' ny mpamono olona. Andro telo sy ora efatra no omena ny olona hovaliana tahaka izany handosirany hamonjy ny ainy; ary ny mamaly ra tahaka izany dia tsy mba hadino na avela mihitsy (raha tsy misy vola ekena horaisina ho solon' ny ra latsaka), fa midina ho amin' ny taranaky ny olona maty ho lova hatramin' ny fara mandimby aza izany. Ary toa fanaon' ny Isiraelita koa izany; ary na ny Lalàn' i Mosesy aza tsy mba nampitsahatra izany fomba ratsy izany loatra, nefa nametraka lalàna sady nanisy fetra mba hanamora ny halozany sy ny haratsiany ihany izy, izay nokasaina hampitsahatra azy mihitsy amin' ny farany. Ary izao no fotopototry ny lalàna ny amin' ny mamaly ra: (1) Ny mpamono olona izay ninia hamono ny namany dia nasainy hovonoina mihitsy, ary ny mpitsara dia norarana mafy tsy handray vola ho solon' ny ain' olona. Ary ny havan' ny maty izay akaiky indrindra dia nasaina hamaly ny rany, raha azony hatao izany. Tao aoriana anefa ny mpanjakan' ny [illegible] nahazo nametra ny fahefan' ny mpamaly ra (Nom. xxxv. 16-31; Deo. xix. 11; 2 Sam. xiv. 7, 11; xvi. 8; etc.). (2) Ny mpamono olona ihany, fa tsy mba ny havany, no nasaina hovonoin' ny mpamaly ra (Deo. xxiv. 16; 2 Mpan. xiv. 6; etc.).

Ary (3) izay nahafaty olona tsy nahy dia navela handositra hamonjy ny ainy tao amin' ny anankiray amin' ny tanàna enina izay natokana ho Tanàna Fandosirana (Nom. xxxv. 9-34; Deo. xix. 4-6; zahao TANANA FANDOSIRANA).—J.S.

**RABA**: dia anaran' ny tanàna telo na efatra tany Palestina. Ny hevitr' ity teny aty dia 'lehibe,' ary milaza tanàna lehibe na renivohitra, indrindra fa (1) ilay tanàna renivohitry ny Amonita tao atsinanan' i Jordana (Jos. xiii. 25; 2 Sam. xi. 1; xii. 27; 1 Tant. xx. 1; Jer. xlix. 3); ny anarany tanteraka anefa dia hita ao amin' ny Deo. iii. 11, dia Rabata-beni-Amona, na 'Rabatan' ny zanak' i Amona.' Tao amin' izany tanàna izany no nitehirizana ilay farafara vy lehiben' i Oga, mpanjakan' i Basana; ary tao koa, tamin' ny nanaovan' i Joba kapiteny fahirano ny tanàna, no nahafatesan' i Oria noho ny fitaka nataon' i Davida, hahazoany an' i Batseba, vadin' i Oria (2 Sam. xi. xii.). Hita amin' izany tantara izany koa fa tanàna lehibe Raba, ka dia tsy tian' i Davida raha ny komandy no hahazo ny voninahitra mety ho an' izay mahafaka azy, fa tokony ho azy mpanjaka ihany izany. Raha nisaraka ho roa ny fanjakan' ny Isiraelita, Raba, mbamin' ny tany rehetra tao atsinanan' i Jordana, dia natao ho an' ny fanjakan' ny Isiraely (dia ny firenena 10), mandra-pihavin' ny andro nandresen' ny Asyriana ny tany; fa tamin' izany ny mponina tao dia nafindra ho any Media. Taorian' izany koa dia lasan' ny Amonita indray Raba sy ny tanàna hafa, mbamin' ny tany izay efa nahin' ny Isiraelita (Jer. xlix. 3; Ezek. xxv. 2-5). Ary tao aorian' izany indray, nony efa lasan' ny Egyptiana ny tany Palestina, Raba dia naorin' i Pitolemy, mpanjakan' i Egypta, ka nataony hoe Filadelfia.

Efa ela izay no nandravana ny tanàna, nefa betsaka ny vato lehibe sy ny trano rava mbola hita any; ary ny anarany ankehitriny dia *Amman*.

(2) **Raba** koa dia anaran' ny renivohitry ny **Moabita**, izay natao hoe koa *Ar*.

(3) **Raba** koa dia anaran' ny tanàna anankiray tao amin' ny zara-tanin' ny Joda (Jos. xv. 60).—J S.

**RAB-MAGY**. Ity teny ity dia hita indroa ao amin' ny Baiboly, dia Jer. xxxix. 3 sy 13, ary toa anaram-boninahitra nentin' i Nergala-sarezara, komandin' ny miaramilan' i Babylona. [Zahao NERGALA-SAREZARA.] Tsy hita marimarina izay hevitry ny teny hoe Rab-magy, nefa raha tahaka ny hevitry ny sasany, dia 'Lehiben' ny Magy' no izy. —J.S.

**RABSAKE**. Ny hevitr' ity teny ity dia 'Lehiben' ny mpitondra kapoaka;' ary na dia toa anarana milaza voninahitra ihany aza, dia angamba tena anarana koa izy, fa ny lehilahy natao hoe Rabsake dia anankiray tamin' ireo komandy Asyriana telo lahy izay nirahin' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, hitondra teny ho an' i Hezekia mpanjakan' ny Joda. Ny teny ao amin' ny 2 Mpan. xviii sy xix. ary Isa. xxxvi. sy xxxvii. no ahitantsika fa nitsangana teo ivelan' ny màndan' i Jerosalema izy telo lahy mba handaha-teny amin' ny irak' i Hezekia; ary Rabsake toa nahay ny tenin' ny Jiosy, fa izy niantso tamin' ny feo mahery ka nanao izay hainy hitaona an' i Hezekia hanaiky ny mpanjakan' i Asyria ho lehibeny, sady nanevateva sy nanaratsy an' i Jehova ho Andriamanitra tsy mahavonjy ny olony. Ary nony hitan' i Rabsake fa tsy namaly azy ny irak' i Hezekia, araka ny teny nomen' ny tompony rahateo ihany, dia nanao teny ratsy sy maniratsira izy sady nanao izay hainy hitaona ny vahoakan' i Hezekia hikomy amin' ny mpanjakany sy hanolotra an' i Jerosalema ho eo an-tanany. Ary rehefa hitan-dRabsake fa tsy nahatanteraka izay nokasainy, dia niverina indray tamin' ny tompony ho any Lakisy izy.—J.S.

**RAB-SARISA**. Ny hevitr' ity teny ity dia 'Lehiben' ny eonoka,' ary nenti-nilaza roa lahy ao amin' ny boky tantara amin' ny Test. Tal. izy:—(1) Manamboninahitra nirahin' ny mpanjakan' i Asyria niaraka tamin' i Tartana sy Rabsake hitondra tafika hamely an' i Jerosalema (2 Mpan. xviii. 17). (2) Anankiray tamin' ny tandapan' i Nebokadnezara, izay niaraka tamin' ny miaramilany tamin' ny nahalasanany an' i Jerosalema, B.C. 588 (Jer. xxxix. 13). Ity teny ity toa milaza ny raharahany ihany, fa ny tena anarany dia toa Sarse-kima (and. 3), na Nebozaradana ('Mpanompon' i Nebo').—J.S.

**RABONY**: dia ilay teny nentin' i Maria Magdalena nilaza ny fitiavany sy ny fitaliany, nony hitany fa efa nitsangana tamin' ny maty Jesosy (Jao. xx. 16). Ny heviny dia 'Tompoko ô,' na 'Mpampianatra ahy ô.' Zahao RABY.—J.S.

**RABY**: dia anaram-boninahitra nilazan' ny Jiosy ny olon-kendry tao aminy, indrindra fa ny mpanora-dalàna sy ny mpampianatra ny Soratra Masina, ary ny loholona tamin' ny fivavahana. Koa amin' izany matetika Jesosy Tompo koa dia nataon' ny vahoaka hoe 'Raby' (Mat xxiii. 7, 8; xxvi. 25, 49; Mar. ix. 5; xi. 21; xiv. 45; Jao. i. 39, 50; iii. 2-26; iv. 31; vi. 25; ix. 2; xi. 8). Ny hevitry ny teny dia 'tompo' na 'mpampianatra;' nefa ny mpianany nararan' i Jesosy mba tsy hety hataon' ny vahoaka hoe Raby. Ny andro nisehoan' ity anaram-boninahitra ity, hono, dia A.D. 30; ary ny mpampianatra Jiosy voalohany izay nomena azy dia Gamaliela I. Telo samy hafa ireo anarana ireo, dia *Rab* (tompo, mpampianatra), sy *Rabbi* (tompoko, mpampianatra ahy), ary *Rabban* (tompony, mpampianatra anay).—J.S.

**RAGOELA**. (1) Zanakalahin' i Esao izy (Gen. xxxvi. 4, 10). (2) Ity koa no anarana

niantsoana an' i Jetro, rafozan' i Mosesy, ao amin' ny Nom. x. 29, fa ao amin' ny Eks. ii. 16-21 kosa dia atao hoe Roela izy. Raha tahaka ny hevitry ny sasany anefa, Ragoela dia rain' i Jetro. Zahao JETRO sy HOBABA. —J.S.

**RAHABA**: dia ilay vehivavy janga tany Jeriko izay nandray ny roa lahy nirahin' i Josoa hisafo ny tany ka nanafina azy tao an-tranony; ka dia novonjen' ny Isiraelita mbamin' ny ankohonany izy tamin' ny nahazoany ny tanàna Jeriko. Taorian' izany indray dia novadin' i Salmona, anankiray tamin' ny andrian' ny firenen' i Joda, izy, dia tonga renin' i Boaza ka isan' ny razan' i Davida sy Jesosy Kristy Tompo (Jos. ii. 1 21; vi. 17; Mat. i. 4). Ary izao koa no teny milaza azy: Tamin' ny andro nahatongavan' ny Isiraelita tany Kanana dia toa mbola tovovavy nitokan-trano nefa tsy nanam-bady Rahaba: mbola velona ny rainy sy ny reniny ary ny anadahiny aman-drahavaviny, ary tao Jeriko ihany izy ireo no nitoetra. Vehivavy janga sy ratsy fitondrantena ihany izy, sady trano fitoeram-bahiny ny tranony. Toa nahay nanao lamba rongony sy nanoka lamba koa izy, fa teo amin' ny loha-tranony (izay marin-tampona) nisy tahon-drongony betsaka nahahy teo, sady nanana kofehy jaky betsaka tao an-tranony izy. Ny tranony dia teo ambonin' ny mandan' ny tanàna ary toa akaikin' ny vavahady, ka dia mora nidiran' ny vahiny niditra sy nivoaka tao. Ka dia efa ren-dRahaba ny amin' ny Isiraelita sy ny fahagagana ary ny famonjena lehibe nataon' i Jehova ho azy, ary ny amin' ny nandreseny ny fahavalony. Koa rehefa tonga tao Jeriko ny mpisafo tany roa lahy, ny nandrenesan-dRahaba ny amin' ny Isiraely niasa finoana an' i Jehova tao an-tsainy. Ary angamba Rahaba ihany tao amin' ny olona rehetra nonina tao Jeriko no nisakaiza tamin' ny Isiraelita. Ny tantara milaza izay nataony dia voalaza avokoa ao amin' ny Jos. ii., dia ny nandraisany ny mpisafo tany roa lahy, ny nanafenany azy tao an-tampon-tranony, ny namitahany ny iraky ny mpanjakan' i Jeriko, izay nirahiny hisambotra azy, ny nandosiran' ny roa lahy avy tamin' ny varavaran-kelin' ny tranon-dRahaba, ny fanekena nataon' izy roa lahy taminy fa hovonjena izy sy ny ankohonan-drainy amin' ny hahazoan' ny Isiraelita ny tanàna, mbamin' ny nahatanterahana izany fanekena izany. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, Salmona, ilay andriandahy tamin'ny firenen'ny Joda, izay naka an-dRahaba ho vadiny tany aoriana, dia anankiray tamin' ny mpisafo tany roa lahy; ary izany, hoy izy, no nanaliany an-dRahaba ny soa nataon-dravehivavy taminy, raha nanonjy azy tao an-tranony.

Efa saiky tafintohina ny sasany satria hitany fa vehivavy janga Rahaba, sady nandainga koa tamin' ny iraky ny mpanjakan' i Jeriko izy. Kanefa tokony hotsarovana fa mpanompo sampy izy tamin' ny nanaovany izany, ary koa fa ny fijangajangana sy ny fahalotoana dia niraikitra mihitsy tamin' ny fanompoan-tsampy tao amin' ny Kananita. Ary angamba azo lazaina fa tokony ho niova tokoa izy rehefa nino an' i Jehova, Andriamanitra marina; ary tsy tokony ho novadin' ny lehilahy manan-daza tao amin' ny Isiraelita izy, raha tsy hita fa efa tonga madio sy tsara fitondrantena. Ny lainga nataony tsy azo hamarinana; nefa izany koa dia avy tamin' ny tsy nahalalany ny lalàn' i Jehova. Fa ny finoana nasehon' i Rahaba tamin' ny asa soa nataony no mahamendrika azy hotsarovana amim-panajana; ary hitantsika fa natao isan' ny olona izay malaza noho ny finoany ao amin' ny Heb. xi. 31 sy Jak. ii. 25 izy.—J.S.

**RAHABA**: ity koa dia anarana ilazana an' i Egypta ao amin' boky fihirana amin' ny Soratra Masina (Sal. lxxxvii. 4; lxxxiv. 10; Isa. li. 9). Ny hevitry ny teny, hoy ny sasany, dia fahasiahana, fiavonavonana, na firehareharana, ka milaza ny toe-panahin' ny Egyptiana; fa ny sasany kosa milaza fa 'biby vaventy any anati-rano' no hevitr' ity teny ity, ka milaza ny mamba sy ny hipopotamosy sy ny biby vaventy hafa koa tao amin' ny ony Neily. Zahao koa Sal. lxxiv. 13, 14 sy Ezek. xxix. 3.—J.S.

**RAHALAHY**: ny teny adika hoe 'rahalahy' amin' ny teny Hebreo dia teny malalaka (tahaka ny an' ny Malagasy ihany), ary tsy mba milaza olona iray ray sy iray tam-po ihany, fa olona maro hafa koa no lazainy matetika. Dia toy izao: (1) havana na iza na iza, dia zanaky ny rahalahy (Gen. xiv. 16), na ny vadiny aza (Ton. K. iv. 9). (2) Olona miray fokon' olona (2 Sam. xix. 13), sy miray firenena (Nom. xx. 14; Eks. ii. 11). (3) Sakaiza na iza na iza (Job. v. 15). (4) Olona mitovy saranga na voninahitra (1 Mpan. ix. 13). (5) Olona samy olombelona (Lev. xix. 17). (6) Fitoviana amin-javatra na inona na inona (Job. xxx. 29). Ao amin' ny Test. Vao. koa dia malalaka ny hevitry ny hoe 'rahalahy,' ary matetika enti-milaza ny Kristiana izy (Mat. xxv. 10; Asa xvi. 40; Kol. i. 1; etc.). Tao amin' ny Jiosy izy samy Jiosy no nataony hoe 'rahalahy,' ary ny proselyta dia nataony hoe 'namana;' fa ny Jentilisa tsy mba nekeny ho namany; fa Kristy sy ny Apostoly nanao ny Kristiana rehetra hoe 'rahalahy,' ary ny olona amin' ny firenena hafa rehetra no nataony hoe 'namana' (1 Kor. v. 11; Lio. x. 29-37).—J.S.

**RAHALAHIN' NY TOMPO**. 1.—*Tsy tokony ho isan' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy izy ireo.* Ao amin' ny Filazantsara Efatra misy teny milaza olona sasany manana anarana malaza, dia ny hoe 'rahalahin' ny Tompo' (Mat. xii. 46; Mar. iii. 21; Lio. viii. 19; Jao. ii. 12; vii. 3, 5, 10), sady ny roa tamin' ireny (Jakoba sy Jodasy) dia

**mitovy anarana amin' ny** roa lahy izay **Apostolin' i Jesosy Kristy.** Moa olona iray ihany **va izy?** sa ny anarana ihany no itoviany? **Toa** fantatra mihitsy fa olona iray ihany ilay Jakoba, mpitandrina ny fiangonana tao Jerosalema, sy ilay Jakoba, mpanoratra ny Epistily, sady izy io no rahalahin' ny Tompo (Asa xv. 13; Gal. i. 19); ary saiky fantatra koa fa Joda, mpanoratra ilay Epistilin' i Joda, dia rahalahin' ny Tompo koa; koanefa moa isan' ny Apostoly va izy, sa tsia? Misy mampisaraka ny hevitry ny olonkendry indrindra raha mihevitra ny amin' ireo rahalahin' ny Tompo ireo, na iza na iza izy. Koa aoka hoheverina kely izany mba ho azontsika izay hevitra tokony ho marina. Ary voalohany indrindra: Moa nisy amin' ireo mba isan' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy va? Araka ny hevitro tsy nisy akory. Ary izao no andavako izany, dia voalohany indrindra: Maro ihany ny teny izay toa milaza fa tsy nisy isan' ny Apostoly ireo izay natao hoe rahalahin' ny Tompo. (*a*) "Fa tsarovinareo, ry malala, ny teny izay voalazan' ny Apostolin' i Jesosy Kristy Tompontsika fahiny" (Joda 17); ary tsarovy fa io Joda io dia isan' ny rahalahin' ny Tompo, nefa raha izany teniny izany no heverina, dia toa milaza fa tsy isan' ny Roa ambin' ny folo lahy akory izy. (*b*) "Ary hitan' i Kefasy Izy, dia vao ny Roa ambin' ny folo lahy koa. Rehefa afaka izany, dia hitan' i Jakoba Izy; dia vao ny Apostoly rehetra" (1 Kor. xv. 5, 7). (*d*) Ary koa: "Fa ny Apostoly sasany tsy nisy hitako afatsy Jakoba, rahalahin' ny Tompo" (Gal. i. 19). Ekeko fa tsy lazaina mihitsy ho tsy mba atao hoe Apostoly izy roa lahy amin' ireo teny ireo; nefa tsarovy fa nisy izay atao hoe Apostoly izay tsy mba isan' ny Roa ambin' ny folo lahy—dia Paoly sy Barnabasy. (*e*) Ary raha mbola misy misalasala ihany na mba isan' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy ny rahalahin' ny Tompo, na tsia—dia hevero izao teny izao: "Fa na dia ny rahalahiny aza tsy nino Azy" (Jao. vii. 5); ary (*f*) manarakaraka ny teny eo amin' ny Asa i. 13, milaza ny anaran' ny Iraika ambin' ny folo lahy, dia misy tenin' i Lioka manao hoe: "Ireo rehetra ireo niray saina naharitra nivavaka mbamin' ny vehivavy sy Maria, renin' i Jesosy, *ary ny rahalahiny*" (and. 14). Koa raha izany rehetra izany no heverina, dia tokony hekentsika fa tsy isan' ny Roa ambin' ny folo lahy Apostolin' i Jesosy Kristy akory ireo atao hoe rahalahin' ny Tompo ireo. Koa raha ekentsika izany dia ataontsika fa tsy isan' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy Jakoba, mpitandrina ny fiangonana sy mpanoratra ilay epistily, sy Jodasy rahalahiny. [Zahao JAKOBA, RAHALAHIN' NY TOMPO, sy JODASY, RAHALAHIN' NY TOMPO.]

2.—*Iza moa izy ireo*? Fa misy hodinihintsika indray koa ny amin' ireo atao hoe rahalahin' ny Tompo ireo, hahafantarantsika azy tsara. Ary mizara telo ny hevitry ny olon-kendry azo enti-mamaly izany fanontaniana izany, dia izao:

(1) Hoy ny sasany hoe: Zanak' ilay **Maria** izay voalaza ho rahavavin' i Maria, **renin'** ny Tompo, izy ireo. Ary saiky ny teny eo amin' ny Jao. xix. 25 ihany no porofo entiny manamarina izany hevitra voalohany izany, dia izao: "Ary nijanona teo akaikin' ny hazo-fijalian' i Jesosy ny reniny sy ny rahavavin-dreniny, Maria vadin' i Klopa, sy Maria Magdalena." Nefa tiry moa ny vehivavy voalaza ao amin' izany andininy izany? moa telo va, sa efatra kosa? Ary izay milaza fa zanaky ny rahavavin' i Maria, renin' ny Tompo (izay atao hoe Maria koa), ireo atao hoe rahalahin' ny Tompo ireo, dia milaza fa telo ihany no voalaza ao amin' izany andininy izany, dia izao: (1) Maria, renin' i Jesosy, (2) Maria rahavavin-dreniny, sy (3) Maria Magdalena. Ary ao amin' ny Mat. x. 3, dia Klopa (Alfeo) no voalaza ho rain' i Jakoba (kely), ary eo amin' ny Lio. vi. 16, dia Jodasy (Lebeo na Tadeo) no voalaza ho rahalahin' i Jakoba, ary raha izany dia zanak' i Alfeo koa izy. Ary tsy izany ihany koa, fa eo amin' ny Mat. xxvii. 56, dia misy teny milaza an' i Maria ho renin' i Jakoba sy Jesosy; ary eo amin' ny Mat. xiii. 55 sy Mar. vi. 3 dia voalaza ny anaran' izy efatra mirahalahy izay atao hoe rahalahin' ny Tompo, dia ataon' ny sasany ho zanak' i Alfeo (Klopa) sy Maria, rahavavin' i Maria, renin' ny Tompo, ireo atao hoe rahalahin' ny Tompo ireo; sady izay mihevitra toy izany no toa milaza koa fa isan' ny Apostoly ny sasany tamin' ny rahalahin' ny Tompo; toy izao no fandaharana manazava azy kely:—



Kanefa tsy ekeko mihitsy izany, ary dia izao no entiko mandà azy: (*a*) Tsy mba mazava amiko akory izay maha-mpirahavavy izany Maria roa izany; fa raha tahaka ahy, angamba misy vehivavy *efatra* no voalaza eo amin' ny Jao. xix. 25, dia izao: "Ary nijanona teo anilan' ny hazo-fijaliana i Jesosy (1) ny reniny (Maria), (2) ny rahavavin-dreniny (Salome?), (3) Maria, vadin' i Kilopasy, ary (4) Maria Magdalena." Ary raha marina izany, dia tsy rahavavin' i Maria, renin' ny Tompo, akory io Maria, vadin' i Kilopasy, io. (*b*) Saiky zavatra mahagaga raha nisy vehivavy mirahavavy, nefa nitovy ny anarany, sady tsy mba nisy olaka na fanampiny akory tamin' ny anaran' ny anankiray. (*d*) Matetika dia niaraka tamin' ny renin' ny Tompo mihitsy ireo atao hoe rahalahin' ny Tompo ireo; nefa nahoana izy no niaraka tamin' ny vehivavy hafa raha mbola velona reniny? (*e*) Eo amin' ny Gal. i. 19 dia hitantsika fa nanan-daza aman-kaja indrindra Jakoba, rahalahin' ny Tompo—nefa raha zana-drahavavin' ny Tompo izy, dia tokony ho tsy nahazo haja toy izany akory.

(2) Ny sasany milaza fa zanak' i Josefa tamin' ny vady hafa, izay maty talohan' ny andro nampakarany an' i Maria, renin' ny Tompo, ireo atao hoe rahalahin' ny Tompo ireo. Dia toy izao no fandaharana mampiseho izany:—




Ary saiky toy izao no zavatra entin' ny sasany manamarina izany hevitra faharoa izany: Voalohany indrindra, hoy izy, nolazain' ny lovan-tsofin' ny Fiangonana fa virijina mihitsy Maria mandra-pahafatiny; nefa kosa araka izay tokony ho hevitry ny teny eo amin' ny Mat. i. 25 (hevitra tsotra sady mora), taorian' ny nahaterahan' i Jesosy dia niara-nitoetra toy ny olona mivady ihany Josefa sy Maria, sady niteraka koa; ary tsy mba hevitra mahamenatra akory izany, araka ny filazantsara (Mat. i. 25; Heb. xiii. 4). Ary manampy izany indray, hoy ny sasany, fa tamin' ny nitenenan' ny rahalahin' i Jesosy Azy, dia saiky toy ny zoky mananatra ny zandriny no nanaovany izany tamin' i Jesosy. Anefa kosa fantatsika fa matetika raha ny firesaka ataon' ny mpirahalahy no heverina, dia tsy azontsika lazaina akory, na iza no zandriny, na iza no zokiny. Ary hoy izy indray, fa rehefa ho faty Jesosy teo amin' ny hazo-fijaliana, dia nanolotra an' i Maria reniny tamin' i Jaona Izy, fa tsy tamin' ny anankiray tamin' ny rahalahiny. Kanefa inona moa no antony izany raha nanana rahalahy iray tam-po taminy izay nino Azy Izy? Kanefa kosa, hevero fa tamin' izay dia tsy nino an' i Jesosy ho Mesia akory ny rahalahiny; na dia marina aza fa vetivety taorian' izany dia nino Azy hiany izy ireo.

(3) Ny sasany indray mihevitra fa ny rahalahin' ny Tompo dia zanak' i Josefa sy Maria tokoa ka iray tam-po taminy mihitsy, ary mifanaraka amin' izany ihany koa ny hevitro; dia toy izao: Raha hoheverina tsara ny amin' izany: (i.) Misy tefa-dahy voalaza eo amin' ny Filazantsara ho rahalahin' ny Tompo (Mat. xiii. 55; Mar. vi. 3), nefa tsy isan' ny roa ambin' ny folo lahy Apostolin' i Jesosy Kristy izy ireo. (ii.) Amin' ny teny milaza azy ireo eo amin' ny Filazantsara, dia ny fiarahany tamin' i Maria ihany no hita, (iii.) Tsy misy teny na dia iray akory aza eo amin' ny Filazantsara izay milaza fa tsy iray tam-po tamin' ny Tompo izay atao hoe rahalahiny. (iv.) Tsy misy teny akory milaza fa Josefa efa nanana vady anankiray talohan' ny nampakarany an' i Maria; sady tsy misy teny akory milaza fa zokin' i Jesosy ny rahalahiny. (v). Koa amin' izany tsy mba manan-tsiny sady tsy diso finoana isika, raha mino fa rahalahin' ny Tompo iray tam-po taminy mihitsy ireo atao hoe rahalahin' ny Tompo ireo. (vi.) Ny amin' ny lovan-tsofina milaza fa tsy niara-nitoetra toy ny olona mivady Josefa sy Maria, dia mora hitantsika ny nihavian' izany, raha ny hadisoan-kevitry ny olona teo aloha ny amin' ny fanambadiana no heverina; fa toa nataony fa ny tsy manam-ba-

* Tokony ho rahavavin' i Maria Salome; ampitahao Mat. xxvii. 56; Mar. xv. 40; Jao. xix. 25.

dy no tsaratsara kokoa noho ny manana; nefa tsy ekentsika ho hevitra avy amin' ny Soratra Masina akory izany. Ary ny amin' i Maria, raha mihevitra azy ho virijina hatramin' ny niterahany an' i Jesosy isika, dia ampy izany hahatanteraka ny teny rehetra milaza an' i Jesosy, fa hateraky ny vehivavy virijina Izy (Isa. vii. 14). (vii.) Fanampin' izany indray, tsy misy teny akory ao amin' ny Test. Vao. milaza an' i Maria, taorian' ny nahaterahan' i Jesosy, izay milaza azy hoe 'Maria virijina,' fa 'Maria, renin' i Jesosy' kosa no teny entimilaza azy; vakio Jao. ii. 3; xix. 25; Asa i. 14.

3.—*Ny Tantarany.* Ny teny milaza azy voalohany dia momba ny tantara milaza ny nataon' i Jesosy tany Kana, raha nanova ny rano ho tonga divay Izy (Jao. ii. 12). Noho ny fahagagana izay nataon' i Jesosy, dia nino Azy tokoa ny mpianany; fa araka izay tokony ho marina, raha ny and. 11 sy 12 no ampitahaina, dia tsy nino Azy kosa ny rahalahiny; ary amin' ny teny milaza azy manarakaraka indray, dia toa miseho ho mpisakana ny Tompo tamin' ny raharahany izy ireo; fa toa nataony ho very saina tokoa Jesosy, koa tonga izy mba "hihazona Azy;" vakio Mat. xii. 22; Mar. iii. 20, 21. Saiky tezitra tamin' ny Tompo mihitsy, na nialona Azy, izy, koa te-hihazona Azy mba tsy hisy hanaovany ny raharahany intsony. Kanefa kosa noho ny hamaroan' ny olona tao an-trano dia tsy nahazo nanatona ny Tompo akory izy ireo, dia nampitondra teny taminy hoe: "Indreo, ny reninao mbamin' ny rahalahinao mijanona ato ala-trano mitady hiteny aminao" (Mat. xii. 47); saiky fetsy kely izy tamin' izay nataony—ny reniny no nolazainy aloha, sady tsy mba nambarany loatra izay anton' ny nitadiavany Azy. Kanefa tsy navelan' i Jesosy, na dia ny reniny aza, hahasakana ny raharahan' Andriamanitra tsy hataony.

Ary misy mihatra amin' ny rahalahin' i Jesosy indray ny teny eo amin' ny Jao. vii. 3, 4; efa madiva ho tonga ilay andro firavoravoan' ny Jiosy anankiray, koa nanatona an' i Jesosy ny rahalahiny ka nanao hoe: "Mialà eto, ka mandehana ho any Jodia, mba ho hitan' ny mpianatrao koa ny asa izay ataonao;*** misehoa amin' izao tontolo izao." Fanesoana no anton' izany teny izany, toy ny hoe: Raha Mesia Hianao, manaova asa tandrifin' ny toetrao; moa ho fanaon' ny Mesia va ny misokosoko toy izany? koa raha marina ny teninao milaza fa Mesia Hianao, dia aoka mba ho hitan' ny mpianatrao (ireo izay vao nihemotra angaha no voalazan' ny Jao. vi. 66) izany. Ary nampian' i Jaona ny teny hoe: "Fa na dia ny rahalahiny aza tsy nino Azy" (Jao. vii. 5). Toa gaga loatra aho raha izany teny izany no heverina, satria na dia izany aza, misy ihany ny sasany izay milaza fa isan' ny Apostoly ny sasany tamin' ny rahalahin' ny Tompo! Ary hatramin' ny nahafatesan'i Jesosy aza tsy mba niova ny fon' ny rahalahiny, ary ny tranony tao Nazareta dia tsy nitoeran' i Jesosy loatra. Kanefa zavatra mahafinaritra ny mahalala fa ny rahalahin' i Jesosy dia isan' ny nanaiky voalohany ny herin' ny hazo-fijaliana. Fa tamin'ny andro niakaran' ny Tompo ho any an-danitra dia nino Azy izy (Asa i. 14). Ary koa, araka izay efa voalaza, taorian' izany indray dia tonga olona malaza tamin' ny Fiangonana ny roa tamin' ireo rahalahin' ny Tompo ireo.—H.E.C.

**RAHELY** (*Ondrivavy*): dia ny zanakavavin' i Labana, izay novadin' i Jakoba Patriarika ka tonga renin' i Josefa sy Benjamina. Ny tantarany dia voalaza ao amin' ny Gen. xxix.—xxxiii., xxxv., ary hatramin' ny ela efa natao ho isan' ny tantara mahafinaritra loatra ao amin' ny Soratra Masina ny teny milaza azy. Ao no ahitantsika ny hatsarantarehin-dRahely, sy ny fitiavana fatratra izay nitiavan' i Jakoba azy, raha vao nihaona taminy izy tao amin' ny fantsakana, ary ny nanampiany azy sy ny nanorohany azy ary ny nilazany taminy fa havany izy; ny fanompoana ela nanompoan' i Jakoba an' i Labana hahazoany an' i Rahely ho vadiny, ary ny nanaovany toa andro vitsy ireo taona fito ireo noho ny nitiavany azy; ny nanambadiany an-dRahely; ny tsy nahazoan-dRahely anaka hatramin' ny ela; ny niterahan-dRahely an' i Josefa, ary ny nahafatesany tamin' ny niterahany an' i Benjamina.—izany rehetra izany dia voalaza avokoa. Ary hitantsika koa fa nisaona azy ela Jakoba (Gen. xlviii. 7). Kanefa tsy maintsy holazaina koa fa raha ny teny milaza an-dRahely no heverina, nisy zavatra maro tao amin' ny toe-panahiny sy ny nataony izay tokony homen-tsiny: dia ny fahasosorany lava fa tsy niteraka izy, izay nahatezitra an' i Jakoba aza (Gen. xxx. 1, 2); sy ny fitaka nataony tamin' ny nangalarany ny sampin-drainy; ary ny nitokiany ireo sampy ireo (Gen. xxxi.). Ny fasan-dRahely dia mbola hita ao amin' ny lalambe eo anelanelan' i Jerosalema sy Betlehema (Gen. xxxv. 19, 20).—J.S.

**RAHONA**. Ny ankabeazan' ny tany voalazan' ny Baiboly dia maina sy kely ranonorana raha oharina amin' i Madagaskara, koa ny rahona dia tonga tandindon' ny fialofana sy fiarovana amin' ny hainandro, sady famantarana ny fihavian' ny orana. Koa ny teny hoe "rahona tsy misy rano" tonga famantarana ny teny fikasana tsy tanteraka (Oha. xvi. 15; Isa. xviii. 4; Joda 12). Famantarana ny zavatra faingampandalo ka lasa koa ny rahona (Job. xxx. 15; Hos. vi. 4), ary ny amin' izay rehetra misakana ny famonjen' Andriamanitra (Fitom. ii. 1; iii. 44). Ary satria, raha ny zavatra hita maso rehetra no heverina, dia ny rahona indrindra no tsy misy vatana, ka enti-milaza ny fisehoan' Andriamanitra izy

(Isa. xix. 1; Ezr. i. 4; Apok. i. 7). Ny amin' ilay rahona mazava izay nitoetra teo ambonin' ny Fiara sy ny tobin' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra, vakio FIARA, TABERNAKELA sy ANDRI-RAHONA.—J.S.

**RAMA**: dia anaran' ny olona telo lahy voalazan' ny Test. Tal., dia izao:—(1) Zanaka faharoan' i Hezroma sy rain' i Aminadaba (1 Tant. ii. 9; Mat. i. 3, 4; Lio. iii. 34). (2) Zanakalahin' ilay voalaza teo sady zanakalahin' i Jeramela (1 Kron. ii. 9; 25, 27). (3) Ny loholon' ny fokon' olona izay nihavian' i Eliho, sakaizan' i Joba (Job. xxxii. 2). Raha tahaka ny hevitry ny sasany, io Rama io dia sabala amin' ilay *tany* Arama, dia Syria, ary milaza fa Eliho dia avy tamin' ny olon-tSyria.—J.S.

**RAMA**. Ny hevitr' ity teny Hebreo ity dia 'havoana' na 'fitoerana avo'; ary satria maro ny tanàna tany Kanana dia naorina teo an-tampon' ny havoana, ny hoe 'Rama' dia tonga anaran' ny tanàna maromaro,' ka dia saiky mitovy indrindra amin' ny hoe 'Angavo' sy 'Anambo' atỳ Imerina sy any Betsileo. Dimy ny tanàna hoe Rama voalazan' ny Soratra Masina; ary ny teny mitovy hevitra aminy amin' ny teny Arabika dia anaran' ny tanàna sy ny havoana maro any Palestina ankehitriny. Ary tsy ny hoe Rama ihany no hita, fa teny maromaro avy taminy koa, dia Ramata sy Ramota (ploraly) ary Ramataima (doaly, na milaza roa, tahaka ny hoe 'Ambohidroa').

(1) **Rama any Benjamina**: dia tanàna voalaza matetika; fa tao no nitoeran' i Debora mpaminanivavy (Mpit iv. 5), ary voalaza koa izy ao amin' ilay tantara mahamenatra ao amin' ny Mpit. xix. Tao koa no nitoeran' i Saoly mpanjaka (1 Sam. xxii. 6); ary satria tao amin' ny sisin-tany tanelanelan' ny fanjakana roa, dia Joda sy Isiraely, izy, dia nanao trano fiarovana tao Basa, mpanjakan' ny Isiraely, fa noravan' i Asa, mpanjakan' ny Joda, kosa izy (1 Mpan. xv. 17-22). Tao Rama koa no nitondrana ny olon-dehibe sy ny zanak' andriana avy tany Jerosalema tamin' ny nandravan' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, ny tanàna masina (Jer. xxxix. 8-12; xl. 1, 5). Koa tanteraka izay efa novinanian' i Jeremia tany aloha hoe: "Nisy feo re tao Rama, dia fidradradradrana sy fitomaniana indrindra," etc. (Jer. xxxi 15), izay tanteraka indray tato aoriana ela tamin' ny namonoana ny zazakely tao Betlehema (Mat. ii. 17). Ny anaran' ny tanàna ankehitriny dia *Er-Ram*, nefa vohitra kely foana izay misy trano ratsiratsy ihany izy, ary dimy maily ao avaratr' i Jerosalema.

(2) **Rama any Asera**: dia tanàna voalaza ao amin' ny Jos. xix. 29 ihany ho ao amin' ny faritry ny anjara-tanin' ny Asera. Toa teo amoron-dranomasina izy, sady takaikin' i Tyro. Misy vohitra kely atao hoe *Rameh*, izay roa maily any atsimo-atsinanan' ny Tyro; ary izy io angamba no ilay Rama voalaza ao amin' ny Jos. xix. 29.

(3) **Rama any Naftaly**: dia isan' ny tanàna mirova amin' io firenena io, ary voalaza ao amin' ny Jos. xix. 36 ihany; toa tao atsimon' i Hazora sady tao anelanelan' izany tanàna izany sy ny Farihin' i Genesareta izy. Any ho any mbola misy vohitra lehibebe atao hoe *Rameh*, ary izy io angamba dia miorina amin' izay niorenan' i Rama any Naftaly.

(4) Rama, izay nahaterahan' i Samoela mpaminany sady fonenany (1 Sam. i. 19, etc.). Izy io dia natao hoe koa Ramataima-zofima; koa zahao RAMATAIMA-ZOFIMA.

(5) **Rama, tanàna any Gileada** (2 Mpan. viii. 29; 2 Tant. xxii. 6); zahao RAMOTA-GILEADA.—J.S.

**RAMATA-LEHY**. Indrai-maka monja no ilazana izany fitoerana izany, dia ao amin' ny Mpit. xv. 17. Vonfatotra Samsona ka natolotra tamin' ny Filistina tao amin' ny fitoerana anankiray natao hoe Lehy, na 'taolam-balanorano,' raha adika. Kanjo nony namely an' i Samsona ny fahavalony, dia notosany mora foana ny tady namatorany azy, ary nandray taolam-balanorano izay sendra hitany teny an-dalana izy, ka dia nofetsahany tamin' iny ny Filistina ka nahatatesany arivo lahy. Dia nariany teo ilay taolam-balanorano, ka ny anaran' ny tany nanipazany azy dia nataony hoe Ramata-lehy, izay hoe raha adika, 'Havoanan' ny valanorano.'—E.H.S.

**RAMATA-MIZPA** (*Tendron' ny tilikambo*). Ao amin' ny Jos. xiii. 26 ihany no ilazana izany fitoerana izany, ary isan' ny faritry ny zara-tanin' ny firenen' ny Gada tao an-tsisiny avaratra izy. Tao ihany no nanaovan' i Jakoba sy Labana fanekena sy nanangonany antontam-bato, izay nomeny anarana hoe 'Mizpa' (na 'Fitazanana'), ary 'Galeda' sy 'Jegara-sahadota' (na 'Antontam-bato vavolombelona;' Gen. xxxi. 48, 49). Tokony ho tsy misy hafa amin' i Ramota-gileada sy izy ireo.—E.H.S.

**RAMATAIMA-ZOFIMA**: dia sahala amin' ilay tanàna atao hoe Rama, izay fonenan' i Elkana, rain' i Samoela. Tany no nahaterahan' i Samoela (1 Sam. i. 1, 19) sy nonenany koa, ary tany ihany no nandevenana azy (xxv. 1). Ao amin' ny 1 Sam. i. 1 ihany no isehoan' izany anarana izany, fa matetika dia afohezina hoe 'Rama' izy. 'Tendrony roa' no hevitry ny hoe 'Ramataima' raha adika ny teny Hebreo. Ny nihavian' ny teny hoe Zofima dia tokony ho avy tamin' ny anaran' ny razan' i Samoela anankiray natao hoe Zofa (1 Sam. i. 1). Izy io dia niala tamin' ny fonenany tany Efrata, ka nifindra monina tao amin' ny fizaran-tany anankiray, izay nataony manaraka ny anarany hoe Zofa (1 Sam. ix. 5), ary tato aorian' izany dia nantsoina hoe 'tanin' i Zofa' izy. Rama, na Ramataima, dia renivohitra

tao amin' izany fizaran-tany izany, ka izany no nanaovana azy hoe Ramata-zofima, na Rama an' ny Zofita. Ny amin' ny itoerany dia tsy mifanaraka ny olona; kanefa tokony ho efatra maily tao avaratr' andrefan' i Jerosalema izy.—E.H.S.

**RAMESESA** (*Zanaky ny masoandro*), dia anaran' ny tanàna lehibe, sady anaram-pizaran-tany koa, tany Egypta Ambany. Tokony ho anaran' ny tany iray ihany Ramesesa sy Gosena, ilay tany nomen' i Farao mpanjaka ho fonenan' i Jakoba sy ny zanany (Gen. xlvii. 11). Ny tanàna Ramesesa koa dia anankiray tamin' ny tanàna fitehirizana nataon' ny Zanak' Isiraely ho an' i Farao (Eks. i. 11). Tany no niaingan' ny Zanak' Isiraely raha nivoaka tany Egypta izy (Eks. xii. 37 sy Nom. xxxiii. 5). Tokony ho tao andrefan' i Ramesesa fizaran-tany no niorenan' i Ramesesa tanàna.—E.H.S.

**RAMEVA**. Lehibe sy vaventy ny rameva ary lava tenda sy tongotra, sady mahasoa ny olona monina ao Syria sy Egypta ary Mesopotamia izy, indrindra fa ny mponina any Arabia sy ny tany efitra any Afrika. Mahagaga ny nanaovan' Andriamanitra azy, fa maharitra andro maromaro izy tsy misotro rano, ary ny zavatra misy tsilo sady ratsiratsy, izay maniry ao amin' ny tany maina, no fihinany; koa noho izany dia ompian' ny Arabo sy ny mponina ao amin' ny tany efitra ny rameva, sady omeny anarana hoe 'sambon' ny efitra'.

Voalaza matetika ao amin' ny Baiboly ny rameva, fa nitaingenan' olona izy (Gen. xxiv. 64; 1 Sam. xxx. 17), sy nampitondrainy entana (Gen. xxxvii. 25; 2 Mpan. viii. 9), ary nampitarihiny kalesy koa (Isa. xxi. 9). Ny Etiopiana dia voalaza ho nanana rameva betsaka (2 Kron. xiv. 15); ilay mpanjakavavy avy tany Sheba tonga tany Jerosalema mbamin' ny rameva izay nitondra zava-manitra sy volamena, etc. (1 Mpan. x. 2); ny Isimaelita nitondra zavatra nentin' ny rameva hamidy tany Egypta (Gen. xxxvii. 25); ny Midianita sy ny Amelekita nanana rameva, sady tahaka ny fasika ao amoron-dranomasina ny hamaroany (Mpit. vii. 12); ary Joba nanana rameva 3000 talohan' ny fahoriany, ary 6000 rehefa afaka izany (Job. i. 3; xlii. 12). Misy maro hafa koa ny teny ao amin' ny Baiboly milaza ny rameva; zahao 1 Sam. xxvii. 9; xxx. 17; 2 Mpan. viii. 9; Jer. xlix. 29, 32.


*Rameva.*

Ny nofon' ny rameva dia hanin' ny Arabo, sady ataony fa tsara tokoa, fa noraran' ny Lalàna tsy hohanin' ny Isiraelita kosa izany (Lev. xi. 4); ary ny rononony dia tsara tokoa. Ny volony dia fanao lamba mateza, ary izany no fitafian' i Jaona Mpanao-batisa, ary angamba ny mpaminany hafa tany aloha koa aza (Mat. iii. 4; Zek. xiii. 4).

Ny teny Hebreo adika hoe "rameva tanora" (Isa. lx. 6) sy "rameva haingam-pandeha" (Isa. lx. 20) milaza karazan-drameva atao hoe *dromedary*, izay faingan-tongotra, ka taingenan' ny mpitondra taratasy sy ny tenin' andriana.—J.S.

**RAMOTA-GILEADA**: dia tanàna mirova tao atsinanan' i Jordana, ary renivohitra sady fiarovana ny tany malalaka manodidina azy. Ny teny ao amin' ny 1 Mpan. iv. 13 no ahitantsika izany, mbamin' ny teny maro ao amin' ny boky tantara milaza ny fahazotoan' ny Syriana hamely azy, sy ny fahasahian' ny Isiraelita hiaro azy, tamin' ny andro nanjakan' i Ahaba sy Jorama. Angamba iray hiany Ramota-gileada sy Ramotamizpa (Jos. xii. 26), ary tao hiany koa no nanaovan' i Jakoba fanekena tamin' i Labana rafozany. Isan' ny Tanàna Fandosirana ho an' izay nahafaty olona tsy nahy tao amin' ny firenen' ny Gada io Ramota-gileada io (Deo. iv. 43; Jos. xx. 8); ary tao koa no fonenan' ny anankiray tamin' ireo tandapan' i Solomona izay voatendry hamory hanina ho an' ny mpanjakany (1 Mpan. iv. 13). Ary tao aoriana indray, nony lasan' ny Syriana io tanàna io tamin' ny nanjakan' i Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, sy Josafata, mpanjakan' ny Joda, dia niaraka ireo mpanjaka roa lahy ireo nitondra tafika hamonjy ny tanàna tamin' ny fahavalo. Kanefa tsy nahomby izy tamin' izay, ary Ahaba dia naratra ka maty (1 Mpan. xxii.). Tao aoriana indray tao, tamin' ny nanjakan' i Jorama, dia lasan' ny Isiraelita hiany ny tanàna, na dia nataon' i Hazaela, mpanjakan' i Asyria, izay hainy aza hihazona azy (2 Mpan. viii. sy ix.). Ary tsy voalaza intsony ny anaran' i Ramota-gileada. Raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, ny tanàna atao hoe *Es-salt* ankehitriny no miorina eo amin' izay nanorenana an' i Ramota. Eo an-tampon' ny havoana madera sady mideza io tanàna io; ary eo mbola misy ny trano-fiarovana sy mànda mafy nataon' ny Romana sy ny Sarasena; 3000 ny isan' ny mponina ao aminy.—J.S.

**RANO MASINA**. Raha sendra nisy vehivavy nanao izay nahadiso azy tamin' ny

vadiny, fa nisy lehilahy hafa nandry taminy, kanefa tamin' ny manginginia izany, ka tsy nisy vavolombelona, kanefa nanana ahiahy taminy ny lahy, dia nasain' ny Lalàna hitondra ny vavy eo anatrehan' ny mpisorona izy. Ary rehefa voatitra ny fanatitra nasaina haterina, ny mpisorona dia naka "rano masina" (angamba avy tamin' ny tavy varahina lehibe izany) voaharo amin' ny vovoka kely nalainy tamin' izay nitoeran' ny Tabernakely, dia nampisotro an-dravehivavy ny rano izy, rehefa voalazan' ny ozona sy ny loza izay hahatratra azy raha sendra meloka izy. Koa raha efa nanao ratsy tokoa ravehivavy, dia nampivonto ny kibony sy nampifezaka ny feny Jehova ho valin' ny ratsy nataony; fa izany rehetra izany dia toy ny mandahatra amin' Andriamanitra, Mpitsara lehibe, hitsara sy hamaly ny ratsy natao tamin' ny mialina. Vakio Nom. v. 11-31.—J.S.

**RANOMASINA** : ny hevitry ny teny Hebreo adika hoe 'ranomasina' dia malaladalaka kokoa noho izay ataontsika hoe ranomasina (sy ny teny Frantsay *mer* koa), fa entimilaza rano lehibebe tahaka ny farihy. Koa amin' izany matetika ny Farihin' i Genesareta dia atao hoe "Ranomasin' i Galilia" sy "Ranomasin' i Tiberiasy," na dia farihy kely ihany aza izy, sady mamy ny ranony (Mat. iv. 18; Jao. vi. 1). Ary ilay farihy lehibebe kokoa any atsimon' i Palestina dia atao hoe "Ranomasina Maty," etc., nefa farihy hodidinin-tany ihany izy.—J.S.

**RANOMASIN' I GALILIA** : zahao GALILIA.

**RANOMASINA LEHIBE**. Ity no anarana nilazan' ny Hebreo ny Mediteraneana, satria lehibe indrindra amin' ny rano rehetra izay fantany izy (Nom. xxxiv. 6, 7; Jos. i. 4; ix. 1; Ezek. xlvii. 10, 15, 20). Indraindray koa dia natao hoe "ny ranomasina" fotsiny izy (Jos. xv. 47). Ary izao koa no anarana hafa nilazana ny Mediteraneana: "ny Ranomasina Andrefana" (Deo. xi. 24; Joe. ii. 20); ary "ny Ranomasin' ny Filistina," satria ny tany nonenan' izany firenena izany no nanamorona ny Mediteraneana (Eks. xxiii. 31).—J.S.

**RANOMASINA MATY**. Ny farihy atao hoe Ranomasina Maty dia ny lehibe indrindra sady atsimo indrindra amin' ny farihy telo ao amin' ny lohasahan' ny ony Jordana, any andrefan' i Palestina; ary noho ny toetrany, raha ny geografy fysikaliny no heverina, fa indrindra noho ny nandravana ny tanàna sasany naorina teo amorony tany aloha, dia mendrika hodinihina tsara izy.

1.—*Ny Anarana samy hafa ahafantarana azy.* (1) *Ranomasin-tSira* no anarana voalohany ilazana azy ao amin' ny Baiboly ka milaza ny toetry ny ranony, fa be sira loatra izy, ary noho ny toetry ny tany sy ny havoana maro manamorona azy izay voaharo siravato. Ny anarany hoe Ranomasin-tsira dia tsy hita afa-tsy ao amin' ny Pentateoka sy ny Bokin' i Josoa ihany (Gen. xiv. 3; Nom. xxxiv. 3; Deo. iii. 17; Jos. iii. 16; xv. 2, 5). (2) *Ranomasin' ny Tany hay*, na *ny Arabà*, dia anarana milaza ny itoeran' ny farihy, fa ao amin' ny tany lemaka na lohasaha lehibe atao hoe Arabà izy (Deo. iii. 17; iv. 49; Jos. iii. 16; 2 Mpan. xiv. 25). (3) *Ranomasina Atsinanana* no anarana hafa ilazana ny Ranomasina Maty ao amin' ny Baiboly, mba hanavaka azy amin' ny Mediteraneana, izay "Ranomasina Andrefana" (Ezek. xlvii. 18; Joe. ii. 20; Zak. xiv. 8). (4) Ny hoe *Ranomasin-tSodoma* dia hita ao amin' ny Talmoda; ary (5) ny hoe *Farihy misy Asfalta* dia nataon' i Josefosy hilaza azy, noho ny asfalta hita matetika mitsinkafona eo aminy; ary (6) ny hoe *Ranomasina Maty* dia anarana nilazan' i Jeroma azy sady narahin' ny mpanoratra hafa tato aoriana, noho ny tsy fisian' ny hazandrano na zava-manan-aina loatra ao amin' ny ranony. Tokony hotsarovana anefa fa tsy mba hita akory ao amin' ny Baiboly ity anarana mahazatra antsika ity; nefa mety aminy mihitsy araka ny toetrany izy. (7) Ny anarana ahafantaran' ny Arabo mponina ao amorony ankehitriny dia *Baheiret Lut*, na *Ranomasin' i Lota*.

2.—*Ny Geografy Fysikaliny.* Raha ny sarin-tanin' i Syria no dinihina, dia hitantsika fa misy lohasaha ety sady lava mianavaratra sy mianatsimo ao atsinanan' i Palestina, ka mampisaraka azy amin' ny havoan' i Basana sy Moaba any andrefana, dia hatramin' ny vodin' i Hermona ao avaratra ka hatramin' ny lohan' ny Golfan' i Akabà (izay rantsan' ny Ranomasina Mena) ao atsimo izany. Ao atsimon' ilay farihy kely atao hoe Ranon' i Meroma, dia mihaiva io lohasaha lehibe io; koa raha mby ao amin' ny Farihin' i Genesareta, dia 650 fita ny lohasaha ao ambanin' ny ranon' ny Mediteraneana sy ny oseana: ary raha mby ao amin' ny Ranomasina Maty kosa, ny halalin' ny lohasaha dia 1300 fita (latsaka kely) ao ambanin' ny Mediteraneana. Koa tsy misy lohasaha lalina tahaka azy ao amin' ny tany hafa na aiza na aiza, ary izany koa dia mahamendrika azy hodinihina. Ary satria ny Ranomasina Maty dia ao amin' izay iva indrindra eran' ny lohasaha, dia izy no idiran' i Jordana mbamin' ny ony rehetra hafa koa, ary tsy misy ivoahan' ny rano indray, afatsy raha miova ho vapora izy ka fohin' ny herin' ny hainandro.

Ny halavan' ny Ranomasina Maty dia 46 maily, ary ny halehibeny dia tsy mihoatra noho ny 10 maily, ary ny areany tokony ho 250 maily sokera. Ny halaliny ao avaratra ka hatramin' ny roa tokon' ny halavany, raha mandeha mianatsimo, dia misy 1300 fita; fa any atsimo misy peninsola mitrangu avy ao atsinanana ka mahety ny farihy, ary ny rano ao amin' ny io straita kely io dia mihamarivo, ka hatramin' ny 330 fita ka hatramin'

ny 18 fita ihany ny halaliny. Ary ny farihy ao atsimon' izany peninsola izany dia marivo avokoa, ka tsy mihoatra noho ny 12 fita aza ny halaliny. Koa dia samy hafa be ihany ny toetry ny ao atsimon' ny farihy sy ny ao avarany. Ao an-daniny roa, atsinanana sy andrefana, dia sady avo no mideza ny tendrombohitra manamorona ny Ranomasina Maty, koa èty ny tany iva ao amorony, ary indraindray dia tsy misy akory izany, fa midina ao amin' ny rano toa hantsana mihitsy ny ilan' ny tendrombohitra. Fa indraindray kosa misy tany lemaka kely misy hazo maniry, indrindra fa ao amin' ny vavan' ny ony maro, izay midina mirotsaka ao amin' ny farihy avy amin' ny tany avo manodidina. Fa any avaratra dia misy tany lemaka malalaka kosa, dia ny Lohasahan' i Jordana; ary any atsimo koa misy tany lemaka be honahona sy hotsaka, izay atao hoe Lohasahan-tsira. Ny vatolampy sy ny tany izay hita ao amin' ny havoana sy ny hantsana manamorona ny Ranomasina Maty dia vato sokay (limestone) sy vato sokay miharo asfalta sy vatovy (basalta) sy kitroka sy vatosira ary solifara. Ary avy amin' ireo sy ny loharano masirasira maro izay midina ho ao amin' ny farihy, mbamin' ny loharano misy sira izay miboiboika ao anatiny koa, no ahazoan' ny Ranomasina Maty ny sira betsaka izay nihavian' ny anarany anankiray. Ary misy loharano mafana maromaro koa, ny sasany miharo sira, ary ny sasany miharo solifara, ary izany no mampangidy loatra ny rano, ka mankarary ny lela raha andramana izy. Ary betsaka koa ny asfalta izay miboiboika avy ao ambanin' ny rano ka mitsinkafona eo aminy.

Efa nodinihina tsara ny toetry ny rano, dia hita fa impito hoatra izay hita ao amin' ny ranon' ny oseana lehibe ny sira mbamin' ny zavatra hafa ao aminy. Amin' ireo dia sira sy magnesia no be indrindra, ary misy koa kalsioma sy potasia sy zavatra hafa. Ary izany no mahatonga ny rano ho tsy mety ho fonenan' ny hazandrano, fa raha sendra misy nentin' ny ony Jordana ao amin' ny farihy, dia maty miaraka amin' izay izy. Anefa tsy dia azo lazaina hoe tsy misy zava-manan-aina mihitsy ao amin' ny rano, fa efa nahitana karazan' ny koraly anankiray, hono, tao aminy, mbamin' ny zavatra hafa koa isan' ny zava-manan-aina ambany sady tsotra indrindra aza. Ary ao amin' ny ala kely ao amin' ny vinanin' ny ony kely mankao amin' ny Ranomasina Maty koa, maro karazana, hono, ny vorona hita, dia tsipoy sy arosy sy kitanotano, etc. Noho ny habetsahan' ny sira, etc., ao amin' ny rano, hono, dia mavesatra noho ny ranon' ny oseana izy, ka tsy mahazo milentika ao aminy izay milomano ao.

3.—*Ny Tantarany.* Ny zavatra malaza indrindra, raha ny tantaran' ny Ranomasina Maty no heverina, dia ny nandravana ny tanàna ratsy fanahy efatra naorina tany aloha tao amin' ny tany lemaka manamorona ny farihy. [Zahao SIDIMA sy SODOMA.] Ary betsaka ny hevi-diso sy ny hevi-dravina foana efa noforonin' ny olona amin' izany. Ny sasany efa nihevitra fa tamin' ny andro nahatongavan' i Abrahama sy Lota tao amin' ny Tany Masina, dia tsy nisy Ranomasina Maty akory, fa tany lemaka avokoa ny tany itoerany izao; nefa tsy azo hamarinina akory izany, ary raha voadinika tsara ny toetry ny tany, mbamin' ny vatolampy sy ny hantsana manamorona ny farihy, sy ny ao amin' ny Lohasahan' i Jordana koa, dia hita marina fa tsy maintsy efa farihy ihany hatramin' ny ela talohan' ny nisehoan' ny olombelona atỳ an-tany izy. Ary misy marika maro hita koa eo amin' ny ilan' ny havoana, izay vavolombelona fa tany aloha ela ny rano ao amin' ny Ranomasina Maty (ary ao amin' ny Lohasahan' iJordana avokoa) dia 1300 fita ambonin' izay hahavony ankehitriny, dia mitovy amin' ny hahavon' ny ranon' ny Mediteraneana sy ny Ranomasina Mena. Ary misy marika hafa koa (milahatra toa ambaratonga lehibe, sady valo no isany), nefa ao ambanimbanin' ilay teo, izay ahitantsika fa tato aorian' izany fotoana voalaza teo izany, ny rano ao amin' ny farihy dia avoavo noho ny hahavony ankehitriny. Kanefa araka ny hevitry ny sasany izay efa nandinika ny ao atsimon' ny Ranomasina Maty, ilay rano marivo ao atsimon' ny penisola voalaza teo ambony tokony ho tany maina hiany talohan' ny andron' i Abrahama, ka niray tamin' ilay Lohasahan' i Sidima voalaza ao amin' ny Gen. xiv. 2-10 izy. Angamba Sodoma sy ny tanàna efatra koa dia naorina tao atsimon' ny farihy (fa misy tendrombohitra ao atao hoe *Jebel Usdum* na 'Havoana' i Sodoma' ankehitriny); fa ao koa, hoy Dr. Tristram, "ny toetry ny tany dia manambara fa nisy solifara mirehitra nalatsaka tao, ary nisy asfalta koa miboiboika avy tao ambany, izay may ka niharoharo tamin' ny solifara." Efa voalaza teo fa be solifara sy asfalta ao amin' ny Ranomasina Maty; ary ireo zavatra roa ireo no nampirehetin' ny afo avy tany an-danitra (varatra sy helatra angamba), dia tsy maintsy efa nirehitra fatratra ka nahatanteraka ny sitrapon' Andriamanitra tamin' ny nandravana ny tanàna efatra noho ny heloky ny olona mponina tao.—J.S.

**RANOMASINA MENA.** Ny Ranomasina Mena, raha ny geografin' izao tontolo izao no heverina, dia ilay golfa lava sady sampan' ny Oseana Indiana, izay mianavaratra sy miankandrefana sy mampisaraka an' i Arabia sy Egypta. Fa izay atao hoe "Ranomasina Mena" ao amin' ny Soratra Masina dia ny rantsana roa ao andohan' ny Ranomasina Mena, izay misy ny Penisolan' i Sinay eo anelanelany, sady izay atao hoe Golfan' i Soeza (any andrefana), sy

Golfan' i Akabà (any atsinanana). Ny lohan' ny Golfan' i Soeza no nitan' ny Zanak' Isiraely tamin' ny nialany tany Egypta, sady nahafatesan' i Farao sy ny miaramilany izay nanenjika azy (Eks. xiv., xv.). Raha ny teny ao amin' ny Eksodosy no dinihina anefa, mbamin' ny toetry ny tany koa, dia ataon' ny mpanoratra maro fa tsy mba ao amin' izay lohan' ny Golfan' i Soeza ankehitriny no nitan' ny Zanak' Isiraely ny ranomasina, fa tokony ho 25 maily any avarany, ao amin' izay atao hoe *Bitter Lakes* (Farihy Mangidy) ankehitriny, izay heverina ho niray tamin' ny Ranomasina Mena tany aloha, na dia farihy ihany aza izy izao noho ny nisondrotan' ny tany. [Zahao PI-HAHIROTA.] Ao amin' ny lohan' ilay rantsan' ny Ranomasina Mena any atsinanana nisy ny tanàna sy fitodian-tsambo roa natao hoe Elata sy Ezion-gebera, izay nalaza tamin' ny andron' i Solomona sy tamin' ny nanjakan' ny mpanjakan' ny Joda sy Isiraely tany aoriana (1 Mpan. ix. 26; xxii. 48; etc.). Samy hafa be ihany ny hevitry ny olona ny amin' ny niandohan' ny anaran' io ranomasina io hoe 'mena.' Ny sasany milaza fa avy amin' ny vato mena hita eo amin' ny hantsana sasany manamorona azy; ny sasany indray mihevitra fa avy amin' ny zava-maniry aina madinika tsy tambo isaina izay hita indraindray ao amin' ny ranony; nefa angamba avy amin' ny tanin' i Edoma (*mena*), izay manamorona ny ranomasina, no nahazoany ny anarany (Gen. xxv. 30).—J.S.

**RANTSANA** sy **SOLOFO**. Ao amin' ny Soratra Masina (Test. Tal.) ny hoe 'hazo' (maniry) dia entina matetika hilaza ny andriana sy ny lehibe; koa amin' izany ny hoe 'rantsana,' 'solofo,' 'fitsimohana,' etc., dia enti-milaza ny zanany sy ny taranany. Koa amin' izany, raha ny firazanan' i Kristy no heverina, dia voalaza ho "solofo mitsimoka eo amin' ny fototr' i Jese, ary hisy mitrebona avy eo amin' ny fakany" (Isa. xi. 1) Izy, satria taranak' i Davida; vakio koa Zak. iii. 8; vi. 12, etc. Ny hoe 'rantsana' koa dia tandindon' ny fanambinana (Job. viii. 16) sy ny mpanjaka (Ezek. xvii. 3; Dan. xi. 7).—J.S.

**RAVAKA** momba ny tena. Hatramin' ny teo aloha ka mandraka ankehitriny dia malaza ny mponina any atsinanana (na ny any Palestina, na ny any Egypta, na ny any Arabia, etc.) noho ny fitiavany ravaka amankaingo. Maro samy hafa sady betsaka tokoa ny firavaka fanaony. Ny vehivavy any Arabia dia fatra-pitia ravaka loatra, na ny atao amin' ny volamena na ny volafotsy. Tsy toko-tsy forohana, hono, ny isan' ny rojo sy haba, ny fehin-tanana sy ny fehin-tongotra, ary ny vakana fiambozonana sy ny peratra ananany; fa ny vehivavy efa manam-bady anefa no dia kanto indray raha hihaingo noho ny tovovavy tsy mbola manam-bady. Ary maro samy hafa ny haingo ataon' izy ireny, dia ny voninkazo maha-te-hijery, na ny mitentin-tava sy volo-maso sy tànana ary tongotra. Tahaka izany koa ny vehivavy any Egypta, ary ny an' i Palestina koa dia tia ravaka mihitsy. Ao amin' ny Isa. iii. 18-23 dia ahitana ny anaran' ny firavaka sasany nataony, dia ny fehin-tongotra sy fehi-loha, ny sarim-bolan-tsinana sy ny kavina vita vola, ny rojo sy ny fisalobonana makarakara, ny satroka sy rojo, parapaingo, na ny fehin-kibo misy haingony, na ny ody fanaony ravaka, etc. Ny amin' ny lanjan' ny firavaka sy ny hamaroany, ary ny haingo fanao tamin' ny andron' ny Patriarka, dia hitantsika ao amin' ny Gen. xxiv. 22, 53, etc., izany. Nikavina ny tao an-tranon' i Jakoba, ary tokony ho nataony tahaka ny ody ihany ny kaviny (Gen. xxxv. 4). Hita ao amin' ny Gen. xxxviii. 18 izay firavak' i Joda, dia fanombohan-kase sy kofehy ary tehina izay tokony ho nisy haingony. Ny peratra voalaza voalohany dia ao amin' ny Gen. xli. 42, ary tokony ho peratra fanombohan-kase izany, ka nesorin' i Farao homena an' i Josefa. Fanao tamin' ny rantsan-tanany izany, dia nataony teo amin' ny tanan' i Josefa; ary nasiany rojo volamena koa ny vozony.

Ny haingo amam-piravaka nataon' ny vehivavy indrindra tany Egypta dia hitantsika ao amin' ny Eks. iii. 22. Ary ao amin' ny Eks. xxviii. 8 no ahafantarana fa ny fitaratra varahin' ny vehivavy Isiraelita dia ampy nanaovana ny tavy mbamin' ny faladiany varahina tao amin' ny Tabernakely. Ny Midianita koa dia tahaka ny Egyptiana ihany, raha ny fitiavany ravaka no heverina (Nom. xxxi. 50, 52; Mpit. viii. 26). Ao amin' ny Tonon-kiran' i Solomona dia voalaza matetika ihany ny firavaka nataon' ny Isiraelita tamin' ny andro nanambinana azy indrindra (i. 10, 11; iv. 4, 9. v. 12; vii. 1). Ary ao amin' ny Ohabolana koa misy teny milaza ravaka (i. 9; iv. 9; xi. 22; xx. 15; xxv. 12).—E.H.S.

**RAVINA**: izany dia entin' ny Soratra Masina ho ohatra milaza ny fanambinana, na ny fahoriana. Ny ravin-kazo maitso tsara dia mampiseho fa lonaka ny tany anirany; ka dia tonga ohatra enti-milaza ny fanambinana izany (Sal. i. 3; Jer. xvii. 8; Ezek. xlvii. 12). Ny ravina malazo kosa dia ahafantarana fa karankaina ny tany misy azy; ka amin' izany dia famantaran' ny loza amam-pahoriana izy (Job. xiii. 25). Ny ravin' aviavy nanaovan' i Adama sy Eva sikina ho azy dia voalaza ao amin' ny Gen. iii. 7; ary ao amin' ny viii. 11 misy milaza ravin' oliva maitso izay nentin' ny voromailala teny am-bavany, ka nahafantaran' i Noa fa efa kely ny rano tambonin' ny tany. Ilay aviavy teo amoron-dalambe tanelanelan' i Betania sy Jerosalema, dia tsy nahitan' i Kristy na inona na inona tao aminy afa-tsy ravina ihany (Mat. xxi. 19 sy Mar. xi. 13). Ny marina dia oharina amin' ny ravin-kazo

**maitso (Jer. xvii. 8); fa ny ratsy fanahy kosa dia tahaka ny** "hazo terebinta malazo ravina" (Isa. i. 30). Ao amin' ny Ezek. xlvii. 12 sy Apok. xxii. 1, 2 misy filazana kely ny amin' ny hazo izay nanaovan' ny Jiosy ny raviny fanafody sy menaka fanosorana.—E.H.S.

**RAY.** Ny Andriamanitra ihany no niandohan' izany anarana izany, fa Izy no "ahazoan' ny fianakaviana rehetra any an-danitra sy etỳ an-tany anarana" (Efes. iii. 14). Ny fiamboniana amam-pahefan' ny ray amin' ny ankohonany dia lazain' ny Soratra Masina ho zavatra mety indrindra, fa hoatra ny sarin' ny fitondran' Andriamanitra ny olombelona zanany izany. Izany fahefan' ny ray izany no niandohan' ny fahefana nanan' ny Patriarka, izay naharitra mihoatra noho ny 2,500 taona (Gen. iii.; Eks. xx.; sy 1 Kor. xi. 3). Fahefan' ny lohan' ny mpianakavy ny manapaka sady mampianatra ny olona; toy izany Adama sy Seta sy Enoka ary Noa, izay velona talohan' ny Safo-drano, ary Joba sy Melkisedeka sy Abrahama ary ny zanany tato aoriana.

Araka ny fomba fitenin' ny Baiboly, ny olona iray izay namorona na nampianatra fomban-javatra voalohany dia ataony hoe rain' ilay zavatra, na ny fomba izay natrangany. Koa araka izany no ilazana an' i Jabala hoe 'rain' ny mpitoetra an-day, miandry omby aman-ondry" (Gen. iv. 20), sy anaovana an' i Jobala kosa hoe "rain' ny mpitendry lokanga sy mpitsoka sodina rehetra" (iv. 21). Araka ny fomba fitenin' ny Arabo, raha misy olona izay manana fomba na toetra maningana izay tsy hita ho ananan' olona afa-tsy izy irery ihany, dia ataony hoe rain' izany fomba tsy hita ho ananan' ny hafa loatra izany ilay olona. Koa amin' izany raha sendra misy lehilahy manan-tsomotra mahagaga, dia ataon' ny Talaotra hoe 'Rainisomotra' izy. Ny tsodranon' ny ray dia natao ho zavatra mahasoa indrindra (Gen. xxvii. 27-40; xlviii. 15, 20; xlix.).

Ao amin' ny Didy Folo dia anankiray monja ihany no misy teny fikasana voalaza ho azon' izay mankato azy, dia ilay fahadimy hoe; "Manajà ny rainao sy ny reninao, mba ho maro andro hianao ao amin' ny tany izay omen' i Jehova Andriamanitrao ho anao" (Eks. xx. 12; Efes. vi. 2). Ao amin' ny Gen. xlv. 8, Josefa dia milaza ny tenany ho rain' i Farao; ka ny hevitr' izany dia toy ny manao hoe mpanolo-tsaina an' i Farao. Ny olona miteny ratsy na mamely ny rainy na ny reniny dia lazain' ny Soratra Masina fa hatao maty tokoa (Eks. xxi. 14, 17; Mat. xv. 4; 1 Tim. i. 9).

Samy hafa be hiany ny hevitry ny hoe ray ao amin' ny Test. Vao., dia (*a*) ny ray niteraka, na ny ray kely (Mat. ii. 22; Lio. ii. 48); (*b*) ny razana na ny Patriarka (Mat. iii. 9; Jao. iv. 12; Rom. iv. 17, 18); ary (*d*) ao amin' i Jao. viii. 38 dia ny Devoly no voalaza ho rain' ny tsy mino; ary koa, na iza na iza no mpamorona na mpanatranga zavatra voalohany dia natao hoe rain' izany izy (Rom. iv. 12; Jao. viii. 44). (*e*) Teny atao ho fanajana ny solon-dray, na ny mpampianatra, na ny mpanapaka, na ny zoki-olona, ny hoe ray (Lio. xvi. 24; Mat. xxiii. 9; 1 Kor. iv. 15; Asa. vii. 2; xxii. 1).—E.H.S.

**REBEKA** (Gen. xxii. 23; xxiv.-xxvii.): zanak' i Betoela izy sy anabavin' i Labana, ary zafin' ny rahalahin' i Abrahama. Vadin' Isaka Rebeka, ary hita fa vehivavy tsara tarehy sy mahatoky izy. Isan' ny tantara mahafinaritra ny teny ao amin' ny Genesisy izay miiaza ny nanambadiany, sady nampiseho ny fampifofoam-bady tamin' ny Jiosy tamin' izany andro izany. Sivy ambin' ny folo taona no nampakarana azy vao niteraka an' i Esao sy Jakoba izy (fa kambana izy roa lahy). Rehefa antitra Isaka, ka pahina ny masony, dia nokasainy hapetraka amin' i Esao zanani-lahi-matoa ny tsodranony, fa sendra ren-dRebeka sompirana kosa ny teniny, ka dia nanao fitaka izy hahazoan' i Jakoba ny tso-drano, fa izy no tiany noho Esao. Tsy voalaza ny andro nahafatesan-dRebeka, nefa fantatra fa tao anatin' ny lavaka tany antsaha Makpela no nandevenana azy sy Isaka vadiny (Gen. xlix. 31). Zahao Isaka.—C.J.

**REFAITA, Lohasahan' ny** (2 Sam. xxiii. 13; (Jos. xviii. 16). Izany fitoerana izany dia malaza noho ny niadian' i Davida sy ny Filistina tao indroa; nefa Davida hiany no nahery tamin' izany, dia naringany ny Filistina, ary nodorany ny sampiny maro (2 Sam. v. 18-22; 1 Tant. xi. 14; xiv. 9-11). Tao amin'io lohasaha koa no nanaovan' ilay miaramila telo lahy mahery vy very ny ainy, fa nitsarapaka tao amin' ny Filistina izy mba haka rano amin' ny fantsakana tao am-bavahadin' i Betlehema; ka nony nahazo izy dia nentiny ho any amin' i Davida (2 Sam. xxiii. 13, etc.). Ny itoeran' io lohasaha io, araka ny hevitry ny olon-kendry sasany, dia tokony ho takaikin' i Betlehema, manaraka ny tendrombohitra tomandavana sady ao andrefan' ny Lohasahan' i Hinoma. Lohasaha mahavokatra izy (Isa. vii. 5), nefa izay nahazoany izany anarana izany dia tokony ho ny firenena natao hoe Refaita hiany, izay firenena efa fahagola talohan' ny Kananita aza; ary angamba ny nonenany tao dia tokony ho taorian' ny nandroahan' i Kedorlaomera azy hiala tamin' ilay taniny tao atsinanan' ny ony Jordana (Gen. xiv. 5). Ny tany nitoeran' ny Amorita koa no natao hoe "Tanin' ny Refaita," (Deo. ii. 11, 20). Ary misy tany koa any Palestina Andrefana, mipaka amin' ny tendrombohitr' i Efraima, izay natao hoe Refaita (Jos. xvii. 15).—E.H.S.

**REFAITA**: ity dia anaran' ny firenena anankiray izay nonina tany Palestina hatramin' ny ela, dia talohan' ny firenena sasany izay noresen' ny Zanak' Isiraely tamin' ny nahazoany ny tany. Ny tany nonenany dia

tao atsinanan' i Jordana tany Astarta-karnaima (Gen. xiv. 5), dia Basana; sy tao andrefan' i Jordana koa, dia ny tany lemaka Esdraelona (Deo. ii. 11, 20); ary tao amin' ny lohasaha anelanelan' i Jerosalema sy Betlehema koa (2 Sam. xxiii. 13, 14). (Zahao ny teny mialoha ity) Raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, ny hevitry ny anaran' ny Refaita dia 'olona goavana,' na 'olom-baventy,' ary ny fahatsiarovana ny heriny sy ny havaventiny no nahalaza azy hatramin' ny ela taorian' ny nandringanana ny firenena goavana rehetra tao Palestina. Ny sasany ancfa mihevitra fa ny hoe Refaita dia avy tamin' ny razany anankiray natao hoe Rafa (2 Sam. xxi. 16; 1 Tant. xx. 4).—J.S.

**REFIDIMA** (*Fanohanana* na *Fijanonana*): dia fitoerana anankiray nitobian'ny Zanak' Isiraely tamin' izy nivoaka avy tany Egypta hankany Kanana, ary akaikin' ny tendrombohitra Sinay sy Horeba izy (Eks. xvii. 2). Fony ny Zanak' Isiraely nitoby tany dia nimonomonona tamin' i Mosesy izy, satria tsy nisy rano hosotroin' ny olona. Ary tamin' izany Mosesy dia nasain' Andriamanitra handroso eo alohan' ny olona sy hikapoka ny harambato any Horeba tamin' ny tehiny; koa nony efa nataony izany, dia nisy rano nivoaka avy tamin' ny harambato. Koa noho ny ditra nasehon' ny Zanak' Isiraely tany dia nomena anarana izany tany izany hoe Masa (*Fakam-panahy*) sy Meriba (*Ady*; Sal. lxxxi. 8). Tany Refidima no nandresen' ny Zanak' Isiraely ny Amalekita, tamin' ilay Mosesy sy Arona nitsinjo ny ady avy teo an-tampon' ny tendrombohitra; ary tamin' izany, raha nasandratr' i Mosesy ny tanany, dia nahery ny Isiraely, fa raha nampidininy ny tanany, dia nahery kosa ny Amalekita (Eks. xvii. 8-13). Tany koa no namangian' i Jetro mianakavy an' i Mosesy, ka nanekeny fa lehibe mihoatra noho ny andriamanitra rehetra Jehova. Ary nitondra fanatitr-odorana sy fanatitra hafa alatsa-dra ho an' Andriamanitra Jetro, ary nanoro hevitra an' i Mosesy ny amin' ny hitondrany ny Isiraely izy (Eks. xviii. 1-12).—E.H.S.

**REFY**: zahao FANDREFESANA.

**REGIOMA**: dia tanàna any Italia, ao amoron' ny Straitan' i Mesina, izay mampisaraka an' Italia sy Sisilia, izay notetezin' i Paoly tamin' izy nankany Roma, rehefa vaky sambo tany Malta izy (Asa. xxviii. 13). Seranana lehibe tamin' izany andro izany izy, ary mbola misy olona 10,000 monina ao.—J.S.

**REHOBA**: dia anaran' ny olona roa lahy voalazan' ny Test. Tal.:—(1) Rain' i Hadadezera, mpanjakan' i Zoba, izay nasian' i Davida teo amoron' ny ony Eofratesy (2 Sam. viii. 3-12). (2) Levita anankiray isan' ny niaraka tamin' i Nehemia nanisy tombo-kase tamin' ilay fanekena mafy nataon' ny olona hanarahany ny lalàn' Andriamanitra (Neh. x. 12).—E.H.S.

**REHOBA**: ity dia anaran' ny tanàna telo koa, dia izao:—(1) Tanàna ao an-tsisin' i Palestina any avaratra, ary izy no farany avaratra tamin' ny tany nosafoin' ireny mpisafo nirahin' i Mosesy ireny (Nom. xiii. 21). Voalaza fa ao "amin' ny lalana mankany Hamata" izy, koa tokony ho tao amin' ny lohasaha (farany atsimo) anelanelan' ny tendrombohitra Libanona sy Anti-Libanona no niorenany. Isan' ny tanàna nihavian' ny Syriana izay niadian' i Joaba izy (2 Sam. x. 8). (2) Anankiray tamin' ny tanàna izay azon' ny firenena taranak' i Asera (Jos. xix. 24, 28), ary tokony ho ao amin' ny sisiny ao avaratr' atsinanana izy. (3) Tanàna anankiray koa tamin' ny anjara lovan' ny firenena taranak' i Asera (Jos. xix. 30) tao an-tsisiny atsimo. Isan' ny tanàna tao anatin' ny anjaran' ny Levita izy (Jos. xxi. 31; 1 Tan. vi. 75), fa saingy tsy naharoaka ny Kananita tompon-tany ny Zanak' Isiraely, fa tonga niara-nonina taminy ihany izy (Mpit. i. 31).—E.H.S.

**REHOBOAMA**. Zanakalahin' i Solomona sy Nama vadiny, izay avy tamin' ny Amonita; nandimby an-drainy tamin' ny taona faharaika amby efa-polon' ny niainany izy, ary nanjaka fito ambin' ny folo taona tany Joda (1 Mpan. xiv. 21; xi. 43). Tamin' ny andro nanjakany no nisarahan' ny firenena roa ambin' ny folo ho fanjakana roa, dia ny fanjakan' ny Isiraely, izay nanaiky an' i Jeroboama ho mpanjaka (jereo JEROBOAMA) ary ny fanjakan' ny Joda, izay mbola nanaiky ny dimbin' i Davida sy Solomona ho mpanjakany. Ny firenen' ny Efraima no nitarika ny firenena folo hisaraka tamin' ny dimbin' i Davida; fa nahery sy natanjaka izy ary efa nialona ny firenen' ny Joda, izay nihavian' i Davida, hatramin' ny ela. Tany aloha ny renivohitra dia tao Sekema (zahao SEKEMA): ary ny Tabernakely dia nitoetra tao Silo; dia tao amin' ny fizaran-tanin' ny Efraima ireo ka nahazoany voninahitra, fa Davida kosa nanao ny renivohitra tao Jerosalema sady nampiakatra ny Tabernakely ho any koa. Tao amin' ny fihaonan' ny fizarantanin' ny Benjamina sy Joda Jerosalema, ary izany no niraiketan' izy firenena roa mafy tamin' ny dimbin' i Davida; kanefa tsy maintsy efa nampitombo ny fialonan' ny firenen' ny Efraima fony fahavelon' i Davida sy Solomona aza. Ny fanompoana sy ny fampandoavan-ketra koa dia nitombo fatratra tamin' ny faramparan' ny nanjakan' i Solomona; koa raha niamboho izy dia nahamasaka ny heviny ny firenena tao avaratra, dia nifanaraka mba tsy hahazaka ny fitondram-panjakana mafy intsony tahaka ny tamin' ny andron' i Solomona. Tokony ho nikasa hanambitamby ny firenen' ny Efraima no nankanesan' i Rehoboama tany Sekema hampanjakaina; dia vory tao ny Isiraely rehetra, ary raha mba hendry Rehoboama sady nanaiky ny hevitra natolotry ny mpanolo-tsaina tranainy, izay efa nitoetra teo

anatrehan' i Solomona rainy, ny amin' ny fitondrany ny vahoaka, dia tsy nihodina akory ny olona. Tsy nangataka zavatra hafahafa tsy akory ny solom-bavan' ny vahoaka, fa ny mba hohamoramoraina kokoa ny fanompoana sy ho maivamaivana kokoa ny fitondrana noho ny tamin' ny andro fahavelon' i Solomona rainy. Kanjo tao anatin' ny hateloana ny nangatahany and-Rehoboama, dia nolaviny ny hevitry ny zoki-olona, ary noraisiny kosa ny hevitra natolotry ny zatovo izay indray nihira taminy, dia nanamboatra kabary hamaliany ny fangatahan' ny vahoaka, toy izao :—"Ny ankihikeliko," hoy izy, "dia lehibe noho ny valahan' ny raiko; koa raha nampitondra zioga mavesatra anareo ny raiko, izaho kosa dia mainka hanampy ny zioga ho entinareo; kotopia no namaizan' ny raiko anareo, fa maingoka fikapohana kosa no hamaizako anareo."

Dia sitraky ny mpanjaka izany hevitry ny zatovo izany, ary raha tafavory indray ny vahoaka, dia niteny azy mafy izy, ary nilaza ny kabary izay efa namboarin' izy sy ny namany. Dia nitsangan-ko lehilahy ny vahoaka tamin' izany, ary nampiseho fa tsy nety no entina sahala amin' ny vato aman-kazo, na horoahina tahaka ny ondry aman-omby, ary dia namaly ny mpanjaka hoe: "Inona moa no anjaranay amin' i Davida? Tsy manana lova amin' ny zanak' i Jese izahay; samia mody any an-dainy avy, ry Isiraely ô! ankehitriny tandremo ny taranakao, ry Davida ô!" Teny mandrendri-bahoaka mihitsy izany (jereo 2 Sam. xx. 1, 2), ka dia neken' ny be sy ny maro, ary samy lasa tany an-dainy izy rehetra. Dia Adorama (na Adonirama), izay mpifehy ny amin' ny hetra tamin' ny nanjakan' i Davida sy Solomona (2 Sam. xx. 24; 1 Mpan. iv. 6), no nirahina mba hampody ny mpiodina, nefa nitora-bato azy ho faty ny olona, ka dia lasa nandositra nankany Jerosalema Rehoboama sy ny mpanaraka azy avy tany Joda. Dia niomana hiady Rehoboama ka namory miaramila valo alina amby iray hetsy avy tamin' ny firenen' i Joda sy Benjamina izy; kanjo noraran' i Semaia mpaminany tamin' ny anaran' Andriamanitra izy tsy hitondra ady tamin' ny firenena folo izay efa nikomy; ka dia nihaino sy nanaiky izany teny izany izy, dia niverina tany Jerosalema ka nanjaka teo. Ary Jeroboama kosa nanao ny renivohiny teo Sekema, dia tonga fanjakana roa ny Zanak' Isiraely; ary tamin' ny andro rehetra niainan' i Rehoboama tsy nifanaraka izy roa tonta, fa niadiady hiany (2 Tan. xii. 15; 1 Mpan. xiv. 30).

Dia nanatanjaka ny fanjakany Rehoboama, ary nanao tanàna fiarovana maromaro teo Joda manodidina an' i Jerosalema, kanefa lavidavitra taminy, izy (1 Tan. xi. 5-12). Tsy nitarika ny vahoakany hanompo sampy Rehoboama tahaka izay nataon' i Jeroboama, kanefa navelany hatsangana ihany ny sampy sasany, indrindra fa ny fanompoana an' ireo Aseraha sy ny fahavetavetana mahamenatra maro hafa koa (1 Mpan. xiv. 22-24). Ny valin' ireo fahotan' i Joda ireo dia ny nanafihan' ny Egyptiana ny tany. Fa Sisaka, mpanjakan' i Egypta, nitondra firenena hafa koa, dia kalesy 1200 sy mpitaingin-tsoavaly 60,000 ary olona tsy hita isa, dia nanafaka ny tanàna nisy mànda teo atsimo sy teo andrefana, ary dia niady tamin' i Jerosalema ka nahafaka azy koa; ary dia natolotr' i Rehoboama azy ny harena sy ny fanaka rehetra izay efa nangonin' i Solomona ka nataony haingon' ny rovany sy ny Tempoly; isan' izany dia ny ampinga volamena 200 lehibe ary ny 300 kelikely kokoa (1 Mpan. x. 16, 17), izay fitondrana teo alohan' ny mpanjaka raha niakatra teo amin' ny Tempoly. Rehefa lasan' ny mpanjakan' i Egypta ireo ampinga volamena ireo, dia nampanao ampinga *varahina* Rehoboama hisolo azy; ary raha niakatra tamin' ny Tempoly izy dia ireo ampinga varahina ireo no nentina teo alohany, hoatra ilay tsy nisy fiovana akory tamin' ny fanjakana hatramin' ny andron' i Solomona rainy. Dia toa voanatr' ity fahoriana mafy ity Joda, ka nihatsara ny toetoetrany (2 Tan. xii. 12).—J.W.

**REHOBOTA** (*Malalaka*): dia isan' ny tanàna efatra izay naorin' i Nimroda (Gen. x. 11). Tokony ho efa nifanakaiky ireny tanàna efatra ireny, ary tao amoron' ny ony Tigrisy no ataon' ny sasany ho niorenan' i Rehobota. Kanefa tsy azo lazaina marina mihitsy izay nitoerany.

Rehobota koa dia anaran' ny lavaka fantsakana anankiray izay nohadin' Isaka tao amin' ny lohasahan' i Gerara. Tsy azo lazaina marina izay nisy azy, nefa tokony ho tao atsimon' i Gaza lavidavitra hiany, sy tao atsinanan' i Beri-sheba. Efa nihady lavaka fantsakana maromaro koa talohan' izany Isaka, fa nialany ireny noho ny niadian' ny mpiandry ombiny tamin' ny Filistina. Ity anefa dia tsy mba nahitany vezovezo, ka izany no nanaovany ny anarany hoe Rehobota (Toerana malalaka), fa hoy izy: "Efa nomen' i Jehova toerana malalaka isika ankehitriny" (Gen. xxvi. 22).

Rehobota eo amoron' ny Ony dia tanàna nihavian' i Saoly, izay isan' ny mpanjaka teo amin' ny Edomita, talohan' ny fanjakan' ny Isiraely (Gen. xxxvi. 37; 1 Tan. i. 48). Ny sasany tamin' ny mpanjakan' i Edoma dia tsy zana-tany avy tao aminy akory, fa avy tany amin' ny tany hafa no nihaviany, ary io Saoly io dia isan' ireny. Tokony ho tao avaratr-andrefan' ny tany lemak' i Sinara Rehobota, ary tao amoron' ny ony atao hoe Eofrata no niorenany (Gen. xxxi 21; xv. 18; Deo. i. 7; Eks. xxiii. 31).—E.H.S.

REKABA: io dia anaran' ny telo lahy voalazan' ny Test. Tal.: dia (3) Ny rain' i Jonadaba na razany (2 Mpan. x. 15, 23;

1 Tan. ii. 55; Jer. xxxv. 6-19), ary raha tahaka ny hevitry ny sasany, dia sahala amin' i Hobaba. (2) Anankiray tamin' ireo roa lahy kapitenin' ny miaramila, izay nalain' Isiboseta, zanak' i Saoly, hanompo azy, kanefa namono ny tompony kosa izy (2 Sam. iv. 2). (3) Rain' i Malkia, mpanapaka tany Beti-hakarema (Neh. iii. 14).—J.S.

**REKABITA**: ity dia anaran' ny fokon' olona anankiray avy tamin' ny Kenita (zahao KENITA) izay taranak' i Rekaba, ka niditra tany Kanana niaraka tamin' ny Zanak' Isiraely; kanefa tsy mba nitoetra tao an-tanàna izy, fa tao an-day no fonenany ka nifindrafindra monina. Tsy fantatra marina izay andro nahaveloman' i Rekaba, nefa voalaza marina izay hafatra navelany tamin' ny tarananv, fa norarany tsy hisotro divay, na hanao trano, na hamafy voan-javatra, na hanao tanim-boaloboka izy, fa mba hitoetra ao anaty lay. Ary izany hafatry ny razany izany dia notandreman' ny Rekabita tsara; koa izany nankatoavany ny tenin' *olona* izany no nentin' i Jeremia mpaminany, araka ny didin' i Jehova, hananatra ny Zanak' Isiraely noho ny ditrany sy ny tsy nanarahany ny didin' *Andriamanitra* (Jer. xxxv.). Ary noho izany, hoy Jehova, "Jonadaba, zanak' i Rekaba, tsy ho diso zanakalahy hitsangana eo anatrehako mandrakizay." Tamin' ny niakaran' i Nebokadnezara hiady an' i Jerosalema, ny Rekabita no noterena hiditra ao amin' ny tanàna; kanefa hatramin' izany dia toa tonga tahaka ny Levita ihany izy; nankany Babylona niaraka tamin' ny Jiosy voababo izy; nisy taranak' i Rekaba niaraka tamin' ny mpisorona sy ny Levita nanamboatra ny màndan' i Jerosalema, rehefa tafaverina avy tamin' ny Fahababoana izy (Neh. iii. 14); ary ny nilazana azy niaraka tamin' ny taranak' i Davida (1 Tan. ii. 55; iii. 1) no vavolombelona fa nohajaina ka tonga mpanora-dalàna izy tamin' ny andro nanangonana ny tantara maro voatambatra ao amin' ny Bokin' ny Tantara. Raha tahaka ny tenin' i Hegesiposy, izay nanoratra tantaran' ny Fiangonana, nisy mpisorona anankiray avy tamin' ny taranak' i Rekaba, izay tsy nanaiky ny namonoana an' i Jakoba, "ilay marina," sady rahalahin' ny Tompo. Ary tao aoriana indray, raha tahaka ny tenin' ny olona sasany mandehandeha ao amin' ny tany ao atsinanan' i Palestina, dia mbola misy fokon' olona izay manao ny tenany ho taranak' i Rekaba, mitoetra any Arabia, ary mbola mankatò ny hafatry ny razany voalaza teo ambony izy.—J.S.

**REKEMA**: dia anaran' ny olona roa lahy voalazan' ny Test. Tal. (1) Anankiray tamin' ny andrianan' ny Midianita dimy lahy izay novonoin' ny Zanak' Isiraely araka ny didin' Andriamanitra (Nom. xxxi. 8; Jos. xiii. 21 (2) Isan' ny zanak' i Hebrona efa-dahy, ary rain' i Samay izy (1 Tan. ii. 43, 44).—E.H.S.

**REKEMA** (*Misoratsoratra*): dia anaran' ny tanàna anankiray koa tao amin' ny zaratanin' ny Benjamina (Jos. xviii. 27). Tokony ho tao andrefana hiany izy, fa izay niorenany dia tsy fantatra marina.—E.H.S.

**REMALIA**: dia rain' i Peka, ilay isan' ny kapitenin' ny miaramilan' i Pekahia, mpanjakan' ny Isiraely, izay niray tetika tamin' ny Gileadita dimam-polo lahy ka namono ny tompony, dia naka an-keriny ny fanjakany izy (2 Mpan. xv. 25-37; xvi. 1, 5; 2 Tan. xxviii. 6; Isa. vii. 1-9; viii. 6).—E.H.S.

**REMFANA**; zahao KIONA.

**RENY** (Hebreo *am*). Araka ny fomba fiteny tamin' ny Hebreo ny anarana hoe reny dia tsy milaza ny reny niteraka fotsiny hiany, fa ny renibe koa (1 Mpan. xv. 10,) sy ny vehivavy razambe, tahaka an' i Eva (Gen. iii. 20), ary koa ny havana akaiky. Ao amin' ny Job. xvii. 14 ny hevitry ny hoe "reniko hianao" dia milaza fihavanana akaiky. Debora dia natao hoe "reny teo amin' ny Isiraely" satria natsangan' Andriamanitra ho mpitaiza ny olony izy (Mpit. v. 7). Raha nisy lehilahy nanam-bady mihoatra noho ny iray, ny zanany dia samy niantso izay reny niteraka azy avy hoe reny, ka izany no anarana nanavahany azy tamin' ny vehivavy hafa vadin-drainy. Koa izany no nisehoan' ny nitiavan' i Josefa indrindra an' i Benjamina (Gen. xliii. 29), izay nataony hoe "zanakalahin' ny reniny," izany hoe, iray tam-po taminy. Ny rahalahiny sisa dia nateraky ny vehivavy hafa izay vadin-drainy.

Indraindray ihany ny renikely no natao hoe reny (Gen. xxxviii. 10), fa raha araka izay filazana azy marina, dia ny hoe 'vadindray' no iantsoana azy mba hiavahany amin' ny reny niteraka. Ny fomba fiteny sasany tamin' ny Hebreo dia mitovitovy amin' ny atỳ amintsika, ka ny firenena no oharina amin' ny reny, ary ny olona kosa no tahaka ny zanany (Isa. l. i.; Jer. l. 12; Ezek. xix. 2; Hos. ii. 4; iv. 5). Ny vohitra lehibe koa no natao hoe renin' ny vohitra madinika, na ny zana-bohitra (2 Sam. xx. 19). Ny fitiavan' ny reny ny zanany dia hita ihany ao amin' ny Isa. xlix. 14. Ny tany nolazaina ho reniben' ny olombelona, satria izany no nihaviantsika rehetra, sady mbola hiverenantsika indray amin' ny farany (Job. i. 21). Ny haja nasehon' ny Hebreo tamin' ny reniny no hoatra ny vavolombelona milaza ny hatsaran' ny fombam-pivavahany, raha ampitahaina amin' ny firenena sasany izay indray nihira taminy (Eks. xx. 12; Lev. xix. 3; Deo. v. 16; xxi. 18-21; Oha. x. i.; xv. 20; xvii. 25; xxix. 15; xxxi. 1-30). Ny haja nomena ny renin' ny mpanjaka dia hita ao amin' ny 1 Mpan. ii. 19.—E.H.S.

**RENITANTELY**. Betsaka tokoa ny renitantely any Palestina, fa araka ny filazan' i Mosesy azy, dia tany tondra-dronono sy tantely izy (Eks. iii. 8). Tantely no isa ny ny foto-kanin' ny olona maro tany," an-efitra

xiv. 3; Sal. lxxxi. 16; Ton.-K. v. 1; Isa. vii. 15), ary isan' ny varotra koa izy (Ezek. xxvii. 17). Ny amin' ny hamaroan' ny renitantely tany Palestina, dia lazain' ny mpizaha tany anankiray fa indraindray, hono. dia saiky hoatra ny voatakona ny masoandro azon' ny fivangongon' ny renitantely manidina betsaka; ary ny fimononomonony dia re eran' ny tany anidinany. Maharary mafy loatra, hono, ny fanaikitry ny renitantely; ka raha izany mbamin' ny hamaroany koa no heverina, dia ho azontsika ny hevitry ny teny fitarainana ao amin' ny Sal. cxviii. 12, hoe: "Manodidina ahy tahaka ny renitantely izy." Tao an-tsefatsefaky ny vatolampy sy tao anatin' ny hoboka amin' ny hazo no fametrahany ny toho-tanteliny; ary tao anatin' ny fatin' ny liona novonoin' i Samsona no nahitany renitantely nivangongo sy toho-tantely (Mpit. xiv. 8).—E.H.S.

**REO** (Lio. xi. 42): zahao ROTA (2).

**REOELA** na **ROELA**: anaran' ny olona efa-dahy voalazan' ny Test. Tal. ity, dia: (1) Anankiray tamin' ny zanakalahin i Esao, tamin' i Basemata vadiny (Gen. xxxvi. 4. (2) Anarana anankiray niantsoana ny rafozan' i Mosesy (Eks. ii. 18; zahao JETRO sy RAGOELA). (3) Rain' i Elisafa, lohan' ny firenen' ny Gada (Nom. ii. 14). (4) Olom-Benjamina, razan' i Ela (1 Tant. ix. 8.—J.S.

**RESENA**: dia tanàna lehibe taloha ela indrindra, teo anelanelan' i Ninive sy Kala (Gen. x. 12). Asyra, zanakalahin' iSema, no tokony ho efa nanorina azy, araka ny hevitry ny olon-kendry sasany, ary tao amoron' ny ony Tigrisy no nanorenany azy.—E.H.S.

**REZINA**. (1) Mpanjakan' i Syria anankiray izay nirahin' Andriamanitra hanafika an' i Joda tamin' ny nanjakan' i Jotama (2 Mpan. xv. 37). Niara-belona tamin' i Peka, mpanjakan' ny Isiraely, sy ny taona B.C. 741, dia niaraka tamin' i Peka izy ka niady tamin' i Ahaza. Niara-nanao fahirano an' i Jerosalema izy roa lahy ireo, nefa tsy nahafaka azy (Isa. vii. 1; 2 Mpan. xvi. 5). Nahalasa an' i Elata ho isan' ny fanjakan' i Syria anefa Rezina, ka nandroaka ny Jiosy hiala tao izy (2 Mpan. xvi. 6). Taoriana kelin' izany dia notafihin' i Tiglato-pilesera II., mpanjakan' i Asyria, Damaskosy, ka sady resiny no novonoiny koa Rezina (2 Mpan. xvi. 9). (2) Anankiray tamin' ny taranaky ny Netinima (Ezra ii. 48; Neh. iii. 50).—E.H.S.

**REZONA**: dia zanak' i Eliada Syriana. Tokony ho isan' ny manamboninahitr' i Hadadezera, mpanjakan' i Zoba, izy. Tamin' ny nandresen' i Davida an' i Hadadezera (2 Sam. viii. 3-8) dia novorin' i Rezona kosa ny olona maro ho ao aminy, ka dia izy no tonga kapitenin' ireny. Dia nivezivezy namabo tany an-tsisin' ny efitr' i Syria sy Arabia izy mbamin' ireny olona nofeheziny ireny; dia tonga nahery sy nahaleo tena Rezona, Tsy nankany Damaskosy izy sy ny mpana-Rehoboama dia nanjaka tao. Tamin' ny andro rehetra nanjakan' i Solomona dia fahavalon' ny Isiraely Rezona (1 Mpan. xi. 25).—E.H.S.

**RIBLA** (*Fahavokarana*): dia tanàna anankiray izay isan' ny ela indrindra tany Kanana sady isan' ny fari-tany ao atsinanan' ny tanin' ny Zanak' Isiraely (Nom. xxxiv. 11). Tao atsimon' ny tany Hamata (2 Mpan. xxiii. 33; xxv. 21; Jer. lii. 9), izay ao avaratry ny fanjakan' i Damaskosy, izy. Tao amorony atsinanan' ny ony Orontesy no tokony ho niorenany, dia ao an-dalambe anelanelan' i Palestina sy Babylona izany. Tany Ribla no nitobian' ny miaramilan' ny fanjakan' i Asyria sy Egypta, raha nanafika tany Palestina sy Foinikia izy. Tany no namatoran' i Farao-Neko an' i Joahaza sy nanendrena an' i Eliakima ho mpanjaka (2 Mpan. xxiii. 33; ary tany no nitobian' i Nebokadnezara, raha nandeha hamely an' i Jerosalema ny miaramilany; tany koa no nitondran' ny Kaldeana an' i Zedekia ho eo anatrehan' ny mpanjakan' i Babylona, raha ny zanani-lahy no novonoiny teo anatrehany, ary ny mason' i Zedekia nopotsiriny (2 Mpan. xxv. 6, 7; Jer. xxxix. 5, 7).—E.H.S.

**RIMONA**: ity teny ity dia anaran' ny tanàna maromaro tany Palestina; ny heviny, raha adika, dia 'ampongabendanitra', ary ny habetsahan' izany voankazo izany teo akaikin' ny tanàna natao hoe Rimona angamba no nahazoany ny anarany. (1) Tanàna tao amin' ny faritry ny zara-tanin' ny Joda tao atsimo, nefa nomena ny firenen' ny Simeona ho anjarany tato aoriana (Jos. xv. 32; xix. 7). (2) Tanàna tao amin' ny zara-tanin' ny Zebolona sady fonenan' ny Levita (1 Tant. vi. 77; Jos. xix. 13).—J.S.

**RIMONA-PAREZA**: dia anankiray tamin' ny fitoerana maro izay nitobian' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra (Nom. xxxiii. 19, 28).—J.S.

**RIMONA, Sampy**. Izany dia anaran' ny sampy anankiray izay notompoin' ny Syriana, ary tao Damaskosy nisy tempoly izay nivavahan' ny olona taminy (2 Mpan. v. 18). Tsy misy teny hafa milaza azy, nefa satria *rimmon* no teny Hebreo milaza ny ampongabendanitra, dia efa nataon' ny sasany fa Rimona sampy no tompon' ny fahavokaran' ny tany. Ny sasany anefa mihevitra fa avy tamin' ny teny Hebreo *ramam*, izany hoe, 'ny asandratra,' ny anarany.—J.S.

**RIMONA, Vatolampy**: dia havoana be vatolampy sy hantsana mideza izay nandosiran' ny firenen' ny Benjamina sisa, rehefa saiky lany ringana ny rahalahiny rehetra tao Gibea. Tao no nitoerany efa-bolana mandra-pahafaka ny hatezeran' ny firenena iraika ambin' ny folo sady nanao fanekempihavanana indray (Mpit. xx. 45, 46; xxi. 13). Io vatolampy na havoana io dia hita miharihary tokony ho 10 maily any avaratr' i Jerosalema, ary eo an-tampony mbola misy vohitra atao hoe *Rummon*. Mideza ny mano-

didina azy, sady be lava-bato malalaka eo anilany, ka dia trano-fiarovana vitan-Janahary ka mora arovan' ny olona sahisahy vitsy foana aza.—J.S.

**RIRINA**: zahao PALESTINA, *Klimata*.

**RIVOTRA**. Araka ny fihoveran' ny Hebreo, dia efatra hiany ny karazan-drivotra (Ezek. xxxvii. 9; Dan. viii. 8; Zak. ii. 6; Mat. xxiv. 31). Ny rivotra avy tany *atsinanana* dia mahasimbasimba ny zavatra maniry sady mahatonga loza tao amin' ny sambo nandeha teny ambony ranomasina (Sal. xlviii. 7). Mita ny efitra be fasika any Arabia nankany Palestina io rivotra io ka voalaza (Joba i. 19) ho "rivotra mahery avy tany an-efitra" (Jer. xiii. 24). Ny toetoetran' ny rivotra atsinanana dia hita koa ao amin' ny Gen. xli. 6; Sal. xi. 6; Isa. xxvii. 8; Jer. iv. 11-13; Ezek. xvii. 10; xix. 12; xxvii. 26; Hos. xiii. 15. Tany Palestina dia naharitra dimy volana io, ary tamin' ny Febroary no fotoana niantombohany.

Ny rivotra avy any *andrefana* sy *atsimo-andrefana* no nataon' ny Arabo ho "rain' ny ranonorana", satria nitondra vapora betsaka loatra avy tamin' ny Ranomasina Mediteraneana izy. Amin' ny Novembra no niantombohan' ireo rivotra ireo ka naharitra hatramin' ny Febroary izy.

Ny rivotra *avaratra* no faran' izay mangatsiaka indrindra tany Palestina, ary nataon' ny Jiosy ho mahatonga andro tony sady mampaniry zavatra (Ton-K. iv. 16; Job. ix. 22; Oha. xxv. 23). Maharitra telo volana ihany io, ary ny volana Jona no fotoana fisehoany voalohany isan-taona.

Ny rivotra *atsimo* dia mitondra hafanana any Palestina, fa mita ny tany Arabia vao tonga any izy (Job. xxxvii. 17; Lio. xii. 55). Any Egypta ny rivotra atsimo no mitranga amin' ny volana Aprily sy May. Misy rivotra koa voalaza ao amin' ny Baiboly, dia ny rivotra izay mitranga tampoka indraindray eo amin' ny Ranomasin' i Genesareta (Lio. viii. 23); ary ny tafio-drivotra mahery natao hoe Eorakylona (Asa xxvii. 14). Ny rivotra voalaza ao amin' ny Sal. ciii. 16 dia tokony ho ilay atao hoe *sirocco* na *simoom*. Ny rivotra sirocco dia sady mahery no mahamay hoatra ny afo, koa mitondra fasika madinika betsaka miaraka aminy. Ny simoom kosa dia mahery dia mahery ka mahafaty mihitsy; koa rehefa hitan' ny mpandeha fa efa ho avy izy, dia atoniny ao anaty fasika miaraka amin' izay ny tavany, fandrao ho voakasiny izy ka matiny.—E.H.S.

**RIZPA**: anankiray tamin' ny tokantranomason' i Saoly mpanjaka izy. Armony sy Mefiboseta no anaran' ny zaza roa lahy naterak' i Rizpa tamin' i Saoly. Tokony ho avy tamin' ny taranaky ny Hivita izy, ary Aia no anaran-drainy. Taorian' ny nahafatesan' i Saoly dia nampangain' Isiboseta ho efa naka an' i Rizpa ho vadiny Abnera. Kanefa tokantranomasin' i Saoly rainy fahiny izy, ka zavatra fady raha izany no natao. Fa norahonan' i Abnera mafy indrindra izy noho ny niampangany azy ny amin' izany; fa tsy nahavaly an' i Abnera intsony Isiboseta noho ny tahony azy (2 Sam. iii. 7-11). Ny nahalaza an' i Rizpa indrindra anefa dia ny nataony tamin' ny niambenany ny fatin' ireo zanany roa lahy sy ny havany dimy lahy, izay nahanton' ny Gibeonita tamin' ny hazo mitanambokovoko teny amin' ny havoana anankiray. Nandrasany andro aman-alina teo ny fatin' izy fito lahy, mba tsy ho lanin' ny voro-manidina sy ny bibidia. Tokony ho efa naharitra enim-bolana mahery izany niambenany azy izany, ka tsy nahoany akory izay hainandro midanidanika, na dia fahavaratra aza ny andro tamin' izany. Fatratra loatra lahy izany raha mba ho reny tia zanaka! (2 Sam. xxi. 8-10, 11.)—E.H S.

**ROBENA** (Gen. xxix. 31, 32; xxx. 14; xxxv. 22; xxxvii. 21-30; xliii.; xlix. 3, 5). Lahimatoan' i Jakoba sy Lea izy; nefa very ny fizokian' i Robena noho ny nandotoan' ny fandrian-drainy, fa nandry tamin' i Bila, vaditsindranon-drainy izy (Gen. xxxv. 22). Ary ny taranany tsy dia betsaka na nanampahefana loatra. Dia hoy ny tso-drano nataon' i Jakoba milaza azy:

"Mandroadroatra toy ny rano hianao ka tsy hanan-tombo,
Fa niakatra tamin' ny fandrian' ny rainao hianao,
Tamin' izany no nandotoanao azy.
Endrey, ny farafarako lahy, ka dia niakarany!" (Gen. xlviii. 4.)

Nalemy fanahy ihany Robena, ka tsara ny nataony tamin' ny zandriny, fa nosakanany tsy ho tanteraka ny hevi-dratsy nokasain' ny rahalahiny hatao tamin' i Josefa, sady ory loatra izy amin' ny nahaverezany; ary nanaiky hiantoka an' i Benjamina izy raha nampanalain' i Josefa tany Egypta. Ny zanany efa-dahy niaraka taminy, raha nidina nankany Egypta izy mbamin' i Jakoba rainy sy ny ankohonany; fa izay nataony tany Egypta, sy ny nahafatesany tany, dia tsy misy tantara milaza izany. —C.J.

Ny amin' ny firenena izay taranak' i Robena dia kely hiany no azo lazaina amin' izany. Toa nalaky tanteraka ny tenin' i Mosesy milaza azy hoe:

"Aoka ho velona Robena ka tsy ho faty,
Nefa aoka ho vitsy olona izy"

(Deo. xxxiii. 6), sy ny teny nolazain' i Jakoba koa; fa nony nivoaka avy tany Egypta ny Zanak' Isiraely, ny isan' ny firenen' ny Robena dia 46,500, izay lehilahy mahay miady; kanefa nony voaisa indray ny olona taloha kelin' ny nidirany tao Kanana, efa nihavitsy izy, fa ny isany tamin' izany dia 43,730 hiany. Ary tao aoriana tsy nisy olona malaza niseho avy tamin' ny firenen' ny Robena. Ary raha mbola tany an-efitra

izy, izay nataon' ny loholona sasany nitondra henatra tamin' ny firenena, fa telo tamin' ireo lehilahy izay nikomy ka nanohitra an' i Mosesy, dia avy tamin' ny firenen' ny Robena, ka dia novalian' Andriamanitra noho ny ratsy nataony (Nom. xvi. 1-32). Ny tany nofidin' ny firenen' ny Robena ho anjarany dia ilay tao atsimo-atsinanan' i Jordana sy ny Ranomasina Maty (Nom. xxxii. 1-5); ary satria tafasaraka tamin' ny rahalahiny tao andrefan' i Jordana izy, dia nalaky nivily tamin' ny fanompoana an' i Jehova ka nanompo sampy. Ary izany nitoerany lavitra ny namany toy izany no nahatonga azy koa ho malaky resin' ny fahavalo; fa notafihin' i Hazaela, mpanjakan' i Syria izy, B. C. 884 (2 Mpan. x. 32, 33). Ary tokony ho zato taona tao aorian' izany indray dia noresen' i Tiglato-pilesera ny firenen' ny Robena ka nentiny ho babo tany Asyria niaraka tamin' ny namany amin' ny firenen' ny Gada sy Manaso (1 Tan. v. 6-26; 2 Mpan. xv. 29).—J.S.

**ROBINA**: zahao VATO SOA.

**RODA**: dia anaran' ny ankizivavy anankiray tao an-tranon' i Maria, renin' i Marka, tao Jerosalema, izay namoha vavahady an' i Petera, rehefa afaka tamin' ny tranomaizina izy.—E.H.S.

**RODO na RODOSY**: dia nosy kely ao amin' ny Sea Mediteraneana, ao akaikin' i Asia Minora. Hatramin' ny ela dia ela dia nalaza izy noho ny varotra sy ny tao-zavatra sy ny fahendrena ary ny fahaizan' ny olona tompon-tany. Tamin' ny andro talohan' ny nahaterahan' i Kristy nisy sary varahina makadiry dia makadiry izay natsangana teo amin' ny fidiran' ny fitondran-tsambo; tahaka ny olona hiany io sary io sady nidakadaka namaky teo amin' izay idiran' ny sambo, nefa omby azy hiany ny hahavony, hono, fa ny sambo nisy andry avo aza dia nahazo niditra teo anelanelan' ny tongotry ny sary. Koa amin' izany, io sary io, izay natao hoe 'Kolososy an' i Rodosy,' dia natao ho isan' ny 'Zava-mahagaga Fito amin' Izao tontolo izao.' Rodosy dia narovan' ny batery sy trano fiarovana maro, ary izy no faran' ny tany any atsinanana izay lasan' ny Mohamedana tamin' izy nischo ho mpiady mahery ka naharesy ny tany maro manodidina ny Mediteraneana. Tao aorian' izany indray dia lasan' ny Kristiana ny nosy, ary dia tonga fonenan' ireo miaramila malaza natao hoe 'Knights of St. John.' Paoly Apostoly nandalo an' i Rodosy tamin' ny nalehany nankany Jerosalema, A.D. 48 (Asa xxi. 1).—J.S.

**ROFOSY**: dia zanak' i Simona Kyreniana, izay noteren' ny miaramila Romana hitondra ny hazo-fijalian' i Jesosy, ary rahalahin' i Aleksandro izy (Mar. xv. 21). Tokony ho sahala amin' ilay Rofosy voalaza ao amin' ny Rom. xvi. 13 izy. Araka ny hevitry ny sasany, dia isan' ny fito-polo lahy izay voatendrin' ny Tompo izy (Lio. x. 1-17), kanefa izany dia tsy azo lazaina marina.—E.H.S.

**ROHAMA**: ity dia teny Hebreo izay nasain' Andriamanitra homen' i Hosea mpaminany ny olon' Isiraely sasany ho famantarana fa lasa ny fahatezerany (Hos. ii. 3), fa ny heviny dia 'Namindrana fo.'—J.S.

**ROIMEMY**. Ny hazo lazaina hoe roimemy ao amin' ny Baiboly Voahitsy dia tsy ilay roimeny eto Imerina, fa hazo be tsilo saiky tahaka azy ihany. Any Arabia no be azy maniry indrindra. Ao amin' ny Eks. iii. 2 sy Deo. xxxiii. 16 ihany no misy ny hoe roimeny, ary io teny io no enti-milaza ilay hazo kely nisehoan' i Jehova tamin' i Mosesy, raha nirehitra afo fatratra ny hazo, kanefa tsy levona.—R.B.

**ROJO**: zahao RAVAKA.

**ROMA sy NY FANJAKANA ROMANA**. Ny amin' ny tanàna malaza atao hoe Roma, dia zahao izay voalaza ao amin' ny teny manaraka ny amin' ny Epistily ho an' ny Romana. Tsy dia voalaza loatra ao amin' ny Baiboly izy, afa-tsy ao amin' ny Asa sy ny Epistily ho an' ny Romana sy 2 Timoty. Naorina tao amoron' ny ony Tibera ny tanàna sady lavitra ny ranomasina tokony ho 20 maily. Maro ny Jiosy izay nentina nafatotra tany Roma tamin' ny nandresen' i Pompey, komandy Romana, ny Tany Masina; fa tato aoriana kosa dia nahazo fitia tamin' ny mpanapaka sy ny mpanjaka sasany ny Jiosy, ka betsaka izy no tonga mponina tany Roma tamin' ny andron' i Kristy. Ny Jiosy rehetra no nasain' i Klaodio Kaisara hiala an' i Roma (Asa xviii. 2), kanefa toa nalaky niverina indray izy, fa tamin' ny nahatongavan' i Paoly tany Roma dia betsaka izy nitoetra tao (Asa xxviii. 17). Fa izay mahatonga an' i Roma ho tanàna tian' ny Kristiana hofantarina dia tsy ny halehibeny, na ny hatsaran' ny tempoliny, fa ny nalehan' i Paoly Apostoly tany hotsaraina, sy ny nitoerany tao roa taona ngarangidina nafatotra, ny nanoratany ny epistily sasany tao, ny nifatorany tao fanindroany, ary ny nahafatesany tao tamin' ny taona 68 (?). Ny fitoerana any Roma izay mety hodinihina indrindra dia (1) ny Làlambe Apiana, izay nidiran' i Paoly tao antanàna; ary (2) ny tobin' ny miaramila mpiambina andriana, izay namatorana ny Apostoly (zahao PRETORIANA). Ary misy fitoerana hafa koa any Roma izay tsy fantara marina, fa araka ny lovan-tsofina ihany;, indrindra fa ny trano fiangonana lehibe sady tsara rafitra eo amin' ny Lalambe Ostiana, izay antsoina araka ny anaran' i Paoly, ary izay nandevenana azy taoriana. Voalaza koa fa ny fatin' i Paoly no nalevina voalohany tao amin' ny Katakoma, na lalambe betsaka ka mahatratra lavitra, mbamin' ny trano sy efitra maro dia maro voahady ao amin' ny tany sy ny vato malemy, ao ambanin' ny tanàna Roma. Ary angamba ma-



*Ny Tanana Roma (amin' izao andro izao).*

rina ihany izany, fa ireo Katakoma ireo dia nieren' ny Kristiana sady nataony trano fivavahany, ary mbola hita ao koa ny fasany betsaka dia betsaka, sy ny vato fahatsiarovana azy, milaza ny finoany an' i Kristy sy ny fanantenany ny fifaliana any andanitra. Misy koa ny lovan-tsofina milaza an' i Petera Apostoly sy ny nataony tany Roma, kanefa kosa, araka izay efa voalaza tamin' ny nandinihina ny tantaran' i Petera (pp. 628, 629), dia tsy azo itokiana loatra ireo, satria tsy misy ahafantarantsika marina raha mba tany Roma tokoa Petera.

Ny fanjakana Romana tamin' ny andron' i Kristy sy ny Apostoly dia lehibe indrindra, fa lasan' ny Romana tamin' izany ny tany rehetra manodidina ny Ranomasina Mediteraneana, dia hatramin' i Britania Lehibe any avaratr-andrefana ka hatramin' ny Golfa Persiana any atsimo-atsinanana. Tany Roma no nipetrahan' ny Emperora sy ny mpanapaka, ary tao amin' ny tany maro izay efa tonga zana-panjakan' i Roma dia nisy governora solom-bavan' ny mpanjaka napetraka ary miaramila niaro ny fanjakana. Pontio Pilato sy Feliksa sy Festosy ary Galio, izay samy voalaza ao amin' ny Test. Vao., dia isan' ireo governora ireo. Nahery nanao lalambe sy tetezana sy lalandrano ny Romana; ary ny nandreseny ny firenena hafa nampijanona ny ady sy nampandroso ny *civilizasiona* sy ny varotra eran' ny fanjakana Romana; ary izany rehetra izany no nentin' Andriamanitra indray hampandroso ny fanjakan' i Kristy eran' izao tontolo izao. Ny bisehoan' ny fanjakana Romana sy ny hery hananany dia voalazan' ny Bokin' i Daniela ao amin' ilay sary lehibe hitan' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona. Fa raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, ny ranjony vy, izay nanorotoro sy nahamongomongo ny zavatra hafa, dia ny fanjakan' ny Romana, izay nahery sy nandresy ny fanjakana maro; ary koa, tamin' ny andron' ireo mpanjaka maro izay nanapaka ny fanjakana tany Eoropa, rehefa nihena ny herin' i Roma, dia naorina indrindra ny fanjakan' Andriamanitra, dia "fanjakana izay tsy ho rava mandrakizay." Vakio Dan. ii. 33, 40, 44.

Ny amin' ny nisondrotan' ny tanàna Roma ho tonga fipetrahan' ny bisopy anankiray (ny Papa), izay mihambo ho tompo sy mpanome lalàna ny fiangonana hafa rehetra, dia vakio pejy 630 sy 631.—J.S.

**ROMANA.** Tompon-tany tao Roma izy ireo, ary na dia ny vahoakan' ny mpanjakan' i Roma sasany, izay nitoetra tamin' ny zanataniny aza, dia nitondra izany anarana izany, ka nahazo soa mihoatra noho ny azon' ny vahoakany sasany. Raran' ny lalàna mafy fa ny Romana dia tsy azo kapohina na ampijalina foana, na anaovana fitsarana miangatra; ary raha sendra nampangaina ka notsaraina, nefa tsy nahazo ny rariny, dia nahazo nitaraina handahatra eo amin' ny

fitsarana ambonimbony kokoa izy. Zara azo tamin' ny razana izany anarana sy voninahitra izany, nefa vola be sy ny fanompoana nataony no nahazoan' ny sasany azy kosa. Jiosy Paoly, nefa Romana koa, ka nahazo izany voninahitra sy soa nananan' ny Romana izany. Hatramin' ny nahaterahany no nahazoany izany, fa izay nahazoan' ny raiany azy anefa dia tsy voalaza (Asa xvi. 38; xxii. 25-28).—C.J.

**ROMANA, Ny Epistily ho an' ny.** Taratasy nampitondrain' i "Paoly, mpanompon' i Jesosy Kristy" (Rom. i. 1), izany. Tsy miahanahana akory ny olona ny amin' izay nanoratra azy, fa Paoly hiany no efa voalazany hatry ny tany aloha ka mandraka ankehitriny. Paoly no nandahatra sy nanonona ny teny; fa Tertio kosa no nampanoratiny azy (xvi. 22).

1.—*Ny Olona nanoratana azy.* Hoy ny teny niarahabany azy: "Ho an' izay rehetra any Roma, malalan' Andriamanitra sady voantso ho masina" (i. 7) dia ny Kristiana tany Roma no nanoratan' i Paoly izany epistily izany.

Roma dia isan' izay tanàna malaza indrindra amin' izao tontolo izao. Tamin' ny andron' i Paoly dia renivohitry ny fanjakana Romana izy, ka tanàna lehibe dia lehibe sady be olona; ary ny làlambe sy ny vavahady sy ny tetezana sy ny tsangam-bato fahatsiarovana ny olona malaza, ary ny tempolin-tsampy sy ny tranon' ny mpanankarena, indrindra fa ny lapan' andriana, dia samy fatratra fahizay. Efa naorina 800 taona mahery Roma tamin' ny nanoratan' i Paoly tamin' ny Kristiana tany; ary mbola tanàna lehibe izy mandraka ankehitriny ka renivohitr' Italia. Koa ny olona maro karazana sy samy hafa firenena no niaranonina tany. Be ny mpandranto nanankarena, fa mba be koa ny olona nahantra, izay saiky tsy nanan-kanin-kohanina akory. Kaisara, mpanjakan' izao tontolo izao, sy ny ray aman-dreny mpihevi-panjakana sy mpanolo-tsaina, sy ny manamboninahitra mpifehy ny miaramila, sy ny mpanoratra boky sy ny mpampianatra ary ny mpiasa nahay taozavatra, dia samy nitoetra tany Roma avokoa,—nananany laza mihoatra noho ny tanàna rehetra izany; ary sahabo ho 1,000,000, hono, no isan' ny andevon' olona; kanefa ny andevo no mpanao taozavatra indrindra, ary nisy izy ireo mba be harena hiany.

Ary nisy Kristiana tany Roma, sady mpianatra nanan-daza noho ny finoany an' i Jesosy Kristy izy ireo (i. 8). Kanefa, na dia nalaky nalaza aza ny fiangonan' i Roma, ary na dia nalaky nihambo ho mpitondra sy ho lohan' ny fiangonana rehetra aza izy, mba zavatra maizina hiany ny niandohany. Tsy mbola tany Paoly tamin' ny nampitondrany taminy ity epistily ity (i. 9-13; xv. 22-29); fa taoriandriana kokoa izy no nentina nifatotra tany. Kanefa misy sahy milaza fa Petera no nanorina ny fiangonana tao Roma, ka hoatra ilay tsy misy isalasalana akory iny no filàzany izany. Kanjo zavatra tsy misy porofo izay lazainy, fa fitompoanteny fantatra foana; ary betsaka ny hevitra izay mampiseho azy ho tsy marina. Ao amin' ny Asan' ny Apostoly dia voalazan' i Lioka ny nahatongavan' i Paoly tany Roma (taorian' ny nanoratany ity epistily ity anefa) sy ny nitoriany teny tao; fa tsy misy teny mahatsiaro an' i Petera, na ny raharaha efa nataony tany. Ary hita marina fa tsy Apostoly no nanorina ny fiangonan' i Roma, satria hoy ny teny nosoratan' i Paoly tamin' ny Romana: "Ka dia nataoko ho voninahitro ny hitory ny filazantsara toy izao: tsy eo amin' izay niantsoana an' i Kristy anefa, *fandrao hanorona eo ambonin' izay efa naorin' ny sasany aho*" (xv. 20). Koa raha Petera, na izay Apostoly hafa, no mba efa tany Roma ka efa nanomboka ny fiangonana tao, inona indray no nampirisika an' i Paoly hanoratra taminy? Moa tsy ho mpanovona ambonin' ny fanorenana nataon' ny sasany va izy, raha izany? Ary tsy izany hiany; fa raha nifatotra voalohany tany Roma Paoly, dia nanoratra epistily efatra izy, dia Kolosiana, Filemona, Efesiana ary Filipiana; ary tamin' ny nifatorany fanindroany tany dia nanoratra epistily iray koa izy, dia 2 Timoty. Ary amin' ireo epistily ireo dia lazalazainy be ihany ny anaran' ny namany mpiray asa taminy (Fil. iv. 21, 22; Kol iv. 12-14; Filem. 23, 24; 2 Tim. i. 15-18; iv. 9-22); fa tsy misy teny amin' ireo, na kely akory aza, izay mahatsiaro an' i Petera, kanefa mba nahatsiaro azy hiany Paoly tamin' ny epistily hafa (Gal. i. 18; ii. 7-9; 1 Kor. i. 12; iii. 22; ix. 5; xv. 5).

Angamba tsy Apostoly na Kristiana malaza no nanorina ny fiangonan' i Roma, satria tsy mpanovana tambonin' ny fanorenana vitan' ny sasany Paoly; ary ny tenany tsy mbola tany. Efa nalaza sahady anefa ny fiangonana vao nanoratra Paoly; ary tsy trano iray hiany no niangonany, fa toa ampy nizarazara izy (Rom. xvi. 5, 15); ny mpampianatra azy koa dia maro, sady ela ninoana noho Paoly aza ny sasany (xvi. 7). Tokony ho efa nisy Kristiana ela tao vao nanoratan' i Paoly izy; fa tanàna be vahiny lalandava Roma, ary nalaky nihatra tany ny zavatra nisého teo ivelany. Koa rehefa nisy Kristiana tonga tany, dia tsy maintsy ho nitory ny filazantsara izy; ary izany no tokony ho niandohan' ny fiangonan' i Roma. Tamin' ny Andro Pentekosta, raha vao latsaka ny Fanahy Masina, dia nisy "vahiny avy tany Roma, na Jiosy na proselyta" (Asa ii. 10), izay sendra tany Jerosalema ka isan' ny nihaino ny teny notorin' i Petera. Asa na ireo, na ny sasany izay niely tamin' ny fanenjehana nanarakaraka ny nahafatesan

i Stefana (Asa viii. 4 ; xi. 19), no voaloha-ny nitory tany Roma izay fantany ny amin' i Jesosy. Fa tsy maintsy ho niampy mandrakariva ny avy tany ivelany, izay sendra niakatra tany Roma hanao varotra sy raharaha ; ka dia nitombo ny fiangonana. Ary tsy izany ihany, fa raha dinihina ny teny manonona ny anaran' ny olona tao amin' ny fiangonana (Rom. xvi.), dia hita fa naman' i Paoly sy olom-pantany ny ankabeazany. Mpianany tany amin' ny vohitra sasany angaha izy ireo, fa azon-draharaha ka lasa nankany Roma. Koa amin' izany dia saiky hoatra izay fiangonana natombok' i Paoly ihany ny fiangonan' i Roma, satria olona efa nampianariny ny fotony ; ka dia izany no nampahazoto azy haniry hankany.

Ary ireo Kristiana nanoratan' i Paoly ireo dia olona nifangaroharo. Jiosy ny sasany, fa Jentilisa kosa ny sasany. Ny Jentilisa no tokony ho maromaro kokoa. Ny teny sasany nahazo ny Jiosy nanokana (ii. 17 ; iv. 1 ; vii. 1, 4 ; x. 1) ; ary ny sasany nahazo ny Jentilisa ihany (xi. 13, 28-30). Ny anaran' olona eo amin' ny toko faha-xvi. koa dia mifangaro : anarana Hebreo ny sasany, fa anarana Grika sy Romana ny sasany.

2.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Rehefa ren' i Paoly fa nisy Kristiana tany Roma, dia tsy maintsy faly ny fony, satria fantany fa hiely eran' ny fanjakana Romana ny Filazantsara, raha tahiny voarain' ny olona maro tao amin' ny renivohitra izany. Kanefa tian' i Paoly ho tsara fototra izany fiangonana izany, satria fantany fa ho marika harahin' ny sasany kosa izy. Koa araka ny vao nolazaina teo, efa no naniriany hankany Roma hizaha ny fiangonana (i. 9-13 ; xv. 22-29), saingy azon-tsampona mandrakariva izy. Ta-hankany dia tahankany izy tamin' ny nanoratany ity epistily ity, fa tsy afaka izy aloha, raha tsy efa voatiny tany Jerosalema ny vola fiantrana vao nangoniny tany amin' ny fiangonana maro. Rehefa lavorary ny raharahany any Jerosalema, dia vao nikasa hankany Roma sy Spania izy (Asa xix. 21 ; Rom. xv. 23, 24). Tsy afaka ny tenany ; nefa ny taratasy azony nampitondraina hiany, indrindra fa satria Foiby, diakombavin' ny fiangonan' i Kenkrea, dia efa hiondrana ho any Roma rahateo (xvi. 1).

Ary ny toetry ny fiangonana koa no nampirisika an' i Paoly hanoratra tamin' ny Kristiana tany Roma. Sahirana efa izay tsy izy Paoly tamin' izany noho ny nifandiran' ny Jiosy sy ny Jentilisa, izay samy nino an' i Jesosy, nefa tsy nety niray loatra ho fiangonana mifankatia. Saiky nila ho vaky roa ny fiangonana ; ny iray ho an' ny Jiosy, ary ny iray ho an' ny Jentilisa. Koa tsy foin' i Paoly dia tsy foiny ho simba sy hetena toy izany ny Fiangonan' i Kristy. "Avy tamin' ny Jiosy" ihany "ny famonjena" (Jao. iv. 29), satria Jesosy Tompo dia Jiosy araka ny nofo ; ny Jiosy koa no nisehoan' ny Apostoly sy ny Filazantsara ; ary ny Jiosy efa nohasoavin' Andriamanitra ela fony ny Jentilisa no mbola navelany hitoetra tao amin' ny maizina. Kanefa kosa indray, maro dia maro ny Jentilisa no efa nino ny Filazantsara ka nanaraka an' i Kristy tamin' ny fahazotoana sy ny fitondrantena madio ; ary tsy nisy na inona na inona nitokian' ireo afa-tsy Jesosy Kristy ihany. Noraisin' Andriamanitra ho olony izy ; fa ny Jiosy sasany ta-hanery azy hanaraka izay fanao tamin' ny Lalàn' i Mosesy ; ary izay tsy ta-hanao izany kosa dia mba nirehareha kely noho izy efa nofidin' i Jehova hatry ny tany aloha ela. Nony hitan' ny Jentilisa kosa ny fahalemen' ny Lalàna, dia mba diso hevitra izy ka saiky nila hirehareha, satria tsy tambanin' izany izy. Ary hitan' i Paoly fa raha azon' ny olona am-po marina izay toeny eo anatrehan' Andriamanitra, na Jiosy na Jentilisa, sy ny toetry ny famonjena azy rehetra amin' ny alalan' i Kristy, dia izany no hanan-kery hampitsahatra ny fifandirana mbamin' ny tsi-fifanarahany ; raha fantany fa samy mpanota tsy manam-pahamarinana na kely akory aza izy rehetra, ka samy vonjen' ny finoana miankina amin' i Kristy irery, aiza moa no dia hisy hitampilazany tombom-pitia sy hifampirehareany intsony ?

Koa fiangonana be olom-pantatr' i Paoly ny tany Roma, sady tao amin' ny renivohitry ny fanjakana, koa dia izy no voafidin' i Paoly ho nanoratany izany hevitra hampikambana sy hampifanaraka ny mpanompon' i Kristy izany. Tsy dia teny milaza ny tao *Roma* loatra ny voasorany (kanefa tokony ho naharo ny toetry ny fiangonana tany matetika Paoly, fa tao Akyla sy Prisila sy ny mpianany maro, sady tsy tapaka ny sambo nivoivoy), fa teny malalaka antonona ny tao amin' ny vohitra maro. Paoly, "Apostolin' ny Jentilisa" (xi. 13), nanoratra teny izay nokasainy ho an' ny fiangonan' ny Jentilisa rehetra ; koa dia ny fiangonana tao Roma, renivohitry ny Jentilisa, no nampitondrany azy.

3.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Mora fantatra indrindra izany. Hitantsika fa efa madiva hiakatra tany Jerosalema Paoly hitondra ny fiantrana izay efa novorin' ny fiangonana rehetra tany Makedonia sy Akaia (xv. 25-27). Koa nananatra ny Korintiana izy mba hamory haingana ny fiantrana mba ho entiny miakatra any Jerosalema (1 Kor. xvi. 1-4 ; 2 Kor. vii. ; ix. ; ary xiii. 1). Ary raha vakina ny teny eo amin' ny Asa xx. 1-3, 16, 22, dia hitantsika fa raha niala tany Efesosy Paoly (tamin' izy efa naharitra telo taona tany), dia nankany Makedonia sy Grisia izy ka nandany ny ririnina tany Korinto vao niala ho an' i Jerosalema hitondra ilay fiantrana (Asa xxiv. 17).

**Koa amin' izany angamba tany Korinto Paoly no nanoratra ny Epistily ho an'ny Romana.**

Izao indray no manamarina izany: Foiby, izay diakombavin' ny fiangonana tany Kenkrea, no nitondra ny taratasy (xvi. 1), ary tanàna akaiky an' i Korinto, sady seranany sy zanany hiany Kenkrea. Ary koa, Paoly nitoetra tao amin' ny lehilahy natao hoe Gaio, raha nanoratra azy (xvi. 23), kanefa anaran' ny lehilahy nataony batisa tany Korinto izany (1 Kor. i. 14).

4.—*Ny Teny voasoratra.* Amin' ny epistily rehetra izay nampitondrain' i Paoly dia tsy misy izay mampiseho ny fototry ny fampianarany tahaka ny Epistily ho an' ny Romana ity. Ao am-parampparany dia mahatsiahy ny zavatra sasany izay nanahirana ny fiangonana izy: dia ny hevitry ny olona izay ta-hanohitra ny mpanapaka (xiii.), sy ny fisalasalan' ny rahalahy malemy (xiv.), sy ny tsy nifanarahan' ny Jiosy sy ny Jentilisa (xv. 7-12), sy ny nanoheran' ny Jiosy ny fampianarany (xvi. 17-20); fa ny ankabeazan' ny teny kosa dia voalahatra tsara hampiseho ny olombelona rehetra ho meloka, ka tsy azo vonjena afa-tsy amin' ny alalan' i Kristy. *Izay mahavonjy ny mpanota* no nalahatr' i Paoly, ka dia nasehony fa ny finoana an' i Jesosy Kristy ihany no mahay manitsy sy manamasina sy mamonjy ny mpanota, na Jiosy na Jentilisa; sady samy tsy manan-kireharehana izy roa tonta, fa ny fahasoavan' Andriamanitra ihany no amonjeny azy rehetra. Ary milamina dia milamina ny teny nentin' i Paoly nanamarina izany.

Ary raha nanoratra ny teniny izy, dia notandremany fatratra ny tsy hanafintohina ny fiangonana, fa ny mba hampikambana azy hiray saina sy hifankatia kosa. Toy izao ny teny voalazany: meloka eo imason' Andriamanitra ny olona rehetra, na ny Jentilisa na ny Jiosy; sady tsy ampy ny fanarahana ny Lalàna hanamarina ny olona, fa ny finoana no manamarina izay rehetra mino an' i Kristy; izay manam-pinoana dia tsy mety mitoetra amin' ny fahotana, na ho velona araka ny nofo; izay velomin' ny Fanahy dia manana fiainana sady miray amin' i Kristy; mahalahelo ny toetry ny Jiosy izay efa narian' Andriamanitra, nefa diso izy tsy nitady ny fahamarinana marina, kanefa haverina amin' Andriamanitra ihany izy ka mbola hotaomin' ny Jentilisa hanatona an' i Kristy; dia nananatra azy izy araka izany mba hitady ny fahamasinana sy ny fifankatiavana; ny mpanapaka tokony harahina amin' ny marina; ary tokony hotandremany tsara izay tsy hanafintohina ny rahalahy malemy finoana.

5.—*Teny nalaina tamin' ny Testamenta Taloha.* Betsaka ihany ny teny n· amin' ity epistily ity izay nalain' i Paoly tamin' ny Test. Tal. (tokony ho 50 no isany); koanefa satria voalaza mazava ihany izy rehetra ao amin' ny Baiboly sy ny Filazantsara kely, dia tsy halahatra etoana izy.

6.—*Fizarana ny Epistily ho an' ny Romana.*

1.—Fiarahabana sy sasin-teny (i. 1-17).

(1) Fiarahabana; i. 1-7:

(2) Sasin-teny; i. 8-17:

2.—Fanamarinana ny foto-kevitry ny epistily: NY FILAZANTSARA DIA HERIN' ANDRIAMANITRA HO FAMONJENA IZAY REHETRA MINO (i. 18—xi. 36).

(1) Ny Jentilisa dia meloka sady ratsy toetra indrindra: i. 18-32.

(2) Ny Jiosy koa tsy manam-pahamarinana, ary tsy azon' ny Lalàna ahitsy: ii. 1—iii. 20.

(3) Ahitsin' Andriamanitra maimaimpoana izay mino an' i Kristy: iii. 21—iv. 25.

(4) Ny soa ananan' ny mino an' i Kristy dia manan-tombo be lavitra noho izay soa verin' i Adama: v. 1-21.

(5) Ny mino an' i Kristy alàny amin' ny herin' ny ota sy hamasininy: vi. 1—vii. 25.

(6) Ny famonjen' i Kristy ny mino Azy efa niantomboka amin' izao fiainana izao, sady mbola hotanterahina ka haharitra mandrakizay: viii. 1-39.

(7) Ny Jiosy efa nolavin' Andriamanitra: ix. 1—x. 21.

(8) Mbola horaisiny indray anefa ny Jiosy rahatrizay: xi. 1-36.

3.—Teny fananarana (xii. 1—xv. 33).

(1) Ny amin' ny fitiavana: xii. 1-21.

(2) Ny amin' ny fanekena ny mpanapaka: xiii. 1-14.

(3) Ny amin' ny rahalahy malemy: xiv. 1; xv. 13.

(4) Ny amin' ny rahalahin' i Paoly: xv. 24-33.

4.—Famangiana sy fara-teny (xvi. 1-27). —G.C.

**RONGONY.** Ny zavatra atao hoe rongony ao amin' ny Baiboly dia tsy ilay rongony maniry atỳ Madagaskara, fa hafa. Izy tsy maniry atỳ no nangalan' ny mpandika ny Baiboly ny rongony ho enti-milaza azy, satria amin' ny fombany dia saiky misy ifanahafany. Ny zavatra lazaina hoe rongony ary dia toy izao:—Tokony ho mamakitratra ny habavony, nefa tsy mba misampantsampana loatra. Any Egypta sy Asia Atsinanana ary Eoropa Atsimo no aniriany indrindra, nefa efa niely ho amin' ny tany maromaro, na niely ho azy, na naelin' olona. Ny zavatra avy aminy no mahatsara azy, dia ny voany sy ny hodiny. Ny voany dia mongomongoina hahazoana diloilo izay fanao amin' ny loko, sy ny ranomainty fanao amin' ny fanontana porintra, etc.; ary rehefa afaka izany diloilo izany, dia omena ny omby hahatavy azy ny voany, sady atao amin' ny katapilasy koa, rehefa voamontsana madinika.

Ny hoditra anatiny dia angalana taretra tsara sy mafy tokoa, izay fanaovana lamba betsaka dia betsaka maro samy hafa amin' ny tany maro. Koa dia isan' ny zava-ma-

niry tsara dia tsara indrindra izy ka ambolena amin' ny tany maro. Any Betsileo misy zava-maniry anakiray maniry eny an-tanety izay mitovitovy aminy, fa ny anarana omen' ny tompon-tany azy dia tsy fantatro.—R.B.

**RONONO**: dia isan' ny foto-kanina tamin' ny Jiosy sy ny firenena hafa koa. Hanina tsotra sady mahavelona izy, ka voalaza ao amin' ny 1 Pet. ii. 2; 1 Kor. iii. 2. Nataon' ny Jiosy fa hanina mahasoa tokoa ny ronono na amin' ny zazakely na amin' ny olon-dehibe, ka na ny rononon-drameva (Gen. xxxii. 15), na ny rononon' ondry (Deo. xxxii. 14), na ny rononon' osy (Oha. xxvii. 27), dia samy nosotroiny ihany avokoa. Tsy ny ronono vao ihany anefa, fa ny efa masiso izay nampandrina ka mivongana no nohaniny indrindra, ka nataony hoe *leben* izany (Mpit. v. 25). Ao amin' ny tany sasany any avaratra ny rononomandry dia saiky tena sakafo mahaloaka andro ny olo-mahantra mandavan-taona; fa amin' ny olona ambony toetra kosa dia ataony fanampin-tsakafo izy, fa haniny miaraka amin' ny hena, etc. Any Palestina ny ronono dia mbola fanomen' ny tompon-trano ho an' ny vahiny mandalo, izay miantrano ao aminy.

Ao amin' ny Baiboly ny ronono no alaina ho ohatra milaza habetsahana (Gen. xlix. 12; Ezek. xxv. 4; Joela iii. 18). Entimilaza ny tany mahavokatra ny hoe "tany tondra-dronono sy tantely" (Jos. v. 6; Nom. xvi. 13). Ny hevitry ny divay sy ronono voalaza ao amin' ny Isa. lv. 1 dia ny fitahiam-panahy sy ny soa rehetra izay ho azon' ny tsara fanahy. Ilay teny averimberina intelo ao amin' ny Eks. xxiii. 19; xxxiv. 26, sy Deo. xiv. 21, manao hoe: "Aza mahandro zanak' osy amin' ny rononon-dreniny," dia efa nifandiran' ny olonkendry be hiany izay foto-kevitr' izany. Tokony ho nahandro fanaon' ny mpivavaka tamin' ny sampy izy, ka izany no nandavan' i Jehova azy intelo mba tsy harahin' ny olom-pidiny.—E.H.S.

**RONONOMANDRY.** Ao amin' ny Baiboly ny hevitr' izany dia tsy herotra mandry tahaka ny atŷ amintsika, fa rononomandry masiso mivongana kosa. Izany ihany ilay nomen' i Jaela an' i Sisera hosotroiny (Mpit. v. 25; Gen. xviii. 8; Deo. xxxii. 14; Joba xx. 17). Ao amin' ny Arabo ny vehivavy no mpanao azy, ary ao anaty kitapo hoditr' omby no fanaovany azy. Alainy ny kitapo hoditra ka ahantony eo amin' ny hazo lavalava telo mikaon-doha, dia asavilivilny amin' izay ilay kitapo hoditra misy ny ronono ambara-pahafaky ny ranom-batsiny; ka nony efa vita dia alainy ny rononomandry ka ampangotrahiny na empoiny vao tehiriziny ao anaty kitapo hoditr' osy, ka dia akany isaky ny ilaina azy. Amin' ny ririnina dia hoatra ny tantely mandry ihany izy, fa amin' ny fahavaratra kosa dia mitsonika tahaka ny solika ihany izy (Oha. xxx. 33; 2 Sam. xvii. 29; Joba xxix. 6; Sal. lx. 21; Isa. vii. 15).—E.H.S.

**ROPIKAPRA** (Heb. *zemer*; Arab. *kebsch*; Fr. *mouflon d'afrique*; Eng. *bearded sheep*; Lat. *ovis tragelaphus*). Ity dia anarana atao ao amin' ny Baiboly Voahitsy hilaza ny anankiray amin' ireo biby 'madio,' izay azon' ny Jiosy nohanina, araka ny Lalàn' i Mosesy (Deo. xiv. 5). Karazan' ny ondry io biby io, nefa tahaka ny osy lehibe koa izy, fa lava ny tandrony; fa izay manavaka azy amin' ny ondry hafa dia ny anànany volo mena lava dia lava eo amin' ny vozony sy ny tratrany ka hatramin' ny lohaliny. Mahery mitsambikina izy sady matanjaka tokoa; ao amin' ny tendrombohitra akaikin' i Kairo sy any Sinay no fonenany.—J.S.

**ROSY**: ity dia anaran' ny firenena anankiray voalaza ao amin' ny Ezek. xxxviii. 2, 3 sy xxxix. 1. Magoga sy Goga no lazaina ao ho "mpanjakan' ny Rosy sy Meseka ary Tobala;" ireo dia firenena Skytiana any avaratr' i Eoropa sy Asia; ary raha tahaka ny hevitry ny maro, izany dia teny voalohany milaza ilay firenena lehibe izay atao hoe Rosiana ankehitriny.—J.S.

**ROTA.** Lazaina indray mandeha hiany ny rota ao amin' ny Soratra Masina, dia amin' ny Lio. xi. 42. Zava-maniry kelikely izay hita amin' ny tany manodidina ny Ranomasina Mediteraneana izy. Nangalan' ny tao aloha zavatra fanao laoka sy fanafody izy, sady natao anana koa aza. Isan' ny zavatra izay nahazoan' ny fanjakana hetra tamin' izay namboly azy izy.—R.B.

**ROTA**: vehivavy Moabita izy, ary vadin' i Malona, lahimatoan' i Elimeleka sy Naomy, izay niala tany Kanana tanin-drazany ka nonina tany Moaba. Rehefa maty ny vadiny mbamin' ny rainy sy ny zandriny, tsy nety nisaraka tamin' i Naomy izy, fa namihina azy ka nanao teny mampangorakoraka ny fo, ka dia niara-niverina tany Betlehema izy mianaka, izay samy tonga mpitondra-tena. Tany no nahazoan' i Rota ny valim-pitiavany ny rafozany, fa araka ny fomban' ny Jiosy, dia nampakarin' i Boaza, havana akaikin' ny vadiny, izy. Jese, rain' i Davida, no zafiny, ary Jesosy Kristy koa dia isan' ny taranany araka ny nofo. Toa velona tamin' ny andron' ny Mpitsara izy. Ny boky atao hoe Rota mampiseho ny toetry ny lalàna ny amin' ny fanambadiana tamin' izany, ary tantara tsara sady maha-te-hamaky izy, fa milaza ny fomba aman-toetry ny Isiraelita talohan ny nahazoany mpanjaka. Angamba Natana no nanoratra azy. Rota dia isan' ny vehivavy efatra izay voalazan' i Matio eo amin' ny firazanan' i Jesosy Kristy ny anarany (Mat. i. 5).—E.C.

**ROTA, Ny Bokiny.** 1.—*Ny Anaran' ity boky ity, sy ny Andro nischoan' ny Zavatra voalaza ao aminy.* Ny tantara voalaza amin' ity boky ity dia niseho "tamin' ny andro ni-

tsaran' ny Mpitsara" (i. 1), ary azo atao ho teny fanampin' ny Bokin' ny Mpitsara izy. Ary mampiseho ny firazanan' i Davida, izay tantaraina ao amin' ny Bokin' i Samoela, izy (iv.17-22), ary noho izany dia alahatra ao anelanelan' ny Bokin' ny Mpitsara sy ny Bokin' i Samoela izy. Ny anaran' ity boky ity dia avy amin' i Rota, vehivavy Moabita, izay tantaraina ao aminy. Ary satria misy teny milaza ny fijinjam-bary ao aminy, izay isan'ny zavatra tsarovana amin' ny Andro Pentekosta, dia mamaky ity boky ity aoam in' ny synagoga mandraka ankehitriny ny Jiosy, raha miherina izany andro firavoravoana izany.

Ny andron' ny Mpitsara, izay nisehoan' ny tantaran' i Rota, dia malalaka anefa, fa naharitra 500 taona ireo; ary andro inona ao anatin' izany kosa moa no tokony ho izy? Misy teny izay entin' ny sasany hamaritra izany, dia ny "mosary" izay lazaina (i. 1) ho anton' ny nandehanan' i Elimeleka hivahiny any Moaba, ary ny "teny firazanana" ao amin' ny toko iv. 18-22. Nisy mosary taloha kelin' ny nanapahan' i Gideona ny tany (Mpit. vi. 3-6), izay avy tamin' ny tafika nentin' ny Midianita, ary tokony ho tamin' izany, hoy Bishop Patrick, no nisehoan' ny zavatra voalaza ao amin' ity tantara ity, dia B.C. 1241. Kanefa Bishop Usher sy ny sasany manao azy ho talohan' izany, dia tamin' ny andro nampahorian' ny Moabita ny Isiraely sy ny namonjen' i Ehoda azy (Mpit iii. 12), B.C. 1343; ary ny sasany kosa manao fa taorian' izany ela kosa no nisehoany, dia tamin' ny andron' i Ely, izay faran' ny Mpitsara.

Kanefa, raha dinihintsika ny teny firazanana (iv. 18-20), dia hitantsika fa raiben' i Jese, izay rain' i Davida, ilay Boaza izay nampakatra an' i Rota. Ary Jese dia efa "anti-panahy," sady mbola zaza Davida (1 Sam. xvii. 12), ary ny raibeny dia tokony ho talohan' ny andron' i Ely; kanefa dia tsy tokony ho nahatratra ny andron' i Ehoda izy, fa ny andron' i Gideona no tokony ho tratrany. Kanefa kosa hoy ny sasany: angamba nisy ny anarana sasany latsaka tsy miseho amin' izany teny firazanana izany, ary angamba nisy tao anelanelan' i Obeda sy Jese; ary raha izany, hoy izy, dia nahatratra ny andron' i Ehoda ihany Boaza.

2.—*Ny Andro nanoratana ity boky ity.* Misy zavatra telo izay manampy antsika hihevitra ny andro nanoratana ity boky ity, dia izao: (1) Ny teny manao hoe: "Tamin' ny andro nitsaran' ny Mpitsara dia nisy," etc., dia famantarana fa tamin' ny andro nanoratana azy dia mpanjaka, fa tsy mpitsara intsony, no nanapaka ny Isiraely. (2) Ny teny milaza fa ny fanao narahin' i Boaza tamin' ny nanavotany an' i Rota dia tsy mba fanao intsony, fa 'fahiny' hiany (iv. 5-7), dia nampiseho fa andro ela dia ela taorian' ny nisehoan' ny tantara no andro nanoratana azy. (3) Ary satria voalaza indroa ny anaran' i Davida (iv. 17, 22), dia tsy maintsy efa taorian' ny nahaterahan' i Davida no nanoratana azy; ary tokony ho tamin' ny andro akaikin' ny nanosoran' i Samoela azy ho mpanjaka (1 Sam. xvi. 13), araka ny hevitry ny maro; ary tokony ho Samoela hiany no nanoratra azy.

3.—*Ny Anton' ity boky ity.* Dia ny manambara ny firazanan' i Davida mpanjaka, izya razan' i Jesosy Kristy araka ny nofo, fa avy tamin' i Rota, vehivavy Moabita, izy. Jentilisa Rota araka ny fihaviany, kanefa nandao ny fanompoan-tsampy sy ny tanin-drazany, ka voaray ho isan' ny proselyta izy ka tonga naman' ny Fiangonan' Andriamanitra; ary famantarana na tandindon' ny handraisana ny Jentilisa rehetra ho isan' ny Fiangonan' Andriamanitra amin' ny andro aoriana izany. Ary koa, hita amin' ity boky ity ny hatsaran' ny fandeferana sy ny finoan' i Naomy sy Rota, sy ny nitondran' Andriamanitra azy tao amin' ny fahoriany.

4.—*Fizarana ny teny.*

(1) Ny nialan' i Naomy tany Kanana hankany Moaba, sy ny nodiany indray mbamin' i Rota vinantoni-vavy: toko i.

(2) Ny nifankahitan' i Rota sy Boaza, sy ny nampakaran' i Boaza azy: toko ii., iii., iv. 1-12.

(3) Ny nahaterahan' i Obeda, sy ny filazana ny razan' i Davida: toko iv. 13-32.

5.—*Teny nalain' ny nanoratra ny Testamenta Vaovao tamin' ny Bokin' i Rota*: toko iv. 18; Mat. i. 5; Lio. iii. 31, 32.—J.W.

**ROTEMA**: teny Hebreo ity ary milaza zava-maniry tahaka ny anjavidy na ny kifafambohitra, izay atao kitay. Be azy maniry ao amin' ny efitr' i Sinay, ary hazo lehibebe ihany ka azo ialofan' ny olona mandehandeha izy (1 Mpan. xix. 4, 5; Sal. cxx. 4; Joba xxx. 4).—J.S.

# S

**SABATA: NY ANDRON' NY TOMPO.** Raha mandinika izay lazain' ny Soratra Masina ny amin' ny Sabata sy ny Andron' ny Tompo isika, dia azo zaraina kely indray ny teny voasoratra eo amin' ny Baiboly, dia toy izao; (1) Ny teny voalohany milaza ny Sabata: (2) ny Didy Fahefatra sy ny heviny; (3) ny fampianaran' i Jesosy Kristy ny amin' ny Sabata; (4) ny nisehoan' ny fitandremana ny Alahady, izay 'Andron' ny Tompo;' (5) ny fara-hevitra mety hipetrahan' ny Kristiana ankehitriny ny amin' ny andro Alahady.

1.—*Ny Teny Voalohany milaza ny Sabata.* Hoy ny teny eo amin' ny Genesisy: "Dia vita ny lanitra sy ny tany sy izay rehetra ao aminy. Ary tamin' ny andro fahafito dia vitan' Andriamanitra ny asa efa nataony; ary dia nitsahatra tamin' ny andro fahafito Izy tamin' ny asany rehetra izay

efa nataony. Ary Andriamanitra nitahy ny andro fahafito sy nanamasina azy, satria tamin' izany no nitsaharan' Andriamanitra tamin' ny asany rehetra izay noforoniny tamin' ny nanaovany azy" (Gen. ii. 1-3). Teny voalohany milaza ny nanokanan' Andriamanitra ny *Andro Fahafito* izany. Tsy voatonona eo ny anarany hoe Sabata; ary koa, tsy teny mandidy ny teny ao, fa tantara milaza ny nataon' Andriamanitra. Kanefa kosa izany teny izany dia mba mampiseho rahateo ny anton' ny Sabata izay notendren' ny Lalàna taoriandriana kokoa. Ny Andro Fahafito nolazaina (1) ho andro fitsaharana, satria "tamin' izany no nitsaharan' Andriamanitra tamin' ny asany;" (2) andro nohamasinina ny Andro Fahafito, dia andro natokan' Andriamanitra hanompoan' ny olona Azy amin' ny fivavahana; (3) andro efa notahina hahazoan' ny olona fitahiana sy fifaliana koa ny Andro Fahafito, satria Andriamanitra 'nitahy' azy mihoatra noho ny andro rehetra.

Saro-pantarina ihany anefa izay fanaon' ny olona ambara-panomen' i Jehova ny Didy Folo. Fa angamba nitandrina ny Andro Fahafito hiany ny sasany. Ny teny eo amin' ny Baiboly (Gen. viii. 12; xxix. 27, 28), ary ny tantara tanan' ny firenena maromaro, dia samy milaza fa fanaony ihany fahizay ny mizara andro ho hafitoana avy. Fa tsy hita kosa na mba nitsahatra tsy niasa izy tamin' Andro Fahafito, na tsia; kanefa maro no mihevitra fa nitsahatra ihany izy ka nitandrina ny andro ho masina. Ny Zanak' Isiraely tokony ho tsy nahatandrina izany loatra angaha, raha mbola nitoetra tany Egypta izy; kanefa nampianarina sy nampiomanina kely izy hitandrina ny andro Sabata talohan' ny nahazoany ny Lalàna, dia tamin' ilay nanangonany ny mana (Eks. xvi. 23-30).

2.—*Ny Didy Fahefatra sy ny heviny.* Nony nanome ny Lalàna ny Zanak' Isiraely Jehova, dia nasainy notandremany tsara ny Andro Fahafito ho Andro Sabata. Izao no lalàna nomeny azy:—

"Mahatsiarova ny andro Sabata hanamasina azy. Henemana no hiasanao sy hanaovanao ny raharahanao rehetra. Fa Sabatan' i Jehova Andriamanitrao ny andro fahafito; koa aza manao raharaha akory hianao amin' izany, na ny zanakao-lahy, na ny zanakao-vavy, na ny ankizilahinao, na ny ankizivavinao, na ny biby fiompinao, na ny vahininao izay tafiditra eo am-bavahadinao. Fa henemana no nanaovan' i Jehova ny lanitra sy ny tany ary ny ranomasina mbamin' izay rehetra ao aminy, dia nitsahatra Izy tamin' ny andro fahafito, izany no nitahian' i Jehova ny andro Sabata sy nanamasinany azy" (Eks. xx. 8-11; vakio koa Deo. v. 13-15; Eks. xxiii. 12; xxxi. 13, 14).

Ary raha heverina ireo teny ireo, dia hitantsika fa mitovy fototra amin' ilay teny eo amin' ny Genesisy voahevitra teo ihany izy, saingy miampy izy, ka natao lalàn' mazava sady mafy, ka izay tsy nitandrina azy dia nampijalina. *Fitsaharana* no hevitry ny anarany hoe Sabata, ka izany anarany izany mampahafantatra antsika ny heviny: Andro Fitsaharana ny Sabata. Ny andro fahafito no nitsaharan' Andriananahary, ka dia ny andro fahafito ihany no notendreny hitsaharan' ny Zanak' Isiraely. Kanefa ny *fahendren'* Andriamanitra sy ny *fitiavany* ny olona no nanendreny azy ho fitsaharana. Hendry Andriamanitra ka mahafantatra ny toetry ny olombelona izay noforoniny; miantra koa Izy ka ta-hanasoa azy. Koa zavatra antonona ny toetry ny olona indrindra ny fisian' ny andro iray amin' ny fito hijanonany amin' ny raharaha fanaony isan-andro; fa raha mitohy mandrakariva ny asa, dia maharatsy ny toetsika izany; ny tena mihakamo, ary ny fanahy dia tonga sondriandriam-poana amin' ny ety an-tany. Ary dia nasain' i Jehova natsahatra isan-kafitoana ny asany sy ny tao-zavatra sy ny raharaha rehetra, satria tsy foiny ho simban' ny raharaha ny tenantsika, ary indrindra fa ny fanahintsika. Nasiany didy izany mba hisy hitsaharan' ny Zanak' Isiraely rehetra rehetra, na ny ray aman-dreny na ny zanany, na ny tompo na ny mpanompony, na ny vahiny sendra tafatoetra taminy, na ny bibiny koa aza. Fitiavana tokoa izany! Kanefa iarahantsika rehetra mahalala fa raha tsy matory foana ny olona, dia tsy maintsy misy zavatra ataony, koa dia mety ny mamantatra kely izay nasain' i Jehova natsahatra ka norarany tsy hatao amin' ny Sabata. Mazava ihany ny hevitry ny didy: Aza manao asa, na raharaha, na tao-zavatra, no heviny (miantso ilay fanaontsika isan-andro izay entimitady fivelomana na tombony). Ary amin' izany, ny mamafy ama-mijinja (Eks. xxxiv. 12), ny mamia divay sy ny mitondra entana (Neh. xiii. 15; Jer. xvii. 21-27), ny mivarotra (Amo. viii. 5), sy ny manao tsena (Neh. xiii. 15-21), dia samy voalaza ho tsy tokony hatao amin' ny Sabata; ary tsy izany ihany, fa ny Zanak' Isiraely norarana tsy hamory mana (Eks. xvi, 25, 26), na kitay (Nom. xv. 32-36), na hamelona afo hahandroan-kanina (Eks. xxxv. 3) amin' ny Sabata.

Fa tsy andro fitsaharana amin' ny raharahan' ny nofo ihany ny andro Sabata izay notendren' ny Didy Fahefatra, fa *andro masina* koa, dia "Sabatan' i Jehova Andriamanitra," izay masina ho an' ny olona ka tsy maintsy nohamasinin' izy rehetra. Nasain' i Jehova hotsarovana tsara ny andro; kanefa tsy hoatra ny hofadina foana, fa nasainy nieritreritra ny olona ny amin' ny soa efa nataon' Andriamanitra taminy sy ny nitondrany azy. Angamba niangona hihaino ny Lalàna sy hiara-mivavaka ny Zanak' Isiraely; ny fanatitra fanao tao amin' ny Tabernakely dia nampitomboina avy sasaka

noho izay fanao an-koban' andro (Nom. xxviii. 9, 10), ary ny mofo aseho nosoloana mofo vao (Lev. xxiv. 8). Ary rehefa ela, dia nanao synagoga saiky isam-bohitra ny Jiosy, izay niangonany hivavaka sy hihaino ny Soratra Masina.

Ary koa, ny andro Sabata nokasain' i Jehova ho *andro fifaliana.* Izay nahazo ampo marina ny antony dia tokony ho finaritra tokoa, satria fahasoavana sy fitahiana azy izany. Dia hoy ny teny nampitondrain' i Jehova an' Isaia mpaminany hoe: "Raha miaro ny tongotrao amin' ny Sabata hianao, ka tsy manao izay tianao amin' ny androko masina, ary manao ny Sabata hoe Fahafinaretana.........dia hiravoravo amin' i Jehova hianao" (Isa. lviii. 13, 14). Tsy dia ny fifaliana araka ny nofo no antony; kanefa mba nifanasa hiany ny Jiosy raha Sabata, ary ny Tompontsika tsy nanda raha nasaina toy izany (Lio. xiv. 1); ny nahandro anefa dia hanina mangatsiaka avokoa, hono; fa tsy ny fifaliana araka ny nofo no antony, fa ny fifaliam-panahy ihany.

Ary farany, ny andro Sabata dia nataon' i Jehova *marika sy famantaran' ny fanekena* izay nataony tamin' ny Zanak' Isiraely (vakio koa Ezek. xx. 12-24), ary izay tsy nitandrina azy dia nampijalina, satria nanohitra an' i Jehova Mpitondra azy izy, ka nanamavo ny teniny, izay nokasainy ho fanasoavana azy.

3.—*Ny Fampianaran' i Jesosy Kristy ny amin' ny Sabata.* Fony tsy mbola tonga tety an-tany ny Tompontsika, ny hevitry ny Jiosy ny amin' ny Sabata dia efa nivily be ihany, indrindra fa ny fampianaran' ny Fariseo. Fatratra loatra ny fitandriny azy, nefa tsy araka izay antony; fa izay nokasainy ho fitahiana sy ho fanasoavana ny olona dia tonga fanompoana tsy laitra. Ny *anton'* ny Sabata tsy voaheviny intsony; fa ny vakitenin' ny Lalàna no notadiaviny ho tanteraka. Ary tsy izany ihany, fa ny vaki-tenin' ny Lalàna fotsiny aza dia nitariny ho amin' izay tsy heviny akory. Zavatra hohajaina sy hotompoina ihany no saiky niheverany ny Sabata; ny sakaiza mitondra soa noheveriny ho tompo saro-po. Noraran' ny didy tsy hiasa na hanao raharaha Sabata izy mba hisy hitsaharany sy hialany sasatra; kanefa nitariny indray izany, ka "ny manao soa" amin' ny marary avy (Mar. iii. 1, 2; Lio. xiii. 14), sy ny mandray salohim-bary hamonjy aina, rehefa ilay ana sy reraka iny (Mat. xii. 1, 2), sy ny mitondra fandriana mody, rehefa nampanaretina tampoka (Jao. v. 10), dia samy noheverin' ny Fariseo ho fandikana ny andro Sabata. Jesosy Tompo anefa tsy nanaiky izany heviny izany, fa namaly azy teny mafy; ary ny teny navaliny azy no ahazoantsika hevitra mazava sy mahasoa ny amin' ny Sabata. (1) Nambaran' i Jesosy izay anton' ny Sabata: "Ny Sabata no natao ho an' ny olona," hoy Izy, "fa tsy ny olona ho an' ny Sabata" (Mar. ii. 27). Notendrena ho an' ny olona (Eks. xvi. 29) tokoa ny Sabata, mba hitsaharany amin' ny asany, ary mba hisy hialany (Eks. xxiii. 12; Deo. v. 14), hanasoavana azy araka ny nofo sy araka ny fanahy koa; fa tsy ny olona no nataon' Andriamanitra ho mpanompon' ny Sabata, na ho andevo hofehezina. Izany indrindra no tokony hitiavan' ny olona ny andro Sabata, satria Andriamanitra, Izay mahafantatra ny toeny, no nanendry izany ho fanasoavana azy. (2) Ary Jesosy nilaza ny fahefany hamoaka sy hanambara tsara izay anton' ny Sabata sy ny tsi-fetezan' ny hevitry ny Fariseo: dia Tompon' ny Sabata aza ny Zanak' olona, hoy Izy (Mat. ii. 28). Ny Zanak' Andriamanitra, Izay Zanak' olona, Lohan' ny olombelona sady Namany, no Tompon' ny Sabata, ka mahalala ny heviny sy ny mety ho fitandrina azy, ary manam-pahefana koa hanamboatra azy manaraka izay anton' ny Sabata rahateo, ary manaraka izay sitrak' Izy Tompony. (3) Ary koa, ny hevitry ny olona ny amin' ny Sabata nohalalahin' i Jesosy hifanaraka amin' izay antony: "Mety ny manao soa amin' ny Sabata," hoy Izy (Mat. xii. 12; Lio. xiii. 15, 16; xiv. 1-6; Jao. v. 8-11, 16, 17). Tsy dia nandrara ny Jiosy tsy hitandrina ny Sabata intsony ny Tompo tsy akory; tsy nampanaraniny fo ny olona; tsy nekeny ho mety hatao avokoa ny raharaha sy ny tao-zavatra rehetra. Tsy nanao izany Jesosy, satria fantany fa mifanandrify mihitsy ny toetry ny olombelona sy ny didin' Andriamanitra. Fa izao kosa no nataon' i Jesosy: ny fototry ny Sabata sy ny hevitra izay tokony ho enti-mitandrina azy no nambarany marina; ary ny hevitra ety sady tsy marina izay nahazatra ny Jiosy noravany, satria ny 'soa' izay mety mifanaraka amin' ny anton' ny Sabata, ny soa izay azo ampifanarahina amin' ny fitiavana an' Andriamanitra sy ny fanarahana ny Lalàny, dia nolazainy ho mety hatao ihany.

4.—*Ny nifindran' ny Fitandremana ny Andro Alahady, izay atao hoe Andron' ny Tompo* Fanaon' ny Kristiana hatrizay hatrizay ny mitandrina ny andro Alahady, ary indraindray dia ataony hoe Sabata izany andro tandremany sy itsaharany izany. Ny andro anefa dia efa miova, fa tsy ny *andro fahafito* no tsarovany, fa ny *voalohany* kosa; ary koa, ny zavatra tsarovany amin' izany dia hafa, fa tsy ny nanaperan' Andriamanitra ny asany taloha no eritreretiny indrindra, fa ny nanombohan' i Jesosy ny asany vaovao kosa, dia ny nitsanganany tamin' ny maty sy ny nananganany ny Tempoly vaovao hisolo ny efa rava (Jao. ii. 20). Ny Jiosy mbola mitandrina ny andro fahafito izany; fa ny Kristiana mitandrina ny andro voalohany.

Ary tsy izany hiany, fa raha dinihintsika ny Test. Vao., dia misy mahagaga antsika: fa tsy misy teny mampanova ny Kristiana ny andro, na didy mampitandrina azy ny

andro Alahady aza. Kanefa kosa indray, ny niandohan' ny fitandremana ny andro Alahady dia hita tsara eo amin' ny Test. Vao. Alahady no nitsanganan' i Jesosy tamin' ny maty (Mat. xxviii. 1-6) sy nisehoany voalohany tamin' ny Apostoly izay tafavory tao (Jao. xx. 19); tamin' ny herin' iny koa dia vory tao indray ny mpianatra iraika ambin' ny folo lahy, ka nisehoan' i Jesosy farindroany izy (Jao. xx. 26); izany no niandohan' ny miangona Alahady. Ary hitantsika fa tsy niangona foana ny Apostoly, fa nisy antony tokoa, sady nisehoan' ny Tompo izy ka notahiny indrindra. Ary raha mandinika ny Asan' ny Apostoly sy ny epistily isika, hitantsika fa naharitra nitandrina ny andro Alahady ny Kristiana ka niangona hivavaka sy hiara-mandray ny Fanasan' ny Tompo. Rehefa tonga tao Troasy Paoly Apostoly, dia nitoetra tao hafitoan' andro izy, "ary tamin' ny andro voalohany amin' ny herinandro, rehefa niangona hamaky mofo izahay, Paoly dia nitory teny taminy" (Asa xx. 7). Ary hoy koa ny nananaran' i Paoly ny Korintiana: "Ary ny amin' ny famoriambola ho an' ny olona masina, dia mba manaova koa hianareo toy izay nasaiko hataon' ny fiangonana any Galatia. Amin' ny andro voalohany isan-kerinandro dia samia manokana vola ao aminy avy ho rakitra, na amin' inona na amin' inona no anambinana azy; (1 Kor. xvi. 1, 2). Ny miangona Alahady ihany koa no tokony ho anton' ilay teny eo amin' ny Epistily ho an' ny Hebreo mananatra ny olona hoe: "Aza mahafoy ny fiarahantsika miangona, tahaka ny fanaon' ny sasany" (Heb. x. 25). Ny anaran' ny andro Alahady nataon' ny Kristiana hoe: "Andro voalohany amin' ny herinandro," na "Andron' ny Tompo" (Apok. i. 10), fa tsy nataony hoe "Sabata" fahizay. Ary amin' izany, ny nataon' ny Apostoly sy ny nampianariny ny Fiangonana no ahafantarantsika fa ny andro Alahady no mety hotandremantsika, sady naharitra nitandrina izany ny Kristiana mandraka ankehitriny. Ny nitsanganan' i Kristy tamin' ny maty tamin' ny andro Alahady no fototry ny iangonan' ny Kristiana Alahady: satria anton' ny finoany sy ny fifalian' ny Kristiana indrindra ny nandresen' ny Tompo ny fahafatesana sy ny nitsanganany indray (1 Kor. xv. 12-20), ka dia sady nasesiky ny hafaliam-panahiny izy no nentin' ny Fanahy Masina koa hiangona isan-Alahady hahatsiaro an' i Jesosy, Tompon' ny fiainana sy Mpandresy ny fahatatesana. Tamin' ny niandohan' ny Fiangonana ny Jiosy izay nino dia mbola nifady Asabotsy angamba (diniho Asa xiii. 14, 42, 44; xvi. 13; xvii. 2; xviii. 4, hahitana izay fanaon' i Paoly), sady niangona Alahady hiara-mahatsiaro sy midera ny Tompo, Izay nitsangana tamin' ny maty. Fa ny ankabeazan' ny Jentilisa izay nino tokony ho tsy nitandrina ny Asabotsy akory: ny Alahady, Andron' ny Tompo, ihany no nifanatonany hivavaka sy hifananatra. Ary rehefa rava Jerosalema, ka ny fiangonana tao amin' ny Jentilisa no nitombo hery ka tonga fototry ny Fanjakan' i Kristy, dia nihena niandalana ho azy ny fitandreman' ny mino ny andro Asabotsy, ary ny Andron' ny Tompo ihany no voatendriny tamin' ny sisa. Tanteraka tao amin' i Kristy ny Lalàna rehetra, kanefa mora sy niadana ny fandravany ny fanao tamin' ny Lalàna. Ary amin' izany, tokony hanaiky isika fa avy tamin' i Jesosy, Tompon' ny Fiangonana, sy avy tamin' ny fitondran' ny Fanahy Masina ny Apostoly, no nahazoan' ny Kristiana ny andro mahafinaritra atao hoe Andron' ny Tompo.

5.—*Ny Fara-heritra mety hipetrahan' ny Kristiana ankehitriny ny amin' ny andro Alahady.* Hafa ny andro; hafa ny heviny; hafa kely ny anarany; ary hafa ny fototry ny itandremantsika azy. Kanefa kosa tsy dia tafasaraka mihitsy ny tao aloha sy ny tato aoriana,—dia ny Sabata izay nasain' i Jehova hotandreman' ny Isiraely, sy ny Andron' ny Tompo izay efa nomen' i Jesosy Kristy ny mino hahatsiarovany Azy — fa misy iraisany tsara. Koa aiza no fara-heritra hipetrahan' ny saintsika? Misy heritra tsi-marina izay tsy azo hampifanarahina amin' ny Filazantsara akory, ary misy marina kosa; dia samy hoheverina kely avy izy roroa: —

(1) *Heritra tsi-marina ny amin' ny andro Alahady.* (*a*) Tsy mety raha ny Alahady ihany no heverintsika ho andro hanompoana an' Andriamanitra sy hivavahantsika aminy. (*b*) Tsy mety koa raha ny fitandrintsika ny andro Alahady no dokafana be loatra ka heverina ho fototry ny maha-Kristiana ny olona indrindra (vakio Rom. xiv. 5, 6; Kol. ii. 16, 17). (*d*) Tsy mety indray ny manao ny Alahady ho entan-tsy zaka. Nahadiso ny Jiosy maro tany aloha ny nanaovany ny Sabata ho fanompoana mafy, ka nisehoan' ireo tenin' i Jesosy efa voahevitra teo ireo. Aza heverina ho andro hofadina ny Andron' ny Tompo.

(2) *Heritra marina ny amin' ny Alahady.* (*a*) Tokony hekentsika sy hataontsika ho andro fitsaharana izy hialan' ny tena sy fanahy sasatra. Izany dia misy ikambanany amin' ny Didy Fahefatra. Mbola mety sy antonona ny toetry ny olombelona ny fisian' ny andro iray amin' ny fito hialany sasatra. Kanefa aza ny matory na ny mipetraka ao an-trano foana no atao hevitry ny miala sasatra, fa izay fitsaharana hahasoa ny fanahy tokoa. (*b*) Tokony hekentsika ho fahatsiarovana an' Andriamanitra sy ho andro fanompoana Azy indrindra amin' ny fivavahana ny Alahady. Anton' ny Sabata tany aloha izany, ary anton' ny Andron' ny Tompo ankehitriny koa. Isanandro isika no tokony hanompo an' Andriamanitra, dia araka ilay vao nolazaina, kane-

**fa akambana amin' ny raharahan' ny nofo rehetra izany raharaha elanelan' andro izany; fa amin' ny Alahady kosa** ny raharaha hafa dia avela, ary ny an' Andriamanitra, sy ny miangona hivavaka sy hihaino ny Teniu' Andriamanitra, no mety hampoizina. (*d*) Tokony hekentsika ho andro fifaliampanahy ny Alahady. Tsy ny hilalao anefa no hevitr' izany, fa ny ho ravoravo am-po noho ny nitsanganan' i Jesosy tamin' ny maty ary noho ny haben' ny soa amam-pitahiana omen' Andriamanitra antsika. Ny tsi-mino angaha tsy hahalala izany, fa ny mino, izay mandatsaka am-po ny anton' ny andro, ho faran' izay sambatra sy finaritra.

Kanefa tsy mahatsiaro ny lasa ihany, ary tsy mahita soa ankehitriny ihany, isika amin' ny andro Alahady, fa mba manampo sy mireritreritra ny ho avy koa. Santatry ny fitsaharana any an-danitra rahatrizay ny andro fitsaharana ety an-tany ankehitriny. Dia misy indray ny hifaliantsika, satria ao ny teny hoe: "Koa dia mbola misy sabata fitsaharana ho an' ny olon' Andriamanitra" (Heb. iv. 9).—G.C.

**SABATA, Làlana azo aleha amin' ny.** Raha mbola tany an-efitra ny Zanak' Isiraely, ny olona sasany nandika ny lalàna nomen' i Mosesy ka nandehandeha nitady ny mana tamin' ny andro Sabata. Koa amin' izany nisy didy vaovao nomen' i Mosesy mananatra ny olona mba hitoetra eo amin' ny fitoerany avy ka tsy hiala amin' izany (Eks. xvi. 29). Tato aoriana anefa dia nasiana fetra izay azon' ny olona aleha amin' ny Sabata, dia tsy mihoatra noho ny 1000 refy eo ivelan' ny mandan' ny tanàna. Raha ny teny ao amin' ny Jos. iii. 4 no dinihina, hitantsika fa nasiana 1000 refy teo anelanelan' ny fiaran' i Jehova sy ny olona, nony nanakaiky an' i Jordana izy. Ary koa, ny tany nomena ny Levita teo ivelan' ny tanànany avy dia 1000 refy hatramin' ny mandan' ny tanàna ka hatramin' ny faritry ny tany (Nom. xxxv. 5). Izany angaha no niandohan' ny fetra fanaon' ny Jiosy, raha nandeha teo ivelan' ny tanànany tamin' ny Sabata izy (Asa i. 12).—J.S.

**SABATAN' ny Tany, na Taona Sabata.** Araka ny Lalàn' i Mosesy, isaky ny andro fahafito sy isaky ny volana fahafito dia fotoana masina [zahao SABATA sy VOLANA]. Ary tahaka izany koa, isaky ny *taona* fahafito indray no nasain' Andriamanitra hotandreman' ny Jiosy ho fotoana masina sy hitsaharany amin' ny raharaha, indrindra amin' ny asa tany. Ny teny voalohany dia ao amin' ny Eks. xxiii. 10, 11 ka manao hoe: "Ary enin-taona no hamafazanao amin' ny taninao sy hanangonanao ny vokatra; fa amin' ny taona fahafito kosa dia hatsahatrao tsy hovolena izy, mba hisy hohanin' ny malahelo amin' ny firenenao; ary izay sisan' ireo dia mba hohanin' ny biby any an-tsaha kosa. Toy izany koa no hataonao amin' ny taninboalobokao sy amin' ny tanin-olivanao. Vakio koa Lev. xxv. 2-7 sy Deo. xv. Ary raha ireo teny rehetra ireo no dinihina, hitantsika fa ny antony lehibe dia ny hahazoan' ny tany fitsaharana, hahitan' ny Jiosy fa Andriamanitra no Tompon' ny Tany Kanana, sady niankina tamin' ny fitahiany ihany ny fahavokarany, ary koa, fa Izy no Tompon' ny fotoana rehetra. Ny *taona* Sabata niantomboka tamin' ny *volana* Sabata, ary ny Lalàna tanteraka no nasaina hovakina eo anatrehan' ny vahoaka, raha hiangona hivavaka tamin' ny Andro firavoravoana fitoerana amin' ny Trano Rantsan-kazo izy (Deo. xxxi. 10). Ao amin' ny Lev. xxvi. 33, 34 misy ozona voalaza, raha tsy hotandreman' ny olona ny taona Sabata; ary raha ny teny ao amin' ny 2 Tant. xxxvi. 20, 21 no heverina, toa tsy notandreman' ny Jiosy izy; ary izany dia isan' ny heloka nahatongavan' ny fahatezeran' i Jehova sy ny nahafoizany azy horesen' ny fahavalony. Tao aorian' ny Fahababoana anefa dia notandremana tsara ny taona Sabata, raha tahaka ny tantaran' ny Jiosy; ary nony notapahin'ny Grika sy ny Romana indray ny Jiosy, dia nataon' ny mpanjaka sy ny emperora ho afaka amin' ny fandoavan-ketra tamin' ny taona Sabata izy, satria tsy nijinja na namboly tamin' izany taona izany izy. Nisy zavatra telo loha nasain' ny Lalàna hotandremana tamin' ny taona Sabata, dia (1) Fitsaharana ho an' ny tany; (2) Fiantrana ny malahelo sy ny biby; ary (3) Fandefasan-trosa. Raha ny voalohany amin' ireo no heverina, tokony hotsarovana fa raha nitandrina tsara ny taona Sabata ny Jiosy, Andriamanitra nanome teny fa amin' ny taona fahenina dia hahavokatra be, dia indroa toraka ny isan-taona, ny tany. Ny amin' ny faharoa sy fahatelo, dia zahao ny teny ao amin' ny Levitikosy sy Deoteronomia voalaza teo ambony.—J.S.

**SABEANA** (Joba i. 15): zahao SEBA.

**SABTA sy SABTEKA** ary **SEBA**: zankalahin' i Kosy izy ireo sady razamben' ny firenena sasany tao aorian' ny Safo-drano (Gen. x. 7; 1 Tant. i. 9).—J.S.

**SADOSEO.** Izany dia anaran' ny olona maro tao amin' ny Jiosy izay niray hevitra ny amin' ny zavatra maromaro momba ny fivavahana sy ny finoana.

1—*Ny Niandohany.* Ny taona niandohan' izany fikambanany izany dia tsy fantatra; ary na dia ny nahatonga ny anarana hoe Sadoseo aza, dia tsy hita mazava loatra izany. Ataon' ny sasany fa avy tamin' ny teny Hebreo milaza 'fahamarinana', raha adika, izany; satria ny Sadoseo nanao ny finoany ho marina, fa tsy tahaka ny an' ny Fariseo, izay noheveriny ho diso finoana indrindra. Ataon' ny sasany kosa fa avy tamin' ny taranak' i Zadoka, ilay mpisoronabe tamin' ny andron' i Solomona, no niandohany. Fa ny sasany indray dia mihevitra fa

ny olona izay nanaraka ny fampianaran' i Zadoka, mpianatr' i Antigono, izay lohan' ny Synedriona, tokony ho tamin' ny taona B. C. 250, no natao hoe Sadoseo voalohany.

2.—*Ny Foto-pinoany.* Ny lovan-tsofina izay neken' ny Fariseo dia nolavin' ny Sadoseo mihitsy, fa ny Soratra Masina, indrindra fa ny Lalàn' i Mosesy, no nekeny ho marina. Ny fampianarana rehetra izay tsy takatry ny sainy dia nolaviny koa. Tsy ninoany ho misy anjely na fanahy (afa-tsy Andriamanitra ihany), na fiainan-tsi-hita ao an-koatry ny fahafatesana, na fananganana ny maty; fa nolazainy fa tsy misy teny eo amin' ny Pentateoka milaza izany. Ary koa, natoony fa Andriamanitra tsy mandahatra sy mifehy ny asan' ny olombelona, fa "na inona na inona no ataon' ny olona," hoy izy, "dia avy amin' ny sitrapony izany;" sady nolazainy koa fa miara-miasa amin' ny tena ny fanahy, ka izay hiadanana amin' izao fiainana ankehitriny izao ihany no tokony hokendrena mandrakariva.

3.—*Ny Toeny.* Vitsy ihany ny Sadoseo, kanefa olona ambony toetra sy mpanan-karena ary be fahalalana ny ankabeazany. Nisy Sadoseo tao amin' ny Synedriona, ary indraindray nisy koa izy izay nofidina ho mpisoronabe. Heroda Antipasy koa, hono, izay nantenain' ny sasany ho Mesia, dia isan' ny Sadoseo.

Nifampialona sy nifanohitra be ihany matetika ny Sadoseo sy ny Fariseo; kanefa nitovy hevitra izy roa tonta tamin' ny fiheverany fa tsy azo sarahina ny fanjakan' Andriamanitra sy ny fanjakana avy amin' ny ny nofo. Koa niray tetika hikomy izy. indraindray, ary hita koa fa niray saina hamandrika sy hanohitra an' i Kristy izy. Tokony ho tsara fitondrantena ihany izy raha eo imason' olona, kanjo tena mpihatsaravelatsihy (Mat. iii. 7; xvi. 1, 6, 11; xxii. 23, 24). Nahery nanenjika ny Apostoly ny Sadoseo noho ny nitorian' izy ireo ny fitsanganan' i Kristy tamin' ny maty, ary ny hitsanganan' ny maty amin' ny andro farany, fa nanohitra ny fampianarany indrindra izany (Asa ii. 24, 31, 32; iv. 1, 7; v. 17). Tokony ho rava ny fikambanan' ny Sadoseo tamin' ny nandravana an' i Jerosalema.—T. B.

**SADRAKA**: dia isan' ireo zatovo telo lahy, zanak' andriana tao amin' ny Jiosy, izy nentin-ko babo tany Babylona tamin' ny nandravan' i Nebokadnezara an' i Jerosalema. Naman' i Daniela izy telo lahy, ary ny tantarany dia voalaza ao amin' ny Dan. i.; ii. 17, 18; iii. Sadraka koa niaraka tamin' ny namany ka tsy nety nihinana ny hanina izay tady tamin' ny Jiosy, araka ny Lalàn' i Mosesy; izy koa dia tsy nety nivavaka tamin' ilay sampy volamena lehibe izay natsangan' i Nebokadnezara; dia natsipy tao amin' ny lafaoro mirehitra afo izy sy ny namany, nefa novonjen' i Jehova izy, ka tsy naninona azy akory izany; ary faran' izany dia nasandratry ny mpanjaka ho mpanapaka be voninahitra tany Babylona Sadraka sy ny namany. Hanania no tena anaran' i Sadraka, fa Sadraka no anarana nomen' i Nebokadnezara azy. Zahao ABEDNEGO sy MESAKA.—J.S.

**SAFANA**: dia manamboninahitra sy tandapa anankiray tamin' ny nanjakan' i Josia sady mpanoratra tamin' ny mpanjaka (2 Mpan. xxii. 3-12; Jer. xxxvi. 10; Ezek. viii. 11). Voalaza niaraka tamin' ny governoran' ny tanàna (Jerosalema) sy ny mpitadidy ny raharaham-panjakana izy, sady nirahina niaraka taminy handray ny vola nangonina hanamboarana ny Tempoly sy handoavana ny karaman' ny mpiasa (2 Tant. xxiv. 9; 2 Mpan. xii. 10).—J.S.

**SAFATA**: dia anaran' ny dimy lahy voalaza ao amin' ny Test. Tal. Ny voalohany amin' ireo dia isan' ny mpisafo tany, dia ilay nirahin' ny firenen' i Simeona (Nom. xiii. 5); ny faharoa dia rain' i Elisa mpaminany (1 Mpan. xxi. 16); ary ny amin' ny telo sisa dia vakio 1 Tant. iii. 22; v. 12; xxvii. 29.—J.S.

**SAFIRA**: zahao VATO SOA.

**SAFIRA**: dia vadin' i Ananiasy, izay isan' ny fiangonana tany Jerosalema, sady niray tetika tamin' ny lahy mba handainga sy hamitaka (Asa. v. 1-10). Vakio ny tantara milaza azy; dia hitantsika fa izy dia tsy nahalala ny amin' ilay fahafatesana mahatahotra sady tampoka izay efa nahatratra ny vadiny taloha kelin' izany; koa nony nadinin' i Petera Apostoly ny amin' ny vidin' ny tany namidin' izy mivady, dia nandainga mihitsy izy. Dia niala aina ka maty niaraka tamin' izay Safira, satria tsy olona ihany no nandaingany ka tiany hofitahina, fa Andriamanitra koa.—J.S.

**SAFO-DRANO**: zahao NOA.

**SAHONA**: zahao LOZA FOLO, p. 530.

**SAINA**: zahao FANEVA.

**SAKRAMENTA**. Samy hafa be ihany ny Fanekena Taloha sy ny Fanekena Vaovao, ary ny Lalàn' i Mosesy sy ny Filazantsaran' i Jesosy Kristy. Tao amin' ny voalohany, dia ny Fanekena Taloha, ny fivavahana notendren' Andriamanitra harahin' ny olony dia be fomba sy be fanoharana ary be tandindona sy aloka. Nisy fanatitra maro voatendry haterin' ny Zanak' Isiraely; nisy fotoana masina maro nasaina hotandremany; nisy hanina maro loha noraran' ny Lalàna tsy hohaniny; ary nisy fitoerana masina anankiray monja hanaterany fanatitra, sy fokon' olona iray ihany (dia ny an' i Arona sy ny taranany) izay nohamasinina ho mpisorona sy mpanelanelana amin' i Jehova sy ny oleny. Izany rehetra izany dia "aloky ny zava-tsoa mbola ho avy."

Fa hafa be ihany ny Fanekena Vaovao, izay manambara ny Filazantsaran' i Jesosy Kristy. Izy dia ny Mazava marina,

ka dia tsy tadiavina intsony ny aloka; Izy dia ny Tenan-javatra, dia tsy misy raharaha lostra intsony ny fanoharana sy ny tandindona. Tsy misy antony intsony ny fanaterana fanatitra, satria "ankehitriny dia efa naseho indray mandeha tamin' izao andro farany izao Izy mba hanafaka ny ota tamin' ny nanaterany ny tenany" (Heb. ix. 26). Tsy misy fotoana maro voatendry ankehitriny izay *tsy maintsy* hotandreman' ny Kristiana, na dia misy ihany aza ny fotoana hafa izay efa nifanekена ny Fiangonana hatramin' ny ela, fa habasoa raha tsarovana*, nefa tsy mba mahadiso raha tsy tandremana aza ireny (vakio Kol. ii. 16; Rom. xiv. 6). Ary tsy misy fitoerana, ny tany, na tanàna, na trano, izay azo atao hoe masina noho ny hafa intsony; fa Kristy, noho ny nahatongavany taty an-tany, efa nahamasina ny fitoerana rehetra; ary na aiza na aiza misy roa na telo miangona amin' ny anarany, dia ao ampovoany Izy; ary tsy any Jerosalema, na ao antendrombohitra Gerizima ihany no mety hivavahan' ny olona amin' ny Ray, fa na aiza na aiza misy mivavaka amin' ny fanahy sy ny fahamarinana, dia misy fivavahana ankasitrahan' Andriamanitra (Jao. iv. 21-23). Ary koa, tsy misy mpisorona tadiavintsika intsony hanatonantsika ny Ray; sasa-poana isika raha maka olona,—na ny velona na ny maty, na ny anjely masina aza—ho mpanelanelana amintsika sy Andriamanitra, satria manana Mpisoronabe Lehibe indrindra isika, Izay any an-danitra. Izay efa nanolo-tena sy nahavita avotra ho antsika sady velona mandrakariva hanao fifonana ho antsika. Dia doka foana ny ataon' olona, na iza na iza, na ny Papa any Roma, na eveka, na bisopy, na mompera, izay misakan-dalana tsy hanatona an' Andriamanitra amin' ny alalan' i Jesosy Tompo; satria ny Kristiana rehetra dia samy mpisoron' Andriamanitra mba hanatitra ny fanati-piderana ho Azy mandrakariva; vakio Rom. xii. 1; Heb. xiii. 16; 1 Pet. ii. 5, 9; Apok. i. 6; v. 10; xx. 6.

Ka dia hitantsika miharihary ny tsi-fitovian' ny Fanekena Taloha sy ny Fanekena Vaovao: tsy eo ambanin' ny Lalàna isika, fa ambanin' ny fahasoavana. Kanefa na dia marina dia marina aza izany rehetra izany, misy ihany ny zavatra roa loha izay samy famantarana sy fanoharana, sady efa notendren' i Kristy hotandreman' ny Fiangonany mandra-pahatongan' ny fahataperan' izao tontolo izao, dia ny fomba fitandremana roa izay atao hoe Sakramenta, dia ny Batisa sy ny Fanasan' ny Tompo. Io teny io dia avy tamin' ny teny Latina *sacramentum*, dia teny nentin' ny Romana hilaza fanekena, na voady masina, na fianianana; ka dia nofidin' ny Fiangonana voalohandohany hilaza ny Fanasan' ny Tompo indrindra, kanefa teny nahafantarany ny batisa koa. Ao amin' ny fiangonana Protestanta ireo zavatra roa loha ireo ihany no atao hoe "sakramenta"; fa ao amin' ny fiangonana Romana sy Grika kosa, izao zavatra dimy loha izao koa no isaina ho sakramenta, fanampin' ny Batisa sy ny Fanasan' ny Tompo, dia (3) fanamafisana, (4) penansy (dia fampijaliana-tena ho vavolombelon' ny fibebahana), (5) konfirmatio, (6) ordra (dia ny fanendrena ny mompera hanao ny raharahany), ary (7) fanosorana diloilo (*unctio extrema*) ny olona efa am-bavahoana. Ireo zavatra dimy loha ireo anefa dia tsy tokony hatao hoe sakramenta notendren' i Kristy, satria na dia mety ihany aza ny zavatra sasany amin' ireo, ny sasany kosa dia avy tamin' ny hevi-diso noforonin' olona izay nivily tamin' ny finoana taoriana elan' ny andron' ny Apostoly; sady izy rehetra dia tsy misy famantarana hita maso izay efa notendren' ny Tompo, dia tsy tokony hatao mitovy akory amin' ireo sakramenta roa nasain' i Kristy hotandreman' ny mpianany.

Ary ny amin' ny sakramenta roa avy, dia vakio BATISA sy FANASAN' NY TOMPO.—J.S.

**SALAMISY**: anankiray tamin' ny tanàna lehibe tao amin' ny nosy Kyprosy, sady nalehan' i Paoly sy Barnabasy tamin' ny Dia Voalohany nitety tany. Tao ihany tamin' ny tanànan' ny Grika nalehan' i Paoly no nisy synagoga maro (Asa xiii. 5). Ary ny tantara hafa koa no ahafantarantsika fa betsaka ny Jiosy nonina tao. Ny anaran' ny tanàna ankehitriny dia *Famagosta*.—J.S.

**SALAMO, Ny Bokin' ny.** I.—NY ANARAN' NY BOKY. Ny anaran' ity boky ity amin' ny teny Hebreo dia *Tehillim*, izany hoe, 'Salamo;' na *Sepher Tehillim*, izany hoe, 'Ny Bokin' ny Salamo.' Ny foto-kevitr' izany teny Hebreo izany dia 'ny midera;' ary natao ho anaran' ity boky ity, satria ny ankabeazan' ny teny ao anatiny dia fiderana an' Andriamanitra. Ny hoe 'Salamo' dia avy amin' ny teny Grika hoe *Psalmos*, ary ny foto-kevitr' izany teny Grika izany dia 'ny mitendry,' toy ny mitendry lokanga na valiha; ary marina amin' ity boky ity izany anarana izany, satria ny ankabeazan' ny teny ao anatiny dia hira izay noforonina hohiraina miaraka amin' ny lokanga, na valiha na ny mozika hafa, ho fiderana an' Andriamanitra, ary efa nohirain' ny Jiosy hatramin' ny andron' i Davida no ho mankaty, sady fihiran' ny Fiangonan' i Kristy hatramin' ny voalohany izy.

II.—NY LOHA-TENY AO AMIN' NY SA-

* Dia ny Krisimasy sy ny Zoma Masina sy ny Paska sy ny Pentekosta sy ny Loha-volana ary ny fitandremana ny Fanasan' ny Tompo amin' ny Alahady Voalohany isam-bolana, fa tsy amin' ny Alahady hafa, na amin' ny andro hafa lostra.

LAMO, HAHITANA NY NANORATRA AZY, etc. Tsy azo lazaina raha ny mpanoratra ny Salamo no nanoratra ny loha-teny koa, na nosoratan' ny olona izay nanambatra azy ho boky kosa; fa hatramin' ny ela dia ela izy dia ao amin' ny boky Hebreo vita soratanana taloha indrindra izay misy ny Salamo. Ny olona sasany manao azy ho isan' ny Soratra Masina mihitsy; fa ny sasany kosa tsy mba manaiky izany, nefa manao azy ho mahatoky ka marina afa-tsy indraindray ihany. Dia milaza ny nanoratra ny Salamo, mbamin' ny fomban' ny mozika mahamety azy sy ny zavatra hafa koa, ireo loha-teny ireo; ary holazaina eto izao:—

1.—*Ny nanoratra ny Salamo, araka ny Loha-teny.* Ary hita fa tsy mba olona iray ihany no nanoratra ny Salamo rehetra, fa maro; ary koa, tamin' ny andro mifanalavitra no nanoratana azy, dia hatramin' ny andron' i Mosesy ka hatramin' ny nodian' ny Jiosy avy tamin' ny Fahababoana teo Babylona, dia arivo taona mahery izany. Ny anaovana ity boky ity hoe "Ny Salamon' i Davida," dia izy no nanoratra ny maro aminy, sady izy koa no malaza indrindra amin' ny nanoratra hira, ka natao hoe "Mpanao fihirana mahafinaritra amin' ny Isiraely" izy (2 Sam. xxiii. 1). Ary ny olona voalaza ao amin' ireo teny ireo ho nanoratra ny Salamo dia izao:—

(1) *Mosesy*, ilay nitarika ny Zanak' Isiraely tany an-efitra, no lazaina ho nanoratra ny Salamo xc.; ary raha ny toetry ny Zanak' Isiraely tany an-efitra sy ny nampijalian' Andriamanitra azy no heverina, dia teny mety dia mety ho nosoratan' i Mosesy tany an-efitra izany Salamo izany.

(2) *Davida* mpanjaka no lazain' ireo lohateny ao amin' ny Baibaly anananatsika ireo ho nanoratra ny Salamo telo amby fitopolo; ary angamba izy dia nanoratra ny sasany amin' ny Salamo koa, izay tsy misy anarana akory.

(3) *Asafa* dia lazaina fa nanoratra Salamo roa ambin' ny folo, dia ny l. sy ny lxxiii.—lxxxiii. Isan' ny zanak' i Levy izy, sady lohan' ny olona izay notendren' i Davida "ho mpanao fanompoam-pivavahana ao anatrehan' ny fiaran' i Jehova, mba hankalaza sy hisaotra ary hidera Azy" (1 Tant. xvi. 4, 5). Mpiventy hira Asafa, ary izy sy ny zanany efa-dahy naminany tamin' ny lokanga sy ny valiha ary ny kitsantsona; ary ny taranany koa izay nandimby azy dia nazoto tamin' ny fanompoana an' i Jehova, ary isan' ny mpihira sy ny mpiventy hira teo amin' ny Tempoly hatramin' ny andron' i Ezra aza (1 Tant. xxv. 1, 2; 2. Tant. xx. 14; Ezra ii. 41, etc.). Ny Salamo sasany amin' ireo roa ambin' ny folo voalaza ireo angamba dia nosoratan' ny *Zanak' i Asafa*, fa milaza ny toetaran' ny Jiosy ela taorian' ny andron' i Asafa izy; kanefa natao araka ny anaran' ny razan' ny mpianakaviny ihany.

(4) Misy Salamo iraika ambin' ny folo antsoina amin' ny anaran' ny *Zanak' i Kora* na ny Koraita, dia ny xlii., xliv.—xlix, lxxxiv., lxxxv., lxxxvii., lxxxviii. Taranak' i Levy izy ireo, ary nalaza noho ny fahaizany amin' ny hira sy ny mozika, tahaka ny zanak' i Asafa hiany, ka nanompo an' i Jehova teo amin' ny Tempoly. fa natao mpiambina ny varavaran' ny Trano Masina izy (1 Tan. ix. 19); fa tsy azo lazaina na nanoratra ireo Salamo ireo izy, na nosoratan' olon-kafa ireo Salamo ireo hohirain' ny zanak' i Kora kosa.

(5) Ny Salamo lxxxviii. dia lazaina fa nataon' i *Hemana* Ezraita; ary ny lxxxix. nataon' i *Etana* Ezraita. Olona malaza noho ny fahendreny izy roa lahy (1 Mpan. iv. 31) sady naman' i Asafa tamin' ny fahaizany hira sy nitendry valiha (1 Tan. xv. 19).

(6) Ny Salamo lxxii. sy cxxvii. dia antsoina amin' ny anaran' i *Solomona* mpanjaka; kanefa, raha ny voalohany amin' izy roa no dinihina, toa olona izay nanoratana ireo Salamo ireo izy, fa tsy mba izay nanoratra azy.

(7) Ary misy Salamo 49 sisa koa izay tsy manana anarana; ary izy ireo no nataon' ny Jiosy hoe "Salamo kamboty." Ny sasany angamba nosoratan' i Davida, fa ny ankabeazany, indrindra izay ao amin' ny faran' ny boky, tokony ho efa natao ela taorian' izany, rehefa tafaverina avy tamin' ny Fahababoana teo Babylona ny Jiosy.

2.—*Ny Heritry ny teny hafa amin' ny Loha-tenin' ny Salamo.*

(1) Misy teny milaza ny *andro sy ny zavatra nisého* tamin' ny nanoratana azy (jereo xviii., li., lx., etc.).

(2) Misy teny milaza ny *olona nanoratana* azy, toy izao: "*Ho an' ny mpiventy hira,*" ao amin' ny Salamo dimam-polo, dia ny lohan' ny mpihira ao amin' ny Tempoly, Levita malaza izay notolorana ny Salamo hatao hira izany. Ary ao amin' ny Sal. xxxix. sy lxxvii. ny anaran' i "Jedotona" no ampiana, satria izy no anankiray amin' ny taranany izay mpiventy hira tamin' ny andro nanoratana azy (jereo 1 Tant. xvi. 41, 42; xxv. 6; 2 Tant. xxxv. 15; sy Neh. xi. 17).

(3) Misy teny milaza ny *fomban'* ny Salamo. Ny sasany amin' ireo efa nadika, ka mora hita ny heviny, toy ny hoe "Fivavaka" (xvii. etc.), "Tononkira" (lxxv. etc.), "Salamo," na fiderana (iii. etc.). Ny sasany kosa tsy nadika, fa mbola mampisalasala hiany ny heviny: dia *Miktama* (xvi., lvi.—lx.), "Salamo Volamena" angamba no heviny; *Sigajona* (vii.), "Salamo tsy mitovy lahatra," na Salamo mampiseho fanahy taitaitra angamba no heviny.

(4) Misy teny milaza ny *anton' ny nanoratana* azy; ary efa voadika ao amin' ny

**Salamo xxxviii.; lx., lxx., c.** (jereo izy); ary ny teny tsy voadika hoe: *Maskila* (xxxii., xlii., xliv., etc.) dia milaza antony koa, ary milaza ny Salamo ho fampianarana angamba no heviny.

(5) Misy teny milaza ny *fomban' ny mozika na zava-maneno hatao aminy.*

Ary efa voadika ny sasany, toy izao: "Hasiana sodina" (v.), Heb. *Nehiloth*; "Hasiana valiha" (lxi.), Heb. *Neginoth*. Ny sasany tsy mba voadika, dia izao: *Al-mahalath*; *Al-mahalath-leanoth* (liii. sy lxxxviii.); *Higgaiona* (ix. 17), fa tsy hita mazava ny mozika na zava-maneno voalaza amin' ireo teny ireo afa-tsy zavatra hotendrena, dia "hasiana karazam-baliha na lokanga" no tokony ho dikany. *Al-hagitith* (viii., lxxxi., lxxxiv.); ny foto-teny amin' izy io dia *Gata*, ary manan-kevitra roa ny hoe Gata: dia ilay tanàna ao Filistia nalehan' i Davida (2 Sam. vi. 10, 11; xv. 18), ary koa, ny famiazam-boaloboka; dia ny hevitry ny teny efa natao roa koa manaraka izany, ary efa nadikan' ny sasany toy izao: (1) Hasiana ilay mozika, na hasiana ilay tiona, avy any Gata; (2) na hasiana ilay mozika mitovy tarehy amin' ny famiazana, na ilay tiona fanao raha amin' ny famiazam-boaloboka.

(6) Misy teny milaza ny *toetry ny feo* mety hatao, dia *Al-alamoth* (xlvi.), hatao amin' ny feom-behivavy (Trebla); *Al-hashominith* (vi., xii.), hatao amin' ny feon-dehilahy (Baso); *Sela* (iii. sy matetika) milaza ny itambaran' ny feon' ny trompetra amin' ny feon' ny mpihira; na milaza fa hajanona kely ny feon' ny mpihira.

(7) Misy teny milaza *ny tiona mety hatao* aminy. Kanefa tsy nisy anarana tokana, na isa hiluza azy avy ny tiona, fa ny tsipika voalohany amin' ny tononkira izay fanao aminy tamin' izany andro izany no tononina kosa hahalalana azy; tahaka antsika, raha mahalala tsara ny tiona tian' olon-kolazaina, raha hoy izy hoe: "Ataovy amin' ny 'Andeha, ry hava-malala,' na 'Matahora, mangovita,' na 'Manan-jara izay mino;'" dia izao: *Al-aieleth-hasahara* (xxii.), ataovy amin' ny "Biby diera mieho raha maraina;" teny fanoharana milaza ny fiposahan' ny masoandro izany. *Al-taseth* (lvii., lviii., lxxv.); ataovy amin' ny "Aza manimba." *Al-jonath-elem-rekokim* (lvi.); ataovy amin' ny "Voromailala amim-bahiny ka tsy maneno," na "ny Voromailala ao amin' ny terebinta (anaran-kazo maniry) ka tsy maneno." *Al-moth-laben* (ix.); ataovy amin' ny "Fahafatesana ho an' ny zazalahy," na ny "Mateza ho faty hisolo ny zazalahy." *Al-shoshan-edoth* (lx., lxxx., xlv., lxix.); ataovy amin' ny "Lilia ny fanambarana" (lilia dia anaram-boninkazo — jereo Mat. vi. 28).

III.—Ny Fandaharan' ny Hebreo ny Salamo, ary ny Nanakambanana azy ho Boky iray. Amin' ny Baiboly Hebreo dia nozarainna ho boky na toko dimy ny Salamo, ary ny teny mahatapitra ireo boky na toko dimy ireo avy dia teny fanomezam-boninahitra an' Andriamanitra.

(1) Ny boky voalohany dia Salamo i.—xli. Ny ankamaroan' ireo Salamo ireo, ary angamba izy rehetra aza, no nosoratan' i Davida; ary angamba natambatra ho boky iray tsy ela taorian' ny nahafatesany mba hohiraina eo amin' ny Tempoly. Hezekia, mpanjakan' ny Joda, tokony ho nampanao aza, fa araka ny Ohab. xxv. 1, dia nampanoratra ny ohabolana sasany nataon' i Solomona izy; ary araka ny 2 Tant. xxix. 30, dia Hezekia "nampihira ny Levita hidera an' i Jehova tamin' ny teny namboarin' i Davida." Ny teny mahatapitra ny boky voalohany dia ny hoe: "Isaorana anie Jehova, Andriamanitry ny Isiraely, hatramin' ny taloha indrindra ka mandrakizay, Amena dia Amena."

(2) Ny boky faharoa dia Salamo xlii.—lxxii. Ny ankamaroany amin' ity boky ity koa no nosoratan' i Davida, fa ny sasany kosa dia nataon' ny zanak' i Asafa sy olon-kafa. Ny teny mahatapitra azy dia ny hoe: "Ary isaorana mandrakizay anie ny anarany malaza; Ary aoka ny tany rehetra ho henika ny voninahiny. Amena dia Amena" (Sal. lxxii. 19). Ary araka ny hevitry ny sasany angamba, dia natambatra ny boky voalohany sy ny faharoa ela talohan' ny nanaovana ny boky fahatelo; ary ny teny hoe: "Tapitra ny fivavak' i Davida, zanak' i Jese" (Sal. lxxii. 20) no nokasaina ho fahataperan' ny boky roa voakambana toy izany.

(3) Ny boky fahatelo dia Salamo lxxiii.—lxxxix. Asafa sy ny zanak' i Kora no nanoratra ny ankabeazan' ireo Salamo ireo; ary tokony ho efa natambatra ho boky iray izy taorian' ny nodian' ny Jiosy avy tamin' ny Fahababoana tao Babylona. Ary ny teny mahatapitra azy dia ny hoe: "Isaorana mandrakizay anie Jehova. Amena dia Amena."

(4) Ny boky fahefatra dia Salamo xc.—cvi. Tsy misy anarana ireo Salamo ireo, afa-tsy ny xc., ci., ciii.; kanefa hita amin' ny fombany fa mba hatao hira amin' ny fivavahana eo amin' ny Tempoly no anton' ny nanaovana ny ankamaroany. Ny teny mahatapitra azy dia ny hoe: "Isaorana anie Jehova, Andriamanitry ny Isiraely, hatramin' ny taloha indrindra ka mandrakizay; ary aoka ny olona rehetra hanao hoe: Amena! Haleloia."

(5) Ny boky fahadimy dia Salamo cvii.—cl. Tsy fantatra izay nanambatra azy ho boky iray, na ny andro izay namoriana azy; fa araka ny hevitry ny sasany, dia Ezra no nanao izany. Ary ny Salamo farany (cl.) dia fanomezam-boninahitra an' Andriamanitra sady mahafinaritra no lehibe, izay mety sy antonona ho fahataperan' ny Salamo rehetra; satria, na dia misy alahelo sy fahoriana mavesatra indrindra aza izay tsy maintsy ho entin' ny fiangonan' Andriama-

nitra atỳ an-tany, ny hiafaran' ny fitondran' Andriamanitra azy dia ny fahafinaretana mandrakizay, ary ny hiderana ny Andriamanitra, Izay efa namonjy azy tamin' ny fahotana sy ny fahoriana rehetra, amin' ny fihirana vaovao.

Ny Salamo cxx.—cxxxiv. dia atao hoe "Fihirana fiakarana," satria nohirain' ny Jiosy, hono, raha niakatra tany Jerosalema mba hitandrina ny andro firavoravoana isan-taona avy tamin' ny fonenany lavitra. Ary hoy ny Jiosy mpanao hevi-teny, fa nohirainy koa izy ireo, raha niakatra ny ambaratonga ao amin' ny Tempoly ny vahiny avy tamin' ny tany lavitra hivavaka any Jerosalema. Fa raha toy ny hevitry ny sasany, "Fihirana misy hevitra ambaratonga" kosa no heviny.

IV.—Ny Fizarana na Fandaharana ny Salamo. Efa nisy fandaharana maromaro nataon' ny olona tamin' ny Salamo; kanefa sarotra halahatra izy, satria samy hafa be ihany ny hevitra voalaza ao aminy. Ny fandaharana roa izay efa nadika atỳ efa voafidy, satria toa hanampy tsara izay ta-handinika ny Salamo izy.

*A.—Misy fizarana enin-doha izay azo andaharana azy.*

i.—*Salamo firavahana.*

1. Fangatahana famelan-keloka sy fanekena ota: Sal. vi., xxv., xxviii., li., cii., cxxx., cxliii.

2. Natao raha tafasaraka tamin' ny trano sy ny fombam-pivavahana; Sal. xlii., xliii., lxiii., lxxxiv.

3. Natao raha azom-pahoriana: Sal. iii., xiii., xvi., xxii., xxxi., liv., lvi., lxi., lxix., lxxi., lxxvii., lxxxvi., lxxxviii., cxliii.

4. Natao raha nisy fanenjehana sy fahatahorana: Sal. iv., v., xi., xxviii., xli., xliv., lv., lix., lx., lxiv., lxx., lxxiv., lxxix., lxxx., lxxxiii., lxxxix., xciv., cii., cix., cxx., cxxii., cxxxvii., cxl., cxli., cxlii.

ii.—*Salamo fisaorana.*

1. Noho ny soa azo ho an' ny tena: Sal. ix., xviii., xxii., xxx., xxxiv., xl., lxxv., ciii. cviii., cxvi., cxviii., cxxxviii., cxliv., cxlv.

2. Noho ny soa azon' ny Fiangonana: Sal. xlvi., xlviii., lxv., lxvi., lxviii., lxxvi., lxxxi., lxxxv., xcviii., cv., cxvi., cxviii., cxxiv., cxxvi., cxxix., cxxxv., cxxxvi., cxlix.

iii.—*Salamo fanomezam-boninahitra an' Andriamanitra.*

1. Fiderana ny voninahitra sy ny halehibeazan' ny fomban' Andriamanitra mahagaga: Sal. viii., xix., xxiv., xxix., xxxiii., xlvii., l., lxv., lxxvi.. lxxvii., lxxxix., xciii., xcvi., xcvii., xcix., civ., cxi., cxiii., cxiv., cxv., cxxxiv., cxxxix., cxlvii., cxlviii., cl.

2. Fiderana ny fitondrana sy fiarovan' Andriamanitra ny olona tsara fanahy: Sal. xx., xxiii., xxxiv., xxxvi., lxii., xci., c., ciii., cvii., cxvii., cxxi., cxlv., cxlvi.

iv.—*Salamo fampianarana.*

1. Ny hatsaran' ny Soratra Masina: Sal. xix., cxix.

2. Ny fahatsinontsinon' ny olombelona, fa mety maty: Sal. xxxix., xlix., xc.

3. Samy hafa toetra ny olona tsara fanahy sy ny olona ratsy fanahy, ary ny anjarany avy: Sal. i., v., vii., ix., x., xi., xii., xiv., xv., xvii., xxiv., xxv., xxxii, xxxiv., xxxvi., xxxvii., l., lii., liii., lviii., lxxii., lxxiii., lxxv., lxxxiv., xci., xcii., xciv., ci., cxii., cxix., cxxi., cxxv., cxxvii., cxxviii., cxxxi., cxxxii., cxxxiii.

v.—*Salamo faminaniana* — indrindra ny amin' ny Mesia, dia Jesosy Kristy: Sal. ii., viii., xv., xxii., xl., xlv., lxix., lxxii., lxxxvii., cix., cx., cxviii.

vi.—*Salamo milaza tantara*: Sal. lxviii., cv., cvi., cxxxv., cxxxvi.

*B.—Fandaharana ny Salamo mampiseho ny andro sy ny tantara nanoratana azy, araka ny hevitra ifanarahan' ny olona maro.*

| TAONA. | ISANY. | NY NANORATRA AZY. | ANTON' NY NANORATANA AZY. | TANTARA MANAZAVA AZY. |
|---|---|---|---|---|
| B.C. 1490 | 90 | Mosesy | Raha nihena ny taona nahaveloman' ny olona .......... | Nom. xiv. 26 35. |
| 1063 | 9 | Davida | Raha naharesy an' i Goliata izy ....... | 1 Sam. xvii. |
| 1092 | 11 | ,, | Raha nasaina handositra an' i Saoly hankany an-tendrombohitra ........ | ,, xix. |
| — | 59 | ,, | Raha voahodidin' ny miaramilan' i Saoly ny trano nitoerany ............ | , 11-17. |
| — | 56 | ,, | Tao Gata, tanànan' ny Filistina ...... | xxi. 10-15. |
| — | 34 | ,, | Raha niala tany Gata ............... | ,, ,, |
| — | 142 | ,, | Tao an-davaka Adolama. ............... | xxii. 1. |
| — | 17 | ,, | Raha novenoin' i Deoga ny mpisorona | ,, 17-19. |
| — | 52,109,35, 140 | ,, | Raha nenjehin' i Deoga............ | ,, ,, |
| 1061 | 64,31 | ,, | Raha nenjehin' i Saoly .................. | xxiii. 1-13. |
| — | 54 | ,, | Raha namadika azy ny olona tao Zifa | ,, 14-29. |
| — | 57,58 | ,, | Raha namonjy ny ain' i Saoly izy...... | xxiv. |
| — | 63 | ,, | Tao an-efitr' i En-jedy............... | ,, ,, |
| 1058 | 141 | ,, | Raha nandositra any ivelan' i Joda... | xxvii. |
| 1048 | 139 | ,, | Raha natao mpanjakan' ny Isiraely... | 1 Tan. xi., xvi. |
| 1042 | 24,68, 96, 105, 116,132 | ,, | Tamin' ny nitondrana ny Fiara hiakatra tany Jerosaloma.............. | xv., xii. |

| TAONA. | ISANY. | NY NANORATRA AZY. | ANTON' NY NANORATANA AZY. | TANTARA MANAZAVA AZY |
|---|---|---|---|---|
| — | 2,16,22,45, | ,, | Tamin' ny nanambaran' i Natana ny | |
| | 110,118 | ,, | tenin' Andriamanitra ........ ....... | xvii. |
| 1040 | 60,108 | ,, | Raha resin' i Davida ny Moabita sy | |
| 1036 | 20,21 | | ny Edomita ......... ................... | xviii. 1-13. |
| 1034 | 6,32,38,39,40, | ,, | Raha niady tamin' i Syria sy Amona | 2 Sam. x. |
| | 41,51,103 | ,, | Tamin' ny fahotany tamin' i Oria | |
| 1021 | 3,7 | | mivady, sy ny namelan' Andria- | |
| — | 4,5,42,43,55, | | manitra izany .......................... | xi., xii. |
| 1018 | 62,70,71,143, | ,, | Raha nandositra an' i Absaloma..... | xv., xvi. |
| 1017 | 144 | ,, | Tao akaikin' i Jordany rehefa nan- | |
| 1015 | 18 | | dositra taminy Absaloma ........... | xvii. |
| — | 30 | ,, | Raha tapitra ny ady nataony........... | xxii. 1-51. |
| | 91 | ,, | Tamin' ny nanokanana ny famoloan' | |
| | 72 | | i Ornana .................................... | 1 Tant. xxi. |
| — | 145 | ,, | Rehefa nananatra an' i Solomona izy | xxviii. |
| . | 8,12,19,23,26, | ,, | Tamin' ny nisehoan' i Solomona ..... | xxix. |
| | 27,28,29,33, | ,, | Rehefa antitra ka nahatsiaro ny | |
| | 61,65,69,86, | | nitondran' Andriamanitra azy ...... | |
| | 88,95,101, | | | |
| | 104,120,121, | ,, | Tsy azo lazaina ny andro na ny an- | |
| | 122,124,131, | | ton' ny nanoratan' i Davida ireo... | |
| | 133 | | | |
| 1004 | 47,97,98,99, | Solomo- | Tamin' ny nampidirana ny Fiara ao | |
| | 100 | na (?) | amin' ny Tempoly nataon' i Solo- | |
| — | 135,136 | | mona........................................ | 2 Tant. v. |
| 930 | 78 | ,, | Tamin' ny nitokanana ny Tempoly... | ,, vi. |
| 896 | 46,82,115 | Asafa | Tamin' ny nandresen' i Asa ny Isiraely | xvi. 1-6. |
| 710 | 44 | Asafa sy | Tamin' ny nanjakan' i Josafata......... | xx. |
| — | 73,75,76 | ny sasany | | 2 Mpan. xviii. |
| 688 | 75,79,83,94 | Hezekia | Tamin' ny nlakaran' i Rabsake........ | xix. |
| ⎧541 | 10,13,14,15, | Asafa | Tamin' ny nandringanana ny tafik' | |
| ⎨ | 25,69,37,49, | ,, | i Sankeriba.................................. | xix. |
| ⎪ | 50,53,67,77, | ,, | Tamin' ny nandravana an' i Jerosa- | |
| ⎩539 | 80,89,92,93, | Etana ary | lema sy ny Tempoly .................. | Jer. xxxix. |
| | 123,130,137 | ny sasany | Tamin' ny Fahababoana teo Babyiona | Dan. vii. |
| 538 | 102 | Daniela | Rehefa ho tapitra ny Fahababoana. | ,, ix. 27 |
| 536 | 85,126 | Kora | Ny namoahan' i Koresy ny didim- | |
| | 87,107,111, | Mpano- | panjakana hampodiana ny Jiosy ... | Ezra i. |
| | 112,113,114, | ratra sa- | Tamin' ny nodian' ny Jiosy avy tamin' | |
| | 116,117,125, | my hafa | ny Fahababoana .................... .... | ,, iii. 17. |
| | 127,128,134 | Kora | Tamin' ny nandatsahana ny fanore- | |
| | 66,84 | | nan' ny Tempoly faharoa ........... | iii. 8-13. |
| 545 | 129 | Ezra, na | Tamin' ny nanoheran' ny Samaritana | |
| | | Nehemia | ny Jiosy .................................... | iv. |
| 534 | 138 | Hagay, na | Tamin' ny nanaovana ny Tempoly | |
| | | Zekaria | faharoa ...................................... | vi. |
| 519 | 48,81,146, | Mpano- | Tamin' ny nitokanana ny Tempoly | |
| 515 | 147,148,149, | ratra sa- | faharoa.. .........  ........................ | Zek. vii. 23 |
| | 150 | my hafa | | |
| 444 | 1,119 | Ezra, na | Ho fanampiana amin' ny fivavahana sy | |
| | | Davida | ny fanarahana an' Andriamanitra | |

V.—Ny Hatsaran' ny Bokin' ny Salamo. Raha mandinika ny Salamo isika hahitana ny hevitry ny teny ao aminy, dia toy izao no tokony hotadiavina ho fantatra mba hanampy ny fisainantsika azy :—Tadiavo aloha izay tokony ho efa *nanoratra* ny Salamo izay hodinihina, ary ny antony na *tantara* nanoratany azy ; ary aoka hiaraka hovakina ny Salamo sy ny tantara izay nanaovana azy ; jereo ny fandaharana B. Diniho koa izay tokony *ho hevitra nokasain' ny nanoratra azy* tamin' ny andro nanoratany azy ; ary raha hita izany vao alaina ho fianarana na fananarana ho amintsika ankehitriny. Ary diniho tsara koa *ny fomban' ny mpanoratra* ny Test. Vao., raha maka teny avy amin' ny Salamo izy ho enti-milaza an' i Kristy sy ny Fiangonana. Tsy misy boky amin' ny Test. Tal., izay efa nangalan' i Jesosy Kristy sy ny Apostoly teny matetika tahaka ny Bokin' ny Salamo, fa mihoatra noho ny indimam-polo no nangalany teny avy taminy. Ary tsy misy boky izay efa tian' ny olona tsara tahaky hatrizamin' ny taloha mihoatra noho ny Salamo. Tamin' ny andro voalohan' ny Fiangonana Kristiana ny mpitandrina ny Fiangonana dia nanatra azy, ary matetika dia hainy tsy an-jery izy rehe-

**tra.** **Ary ny** teny nalaina tamin' ny Salamo efa nentin' ny olona tsara fanahy hatramin' ny taloha ka mandraka ankehitriny hiderany an' Andriamanitra ary hivavahany aminy; ary ny Tompontsika aza, Izay "nomena ny ny Fanahy Masina tsy nisy fetra na ohatra," dia naka teny tamin' ny Salamo koa hilazana ny fahafadiranovany lehibe indrindra (Sal. xxii. 1; Mat. xxvii. 46); ary raha niala aina Izy, dia teny avy tamin' ny Salamo ny teny farany notononiny (Sal. xxxi. 5; Lio. xxiii. 46).

VI.—Teny nalaina tamin' ny Salamo ao amin' ny Testamenta Vaovao. Maro izy ireo, fa tsy latsaka noho ny 80, kanefa satria miseho miharihary ao amin' ny Baiboly Voabitsy izy, dia tsy halahatra eto.—J.W.

**SALEIMA**: dia fitoerana voalaza ao amin' ny Jao. iii. 23 ihany ho tany be loharano, ka dia tao no nanaovan' i Jaona batisa ny olona maro izay nanaiky ny fahotany. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, Saleima dia ao amin' ny lohasahan' i Jordana, tokony ho valo maily atsimon' i Skytopolisy; fa ny sasany kosa mihevitra fa ny lohasaha anankiray atao hoo *Wady Sělima* any Jodia, tokony ho enina maily any avaratr' andrefan' i Jerosalema, no izy.

**SALEKA**: dia tanàna izay voalaza ao amin' ny Deo iii. 10 sy Jos. xiii. 11 sy 1 Tan. v. 11 ho naorina tao amin' ny faritry ny tany Basana sy tao amin' ny anjaratanin' ny Gada. Toa ronivohitry ny fanjakan' i Oza ny tanàna (Jos. xii. 5); ary tokony ho naorina tao amin' izay misy tanàna atao hoe ankehitriny *Sulkhad*. Ary ao amin' ny havoana ao atsimon' ny tendrombohitra tomandavana atao hoe *Jebel Hauran* izy, ary mbola tanàna misy trano fiarovana lehibe sy mafy tokoa izay tsy rava, na dia hatramin' ny andro nanapahan' ny Romana ny tany aza no nanaovana azy.—J.S.

**SALĔMA**. Raha tahaka ny hevitry ny ankamaroan' ny mpanoratra hevi-teny, Salema dia anarana nahafantaran' ny olona an' i Jerosalema voalohany indrindra; ary raha marina izany, Melkizedeka, izay voalazan' ny Gen. xiv. 18 sy Heb. vii. 1, 2 ho mpanjakan' i Salema, dia nanjaka tao Jerosalema. Ary eo amin' ny boky poetikaly voasoratra ela tao aoriana, ny hoe Salema dia mbola enti-milaza an' i Jerosalema (Sal. lxxvi. 2). Zahao Jerosalema. Ny olona sasany anefa mihevitra fa tanàna hafa, fa tsy Jerosalema, no voalazan' ny hoe Salema ao amin' ny Gen. xiv. 18; kanefa tsy miray hevitra tsy akory izy ireo ny amin' izay tokony ho izy.—J.S.

**SALIMA**: dia anaran' ny tany anankiray nalehan' i Saoly, raha nandeha nitady ny borikin-drainy (1 Sam. ix. 4).—J.S.

**SALISA**: dia fizaran-tany tany Kanana izay nalehany Saoly tamin' izy nitady ny borikin-drainy (1 Sam. ix. 4); nefa tsy fantra izay nitoerany.—J.S.

**SALISA**: zahao Bala-salisa.

**SALMANESARA**: dia anankiray tamin' ny mpanjakan' i Asyria, izay nandimby an' i Tiglato-pilesara sady nodimbasan' i Sargona. Angamba ny taona B.C. 730 no nahazoany ny fanjakana; ary voalaza ao amin' ny 2 Mpan. xvii. fa satria Hosea, mpanjakan' ny Isiraely farany indrindra, niodina taminy ka tsy nety nandoha hetra, dia nentin' i Salmanesara tafika ho any Samaria ka nampanaikyan' i Hosea. Tao aorian' izany anefa dia niodina indray Hosea, dia nankany Samaria fanindroany Salmanesara dia nanao fahirano an' i Samaria ka nahafaka ny tanàna, rehefa afaka telo taona (2 Mpan. xvii. 4-6; xviii. 9-11).—J.S.

**SALMONA** (*Voatafy*): rain' i Boaza izy (Rota iv. 21; Mat. i. 4, 5; Lio. iii. 32).—J.S.

**SALMONA**: dia anaram-bodivona ao atsinanan' ny nosy atao Kreta, izay nandalovan i Paoly tamin' ny nalehany nankany Roma (Asa xxvii. 7).—H.H.S.

**SALOMA** (*Famaliana*): ity dia anaran' ny olona maro voalaza ao amin' ny Test. Tal., nefa ny miendrika hotsarovana indrindra dia ireo: (1) Ny fahadimy ambin' ny folon' ny mpanjakan' ny Isiraely. Raha niambohoho Jeroboama II., Zekaria zanany dia novonoin' i Saloma, izay naka ny fanjakana. Kanefa iray volana ihany no nanjakany, fa Menahema namono azy ka nandray ny fanjakana (2 Mpan. xv. 10, 15). (2) Ny anankiray tamin' ny mpanjakan' ny Joda, izay zanak' i Josia, nefa fantapantatra kokoa tamin' ny anarany hafa izy, dia Joahaza (Jer. xxii. 11). [Zahao Joahaza.] (3) Ny vadin' i Holda mpaminanivavy (2 Mpan. xxii. 14). Zahao koa Ezra ii. 42; vii. 2; x. 24, 42; Neh. iii. 12; vii. 45; 1 Tan. ii. 40; iv. 25; vii. 13; ix. 19.—J.S.

**SALOME**: (1) dia vadin' i Zebedia ary isan' ny vehivavy izay niaraka tamin' i Kristy tamin' ny diany sasany tany Galilia, sady nanompo Azy koa izy. Indray andro izy dia nangataka tamin' ny Tompo mba hipetrahan' ny zanany roa lahy eo ankavanan' i Jesosy sy eo ankaviany, fa tsy neken i Kristy izany ka novaliany hoe: "Tsy Ahy ny hanome izany, fa izay efa nanamboaran' ny Raiko izany no homena" (Mat. xx. 23). Nanaraka an' i Kristy Salome hatramin' ny nanomboana Azy teo amin' ny hazo fijaliana. Ary izy no isan' ireo vehivavy izay nividy zava-manitra hanosorana ny fatin' i Kristy (Mar. xv. 40; xvi. 1).

(2) Salome koa dia anaran' ilay zazavavy kely izay nandihy teo anatrehan' i Heroda Antipasy. Faly Heroda noho ny dihy nataony, koa nianiana "hanome azy izay angatahiny na inona na inona." Dia nangataka ny lohan' i Jaona Mpanao-batisa izy, araka ny saina nomen-dreniny azy; ka dia notapahina ny lohan' i Jaona (Mat. xiv. 6-11). **Heroda Filipo I. sy Herodiasy no rainy sy reniny izay niteraka azy. Ny ana-**

**namponenina tany Samaria, rehefa nafindra ran' izany zazavavy izany dia tsy** voalaza ao amin' ny Baiboly, fa Josefosy, ilay mpitantara malaza teo amin' ny Jiosy, no milaza azy.—E.H.S.

**SAMA** : dia anaran' ny olona maromaro voalaza amin' ny Test. Tal.; ny malaza indrindra dia anankiray tamin' ireo telo lahy mahery, izay malaza noho ny telo-polo lahy namany izay mpanompon' i Davida. Io Sama io dia nahazo laza noho ny namonoany ny Filistina maro (2 Sam. xxiii. 11, 12); ary izy koa niaraka tamin' ny namany roa lahy, dia Eleazara sy Jasobeama, ary nanao vy very ny ainy ka namaky ny filaharan' ny Filistina, hahazoany rano hosotroin' i Davida avy tamin' ny loharano tany Betlehema (2 Sam. xxiii. 16). (2) Sama koa dia anaran' ny rahalahin' i Davida anankiray (1 Sam. xvi. 9). Zahao koa Gen. xxxvi. 13, 17; 2 Sam. xxiii. 28, 33; fa nisy roa lahy tamin' ireo telo-polo lahy voalaza teo izay natao hoe Sama koa, afa-tsy ilay anankiray izay malaza indrindra.—J.S.

**SÀMA**. Maro ny vorona noraran' ny Lalàn' i Mosesy tsy hohanin' ny Zanak' Isiraely, satria tsy madio, ary ny sama dia anankiray amin' ireo (Lev. xi. 18; Deo. xiv. 17). Vorona vaventiventy ny sama sady mahay rano; ary ny vorona voalazan' ny Baiboly dia karazan' ny *pélican*, vorona izay misy hoatra ny kitapo lehibe eo ambanin' ny vavany, izay fitehirizany sy fitondrany ny hazandrano ho enti-mody amin' ny vady amanjanany. Voalaza koa ao amin' ny Sal. cii. 6; Isa. xxxiv. 11 sy Zef. ii. 14 ny sama.—J.S.



*Sama na Pélican.*

**SAMARIA** : dia anaran' ny tanàna anankiray tao ampovoan' i Palestina, izay malaza noho izy renivohitry ny fanjakan' ny Isiraely. Naorin' i Omry, mpanjakan' ny Isiraely, Samaria, tokony ho tamin' ny taona B.C. 928, fa ny havoana hanorenany ny renivohiny dia novidin' i Omry tamin' i Semera tompony, ary izy ihany ny nahazoan' ny ny tànana ny anarany (1 Mpan. xvi. 23, 24). Mahafinaritra loatra ny itoeran' i Samaria, ary mahavokatra avokoa ny tany manodidina azy. Hatramin' ny andro nanorenan' i Omry azy, ka hatramin' ny nandravana ny fanjakan' ny Isiraely (B.C. 720), dia 200 taona, Samaria naharitra ho renivohitry ny firenena folo (2 Mpan. xvii. 3, 5). Tamin' izany rehetra izany dia tanàna nisy tempolintsampy izy, ary dia nolazain' ny mpaminany matetika ny loza izay hanjo azy; fa nisy tempolin' i Bala sampy naorin' i Ahaba mpanjaka tao, izay noravan' i Jeho tato aoriana (1 Mpan. xvi. 32, 33; 2 Mpan. x. 18-28). Tao Samaria koa no nanaovan' i Elia sy Elisa mpaminany asa mahagaga maro, sady tao no namonjeny azy tamin' ny fahavalony. Tanàna mafy sy voaro tsara tokoa izy, fa nataon' ny Syriana fahirano indroa izy, nefa tsy afany (1 Mpan. xx. 1; 2 Mpan. vi, 24; vii. 20). Tamin' ny taona B.C. 721 Samaria dia lasan' i Salmanesara, mpanjakan' i Asyria, ary tapitra tamin' izany ny fanjakan' ny Isiraely.

Taorian' izany toa naharitra elaela ihany izy ho renivohitry ny tany; fa tamin' ny andron' i Aleksandro Lehibe dia lasany indray, ary maro ny mponina tao no novonoiny. Ary taorian' izany indray, rehefa nisy tempoly naorian' ny Samaritana tao, hampitoviany ny tanàna amin' i Jerosalema ho tanàna masina, dia nanaovan' i Jaona Hyrkano (izay isan' ny Makabeo) fahirano izy, ka lasany rehefa afaka herintaona, ary ny tanàna noravany indray. Tamin' ny andron' i Heroda Lehibe Samaria no no naoriny indray, ary maro ny trano lehibe sy tsara rafitra nataony koa: ny anaran' ny tanàna novany ho *Sebaste* (sahala amin' ny hoe Aogosto), hanome voninahitra an' i Aogosto, Emperora any Roma, izay nahazoan' i Heroda fisandratana. Izany no toetran' i Samaria tamin' ny andron' ny Apostoly; fa tao no notorin' i Filipo ny filazantsara, ary tao koa nisy fiangonana naorin' i Petera sy Jaona (Asa viii. 5-17).

Hatramin' ny ela ny tanàna mahafinaritra nataon' Heroda efa rava avokoa, ary ankehitriny misy vohitra kely ihany atao hoe *Sebustiyeh* ao amin' izay niorenan' i Sebaste. Mbola hita ao anefa ny trano fiangonana natokana ho an' i Jaona Mpanao-batisa, izay rava sy simba ankehitriny, nefa izay tokony ho lehibe sy tsara rafitra tokoa tany aloha. Ary misy koa andry vato maro mbola tsy nianjera, izay tokony ho sisan' ny trano lehibe, dia tranon' andriana, ka lavarangan' ny trano tsara anankiray izay nataon' i Heroda Lehibe. Ny amin' ny fanjakan' i Samaria, zahao ISIRAELY, FANJAKANY; fa matetika ny hoe Samaria no atao solon' ny hoe fanjakan' ny Isiraely (1 Mpan. xiii. 32; Amo. iii. 9, etc.).—J.S.

**SAMARITANA**: (2 Mpan. xvii. 29) Olona tompon-tany tany Samaria ireo; fa ao amin' ny Filazantsara kosa izany (Mat. x. 5; Lio. ix. 52; Jao. iv. 9; viii. 48) dia anarana enti-milaza ny taranaky ny olona izay

fonenana ny tompon-tany tao, Tokony ho tamin' ny taona 721 B.C. (dia tamin' ny taona fahasivy nanjakan' i Hosea, mpanjakan' ny Isiraely) dia nataon' ny mpanjakan' i Asyria fahirano Samaria ka afany; dia nafindrany tany amin' ny fizaran-tany maro tao amin' ny fanjakan' ny firenena folo izay fanjakan' ny Isiraely, ka tamin' ny taona 674 B.C. nisy olona avy tany Kota sy Hamata sy Sefarvaima no nasolon' i Esara-hadona mpanjaka azy ka namponeniny tao Samaria, ary ireo no olona tonga Samaritana taty aoriana (2 Mpan. xvii. 6, 24; Ezra iv. 2). "Asnapara lehibe sady malaza" no voalazan' i Ezra (iv. 10) ho lehilahy izay namponina ny olona tao, satria solom-bavan' ny mpanjaka izy, na anaran' ny mpanjaka koa izany angaha. Ny anton' ny namelan' Andriamanitry ny Isiraely ho azon' ny fahoriana be toy izany dia voalaza ao amin' ny 2 Mpan. xvii. 7-23. Raha tahaka ny hevitry ny sasany dia nisy tompon-tany vitsy sisa tsy voafindra fonenana niaraka tamin' ny namany, koa nifanambady tamin' ireny ny olona namponenina tao, ka ny taranak' ireo no Samaritana. Hita marina fa mpanompo sampy ny mponina tao, ka nahatezitra an' Andriamanitra ny nataony; "ary Jehova nampandeha ny liona hamely azy, ka nahafatesan' ireny izy" (2 Mpan. xvii. 25). Nampilaza tamin' ny mpanjakan' i Asyria ny olona fa nozoin-java-mahory tahaka izany, dia nalefan' ny mpanjaka ny mpisorona anankiray hampianatra azy ny fombam-pivavahana nahazatra ny tompon-tany—dia ny fivavahana amin' Andriamanitra izany; ary ny niafaran' izany dia nampifangaroharo ny fonompoan-tsampy sy ny an' i Jehova, ka araka ny ny tenin' ny Soratra Masina, dia "natahotra an' i Jehova ihany ireo firenena ireo, kanefa nanompo ny sarin-javatra voasokitra izy, hatramin' ny zanany sy ny zafiny koa aza; tahaka ny fanaon' ny razany ihany no nataon' ireny mandraka andro any" (2 Mpan. xvii. 41).

Rehefa niverina avy tamin' ny Fahababoana tany Babylona ny Jiosy, dia nangataka tamin' ny Samaritana mba hekeny hiaramanao aminy tamin' izy nanorina ny Tempoly vaovao tany Jerosalema. Nefa nolavin' ny Jiosy mafy izany hataka izany, satria tsy tena Jiosy ny Samaritana; dia vao nitombo ny fifandirana sy ny fifankahalan' izy roa tonta tamin' izay. Nanahirana sy nanohitra ny Jiosy efa izay tsy izy izy ireny sady nanampontsampona ny nanaovana ny Tempoly, ary tato aoriana koa izy nisakantsakana ny nanorenana ny mandan' ny tanàna (Ezra iv. 1-5). Tokony ho tamin' ny taona 409 B. C. nisy mpisorona anankiray, Manase no anarany, izay nanambady vehivavy firenena hafa, dia ny ny zana-tSanbala, fahavalon' i Nehemia, ka tsy nety nisaotra azy izy, koa dia noroahina izy hiala tany Jerosalema (Neh. xiii. 28). Nandositra hankany Samaria Manase, ary rehefa nahazoteny tamin' ny mpanjakan' i Persia izy, dia nitaona sy nanampy ny Samaritana hanorina tempoly ho azy tao an-tendrombohitra Gerizima, ka tao no nanaovany ny fombampivavahana sy ny Paska, ary ny tempoly naoriny no noheveriny ho tsara noho ny tany Jerosalema. Ny boky dimin' i Mosesy ihany no nekeny ho Lalàn' Andriamanitra, nefa novany kely, fa ny Testamenta Taloha sisa dia nolaviny kosa. Niampy mandrakariva ny isan' ny Samaritana tamin' ny Jiosy mpiala monina izay nankany Samaria, ka nifanambady tamin' ny mponina tao, koa taty aoriana dia nihambo ho tena Jiosy tokoa ny Samaritana. Hita izany amin' ny teny nataon' ilay vehivavy Samaritana tamin' ny Tompo hoe: "Hianao va lehibe noho Jakoba razantsika?" (Jao. iv. 12.) Tsy neken' ny Jiosy velively ho niray razana taminy ny Samaritana sady nankahalainy fatratra, ka tsy nety izay tsy hampahatsiaro azy izy, fa vahiny ihany izy avy tany Asyria. Ny Apostoly aza, fony mbola tsy nanam-pahalalana loatra, dia nangataka hampidina afo avy any an-danitra handevona ny Samaritana izay tsy nety nandray an' i Jesosy. Izany no toetry ny Samaritana: olona nitoetra tao ampovoan' ny tanin' ny Jiosy hatramin' ny sentory fito izy, nefa tsy nikambana tamin' ny Jiosy akory, fa nitokana ihany ka nanao ny fombam-pivavahany tany an-tendrombohitra Gerizima sy ny tanàna Sekema. Mbola misy Samaritana any Sekema ankehitriny, fa vitsy, sahabo ho 150 ihany, hono. Tsy mino an' i Kristy izy ireo, fa mbola manantena ny hihavian' ny Mesia ihany, izay ataony hoe "Ilay hiverina." Zahao SEKEMA.—C.J.

**SAMBO.** (1) *Ny filazana ny amin' ny Sambo ao amin' ny Testamenta Taloha.* Ny teny ao amin' ny Testamenta Taloha milaza ny sambo sy ny fanaovan-draharaha aminy, raha alahatra mifanarakaraka, dia izao: Gen. xlix. 13, ao amin' ny faminanian' i Jakoba ny amin' i Zebolona; Nom. xxiv. 24, ao amin' ny faminanian' i Balama anankiray; Deo. xxviii. 68, ao amin' ny fananarana nataon' i Mosesy; ary Mpit. v. 17, ao amin' ny fihirana nataon' i Debora. Ary koa, alaina ho fanoharana ny sambo ao amin' ny Joba ix. 26; Sal. xlviii. 8; civ. 26; cvii. 23; Oha. xxiii. 34; xxx. 19; xxxi. 14; Isa. ii. 16; xxiii. 1, 14; lx. 9; Ezek. xxvii. 5-9. Ary ny teny milaza ny sambon' i Solomona mpanjaka dia hita ao amin' ny 1 Mpan. ix. 26; 2 Tan. viii. 18; ix. 21; ary ny tantara milaza ny namakiana ny sambon' i Josafata dia voalaza ao aminy 1 Mpan. xxii. 48, 49; 2 Tan. xx. 36, 37; ary ny nandosiran' i Jona ho any Tarsisy tamin' ny sambo sy ny nanjo azy teny an-dàlana dia hita ao amin' ny Jona i. 3-16.

(2) *Ny filazana ny amin' ny Sambo ao amin' ny Testamenta Vaovao.* Ao amin' ny Fila-

zantsara Efatra maro ny teny milaza ny 'sambokely' tambonin' ny Ranomasin' i Galilia; ary noho ny fahabetsahan' ny olona nonina teo amoron' ny Ranomasin' i Galilia tamin' izany andro izany tsy maintsy ho efa betsaka ny sambokely teo, dia ny an' ny mpanarato, ary ny natao filalaovana teo ambonin' ny rano, kanefa hoatra ny bôtry ihany ireo sambokely ireo, fa nisy tokotanin' entana ao amin' ny ilany iray, ary andry tokana ihany no famelarana ny lay.

Fa ao amin' ny Asan' ny Apostoly, toko xxvii., xxviii., amin' ny tantara milaza an' i Paoly nankany Roma tany an-tsambo, no ahitana mazava tsara ny toetoetran' ny sambo tamin' ny andro tany aloha. Sambo telo no nandehanany vao tonga tany Roma: voalohany, sambo avy tany Adramytena, izay nitondra azy avy tany Kaisaria ho any Myra; tokony ho sambo kelikely ihany izy io ka tsy niala lavitra tamin' ny sisin-tany (xxvii. 1-5). Faharoa, nisy sambo lehibe nitondra vary avy tany Aleksandria any Egypta hankany Italia, izay vaky teo Melita, dia ny nosy Malta (xxvii. 6—xxviii. 1). Ary fahatelo, nisy sambon' Aleksandria lehibe anankiray koa, izay nitondra azy ho any Potioly, fitodian-tsambo lehibe, izay niakaran' ny olona avy tany atsinanana, raha nankany Italia sy Roma (xxviii. 11-13).



*Sambon' ny Grika.*

(3) *Ny filazana ny amin' ny Sambo tao amin' ny Firenena samy hafa.* Ny Egyptiana fahiny no firenena izay nanao sambo lehibe voalohany, ka nivezivezy teo amin'ny Ranomasina Mediteraneana, ary nahatratra any India aza. Ary nanarakaraka azy ny mponina tany Tyro sy Sidona, ao amoron-dranomasina any Kanana, dia niseho ho nahay fatratra tokoa ka nandefa sambo maro hitondra varotra eran' ny Ranomasina Mediteraneana; ary izy koa nitondra ny sambon' i Solomona hatramin' ny Golfa Persiana sy ny Oseana Indiana. Maro koa ny mponina tao Tyro no nifindra nonina ho any an-tany hafa ka nanao zana-tany na *kolonia*; ary izy ireo dia samy zatra tsara tamin' ny fitondran-tsambo, indrindra fa ny tao Kartago, ilay tanàna lehibe ao avaratr' i Afrika, nefa tandrifin' Italia. Ary izy ireo no voalohan' ny nitondra sambo hivoaka any an-koatry ny Ranomasina Mediteraneana miankandrefana ho tonga any amin' ny Oseana Atlantika; ary tonga tany Britania aza, hono, ny sambony sasany. Hatramin' ny sentory faha-4—6 B.C. ny Grika no nandroso tamin' ny fomban' ny sambo, fa ny ankabeazan' ny azy kosa dia sambo-mpiady, fa tsy fitondrambarotra loatra. Tamin' ny sentory faha-4 B.C. dia noravan' i Aleksandro Lehibe Tyro, koa ny sambony maro sy ny varotra tao dia nafindrany ho any Aleksandria, ilay fitodian-tsambo tsara any Egypta Avaratra. Taorian' izany indray dia noravan' ny Romana Kartago, ary ny Grika koa no noreseny; koa ny fitondram-barotra amin' ny sambo dia lasan' ny matilo mponina any Italia.

Tamin' izany andro izany ny sambo fanaon' ny olona tao amin' ny Mediteraneana dia nampitomboina lalandava ny habeny; kanefa kely foana ireny, raha oharina amin'ny ankehitriny. Nanao lain-tsambo ihany ny matilo indraindray, nefa tsy dia natoky izany loatra izy, fa ny fivoy maro kosa no nianteherany hampandehanany ny sambony. Koa dia tsy nandeha faingana loatra ny tompontsambo, fa ny diany hatreo Italia ka hatrany Egypta na Syria dia nandany taona iray tamin' ny andro nataony ho tsara, fa raha tonga kosa ny andro ratsy sy nandrivotra, dia nakariny tao antanety ny sambo.

Ny sary dia mampiseho ny sambo fanaon' ny Grika sy ny Romana. Misy entana eo, sady misy miaramila maro nitondra fiadiana. Be ny fivoy nivoizany azy, ary vy ny lohany, izay nanosehany ny sambon' ny fahavalony raha niady.—J.W.




*Sambo Aleksandriana.*

**SAMGARA**: dia zanak' i Anata, ary anankiray tamin' ny Mpitsaran' ny Isiraely taorian' ny andron' i Ehoda ary talohan' i Baroka. Voalazan' ny tantara ao amin' ny Mpit. iii. 31 izy ho namono Filistina 600 lahy tamin'

ny fanindronan' omby. Tamin' ny andro nanapahan' i Samgara dia nahantra ny toetry ny olona, fa nilaozany ny làlam-be noho ny natahorany ny fahavalo, ary ny sakeli-dàlana ihany no nalehany (Mpit. v. 6).—J.S.

**SAMÈRA**: dia anaran' ny tompon' ny havoan' i Samaria, izay nividianan' i Omry azy talenta volafotsy roa (1 Mpan. xvi. 24). Zahao SAMARIA.—E.H.S.

**SAMOELA** (*Nangatahina tamin' Andriamanitra*, na *Nohenoin' Andriamanitra*): dia voalohany tamin' ireo mpaminany maromaro izay nirahin' Andriamanitra hananatra ny Zanak' Isiraely, sady farany tamin' ny 'Mpitsara' izay nitondra sy nanapaka azy fony tsy nana-mpanjaka izy. Elkana, izay isan' ny taranak' i Levy, no rain' i Samoela, ary Hana no reniny. Tao Ramataima-zofima na Rama no fonenan' izy mivady. Namporafy Elkana, ary nanan-janaka ny vadiny anankiray (Penina), fa momba kosa Hana. Ary dia ory ny fanahin' i Hana noho izany, ka nitomany matetika izy. Ary tamin' ny indray mandeha izay, raha nivavaka sy nanala voady tao amin' ny Tabernakela tao Silo, araka ny fanaony isan-taona, Elkana mianakavy, dia vonton-alahelo loatra Hana. Dia nangataka zazalahy tamin' Andriamanitra izy, ary nivoady fa raha homena azy izay niriny, dia hatokany ho Nazarita ny zaza, ka hanompo an' i Jehova amin' ny andro hahavelomany rehetra izy. (Zahao HANA.) Dia niverina nody tany Rama indray Hana, ary tao anatin' ny taona manaraka dia nitera-jazalahy izy; koa Samoela no nataony anarany, fa hoy reniny hoe: "Tamin' Andriamanitra no nangatahako azy" (1 Sam. i. 1-20). Koa dia azo zaraina ho efatra miandalana ny tantaran' i Samoela:—

1. *Hatramin' ny fahazazany ka hatramin' ny nahafatesan' i Ely.* Tsy mba nohadinoin' i Hana akory ny voadiny tamin' i Jehova, fa rehefa voaoty ny zaza, dia nentiny niaraka taminy ho any Silo. Ary raha tonga tany, dia nanatitra fanalamboady sy nidera an' Andriamanitra tao izy mianakavy (i. 24-28). Dia napetrany tao amin' i Ely Samoela zaza; koa hatramin' izany dia nanompo teo anatrehan' i Jehova izy, fa nisikina ny efoda hariry sy niakanjo ny akanjo kely, izay nentin-dreniny ho azy isan-taona. Nitoetra tao an-tranon' i Ely izy, ka nanampinampy azy tamin' ny raharaha madinika sasany (fa efa antitra Ely, ary pahina ny masony), sady namelona ny jiro tao amin' ny Tabernakely, ary namoha sy nandrindrina ny varavarana, etc. Raha mbola nitoetra tao izy, dia niharatsy toetra be ihany ny zanak' i Ely; ka dia tezitra tamin' i Ely Andriamanitra noho ny tsy nananarany mafy ny zanany. Koa tamin' ny indray alina izay, rehefa nandry Samoela, dia nantsoin' Andriamanitra izy ary dia nambarany taminy ny zavatra izay hanjo an' i Ely (iii. 13, 14). Hatramin' izany dia niely eran' ny tany ny lazan' i Samoela, dia nanaiky azy ho "lehilahin' Andriamanitra" ny Zanak' Isiraely rehetra (iii. 19, 20).

2. *Hatramin' ny nahafatesan' i Ely ka hatramin' ny nanosorany an' i Saoly ho mpanjaka.* Teo anatin' ny roa-polo taona taorian' ny nahafatesan' i Ely, raha tao an-tranon' i Aminadaba ny Fiaran' Andriamanitra, dia saiky tsy nisy voalaza ny amin' i Samoela; kanefa tokony ho naminany sy nananatra ny olona ihany izy tao Silo sy Mizpe ary Rama (iii. 19-21; vii. 6, 15-17).

Nalemy mihitsy ny fanjakana fahizay, sady niharatsy loatra ny olona, fa nanompo ny sampin' ny Jentilisa ny ankabeazany ka tsy nanaraka an' i Jehova intsony. Anefa tao aoriana, rehefa nanarin' i Samoela izy, dia nanaiky hanompo an' Andriamanitra ihany indray izy; ka dia nasain' i Samoela nivory tany Mizpe ny olona rehetra mba hivavaka sy hanamafy ny fanekena eo anatrehan' i Jehova (vii. 3-6). Raha mbola tao ny olona dia notafihin' ny Filistina izy, nefa voavonjy ihany izy noho ny fifonana nataon' i Samoela tamin' Andriamanitra; koa dia vaky nandositra avokoa ny fahavalo, sady be no maty. Ary raha niverina avy naneujika ny Filistina ny Zanak' Isiraely, dia naka vato Samoela, ka naoriny teo anelanelan' i Mizpe sy Sena, ary ny anarany nataony hoe *Ebenezera*, fa hoy izy: "Novonjen' i Jehova mandraka ankehitriny isika" (vii. 7-12). Hatramin' izany tsy mpaminany fotsiny ihany izy, fa tonga 'Mpitsara' koa. Tokony ho tao Rama no nitoerany taorian' izany, kanefa nitety tanàna isan-taona izy, indrindra fa Gilgala sy Betela ary Mizpe, mba hitsara sy handamina ny raharaham-panjakana rehetra.

Nony efa antitra izy dia nifidy ny zanany roa lahy, dia Joela sy Abia, hanampy azy; ka dia tao Beri-sheba no nametrahany azy mba hitondra ny vahoaka rehetra tao atsimo. Fa ireo zanany ireo anefa tsy nanaraka ny fanaon-drainy, fa nivily nitady vola amankarena ka naka tambitamby, ary nanao fitsarana miangatra izy (viii. 1-3). Koa nony nahita izany ny vahoaka dia velona eritreritra be ihany, fa tsy zakany mihitsy ny fitondran' izy roa lahy azy, indrindra fa efa antitra Samoela, ka ny zanany ihany no nataony handimby azy.

3. *Ny nanosorany an' i Saoly ho mpanjaka.* Rehefa niara-nisaina ny olona, dia masaka tamin' ny hevitr' izy rehetra ny hangataka mpanjaka. Koa dia nanatona an' i Samoela tao Rama ny loholon' ny Isiraely ka nanao taminy hoe: "Indro, efa antitra hianao, ary ny zanakao tsy manaraka ny dianao, koa manendre mpanjaka ho anay hitsara anay, tahaka ny firenena rehetra." Gaga sy nalahelo loatra Samoela raha nandre izany, koa raha ny tenany, dia tsy ho nanaiky izany mihitsy. Tao aloha hatramin' ny nialan' ny firenena tany Egypta, dia Jehova ihany no Mpanjaka, ary ny mpitsara sy ny

mpisoronabe dia toa solom-bavan' Andriamanitra ihany; kanefa ny lalàn' Andriamanitra ihany no nitondrany ny vahoaka. Koa raha nangataka mpanjaka ny olona, dia toa nanda an' Andriamanitra mihitsy (viii. 7). Koanefa na dia izany aza, tsy mba namaly azy tamim-pahatairana akory Samoela, fa nitokana aloha hangataka hevitra tamin'i Jehova izy. Nanaiky ny fangatahan' ny olona Andriamanitra, nefa Samoela no nasainy hanambara mazava ny zavatra izay tsy maintsy hanjo azy noho izany (viii. 9-18). Tsy nahoan' ny olona akory anefa izany fananarana izany, ka dia nandroso nangataka mpanjaka ihany izy. Koa rehefa naka hevitra tamin' Andriamanitra indray Samoela, dia nanaiky tsy satry ny fangatahan' ny olona izy. Dia nanosotra an' i Saoly ho mpanjaka izy, ary ny olona dia namporisihiny hanaraka sy hankatò ny mpanjaka ary hanompo an' i Jehova (xii. 6-15).

4. *Taorian' ny nanosorany an' i Saoly.* Rehefa nanjaka Saoly, dia nitoetra tao amin' ny fonenany tao Rama Samoela, ary toa tsy mba nitondra fanjakana intsony; anefa mbola naminany sy nampianatra ny firenena ihany izy ambara-pahafatiny. Tsy tia azy loatra Saoly, anefa kosa natahorany ihany, satria fantany fa "lehilahin' Andriamanitra" tokoa izy.

Ary izao no raharaha lehibe sasany izay nataon' i Samoela tao aoriana:—(1) Nihaona tamin' i Saoly sy ny olona rehetra tao Gilgala izy, ka nanamafy ny faneken' ny olona an' i Saoly, ary nanavao ny fanjakana (xi. 12-15). (2) Nilaza tamin' i Saoly ny nandavan' Andriamanitra azy sy ny taranany tsy ho mpanjaka izy, noho ny nanotan' i Saoly ny didin' i Jehova (xiii. 7-14; xv. 16-23). (3) Nanosotra an' i Davida ho mpanjaka hisolo an' i Saoly izy (xvi. 1-13). (4) Hatramin' izany dia tokony ho tsy nanao raharaha loatra teo amin' ny olona intsony izy, fa nampandroso ny 'Sekolin' ny mpaminany' kosa. Ary nony efa tratra antitra ka efa nanompo ny firenena tokony ho efa-polo taona izy, dia maty ka nalevina tao amin' ny tranony tao Rama, ary ny Isiraelita rehetra nisaona azy fatratra (1 Sam. xxv. 1.)—T.R.

**SAMOELA, Ny Bokiny Voalohany sy Faharoa.**

1.—*Ny Anaran' ireo boky ireo, sy ny Nanoratra azy.* Teo aloha boky iray ihany ireo boky ireo, ary nozarain' ny mpandika Grika ho roa izy, mba ho mora hita ny nahatapera' ny nanjakan' i Saoly sy ny niandohan' ny fanjakan' i Davida. Natao hoe koa "Ny Voalohany sy ny Faharoan' ny Bokin' ny Mpanjaka" izy; ary ny Bokin' ny Mpanjaka, araka ny andaharantsika azy izao, dia nataony hoe "Ny Fahatelo sy ny Fahefatra." Nomen' ny Hebreo ny anaran' i Samoela ireo boky ireo, satria izy no mpaminany malaza notantaraina ao aminy; ary izy koa no nirahin' Andriamanitra hanosotra an' i Saoly sy Davida ho mpanjaka. Tsy azo lazaina marina izay nanoratra azy; fa araka ny hevitry ny ankabeazan' ny Jiosy, dia Samoela ihany no nanoratra ny toko i.—xxiv. ao amin' ny Boky Voalohany; ary Gada sy Natana mpaminany nanoratra ny sisa amin' ny Boky Voalohany ary ny Boky Faharoa rehetra; ary dia ankininy amin' ny teny ao amin' ny 1 Tan. xxix. 29 izany heviny izany. Kanefa ataon' ny sasany kosa fa tokony ho taoriandrian' ny andron' i Samoela sy Davida no nanoratana azy, satria ny mpanoratra matetika no manao hoe "mandraka andro any," raha milaza ny zavatra sasany (jereo 1 Sam. v. 5; vi. 18; xxx. 25; 2 Sam. iv. 3; vi. 8; xviii. 18). Ary ny teny ao amin' ny 1 Sam. ix. 9 sy 1 Sam. xxvii. 6 dia mampiseho koa, hoy izy, fa efa nisy andro elaela tanelanelan' ny nisehoan' ny tantara sy ny nanoratana azy. Ary angamba tamin' ny andron-dRehoboama mpanjaka no tokony ho nanoratana azy; fa tsy fantatra ny anaran' izay nanoratra azy.

2.—*Ny Antony sy ny Fomban' ireo Boky ireo.* Ny fototra lehibe amin' ny Bokin' i Samoela dia ny milaza ny nananganana mpanjaka hanapaka ny Isiraely, ary ny nampitoeran' Andriamanitra an' i Davida sy ny taranany ho mpandova ny fanjakana; satria ny fanjakan' i Davida nokasaina ho marika sy fanoharana amin' ny fanjakan' i Kristy, Izay Zanak' i Davida araka ny nofo (Rom. i. 3). Dia nokasaina hatramin' ny voalohany fa hisy tandindon' i Kristy ho Mpisorona sy Mpaminany ary *Mpanjaka* ao amin' ny Teokrasy; ary Mosesy naminany ny fiovan' ny fomban' ny fitondram-panjakana, rehefa akaiky ny andro hahafatesany tokony ho 400 taona talohan' ny andron' i Samoela (Deo. xvii. 14); ary hitantsika amin' ireo boky ireo ny nananganana izany tandindon' i Kristy izany ho mpanjaka. Ny fanekena nataon' Andriamanitra tamin' i Davida (2 Sam. vii., xxiii. 1-5) dia tsy lany hevitra tamin' ny voninahitry ny fanjakana tamin' ny andron' i Solomona, fa nikasika ny Mesia; ary fantatr' i Davida koa izany, ary izany no anton' ny nanoratany ny Salamo izay naminany ny Mesia ho Mpanjaka be voninahitra (jereo Sal. ii.; xlv.; lxxii.; cx.). Ary taorian' ny andron' i Davida ny fanantenan' ny Jiosy dia nipetraka tamin' ny hisehoan' ny voninahitry ny fanjakana ao aminy, tahaka ny tamin' ny andron' i Davida (Isa. ix. 6, 7; Jer. xxiii. 5, 6; xxxiii. 14-26; Amo. ix. 11-15). Ary raha niseho Jesosy, dia Izy no nambaran' ny anjely sy ny Apostoly ho fahatanterahan' izany fanantenana izany (Lio. i 31-33, 70; Asa ii. 25-36; xiii. 32-37); ary ny tantara amin' ireo Bokin' i Samoela ireo no mampiseho amintsika ny fototr' izany fanantenana izany.

Ny Boky Voalohany milaza ny tantaran' i Samoela hatramin' ny nahaterahany ka hatramin' ny nahafatesany, sy ny nanangana-

na azy ho mpaminany sy ho mpitsara, mbamin' ny soa nataony tamin' ny fanjakana. Dia milaza koa ny toetra hafahafan' ny zanak' i Samoela izy; ary ny fanirian' ny olona hanana mpanjaka tahaka ny firenena hafa manodidina azy; ary satria zava-dehibe izany fiovan' ny fombam-panjakana izany, dia lava ny teny enti-milaza ny tantarany. Saoly no nofidina voalohany, fa nolavina indray noho ny tsy fanarahany ny didin' Andriamanitra, ary Davida no nofidina sy nohosorana ho mpandimby azy. Tian' i Saoly tamin' ny voalohany Davida, ary koa mamy hoditra indrindra tamin' ny olona izy, kanefa tonga nialona sady natahotra azy Saoly tao aoriana ka nitady hamono azy. Nandositra azy Davida, ary lasa nirenireny sy niery tany an-efitra sy teo amin' ny Filistina sy ny firenena hafa akaiky; ary izany rehetra izany no nentin' Andriamanitra hahasoa sy hampiomana azy ho amin' ny raharaha lehibe izay nanosorany azy. Dia nampahatanjaka ny sainy ary nampahahendry sy nahakinga azy izany; ary nampahafantatra azy ny toetry ny Filistina sy ny firenena hafa manodidina ny Isiraely, izay noreseny rehefa mpanjaka izy.

Ny Boky Faharoa milaza ny tantaran' ny nanjakan' i Davida efa-polo taona, sy ny voninahitry ny fanjakany, ary koa ny fahotana nataony sy ny fampijalian' Andriamanitra azy. Dia tsy misorona ny ratsy nataon' i Davida ny Soratra Masina, na dia mpanjaka malaza dia malaza aza izy. Ary raha mamaky ny tantaran' ny ratsy nataony isika, dia hitantsika ny fahalemen' ny olombelona sy ny herin' ny fahotana; ary raha mamaky ny tantaran' ny fibebahany sy ny fiovany ho tsara indray, dia hitantsika koa ny halehibeny sy ny herin' ny fahasoavan' Andriamanitra.

3.—*Fizarana ny teny.* Ny Bokin' i Samoela Voalohany dia azo zaraina toy izao:—(1) Ny nahataperan' ny fombam-panjakana teo amin' ny Mpitsara: toko i.—vii.; sy (2) Ny niposahan' ny fombam-panjakan' ny Mpanjaka: toko viii.—xxxi.

(1) Ny nahataperan' ny fombam-panjakana teo amin' ny Mpitsara. Dia mizara toy izao indray ity:

(*a*) Ny nahaterahan' i Samoela sy ny nahazazany, sy ny fahavetavetana nataon' ny zanak' i Ely, ary ny fampijaliana izay nokasain' Andriamanitra hatao amin' ny mpianakavin' i Ely: toko i.—iii.

(*b*) Ny naharesen' ny Filistina ny Zanak' Isiraely sy ny nahalasanany ny Fiara; sy ny fahoriana izay nanjo ny Filistina noho ny Fiara; ary ny nampiverenany azy ho amin' ny Isiraely indray: toko iv.—vi.

(*d*) Ny nibebahan' ny Zanak' Isiraely sy ny namonjen' Andriamanitra azy: toko vii.

(2) Ny niposahan' ny fombam-panjakan' ny Mpanjaka. Dia mizara toy izao indray ity:

(*a*) Ny fanirian' ny Zanak' Isiraely hanana mpanjaka: toko viii.

(*b*) Ny nanoroan' Andriamanitra an' i Samoela hanosotra an' i Saoly ho mpanjaka: toko ix., x.

(*d*) Ny naharesen' i Saoly ny Amaleka: toko xi.

(*e*) Ny teny fananarana nataon' i Samoela tamin' ny Zanak' Isiraely, rehefa hiala tamin' ny fanapahana izy: toko xii.

(*f*) Ny ady nataon' i Saoly tamin' ny Amaleka sy ny Filistina, sy ny tsy nanarahany ny didin' Andriamanitra, ary ny nandavan' Andriamanitra azy kosa: toko xiii.—xv.

(*g*) Ny nanosoran' i Samoela an' i Davida ho mpanjaka: toko xvi.

(*h*) Ny namonoan' i Davida an' i Goliata: toko xvii.

(*i*) Ny nanenjehan' i Saoly an' i Davida, sy ny nandosiran' i Davida ho any Rama sy Noba sy Gata ary Adolama: toko xviii.—xxii. 5.

(*j*) Ny nanirahan' i Saoly an' i Doega hamono ny mpisorona tao Noba: toko xxii. 6-23.

(*k*) Ny namonjen' i Davida ny tanàna Keila tamin' ny Filistina: toko xxiii.

(*l*) Ny nahafatesan' i Samoela sy ny nanenjehan' i Saoly an' i Davida; ary ny nandosiran' i Davida nirenireny, vao nankany Gata: toko xxiv.—xxvii.

(*m*) Ny niadian' ny Zanak' Isiraely sy ny Filistina indray, sy ny nankanesan' i Saoly tany amin' ny vehivavy mpanandro nanampanahy mahavaly tany Endora: toko xxviii.

(*n*) Ny tsy namelan' ny andriandahin' ny Filistina an' i Davida ho namany tamin' ny ady: toko xxix.

(*o*) Ny nanenjehan' i Davida ny olon' Ameleka, izay efa nandrava ny tanàna Zikilaga: toko xxx.

(*p*) Ny nandresen' ny Filistina ny Zanak' Isiraely, ary ny nahafatesan' i Saoly mbamin' ny zanany telo lahy: toko xxxi.

Ary ny Bokin' i Samoela Faharoa dia azo zaraina toy izao koa:—(1) Ny fifalian' i Davida; sy (2) Ny fahorian' i Davida.

(1) Ny fifalian' i Davida; mizara toy izao indray ity:

(*a*) Ny fisaonana nataon' i Davida noho ny nahafatesan' i Saoly sy Jonatana: toko i.

(*b*) Ny nifidianan' ny olona an' i Davida ho mpanjaka, voalohany tamin' ny Joda ary tao aoriana tamin' ny Isiraely rehetra: toko ii.—iv.

(*d*) Ny nahalasanan' i Davida an' i Jerosalema, sy ny nandreseny ny Filistina koa: toko v.

(*e*) Ny nampiakarany ny Fiara ho any Jerosalema: toko vi.

(*f*) Ny fikasany hanorina Tempoly ho an' Andriamanitra, sy ny faneken**a** nataon' Andriamanitra taminy, sy ny fisaorana nataon' i Davida noho izany: toko vii.

(*g*) Ny naharesen' i Davida ny Filistina

sy ny Moaba sy ny Syria ary ny Amona, etc.: toko viii.—x.

(2) Ny fahorian' i Davida; dia mizara toy izao indray ity:

(*a*) Ny ota nataon' i Davida tamin' i Oria mivady, sy ny anatra nataon' i Natana taminy noho izany: toko xi., xii.

(*b*) Ny fahavetavetana nataon' i Amnona, zanak' i Davida, sy ny namonoan' i Absaloma azy: toko xiii.

(*d*) Ny fiodinan' i Absaloma sy ny nahafatesany: toko xiv.—xix.

(*e*) Ny fiodinana nataon' i Seba: toko xx.

(*f*) Ny namonoan' i Davida ny fito lahy taranak' i Saoly noho ny fangatahan' ny Gibeonita: toko xx. 1-14.

(*g*) Ny ady tamin' ny Filistina indray: toko xxi. 15-22.

(*h*) Ny hira fisaorana nataon' i Davida ho an' Andriamanitra, sy ny fara-teny nataony: toko xxii.—xxiii. 7.

(*i*) Ny filaharan' ny manamboninahitra tamin' ny miaramilan' i Davida: toko xxiii. 8-39.

(*j*) Ny fahadisoan' i Davida tamin' ny nanisany ny vahoakany, sy ny nampijalian' Andriamanitra azy noho izany, sy ny vavaka nataony mbamin' ny fanatitra nateriny: toko xxiv.

4.—*Ny Bokin' i Samoela sy ny Salamo.* Dia toa fanalahidin' ny Salamo nosoratan' i Davida ny Bokin' i Samoela, ary mahazava tsara ny sasany izy, raha ampitahaina aminy. Toy izao:—

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Sal. iii. | ampitahao amin' ny | 2 | Sam. | xv. 14, etc. |
| ,, iv. | ,, | 1 | ,, | xxii., xxiii., xxvi. |
| ,, vii. | ,, | 2 | ,, | xvi. 2, 11. |
| ,, xxiv. | ,, | 2 | ,, | vi. 12, etc. |
| ,, xxx. | ,, | 1 | ,, | v. 11. |
| ,, xxxii., li. | | 2 | ,, | xii. |
| ,, xxxiv. | ,, | 2 | ,, | xxi. 10-15. |
| ,, xxxv. | | 2 | ,, | xv., xvii. |
| ,, xlii., xliii., | | 2 | ,, | xvii. 22-24. |
| ,, lii. | ,, | 1 | ,, | xxii. 9. |
| ,, liv. | ,, | 1 | ,, | xxiii. 19 sy xxvi. 1. |
| ,, lv. | ,, | 2 | ,, | xvii. 21, 22. |
| ,, lvi. | ,, | 1 | ,, | xxi. 11-15. |
| ,, lvii. | ,, | 1 | ,, | xxii. 1 sy xxiv. 3. |
| ,, lix. | ,, | 1 | ,, | xix. 11. |
| ,, lx. | ,, | 2 | ,, | viii. 3-13 sy x. 15-19. |
| ,, lxiii. | ,, | 1 | ,, | xxii. 5 sy xxiii. 14-16. |
| ,, lxviii. | ,, | 2 | ,, | vi. 3-12. |
| ,, lxxxix. | ,, | 2 | ,, | vii. 12, etc. |
| ,, cxliii. | ,, | 1 | ,, | xxii. 1 sy xxiv. 1. |

J.W.

**SAMO**: dia nosy avo ao amin' ny Ranomasina Egeana, ary ao akaikin' i Lydia any Asia Minora. Niantsona tao Paoly Apostoly tamin' ny diany avy tany Grisia ho any Jerosalema (Asa xx. 15). Tany mahavokatra tsara izy; ny voaloboka mbamin' ny laoranjy no vokatra any; ary ny landy sy ny diloilo dia betsaka koa. Fahiny ela dia nisy tempoly nivavahana tamin' ny sampy natao hoe Jonô tany, ary ny sisa rava avy taminy dia mbola hita ao hiany. Samo koa no anaran' ny tanàna tao; lehibe sady malaza hiany izy fony Paoly niantsona tany.—E.H.S.

**SAMOTRAKIA**: dia nosy anankiray ao avaratr-atsinanan' ny Ranomasina Egeana. Tandrifin' ny vavan' ny ony atao hoe Itebro any Trakia izy, ary 38 maily no halavirany aminy. Tokony ho 32 maily ny manodidina azy; ny halavany dia 8 maily ary ny sakany dia 6 maily. *Soroce* no anaran' ny tendrombohitra malaza indrindra any; 874 refy no hahavony ka mora tazan' olona ao anaty sambo izay mandeha eny ambonin' ny Ranomasina Egeana izy. Taloha dia ratsy be hiany ny seranana tany, fa saiky tsy nisy nahatoky akory. Paoly Apostoly nandalo azy tamin' ny nalehany nankany Eoropa (Asa xvi. 11).—E.H.S.

**SAMPY**: zahao DIDY FOLO, ary ASTAROTA, BALA, DIANA, JOPITERA, MERKORY, MOLOKA, NISROKA, etc.

**SAMSONA**: dia lehilahy nahery indrindra noho ny olona rehetra, ka nirahin' Andriamanitra hamonjy ny Zanak' Isiraely tamin' ny Filistina fahavalony. Raha ny 'Mpitsara' rehetra no heverina, dia saiky tsy nisy nalaza noho izy afa-tsy Samoela irery ihany. Manoa, izay avy tamin' ny firenen' i Dana, no rainy, ary tao amin' ny tanàna natao hoe Zora, izay teo an-tsisin' ny tanin' ny Filistina, no nahaterahany. Talohan' ny nahaterahan' i Samsona dia niseho tamin' ny reniny ny anjelin' Andriamanitra ka nilaza taminy fa hiteraka zazalahy izy. Koa ny zaza dia nasain' ny anjely hatokana ho Nazarita ho an' Andriamanitra; ary ny reniny koa dia nasainy nifady divay sy zava-mahamamo, dia ho masina ho an' i Jehova ny zaza hatrany am-bohoka.

Rehefa teraka Samsona, dia tsy noharatana ny lohany, fa natokana ho an' i Jehova manaraka ny tenin' ny anjely; dia nitombo ny zaza, ary nitahy azy Andriamanitra (Mpit. xiii. 1-24). Nanompo ny Filistina ny Zanak' Isiraely fahizay, ka naharitra efa-polo taona izany fanompoany azy izany, ary ny mba "hamonjy ny Zanak' ny Isiraely" no anton' ny nanendren' Andriamanitra an' i Samsona. Dia nanomboka nanao izany tokoa izy, nefa tsy nahatanteraka, fa vao tamin' ny andron' i Samoela no afaka tokoa ny firenena. Tsy mitohy ny tantaran' i Samsona, fa ny zava-dehibe sasany izay nataony tamin' ny Filistina mbamin' ny nihatra taminy hiany no voalaza. Raha mbola tsy nanomboka nanao izay zara-raharahany izy, fa mbola nitoetra teo an-tobin' i Dana, dia voatsindrin' ny Fanahin' Andriamanitra matetika, ary angamba matetika ihany izy no nampiseho toetra mahagaga fahizay.

**Ny tantarany taorian' izany dia voalaza tsotra sy mazava eo amin' ny Mpit. xiv.—xvi., ka tsy ilaina mba hosoratana avokoa etoana.** Izao anefa no fotopotony:—Ny nakany vehivavy Filistina ho vady sy ny zavatra izay nitranga tamin' ny fampakarana azy; ny namelezany ny Filistina tao Askelona; ny hasomparana nataony tamin' ny vary sy ny voaloboky ny Filistina; ny namonoany ny olona izay nandringana ilay lehilahy any Timna mianakavy; ny namatoran' ny Filistina azy, sy ny namonoany ny olona arivo lahy tamin' ny taolambalonoranom-boriky; ny nitondran' ny vavahadin' i Gaza ho eny an-tendrombohitra; ny nikambanany tamin' ilay vehivavy Delila sy ny fitaka nataon-dravehivavy taminy, sy ny nisamboran' ny Filistina azy, ary ny nahafatesany. Koa raha ny voalazan' ny Soratra Masina ny amin' i Samsona no heverina, saro-pantarina mihitsy izay tena toetrany. Raha ny ankabiazan' ny zavatra nataony no heverina, dia toa olona hafahafa toetra mihitsy izy. Hita fa ny tenany ihany no natanjaka, fa nalemy kosa ny sainy, ka noho izany dia tsy naharitra fakam-panahy izy. Kanefa hita ihany kosa fa raha mbola notandremany ny voadin' ny Nazarita, dia nomban' Andriamanitra tokoa izy, sady narovany sy nampahereziny matetika.

Donto lahy mihitsy ny Filistina, ka saropolahina efa izay tsy izy; koa tsinontsinona taminy ny fitondrana malemilemy. Koa ny nataon' i Samsona tamin' ireny olona ireny ihany no voalaza, fa ny toetrany tamin' ny an-davan-andro tsy voambara. Angamba nibebaka marina noho ny fahalavoany matetika izy, saingy tsy voalaza izany, ary na dia diso matetika aza izy, angamba nahatanteraka izay anjara raharaha nanendrenan' Andriamanitra azy ihany izy. Isan' ny voalazan' ny Apostoly ho nalaza noho ny finoana izy (Heb. xi. 32), kanefa tsy fantatra marina na mba tena finoana mahavonjy izany azy izany, na finoana momba ny raharahany fotsiny hiany. Raha ny nahaveloman' i Samsona no heverina, dia hita fa ny fikambanany tamin' ny vehivavy Jentilisa ratsy fanahy no fototry ny fahoriana izay nahazo azy; sady ny nahafoanany ny voadin' ny Nazarita no nitarika ny fahafatesany. Ny fahotana rehetra dia arahimpahoriana, fa amin' ny fanarahana ny sitrapon' Andriamanitra no ahazoana fiarovana sy fanambinana.—T.R.

SANBALA: dia lehilahy nanam-pahefana, izay avy tany Horonaima, tanàna any Moaba. Ao amin' ny Bokin' i Nehemia dia atao hoe "Sanbala Horonita" izy. Niray tamin' ny Samaritana sy ny olon-kafa fahavalon' ny Jiosy izy mba hanohitra an' i Nehemia sy ny namany tamin' ny nanangananany ny mànda efa rava tany Jerosalema. Nanao lolompo fatratra tamin' i Nehemia sy ny namany izy tamin' izay; koa hatramin' ny vao nahatongavan' i Nehemia tany Jerosalema hanao ny manda ka mandrapahavitany azy dia tsy nitsahatra nanao izay zakany hanimba ny asa tsara izy (Neh. iv. 1; vi. 1, 12, 14). Tobia Amonita sy Gasema Arabo no tena namany indrindra tamin' izany nanoherany an' i Nehemia izany. Raha mbola lasa tany Persia Nehemia, dia nisy zanakavavin' i Sanbala nampakarin' ny anankiray tamin' ny taranak' i Joda, izay zanak' i Eliasiba mpisoronabe; ary noho izany dia noroahin' i Nehemia niala taminy io lehilahy isan' ny taranak' i Joda io (Neh. xiii. 28). —E.H.S.

SANKERIBA: dia isan' ny mpanjaka nalaza indrindra tany Asyria. Nandimby an' i Sargona rainy tamin' ny taona B.C. 702 izy. Tsy mba lahimatoa izy akory, ka tokony ho ny heriny hiany angamba no nahazoany fanjakana. Nalaza noho ny heriny tanady izy. Ny niadiany voalohany dia Merodaka-baladana, mpanjakan' i Babylona, izay nitady hanohitra an' i Asyria, kanjo resin' i Sankeriba izy, ka dia lasan' ny Asyriana ny fanjakany. Tamin' ny taona fahatelon' ny nanjakan' i Sankeriba (B. C. 700) dia naharesy ny tany Sidona sy Askalona izy, ary niady tamin' i Egypta. Tyro sy ny tanána hafa tany Foinikia mbamin' i Edoma sy Asdoda dia samy nampandoaviny hetra ho azy. Koa rehefa nalainy an-keriny Libna sy Lakisy (2 Mpan. xix. 8; Isa. xxxvii. 8), dia nandroso hamely an' i Hezekia, mpanjakan' ny Joda, izy (2 Mpan. xviii. 13). Tamin' ny taona B.C. 699 dia nanafika an' i Babylona fanindroany Sankeriba. Ary dia nandroso nanafika an' i Palestina izy noho ny niodinan' i Hezekia taminy indray sy ny nitadiavany fanampiana tany Egypta. Dia nandalovan' i Sankeriba ihany Jerosalema ka nilaozany nankany Libna sy Lakisy, dia ireo no nasiany indray, kanjo tsy afany. Ary raha mbola tao Lakisy izy dia naniraka telo lahy hankany Jerosalema ho any amin' i Hezekia mpanjaka (2 Mpan. xviii. 17), mba hampanaiky azy. Tsy nety anefa Hezekia, ka niverina maina ny iraky ny mpanjakan' i Asyria. Dia nampitondra taratasy mandrahona mafy an' i Hezekia izy (2 Mpan. xix. 14). "Ary Hezekia niakatra nankao an-tranon' i Jehova ka namelatra iny teo anatrehan' i Jehova." Ary Andriamanitra dia namaly tokoa ny vavaka nataon' i Hezekia ka namely ny miaramilan' ny Asyriana; fa tamin' ny indray alina dia olona 185,000 no matin' ny anjelin' i Jehova tao an-tobin' ny Asyriana. Dia lasa nody Sankeriba ary nitoetra tany Ninive. Mbola niady hiany izy anefa, dia tamin' i Armenia sy Media sy Sosiana ary Babylona, fa toa tsy sahy nanafika an' i Palestina intsony izy. Nanjaka 22 taona izy, dia maty tamin' ny B.C. 680 (2 Mpan. xix. 37; Isa. xxxvii. 31).—E.H.S.

SANTATRA. Araka ny Lalàn' i Mosesy, ny voalohan-teraka izay lahy, na olona na

**biby, no natokana ho an' Andriamanitra ho fahatsiarovana ny tsy namonoan' Andriamanitra ny lahimatoan' ny Jiosy niaraka tamin' ny namonoany ny lahimatoan' ny** Egyptiana rehetra (Eks. xiii. 2, 12; xxii. 29; Nom. viii. 17). Nefa tsy ny voalohanteraka hiany no natokan' ny Jiosy ho an' Andriamanitra, fa ny voaloham-bokatry ny tany koa, dia nisantarana ka naterina ho Azy.

1.—Tamin' ny volana nataony hoe Nisana no nitandreman' ny Jiosy ny Paska. Izany volana izany dia sahalahala amin' ny volana Aprily sy May atỳ Madagaskara, fa tamin' izany dia niantomboka ho masaka ny vary tany an-tsaha. Dia nisantarana ny voaloham-bokatra, ka iray voara no naterina ho an' Andriamanitra tamin' ny andro fahenina ambin' ny folon' izany volana izany. Ny anton' ny nanaovany izany dia ny ho famantarana ny nanaiken' ny olona fa ny fitahian' Andriamanitra no nahavokatra ny tany (Lev. xxiii. 4, 14). Ilay mpitantara malaza tao amin' ny Jiosy natao hoe Josefosy dia milaza fa raha tsy efa voatitra izany amboara izany, dia tsy nisy sahy nijinja vary ny olona. Tamin' ny marainan' ny andro nitandreman' ny Jiosy izany fomba izany no nitsanganan' i Jesosy Kristy tamin' ny maty, ary tokony ho tao an-tsain' i Paoly izany, ka nentiny nilaza an' i Kristy ho "santatr' izay efa nodi-mandry" (1 Kor. xv. 20).

2.—Tamin' ny andro fahadimam-polo taorian' ny Pasaka no nitandreman' ny Jiosy ny Pentekosta. Tafakatra tamin' izany ny vary rehetra tany an-tsaha, ary dia nanatitra santatra indray ho an' Andriamanitra ny olona tamin' izany, dia mofo roa natao tamin' ny vary vao. Ny anton' ny nanaovana izany dia tokony ho famantarana ny fisaoran' ny olona an' Andriamanitra noho ny nitahiany azy ka nanomezany azy ny vokatra avy tany an-tsaha (Eks. xxxiv. 22; Lev. xxiii. 15-21; Nom. xxviii. 26-31).

3.—Ny santatra izay naterina tamin' ny Paska sy tamin' ny Pentekosta dia raharaha nikambanan' ny maro izay miray firenena, fa nisy santatra hafa koa naterina ho an' Andriamanitra, dia izay naterin' ny olona tsirairay isan-tompon-javatra; fa araka ny Lalàna, dia nisantarana avokoa ny vokatry ny tany rehetra (Eks. xxii. 29; xxiii. 16, 19; xxxiv. 26; Nom. xv. 17-21; xviii. 12, 13; Deo. xviii. 3, 4; xxvi. 2-11; vakio koa 2 Tan. xxxi. 5). Ny fahabetsahan' ny voaloham-bokatra izay naterin' ny olona samy irery dia tsy feran' ny Lalána, fa "fitia tsy mba hetra," ka dia samy nanao araka izay tian' ny fony hiany izy.—J. Psc.

**SAOLY** (*Nangatahina*). Zanak' i Kisy, olomalaza tao amin' ny firenen' i Benjamina, izy ary mpanjakan' ny Zanak' Isiraely voalohany. Tao Zela angamba no fonenan-drainy, satria tao no nisy ny fasan-drainy (2 Sam. xxi. 14); fa ny fonenan' i Saoly tao aoriana dia tao Gibea, izay natao hoe "Gibea an' i Benjamina," fa taorian' izany kosa "Gibea an' i Saoly." Talohan' ny andron' i Saoly dia tsy nisy mpanjaka tao amin' ny Isiraely, fa ny mpitsara no nanapaka sy nitondra ny firenena manaraka ny Lalàn' i Mosesy sy ny hevitra azony tamin' Andriamanitra matetika. Raha nahita ny haratsiam-panahin' ny zanak' i Samoela anefa ny vahoaka, dia tsy zakany mihitsy raha ireny no mba hanapaka azy; ary koa, naniry mba hitovy amin' ny firenena hafa izy, ka dia nangataka mpanjaka. Rehefa naka hevitra tamin' Andriamanitra ny amin' izany Samoela, dia nanaiky tsy satry ny fangatahan' ny olona izy, ka dia nanosotra an' i Saoly ho mpanjaka.

1.—*Ny nanosorana an' i Saoly ho mpanjaka.* Saoly dia lehilahy tsy mba fantatr' olona loatra fony izy tsy mbola voahosotra ho mpanjaka, ary toa zavatra sendrasendra ny nihaonany tamin' i Samoela voalohany. Tamin' ny indray mandeha sendra very terỳ an-tendrombohitra ny borikin' i Kisy rainy, ka Samoely sy ny mpanompony anankiray no nirahiny hitady azy. Rehefa nitady hateloana izy ka tsy nahita, dia nikasa ho niverina, fa tsy nety kosa ilay mpanompo raha tsy efa nanontany amin' ny 'mpizaha' (na mpaminany) aloha. Ary rehefa reny fa tao amin' ny vohitra akaikikaiky ny mpizaha, dia nanatona azy izy mba hanontany izay nalehan' ny boriky. Kanefa na dia toa sendrasendra aza izany, hita fa fitondrana avy tamin' Andriamanitra mihitsy; fa he, efa nambaran' Andriamanitra tamin' i Samoela rahateo ny hihaviany. Nony efa hiakatra ho any an-tanàna izay nisy ny "lehilahin' Andriamanitra" izy roa lahy, dia Samoela nifanena taminy teo am-bavahady. Dia noraisin' i Samoela tsara izy, ary rehefa nampandriny ny sainy tamin' ny nilazany ny boriky fa efa hita, dia nasainy niakatra ho eny amin' ny fitoerana avo, izay fanaterana ny fanatitra, izy; sady nilaza tamin' i Saoly ny amin' ny nanendren' Andriamanitra azy ho mpanjaka. Gaga sy variana terỳ Saoly nony efa nandre izany ka namaly hoe: "Tsy Benjamita va aho, avy amin' izay kely indrindra amin' ny firenen' ny Isiraely; ary tsy kely indrindra va ny mpianakaviko ao amin' ny mpianakavin' ny firenen' ny Benjamita rehetra?" Dia niara-nihinana tamin' i Samoela izy sady nandry tao an-tranony koa. Nony ampitso sady maraina koa dia nofohazin' i Samoela izy, ka niara-nivoaka ny tanàna taminy. Ary rehefa nampialohaina ilay mpanompo, dia naka tavoara feno diloilo Samoela, ka naidiny tamin' ny lohan' i Saoly amin' ny anaran' i Jehova; dia vao nalefany hody izy, sady nomeny famantarana telo fa ho tanteraka tokoa izany. Mbola fanosorana mangingina anefa izany. Ary raha vao niambaho niala tamin' i Samoela izy, dia nomen' Andriamanitra "fo vaovao"—saina sy fahaizana ary fikasana

**—ho entiny manao ny raharaha vaovao izay nanendrena azy (1 Sam. ix.; x. 1-13).** Tsy ela taorian' izany dia nivory tao Mizpa ny loholon' ny firenena roa ambin' ny folo mba hifidy mpanjaka, ka *Orima* sy *Tomima* no nifidianana azy (jereo ORIMA). Dia Saoly no voafidy, kanefa nony notadiavina izy, dia tsy hita fa niery. Anefa nasehon' Andriamanitra ihany, ka indro! rehefa nitsangana teo afovoan' ny olona izy, dia hasorony avokoa ny olona rehetra. Faly sy ravo ny ankabeazan' ny olona, fa tsy nankasitraka azy kosa ny sasany (x. 17-27). Kanefa na dia voafidy sy voahosotra aza izy, dia tsy nandray ny fanjakany niaraka tamin' izay, fa niverina nody tany an-tranon-drainy aloha (x. 26).

2.—*Ny nandresen' i Saoly ny Amonita.* Rehefa nitoetra kelikely tao amin' ny raharahany Saoly, ka niakatra avy tany an-tsaha tamin' ny indray hariva, dia nandre fitomaniana sy tabataba be tao an-tanàna izy, ary nony efa nanontaniany ny fototr' izany, dia nilazana izy fa nanafika an' i Jabesi-Gileada ny Amonita. (Jabesi-Gileada dia tany tao amin' ny fizaran-tanin' ny Manase, tao an-dafy atsinanan' i Jordana, ary Benjamita no ankabeazan' ny mponina tao (Mpit. xxi. 10-15). Rehefa ren' i Saoly izany, dia nilatsahan' ny "Fanahin' Andriamanitra" izy, ka dia nampamory olona betsaka faingana ho entiny hamonjy azy. Naharava ny tobin' ny Amonita izy, ka faly ny Zanak' Isiraely rehetra, koa dia notsarovan' ny mponina tao Jabesi-Gileada ela izany famonjena izany (xxxi. 11-13). Rehefa niverina avy nanafika izy, dia nivory tao Gilgala ny lohan' ny isam-pirenena teo anatrehan' Andriamanitra; ary Samoela koa mba tonga tao tamin' izany. Koa dia nohamafisina ny fanekena ny amin' ny nahampanjaka an' i Saoly (fa nankasitrahan' ny olona rehetra izy tamin' izany); ary hatramin' izany dia namory miaramila sy niseho ho mpanjaka tokoa izy (xii.).

3.—*Ny niadiany tamin' ny Filistina sy ny voaloham-pahadisoany.* Rehefa nanjaka roa taona Saoly, dia ta-hanafaka ny Zanak' Isiraely tamin' ny ziogan' ny Filistina izy; kanefa sarotra hatao izany, fa tsy nanampiadiana izy, satria tsy nisy navelan' ny Filistina ho mpanefy ny Isiraelita tao amin' ny tany rehetra, fandrao hanefy fiadiana izy. Nony efa nahavory miaramila telo arivo lahy anefa Saoly, dia nandroso namely ny Filistina, kanefa tsy naharesy azy izy tamin' ny voalohany indrindra, fa efa nandositra ho eny an-dafin' i Jordana ny miaramilany sasany. Nitaredretra koa Samoela, fa tsy tonga teo anatin' ny fotoana nifanekena, koa kivy sy taitra loatra Saoly, ka dia nanao zavatra tsy mety indrindra. Tsy niandry izay ho sitrapon' Andriamanitra izy, fa nentin' ny fahatairana, ka ny tenany no nanatitra ny fanatitra izay tsy nety ho nataon' olon-kafa afa-tsy izay voafidin' Andriamanitra ihany. Nony vantan' ny vao vita izany, dia tonga Samoela koa nanadina an' i Saoly ny amin' izay efa nataony izy; sady nambarany mazava taminy ny hadisoany tamin' Andriamanitra, sy ny ho vokatr' izany (xiii. 1-14). Kanefa na dia nanota aza izy, dia hita fa mbola nambinin' Andriamanitra ihany taoriana.

Ny amin' ny namelezan' i Jonatana sy ny mpitondra ny fiadian' ny Filistina, sy ny nandreseny azy, jereo xiv. Nisy anefa fahadalana lehibe niseho tamin' i Saoly indray; fa ny miaramilany dia nasainy hifady hanina indray andro manontolo, ka reraka loatra izy rehetra. Ary noho izany voady foana izany dia tsy naharaka ny Filistina izy, ka sosotra mafy terỳ Saoly. Jonatana zanany koa, izay nampiseho herim-po sy fahasahiana mahagaga androtrizay, dia saiky novonoiny noho ny nanotany tsy nahy ny teny fianianana izay efa nataon' i Saoly rainy; koa raha tsy narovan' ny olona, dia tsy maintsy ho efa namono an' i Jonatana mihitsy izy. Koa dia afa-mandositra ny sisan' ny Filistina ka tsy tratra intsony (xiv. 24-46).

Nefa izay nahatezitra an' Andriamanitra indrindra, sady mampiseho miharihary ny toe-panahin' i Saoly, dia ny nataony tamin' ny tafika nentiny, araka ny didin' i Jehova hamely ny Amalekita; vakio toko xv. Fa nanaraka ny sitrapony ihany izy ka tsy nandringana ny fahavalo avokoa, fa namonjy ny mpanjaka sy ny matavy sady tsara indrindra tamin' ny biby, ka dia nandika ny didy tsotra sy mazava nomen' i Jehova azy. Ary noho izany dia hoy Samoela: "Satria nandà ny tenin' i Jehova hianao, dia nolaviny no tsy ho mpanjaka kosa."

4.—*Ny toetra amam-panaon' i Saoly taorian' izany, sy ny nahafatesany.* Hatramin' izany toa tsy nanan-draharaha tamin' i Saoly intsony Samoela, satria tsy laitra nanarina izy, ka dia navelany hanaram-po tamin' ny sisa. Koa hatramin' izany dia nalaky nihena ny heriny sy ny fahefany, ary nalazo ny voninahiny; ary tamin' ny farany dia nijinja ny vokatry ny fahadalany tokoa izy. "Ny Fanahin' i Jehova niala taminy," ka nisy "fanahy ratsy" kosa nahazo azy. Koa nony efa nihetsika mafy izany fanahy ratsy izany, dia tsy azon' olona nakekezina intsony izy, fandrao matiny raha manakaiky azy. Davida dia naloniny fatratra erỳ ka nenjehiny hoatra ny haza an-tendrombohitra (xix.—xxvi.); ny mpisorona tany Noba dia novonoiny avokoa mbamin' ny vady aman-janany aza (xxii. 11-19); ary na dia Jonatana zanany aza dia saiky matiny tamim-pahatezerana noho ny nisakaizany tamin' i Davida (xx. 30-34).

Nampandry ny sainy kely ihany indraindray ny fitendrin' i Davida ny valiha, kanefa tsy nikasika ny fototry ny ratsy izany. Raha mba nibebaka marina tamin' Andria-

manitra sy niala tamin' ny ratsy izy, dia angamba nety afaka taminy koa izany toetra amam-panahy izany; fa satria tsy nanao izany izy, dia nitombo ny faharatsiany lalandava. Dia nanafika an' i Saoly indray ny Filistina, koa rehefa hitany ny hamaroan' ny fahavalo izay nitoby teo amin' ny lemak' i Esdraelona, dia natahotra sy nangovitra indrindra izy; ka dia lasa nanatona ny mpisorona (araka ny fanao) mba hanontany izay sitrapon' Andriamanitra. Fa tsy nety namaly azy intsony Jehova, na tamin' ny nofy, na tamin' ny Orima, na tamin' ny mpaminany, fa efa nandao azy Izy. Koa dia voatariky ny famoizam-po izy, ka dia nanatona ny vehivavy anankiray nataony ho notsindrian-javatra tao Endora. Taloha kelin' izany, dia efa nasain' i Saoly haringana avokoa ny mpanao ody mahery sy ny mpanao hitsak' andro rehetra tao amin' ny taniny, kanjo ny tenany indray no tonga nanatona azy. Tsy mifanaraka be hiany ny hevitry ny olona ny amin' ny nisehoan' i Samoela taminy tamin' izany. Ataon' ny sasany fa ny fieritreretana sy ny toetr' i Saoly fotsiny no toa nampandre azy ny feon' i Samoela indray; ary ny sasany kosa indray manao hoe, ny Devoly no naka ny feon' i Samoela ka niteny taminy; fa ny sasany indray mihevitra fa navelan' Andriamanitra hiseho tamin-dravehivavy tokoa ny fanahin' i Samoela. Izany hevitra farany izany no tokony ho marina. Ny teny no lazain' i Samoela tamin' i Saoly dia tanteraka tokoa; fa nony ampitson' iny, rehefa mafy ny ady, ka hitan' i Saoly fa maty ny zanany telo lahy, dia kivy ratsy tery izy dia nianjera tamin' ny sabany ka maty. Dia nalain' ny Filistina ny fatin' izy efa-mianaka ka nahantony tamin' ny mandan' ny tanàna Beti-sana, ho fihomehezan' ny olona rehetra mandalo. Rehefa ren' ny mponina tao Jabesi-Gileada izany, dia nalahelo izy (fa mbola tsaroany ny namonjen' i Saoly azy fahiny), na dia sahy nanao vy very ny ainy nankany Beti-sana. Nefa dia azony hiany ny faty ka nodorany; ary ny lavenona dia nalevina tamim-panajana teo Jabesy (1 Sam. xxviii.—xxxi).

Raha ny tantaran' i Saoly no heverina, dia hita fa navesa-danja mihitsy ny faharatsiany, kanefa mba mety ihany kosa raha tsarovana ny nahatsara azy. Nampiseho fahamaotinana tokoa izy, raha nilazan' i Samoela fa ho mpanjaka (ix. 21). Ny nandeferany tamin' ireo olona vitsy izay nanda azy tao Mizpa ireo dia manambara fa lehilahy tia famindrampo tokoa izy tamin' ny voalohany (x. 27; xi. 13). Ny nibebahany tamin' i Davida, izay namonjy ny ainy, dia maneho toe-panahy tsara koa (xxvi. 17, 21). Ny fisaonana nataon' i Davida koa (2 Sam. i.) dia manambara fa nisy fahatsaram-panahy ihany tao amin' i Saoly. Ny fototry ny nahadiso azy tamin' ny voalohany dia ny tsy nitandremany ny Tenin' Andriamanitra tamin' ny vavan' i Samoela; ary taorian' izany dia nitombo niandalana ny haratsiany, koa tamin' ny farany dia nanaram-po fotsiny tamin' ny zavatra ratsy rehetra izy sady toa maty avokoa ny hatsaram-panahy izay nananany taloha. Olona araka ny sitrapon' ny vahoaka fotsiny hiany Saoly, fa tsy araka ny sitrapon' Andriamanitra, tahaka an' i Davida, ka izany no naharava ny fiandrianany sy ny fanjakany.—T.B.

**SAOLY**: jereo PAOLY.

**SAONA.** Maro sady samy hafa ny fomban' ny Jiosy sy ny firenena hafa voalazan' ny Baiboly, raha nisaona izy noho ny fahafatesan-kavana na ny faheriana hafa koa sendra nanjo azy. Koa satria tsy dia mitovy loatra ny fombany sasany amin' izay fanao aty Madagaskara, dia holazaina kely avy izy. Ary izao no fomba sasany narahiny: (1) Niteha-tratra sy tena koa izy. (2) Nitaraina sy nidradradradra mafy loatra izy. (3) Nanao hira fisaonana na kalo izy. (4) Nanao fanasam-pandevenana izy. (5) Nanarama olona, indrindra fa vehivavy, hisaona izy. Ary izao koa no naha-samy hafa ny fisaonan' ny Jiosy sy ny firenena hafa ao amin' ny tany manodidina azy amin' ny fomban' ny firenena any Eoropa: (1) Izay rehetra nataony tamin' izany dia natao miharihar teo anatrehan' ny olona, sady fatra-pitandrina ny fomba fanao rehetra izy (Gen. xxii. 2; Joba i. 20; ii. 8; Isa. xv. 3, etc.). (2) Ary izao koa no fomba sasany izay famantaran' ny alahelony: (*a*) Notriatriariny ny akanjony (Gen. xxxvii. 29-34; xliv. 13, etc.). (*b*) Nitafy lamba fisaonana izay ratsiratsy na mainty izy (Gen. xxxvii. 34; 2 Sam. iii. 31; xiv. 2; xxi. 10, etc.). (*d*) Nasiany lavenona na vovoka ny lohany sy ny tenany (2 Sam. xiii. 19; xv. 32, etc.). (*e*) Ny haingo rehetra no navelany, sady tsy nanasa tava na nanao volo izy (Deo. xxi. 12, 13, etc.). (*f*) Nanety ny volon-dohany izy sady nanongo-baoka sy volon-doha (Lev. x. 6; 2 Sam. xix. 25, etc.). (*g*) Nesoriny ny akanjony ka navelany ho mitanjaka ny tenany sasany (Isa. xx. 2; xlvii. 2, etc.). (*h*) Nifady hanina sy fisotro sasany izy (2 Sam. i. 12; iii. 35; xii. 16-22, etc.). (*i*) Ny fanatitra naterina tamin' Andriamanitra koa tsy mba nihinanany (Lev. vii. 20; Deo. xxvi. 14). (*j*) Nisarom-bava izy, ary indraindray ny lohany avokoa no nosaronany ho famantarana fa nangina izy (Lev. xiii. 45; 2 Sam. xv. 30; xix. 4). (*k*) Notetehiny ny tenany (Jer. xvi. 6, 7; xli. 5). (*l*) Notehafiny ny tenany (Jer. xxxi. 19; Ezek. xxi. 12). (*m*) Nampaka olona izay nokaramainy hisaona sy hidradradradra izy (Mpt. T. xii. 5; Jer ix. 17; Amo. v. 16; Mat. ix. 23). (*n*) Nipetraka na niankohoka teo amin' ny tany izy sady nangina (Gen. xxiii. 3; Mpit. xx. 26, etc.). (*p*) Nanao fanasana izy sady nanamboatra kapoaka nisy divay ho fahafahana alahelo (Jer. xvi. 7, 8). Samy hafa

be ihany ny fotoana fisaonany ny maty; Jakoba Patriarka no nisaonan' ny zanany 70 andro (Gen. l. 3); fa Arona sy Mosesy no nisaonan' ny Zanak' Isiraely 30 andro kosa (Nom. xx. 29; Deo. xxxiv. 8). Nony maty Saoly mpanjaka, hafitoana ihany no nisaonan' ny vahoaka azy (1 Sam. xxxi. 13). Kanefa angamba nohafohezina ny fotoana noho ny fahoriana nanjo ny fanjakana rehetra tamin' izany. (3) Tokony holazaina koa (*a*) ny fisaonana fanaon' ny olona ho fanajana ny sampy sasany, dia Tamoza (Ezek. viii. 14). (*b*) Ny mpisoronabe sy ny Nazirita norarana tsy hisaona ny havany, na ny rainy na ny reniny aza (Lev. xxi. 10, 11; Nom. vi. 7); ary ny mpisorona ambanimbany kosa tsy nisaona afa-tsy ny havany akaiky ihany (Lev. xxi. 1, 2-4). (*d*) Ny hanina nohanin' ny olona tamin' ny fotoampisaonana dia nataony fa maloto (Deo. xxvi. 14; Jer. xvi. 5-7). (4) Ary raha ny boky nosoratan' ny mpanoratra hafa teo amin' ny firenena mpanompo sampy no dinihina koa, dia hitantsika fa nitovitovy ihany ny fanaony amin' izay voalaza teo. Ary mandraka ankehitriny aza dia mbola tahaka izany ny fanaon' ny olona any Egypta sy Syria raha misaona, fa mandehandeha eran' ny tanàna midradradradra sy mitaraina mafy izy; mitafy lambarano; manisy vovoka na fotaka eo an-dohany, sady miantso hoe: "Indrisy ny fahoriako! Indrisy ny voninahiny!" etc., etc., araka izay voalaza ao amin' ny Jer. xxii. 18 ihany.—J.S.

**SARAHA**: dia vadin' i Abrahama sy renin' Isaka. Havana akaikin' i Abrahama koa izy, fa hoy izy: "Zanakavavin' ny raiko izy, fa tsy mba zanakavavin' ny reniko." Ny anarany tamin' ny voalohany dia 'Saray,' izany hoe, "Miendrik' andriana," fa tamin' ny andro nanovan' i Jehova ny anaran' i Abrama ho Abrahama ny azy koa dia novany ho 'Saraha,' izany hoe, raha adika, "Maro-fara," na "Andriambavy." Tia ny vadiny aman-janany tokoa izy ka tsy tohany ny fihomehezan' Isimaela an' Isaka, dia nandroaka azy sy Hagara reniny hiala izy. Isan'ny olona tantaraina amin' ny Heb. xi. noho ny finoany Saraha, fa malaza noho ny hatsaran' ny fitondrantenany sy ny fankatoavany ny vadiny (1 Pet. iii. 6). Maty tany Hebrona 28 taona talohan' ny nahafatesan' i Abrahama izy, ka dia 127 taona ny andro niainany, ary nalevina tao amin' ny zohy ao Makpela izy.—E.C.

**SARDISY**; dia tanàna voalaza ao amin' ny Apokalypsy iii. 1-6 ihany, sady isan' ny tanàna fito tany Asia izay nisy fiangonana ka nanoratan' i Jaona Apostoly epistily fohifohy. Tanàna lehibe sady tsara rafitra ary be olona Sardisy tamin' ny andro taloha ela, ary renivohitry ny fanjakan' i Lydia. Naorina teo amin' ny tany lemaka mahavokatra izay noleman' ny Ony Paktolosy izy sy teo am-bodin' ny tendrombohitra Timolosy. Noho ny hatsaran' ny tanàna sy ny haren' ny mponina tao, dia natao fahirano matetika Sardisy: fa lasan' i Kyrosy aloha, izay nandresy an' i Kresosy mpanjakany; dia lasan' ny Romana koa izy; ary taorian' izany dia nihena ny voninahiny. Tamin' ny andro nanjakan' i Tiberio Emperora dia noravan' ny horohorontany izy, nefa naorina indray. Ratsy laza teo amin' ny firenena hafa ny mponina tao Sardisy noho ny fitondran-tenany, ary izany angaha no nokasain' ny Tompo hanarina amin' ny teniny hoe: "Kanefa misy olona vitsy atỳ aminao atỳ Sardisy izay tsy nandoto ny fitafiany." Ary ny fiangonana tao koa efa tonga nalaina sy matimaty, fa nanana anarana ho velona izy, kanjo maty ihany. Tamin' ny andro taorian' ny naroratana ireo teny ireo dia noravan' ny horohorontany matetika Sardisy sady nosimban' ny Torka, ka dia korontam-bato ihany izao ny tanàna, ary vohitra kely ratsiratsy atao hoe *Sart* no miorina aa ankehitriny. Nefa hita ao koa ny trano filalaovana, ary ny andry roan' ny tempoly anankiray, izay mbola mijoro ihany ka miseho miharihary.—J.S.



*Sargona, mpanjakan' i Asyria; sary nalaina tamin' ny vato fisaka any Ninive.*

**SARDONYKSA** : zahao VATO SOA.

**SARGONA** : dia isan' ny mpanjaka nalaza tany Asyria, izay nandimby an' i Salmanevera. Indray maka ihany ny anarany no soalaza ao amin' ny Baiboly (Isa. xx. 1). Lehilahy nalaza tan-ady izy, ary maro ny tany notafihiny—dia Babylona, Sosana, Media, Syria, Palestina, Arabia, Egypta, mbamin' ny tany hafa koa. Ny nahafahan' i Tartana (jeneraliny) an' i Asdoda, tamin'ny taona B.C. 712, dia voalaza ao amin' Isa. xx. 1. Nanao lapa lehibe sady tsara tarehy indrindra tany Asyria Sargona, ary maro koa no trano nataony. Sivy ambin' ny folo taona, hono, no nanjakany (B. C. 721—702), ary Sankeriba zanany no nandimby azy.—E.H.S.

**SARONA** : dia ilay tany lemaka sady mahavokatra be any Palestina ao amoron-dranomasina andrefana, indrindra fa ny tany eo anelanelan' i Kaisaria sy Jopa. Voalaza matetika ao amin' ny Test. Tal. izy ; zahao 1 Tan. xxvii. 29 ; Isa. xxxiii. 9 ; xxxv. 2 ; lxv. 10 ; Ton. K. ii. 1 ; ary ao amin' ny Asa ix. 35. Raha tahaka ny hevitry ny sasany koa, ilay Sarona voalazan' ny 1 Tan. v. 17 dia tany any atsinanan' i Jordana, takaikin' i Gileada sy Basana.—J.S.

**SARON-TRATRA** : jereo MPISORONABE.

**SATANA.** Teny Hebreo izany, ary 'fahavalo' na 'mpanohitra' no heviny, ka anarana enti-milaza izay tena fahavalon' Andriamanitra, sady mpaka fanahy ny fanahin' olona. Afa-tsy ny hoe 'Satana,' dia mahazo anarana betsaka koa izy, dia izao: Devoly, Dragona, Anjelin' ny lavaka tsy hita noanoa, Andrianan' izao tontolo izao, Mpanapaka ny fanjakana avy amin' ny rivotra, Andriamanitr' izao tontolo izao, Apolyona, Abadona, Menarana, Belzeboba ; fa Satana sy Devoly kosa no mazàna anarany noho ny sasany.

Ny anarana hoe Satana hitantsika ao amin' ny Test. Tal., dia ao amin' ny 1 Tan. xxi. 1 ; Joba i. sy ii. ; Zak. iii. 1, 2, fa tsy miseho mazava amin' izany izay toetrany sy ny ratsy ataony tahaka ny hita ao amin' ny Test. Vao. Tamin' ny nahatongavan' i Kristy sy ny niantombohan' ny fanjakany, dia mainka nitsangan-ko mpanohitra sy fahavalo miharihary kokoa izy. Ao amin' ny filazantsara rehetra dia miseho ho rafilahin' i Kristy sy ny fanjakany tokoa izy, ka hita izany amin' izao teny ambany izao: Mat. iv. 10 ; xii. 26 ; Mar. iv. 15 ; Lio. x. 18 ; xxii. 3-31 ; Asa xxvi. 18 ; Rom. xvi. 20 ; 2 Kor. xi. 14 ; Apok. ii. 13 ; xii. 9. Nantsoina hoe Satana Petera tamin' ny indray mandeha, satria nitady hampanaiky an' i Kristy tsy hanao izay tokony hataony izy ; ka fomba sy toe-panahin' i Satana ny manohitra tahaka izany, fa tsy araka ny fanahin' i Kristy (Mat. xvi. 22, 23).

Ny anarana hoe Devoly no atao matetika kokoa ao amin' ny Test. Vao. noho ny hoe Satana, kanefa samy izy ihany izany. *Diabolus* izany amin' ny teny Grika, fa nadika hoe 'Devoly,' ary 'mpanendrikendrika' na 'mpiampanga' no heviny ; fa indraindray dia akambana ny anarana roa : "Ilay menarana ela, izay atao hoe Devoly sy Satana" (Apok. xii. 9). Satana angaha milaza azy ho mpanohitra sy fahavalon' izay soa rehetra, ary Devoly kosa milaza azy ho mpanendrikendrika sy mpiampanga ny olon' Andriamanitra (Apok. xii. 10). Nanendrikendrika sy niampanga an' i Kristy Jodasy, ka izany no nanaovan' ny Tompo azy hoe devoly, fa hoy Izy : "Tsy Izaho va no nifidy anareo roa ambin' ny folo lahy, nefa ny anankiray aminareo aza dia devoly ?" (Jao. vi. 70.) Afa-tsy ao amin' io teny io dia tsy atao anaran' olona izany teny izany, fa naona propera kosa izy ka mahazo an' ilay anankiray ihany, izay lohan' ny ratsy ka maka fanahy ny olombelona (Mat iv. 1-11 ; Lio. viii. 12 ; Jao. viii. 44 ; Asa. xiii. 10 ; Efes. vi. 11 ; 1 Pet. v. 8 ; 1 Jao. iii. 8 ; Apok. xii. 9). Ny hoe 'demonia' tsy dia milaza an' i Satana, fa ny irany kosa izay nitoetra tao anatin' ny olona, ka navoakan' i Kristy ny sasany ; zahao DEMONIA.

Raha tahaka ny hevitry ny sasany, tsy dia tena fanahy mihitsy Satana, fa anarana fotsiny ihany enti-milaza ny fomba aman-toetry ny fahotana, fa saingy natao naona propera izany, hono, araka ny fomba anarana amin' ny olona ihany. Zava-dratsy no lazaina amin' izany, hoy izy, fa tsy olona, na fanahy, na zava-manan-aina akory. Nefa tsy azo inoana izany, fa manana ny fomba sy ny toetry ny manan-aina tokoa Satana. Voalaza ho manam-pahefana sy fanjakana sy iraka ary mpanaraka izy. Mandehandeha, miteny, maka fanahy, ary manohitra izy ; mitondra adidy sy heloka izy, ary hotsaraina sy hovaliana araka ny nataony. Ny fotojavatra tsy azo ilazana izany, fa ny tena fanahy manan-aina ihany ; koa dia tsy ohatra fotsiny ny hoe Satana, fa tena anaran' ny fahavalo velona sy mihetsika, izay miady amin' Andriamanitra sy isika. Hita marina izany amin' ny fakàm-panahy an' i Kristy, fa tena manan-aina no nanao izany, fa tsy toe-javatra. Fa niteny tamin-javatra va Izy raha nanao hoe : "Aza maka fanahy an' i Jehova Andriamanitrao," na: "Mankanesa ato aoriako, ry Satana"? Toraka izany koa ny teny ao amin' ny Jao. viii. 44, fa toe-javatra tsy azo holazaina ho "mpamono hatramin' ny taloha." Nitondra ny toetra sy ny fomban' ny manana aina Satana, ka dia tsy azo lavina fa tena manana aina izy, fa tsy zavatra natao ohatra ihany.

Tsy dia ny fanahy ihany no asian' ny Devoly, fa ny tena koa. Mahatonga aretina izy indraindray, araka ny ambaran' ny Soratra Masina (Joba ii. 7 : Lio. xiii. 16). "Nandehandeha Jesosy nanao soa sy nanasitrana izay rehetra azon' ny herin' ny

Devoly"—dia aretina izany (Asa x. 38). Natolotra ho an' i Satana Hymeneosy sy Aleksandro mba hofaizina—dia fampijaliana ny nofo izany (1 Tim. i. 20). Isan' ny fanjakan' i Satana ny demonia voalaza ao amin' ny Test. Vao. Tonga Kristy handrava ny asan' i Satana, ary ny namoahany ny demonia no isan' ny porofo fa nanao izany Izy. Nampangain' ny sasany lainga Jesosy fa Satana, lohan' ny demonia, no namoahany ny demonia, ary hoy ny navalin' i Kristy: "Raha izany no izy, dia miady an-trano ny fanjakany, ka mamoaka ny vahoakany ihany Satana." Mbola miasa atỳ an-tany Satana. Raha mampiditra hevitra tsara ao am-pon' ny marina Andriamanitra, dia mampiditra hevi-dratsy ao am-pon' ny ratsy kosa Satana ka mitaona ho amin' ny ota; kanefa tsy mahazo manao mihoatra noho ny avelan Andriamanitra hataony izy; ary mahay mahatonga soa amin' ny ratsy Andriamanitra. Tsy dia ny fahatezeran' ny olona ihany, fa ny amin' ny Devoly koa no azo hovana ho tonga fiderana an' Andriamanitra, ary ny fahatezerany sisa dia isikinany.—C.J.

**SATROBONINAHITRA.** Ny niandohan' ny satroboninahitra, izay efa fanao saiky tao amin' ny firenena rehetra, na tany aloha, na tamin' ny andro taoriana, ka mandraka ankehitriny aza, dia avy tamin' ny fehindoha ihany, izay fanaon' ny olona izay lava volo. Tao aorian' izany dia toa noheverina fa mety raha avahana amin' ny vahoaka ny mpanjaka, dia natao parasily na landy hafa soratra ny fehin-dohany; dia nasiana vato soa izany; ary tato aoriana indray dia natao avoavo ny fehin-dohany ka tonga sarondoha kosa, sady nampiana be ihany ny haingony sy ny vato soa tao aminy. Hita marimarina izany eo amin' ny sary vato sy ny vola ary ny boky vitan' ny firenena tany aloha, dia ny Egyptiana, ny Asyriana, ny Babyloniana, ary ny sasany. Matetika volamena ny fehin-doha, ary ny sarony dia lamba saro-bidy notenomina taretra volafotsy sy volamena. Ary ny satroboninahitra tao amin' ny firenena sasany angamba dia nitovitovy amin' izay mbola fanaon' ny mpanjakan' i Persia sy India, dia hamama avoavo, voaravaky ny volom-borona sy vato soa maro saro-bidy sady mamirapiratra fatratra. Ny satroboninahitry ny mpisoronabe tao amin' ny Jiosy dia toa hamama nisy fehy na ribà manga, sady nasiana takelabolamena voasokitra amin' ny teny hoe 'Hamasinina ho an' i Jehova' (Eks. xxviii. 36; xxix. 6; Lev. viii. 9). Maromaro ihany ny teny milaza satroboninahitra ao amin' ny Baiboly; zahao 1 Sam. i. 10; 2 Mpan. xi. 12; Est. i. 2; ii. 17, etc. Matetika koa ny hoe 'satroboninahitra' dia enti-milaza voninahitra sy valim-pitia (Apok. iii. 11; xii. 3; xix. 12). Ary ao amin' ny epistily sasany dia atao hoe 'satroboninahitra' koa ilay fehin-doha natao amin' ny ravin-kazo samy



*Satroboninahitra samy hafa karazana.*

hafa izay nomena ny olona nandresy tamin' ny filalaovana lehibe; ka dia entina hamporisika ny Kristiana hitady ny satroboninahitra "tsy mety ho lo" izany (1 Kor. ix. 25; 2 Tim. ii. 5; iv. 8; 1 Pet. v. 4).—J.S.

**SAVE**: dia lohasaha anankiray any avaratr' i Jerosalema, izay natao hoe koa 'Lohasahan' ny mpanjaka' (Gen. xiv. 17; 2 Sam. xviii. 18).—J.S.

**SAVE-KIRIATAIMA**: dia tany lemaka tao akaikin' ny tanàna Kiriataima, tao andafin' i Jordana, izay fonenan' ny Emima tamin' ny andro nitondran' i Kedorlaomera tafika namely azy (Gen. xiv. 5), nefa tonga fonenan' ny firenen' i Robena tato aoriana izy (Nom. xxxii. 37; Jos. xiii. 19).—J.S.

**SEALTIELA** (*Nangatahina tamin' Andriamanitra*): dia rain' i Zerobabela mpanapaka, sady isan' ny razan' i Jesosy Kristy Tompo; voalaza ao amin' i Matio ho zanak' i Jekonia izy (i. 12), nefa voalazan' i Lioka kosa ho zanak' i Mery (iii. 27). Angamba zanaka nateraky ny anankiray tamin' ireo izy, fa natsangan' ny anankiray kosa. Vakio koa 1 Tant. iii. 17; Ezra iii. 2; Neh. xii. 1; Hag. i. 12.—J.S.

**SEARA-JASOBA**: dia zanakalahin' Isaia mpaminany (Isa. vii. 3); ny hevitry ny anarany ("Hisy sisa hiverina"), tahaka ny an' ny rahalahiny koa, angamba dia toa faminaniana hanome toky fa tsy ho lany ringana ny olona, fa hody indray amimpiadanana ho amin' ny fonenany avy izy.—J.S.

**SEBA**: dia ny zanakalahi-matoan' i Kosy, zanak' i Hama (Gen. x. 7; 1 Tan. i. 9); ary izy koa no nahazoan' ny tany nonenan' ny taranany ny anarany (Seba na Saba). Raha tahaka ny hevitry ny maro, ny fonenan' ny Sabeana dia ny tany Etiopia, any atsimon' i Egypta, dia ny tany ao amoron' ny ony Neila, ary ny renivohiny dia ny nosy

atao hoe Meröe ao ampovoan' i Neila. Ny taranany dia voalaza ao amin' ny Sal. lxxii. 10; Isa. xliii. 3; xlv. 14.—J.S.

**SEBANIA**: dia anaran' ny efadahy voalazan' ny Test. Tal.; ny teny milaza azy dia 1 Tan. xv. 24; Neh. ix. 4; x. 10-12.—J.S.

**SEBNA**: dia isan' ny tandapan' i Hezekia mpanjaka, izay naongana, ka nomena an' i Eliakima ny voninahiny (Isa. xxii. 15); fa tato aoriana indray dia natao mpanoratra izy (xxxvi. 3; 2 Mpan. xiv. 22).—J.S.

**SEDARA**: dia anaran' ny hazo lehibe sy malaza izay voalaza matetika ao amin' ny Test. Tal. Izay sedara marina (*Cedrus Libani*) dia maniry ao amin' ny lohasaha eo anelanelan' ny tendron' ny tendrombohitr' i Libanona, nefa avo (6500 fita) ambonin' ny ranomasina. Maromaro ny sedara miaramaniry ao; ny hahavony dia hatramin' ny 80 fita ka hatramin' ny 100 fita. Ary misandrahaka lavitra izy, vaventy ny vatany sy ny rantsany lehibe, ary matevina ny raviny. Koa hatramin' ny ela ny hatsaran-tarehin' ny sedara sy ny hahavony ary ny faharetany dia nahalaza azy; ka maro ny teny ao amin' ny Salamo sy ny boky poetikaly izay maka azy ho ohatra sy tandindon' ny tsara fanahy sy ny mpanjaka; zahao Sal. xxix. 5; lxxx. 10; xcii. 12; civ. 10; Ezek. xvii. 23; xxxi. 3; Ton-K. v. 15, etc. Hazo sedara maro no nampitondrain' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, ho an' i Solomona mpanjaka hanaovany ny Tempoly tany Jerosalema sy ny tranon' andriana (2 Sam. v. 11; 1 Mpan. v. 5, 6-10); ary sedara koa no fanaovana zavatra maro, na rihan-trano, na fanaka, na vata, etc. (Ton-K. i. 17; viii. 9; Jer. xii. 14, etc.) Nefa kosa, araka ny hevitry ny mpanoratra maro, ny teny Hebreo (*eres*) nadika hoe 'sedara' dia teny malalaka koa, ka tsy ny sedara any Libanona ihany no lazainy mandrakariva, fa ny hazo sasany mitovitovy karazana aminy, izay maniry ao amin' ny tany mafanafana kokoa noho ny havoan' i Libanona. Ary dia ataony fa ny hazo paina (*Pinus halapensis*, etc.) sy ny jonipera (*Juniperus excelsa*, etc.) no lazain' izany teny malalaka hoe *eres* izany indraindray. Izao no tokony ho heviny angaha ao amin' ireo teny ireo: Lev. xiv. 4; Nom. xix. 6; Ezek. xxvii. 5, etc. Ny tarehin' ny sedara dia hita amin' ny sary miaraka amin' ity.—J.S.

**SEFARVAIMA**: dia tanàna anankiray tany Babylona, tao amoron' ny ony Eofrata, izay lasan' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria (2 Mpan. xix. 13; Isa. xxxvii. 13). Natao hoe *Sippara* koa izy, ary toa roa ny tanàna, tao anilany roan' ny ony.—J.S.



*Sedera any Libanona.*

**SEFATIA**: dia anaran' ny olona maromaro voalazan' ny Test. Tal.; zahao 2 Sam. iii. 4; 1 Tan. xii. 5; xxvii. 16; 2 Tan. xxii. 2; Ezra ii. 4-57; viii. 8; ix. 4; Jer. xxxviii. 1.—J.S.

**SEIRA** (*Voloina*): (1) dia anaran' ny tendrombohitra tomandavana izay mahatratra hatramin' ny Ranomasina Maty ka hatramin' ny Golfan' i Akaba, izay miray amin' ny Ranomasina Mena (Deo. ii. 1). Ny anarany dia tokony ho avy tamin' i Seira Horita, izay lehibe tamin' ny tompon-tany voalohany indrindra tany (Gen. xxxvi. 20). Araka ny hevitry ny sasany anefa, dia ataony fa avy tamin' ny tarehin' ny tendrombohitra be kirihitrala misafotofoto no niandohan' ny anarany. Ny tendrombohitra hoe Seira voalaza ao amin' ny Deo. ii. 1-8 dia nitatra nianatsimo lavidavitra kokoa tamin' izay noho ny ankehitriny. Ny tendrombohitra Halaka (na mangadihady, Jos. xi. 17) no namaritra azy teo avaratra, ary voafaritry ny lohan' ny Golfan' i Akaba (na Elanitika) tao atsimo izy. Ny Lohasaha Arabà no tao andrefany, ary ao atsinanana dia voafaritry ny tendrombohitra tomandavana, izay mipaka amin' ny tany Arabia, izy.

(2) **Seira** koa dia fari-tany anankiray izay namaritra ny tanin' i Joda tao avaratra (Jos. xv. 10). Tao andrefan' i Kirjata-jearima sy tao atsinanan' i Betisemesy izy. Tsy azo lazaina marina izay nihavian' ny anarany, fa tokony ho avy tamin' ny tarehin' ny tany, izay samy hafa be ihany ny manodidina azy, no nahazoany izany anarana hoe Seira (voloina) izany.—E.H.S.

**SEKANIA**: dia anaran' ny mpisorona

**maro voalazan' ny Test. Tal.; ny teny milaza azy dia 1 Tan. iii. 21; xxiv. 11; xxxi. 15; Ezra viii. 3-5; x. 2; Neh. iii. 29; vi. 18; sy xii. 3.**—J S.

**SEKELETA**: teny Hebreo ity ary milaza ny zavatra anankiray izay nasain' Andriamanitra ho entin' i Mosesy hanaovana ny diloilo masina fanosorana ny mpisorona sy ny fanaka masina (Eks. xxx. 34). Tsy hita marina izay zavatra voalazan' ity teny ity, nefa araka ny hevitry ny maro dia saron' ny akorandriaka anankiray izy, dia ilay atao hoe *Strombus*.—J.S.

**SEKELY**: zahao FANDANJANA SY FANDREFESANA.

**SEKEMA**: dia tanàna lehibe sy malaza voalaza matetika ao amin' ny Baiboly. Tao ampovoan' i Palestina indrindra, tany Samaria, izy, sady naorina tao amin' ny lohasaha mahavokatra indrindra eo anelanelan' ny tendrombohitra Ebala sy Gerizima. Toa vao niseho ho tanàna izy taorian' ny nipetrahan'i Abrahama tany Kanana, fa raha vao tonga tany Abrahama, toa hazo terebinta ihany no hitany tao (Gen. xii. 6); fa nony tonga tao kosa Jakoba zafiny, dia tanàna nisy manda sy vavahady Sekema (xxxiii. 20), nefa tokony ho tsy lehibe loatra izy, fa ny mponina tao novonoin' i Levy sy Simeona, zanak' i Jakoba, noho ny nisavihan' i Sekema tompon-tanàna an' i Dina anabaviny (xxxiv.). Tamin' izany ny tanàna dia fonenan' ny Hivita, ary Hamora, rain' i Sekema, no andrianany; ary avy tany Hamora no nividianan' i Jakoba ilay zana-tany izay nomeny tato aoriana an' i Josefa ho lovany (Gen. xxxiii. 19; xlviii. 22; Jos. xxiv. 32; Jao. iv. 5). Rehefa lasan' ny Zanak' Isiraely ny Tany Masina, Sekema dia natao isan' ny Tanàna Fandosirana ho an' izay nahafaty olona tsy nahy, sady fonenan' ny Levita izy (Jos. xx. 7; xxi. 21): tao no nivorian' ny firenena roa ambin' ny folo handrenesany ny Lalàna voavaky teo anilan' ny tendrombohitra Ebala sy Gerizima (Deo. xxvii. 11; Jos. ix. 33-35); ary tao Sekema koa no nandaharan' i Josoa teny tamin' ny vahoaka taloha kelin' ny nahafatesany (Jos. xxiv. 1-25).

Tamin' ny andron' ny Mpitsara, Sekema dia natao renivohitry ny fanjakana naorin' i Abimeleka. kanefa noravany tato aoriana ny tanàna, satria niodina taminy ny vahoaka (Mpit. ix.). Fa naorina indray anefa ny tanàna, satria tao koa no nivorian' ny vahoaka, raha vao nanjaka Rehoboama (1 Mpan. xii. 10); ary nony niodina ny firenena folo ka nisaraka tamin-dRehoboama, Sekema indray dia natao renivohitry ny fanjakan' ny Isiraely hatramin' ny andro nanaovana an' i Samaria (1 Mpan. xii. 25; xiv. 7-17; xvi. 24). Mbola naharitra ihany anefa Sekema, ary taorian' ny Fahababoana dia tanàna fonenan' ny Samaritana indrindra izy sady tanàna masina, fa ny tempoliny dia teo anilan' i Gerizima teo ambonin' ny tanàna (Jao. iv. 20; zahao koa EBALA, GERIZIMA, SY SAMARITANA). Ny tanàna dia lasan' i Jaona Hyrkano (isan' ny Makabeo izy), ary ny tempoly noravany koa, B.C. 129.

Ao amin' ny Test. Vao. Sekema dia natao hoe Sykara (Jao. iv. 5), izay heverin' ny sasany ho anaran' eso nomen' ny Jiosy noho ny nankahalany ny Samaritana ('lainga' na 'mpileon-toaka,' hono, no hevitr' izany anarany izany); kanefa voalazan' i Stefana araka ny anarany voalohany izy io (Asa viii. 16). Taorian' ny andro nanoratana ny Test. Vao. dia novana indray ny anarany; fa efa noravan' ny Romana izy, kanefa naorina indray ka natao hoe Neapolisy ('Tanàna vao') izy; ary izany anarany izany, saingy novana kely ho *Nablus*, no ahafantarana azy mandraka ankehitriny. Mbola tanàna lehibe ihany Nablus, fa 5000 no isan' ny mponina ao (8000 na 10,000, hoy ny sasany); ary mbola fatratra ny fifankahalan' ny Jiosy sy ny Samaritana ao, tahaka ny tamin' ny andron' i Kristy ihany.

Ao akaikin' i Nablus misy fitoerana roa izay samy malaza sady voalazan' ny Baiboly, dia ny Fantsakan' i Jakoba sy ny Fasan' i Josefa. Ny Fantsakan' i Jakoba, izay nohadiny, sady nipetrahan' i Jesosy Tompo sy niresahany tamin' ilay vehivavy avy tany Samaria (Jao. iv. 6-12), dia maily iray sy sasany any atsinanan' i Nablus. Vatolampy voahady (vato sokay) izy, boribory marina, ary refy sy mamakitratra ny halehibeny, ary 75 fita (faha-12 mahery) ny halaliny. Angamba lalina noho izany aza izy, satria betsaka ny vato sy tany efa nilatsaka tao anatiny. Ary ny Fasan' i Josefa dia akaikin' ny Fantsakana, any avarany. Fasana misy fanataovana, sady voahodidina ampiantany tany izy, ary hajain' ny olona samy hafa fivavahana, na Jiosy, na Kristiana, na Mohamedana.—J.S.

**SEKEMA**: dia anaran' ny zanakalahin' i Hamora, andrianan' ny Hivita, mponina tany Sekema, ilay tanàna voalaza teo (Gen. xxxiii. 29; xxxiv. 2-26). Nony nahita ny hatsaran-tarehin' i Dina, zanakavavin' i Jakoba, dia naka azy ka nisavika azy izy, nefa nitady hanambady azy koa. Ny namalian' i Levy sy Simeona izany sy ny halozany dia voalaza ao amin' ny Gen. xxxv. Nisy olon' roa lahy hafa koa izay natao hoe Sekema; zahao Nom. xxvi. 31; 1 Tan. vii. 19.—J.S.

**SELA**: zahao SALAMO, p. 672.

**SELA** (*Vatolampy*): dia tanàna voalaza ao amin' ny Mpit. i. 36; 2 Mpan. xiv. 7; 2 Tan. xxv. 12; Isa. xvi. 1; Obad. 3, dia ilay tanàna natao hoe *Petra* ('Vatolampy' no hevitr' ity teny ity koa), izay renivohitry ny Edomita ao amin' ny Tendrombohitra Seira. Izany tanàna Sela na Petra izany dia isan' ny mahagaga indrindra amin' izao tontolo

izao, fa ny ankabeazan' ny tanàna dia ao amin' ny Iohasaha èty misy vatolampy ao anilany avy, izay hantsana mihitsy. Ary ny vatolampy dia voadidy sy voapaika ary voaloaka hanaovana trano betsaka, dia tempoly sy tranon' andriana ary fasana maro. Kanefa hoatra ny trano natao rafi-bato mihitsy ireo rehetra ireo, ka misy andry sy koronosy sy varavarambo sy varavarankely ary haingo sy ravaka betsaka sady tsara tarehy loatra, nefa nodidiam-pandraka avy amin' ny vatolampy (vatosokay anefa) daholo. Ary na dia efa vita ela dia ela aza ireo, ka 800 taona mahery no nahavitan' ny ankabeazany, mbola maharitra tsy simba loatra ny maro, fa madio sy mahafinaritra hoatra ny tamin' ny andro vao nanaovana azy ihany. Ary izay maha-tsara tarehy indrindra ireo tempoly sy trano sy fasana ireo dia ny soratra maro samy hafan' ny vato nanaovana azy ; fa na dia menamena ihany aza ny sasany, ny vatolampy nanaovana ny ankamaroany dia misoratra mahafinaritra loatra, dia mena sy mavokely sy manga-mena sy vonivony sy manga hoatra ny lanitra, ary mainty sy fotsy, dia hoatra ny soratry ny voninkazo, na ny volom-borona, na ny lanitra, raha mena amin' ny filentehan' ny masoandro. Betsaka koa ny lavaka natao fasana izay tsy misy haingo loatra ; ary misy koa korontam-bato betsaka izay vavolombelon' ny trano mafy efa noravana sy nazeran' ny fahavalo. Tsy misy mponina ao ankehitriny, ary vao faingana ihany, dia tanatin' ity sentory ity, ny tanàna no efa hitan' ny Vazaha nandeha nitady zavatra vaovao ; ka gaga sady finaritra indrindra izay rehetra efa nankany ka nahita azy tato aorian' izany.—J.S.

**SELA** : (1) Zanakalahin' i Arpaksada, avy amin' ny taranak' i Sema (Gen. x. 24 ; 1 Tant. i. 18). (2) Zanaka faralahin' i Joda (Gen, xxxviii. 5-26 ; xlvi. 12).—J.S.

**SELEFA** : anankiray tamin' ny zanak' i Joktana, avy tamin' ny taranak' i Sema ; ary Yemen any Arabia mbola fonenan' ny taranany (Gen. x. 26 ; 1 Tant. i. 20).—J.S.

**SELEMIA** : dia anaran' ny olona maro voalazan' ny Test. Tal. ; zahao Ezra x. 39-41 ; Neh. iii. 13-30 ; 1 Tant. xxvi. 4 ; Jer. xxxvi. 14, 26 ; xxxvii. 3-13.—J.S.

**SELEOKIA** : dia tanàna mirova tany Syria tao amin' ny vavan' ny Ony Orontesy sady seranan' ny tanàna Antiokia ; ary nifanalavitra tokony ho 16 maily izy roa. Tao no nialan' i Paoly Apostoly niaraka tamin' i Barnabasy tamin' ny Diany Voalohany nitory ny Filazantsara (Asa xiii. 4) ; ary tao koa no tokony ho niverenan' izy roa lahy indray nony vita ny raharahany (xiv. 26).—J.S.

**SELOMITA** : dia anaran' ny olona maromaro voalazan' ny Test. Tal., zahao Lev. xxiv. 11 ; 1 Tant. iii. 19 ; xxiii. 9-18 ; xxvi. 25 ; Ezra viii. 10.—J.S.

**SEMA** (*Anarana*) : dia isan' ny zanak' i Noa (Gen. v. 32) sy razamben' ny Hebreo sy ny namany. Diman-jato taona no niainan' i Noa tamin' ny niterahany an' i Sema. Tsy azo lazaina marina izay zokiny tamin' izy telo mirahalahy, fa araka ny hevitry ny sasany, Jafeta no lahimatoa ; kanefa araka ny fandaharana ny anarany ao amin' ny Baiboly, dia Sema no voalohany ao. Tamin' ny nanaforan' ny rano ny tany dia 98 taona Sema ; ary roa taona taorian' izany dia niteraka an' i Arpaksada izy. Ny andro niainan' i Sema taorian' ny niterahany an' i Arpaksada dia 500 taona ; ary nanana zanaka lahy koa izy (Gen. xi. 10). Nandrakotra ny fitanjahan-drainy izy sy Jafeta tamin' ilay andro nahamamoan' i Noa tao anaty lainy, ary Sema dia nahazo ny tso-drano natao-drainy voalohany (Gen. ix. 20-27). Ny tany nielezan' ny taranak' i Sema dia mifamaky amin' ny an' i Jafeta sy Hama, dia hatrany amin' ny Ranomasina Mediteranea-na ka hatrany amin' ny Oseana Indiana. Ny farany avaratr' andrefana dia miantomboka any andrefan' i Asia Minora ka mahatratra any Syria sy Kaldea, mbamin' ny tapak' i Asyria sy Persia ary Arabia. Enin-jato taona no niainan' i Sema.

**Sema.** Nisy telo lahy hafa koa natao hoe Sema : zahao 1 Tant. v. 8 ; viii. 13 ; Neh. viii. 4.—E.H.S.

**SEMA** : dia tanána anankiray tao anatin' ny lovan' ny firenen' ny taranak' i Joda, teo akaikin' ny fari-tanin' i Edoma atsimo (Jos. xv. 26).—E.H.S.

**SEMAIA** (*Izay henoin' i Jehova*) : dia anaran' ny olona maro voalazan' ny Test. Tal. ; nefa nisy tsy malaza loatra izy rehetra afatsy ny anankiray ihany, izay mpaminany ka nirahin' Andriamanitra hananatra an' i Rehoboama mpanjaka tsy hiady amin' ny rahalahiny amin' ny fanjakan' ny Isiraely tany avaratra, izay efa niodina ka nisaraka tamin' ny fanjakan'ny Joda (1 Mpan. xii. 22; 2 Tan. xii. 5-7 ; xii. 15). Ny amin' ny sasany izay natao hoe Semaia koa, zahao 1 Tan. iv. 37 ; v. 4 ; ix. 14-16 : xv. 8 ; xxiv. 6 ; xxvi. 4 ; 2 Tan. xvii. 8 ; xxix. 14 ; xxxi. 5 ; xxxv. 9 ; Ezra viii. 13-16 ; x. 21, 31 ; Neh. iii. 29 ; vi. 10 ; x. 8 ; xii. 34, 35-42 ; Jer. xxix. 24 ; xxvi. 20 ; xxxvi. 12.—J.S.

**SEMARIA** : dia anaran' ny olona voalaza ao amin' ny 1 Tan. xii. 5 sy Ezra x. 32-41.—J.S.

**SEMERA** : dia ny tompon' ny tany havoana izay nanorenan' i Omry, mpanjakan' ny Isiraely, ny tanàna Samaria (1 Mpan. xvi. 24), sady nahazoan' ny tanàna ny anarany (zahao SAMARIA).—J.S.

**SEMINITA** : zahao SALAMO, p. 672.

**SEMITIKA** : ity dia anarana ahafantarana ny fitenin' ny firenena maro izay taranak' i Sema, zanak' i Noa. Efa nozaraina ho telo izy, dia ny Arabika any atsimo, ny Hebräika ao ampovoany, ary ny Aramäika any avaratra. (1) Amin' ny fiza-

rana voalohany dia ny Etiopika, na fitenin' ny olona tany Etiopia sy ny fitenin' ny olona tany Arabia Atsimo tany aloha; samy tsy fitenin' olona intsony ireo; fa ny teny Arabika sy Amharika dia toa zanak' ireo. (2) Ary amin' ny fizarana Hebräika koa, dia ny teny Hebreo, izay nanoratana ny ankabeazan' ny bokin' ny Test. Tal.; sy ny teny Samaritana, izay nanoratana ny Pentateoka hiany, izay nitovitovy tamin' ny Hebreo: ary ny teny Foinikiana sy Kartaginiana, izay fitenin' ny olona tany Tyro sy Sidona ary ny tao amoron-dranomasina, ary izany koa dia nisy fitoviana tamin' ny teny Hebreo. Izy telo anefa tsy dia fiteny tenenin' olona intsony, na dia fantatry ny Jiosy tsara aza ny teny Hebreo, izay tenin-drazany, ka mbola vakina ao amin' ny synagogany isan-tSabata (Asabotsy). (3) Ary amin' ny fizarana Aramaïka (dia teny avy tany Arama, na Mesopotamia, ny tany lemaka eo anelanelan' ny ony roa lehibe, dia Tigrisy sy Eofrata) indray, dia ny teny Kaldeana, izay tonga fitenin' ny Jiosy rehetra nitoetra 70 taona (tamin' ny Fahababoana) tany Kaldea, sady nanoratana ny toko sasany amin' ny boky faramparany amin' ny Test. Tal. (dia Daniela sy Ezra), ary ny boky hevi-teny nosoratan' ny Raby tato aoriana (Masora, Talmoda, Targoma, etc.). Naman' izany koa ny teny Syriaka, izay nandikana ny Baiboly tamin' ny sentory faharoa; ary ny teny nanoratana ny tantaran' i Babylona sy Ninive teo amin' ny lafintranon' andriana sy ny boky tanimanga mbola hita be dia be ao amin' ny tany lemaka lehibe alehan' ny ony Tigrisy sy Eofrata. Ireo teny telo ireo dia tsy fitenin' olona intsony, nefa misy teny izay toa zanaky ny Syriaka, izay mbola fitenin' ny olona sasany any Syria. Aoka hotsarovana koa fa na samy tonga fiteny ho azy aza ireo teny maromaro voalaza teo ireo, ka ny olona zatra azy avy tsy nahay ny teny hafa raha tsy nianatra azy, dia avy tamin' ny fototra iray ihany izy rehetra, ary misy fitoviana be hiany izy, raha ny fomban' ny gramarany sy ny teny maro no heverina. Koa amin' izany ny fahalalana ny teny Arabika sy Syriaka, izay fitenin' olona ankehitriny, dia manampy ny fianarana ny teny Hebreo sy Kaldeana, izay tsy mba tenenin' olona intsony, fa isan' ny 'teny maty.'—J S.

**SÈNE**: dia teny Hebreo ao amin' ny Baiboly Malagasy anankiray (1882) entimilaza ilay hazo kely izay hitan' i Mosesy tany an-efitra, izay nirehitra afo kanefa tsy levona (Eks. iii. 2). Mbola tsy miray hevitra ny mpanoratra rehetra ny amin' izay tokony ho karazan' izany, fa ataon' ny sasany fa isan' ny genera atao hoe *Rubus* izy; ary mifanaraka aminy koa ny dikany ao amin' ny Baiboly voahitsy, dia 'roimeny.' —J.S.

**SEPTOAGINTA.** Ny Septoaginta na Lxx (fito-polo no hevitry ny anarany, ka mazàna soloan' ny marika Lxx izany, raha soratana) no vita taloha amin' ny versionan' ny Soratra Masina (na dikany ho fiteny hafa) rehetra, ka dia zokiny indrindra. Ary koa, ny Septoaginta no mampiray ny teny Hebreo, izay nanoratana ny Test. Tal., sy ny teny Grika, izay nanoratana ny Test. Vao.; sady maro dia maro ny teny fotopotony ka manankaja indrindra, izay fanao amin' ny Test. Vao., dia teny nalaina tamin' ny Lxx hiany, ka dia mifanazava indrindra izy sy ny Test. Vao.

Tsy izany ihany anefa, fa ny Lxx hiany koa no famakian' ny Helenista tamin' ny andron' ny Tompontsika sy ny Apostoliny, fa tsy dia ny teny Hebreo tsy akory; ary ny ankabeazan' ny nalaina tamin' ny Test. Tal. izay voasoratra ao amin' ny Test. Vao., dia manaraka ny vaki-tenin' ny Lxx hiany. Izany no nananany tombon-daza noho ny versiona hafa. Ary koa, taorian' i Kristy indray dia nanampy ny nielezan' ny Filazantsara koa ny Septoaginta. Fa raha nitory sy nampianatra tany amin' ny tanin' ny Jentilisa ny Kristiana, dia ny faminaniana an' i Kristy sy ny tantaran' ny olon' Andriamanitra, izay fantatry ny olona ho voasoratra amin' ny Septoaginta, no nalainy ho vavolombelona hampanaiky azy an' i Jesosy; satria teny hain' ny maro ny teny Grika izay nanoratana azy, fa tsy hainy koa ny teny Hebreo. Ary maro ny versiona, izay nataon' ny Kristiana nanarakaraka ny andron' ny Apostoly, no dikan' ny Septoaginta hiany (ny Test. Tal. izany anefa), fa tsy dikan' ny teny Hebreo akory, satria tsy nahay izany ny mpandika.

Fa na dia manan-daza indrindra aza ny Lxx, mba saro-pantarina izay tsy izy ny niandohany, afa-tsy izao: tany Aleksandria ao Egypta no nandikana azy, tokony ho tamin' ny niandohan' ny sentory fahatelo B.C. Toy izao anefa ny tantara nataon' ny Jiosy: Pitolemy Filadelfo, mpanjakan' i Egypta, dia andriana tia boky ka nampandroso fianarana; nahavory boky betsaka izy, sady nanorina trano lehibe fitehirizam-boky. Ary izy nomen' ny lehilahy mpitahiry ny bokiny hevitra, hono, hampandika ny Jiosy ny Soratra Masina ho teny Grika hapetrany ao amin' ilay trano fitehirizam-boky vao natao. Dia nalofan' i Pitolemy hody, hono, ny Jiosy rehetra izay efa nobaboin' ny Egyptiana. Ary manarakaraka izany, dia naniraka olona hankany Jerosalema izy, hitondra kado betsaka ho an' i Eleazara mpisoronabe ary mba hangataka azy hanendry olona hankany Aleksandria handika ny Soratra Masina. Koa nanaiky, hono, Eleazara; ary nanalany enindahy avy isam-pirenen' ny Jiosy, ka izany 72 lahy izany dia naletany hankany amin' i Pitolemy. Ary rehefa tonga tany Aleksandria izy 72 lahy, dia fatratra, hono, ny

fanajan' i Pitolemy azy ireo. Napetrany tao amin' ny trano anankiray tany amin' ny nosy kely akaikin' i Aleksandria izy, ary samy nikely aina tsara izy 72 lahy, ka nony afaka 72 andro dia voadikany daholo, hono, ny Soratra Masina. Dia nomen' ny mpanjaka zava-tsoa betsaka izy, ka nampodiny tany Jerosalema. (Nitarina kely indray izany tantara izany tato aoriana: napetraka tao amin' ny efi-trano 72 samy hafa (araka ny filazan' ny hafa koa dia efi-trano 36, dia tsiroaroa izany) izy, hono, ka samy nanapitra nandika ny Soratra Masina avy; kanefa rehefa nampitahaina ny efa vita, dia nitovy avokoa ny tenin' izy rehetra! Mora fantatra ho tantara miharo angano izany, sady misy hevitra maromaro tsy aneken' ny olona azy ho marina. Nisy tantara nosoratan' ny lehilahy anankiray natao Aristeasy, ka notantarain' i Josefosy, izay niandohan' izany tantara izany. Nanao azy ho Jentilisa ilay nanoratra izany taratasy izany, kanefa, raha dinihina ny teny voasorany, dia hita marina ho Jiosy kosa izy. Fa ta-handoka ny Septoaginta izy ka nody ho Jentilisa haneken' ny olona azy kokoa. Ary tsy izany ihany, fa ny teny Grika fanao amin' ny Lxx dia mifanaraka amin' izay fitenin' ny tao Aleksandria, ka tokony ho tsy hain' ny Jiosy tany Palestina. Dia tsy inoan' ny olona intsony ilay tantara; fa ataony fa ny Jiosy (Helenista) mponina tany Aleksandria hiany no nandika ny Septoaginta; kanefa angamba dia nampirisihan' i Pitolemy hiany izy no nanao. Fa betsaka dia betsaka ny Jiosy mponina tany Aleksandria no nahay teny Grika. Noho ny fahabetsahan' ny Jiosy tany dia nisy Synedriona, izay nitsara sy nandahatra ny raharahany, dia tahaka izay fanaon' ny Synedriona tany Jerosalema hiany. Ary ny amin' ny anarana hoe Septoaginta na Lxx, dia ny tantara voalaza teo, angaha no niandohan' izany. Indraindray koa izy lazaina hoe ny Versiona Aleksandriana.

Tsy mitovy be hiany ny hatsaran' ny dikan' ny boky samy hafa ao amin' ny Lxx, ka hitan' ny mpandinika azy fa tsy mitovy ny fahaizan' ny olona izay nandika azy. Koa ny dikan' ny Pentateoka no tsara sy mahitsy noho ny sasany. Ny amin' ny Mpaminany no dia ratsy dika indrindra, sy ny ankabeazan' ny Boky Fihirana koa. Ny Ohabolana dia mahitsy hiany, fa ny Salamo, etc., dia tsy tsara kosa. Ny Bokin' i Joba dia namelana, fa sarotra adika. Kanefa, araka ny voalaza teo, zavatra mety hodinihin' ny Kristiana indrindra ny Septoaginta, satria mampiray ny Test. Tal. sy ny Test. Vao. izany. —G.C.

**SERAFIMA.** Ity teny ity dia hita ao amin' ny Isa. vi. 2-6 hiany ary milaza karazam-panahy masina sady manompo an' Andriamanitra any an-danitra, izay hitan' Isaia tao amin' ny tsindrimandry mitsangana eo ambonin' ny lapan' i Jehova. Voalaza ho samy nanana elatra enina avy izy, ka ny roa nanaronany ny tavany, ho famantarana ny nanetreny tena teo anatrehan' ny Tompony; ary ny roa nanaronany ny tongony, izay mbola fomba fanajana atao, raha miseho eo anatrehan' ny lehibeny izy; ary ny roa indray no nanidinany mba handeha hahatanteraka ny sitrapon' Andriamanitra. Toa nitovitovy tarehy tamin' ny olombelona ny serafima, fa voalaza ho nanana tava sy tanana sy tongotra ary feo izy; ary toa roa karazana ny raharahany: dia ny manambara ny hamasinan' i Jehova sy ny heriny (and. 6), ary ny ho mpanelanelana ny lanitra sy ny tany. Tsy hita marina raha karazan' ny anjely ny serafina, na hafa. Ny hevitry ny anarany, raha tahaka ny mpanoratra sasany, dia 'mirehitra' na 'mamirapiratra,' hono; fa ny sasany kosa mihevitra fa 'avo' na 'asandratra' no hevitry ny anarany. Vakio koa ANJELY sy KERIOBA.—J.S.

**SERAIA** (*Miaramilan' i Jehova*): dia anaran' ny olona maro voalazan' ny Test. Tal.; zahao 2 Sam. vii. 17; 1 Mpan. xv. 23; xxv. 18; 1 Tan. iv. 13, 35; Ezra ii. 2; vii. 1; Neh. x. 2; xi. 11; xii. 1; Jer. xxxv. 26; li. 59-61—J.S.

**SERBINA**: Isa. lx. 13; Ezek. xxvi.; zahao BOKSO.

**SERGIO PAOLO.** Governora tao Kyprosy izy tamin' ny andro namangian' i Paoly sy Barnabasy izany nosy izany voalohany. "Lehilahy hendry izy ka naniry mba hahare ny tenin' Andriamanitra," hoy ny teny milaza azy (Asa xiii. 7-12); fa te-hianatra sy hahalala zavatra tokoa izy. Tao aminy Elyma mpanao ody, ary nataony fa hahazo zava-baovao sy fahalalana avy aminy izy, kanjo diso fanantenana izy. Ary raha tonga tao Kyprosy Paoly sy Barnabasy, dia nampanalainy izy roa lahy, handrenesany fahendrena kokoa. Tsy ela no nanambakan' i Elyma azy, fa "nony nahita izay efa nataon' i Paoly sy Barnabasy izy, dia nino sady talanjona tamin' ny fampianaran' ny Tompo."—H.T.J.

**SEROGA**: dia zanakalahin' i Reo sy rain' ny raiben' i Abrahama (Gen. xi. 20; Lio. iii. 35). Raha tahaka ny lovan-tsofin' ny Jiosy, Seroga no voalohany izay nanao sarin-javatra hivavahany.—J.S.

**SESBAZARA**: dia anarana nahafantarana an' i Zerobabela izany, raha mbola tany Kaldea sy Persia izy (Ezra i. 8, etc.). Zahao ZEROBABELA.—J.S.

**SETA**: dia zanakalahy fahatelon' i Adama sy Eva, izay teraka taorian' ny namonoan' i Kaina an' i Abela (Gen. iv. 25; v. 3). 'Nomena' (ho solo) no hevitry ny anarany, fa hoy reniny: "Andriamanitra efa nanome ahy zanaka anankiray koa ho solon' i Abela." Rain' i Enosa Seta, ary ny andro niainany dia 912 taona—J.S.

**SETARA** (*Kintana*): anankiray tamin' ny

andriandahy fito lehibe tany Persia sy Media, izay nahita ny tarehin' ny mpanjaka ka nipetraka teo amin' ny fitoerana aloha teo amin' ny fanjakana (Est. i. 14).—J.S.

**SETARA-BOZNAY** (*Kintana mamirapiratra*): anankiray tamin' ny governora napetraky ny mpanjakan' i Persia hanapaka an' i Syria tamin' ny nanjakan' i Dariosy. Izy niaraka tamin' i Tatnay sy ny sasany hanohita ny Jiosy sy hisakana azy tsy hanorina indray ny Tempoly (Ezra v. 3; vi. 6).—J.S.

**SEZA-FIANDRIANANA** (Fr. *trône*; Eng. *throne*). Ny teny Hebreo nadika hoe 'seza fiandrianana' milaza seza na fipetrahana na inona na inona izay ipetrahan' ny olona manam-pahefana, na mpisoronabe (1 Sam. i. 9), na mpitsara (Sal. cxxii. 5), na komandin' ny miaramila (Jer. i. 15). Koa satria fanaon' ny vahoaka ao amin' ny tany voalazan' ny Baiboly ny mipetraka eny amin' ny tany ihany, ny mipetraka amin' ny seza dia famantarana ny fiandrianana (2 Mpan. iv. 10; Oha. ix. 10). Tato aoriana indray izay nahalaza ny seza-fiandrianana dia ny hahavony, fa natao avoavo izy ka niakaran' ny ambaratonga maromaro (1 Mpan. x. 19; Isa. vi. 1). Mbola hita eo amin' ny sary vato sy sary voasokitra amin' ny vato fisaka any Egypta sy Persia sy Asyria ny toetran' ny seza-fiandrianan' ny mpanjaka tao amin' ireo tany ireo; fa voaravaka sy voahaingo fatratra izy; nasiana *irory* sy volamena sy lamba saro-bidy, araka izay antonona ny halehiben' ny mpanjaka nipetraka tao. Dia tonga tandindon' ny fanjakana sy ny hery amam-boninahitry ny mpanjaka ny hoe seza-fiandrianana sy ny hoe mipetraka ao (Gen. xli. 40; Deo. xvii. 18; 1 Mpan. i. 13; xvi. 11; 2 Mpan. x. 30).—J.S.

**SHEOLA**: zahao FIAINAN-TSI-HITA.

**SIBEKAY**: manamboninahitra anankiray tamin' ny mpiambina an' i Davida mpanjaka sady mpifehy ny miaramila tamin' ny antokon' ny fahavalo (1 Tan. xxvii. 11). Avy tamin' ny firenen' i Joda izy, ary izay nahalaza azy indrindra dia ny namonoany an' i Sipay, izay isan' ny taranaky ny Refaita, olona goavana tany Gezera (2 Sam. xxi. 18; 1 Tan. xx. 4).—J.S.

**SIDIMA**: dia anaran' ny tany lemaka manamorona ny Ranomasina Maty, ary raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, dia ilay lemaka any atsimony no izy. Ny hevitry ny anarany, raha adika, dia 'lemaka' na 'mitovy rano'; ary voalaza koa fa talohan' ny andravana an' i Sodoma sy Gomora dia be lavaka asfalta izy, ary izany no namandrihana sy nandringanana ny mpanjakan' i Sodoma sy Gomora, nony resy tamin' ny tafika nentin' i Kedorlaomera sy ny mpanjaka sasany namany izy (Jen. xiv. 1-12). Ary Sidima koa no isan' ny tany simba sy rava tamin' ny nandravana ireo tanàna feno haratsiana ireo; ary ny toetrany (fa be asfalta zavatra malaky mirehitra sy mandoro fatratra) no nahamora izany. Voalaza koa ao amin' ny Gen. xiv. 3 fa ny lohasahan' i Sidima dia ny Ranomasin-tsira (Ranomasina Maty); ary araka izay efa voalaza teo (RANOMASINA MATY), ny tapak' izany farihy izany any atsimo dia marivo; koa angamba izany marivo izany no tany maina tany aloha ka niray tamin' ny lohasaha mbola hita ao atsimon' ny farihy. Zahao SODOMA.—J.S.

**SIDINTSIDINA**. Vorona voalaza ao amin' ny teny maromaro amin' ny Baiboly ny sidintsidina (Sal. lxxxiv. 3; Oha. xxvi. 2; Isa. xxxviii. 14; Jer. viii. 7); ary ireo teny ireo no ahitantsika fa efa nodinihina tsara ny hafainganany, ny nanaovany akaniny tao amin' ny kianjan' ny Tempoly; ny feony dia mampalahelo, ary ny fialany any Palestina sy ny fiverenany indray amin' ny fotoana, miaraka amin' ny vorona hafa koa.—J.S.

**SIDONA**: dia tanàna ela sady malaza any Foinikia, ilay voalaza matetika ao amin' ny Baiboly. Seranana tao amoron-dranomasina izy, ary 20 maily any avaratr' i Tyro no niorenany. Tsy hita marimarina raha Sidona no naorina talohan' ny nanorenana an' i Tyro, na taorian' izany; kanefa tamin' ny voalohany Sidona toa lehibe noho Tyro, fa ny anarana enti-milaza azy dia "Sidona lehibe" (Jos. xi. 8; xix. 28). Ny anaran' ny tanàna dia avy tamin' i Sidona, izay voalaza ao amin' ny Gen. x. 15 ho lahimatoan' i Kanana, ary ny olon-Tyro sy Foinika aza mazàna natao hoe "Sidoniana" (Mpit. x. 12; xviii. 7). Tany aoriana anefa, dia tamin' ny andron' i Solomona, ny voninahitr' i Sidona toa nihena, ary Tyro no nisondrotra ho malaza noho izy. Voalaza ao amin' ny faminanian' i Joela (iii. 4) sy Jeremia (xxvii. 3) Sidona, ary ny ratsy nataon' ny mponina tao no nilazan' ireo mpaminany ireo fa hozoimpahoriana izy. Tamin' ny nidiran' i Salmanezera, mpanjakan' i Asyria, tany Foinika, ny Sidoniana niodina tamin' ny Tyriana ka tsy nety nanaiky azy intsony; ary toa nandroso ho lehibe sy manan-karena indray ny tanàna tamin' ny nanapahan' ny Persiana ny tany. Kanefa tamin' ny aoriana indray, noho ny halozan' ny mpanapaka sasany, dia niodina tamin' ny Persiana ny olon' i Sidona; ary nony hitany fa nohodidinin' ny miaramila Persiana ny tanànany ka tsy nisy handosirany, dia nifanaiky mba handoro ny tanàna izy ka ho faty ao anatin' ny tranony may isan' olona izay tompon-trano. Ary izany no nataony tokoa, ka nisy olona 40,000, hono, maty tao anaty afo (B.C. 351). Tany aorian' izany dia nihalehibe indray Sidona, ary mbola tanàna lehibe hiany izy amin' ny andro nalehan' ny Tompo hitety vohitra any Foinika (Mat. xi. 21). Ny hevitry ny anarany dia 'fakàn-kazandrano,' ary mbola atao hoe *Saida* izy. Ny haren' ny olona tompon-tany sy ny sambony ary

ny varotra nataony tany aloha dia voalaza ao amin' ireto teny ireto: Isa. xxiii. 2, 12; Ezek. xxvii. 8; xxviii. 21, 22; Zak. ix. 2., etc.—J.S.

**SHEBA**: dia anaran' ny tany anankiray any Arabia Atsimo, izay nantsoina araka ny anaran' i Sheba, izay isan' ny zanakalahin' i Joktana (Gen. x. 28; 1 Tan. i. 22). Avy tany no nihavian' ilay mpanjakavavin' i Sheba voalaza ao amin' ny 1 Mpan. x. ho namangy an' i Solomona mpanjaka, ary izay voalazan' i Jesosy Tompo koa hoe "ny Mpanjakavavy avy tany Atsimo" (Mat. xii. 42; Lio. xi. 31). Io fanjakan' i Sheba any Arabia io koa dia voalaza ao amin' ny Sal. lxxii. 10; Isa. lx. 6; Jer. vi. 20.

**Sheba** (2) koa dia anaran' ny tanàna anankiray tao amin' ny anjara-tanin' i Simeona (Jos. xix. 2). (3) Ary talohan' izany koa izy io dia anarana nomena ilay fantsakana nohadin' ny mponompon' Isaka noho ny nifampianianan' izy sy ny Filistina tompon-tany, fa ny hevitry ny hoe Sheba dia 'fianianana' (Gen. xxvi. 32, 33; vakio koa BERI-SHEBA. —J.S.

**SHIBOLETA sy SIBOLETA.** Shiboleta dia teny Hebreo izay nataon' ny olon' i Gileada fizahan-toetry ny fanenenan' ny fahavalo, ny ny teny sasany. Tamin' ny andron' i Jefta Mpitsara sendra nisy fifandirana tamin' ny Isiraelita (Gileadita) nonina tao atsinanan' i Jordana sy ny namany tao andrefan' ny ony Eframita); dia niady izy roa tonta, ka resy ny olon' i Efraima. Koa nony nandositra namonjy ny ainy izy dia nosakanan' ny olon' i Gileada tao amin' ny fitana. Koa satria samy hafa ny fanononan' izy roa tonta ny teny misy ny litera *sh*, dia izay nandositra no nasain' ny lehilahin' i Gileada hanao hoe 'Shiboleta;' nefa ny lehilahin' i Efaraima nanao 'Siboleta,' ka dia fantatry ny olona fa isan' ny fahavalony izy, ka dia novonoiny niaraka tamin' izay (Mpit. xii.). —J.S.

**SIGAIONA**: zahao SALAMO, p. 671.

**SIHONA** (*Mipaoka*): dia isan' ny mpanjakan' ny Amorita, izay sahy indrindra sady be herim-po. Tany Hesbona renivohitra no nanjakany, dia tamin' ny andro nahatongavan' ny Zanak' Isiraely voalohany tao amin' ny Tany Masina. Taloha kelin' ny niadiany tamin' ny Isiraelita dia nanafika ny mpanjakan' i Moaba izy ka nahalasa avokoa ny taniny rehetra tsara indrindra hatrany Arnona (Nom. xxi. 26). Niady tamin' ny Zanak' Isiraely Sihona noho ny nitadiavan' ireo hamaky ny fanjakany, kanjo resin' ny Zanak' Israely izy sy ny olona maro be, ka nalainy ny taniny (Nom. xxi. 21-23).—E.H.S.

**SIHORA sy SIHORA any Egypta** (*Maintimainty*, na *be fotaka*). Izany dia anarana anankiray nilazana ny ony Neily, satria be dilotra sy fotaka ny ranony. Mora fantatra fa ny Neily hiany izany lazaina ao amin' ny Isa. xxiii. 3 sy Jer. ii. 18; nefa tsy azo lazaina marina na ny ony Neily, na rano hafa any Egypta, no lazaina amin' ny 1 Tan. xiii. 5 sy Jos. xiii. 3; angamba ilay lohasaha kely ao amin' ny sisin-tanin' i Kanana any atsimo ka manamorona an' i Egypta, izay atao hoe *Wady-el-Arish*, no antsoina amin' izany.—E.H.S.

**SIHORA-LIBNATA**: dia ilay ony kely ao amin' ny zara-tanin' ny Asera any atsimo, sady akaiky an' i Karmela (Jos. xix. 26).—J.S.

**SIKIDY, ODY MAHERY, sy FANKATOVANA.** Ireo teny ireo dia atao ao amin' ny Baiboly Malagasy ho dikan' ny teny Hebreo hoe *qasam* (Eng. *divination*), izay milaza fomba fanaon' ny Isiraelita sy ny firenena maro tany aloha (ka mandraka ankehitriny koa aza), hahafantarana ny zavatra mbola ho avy, mbamin' ny soa na ny ratsy izay hanjo ny tenany, na ny olon-kafa, na ny fanjakana. Tokony hotsarovana anefa fa na dia nadika hoe '*sikidy*' indraindray aza izany teny Hebreo izany, tsy dia mitovy amin' ny sikidy efa fanao taty Madagasikara hatramin' ny ela izany, fa maro samy hafa ny fomba narahin' ny olona voalaza ao amin' ny Baiboly, araka izay mbola halahatra eto ambany. Ny sikidy fanao atŷ dia fantatra marina ankehitriny fa zavatra nentin' ny Arabo tamin' ny andro taloha ela ka nampianariny ny Malagasy. Nefa kosa, na dia nisy hafa be ihany aza ny *fomban'* izy roa tonta, nitovy ihany ny *anton'* ny nanaovany azy, dia ny mba hahalalana ny zavatra ho avy. Hitantsika koa ao amin' ny teny maro fa zavatra noraran' Andriamanitra mafy ho zavatra tsy tokony hataon' ny olona izany, fa halany mihitsy, ka dia isainy ho isan' ny heloka lehibe indrindra izy (Deo. xvii. 10-12).

I.—Ary alohan' ny mandinika sy milaza tsirairay ny fomban' ny sikidy sy ny ody sy ny fankatovana, etc., izay noraran' tsy hatao, tokony hotsarovana fa Jehova dia nanendry ny fomba sasany ho tokony hataon' ny olony, hahafantarany ny sitrapon' Izy Tompony, indrindra fa amin' ny raharaham-panjakana, na hanaovana ady, etc., etc. (1) *Ny manao Filokana*; izany dia nataon' ny Isiraelita ho fomba masina sy fiantsoana an' i Jehova, hanontaniany ny sitrapony. Izany no nahitany ny olo-meloka (Jos. vii. 20, 21), sy nizarany ny Tany Kanana (Nom. xxvi. 55, 56), ary nifidianany mpanjaka (1 Sam. x. 20, 21). Ary izany koa no nifidianana Apostoly, dia Matia, ho solon' i Jodasy (Asa i. 26); vakio koa Ohab. xvi. 33; xviii. 18. Ary ny osy nalefa any an-efitra, mba hanaisotra ny heloky ny firenena isan-taona, ny filokana no nahalalana azy (Lev. xvi. 8-10). (2) *Ny Nofy sy ny Fanambarana izay heriny* dia fomba anankiray izay nahalalan' ny olona tany aloha ny zavatra ho avy. Tahaka izany ny nofin' i Josefa sy Farao sy Gideona sy Solomona sy Nebokadnezara, etc. (Gen. xxxvii. 5-11; xli. 25-32; Mpits. vii.

15; Dan. ii. 27; vakio koa NOFY, ary Nom. xx. 6 sy 1 Sam. xxviii. 6). (3) Nisy koa ny *Orima sy Tomima* izay nanontanian' ny mpisoronabe sy ny mpanjaka tao amin' ny Jiosy ny sitrapon' i Jehova; vakio ORIMA. (4) *Ny feon' Andriamanitra*, izay ren' ny sofin' i Mosesy (Deo. xxxiv. 10), indraindray niaraka tamin' ny zavatra hafa, tahaka ny hazo kely izay nirehitra sy ny tanany izay niova ho boka (iv. 6, 7), sy ny Loza folo (vii. xii.) ary ny rahona nanarona ny Tabernakely (xvi. 10, 11). (5) *Ny Faran' ny fanakena*, izay nitenenan' i Jehova tamin' i Mosesy sy ny nandimby azy (Eks. xxv. 22; 1 Mpan. vi. 16-31) sy ny *Trano-lay fihaonana* (Eks. xxix. 42, 43). (6) *Ny feon' ny Anjelin' i Jehova* (Gen. xxii. 16; Mpits. xiii. 3). Ary farany, (7) ny *Faminaniana sy ny Mpaminany* (2 Mpan. xiii. 7, Jer. li. 63, 64); vakio MPAMINANY. Ireo ary no zavatra samy hafa notendren' Andriamanitra hampisehoany ny sitrapony tamin' ny olona ary nokasainy hanontaniany Azy ny amin' ny zavatra ho avy. Dia handroso hihevitra ny fomba maro samy hafa isika, dia izay noforonin' ny olombelona hahalalany ny ho avy, nefa noraran' i Jehova mafy ho tsy tokony hataony.

II.—Misy teny anankiray ao amin' ny Boky Deoteronomia (xviii. 10-12) izay milaza marimarina ny fomba fanaovan-tsikidy maro izay noraran' ny Lalàn' i Mosesy ho tsy tokony hataon' ny Zanak' Isiraely; koa ireo andininy ireo no hoheverina voalohany.

(1) *Ny mpanao fankatovana.* Ny hevitra voalohan' ny teny Hebreo nadika toy izao dia 'ny mamaky' na 'ny mampisaraka,' nefa tao aoriana kosa izy nentina hilaza ny 'filazana ny zavatra sarotra;' koa araka ny hevitry ny maro, dia teny malalaka ie, ka milaza ny fomba maro hafa koa izay alahatra manaraka azy. (2) *Ny mpanandro.* Raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, ny teny Hebreo nadika toy izao dia milaza 'rahona,' koa ny mpanandro voalaza eto nandinika ny rahona, ny varatra, ny kotrokorana, etc., ary angamba ny kintana sy ny volana sy ny nifindrafindrany koa no nojereny hahafantarany ny zavatra ho avy; vakio koa Isa. xlvii. 13. (3) *Ny mpanao sikidy.* Ny teny Hebreo eto dia milaza ny fanao izay hita ao amin' ny Gen. xliv. 5-15, dia kapoaka izay nataony fa hamantaran' ny tompony zavatra. Ary tsy izany ihany, fa ny fandinihana ny alehan' ny vorona raha manidina, sy ny mamolaka bibilava tamin' ny ody na ny feon' ny sodina (zahao Sal. lviii. 5 sy Jer. viii. 7) no voalazan' ity teny ity koa angamba. (4) *Ny mpanao ody.* Ny olona sasany izay mahalala zavatra maro izay tsy fantatry ny be sy ny maro, ka nahavita ny zavatra mahagaga tokoa (majika) noho izany fahaizany izany, no voalaza eto. Tahaka ireo ny olonkendry tany Egypta (*kartomima*) izay nanohitra an' i Mosesy (Eks. vii. 11-22; 2 Tim. iii. 8), ary ny Kaldeana sy ny olon-kendry tany Babylona (Dan. ii. 10-27). (5) *Ny manao ho masim-bara.* Ny hevitry ny Hebreo etoana dia "ny mamely," na "ny mamatotra," ka milaza olona izay noheverina ho manan-kery hanamasina sy hamatotra noho ny teny ataony. (6) *Ny mpanadina amin' ny fanahy makaraly.* Raha tahaka ny mpanoratra sasany, ny hevitr' izany teny izany dia 'ny miteny avy amin' ny kibo' (Eng. *ventriloquism*), satria nataon' ny olona fa notsindrin-javatra ny olona sasany, araka izay voalaza ao amin' ny 1 Sam. xxviii. 7, 8, etc.; ary Lev. xx. 6; 2 Mpan. xxiii. 24; Isa. viii. 19; xix. 3. Vakio koa Asa xvi. 16, 18. (7) *Ny manao hotsindrian-javatra.* Ny teny Hebreo nadika toy izao dia atao mandrakariva miaraka amin' ny teny mialoha azy eto; zahao Isa. viii. 9 sy xix. 3. (8) *Ny mpanontany amin' ny maty.* Izany dia fanao izay efa saiky narahin' ny firenena rehetra, satria nataony fa be fahalalana ny maty noho ny velona.

III.—Misy teny hafa koa ao amin' ny Ezek. xxi. milaza ny fankatovana telo karazana nataon' ny mpanjakan' i Babylona, izay nitsangana teo an-dohan' ny lalana roa mba hanao sikidy. (1) *Nanetsiketsika ny zana-tsipika* izy. Fanaon' ny firenena sasany tany aloha izany, sady mbola arahin' ny Arabo mandraka ankehitriny aza, ny manoratra teny samy hafa eo amin' ny zana-tsipika. Dia nataony tao amin' ny fitoeran-jana-tsipika izy ka raisina sendrasendra ny anankiray; koa araka ny teny ao amin' ilay voaray no nataon' ny olona manadina azy. (2) *Nanontany amin' ny sampy, na Terafima izy.* Mbola holazaina izay fantatra sy efa noheverina amin' izany; koa zahao TERAFIMA. (3) *Nizaha amin' ny ati-kena izy.* Fanaon' ny Grika sy ny Romana ary ny firenena maro hafa koa izany hahafantarany ny zavatra ho avy, fa ny atin' ny biby novonoiny hatao fanatitra no nodinihin' ny mpanandro; ary araka ny toetran' izany no nataony fa nahazoany maminany ny hanjo azy, na tsara, na ratsy.

IV.—Misy teny hafa indray ao amin' ny Soratra Masina milaza ny karazan' ny sikidy sy ny mpisikidy, nefa aoka ny toko sy ny andininy milaza azy ihany no hodinihina, dia Isa. xix. 3; ii. 6; Dan. ii. 2; Hos. iv. 12. Ary aoka ireto teny ireto koa no hovakina, dia 1 Mpan. xx. 20; Job. ii. 3-7; Apok. xii. 12; xx. 3, fa ao no ahitantsika fa na dia rarana mafy ho tena fiodinana amin' Andriamanitra aza ka dia halany indrindra ny manao sikidy, indraindray ny ratsy— dia ny fanahy ratsy—no avelany hanan-kery kely sady voafetra, hahatanterahany ny sitrapon' ny Tompo. (Toa sitrapon' izy fanahy ratsy no tanteraka, kanjo ny sitrapon' i Jehova ihany no ampandrosoin' ireo.) Tamin' ny andro taloha kelin' ny nisehoan' i Kristy taty an-tany, sady taorian' izany koa, maro ny olona nihambo

ho nanan-kery toa mpanao sikidy sy mpanao fahagagana, dia Simona Magosy (Asa viii 9) sy Elyma (xiii. 6, 8), sy ilay andevovavy nanana fanahy mahavaly tany Filipy (xvi. 16), sy ireo Jiosy sasany miriorio mamoaka fanahy ratsy tany Efesosy (Lio. xi. 19; Asa xix. 13), ary ny sasany koa izay tsy voalaza ny anarany (Asa ixx. 19; 2 Sam. iii. 13; Apok. xix. 20).—J.S.

**SILASY**: dia olona tsara laza sady isan' ny mpitondra ny fiangonana tao Jerosalema tamin' ny andron' ny Apostoly Angamba Helenista izy, ary nofidina ho naman' i Paoly sy Barnabasy ary Joda hitondra ny ny tenin' ny Apostoly sy ny Kaonsily ho any amin' ny fiangonana tao Antiokia (Asa. xv. 22, 35). Rehefa vita izany rahararaha izany dia niverina namangy ny Apostoly tao Jerosalema vetivety izy (xv. 33); dia vao lasa nankany Antiokia indray. Ary raha nisaraka Paoly sy Barnabasy, dia Silasy no nofidin' i Paoly hiaraka taminy hamangy ny fiangonana tao Syria sy Kilikia (xv. 40, 41); ary dia tra-panenjehana mafy izy roa lahy tao Filipy (xvi. 25). Rehefa nitety ny tanàna maro tao Asia Minora sy Makedonia izy roa lahy, tafajanona tao Berea Silasy, fa Paoly kosa nandroso ho any Atena (xvii. 14, 15). Tsy fantatra izay nalehany taorin' izany ambara-pihaonany tamin' i Paoly indray tao Korinto (xvii. 5), na nankany Atena nanaraka ny tenin' i Paoly izy sy Timoty, na tsia; nefa angamba nandeha ihany izy (xvii. 15). Ny niverenany tao Korinto dia voalaza eo amin' ny 2 Kor. i. 19; 1 Tes. i. 1; 2 Tes. i. 1.—T.R.

**SILO**: dia tanàna tao amin' ny anjaratanin' ny Efraima, tao avaratr' i Betela, izay nanorenana ny Tabernakely sy nametrahana ny Fiaran' ny Fanekena tamin' ny taona maro, dia hatramin' ny andron' i Josoa ka mandritra ny andro nanapahan' ny Mpitsara ny tany, ka hatramin' ny nahafatesan' i Ely mpisoronabe (Jos. xviii. 1; 1 Sam. iv. 3). Voalaza matetika ao amin' ny Bokin' ny Mpitsara Silo, fa taorian' izany, nony lasan' ny Filistina ny Fiara, dia very voninahitra izy. Fonenan' i Ahia mpaminany ihany izy (1 Mpan. xi. 29), nefa voalaza koa ho tanàna lao sy voaozona (Sal. lxxviii. 60; Jer. vii. 12-14; xxvi. 6). Misy vohitra kely ihany ao ankehitriny atao hoe *Seilun*, izay misy trano rava maromaro sy korontambato.—J.S.

**SILOAMA** sy **SILOA** (*Nirahina*). Ny rano atao hoe Siloama na Siloa, dia intelo ihany no voalaza ao amin' ny Soratra Masina, dia (1) Isa. viii. 6; ka ny teny ao dia milaza azy ho rano maria sy misononoka. (2) Neh. ii. 15; izany kosa dia manambara azy ho farihy na lohasahan-driaka. Ary (3) Jao. ix. 7-11; fa amin' izany indray dia miseho ny anarany, raha nanasitrana an' ilay jamba Jesosy Kristy; ary mahafinaritra ny tarehin' ny farihy Siloama tamin' izany. Raha dinihina ny itoerany, dia tsy voalaza loatra amin' ny Soratra Masina izany, fa Josefosy, ilay mpitantara malaza, izay velona A.D. 37-103, dia milaza azy matetika ho ilay fantsakana tao ambodin' ny Lohasaha Tyropeana, dia ao andrefan' ny Tendrombohitra Oliva ka manakaiky an' i Jerosalema. Ary raha mivoaka avy ao izy, dia mankany amin' ilay saha atao hoe 'Tanimbolin' ny mpanjaka.' Tsy dia farihy lehibe Siloama tsy akory, fa kamory misy rafi-bato ihany. Tokony ho fahasivy latsaka kely ny halavany (58 fita), fahatelo ny sakany, ary fahatelo mahery kely ny vavany (19 fita). Ny iandohan' ny rano dia lazaina fa ao ambanin' ny Tempoly ao Jerosalema, hono. Ny rano ao aminy dia tsy lalina, fa sahabo ho havalahana ihany, ary tsy mitovy loatra ny fandehany. Mandraka izao dia mbola ao ihany ny kamory Siloama, ary mbola tsy niova ny anarany.—A.S.H.

**SIMEONA Patriarka** sy **Firenena** (*Fihainoana*). Izy dia zanakalahin' i Jakoba, sady lahy aivon' i Lea; ny anton' ny nanomezandreniny azy izany anarana izany dia satria, hoy izy, "ren' i Jehova fa efa nankahalaina aho, dia nomeny ahy koa ity" (Gen. xxix. 33). Voalaza niaraka tamin' ny rahalahiny niray tam-po taminy izy, dia Robena sy Joda ary Levy; nakambana koa ny anarany sy ny an' i Levy tao amin' ny tso-drano nataondrainy (xlviii. 5), noho ny niarahany tamin' i Levy, raha namono ny olon' i Sekema izy mirahalahy noho ny nakan' i Sekema ny anabaviny (xxiv. 25). Ary niara-nandeha ny taranak' i Simeona sy Joda hanafika sy handova ny Tany Masina, sady nifanakaiky fonenana tany Kanana izy (Mpits. i. 3-17). Raha ny tantara ao amin' ny Gen. xxxiv. no heverina, dia lehilahy masiaka sy lozabe Simeona; ary raha tsarovana koa fa izy no nohazonin' i Josefa ka nafatony tao Egypta (Gen. xlii. 19 24-36), angamba izy koa no nanome ny rahalahiny saina hamonoany an' i Josefa (xxxvii. 20). Tsy misy teny hafa milaza an' i Simeona afa-tsy izay nolazain' i Jakoba rainy tamin' ny nitsofany rano ny zanany (xlix. 6, 7); fa hoy izy ny amin' i Simeona sy Levy:—

"Fiadia-mandoza ny sabany (na, tetika ataony);
Aza mankeo amin' izay iokoany, ry foko,
Ary aza miray amin' ny fiangonany, ry fanahiko;
Fa tamin' ny fahatezerany no namonoany olona,
Ary tamin' ny fahasahisahiany no nanatraingoany omby.
Ho voaozona anie ny fahatezerany, fa nasiaka izany,
Ary ny fahavinirany, fa loza izany;
Hampihahaka azy eny amin' i Jakoba aho,
Ary hanely azy eny amin' Isiraely aho."

Ary hitantsika fa tanteraka tamin' ny tantaran' ny firenen' i Simeona izany ozona

**izany; fa nony voaisa tao Sinay ny vahoaka, ny isan' ny lehilahy mahay miady tamin' ny fireneu' i Simeona dia 59,300** (Nom. i. 23); nefa nony voaisa indray tany Sitima izy, dia efa nihena be dia be izy, fa ny isany tamin' izany dia 22,200 monja, dia efa tonga vitsy indrindra tamin' ny firenena roa ambin' ny folo rehetra izy (Nom. xxvi. 14). Ny nahatonga izany angamba dia ny nanotany niaraka tamin' i Kora mbamin' ny zavatra hafa koa izay tsy voalaza; koa dia tsy hita akory ny anarany tao amin' ny tso-drano nataon' i Mosesy (Deo. xxxiii.). Ny anaran-tany nomena ny firenen' i Simeona dia tao atsimon' i Kanana, eo anelanelan' ny anjaratanin' ny Joda sy ny Filistina (Jos. xix. 1-9). Nefa toa lasan' ny Joda tany aoriana ny tanànan' ny Simeona sasany (1 Mpan. xix. 3; 1 Sam. xxvii. 6), ary toa tsy nitsangana ho firenena intsony izy, sady tsy nisy olo-malaza nisehoavy taminy. Ny teny ao amin' ny 1 Tan. iv. 42, 43 toa ahitana anefa fa tsy mba very tsy ho firenena mihitsy izy, sady mbola nahery niady tahaka ny razambeny ihany izy.—J.S.

**SIMEONA** koa dia anankiray tamin' ny razan' i Kristy araka ny nofo, fa voalaza ho zanak' i Joda sy rain' i Levy izy (Lio. iii. 30).—J.S.

**SIMEONA** hafa koa dia ilay lehilahy antipanahy, izay feno ny Fanahy Masina ka nifanena tamin' i Josefa sy Maria tao amin' ny Tempoly, dia nitrotro an' i Jesosy Zaza ka nidera an' Andriamanitra noho ny nahitany ny Famonjena namboariny ho an' ny firenena rehetra. Voalaza koa izy ho "mpivavaka tsara sady niandry ny fampiononana ny Isiraely." "Ary efa nambara taminy koa fa tsy hahita fahafatesana izy mandra-pahitany ny Kristin' ny Tompo." Ny fahoriana mafy hiaretan' i Maria koa no nolazain' i Simeona (Lio. ii. 25-35).—J.S.

**SIMEONA** (=**Simona**) koa dia anarana nomen' i Jakoba, mpitandrina ny fiangonana tany Jerosalema, an' i Petera Apostoly (Asa xv. 14).—J.S.

**SIMEONA**, izay natao hoe koa **Nigera**, dia isan' ny mpampianatra sy mpaminany malaza tao amin' ny fiangonana tao Antiokia. Angamba maintimainty tarehy izy, na avy tamin' ny olon' Afrika, fa 'mainty' no hevitry ny hoe Nigera (Asa xiii. 1).—J.S.

**SIMEY**: dia lehilahy isan' ny mpianakavin' i Saoly mpanjaka, izay nanaratsy sy nanozona an' i Davida fatratra tamin' izy nandositra tany Jerosalema noho ny niodinan' i Absaloma (Sam. xvi. 5-13). Nefa Davida tsy mba namaly azy araka ny ratsy nataony, fa namonjy azy tamin' ny mpanompony sasany izay nikasa hamono an' i Simey; ary tato aoriana indray, nony niverina tany Jerosalema Davida, dia nanaiky ny hataka nataon' i Simey izy ka namela ny helony (2 Sam. xix. 16), nefa kosa izy nanome saina an' i Somona mba hitandrina azy tsara ka dia nataon' i Solomona fato-bava tany Jerosalema Simey (1 Mpan. ii. 8, 9; 36, 37). Rehefa afaka telo taona anefa, Simey namadika ny fanekena nataony ka nivoaka tany Jerosalema, ka nony niverina indray izy dia nasain' i Solomona hovonoina noho ny ratsy nataony (1 Mpan. ii. 39-46). Simey koa dia anaran' ny olona maro voalazan' ny Test. Tal.: zahao Nom. iii. 8; 1 Mpan. i. 8; iv. 18; 1 Tan. iii. 19; iv. 26; v. 4; vi. 42, etc.—J.S.

**SIMONA Boka.** Mponina tao Betania izy. Boka izy taloha, ka dia raikitra anarana tamin' izany, fa nony tato aoriana kosa, dia tokony ho efa nositranin' i Jesosy Kristy izy ka tsy boka intsony. Tao an-tranony no nanosoran' i Maria ny tongotr' i Jesosy (Mat. xxvi. 6-13; Mar. xiv. 3-9; Jao. xii. 1-8). Tamin' izany dia efa tao koa Lazarosy sy Marta (Jao. xii. 2), ary Simona dia havan' izy telo mianadahy angamba. Ataon' ny sasany fa Simona dia rain' izy telo mianadahy ary ny sasany kosa mihevitra fa vadin' i Maria izy. Tsy azo iankinana ho marina anefa izany. Simona boka dia hafa noho Simona Fariseo (Lio. vii. 40).—A.S.H.

**SIMONA Fariseo.** Tao an-tranony no nisy ilay vehivavy mpanota nanoso-menaka manitra ny tongotr' i Jesosy; ary izy kosa no nomen' i Jesosy tsiny noho ny tsy nanajany Azy (Lio. vii. 36-50).—A.S.H.

**SIMONA Kananeana.** Isan' ny roa ambin' ny folo lahy izy (Mat. x. 4; Mar. iii. 18), ary nataon' i Lioka hoe koa Simona 'Zelota' (Lio. vi. 15; Asa i. 13). Ny teny hoe Zelota dia milaza azy ho isan' ny olona nazoto tamin' ny fanarahana ny fombam-pivavahan' ny Jiosy, araka ny fanao nambaran' i Mosesy eo amin' ny Lalàna, sady nanda mafy ny nanapahan' ny Romana azy, satria, hoy izy, Jehova ihany no Mpanjakany, sady olona voafidy ho Azy ny Jiosy. Mitovy hevitra ny hoe 'Kananeana' (teny Aramaïka) sy ny hoe 'Zelota' (teny Grika). Tsy fantatra loatra ny tantaran' i Simona io, nefa lazaina ho tonga mpitori-teny tao Egypta sy Kyrena ary Afrika, hono, izy, ka dia nohomboana tamin' ny hazo-fijaliana tao Jodea, A.D.80.—A.S.H.

**SIMONA Kyreniana.** Jiosy avy tany Kyrene izy, izay tany Afrika Avaratra. Tao Jerosalema izy tamin' ny andro nahafatesan' i Jesosy. Tsy fantatra na tonga avy tao Kyrene hamonjy ny Paska tamin' izay izy (Asa ii. 10), na mba isan' ny mponina tany Jerosalema avy tao Kyrene (Asa vi. 9). Raha nentina tany Golgota Jesosy Kristy ka nivesatra ny hazo fijaliana, dia nifanena tamin' i Simona ny Tompo sy ny olona maro be, fa vao avy tany an-tsaha Simona; dia noteren' ny mpifehy sy ny miaramila izy hitondra ny hazo fijaliana (Mat. xxvii. 32; Mar. xv. 21; Lio. xxiii. 26), satria efa reraka Jesosy ka tsy nahazaka ny hazo intsony (Jao. xix. 17). Lazain' i

**Marka (xv. 21) fa rain' i Aleksandro sy Rofo,** i Simona, ary ny anton' ny nilazany izany, dia satria ny Romana no nanoratan' i Marka ny Filazantsara nataony, ka dia fantatry ny Kristiana tao Roma angaha izany Rofo zanak' i Simona, izany (Rom. xvi. 13).—A.S.H.

**SIMONA Mpanao ody.** Nitoetra tao Samaria io Simona io ka nalaza ho mpanao ody mahatalanjona, ka dia nomena anarana hoe 'Magosy,' satria isan' ny olona mahay zavatra araka ny fiheveran' ny olona izy (jereo Mat. ii. 1). Ao amin' ny Asa viii 9 no isehoan' ny anarany amin' ny Baiboly, ka noho ny zavatra mahagaga vitany dia nilazan' ny olona hoe izy: "Ity lehilahy ity no herin' Andriamanitra izay atao hoe hery lehibe" (Asa. viii. 10). Ny tori-teny nataon' i Filipo tao Samaria no ninoan' i Simona, ka dia natao batisa izy ka nanaraka an' i Filipo. Taorian' izany indray dia hitany fa ny fametrahan-tanan' i Petera sy Jaona no nanomezana ny Fanahy Masina; dia nitondra vola homena an' i Petera sy Jaona izy mba hahazoany manao toy izany koa; nefa nolavin' i Petera mafy tokoa izy, ary nangataka tamin' i Petera mba tsy hihatra aminy izay nolazainy. Toa tahotra fotsiny no nahazo an' i Simona, fa tsy dia nibebaka marina izy (Asa viii. 9-24). Ary tamin' ny andro manaraka, hono, dia tena fahavalon' ny Filazantsara izy ka nampirisika ny mpanapaka sasany hanohitra sy hanenjika ny Kristiana. Ny tantaran' i Simona taorian' izany dia tsy hita intsony ao amin' ny Baiboly, fa nankany Roma izy, hono, ka nitoetra ela tao sady dia maty tao izy.—A.S.H.

**SIMONA Mpandon-koditra.** Tao Jopa tamoron-dranomasina no tranony (Asa x. 6-32), ary Petera Apostoly nitoetra andro maromaro tao aminy (ix. 43). Ny mandonkoditra dia noheverin' ny Jiosy ho raharaha ambany loatra ka nesoiny izay nanao izany, fa nataony ho olona tsy madio. Nefa na dia Jiosy aza ny razan' i Petera, dia tsy nanaraka izany hevitra izany izy akory, fa nitoetra tao amin' i Simona ihany.—A.H.S.

**SIMONA PETERA**: jereo PETERA.

**SIMONA, Rahalahin' ny Tompo.** Voalaza ao amin' ny Mat. xiii. 55 sy ao amin' ny Mar. vi. 3 ho rahalahin' i Jesosy ity Simona ity. Ary samy voambara ao koa ho rahalahin' i Jesosy, Jakoba sy Josefa ary Jodasy. Simona no heverin' ny sasany ho Simona Kananeana, na Simeona, ilay mpitandrina lehibe tao Jerosalema, A.D. 62. Nefa toa tsy azo iankinana ho marina loatra izany. Araka ny hevitry ny maro, dia zanaka naterak' i Josefa sy Maria ity Simona ity, fa ny teny milaza azy sy ny rahalahiny dia mifanaraka amin' izany indrindra; zahao anefa RAHALAHIN' NY TOMPO.—A.S.H.

**SIMONA, Rain' i Jodasy Isakariota**: zahao Jao. vi. 71; xiii. 2-26.

**SINA**: dia tanàna anankiray tany Egypta voalazan' i Ezekiela (**xxx. 15, 16**) **miaraka** amin' i No sy Nofa, sady voalaza ho "herin' i Egypta;" ka dia tokony ho tanàna izay natao hoe *Pelusium* tato aoriana, izay naorina tao amoron' ny anankiray tamin' ireo vavan' ny ony Neila, dia ilay vava ony any atsinanana indrindra.—J.S.

**SINA, Efitra**: dia ny tany efitra izay nalehan' ny Zanak' Isiraely nony niala tamin' ny Ranomasina Mena izy (Eks. xvi. 1; xvii. 1; Nom. xxxiii. 12).—J.S.

**SINAY**: dia anarana malalaka iombonan' ny tendrombohitra maromaro mifanakaiky ao amin' ny Peninsolan' i Sinay, ary ny itoerany dia ao anelanelan' ny Golfan' i Soeza sy ny Golfan' i Akaba ao amin' ny Ranomasina Mena. Ny hahavony dia 8000 na 9000 fita. Fanampin' ny teny milaza azy ao amin' ny Pentateoka, dia voalaza inefatra amin' ny Test. Tal. koa izy, dia Mpits. v. 5, sy Neh. ix. 13, sy Sal. lxviii. 8-17; ary inefatra koa ao amin' ny Test. Vao., dia Asa vii. 30-38 sy Gal. iv. 24, 25. Koa dia anarana malaza mihitsy Sinay, satria izany dia isan' ny tany voalohany nalehan' ny Isiraelita, dia notsarovana ny anarany (Eks. xix. 1, 2): "Ary rehefa niainga niala tao Refidima izy, dia tonga tany amin' ny efitr' i Sinay." Kanefa ny 'Efitr' i Sinay" lazaina amin' izany dia tokony tsy ho tany malalaka, fa lohasaha sady ety no fohifohy hiany, dia izay manandrify ny Tendrombohitra Sinay.

Tao Sinay no nihaonan' Andriamanitra tamin' i Mosesy sy nanomezany azy ny Lalàna hotandreman' ny Isiraelita (Eks. xx. xxi. 18; xxxiv.). Koa tamin' izany no nisehoan' ny helatra sy ny kotrokorana sy ny setroka, etc., izay nampahatahotra ny olona ary nampandositra azy tsy hanakaiky ny tendrombohitra, araka ny nandidian' Andriamanitra azy rahateo (Eks. xix. 12-18; xxxiv.). Indroa no nandraisan' i Mosesy ireo vato fisaka misy ny Lalàna ireo, ka tamin' izany no nanambaran' Andriamanitra taminy ny fomba sy ny fanao rehetra harahin' ny mpanompony (Eks. xxxi. 18; xxxiv.). Izany no nihavian' ny anarany hoe "Tendrombohitr' i Jehova" (Nom. x. 33). Tao Sinay no niresadresahan' Andriamanitra tamin' i Mosesy mifanatrika hoatra ny olona miteny amin' ny sakaizany, ary tao koa no nisehoan' ny voninahiny sy ny heriny.

*Ny fitovian' i Horeba sy Sinay.* Horeba dia anarana miseho ao amin' ny Baiboly talohan' ny ilazana ny hoe Sinay, fa tao no niandrasan' i Mosesy ny ondrin-drafozany (Eks. iii. 1). Tao koa no niantsoan' Andriamanitra azy tao amin' ny hazo-sene mirehitra afo (Eks. iii. 2; xviii. 5; 1 Mpan. xix. 8); ary tato aoriana indray, nony tonga tany Refidima ny Isiraelita, ka saiky matin-ketaheta noho ny tsy fisian' ny rano izy, Mosesy dia nasain' Andriamanitra hikapoka ny vatolampy tao Horeba hahazoan'

ny olona rano hosotroina (Eks. xvii. 6). Ary ny teny ao amin' ny Eks. xxxiii. 6 dia milaza fa Horeba no tao anilan' ny toby tao an-efitr' i Sinay. Koa amin' izany, dia izao no tokony ho toetrany: Horeba no anaran' ny tendrombohitra mitomandavana manontolo, fa Sinay kosa dia ilay tendrony anankiray izay misondrotra eo ampovoan' ny havoana sy ny tendrony maro; zahao Deo. iv. 10-12; xviii. 16 (ampitahao Sal. cvi. 19).

Taorian' ny andron' i Mosesy dia izao indray ny teny milaza an' i Sinay. Tonga tao koa Elija mpaminany, nefa, araka ny nandidian' Andriamanitra azy, dia tamin' izy nandositra an' i Jezebela, vadin' i Ahaba (1 Mpan. xix. 8-18); nefa izy irery ihany no nankany. Tao aorian' ny andron' i Jesosy Kristy dia maromaro ny olona tonga tao Sinay, ka misy trano, dia *monastery*, na fonenan' ny olona mitoka-monina, sy trano-fiangonana efa naorina teo anilan' ny tendrombohitra anankiray tao; ary dia misy Arabo mifindrafindra sady mitoetra an-day, sahabo ho 6000, hono, monina any amin' ny lohasaha maro manodidina ny tendrombohitra.—A.S.H.

**SINAPY.** Ity teny ity dia nalaina tamin' ny teny Latina (*sinapis*), izay anaran' ny karazan' anana anankiray voalazan' i Jesosy Kristy tamin' ny fampianarany (Mat. xiii. 31; xvii. 20), dia tamin' Izy nilaza ny fandrosoan' ny fanjakany sy ny herin' ny finoana. Ny voany no ahazoana ilay fanampinkanina atao ho hoe 'motaridy' (Eng. *mustard*), ary ireo dia isan' ny voan-javatra kely dia kely; kanefa nony voafafy izy dia maniry fatratra ka mihalehibe, fa indraindray dia tsy tahaka ny anana intsony izy, fa toa hazo kely, ka misy refy sy mamakitratra aza ny hahavony.—J.S.

**SINARA**: dia anaran' ny tany izay natao hoe Babylonia tato aoriana, izay nisy ireo tanàna lehibe, dia Babylona sy Ereka sy Kalne ary Akada, ary ny maro hafa koa (Gen. x. 10; xi. 2; xiv. 1).—J.S.

**SINIMA**: dia anaran' ny tany voalaza indray maka monja ao amin' ny Baiboly, dia ao amin' Isa. xlix. 12. Tsy fantatra marina izay tany voalaza ao, nefa, raha araka ny hevitry ny olon-kendry sasany, dia ny tany Tsina (*China*) no antsoina amin' izany. Raha araka ny hevitry ny mpanoratra sasany kosa, dia ny Egyptiana no voalaza amin' izany; nefa ataon' ny sasany indray fa ny Etiopiana no izy. Tany fantatra ihany Tsina tamin' ny andro nanoratan' Isaia; koa izany ihany no eken' ny ankabeazan' ny mpanoratra fa tokony ho heviny tokoa.—E.H.S.

**SINY HODITRA.** Ny tenin' i Jesosy Tompo ao amin' ny Mat. ix 17; Mar. ii. 22; Lio. v. 37, 38, manao hoe: "Ary tsy misy olona manisy divay vaovao ao anaty siny hoditra tonta; fa raha izany, dia ho triatra ny siny hoditra, ka ho raraka ny divay, sady ho simba ny siny hoditra; fa ny siny hoditra vaovao no asian' ny olona divay vaovao, dia miara-maharitra izy roroa." Fa rehefa ela ny hoditra dia mihamaina sy makiana ary mora triatra izy, ka tsy maharitra ny fampamorivorian' ny divay vaovao. Fanaon' ny Grika sy ny Romana ary ny Egyptiana koa ny manao kitapo hoditra ho fitehirizana divay, etc.; ary mbola fanaon' ny firenena maro any Asia Andrefana izany. Vakio koa ny tenin' ny Gibeonita tamin' izy ha-hamitaka ny Zanak' Isiraely ka "nitondra siny hoditra *sady triatra no fehipehezina*," fa hoy izy: "Vaovao ireo siny hoditra misy divay ireo, ary indro, efa *triatra* izy" (Jos. ix. 13). Kanefa nanao vilany sy bakoly sy tavoara koa ny Jiosy sy ny firenena hafa, araka izay voalaza ao amin' ny teny milaza TAVOAHANGY sy VILANY.—J.S.



*Siny hoditra.*

**SIONA**: (1) ity dia isan' ny anarana maro izay nahafantaran' ny olona tany Kanana ny ny Tendrombohitra Hermona, ary toa anarany tany aloha ela izany (Deo. iv. 48). Zahao HERMONA.

**Siona** (2) koa dia fanao nanoratan' ny mpanoratra Grika ny anaran' i Ziona, dia ilay havoana malaza any Jerosalema atsimo andrefana, izay nanorenana ny lapan' i Davida mpanjaka, sady fiarovan' ny Jebosita tompontany talohan' ny nahalasanan' ny Isiraelita azy (2 Sam. v. 6-9; 1 Tant. ii. 4-7; Heb. xii. 22); zahao JEBOSY, JEROSALEMA, ary ZIONA.—J.S.

**SIRA** sy **FANASINA.** Tahaka izay fanaon' ny firenena rehetra, ny Hebreo koa dia nihinan-tsira niaraka tamin' ny haniny (Joba vi. 6; Isa. xxx. 24). Fa tsy izany ihany, fa nateriny mandrakariva niaraka tamin' ny fanatitra nataony ho an' i Jehova io (Lev. ii. 13). Avy tamin' ny Ranomasina Maty no nahazoany sira, ary isan' ny vokatry ny Tany Masina izay navarina ho amin' ny firenena hafa izany. Ny karazan-tsira ratsiratsy dia natao zezika (Mat. v. 13; Lio. xiv. 45); kanefa raha nasiana be mihitsy, dia nahatonga ny tany ho nety nahavokatra izy, koa amin' izany dia tonga fanao ny manisy sira be ny fanorenan' ny tanàna rava, ho famantarana fa tsy haörina intsony mandrakizay izy (Mpit. ix. 45). Natao tandindon' ny fampandrosoam-bahiny koa ny sira, ary ohatry ny faharetana sy ny fahatokisana ary ny fahadiovana koa izy. Koa ny hoe "fane-

kena nasian-tsira" dia tonga teny milaza fanekem-pihavanana tsy azo tapahina (Lev. ii. 13; Nom. xviii. 19; 2 Tant. xiii. 5; zahao koa Ezra. iv. 14). Mandraka ankehitriny azo, ao amin' ny Arabo, ny mihinana-mofo sy sira dia fanekem-pihavanana mafy sy mafaritra.—J.S.

**SIRIONA**: dia anankiray tamin' ny anarana maro izay nahafantaran' ny olona ny Tendrombohitra Hermona, dia izay niantsoan' ny Sidoniana azy (Deo. iii. 9; Sal. xxix. 6). Ny hevitr' io teny io, hono, dia 'fiarovan-tratra.'—J.S.

**SISAKA**: dia anaran' ny mpanjakan' i Egypta anankiray izay niara-belona tamin' i Jeroboama, ka nampiantrano azy tamin' izy nandositra an' i Solomona (1 Mpan. xi. 40). Ary nony maty Solomona ka nodimbasan' i Rehoboama, Sisaka nitondra tafika dia niakatra hamely ny fanjakan' ny Joda ka nahafaka an' i Jerosalema. Dia nanaiky an' i Sisaka Rehoboama ka nandoa vola be dia be mba hialany indray. Raha tahaka ny tenin' ny olon-kendry sasany izay mahavaky ny soratry ny Egyptiana, dia avy tany Etiopia Sisaka, dia nanongana ilay Farao izay nanome ny zanani-vavy ho vadin' i Solomona; ary mbola hita ao amin' ny tempoly lehibe any Karnak, hono, ny sarin' i Sisaka mbamin' ny sarin' ny mpanjaka sasany izay resiny; ary ao amin' ny sary anankiray, hono, misy ny soratra hoe *Yehudi Melchi*, dia 'Fanjakan' ny Joda' izany (jereo ny sary).—J.S.



*Sary milaza ny nandresen' i* Farao-Sisaka, *mpanjakan' i Egypta, ny fanjakan' ny Joda* (2 Tant. xii. 2-9).

**SISERA**: dia anaran' ny olona roa lahy voalazan' ny Test. Tal.—(1) Komandin' ny miaramilan' i Jabina, mpanjakan' ny Kananita tany Hazora. Toa lehilahy malaza noho ny fahaizany sy ny fandreseny ny fahavalon' ny tompony izy; nefa resin' ny Isiraelita izay notarihin' i Debora sy Baraka. Dia nandositra izy ka nangataka fiarovana tao amin' ny trano lain' i Jaela, vadin' i Hebera Kenita. Dia nandray azy tsara Jaela ka nanome ronono hosotroiny; kanefa nony nandry sy natory Sisera, dia nentin' i Jaela ny tsima-day sy tantanana ka nasiany tamin' ny fihirifany, dia maty niaraka tamin' izay Sisera (Mpit. iv.; v.) (2) Isan' ny loholon' ny fokon' olona anankiray tamin' ny Jiosy izay niverina tany Jerosalema niaraka tamin' i Zerobabela. Isan' ny Netinima na mpanompon' ny Tempoly ireo, ka dia angamba taranaky ny Kananita sasany izay efa lasan' ny Isiraelita ho babo (Ezra ii. 53).—J.S.

**SITRY** (Heb. *tsab*). Izany no isan' ny biby mandady sy mikisaka amin' ny tany izay noraran' ny Lalàn' i Mosesy ho tsy tokony hohanin' ny Zanak' Isiraely (Lev. xi. 29). Ny karazan-tsitry voalaza ao amin' ny Levitikosy anefa dia biby lehibe lavitra noho ny sitry izay mponina atỳ Madagaskara, fa roa fita no halavany, ary ny rambony dia voasaron' ny kira mafy sy maranitra izay iarovany ny tenany amin' ny biby hafa sady amelezany azy. Araka ny hevitry ny zoologista, ny sitry voalaza ao amin' ny Baiboly dia sahala amin' izay ataon' ny Arabo hoe *Dhab* (*Psammosaurus scincus*).—J.S.

**SIVANA**: zahao VOLANA.

**SKEVA**: dia Jiosy anankiray izay nonina tany Efesosy tamin' ny andro nitoeran' i Paoly tao fanindroany. Nanana zanaka fito mirahalahy, izay isan' ny Jiosy mpiriorio namoaka fanahy ratsy, izy (Asa xix. 13, 14). Tokony ho isan' ny lohan' ny toko 24 tamin' ny mpisoron' ny Jiosy izy (1 Tant. xxiv. 7-18).—E.H.S.

**SKYTIANA**: dia teny hita indray mandeha ihany ao amin' ny Baiboly, dia Kol. iii. 11, fa teny malalaka milaza ny olona ambanimbany sady tsy mahay no tsy mahalala. Kanefa kosa ny hoe Skytiana dia anaran' ny firenena anankiray koa, dia ny olona izay nonina tany avaratry ny Ranomasina Mainty sy ny Ranomasina Kaspiana ka hatramin' ny tany lavitra ao ampovoan' i Asia izy. Olona nifindrafindra monina izy ireo, tahaka izay ataon' ny *Tartar* ankehiny.—J.S.

**SMYRNA** : dia tanàna lehibe sady seranana any Asia Minora, izay voalaza ao amin'ny Bokin'ny Apokalypsy na Fanambarana (ii. 8-11). Tanàna ela Smyrna, ary tamin' ny andro nanjakan' ny emperora tany Roma dia isan' ny tanàna lehibe sy tsara rafitra indrindra any Asia izy. Tamin' izany andro izany koa dia nisy fiangonana Kristiana naorina tao; koa ny mpitandrina na "anjelin' ny fiangonana" tany Smyrna dia isan' ireo tito izay nampanoratin' i Jesosy Tompo ny anankiray tamin' ireo epistily fohifohy tito ao amin' ny Fanambarana (toko faha-ii. sy faha-iii.). Tsy misy tsiny nomen' ny Tompo ny fiangonana tao Smyrna, fa dera sy toky ihany, nefa hitantsika fa mafy ihany ny fanenjehana efa niaretany ary mbola hiaretany taorian' ny nanoratana ny epistily. Smyrna dia noravan' ny horohorotany tamin' ny taona 177, kanefa naorina indray izy, ary mbola maharitra ho tanàna lehibe sy fitodiantsambo, sady be ny varotra ao aminy. Ny isan' ny mponina any dia 130,000; ary amin' ireo ny isan' ny Kristiana dia 30,000. Mbola hita ny ravan' ny trano filalaovana izay tokony ho nahafatesan' i Polykarpa, mpianatr' i Jaona Apostoly: ary izy angamba no ilay "anjelin' ny fiangonana" tao Smyrna.—J.S.

**SO** : dia anaran' ny mpanjakan' i Egypta anankiray, izay nangatahin' i Hosea, mpanjakan' ny Isiraely farany, hamonjy azy amin' ny Asyriana nentin' i Salmanesera (2 Mpan. xxii. 4).—J.S.

**SOAVALY.** Ny soavaly dia biby voalaza matetika ao amin' ny Baiboly, fa ny firenena rehetra nanodidina ny Tany Masina no niompy azy, indrindra mba hatao fitondra amin' ny ady; fa ny soavaly mitondra kalesy mpiady ary ny soavaly notaingenan' ny miaramilany dia isan' izay nitokiany indrindra tamin' ny nitondrany tafika. Ny soavaly sy ny kalesin' ny Egyptiana dia voalaza ao amin' ny Genesisy (l. 9) sy Eksodosy (xiv. 7, 17, 23, 25, 28, etc.); ary ela taorian' ny nialan' ny Isiraelita tany, dia mbola nalaza ny soavaly any Egypta, fa Solomona nividy betsaka isan-taona hivarotany indray amin' ny Hitita (1 Mpan. iv. 26), na dia efa noraran' ny Lalàn' i Mosesy aza fa zavatra tsy tokony hatao izany (Deo. xvii. 16). Tamin' ny nidiran' ny Isiraelita tany Kanana, ny zavatra natahorany indrindra dia ny kalesy vin' ny Kananita (Jos. xvii. 16; Mpit. i. 19; iv. 3). Ary tato aoriana indray ny Asyriana dia nalaza noho ny fahaizany mitaingin-tsoavaly an-ady sy noho ny soavaly nitondra ny kalesiny, ka dia ny Egyptiana no nangatahin' ny mpanjakan' ny Jiosy hanampy azy hanohitra ny Asyriana (Isa. xxxi. 1; xxxvi. 8; Ezek. xvii. 15). Voalaza matetika ao amin' ny bokin' ny mpaminany ny hatsaran' ny soavalin' ny Asyriana (Ezek. xxiii. 6, 12, 23; xxxviii. 15; Nah. ii. 4; iii. 2, 3, etc.); ary mbola hita ao amin' ny vato fisaka misy sary voasokitra eo aminy any Ninive ny sarin' ny soavalin' ny Asyriana, fa tsara karazana tokoa sady be aina, ary fatratra ny haingony, dia eo amin' ny lamboridiny sy ny laseliny, etc.; zahao koa Zak. xiv. 20 sy Ezek. xxvii. 20. Ny hery aman-tanjaky ny soavaly sy ny fitiavany ady dia voalaza mazava tsara ao amin' ny Bokin' i Joba (xxxix. 19-25.—J.S.

**SOBIKY** : zahao HARONA.

**SODINA sy SOBABA** : voalaza matetika ao amin' ny Baiboly ireo, fa fanaon' ny Jiosy tamin' ny andro fifaliana indrindra ny mitsoka sodina; zahao 1 Sam. x. 5; 1 Mpan. i. 40; Isa. v. 12; xxx. 29; Jer. xlvii. 36; Mat. ix. 23.—J.S.

**SODOMA** (*Mandoro*): izany dia tanàna anankiray tao Palestina Atsimo, ary tao amin' ny tany lemaka atao hoe Lohasahan' i Sidima, izay tao akaikin' ny Ranomasina Maty no niorenany. Nisy tanàna dimy fahiny tao amin' izany tany lemaka izany, dia Sodoma sy Gomora, Adima, Zeboima, ary Zoara; ary ireny dia nitondran' i Kedorlaomera mpanjaka tafika, ary resiny (Gen. xiv. 2-8). Nony ren' i Abrahama izany, indrindra fa lasan-ko babo tamin' izany Lota zana-drahalahiny, dia nanenjika azy izy, hatrany Dana sy Hoba, tany avaratr' i Damaskosy, ka azony indray Lota mbamin' ny fananany (Gen. xiv. 14-24). Angamba Sodoma no lehibe indrindra tamin' ireo tanàna dimy ireo ka hoatra ny renivohiny, sady malaza kokoa ao amin' ny Soratra Masina izy noho ny nonenan' i Lota tao. Ny mponina tao anefa dia mpanao ratsy sy vetaveta loatra, ary noho izany dia tsy nahalefitra intsony ny nataony Andriamanitra. Efa namindra fo taminy ela Izy sady naniraka ny mpanompony koa mba hitaona azy hibebaka sy hiala amin' ny ratsy, kanjo mainka nihamafy ihany ny fony. Dia tsy navelan' i Jehova hanimba ny tany intsony izy, fa nampidinany afo sy solifara handrava ireo tanàna ireo (afa-tsy Zoara), ka ny mponina rehetra tao, na lahy na vavy, dia levona avokoa; fa Lota efa-mianaka ihany no nampandosirina ho any Zoara; nefa noho ny ditry ny fon' ny vadin' i Lota sy ny tsy nanarahany ny teniny' Andriamanitra, dia nanjary tsangam-panasina izy (Gen. xix. 15-26). Ary mandraka ankehitriny dia tsy nisy tapa-javatra niangana, fa efa ringana avokoa, ka dia tanteraka ny faminaniana ao amin' ny Gen. xlix. 18, fa tsy mbola nisy olona nonina tao hatramin' izany no ho mankaty. Izany fandravana mahatahotra izany dia nataon' ny nanoratra ny Soratra Masina fananarana ny mpanao ratsy indray nihira tatainy ka hatramin' ny fahataperan' izao tontolo izao koa. Zahao Deo. xxix. 23; Isa. xiii. 19, 29; Jer. l. 40; xlix. 18; Hos. xi. 8; Amo. iv. 11; Zef. xi. 9; Mat. xi. 23, 24; Rom. ix. 29; 2 Pet. ii. 6; Joda 7. Vakio koa LOTA, RANOMASINA MATY, ary SIDI-

MA.—A.S.H.

**SOKIKA**: dia anaran' ny firenena anankiray izay isan' ny olona nentin' i Sisaka, mpanjakan' i Egypta, hiady amin' i Rehoboama (2 Tan. xii. 3). Voalaza miaraka amin' ny Lobima sy Kosima izy, ary angamba isan' ny firenena nonina tao an-day (*sokota*) fa mifindrafindra nonina izy.—J.S.

**SOKOTA** (*Trano lay* na *Trano bairyna*): (1) dia anaran' ny tanàna na lohasaha ao atsinanan' i Jordana, sady ao andafandafan' i Jordana sy Jaboka, izay nanorenan' i Jakoba ny tobiny tamin' izy niverina avy tany Mesopotamia (Gen. xxxiii. 17). Sokota dia tao anatin' ny anjara-tany nomena ny firenen' ny Gada; ary ny mponina tao no nidiran-doza noho ny nandatsany an' i Gideona (Jos. xiii. 27; Mpit. viii. 16). (2) Ny tany voalaza ao amin' ny Nom. xxxiii. 5 dia tokony ho fitobian' ny olona nidina sy niakatra avy tany Egypta.—C.J.

**SOLA**: zahao VOLO.

**SOLAMA**: teny Hebreo ity izay milaza karazam-biby anankiray izay navelan' ny Lalàna hohanin' ny Isiraelita (Lio. xi. 22).—J.S.

**SOLILA**: izany dia isan' ny anana madinika izay nandoavan' ny Fariseo sy ny mpanora-dalàna ny fahafolony. *Mint* no anarany Englisy, ary atao hoe *Mentha* amin' ny fandaharan' ny botanista ny zava-maniry izy.—J.S.

**SOLOMONA** Solomona, "fiadanana," na, "ilay miadana," dia zanak' i Davida, ary nanjaka tamin' ny Isiraely, fa nandimby andrainy izy, sady malaza indrindra noho ny fahendreny sy ny hareny. Nanao ny Tempoly tany Jerosalema, izay nokasain-drainy ho natao izy. Nitombo ho lehibe ny fanjakany, fa tamin' ny faramparan' ny nanjakany kosa anefa dia notaomin' ny vehivavy maro izay namporafesiny hanompo sampy izy, ka dia nahatezitra an' Andriamanitra izany. Dia nizara ho roa ny fanjakan' ny Isiraely taorian' izany; ary Jeroboama no mpanjakan' ny Isiraely, fa Rehoboama, zanak' i Solomona kosa, no nanjaka tamin' ny Joda ihany. Izay ahalalantsika ny tantaran' i Solomona dia ny teny ao amin' ny 1 Mpan. i. xi. sy 2 Tant. i.-ix.

Azo zaraina ho enina ny tantaran' i Solomona, dia izao:—

(i.) Ny fahatanorany, fony izy mbola tsy nanjaka; (ii.) ny andro fony vao nanjakany; (iii.) ny niraharahany tamin' ny firenena hafa: (iv.) ny nitondrany ny fanjakany; (v.) ny boky nosoratany; ary (vi.) ny lazain' ny Test. Vao. ny aminy.

1.—*Ny Fahatanoran' i Solomona fony izy mbola tsy nanjaka.* Zanak' i Davida sy Batseba izy, ka teraka tao Jerosalema tamin' ny andro fahanteran-drainy (1 Tan. iii. 5). Ota nataon' i Davida ny nanalany an' i Batseba, vadin' i Oria, ho vadiny, ka Oria dia nampamonoiny ho faty (2 Sam. xi. 1-27). Tsy sitrak' Andriamanitra ny nataony, ka Natana mpaminany no nirahiny hanakiany amin' i Davida hanambara ny ratsy nataony. Ary ilay zaza voalohany naterak' i Batseba tamin' i Davida dia maty. Dia nolaholo maty izy nivady ka nihehaka tokoa, ary dia nanela ny helony Andriamanitra; dia nitiraka an' i Solomona Batseba, ary Natana koa dia nanome anarana azy hoe Jedidia—"malalan' i Jehova" (2 Sam. xii. 1 25). Fony mbola tanora Solomona, dia tokony ho ela nampianatra azy Natana; kanefa kotrana ny voalohany tsy dia noheverin' i Davida fa Solomona no handimby azy, fa Absaloma, ilay zanany malalany, no efa nokasainy hanjaka (xiii. 37; xviii. 33), sady izy koa no nentenain' ny vahoaka ho mpanjakany rehefa maty rainy (xiii. 37; xiv.; xv. 1-7). Kanjo maty Absaloma, dia Solomona indray no nofidin' i Davida handimby azy (1 Mpan. i. 13), ary ny hevi-drainy amin' izany dia hita ao amin' ny 1 Tant. xxviii. 6-20.

2.—*Ny andro fony vao nanjakan' i Solomona.* Nony antitra Davida, Adonia zanany, sady zokin' i Solomona, dia nitady ho mpanjaka; ary Joaba, zanak' i Zeroia, sy Abiatara mpisorona mbamin' ny zanakalahin' i Davida sasany, dia niandany taminy. Dia nanamboatra fanasana tao En-rogela Adonia tamin' ny indray andro, hanatanterahany izany heviny izany. Koa nony tao En-rogela Adonia sy ny namany, dia niara-nihevitra ny mety hatao amin' izany Batseba sy Natana, dia lasa nanatona an' i Davida izy hanolo-tsaina azy, sady hampahatsiaro an' i Davida izay fianianana efa nataony tamin' i Batseba hoe: "Solomona zanako-lahy no hanjaka handimby ahy tokoa, ary izy no hipetraka eo amin' ny seza-fiandrianako." Dia neken' i Davida ny hevitra natorony azy; dia nitaingina ny sarin-tsoavalin' i Davida Solomona, ary Natana sy Zadoka mpisorona sy Benaia ary ny mpiambina ny mpanjaka no niaraka taminy; koa nony tonga tany Gihona izy dia nanosotra an' i Solomona ho mpanjaka. Mifanakaiky En-rogela sy Gihona, ka nony ren' i Adonia sy ny mpanaraka azy izay vao natao tao Gihona, dia natahotra izy ka lasa nandositra ary nangia ny tandroky ny alitara izy ka nanao hoe: "Aoka Solomona mpanjaka hianiana amiko aloha, fa tsy hamono ahy mpanompony amin' ny sabatra." Dia niantra azy Solomona, ka dia tsy nanao izay hahafaty azy izy tamin' izany.

Ny nanosorana an' i Solomona tao Gihona dia natao an-kamehana noho ny fiodinan' i Adonia: koa tamin' ny andro manaraka kosa dia novorin' i Davida ny olon-dehibe rehetra, ka nananatra an' i Solomona teo imason' izy rehetra izy. Ary nony maty Davida, dia nipetraka tamin' ny seza-fiandrianan-drainy izy, ary ny fanjakany nampandrosoin' i Solomona tsara (1 Mpan. i. ii. 12). Ary ny amin' ny nahafatesan' i Adonia tato aoriana sy ny nampamonoan' i Solomo-

na azy sy Joaba, vakio ADONIJA sy JOABA. Ny nanjakan' i Solomona ny fanjakany no notadiaviny ho tanteraka; koa izay fahavalo rehetra te-hamotika ny fanjakany dia naringany aloha, fa izay nanaovany koa dia nasandratany ho lehibe (1 Mpan. ii. 13-46).

3.—*Ny firaharahan' i Solomona tamin' ny Firenena hafa.* Raha ny tantaran' ny fanjakan' i Solomona no heverina, dia mba vitsivitsy hiany no voalazan' ny Soratra Masina. Ny nanjakany tamin' ny Isiraely rehetra tao Jerosalema dia efa-polo taona (1 Mpan. xi. 42). Ny nanaovany ny Tempoly dia tamin' ny taona fahefatry ny nanjakany, ary ny nahavitany azy tamin' ny taona fahiraika ambin' ny folon' ny nanjakany (1 Mpan. vi. 1, 37, 38). Ny nanaovany ny tranony dia tamin' ny taona fahafito, ary ny nahavitany dia tamin' ny faharoa-polo taonan' ny nanjakany (1 Mpan. vii. 1; 2 Tant. viii. 1). Ny nandresenany an' i Hamata-zoba, ary ny nanorenany tanàna maro tao avaratr' i Palestina dia taorian' ny faharoa-polo taonan' ny nanjakany (2 Tant. viii. 1-6). Ary anefa na dia tsy maro loatra aza ny filazana ny amin' i Solomona, dia ahitana mazava kokoa ny zavatra sasany nataony, indrindra fa ny nifanaovany tamin' ny firenena hafa, dia:—

(*a*) *Egypta.* Nisakaiza tamin' i Farao, mpanjakan' i Egypta, Solomona, ka nanambady ny zanani-vavy izy (1 Mpan. iii. 1). Hatramin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta dia tsy nifampiraharaha intsony izy roa tonta, afa-tsy tamin' ity indray. Angamba hitan' i Solomona fa noraisin' i Farao ilay Hadada Edomita, fahavalony lehibe (1 Mpan. xi. 14-20); ary noho izany dia noheverin' i Solomona fa raha misakaiza amin' i Farao mpanjaka lehibe izy, na dia mikasa handrava ny fanjakan' ny Isiraely aza Hadada, dia tsy hahatanteraka izany izy raha Farao no azon' i Solomona ho sakaizany. Ary tsy fantatra tsy akory ny heviny amin' izany, fa raha nitady hiady aminy ihany Hadada, dia tsy nanampy azy Farao, fa mainka nanafoana izay nataon' i Hadada kosa (1 Mpan. xi. 21, 22). Ny vadin' i Solomona dia noraisin' ny vahoaka tamim-pifaliana sy fanajana lehibe, ary dia nanaovan' i Solomona trano lehibe koa (2 Tant. viii. 11).

(*b*) *Tyro.* Ny niraharahan' ny Jiosy tamin' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, dia hatramin' ny andron' i Davida aza, "fa Hirama dia sakaizan' i Davida hatrizay ela izay" (2 Sam. v. 11, 12). Ary raha nanjaka Solomona, dia mainka nihatsara ny fihavanan' izy sy Hirama; fa ny hazo sy ny zavatra maro samy hafa ary ny mpiasa maro koa dia nampanaterin' i Hirama hanampy an' i Solomona raha nanao ny Tempoly izy. Ary noho ny fihavanan' izy roa lahy dia nandroso tsara ny teo-zavatra sy ny haren' ny fanjakan' ny Isiraely, fa nanana sambo betsaka izy, izay nandeha lavitra ka nitondra zavatra maro karazana izay nampanan-karena ny tany sy ny fanjakana (1 Mpan. x. 11, 12, 22; 2 Tant. ix. 21-28).

Egypta sy Tyro no firenena lehibe niraharahan' i Solomona indrindra, nefa maro koa ny firenena hafa izay tanatin' ny fanapahany, fa "izy nanjaka tamin' ny mpanjaka rehetra hatramin' ny tamin' ny Filistina ary hatramin' ny sisin' i Egypta" (2 Tant. ix. 26; vakio koa and. 22-24). Koa lehibe tokoa ny fanjakany, sady maro no firenena nandray soa avy tamin' ny nandrosoan' ny fanjakan' ny Isiraely (1 Mpan. x. 23-29; 2 Tant. viii. 3-6). Ny lazan' ny voninahitra sy ny fahendren' i Solomona dia niely tamin' ny firenena rehetra; ka ny namangian' ilay Mpanjakavavin' i Sheba an' i Solomona no vavolombelon' izany (1 Mpan. x. 1-4; vakio koa SHEBA).

4.—*Ny nitondran' i Solomona ny Fanjakany.* Raha vao nanjaka Solomona, dia nankany Gibeona izy ka nanala voady tao. Fony mbola tany izy dia niseho taminy tamin' ny nofy Jehova nony alina, ka hoy Izy: "Angataho izay tianao homeko anao." Ary hoy Solomona: "Omeo ny mpanomponao saina malady ho entiko ny olonao, hahaizako manavaka ny soa sy ny ratsy; fa iza moa no hahay mitsara izao olonao betsaka izao?" Ary sitrak' i Jehova ny teniny, ka dia nomeny izay nangatahiny, fa indrindra "ny saina malady," ary "ny harena sy ny voninahitra" (1 Mpan. iii. 5-15). Ary ny fahendrena nananany dia hita tamin' ny nitsarany ny adin' ireo renin-jaza roa vavy ireo izay voalaza ao amin' ny 1 Mpan. iii. 16-28. Nefa tsy tamin' ny nitsarany ny adin' ny vahoaka ihany no nisehoan' ny fahendren' i Solomona, fa tamin' ny nandaminany ny fanjakany koa; ary ny anaran' ny mpanao fanjakana sy ny nandaharan' i Solomona azy dia hita ao amin' ny 1 Mpan. iv. 1-20; ary betsaka tokoa ny harena tao amin' i Solomona; vakio 1 Mpan. v. 13-29; iv. 20-28; ix. 25. Ary koa, tsy ny harena vao niditra tamin' izay ihany, fa be koa ny harena navelan' i Davida rainy ho enti-manao ny Tempoly (1 Tant. xxix. 1-9). Raha dinihina izany rehetra izany, dia azo lazaina fa niadana tokoa ny fanjakany sady be voninahitra indrindra raha nanjaka Solomona. Tsy nisy tahaka azy na tamin' ny talohany na tamin' ny taorianany. Ny nidiran' ny vola dia efa hitantsika fa betsaka, nefa izay lanin' i Solomona kosa no be dia be. Fa tsy ny Tempoly hiany no nataony, fa ny trano samy hafa tsara rafitra koa no nataon' i Solomona, ary ny fahavitany azy dia mahagaga tokoa noho ny hatsarany sy ny bikany ary ny haingo rehetra momba azy. Vola be dia be no laniny tamin' izany, fa jereo ireto teny ireto: 1 Mpan. viii. 1-12; x. 4, 5; vi. 26-28; x. 18-20; ix. 15-19. Ary satria be toy izany ny vola nivoaka, dia tonga sahirana Solomona noho ny tsy fahampian' ny ho nentin-kanaovana ny

raharahany rehetra, ka dia nampanompo ny vahoakany fatratra izy (1 Mpan. ix. 20-23; v. 13). Kanefa izany dia nampimonjomonjo ny olona tato aoriana (1 Mpan. xii. 4; sady nampidi-doza tamin' ny fanjakan' ny Isiraely, fa izany indrindra no antony nisarahan' ny firenena folo tamin' ny fanjakan' i Rehoboama, zanak' i Solomona.

Ny nanaovana ny Tempoly no raharaha lehibe sady nahalaza indrindra ny fanjakan' i Solomona. Davida no namory ny zavatra hanaovana ny Tempoly (1 Tant. xvii. 1-14; xxii. 1-19), fa Solomona kosa no nanorina sy nahavita azy (1 Mpan. v.; vii.; 2 Tant. ii.; iv.); zahao TEMPOLY, MPISORONA, sy LEVITA. Ary nony nampidirina tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra ny Fiara, dia feno fahazavana ny trano, fa "ny voninahitr' i Jehova efa nameno ny tranon' Andriamanitra." Dia nitsangana Solomona mpanjaka ka nanokana ny Tempoly sady nivavaka teo ka nanatitra fanatitra betsaka dia betsaka, ary nanao fanasana ho an' ny vahoakany (2 Tant. v.; vi.; vii.).

Ary Jehova niseho tamin' i Solomona nony alina (2 Tant. vii. 12-28), ka nohazainy ny soa hihatra aminy sy ny fanjakany, raha mandeha amin' ny fahamarinana izy. Ary dia nanarin' Andriamanitra izy, sao miviliy izy sy ny firenena ka hahafoy an' i Jehova; fa, raha manao izany izy, dia hiala aminy Jehova, ary ho rava avokoa ny Tempoly, sy hahita loza ny fanjakana rehetra. Kanefa na dia efa nanarina toy izany aza Solomona, dia nidiran' ny loza hiany izy, ka nihatra taminy ny tenin' i Jehova. Tsy ela taorian' izany dia naoriny indray ny fivavahana tamin' i Astoreta sy Moleka ary Kemosy sampy, fa nadalain' ireo vehivavy maro izay efa novadiny Solomona, ka dia niala tamin' Andriamanitra izy (1 Mpan. xi. 1-8). Ny fanjakany, izay efa nandroso hatramin' izany tamin' ny voninahitra, dia nosimban' ny fahadisoana nataony. Ary hatramin' izany dia nitombo ny fahasahiranan' i Solomona. Ahia mpaminany no nirahin' Andriamanitra hanambara ny hisehoan' i Jeroboama ho mpanjakany hanjaka amin' ny firenena folo any avaratra, dia ny fanjakan' ny Isiraely; fa ny handimby an' i Solomona kosa, hono, dia hahazo ny firenena roa hiany hanjakany, dia ho mpanjakan' ny Joda. Ary Solomona dia nitady an' i Jeroboama hovonoiny; nefa nandositra ho amin' i Sisaka tany Egypta izy. Ary Rezona, ilay nanjaka tao Damaskosy, sy Hadada dia nandroso ho niady matetika tamin' i Solomona (1 Mpan. xi. 23-39).

5.—*Ny Boky nosoratan' i Solomona.* Eo amin' ny 1 Mpan. v. 12-18 dia voalaza fa "nanao ohabolana 3000 izy, ary nanao tononkira 1005. Ary nilaza ny amin' ny hazo, hatramin' ny hazo sedera any Libanona ka hatramin' ny hysopa, izay maniry eny amin' ny ampiantany, izy, sady nilaza ny amin' ny biby sy ny vorona sy ny zava-mandady sy mikisaka ary ny hazandrano koa." Ny boky amin' ireny izay voatahiry ao amin' ny Baiboly dia ireto telo ireto:—(*a*) "Ny Tonon-kiran' i Solomona;" izany angamba dia nataony fony izy mbola tanora. (*b*) "Ny Ohabolana;" ireny kosa dia novitainy nony efa lehibebe izy. (*d*) "Mpitoriteny;" ary araka ny hevitry ny maro, rehefa nitany ny fihenan' ny fanjakana nipetrahany, dia vao nanoratra ity boky ity izy, ka hoy izy: "Zava-poana dia zava-poana, zava-poana izy rehetra." [Maro ny mpanoratra lehibe hevi-teny anefa mihevitra fa voasoratra efa tao aorian' ny andron' i Solomona ny Boky Mpitoriteny.]

6.—*Ny lazan' ny Testamenta Vaovao ny amin' i Solomona.* Raha dinihina ny teny eo amin' ny Test. Vao., dia tsy miseho loatra ny tantaran' i Solomona, fa hiany zavatra hita aminy dia ny fampianarana nataon' i Jesosy Kristy, raha ampitahaina ny voninahitry ny tena sy ny asan' Andriamanitra ka ny voninahitr' i Solomona no nanalany ohatra amin' izany (Mat. vi. 29). Ary indray koa, raha nitady famantarana tamin' i Kristy ny Mpanora-dalàna sy ny Fariseo, dia novaliany fa maro no tonga avy tamin' ny tany lavitra hihaino ny fahendren' i Solomona, nefa na "misy lehibe noho Solomona aza" no nitory ny Filazantsara taminy, dia tsy nety nino izany izy (Mat. xii. 38-42). Solomona, zanak' i Davida, dia tandindon' i Kristy, Izay avy tamin' ny taranak' i Davida. Nefa tsy nitovy tamin' i Kristy tsy akory izy, fa nony tonga taty an-tany Jesosy, dia Izy indrindra no "Ilay andriamanitra ny fiadanana;" Izy tokoa no "Jedidia," "Ilay malalan' ny Rainy."—H.T.J.

**SOLOMONA, Ny Fidiran' i**: zahao TEMPOLY.

**SOMOTRA.** Tao amin' ny Jiosy ny somotra dia nolalaina sady nohajaina fatratra. Fa araka ny fomban' ny Egyptiana kosa, dia noharatany avokoa ny tena somony sy ny volon-dohany, fa teo ambanin' ny saokany indrindra no mba namelany volo kely haniry. Ny Jiosy dia norarana mba tsy hanety ny sisim-bolon-dohany sy tsy hanaratra ny vaokany (Lev. xix. 27 sy xxi. 5), satria tokony ho fomba fanaon' ny mpivavaka tamin' ny sampy izany, ka izany no nandidian' Andriamanitra ny mpanompony mba tsy hanaraka izany. Ny haben' ny somotra dia mbola ataon' ny Jiosy ho marika ahafantarana ny lehilahy fa olona manankaja sy mahatoky izy. Ny mandrairay foana ny somotr' olona, fa indrindra ny manaratra azy tsy ahoan-tsy ahoana, dia nataon' ny Jiosy ho tena fanalam-baraka (2 Sam. x. 4). Amin' ny fisaonana dia samy noharatana na nongotana ny volom-bava sy ny vaoka (Isa. l. 6; Jer. xli. 5; xlviii. 37; Ezra ix. 3). Ny tsy fanamboarana ny somotra, fa amelana azy ho amin' izao, dia

famantarana ny fahoriana fatratra (2 Sam. xix. 24). Ny manoroka ny somotra dia nataon' ny Jiosy ho fanajana lehibe (2 Sam. xx. 9). Tamin' ny olona ambony toetra dia samy hafa be ihany ny fomba narahiny tamin' ny fanamboarana ny somotra (Sal. cxxxiii. 2). Araka ny fomba fanao tamin' ny boka, dia voaharatra ny volony rehetra, na ny volon-dohany na ny somony, na dia ny manjamasony aza (Lev. xiv. 9).—E.H.S.

**SOMOTRAVIAVIN-DAMBA.** Ny Jiosy dia nasain' ny Lalàna hanisy somotraviavy ny sisin' ny lamba nitafiany ary hanisy kofehy manga eo aminy avy (Nom. xv. 37-41). Efatra ireo somotraviavy ireo, dia eo amin' ny zorony efatra avy; ary ny anton' ny nanaovany azy dia mba hanavaka azy amin' ny firenena hafa ary hampahatsiaro azy ny didin' i Jehova rehetra hankatoavany azy. Izany no notendren' ilay vehivavy narary nitsi-dra izay nanatona an' i Kristy (Lio. viii. 43, 44); ary ny nanaovan' ny Fariseo sy ny mpanora-dalàna ny azy lehibe na lava noho izay fanaon' ny maro dia noraran' ny Tompo, satria fandokafan-tena sy fihatsarambelatsihy no nanaovany izany.—J.S.



*Sary mampiseho ny Jiosy mitafy ny lamba atao hoe Tallith misy ny somotraviavy efatra.*

**SOMPANGA**; zahao VALALA.

**SOPATERA**: dia zanak' i Pyro avy tany Beria. Isan' ireny Kristiana izay niaraka tamin' i Paoly hatrany Grisia ka hatrany Asia Minora izy (Asa xx. 4). Zahao SOSIPATRO.—E.H.S.

**SORA-TANANA** sy **BOKY.** Ny teny Grika milaza boky dia *biblos*, na fon-jozoro, izay nanaovan' ny Egyptiana sy ny firenena hafa koa taratasy, na *papier* (*papier* dia avy amin' ny hoe *papyrus*, dia ny anarana nahafantaran' ny Grika ny zozoro). Ary ny hoe *biblos* dia novana kely ho *biblion* (ploraly *biblia*), izay nahazoantsika ny hoe *Bible*, na Baiboly, izany hoe 'ny Boky,' satria nataon' ny Fiangonana ho malaza sy tsara indrindra amin' ny boky rehetra izy. Kanefa tsy ireo zavatra telo toko voalaza teo ihany no nanaovan' ny firenena tany aloha ny bokiny, fa ny hoditry ny biby koa, indrindra fa ny hoditra ao anatiny izay sady fotsy no manify nefa mateza, nalaina tamin' ny ondry sy ny osy ary ny zanak'omby. *Parchment* (Eng.), na *parchemin* (Fr.), no teny milaza ny hodi-biby voavoatra tsara hosoratana tahaka izany; ary araka ny tenin' i Pliny, mpitantara Romana, dia avy amin' ny tanàna Pergamo, izay nanaovana azy voalohany, izany anarana izany. Ary ny *parchment*, na taratasy hoditra, dia efa fantatra 500 taona talohan' ny nahaterahan' i Kristy, raha tsy talohan' izany aza.

Ary anefa tsy ireo zavatra voalaza teo ihany no nanoratan' ny olona fahiny ny heviny sy ny tantarany, fa teo amin' ny vato koa no nanoratany azy indraindray. Iarahantsika mahalala fa ny Didy Folo dia nosoratan' i Jehova teo amin' ny vato fisaka roa. Ary rehefa tafiditra tao amin' ny Tany Masina ny Zanak' Isiraely, dia nasain' Andriamanitra hanoratra ny Lalàna eo amin' ny vato vaventy izy, ary hanao velona tsara ny soratra mba ho vavolombelona amin' izany, raha sendra hivily amin' ny fanompoana an' i Jehova izy (Deo. xxvii. 3). Tsarovintsika koa ny tenin' i Joba (xix. 24) hoe: "Enga anie ka ho voasoratra ny teniko amin' ny fanoratana sady voaisy firaka eo amin' ny vatolampy ho mandrakizay!" Ary izany no fanaon' ny Epyptiana koa, fa voasoratra teo amin' ny vato mafy, sy maharitra ny tantarany, ka dia azo vakina ankehitriny aza. Toy izany koa ny fanaon' ny Asyriana sy ny Persiana ary ny firenena sasany koa; ary tsy eo amin' ny rindrin' ny tempoliny sy ny tranony ihany no mbola hita ny soratra nataony, fa eo amin' ny ilan' ny vatolampy sasany koa.

Hafa kely anefa ny fanaon' ny Babyloniana sy ny Asyriana koa. Fa ao amin' ny tany lemaka malalaka alehan' ny ony Tigrisy sy Eofrata tsy misy tendrombohitra, ary tsy misy vato loatra aza; koa ny tranony no nataony biriky sy tanimanga; ary ny tantaran' ny fanjakany koa no nosoratany teo amin' ny biriky tanimanga. Kanefa tsy mba tahaka ny biriky fanaovana trano izy, na ny halehibeny na ny tarehiny, fa natao lavalava sy boribory, na enin-joro, ireo biriky ireo; ny sasany dia nahahy teo amin' ny hainandro ihany, ary ny sasany toa voadotra kely. Ary voasoratra avokoa izy ireo; ny soratra aminy toa natao tamin' ny vy maranitra raha mbola malemilemy izy, dia nahahy, na nodorana izy; ary betsaka dia betsaka ireo no mbola maharitra mandraka

**ankehitriny.** Vao faingana ihany no efa hita ny ankabeazany; ary na aiza na aiza misy mihady ao anatin' ny bonga lehibe maro, izay hita eran' i Mesopotamia, dia ahitana koa ireo biriky voasoratra misy ny tantaran' ny fanjakan' i Babylona sy Asyria ireo. Dia miampy isan-taona ny fahalalantsika ireo fanjakana ireo; ary betsaka ny teny azo vakina eo aminy izay manazava sy manamarina ny tenin' ny Soratra Masina.

Samy hafa be ihany ny boky fanaon' ny firenena tany aloha sy izay ananantsika ankehitriny. Tsy mba takela-taratasy maro atambatra eo amin' ny sisiny, tahaka ny antsika, ny boky tany aloha, fa taratasy hoditra (*parchment*), na taratasy fon-jozoro (*papyrus*) lavalava, ka nozairina mitohitohy izy, ka dia hoatra ny pejy anankiray ihany, nefa lava dia lava. Tsy nisy elanelan' ny teny akory, fa nitohy ny teny rehetra, tahaka ny litera amin' ny teny iray; tsy nisy fijanonan-tsoratra, na komà, na semikolona, na kolona, na perioda, etc.; tsy nisy hafa tarehy ny soratra, tahaka ny kapitaly sy litera kely sy italika; fa nitovy ny tarehin' ny litera rehetra, ka samy kapitaly daholo; tsy nisy fizarana ho paragrafy, na sektiona, na toko; ary matetika dia saro-bakina koa izy, satria ny vaki-teny sasany sy ny teny sasany (indrindra fa ny anaran' Andriamanitra sy Jesosy Kristy sy ny Fanahy Masina) dia nohafohezina be ihany; ka litera iray izay voasoratra eo ambony na ambanin' ny sasany, na tsipika kely, no natao solon' ireo vaki-teny na litera ireo. Dia toy izao no tarehin' ny soratra sasany, ka dia ho hita fa saro-bakina loatra ny manoskripta, na boky voasora-tànana tany aloha:—

RA
FATOYIZAONONITIAVANANDIZAOTONTOLOIZAO-
NY
FANOMENYNYZANLAHYTOKANAMBATSYHOVERY -
—
IZAYREHETRAMINOAZYFAHANANAFIAINANAMAN-
DRAKIZAY (Jao. iii. 16).

— RA— RA
NAIZANAIZANOMANAIKYFAZKANDJSANDNOMI -
—
TOETRAAOAMINYARYIZYKOSAAOAMINY (1 Jao. iv. 15).

Ary koa, nahorona teo amin' ny hazo roa ny boky tany aloha, ka izany no nahazoany ny anarana Latina hoe *volumen*, dia zavatra ahorona, izay ihavian' ny teny Englisy sy Frantsay hoe *volume*, na boky. Dia hitantsika matetika ao amin' ny Baiboly ny hoe "taratasy mihorona," indrindra fa ao amin' ny soratry ny mpaminany. Hoy Jehova tamin' i Jeremia: "Makà horonan-taratasy hianao, ka soraty amin' izany ny teny rehetra izay nolazaiko taminao" (xxxvi. 2). Ary ny kopen' ny Test. Tal. izay vakina isan-tSabata ao amin' ny synagogan' ny Jiosy mandraka ankehitriny dia horonan-taratasy; ary matetika dia asiana haingo sy sarona viloro na parasily misy amborodara volamena na volafotsy izy, ary ny sasany dia ravahana vatosoa aza.

Fa he! hevero kely fa natao mora foana ny mamaky teny amin' ny boky ankehitriny. Zarazaraina ho takelaka maro ny taratasy, ka antonona tsara ny halehibeny izy, sady tsy lehibe loatra na kely loatra; atambatra eo amin' ny sisiny iray ny takelaka rehetra; asiany isa ny pejiny avy; samy hafa ny tarehin' ny litera sy ny halehibeny, araka ny teny voalaza; zarazaraina ka asiana elanelana ny teny, sady ampiana fijanonan-tsoratra; zaraina indray ny teny ho paragrafy sy sektiona ary toko, araka ny heviny; maro koa ny boky no asiana teny fanazavana azy eo am-bodin' ny pejy; misy indeksa na filazana ny pejy, mba ho mora hita ny hevitra na ny teny tadiavina; ary maro ny boky no ampiana sary koa ho fanazavana ny teny ao aminy.



*Boky sy fanoratana tany aloha.*

Fa izay maha-samy hafa ny boky taloha sy ny boky ankehitriny indrindra dia izao: *voasora-tanana* ny boky rehetra tamin' ny andro taloha, fa tsy mba natao porintra; fa ny porintra dia fanao hita tato aoriana, dia tao anatin' ny 480 taona vao lasa ihany. Koa amin' izany, sady vitsy no sarotra ny boky tany aloha, raha oharina amin' ny boky ananantsika ankehitriny, izay sady betsaka no mora vidy. Koa tao amin' ny firenena rehetra nanantsaina ka tia fahendrena ny antondraharahan' ny olona sasany dia ny manoratra sy manao kopen' ny boky. Hitantsika fa ny olona natao hoe "mpanoratra," na "mpanora-dalàna," no lazaina matetika ao amin' ny Baiboly, indrindra fa amin' ny Test. Vao. Zanak' i Levy ny ankabeazan' ireo Mpanora-dalàna ireo; ary na dia tokony homena tsiny aza izy noho ny teny nampiany amin' ny Tenin' An-



*Horonan-taratasin' ny Lalàna misy sarony sy haingo.*

driamanitra tamin' ny fampianarany, dia miendrika hohajaina tokoa izy noho ny nitandremany tsara ny Soratra Masina. Fatratra sy mahagaga loatra ny nikelezan' ny Mpanora-dalàna aina, andrao hovana, na dia kitika foana aza, ny Tenin' Andriamanitra. Zahao MANOSKRIPTA, pejy 481, sy MANORA-DALANA.

Ary aoka hoheverintsika kely ny fahendren' Andriamanitra tamin' ny nanomezany antsika *Soratra* Masina, fa *voasoratra* ny Teniny, ka tsy mba lovan-tsofina na teny ambava fotsiny izy. Voasoratra ny Baiboly; ny Test. Tal. dia nomena ny firenena iray tamin' ny voalohany hotehiriziny tsara, araka ny voalaza teo; ary ny Test. Vao. dia nampitomboina be ihany ny kopeny vetivety foana, rehefa voasoratra ny tantara sy ny epistily ao aminy; dia nadika ho amin' ny tenin' ny firenena maro izy; ary koa, ny teny ao aminy dia nalain' ny mpanoratra Kristiana maro ary mbola hita ka azo vakina ao amin' ny boky nosoratany. Koa dia azo lazaiña fa raha sendra very ny Filazantsara rehetra amin' izao tontolo izao, ka tsy hita intsony na ny anankiray aza, saiky ny andininy rehetra ao aminy dia azo angonina sy atambatra indray avy amin' ny boky nosoratan' ireo mpanoratra Kristiana ireo. Koa vavolombelona telo karazana no efa nomen' Andriamanitra hahafantarantsika fa ny Filazantsara ananantsika dia mitovy indrindra amin' izay nolazain' i Jesosy Kristy Tompo sy izay nosoratan' ny Apostoliny; dia izao:—(*a*) *ny hamaroan' ny kope* izay natao sy nampielezina teo amin' ny fiangonana rehetra na taiza na taiza; ary (*b*) ny *versiona*, na *dikan' ny Filazantsara* natao tamin' ny fiteny maro; ary (*d*) *ny teny betsaka nalain' ny mpanoratra* Kristiana maro avy tamin' ny Filazantsara izay mbola hita ao amin' ny boky nosoratany. Tahaka izany ary no nitandreman' Andriamanitra ny teniny mba tsy ho very akory na ho hadino.

Fa hevero kely anefa izay toetsika, raha sendra *tsy* nosoratan' ny Apostoly sy ny namany ny tantaran' i Jesosy Kristy, dia ny teny notoriny, ny asa lehibe nataony, ny fiainany taty an-tany, ny nahafatesany, ary ny niakarany indray. Raha sendra navela tsy voasoratra izany rehetra izany hatramin' ny telon-jato taona, na roan-jato taona, na zato taona aza, taorian' ny andro nahavelomam' i Kristy taty an-tany, dia tsy ho nisy hahafantarantsika akory izay marina ny amin' ny tantaran' ny Mpamonjy. Raha teny am-bava foana, na lovan-tsofina ihany, ny tantaran' i Jesosy hatramin' ny zato taona aza taorian' ny niakarany tany an-danitra, dia tsy maintsy ho efa nampiana sy nampifangaroharoina angano sy hevi-diso betsaka ny tantara milaza Azy, ka dia tsy nisy hahafantarana marina na izay nolazainy, na izay nataony. Lovan-tsofina miovaova tahaka izany anefa no iankinan' ny finoan' ny Fiangonana Katolika Romana miaraka amin' ny Baiboly; fa araka ny fampianarany, dia mizara roa ny Tenin' Andriamanitra, hoy izy, dia ny voasoratra (ny Baiboly izany), ary ny tsy voasoratra (na tenin-drazana); ary hoy izy koa, fa mitovy fahefana ilay faharoa sy ny voalohany. Ary amin' izany, dia mahafoana ny Tenin' Andriamanitra amin' ny fanaony izy, ary ny ariraríra sy ny angano foana sy ny teny adaladala ary ny tantaram-bavy antitra no ampianariny fa tokony heken' ny olona tahaka ny teny madio avy amin' ny vavan' Andriamanitra. Fa lavintsika Kristiana Protestanta ny fampianarana tsy izy tahaka izany. Sanatria raha ny tenin' olona, indrindra fa ny tenin' olona adala sy meloka, no hampitovintsika amin' ny teny masina, ny teny mahavonjy! Inoantsika fa "ny Soratra Masina no mampahahendry antsika ho amin' ny famonjena amin' ny finoana izay ao amin' i Kristy Jesosy," fa izany no "mahatanteraka antsika ho vonona tsara ho amin' ny asa tsara rehetra." Koa raha marina izany, raha ny Soratra Masina no mahatanteraka ary mitondra fahendrena sy famonjena, inona no ilantsika ny angano sy ny ariraríra foana intsony?—J.S.

**SORATRA MASINA**: zahao BAIBOLY.

**SOREKA**: dia lohasaha anankiray tao amin' ny tanin' ny Filistina, izay fonenan' i Delila, ilay vehivavy izay nanadala an' i Samsona ka nanolotra azy tamin' ny fahavalony (Mpit. xvi. 4). Tokony ho takaikin' i Gaza izy, nefa tsy fantatra marina.—J.S.

**SORONA** sy **MPISORONA**. 1.—*Ny hevitry ny Teny.* Ny teny Hebreo (*cohen*) nadika hoe 'mpisorona' dia heverin' ny sasany ho milaza 'mpanelanelana,' fa ataon' ny sasany kosa fa 'ny mandahatra' no izy; ary ny sasany indray anefa milaza fa 'ny manatona' no tena heviny, ary ny sasany indray manao hoe fa 'ny manompo' no izy. Ny hoe mpisorona dia enti-milaza ny mpanao raharaham-pivavahana tao amin' ny firenena hafa sy ny fivavahana tsy izy, fa tsy mba ny mpisorona tao amin' ny Jiosy ihany, na ny mpisoron' i Jehova ihany (Gen. xiv. 18; xli. 45; Eks. ii. 16, etc.).

2.—*Ny Niandohany.* Ny anton' ny nanaovana mpisorona na tamin' ny firenena iza na tamin' ny firenena iza dia ny fahalalan' ny olombelona fa mpanota izy sady efa nandika lalàna. Fantany koa fa misy Hery any ambony izay masina noho izy, ka dia tsy sahy hanatona izany izy. Dia mitady izay ho mpanelanelana izy, dia izay hankasitrahan' ilay Hery any ambony noho ny tenany; ary izy io no hanao vavaka sy saotra ary fanatitra ho azy, ka ho solom-bavany eo anatrehan' Andriamanitra. Indraindray koa ny mpisorona dia solom-bavan' Andriamanitra amin' ny olona, sady mikambana ny raharahany sy ny an' ny mpaminany. Tsy nisy mpisorona natokana tamin' ny maro sady nodimbasan' ny zanany voalaza ao amin' ny tantaran' ny olombelona talohan' ny andron' i Abrahama, afa-tsy Melkisedeka ihany, izay voalaza ho "mpisoron' Andriamanitra Avo Indrindra" (Gen. xiv. 18). Fa na tany alohan' izany na tao aoriana aza, ny lohan' isampianakavy dia toa mpisorona ho azy, sady isan' ny voninahitra nomba ny fizokiana izany. Raha mbola tany Egypta ny taranak' i Jakoba, dia nihavana tamin' ny mpisoron' ny sampy sasany nivavahan' ny Egyptiana izy, fa Josefa no nanam-bady ny zanakavavin' ny mpisorona tao Ona (Gen. xli. 45), ary Mosesy koa tokony ho nampianarin' ny mpisorona tany Egypta; koa nisy fitoviana kely tamin' ny fomba sasany narahin' izy roa tonta. Tany alohan' ny nanendrena an' i Arona sy ny zanany nisy fanatitra voalaza ho naterina (Eks. v. 1-3), dia tokony ho nisy mpisorona nanatitra azy; ary mpisorona koa no lazaina talohan' ny nanomezana ny Lalàna tany Sinay (xix. 22). Tamin' izany anefa dia nambara ity hevitra vaovao ity hoe: ny Zanak' Isiraely avokoa dia "firenena-mpisorona" (xix. 6), ka nokasaina ho mpisorona sy mpaminany ho an' ny firenena hafa rehetra izy.

3.—*Ny fomba Fanendrena ny Mpisorona.* Ny amin' ny raharahan' ny mpisoronabe sy ny Levita, dia zahao ny teny aoriandriana sy LEVITA; fa ny fomba maro narahiny tamin' ny nanendrena an' i Arona sy ny zanany dia alahatra avokoa ao amin' ny Eks. xxix. sy Lev. viii. Izany rehetra izany dia nasaina hatao isan-andro mandritra ny hafitoana, ary tamin' izany dia naharitra natokana tao anatin' ny Tabernakely izy, ka tsy tanteraka ny fankamasinana azy, raha tsy tapitra ny fotoana. Izany fomba fanendrena an' i Arona sy ny zanany izany anefa dia tsy natao intsony, fa lova masina nolovan' ny taranany izany, dia hatramin' ny nahataperan' ny fisoronana rehefa rava ny Tempoly.

4.—*Ny Fitafian' ny Mpisorona.* Tamin' ny andro tsy nanaovan' ny mpisorona ny raharahan' ny fisoronany toa tsy nisy nahasamy hafa azy tamin' ny vahoaka, raha ny fitafiany no heverina, fa tamin' ny nanaovany izany kosa dia niakanjo ny akanjo fanaony izay natokana ho azy irery izy. Ny lamba nanaovana azy dia hariry na landihazo fotsy; ary izao avy no voalaza, dia kalisaona sy akanjo lava sy fehin-kibo ary satroka na hamama, mbamin' ny sasany koa izay tsy voalaza loatra tsirairay (Eks. xxviii. 43; xxxi. 10; Ezek. xliii. 14; xliv. 17-19). Tamin' ny fanompoany rehetra dia tsy nikiraro izy.


*Mpisorona.*

5.—*Ny Lalàna nasaina hotandreman' ny Mpisorona.* Talohan' ny nidirany tao amin' ny Tabernakely ny mpisorona nanasa ny tanany aman-tongony (Eks. xxv. 17-21); ary noraran mafy izy tsy hisotro divay na zava-mahamamo (Lev. x. 9); sady nasaina tsy hisaona noho ny havany maty, afa-tsy izay havana akaiky indrindra (xxi. 1-5); ary tsy navela hanaraka ny fomba fisaonana sasany izy, na ho an' izay voalaza teo aza. Zahao koa Lev. xix. 28; Deo. xxiii. 1. Norarana koa izy ny amin' ny tsy tokony hovadiny, fa nokasaina ho masina mihitsy izany (Lev. xxi. 7-14; Ezek. xliv. 22). Ny fotoana na taona nahavelomany, raha vao nanao ny raharahany izy, dia tsy voafetra, fa navela malalaka.

6.—*Ny Raharahan' ny Mpisorona.* Izay rehetra nataon' ny mpisorona dia feran' ny Lalàna hatramin' ny zava-madinika aza, ary maro sady nihatra tamin' ny zavatra betsaka ny raharahany. Izao anefa no azo lazaina: nitandrina tsara ny afo masina velona teo ambonin' ny alitara izy ka niaro azy tsy ho faty andro amana alina (Lev. vi. 12), sy nanisy solika ny fanaovan-jiro volamena tao amin' ny Fitoerana Masina (xxiv. 2), ary nanatitra ny zanak' ondry isa-maraina sy isan-kariva mbamin' ny fanatitra hohanina sy ny fanatitra aidina (Eks. xxix. 38-44). Izany dia raharahany lalandava, nefa nanana voatery koa izy mba hiseho mandrakariva, raha sendra nisy olona avy nitady azy hanao ny raharahan' ny mpisorona, na izay nanantsiny, na azom-pahoriana, na nisy nifaliany. Fanampin' izany koa, raharahan' ny mpisorona ny mampianatra ny Zanak' Isiraely ny lalàn' i Jehova (Lev. x. 11; Deo. xxxiii. 10; Ezek. xliv. 23, 24; Mal. ii. 7). Be raharaha indrindra anefa izy tamin' ny fotoana telo lehibe isan-taona (ny Paska, ny Pentekosta sy ny andro firavoravoana Fitoerana an-trano Rantsan-kazo). Izy koa no nanao ny tso-drano tamin' ny fivoriana masina (Nom. herany ny Fanahy Masina, tahaka ny razany ihany; fa tsy Stefana ihany no notoheriny

vi. 22-17); sy nanisy rakotra ny Fiara sy ny fanaka sasany vao nentin' ny Levita mivoaka ireo (iv. 5-15); ary nampaneno ny trompetra mba hanainga ny olona hifindra toby (x. 1-8). Niaraka tamin' ny miaramila raha niantafika koa ny mpisorona (1 Tan. xii. 23-27); ary nipetraka toa fitsarana ambony izy, raha nisy zavatra sarotra sy nanahirana (Deo. xvii. 8-13).

7.—*Ny Fivelomana azon' ny Mpisorona.* Satria natokana hanao ny raharaha momba ny fivavahana ny mpisorona, dia nisy zavatra maro loha voatendry ho fivelomany, dia izao: (*a*) Ny fahafolon' ny fahafolon' ny vokatry ny tany (dia fahazaton' izany) izay nomena ny Levita dia anjaran' ny mpisorona (Nom. xviii. 26-28). (*b*) Ny fahafolon' ny vokatry ny tany isan-telo taona (Deo. xiv. 28). (*d*) Ny vola fanavotana, dia sekely dimy avy izay naloa ho an' ny voalohan-teraka rehetra, na olona na biby (Nom. xviii. 14-19). (*e*) Ny vola fanavotana naloa ho an' ny olona, na ny zavatra natokana ho an' i Jehova (Lev. xxvii.). (*f*) Ny anjarany tamin' ny zavatra nalain-ko babo tan-ady na inona na inona (Nom. xxxi. 25-47). (*g*) Ny mofo aseho, ny nofon-kenan' ny fanatitra hodorana, ny fanati-pihavanana, ary ny fanati-panonerana (Nom. xviii. 8-14, etc.), indrindra fa ny soroka asandratra sy ny tratra ahevaheva (Lev. x. 12-15). (*h*) Anjara tamin' ny vary sy divay ary diloilo (Eks. xxiii. 19; Lev. ii. 11. 14; vi. 29; x. 14; xxii. 10, 11). (*i*) Tamin' ny nipetrahan' ny Zanak' Isiraely tany Kanana nisy tanàna 13 nomena azy ho fonenany mbamin' ny tany nanodidina azy ho amin' ny bibiny (Jos. xxi. 13 19); dia tsy mba nahantra ny mpisorona, nefa tsy mba nanan-karena kosa izy (Mpit. xxii. 10).

8.—*Ny Filaharana sy ny Fizarana ny Mpisorona.* Tsy hita loatra izay filaharan' ny mpisorona talohan' ny andron' i Davida, afatsy ny nizarana azy ho roa toko, dia ny taranak' i Eleazara sy Itamara. Fa tamin' ny nanjakan' i Davida kosa dia nozaraina ho toko 24 izy (1 Tant. xxiv. 1-19; 2 Tant. xxiii. 8; Lio. i. 5); ary ny isaky ny toko no niakatra tany Jerosalema araka ny filaharany hanao ny anjara fanompoany manditra ny herinandro avy; fa ny filokana indray no nifidianana isa-mpisorona tsirairay hanao ny raharaha rehetra (Lio. i. 9). Tamin' ny Sabata no niantombohan' ny isan-toko; ary izay nadiva ho tapi-panompoana no nanao ny raharaha tamin' ny fivavahana maraina, fa izay vao tonga kosa nanao tamin' ny hariva (2 Tant. xxiii. 8). Nony tafaverina avy tamin' ny Fahababoana ny Zanak' Isiraely, ny mpisorona avy tamin' ny efa-toko ihany no niseho tany Jerosalema, dia tokony ho arivo avy ny isan' ny mpisorona tamin' ireo efa-toko ireo (Ezr. ii. 36-39). Kanefa mba hitovy fomba amin' ny fizarana azy tany aloha, ireo efa-toko ireo dia nozaraina ho 24 indray. Raha araka ny tenin' i Josefosy, nisy mpisorona 24,000 nitoetra mandrakariva tany Jerosalema, ary 12,000 koa tany Jeriko, afa-tsy ny betsaka koa tao amin' ny tanàna hafa indray.

9.—*Tantaran' ny Mpisorona.* Ny fomba vaovao notendren' i Mosesy araka ny didin' i Jehova dia ny hananan' ny taranak' i Arona, ary izy ihany, ny fisoronana, tsy mba neken' ny Zanak' Isiraely rehetra tamin' ny voalohany; fa ny fiodinana nataon' i Kora sy ny namany no vavolombelon' ny tsy nahafoizan' ny taranak' i Reobena ny fizokiana mbamin' ny fisoronana nomba izany, raha tsy nasehon' Andriamanitra mazava ny sitra-pony ny amin' izany mbamin' ny nampijaliany izay nanda (Nom. xvi.). Niseho ho mpitarika ny vahoaka ny mpisorona tamin' ny nalehan' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra (Nom. x. 8), sy tamin' ny nitany an' i Jordana (Jos. iii. 14, 15), ary tamin' ny nandravana an' i Jeriko (vi. 12-16). Nefa tato aoriana kely indray, ny tantaran' i Mika (Mpit. xvii) no ahitantsika fa mazàna niverina tamin' ny fomba tany aloha ny Zanak' Isiraely, dia ny manana mpisorona isan-trano. Ary tamin' ny andron' ny Mpitsara dia toa very voninahitra be ihany ny mpisorona, sady najanonjanona ny raharahany noho ny nahalasanan' ny fahavalo ny Fiara; koa Samoela, izay Levita ihany, nefa tsy mba isan' ny taranak' i Arona, no nanatitra fanatitra ka nanao ny raharahan' ny mpisorona. Mafy loatra ny fahoriana nanjo ny mpisorona tamin' ny nanjakan' i Saoly, fa saiky lany ringana izay rehetra nitoetra tany Noba (1 Sam. xxii. 11-23). Tamin' ny nanjakan' i Davida anefa dia niseho indray ny mpisorona sady niandany tamin' i Davida (1 Tant. xii. 27); ary nony nentina tao Jerosalema indray ny Fiara, dia novoriny avy tamin' ny fonenany avy izy rehetra mba hiaraka amin' ny fifaliana lehibe tamin' izany (1 Tant. xv. 4). Ary tamin' ny nanjakan' i Solomona indray, dia tamin' ny nitokanany ny Tempoly, dia niseho indrindra ny voninahitry ny fisoronana.

Efa voalaza teo fa ny raharahan' ny mpisorona tao amin' ny Tempoly dia herinandro iray monja tamin' ny herinandro 24. Koa inona moa no nataony tamin' ny ankabeazan' ny andro, dia tamin' ny nitoerany tao amin' ny fonenany avy? (*a*) Ny sasany angaha tonga mpandinika ny Lalàn' i Jehova tao amin' ireo 'sekolin' ny mpaminany;' dia tonga "mpisorona mampianatra" izy (2 Tant. xv. 3). (*b*) Ny sasany toa nilatsaka ho miaramila. (*d*) Ny vitsy, dia izay nazoto indrindra, dia nantsoina ho mpaminany, tahaka an' i Zakariasa sy Jeremia ary Ezekiela, izay samy mpisorona. (*e*) Ary hita anefa fa ny mpisorona maro dia nanompo tompo roa, fa nanao ny raharahany tao amin' ny Tempoly ihany izy, nefa nanatitra fanatitra tao amin' ireo 'fitoerana avo' koa. Koa ny maro tsy mba mpiandry tsara, fa tonga

fatra-pitady vola sy mpanao an-keriny sady nanaraka ny fomban' izao tontolo izao kosa; zahao Isa. xxviii. 7, 8; lvi. 10-12; Jer. v. 31; Fitom. iv. 13; Zef. iii. 42. Kanefa nahasoa azy ny fahoriana nomba ny Fahababoana, fa na dia maro aza ny mpisorona tsy mba niverina, izay niaraka tamin' i Zerobabela sy Ezra kosa, dia nazoto indrindra hanorina indray ny fivavahana marina. Tamin' ny nanapahan' ny Persiana sy Aleksandro Lehibe an' i Palestina dia navela tsy hampandoavina hetra na volam-panjakana ny mpisorona (Ezra vi. 8. 9; vii. 24). Ary tamin' ny ady lehibe izay niseho noho ny nanenjehan' i Antioko, mpanjakan' i Syria, ny Jiosy, ny mpisorona indrindra no niseho ho mpamonjy ny fireneny, fa ny mpianakavin-dry Makabeo dia avy tamin' ny mpisorona.

Tamin' ny andro voalazan' ny Test. Vao., dia mbola nozaraina ho 24 toko ihany ny mpisorona (Lio. i. 5); ary ny lohan' ireo toko ireo, mbamin' izay efa nanao ny raharahan' ny mpisoronabe, dia natao hoe "lohan' ny mpisorona" (Mat. xxvii. 1) ka nipetraka ho isan' ny Synedriona. Maro ireo lohan' ny mpisorona no Sadoseo (Asa iv. 1, 6; v. 17), nefa ny mpisorona ambanimbany kosa tokony ho tsy isan' ireo, fa maro izy ireo no nanaiky ny finoana an' i Kristy (Asa vi. 7). Niharatsy ny toetry ny mpisorona talohan' ny nandravana an' i Jerosalema sy ny Tempoly; ary izany koa no nahatapitra ny raharahan' ny fisoronana araka ny Lalàn' i Mosesy. Nefa tanteraka sy tapitra ny raharahany tamin' izany, fa Jesosy Kristy ihany, Izay efa notandindomin' ny mpisorona, no tena Mpisoronabe, Izy hiany no Voahosotr' i Jehova, dia "Mpisorona mandrakizay araka ny fanaon' i Melkisedeka" (Heb. vi. 20; vii.). Ary ao amin' ny fiangonana mbola manaraka tsara ny hafatr' i Kristy sy ny Apostoliny, dia tsy misy karazan' *olona* atokana ho mpisorona, fa ny Kristiana rehetra dia mpisorona sy mpanjaka ho an' Andriamanitra (Apok. i. 6; v. 10); ary ny fanatitra ateriny mandrakariva dia ny tenany, izay "fanatitra velona, masina, sitrak' Andriamanitra" (Rom. xii. 1); ary koa, ny fiderana sy ny fanaovan-tsoa sy ny fiantrana, "fa fanatitra toy izany no sitrak' Andriamanitra" (Heb. xiii. 15, 16).—J.S.

*Ny amin' ny Mpisoronabe.*—Efa voalaza teo ny amin' ny fisoronana sy ny fomba amandraharahan' ny mpisorona rehetra. Dia holazaina kely eto ny amin' ny mpisoronabe mbamin' izay nanokana azy tamin' ny mpisorona hafa.

I.—Ny mpisoronabe voalohany dia Arona, rahalahin' i Mosesy, ary ny taranany, dia ny zanakalahy matoa isan-taranaka avy, no nandimby azy. Ny mpisoronabe no lohan' ny mpanao raharaham-pivavahana tao amin' ny Jiosy sady nisolo vava ny vahoaka teo anatrehan' i Jehova; ary izy, tamin' ny fonontaniana amin' ny Orima sy Tomima, no



*Misorona-be.*

nanadina an' Andriamanitra ka nahalala ny sitrapony. Ary izao zavatra sasany izao no nanokana azy tamin' ny mpisorona hafa:—

1.—Ny mpisoronabe ihany no voahosotra (Eks. xxix. 29, 30; Lev. viii. 12; iv. 3; xxi. 10; Nom. xxxv. 25); fa raha ny mpisorona hafa, ny fitafiany ihany no nofafazana ny diloilo masina (Eks. xxix. 21).

2.—Ny fitafiany dia hafa sady be haingo no saro-bidy noho ny an' ny mpisorona rehetra (Eks. xxviii.). Ny fitafian' ny mpisoronabe dia valo, ary izao no izy:—(1) Ny Saron-tratra; izany dia lamba misoratsoratra efa-joro sady roa sosona, nisy vato-soa roa ambin' na folo samy hafa nalahatra ho efatra andalana, sady nasian-tsoratra dia ny anaran' ny firenena roa ambin' ny folon' ny Zanak' Isiraely, dia isam-bato-soa misy anarana anankiray avy. Vakio VATO-SOA sy ORIMA sy TOMIMA. (2) Ny Efoda; zahao EFODA. (3) Ny akanjo ivelany amin' ny Efoda; manga avokoa izany, ary teo amin' ny moron-tongony nisy sarin' ampongabendanitra sy famohamandry mifanelanelana manodidina azy avokoa. (4) Ny Hamama avo; nisy takela-bolamena teo anoloany voasoratra amin' ny teny hoe: 'Hamasinana ho an' i Jehova.' Ireo zavatra efatra ireo dia fanaon' ny mpisoronabe ihany. Ary nisy koa, (5) Akanjo lava, sy (6) Fehin-kibo, sy (7) Kalisaona, ary (8) Hamama, izay natao ho an' ny mpisorona rehetra koa. Tamin' ny Andro Fanavotana ny mpisoronabe tsy mba niakanjo ny fitafiany tsara tarehy, fa hariry madinika fotsy ihany ny fitafiany rehetra. (Zahao ny sary eo ambony sy p. 713.)

3.—Nisy raharaha sasany izay nataon' ny mpisoronabe ihany, fa izy ihany no nahazo niditra tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra, dia tamin' ny Andro Fanavotana, hanao fanavotana ho an' ny vahoaka (Lev. xvi.).

4.—Tamin' ny lalàna ny amin' ny mpa-



*Mpisorona-be (mampiseho ny Akanjon' ny Efoda).*

mono olona tsi-nahy sy ny nitoerany tao amin' ny Tanàna Fandosirana, ny fetran' ny fotoana nitoerany tao dia ny andro nahaveloman' ny mpisoronabe, fa rehefa maty izy, dia afa-tsiny ilay mpamono olona tsinahy, ka dia nahazo nody tao amin' ny fonenany (Nom. xxxv. 25, 28). Nisy mpisorona anankiray koa izay solon' ny mpisoronabe ka nanao ny raharahany raha sendra narary izy na voaloto (2 Mpanj. xxiii. 4; xxv. 18). Anasa efa noheverin' ny sasany ho solon' i Kaifa, na 'mpisorona faharoany' (Lev. iii. 2; Asa xxiii. 2). Nahazo nanao ny raharahany ny mpisoronabe rehefa nahatratra 20 taona izy; kanefa najanona ka tsy navela hanao izany izy raha sendra nisy kilema, na tsy ampy ny tenany; (vakio Lev. xxi. 17-22); ary norarana tsy hanam-bady vehivavy ratsy fitondrantena izy, fa virijina madio, sady mafy ihany ny lalàna ny amin' ny fitondrantenan' ny ankohonany (Lev. xxi.).

II.—Ny hevitra lehibe notandindomin' ny mpisoronabe dia tsy azo alahatra eto, fa zavatra momba ny Theology indrindra izany. Azo lazaina anefa fa tandindon' i Jesosy Kristy, Mpisoronabe lehibe ao amin' ny Fiangonana, ny mpisoronabe tao amin' ny Jiosy; ary ny anton' ny raharahany dia hazavain' ny Epistily ho an' ny Hebreo, indrindra fa iv. 14; v. 10; ix. sy x.

III.—Raha ny tantaran' ny mpisoranabe no heverina, dia naharitra tokony ho 1370 taona ny fifandimbasany, ary 80 no isan' ny mpisoronabe. Maro izy no tsara fanahy ka mazoto hampandroso ny fivavahana marina (dia tahaka an' i Eleazara sy Finehasy sy Ahija sy Zadoka sy Joiada sy Azaria sy Hilkia ary Josoa, etc.); fa tao aoriana kosa, niharatsy ny toetry ny fivavahana sy ny fisoronana, ary tsy izay taranak' i Arona tokoa no notendrena ho mpisoronabe, fa izay nahazo sitraka tamin' ny mpanapaka sy ny lehiben' ny fanjakana. Dia tonga tsy mba toa raharaha masina intsony ny fisoronana, fa toa raharaham-panjakana, izay azon' izay be vola, na izay nanan-kery amam-pahefana, na izay nahazo sitraka tamin' ny Romana. Koa tanelanelan' ny nanjakan' i Heroda, rain' i Heroda Lehibe, ka hatramin' ny nandravana ny Tempoly, dia 107 taona ihany, nisy mpisoronabe 28. Ary tsy mba naharitra nanao ny raharahany ny mpisoronabe faramparany mandra-pahafatiny, araka izay efa notendren' ny Lalàna, fa naongana na natsangana izy, araka izay sitrapon' ny mpanapaka ihany. Ny mpisoronabe farany, hono, dia Faniasa, zanak' i Samoela, izay nanao ny raharahan' ny fisoronana tamin' ny nanaovan' i Titosy fahirano an' i Jerosalema sy ny nandravana ny Tempoly ary ny nahataperan' ny fivavahana araka ny Lalàn' i Mosesy.—J.S.

**SOSANA**: izany dia tanàna lehibe tany Persia sady renivohitr' i Persia tany aloha, ary fonenan' ny mpanjakan' ny tany tamin' ny ririnina (Dan. viii. 2; Neh. i. 1; Est. i. 2-5). Naorina teo anilan' ny ony Koaspesy ny tanàna, ao amin' izay misy vohitra kely atao hoe *Shus* ankehitriny. Rava hatramin' ny ela ny tanàna, nefa mbola hita ao ny trano rava betsaka izay hoatra ny bongon-tany na havoana kely, voaharo biriky voadotra sy tanimanga. Mihahaka eran' ny tany lemaka tokony ho 12 maily ny halavan' ireo bongon-tany ireo; ary ao ampovoany misy trano kely atao hoe fasan' i Daniela mpaminany; ary angamba nalevina ao koa izy. Tany be bibi-dia ny tany ao, dia liona sy hyena ary ny sasany, ary vitsy ny olona any.—J.S.

**SOSANA**: dia isan' ireo vehivavy maromaro izay nanaraka an' i Jesosy Tompo ka nanompo Azy tamin' ny fananany (Lio. viii. 3).—J.S.

**SOSIPATRO**: isan' ny havan' i Paoly Apostoly izy. Angamba olona iray hiany izy sy ilay atao hoe Sopatera tany Beria (Rom. xvi. 21) jereo SOPATERA.—E.H.S.

**SOSTENA**. Misy roa lahy samy atao hoe Sostena no anarany, izay voalaza ao amin' ny Filazantsara.

(1) Ny voalohany dia lehilahy Jiosy, mponina tao Korinto, dia ilay nosamborin' ny vahoaka ary nokapohiny "teo anoloan' ny fitsarana," araka izay voatantara ao amin' ny Asa xviii. 12-17. Tsy misy tantara milaza azy loatra, ka samy hafa ny hevitry ny olonkendry ny aminy. Ataon' ny sasany fa isan' ny Jiosy izay efa nino izy, ka nosamborin' ny Jiosy tsy nino sy nokapohiny, satria fantany fa nisakaiza tamin' i Paoly izy; koa rehefa tsy nohelohina teo am-pitsarana Paoly araka izay nampoiziny, dia ity Sostena sakaizany ity no nenjehiny sy nokapohiny. Fa heverin' ny sasany kosa fa isan' ny Jiosy tsy mino izay nitondra an' i Paoly teo amin' ny fitsarana izy, ary nokapohin' ny Grika tompon-tany. Ireo Grika ireo dia fatratra ny tsy fitiavany ny

Jiosy, ary nisy ho nanaovany izany tamin' ilay andro voatantara ao amin' ny Asa, satria Galio governora tsy nandray ny fiampangan' ny Jiosy an' i Paoly ho raharahany.

(2) Ny Sostena hafa voalaza ao amin' ny Test. Vao. dia ilay lehilahy tsarovan' i Paoly ao amin' ny 1 Kor. i. 1 ka ataony hoe "Sostena rahalahy." Izy io koa dia tsy misy tantara ahalalana azy marina, na olona iza na olona iza izy, fa araka ny fanononan' i Paoly azy hoe "rahalahy," dia tokony ho lehilahy izay fantatry ny Kristiana tao Korinto izy. Ny olon-kendry sasany mihevitra fa tokony ho olona iray ihany ity sy ilay Sostena voalaza eo ambony, fa tsy samy hafa tsy akory. Ny amin' izany anefa, dia mba vakio *Hevi-teny amin' ny Korintiana Voalohany*, i. 1.—J.PSE.

**SPANIA**: dia izay tany sy peninsola lehibe any Eoropa Atsimo-andrefana, izay mbola antsoina amin' izany anarana izany. Teny iray monja ao amin' ny Baiboly no milaza azy, dia Rom. xv. 24-28, izay ahitantsika fa nikasa hankany Paoly Apostoly. Tsy fantatra anefa raha tanteraka ny fikasany, na tsia; fa ny fikasany hankany aza dia angamba vavolombelona fa tokony ho nisy Kristiana sasany tany avy tamin'ny Jiosy Helenista nitoetra tao. Indraindray dia natao hoe Tarsisy koa Spania; zahao TARSISY.—J.S.

**SIPAONJY** (Eng. *sponge*): dia zavatra nataon' ny biby kely maro miara-mitoetra ao anaty ranomasina, izay fanao fanasana ny ny tena sy ny zavatra hafa, satria zavatra malemy sady loadoaka be hiany izy ka malaky mifoka rano. Ny sipaonjy no nentin' ny miaramila anankiray ka natsobony tamin' ny vinaingitra, dia natolony hotsentsefin' i Jesosy Tompo raha nihantona teo amin' ny hazo-fijaliana (Mat. xxvii. 48). Isan' ny zavatra vokatry ny Ranomasina Mediteraneana ny sipaonjy, ka dia tokony ho fantatry ny Jiosy hatramin' ny ela izy.—J.S.

**STADIO** (Gr. *stadion*): dia isan' ny fandrefesan-dalana tao amin' ny Grika izay tonga fanao koa tamin' ny Jiosy; refy 101 sy irain-jehy dia stadio iray (Lio. xxiv. 13; Jao. vi. 19; xi. 18). Zahao FANDREFESANA, p. 209.—J.S.

**STAKY**: dia Kristiana anankiray tany Roma, tokony ho Grika izy, izay sakaiza malalan' i Paoly (Rom. xvi. 9).—J.S.

**STATERA**: dia anaram-bola fanao tamin' ny Grika; voalaza indray mandeha ihany ao amin' ny Test. Vao. izy, dia ny vola voalazan' i Jesosy fa ho hitan' i Petera ao ambavan' ny hazandrano, izay haloany ho vola hetra ho azy sy ny Tompony (Mat. xvii. 24-27). Zahao VOLA.—J.S.

**STEFANA** (*Satroboninahitra*): dia isan' ny diakona fito lahy izay nofidin' ny fiangonana Kristiana tao Jerosalema hanampy ny Apositoly amin' ny fitondram-piangonana. Tsy ela loatra taorian' ny niakaran' ny Tompo tany an-danitra dia nisy tabataba kely niseho tamin' ny fiangonana, dia ny amin' ny fizarana ny vola fiantrana. Ny Helenista (Jiosy izay teraka tao amin' ny tany hafa, ka zatra ny fiteny Grika ireny) dia nimonomonona tamin' ny Hebreo (ny Jiosy izay teraka tao Palestina sady niteny Hebreo), satria nataony fa nanambaka ny malahelony sy ny mpitondratenany ireo. Ary noho izany dia sahirana ny Apostoly, ka voasakantsakana ny fitoriany ny filazantsara. Koa dia nasainy nifidy olona fito "lahy tsara laza sady feno Fanahy Masina sy fahendrena" ny fiangonana, mba hiadidy ny volam-piangonana sy ny raharaha eo ivelany rehetra (Asa vi. 1-4). Isan' ny Helenista Stefana, kanefa ny tany nahaterahany sy ny tantarany talohan' ny nifidianana azy ho diakona dia tsy fantatra. Olona tsara fanahy sy lehirim-po ary fahalalana tokoa izy, fa "feno finoana sy Fanahy Masina," sy "feno fahasoavana sy hery, ary feno fahendrena sy ny Fahahy" (Asa. vi. 5, 8, 10). Nahay nitory teny sy nanao fahagagana koa Stefana ka nila hitovy tamin' ny Apostoly mihitsy. Ary koa, fatratra ny fahaizany niady hevitra, ka izany no nitarika fahafatesana ho azy taoriana.

Niady hevitra tamin' ny Kyreniana sy ny Aleksandriana sasany izy, ary rehefa tsy nahatohitra ny fahendrena sy ny fanahy izay nitenenany ireo, dia nanome saina ny sasany hiampanga azy tamin' ny Synedriona. Tsy dia fantatra mazava ny foto-kevitra niadian' i Stefana tamin' ireo, anefa, raha ny teny nentin' ny olona niampanga azy mbamin' ny teny nalahany teo anatrehan' ny Synedriona no heverina, dia tokony ho izao no izy:—Ny Jiosy rehetra nihevitra fa ny Tempoly tao Jerosalema indrindra no fitoerana mety hivavahana amin' Andriamanitra, fa tokony ho nolavin' i Stefana izany, sady angamba nolazainy taminy fa efa foana izay ny fombafombam-pivavahana rehetra araka ny Lalàn' i Mosesy. Koa izany no nahatonga ny fiampangan' ny olona azy hoe: "Niteny ratsy an' i Mosesy sy Andriamanitra izy;" ary ny hoe: "Miteny ratsy ity fitoerana ity sy ny Làlana" (vi. 11, 13).

Rehefa omby teo anatrehan' ny Synedriona izy, dia niova ny tarehiny ka tonga tahaka ny tarehin' ny anjely. Ary nahagaga loatra ny teny nalahany tamin' izany, ka ny hevitra voalaza eo ambony ihany no nohamarininy. Ny mpitsara rehetra dia nampahatsiaroviny ny fitondran' Andriamanitra ny olony hatramin' ny voalohany; sady nambarany koa fa tsy tao Jerosalema na teo amin' ny tany Kanana ihany no efa nanaovan' Andriamanitra izany, fa hatrany Ora sy Harana ary hatrany Egypta sy ny Efitra, etc. Koa nolazainy mazava taminy fa fanaon' ny razany hatrizay ela izay ny mandà ny Tenin' Andriamanitra mbamin' ny olona mitondra izany. Ary farany, dia namaly ny mpitsara mafy izy noho ny fano-

fa ny Fanahy Masina izay nampiteny azy (51-53). Dia tezitra indrindra ny mpitsara rehetra nony nandre izany, sady indrindra koa fa efa voan' ny tenin' i Stefana ny eritreriny, "ka dia nihidy vazana taminy izy."

Ary nony sendra nanopy ny masony Stefana, indro! hitany fa efa nisokatra ny lanitra, sady Jesosy Kristy dia nitsangana teo ankavanan' Andriamanitra. Fony izy vao niditra teny amin' ny Synedriona aza, dia efa nisokatra ihany ny lanitra, saingy tsy hitan' i Stefana, fa ny fahazavana avy tamin' ny seza-fiandrianan' Andriamanitra no ilay namirapiratra tamin' ny tavany. Koa rehefa nambaran' i Stefana tamin' ny olona izay hitany, dia samy nanentsin-tadiny izy rehetra, ka nirodona taminy, dia nandroaka azy ho eny ivelan' ny tanàna izy, ka nitora-bato azy. Ary ho!' izany fanahy nasehon' i Stefana izany! Tandrifin' ny atao hoe maritiora tokoa izy, fa tsy hafa loatra noho ny an' ny Tompo ny nahafatesany. Nivavaka ho an' ny fahavalony izy, mba tsy hatao ho helony ny namonoany azy, ka dia "nody mandry" izy (vii. 54-60). Izy no voalohany izay niaritra fahafatesana noho ny fanaiahana an' i Kristy.

Maty Stefana, ka banga ny toerany teo amin' ny fiangonana teo Jerosalema, kanefa nahasoa sy nampandroso ny fanjakan' i Kristy tokoa ny nahafatesany. Ny teny nalahany teo anatrehan' ny Synedriona, sy ny toe-panahy nasehony, rehefa hiala aina izy, dia nampieritreritra ny olona izay nahita sy nihaino azy be ihany. Isan' izay nanatrika izany Saoly avy any Tarsosy, ary tokony ho latsaka lalina tam-pony ny tenin' i Stefana; koa raha notsaraina noho ny fitoriana ny filazantsara izy tato aoriana, dia mbola notsarovany ihany izany.

Ny fahafatesan' i Stefana koa no fiantombohan' ny fanenjehana izay nampiely ny Kristiana ka nampandroso ny filazantsara indrindra. Raha mbola tsy niseho ny fanenjehana, dia nila ho sondriana tao Jerosalema izy rehetra, fa rehefa niharam-pahoriana kosa izy, dia niely eran' ny tany ka nitory ny filazantsara tany amin' ny nalehany rehetra.—T.R.

**STEFANASY**: dia Kristiana anankiray tany Korinto, izay nanana ankohonana nataon' i Paoly batisa sady voaloham-bokatry ny filazantsara tany Akaia. Toa olona nazoto dia nazoto ireo ka nanampy sy nanompo ny Kristiana namany izy (1 Kor. i. 16; xvi. 18). Stefanasy toa efa tonga tao Efesosy ka namangy an' i Paoly tamin' ny andro nanoratany ny Epistily tamin' ny Korintiana Voalohany (xvi. 17).—J.S.

**STOIKA**; dia anaran' ny olona maro niray hevitra izay mpitady fahendrena tao amin' ny Grika, sady voalaza ho nanohitra an' i Paoly Apostoly (niaraka tamin' ny Epikoreana) tamin' izy nitory teny tao Atena (Asa. xvii. 18). Ny mpampianatra izay niandohan' ny Stoika dia lehilahy natao hoe Zeno tany Kitioma (B.C. 280), ary ny anaran' ny Stoika dia avy tamin' ny tranofidirana na *stoa*, izay nampianaran' i Zeno ny mpianany. Izy indray dia nodimbasan' i Kleantesy sy Kryspo; ary tsy mba tao Grisia hiany no nielezan' ny fampianaran' ny Stoika, fa hatrany Roma koa. Ary na dia nisy hevitra marina sady tsara aza izay fototry ny finoan' ny Stoika, nisy koa ny hevi-diso; fa ny zavatra lehibe ninoany dia izao: Na inona na inona no manjo antsika olombelona, dia aza mba taitra na matahotra isika; anjarantsika izany ka tsy azo andosirana; koa aza mba faly loatra isika raha misy mahafinaritra antsika; ary aza mba malahelo raha misy manjo; fa mahareta, ka mahazakà tena. Ary anefa na dia tahatahaka izay fampianarana amin' ny Soratra Masina aza izany, ny antony dia hafa lavitra, fa fireharehana no fototry ny finoan' ny Stoika, fa fanetren-tena kosa no fototry ny finoan' ny Kristiana: ny Stoika natoky tena, fa ny Kristiana kosa matoky an' Andriamanitra Rainy; ny Stoika nino fa vintana fotsiny izay rehetra mihatra amin' ny olona, fa ny Kristiana kosa mahalala fa avy amin' ny fandaharan' Andriamanitra izany rehetra izany; ary ny Stoika nanampo ny handravana sy ny hitsarana izao rehetra izao, fa ny Kristiana kosa nino ny hitsanganany indray ao amin' ny fiainana ho avy (Asa xvii. 18). Nefa kosa tsy maintsy ekena fa ny hevitra sasany nampianarin' ny Stoika dia nahasoa ny olona ka nanambara mazava ny firaisan' ny olombelona rehetra; ary nasehony koa fa ny fanahy, fa tsy ny tena, no tokony ho tompo sy mpanjakan' ny olona.—J.S.

**SYENA**: dia tanàna tany Egypta tao amin' ny sisin-tanin' i Kosy na Etiopia, ka dia tanàna atsimon' i Egypta indrindra izy; vakio Ezek. xxix. 10; xxx. 6.—J.S.

**SYKARA**: zahao SEKEMA.

**SYMPONIA**: zahao ZAVA-MANENO.

**SYNAGOGA**. Anaran' ny trano-fiangonan' ny Jiosy izany, ary dia hoheverina:

1.—*Ny Niandohany*. Tsy fantatra marina ny niandohany, nefa ataon' ny maro fa tsy mbola nisy talohan' ny nitoeran' ny Jiosy tao Babylona. Talohan' ny Fahababoana toa tsy nisy fitoerana hafa niangonan' ny olona hivavaka afa-tsy tao Jerosalema, sy teo amin' ny fitoerana nisy ny Tabernakela. Fa rehefa lasan-ko babo tany Babylona kosa izy, dia nahatsiaro ny fivavahana teo amin' ny Tempoly, ka manina izany indray; ary fantany tsara fa ny fialany tamin' Andriamanitra no nahatonga azy ho babo tao antanim-pahavalo. Koa raha nahatsiaro izy ny amin' ny fahadisoany, dia nibebaka tamin' Andriamanitra, ary nivory mba hivavaka amin' ny Andriamanitry ny Isiraely indray. Ka tao an-tranon' olona angaha no niango-

nany tamin' ny voalohany (Ezek. xiv. 1 ; xx. 1 ; xxxiii. 31) ; nefa tato aoriandriana dia nisy trano voatokana ho trano fivavahana hanaovany ny fombam-pivavahana araka izay hainy hatao, raha tsy teo amin' ny Tempoly intsony izy. Ny fombam-pivavahana teo amin' ny Tempoly dia tsy azony natao tao Babylona, fa ny mamaky ny lalàn' Andriamanitra, sy ny manambara ny heviny, ary mihira sy mivavaka ihany no nataony. Toy izany no niandohan' ny synagoga, araka ny hevitry ny maro. Kanefa misy izay mihevitra fa efa nisy fiangonana talohan' izany, izay nitovitovy tamin' ny synagoga, saingy hafa ny anarany (Sal. lxxiv. 8). Voalaza koa fa namaky sy nanazava ny Lalàn' Andriamanitra ny Mpaminany tamin' ny Sabata (2 Mpan. iv. 23). Kanefa na dia nisy trano fiangonana aza taloha, dia tokony ho vitsy mihitsy. ary tsy nitovy loatra tamin' ny fomban' ny synagoga taoriana ireny ; satria vitsy ny bokin' ny Lalàna fahizay.

Nony tafaverina tamin' ny tanin-drazany ny Jiosy, dia samy nasiany synagoga isam-bohitra (Lio. iv. 16). Ary lazain' ny Jiosy fa nisy synagoga 380 aza tao Jerosalema, kanefa lovansofina izany ka tsy tokony ho marina loatra. Ary tsy izany ihany, fa raha lasa nitady fivelomana tao amin' ny tany hafa ny Jiosy, dia nanorina synagoga saiky tao amin' ny tanàna rehetra nitoerany izy. Tamin' ny andron' i Paoly nisy synagoga tao Damasikosy sy Salamisa sy Tesalonika sy Atena sy Korinto ary Antioka any Pisidia, etc. (Asa ix. 20 ; xiii. 5, 14 ; xvii. 1, 17 ; xviii. 4). Ny Raby nilaza fa raha nisy olona folo lahy (tsy latsaka noho ny telo ambin' ny folo taona ny andro niainany avy) izay niray hevitra hanomboka fiangonana vaovao, dia nahazo nanao izy ; fa raha latsaka noho izany kosa, dia tsy navela hanorina izy, fa tsy maintsy miray amin' ny synagoga hafa akaiky azy.

2.—*Ny fomban' ny Trano.* Ny synagoga dia naorina teo amin' ny tany avo indrindra isam-bohitra, fa tiany hiharihary izany ; ary saiky nitovy ny fomban' izy rehetra, nefa nanan-tombo fahatsarana ny sasany. Trano saiky nitovy lafy efatra ny ankabeazany, ary tsotsotra endrika ihany ny teo ivelany, fa voaisy peta-drindrina na voalalotra taniravo sady nisy haingo be ihany tao anatiny. Ka nisy teny nalaina avy tamin' ny Soratra Masina voasoratra teo amin' ny lafin-trano sy ny andohalambo ary ny rihana manodidina. Teo ampovoan' ny trano nisy lampihazo lehibebe (sahala amin' ny polipitra), izay nipetrahan' ny lohan' ny synagoga sy ny namany, ary nilahatra nanodidina izany ny fipetrahan' ny lehilahy. Nisy rihana teo amin' ny lafiny telo izay nipetrahan' ny vehivavy, fa tsy nahazo niara-nipetraka teo amin' ny lehilahy izy. Teo amin' ny lafin-tsynagoga tandrifin' ny varavarana, izay nataon' ny Jiosy tandrifin' i Jerosalema, nisy fitoerana kely voasaron-damba saro-bidy ary teo anatin' izany nisy fiara na vata fitehirizana ny bokin' ny Lalàna, sy ny bokin' ny Mpaminany (horonan-taratasy hoditra ireny). Koa izany fitoerana izany dia nohajain' ny Jiosy indrindra, satria ny fiara dia nataony ho solon' ny Fiaran' Andriamanitra izay teo amin' ny Tempoly fahiny. Teo amin' ny fipetrahana akaikin' ny fiara no nipetrahan' ny mpanan-karena sy ny manan-daza ; ary matetika sahy mandoa vola be dia be izy mba hahazoany mipetraka ao. Ireny fitoerana ireny no nantsoin' i Kristy tamin' ny



*Synagoga, mampiseho ny fitoeran' ny Horonan-taratasy misy ny Lalàna, ary ny Mpitandrina mitondra ny anankiray hovakina.*

manaovany hoe "fitoerana ambony eo amin' ny synagoga" (Mat. xxiii. 6). Nisy vatandrakitra teo am-baravarana handatsahan' ny olona vola ho an' ny mahantra.

3.—*Ny Fombam-pivavahana sy ny Fotoampiangonana tao*, etc. Intelo isan-kerinandro ny Jiosy no nivavaka teo amin' ny synagoga, dia tamin' ny Sabata (Asabotsy izany) sy tamin' ny Zoma hariva, izay nataony hoe "fanamboarana;" ary tamin' ny Alatsinainy, fa izany, hono, no andro nidinan' i Mosesy avy tany an-tampon' ny tendrombohitr' i Sinay fanindroany ka nitondra ny Lalàn' Andriamanitra. Ataon' ny Raby fa Ezra no nandidy izany. Ny Jiosy sasany anefa dia niditra teo amin' ny synagoga tamin' ny Alakamisy, fa tsy Alatsinainy, fa Alakamisy, hono, no niakaran' i Mosesy tany Sinay fanindroany, mba hifona amin' Andriamanitra noho ny fahotan' ny Zanak' Isiraely, raha vao nanompo ny zanak' omby volamena izy. Ary afa-tsy izany, nisy fivoriana koa tamin' ny andro firavoravoana rehetra. Niditra intelo ny fiangonana tamin' ny Sabata izy, dia tamin' ny maraina sy ny antoandro ary ny hariva, ka manaraka ny fianianan' i Davida hoe: "Hariva sy maraina ary mitataovovonana no hitarainako sy hitolokoako" (Sal. lv. 17). Raha vantan' ny vao niditra teo amin' ny synagoga ny Jiosy, dia nijery ny fitoerana nisy ny fiara, ka niankohoka tamin' ny fanajana vao nankany amin' ny fipetrahany. Koa nanatrika ny fiara no fipetrak' izy rehetra. Ny mpiangona (ny lehilahy) rehetra koa nitafy lamba nisy somotraviavy atao hoe *tallith*, ary voisy fylaktery ny lohany. Rehefa tonga ny fotoana, dia namaky ny fivavahana voalahatra ny mpitandrina na "anjelin' ny synagoga," dia namaly ny olona rehetra indray miredona nanao hoe "Amena." Roa karazana ny fivavahana natao: ny anankiray natao hoe "*Shemoneh Esreh*," na ny fivavahana valo ambin' ny folo izay nalahatr' i Ezra, hono. Dia nampiana iray koa izany tato aoriana, ka tonga sivy ambin' ny folo. Ny anankiray kosa dia natao hoe "*Shemah.*" Tsy tena vavaka anefa izany, fa teny nalaina avy tamin' ny Soratra Masina, izay nandrara ny firenena tsy hanompo sampy, mbamin' ny toky izay nomen' Andriamanitra ny manao izany. Ny teny nalaina dia hita eo amin' ny Deo. vi. 6-9; ix. 13-21; sy Nom. xv. 37-41. Izany anefa tsy natao niaraka tamin' ny *Shemoneh Esreh*, fa hoatra ny tso-drano kosa izay novakina vao hirava ny olona. Rehefa tapitra ny famakiana ny fivavahana, dia lasa naka ny bokin' ny Lalàna avy tamin' ny fiara ny *Chazan*, na mpanao raharaha (olona voatendry hitandrina ny boky sy ny fahadiovan' ny synagoga, mbamin' ny mamoha sy mandrindrina izany, etc. (Lio. iv. 20), dia vao nitsangana ny olona rehetra, ka samy toa faly sy miramirana endrika avokoa izy. Dia noraisin' ny "mpitandrina" ny boky, ka novelariny teo ambonin' ny lohany mba ho hitan' ny mpiangona rehetra, dia vao namaky ny toko voalohany tamin' izay teny voalahatra hovakina tamin' izany andro izany izy. (Ny Lalàna dia nalahatra ho toko 54 lehibe, ka toko iray no novakina isan-tSabata; ary ny isam-pizarana indray dia voazara ho fito toko). Rehefa tapi-namaky ny anjarany ny mpitandrina, dia nifidy olona (mpisorona,



*Synagoga sy ny famakiana ny Lalàna.*

raha sendra nisy tao) mba hamaky ny toko faharoa izy, dia vao nanendry anankiray tamin' ny Levita mba hamaky ny toko fahatelo; ary rehefa vita indray izany, dia nanendry loholona efatra izay fantatra ho mahay mamaky teny tsara mba hamaky ny sisa. Ny mpitandrina nitsangana teo anilan' ny mpamaky, ary nitandrina fatratra fandrao nisy diso ny famakiany ny teny; koa raha sendra nisy diso na dia kely indrindra aza, dia norenina izany vao nahazo nandroso namaky indray ny mpamaky.

Raha vao niverina avy tany Babylona ny Zanak' Isiraely, maro izy no tsy nahay afatsy ny fiteny Kaldeana; ary satria voasoratra tamin' ny teny Hebreo ny Lalàna, dia nisy mpandika teny, etc. (Neh. viii. 2-8.) Rehefa tapi-namaky izy, dia naverina ho any amin' ny *Chazan* indray ny boky, ka napetrany teo anatin' ny fiara. Dia nalaina koa ny bokin' ny Mpaminany (izany dia voalahatra araka izay mety hovakina isampivoriana koa); koa loholona anankiray, tompon' izany synagoga izany, izay tian' ny mpitandrina hotidina, no namaky azy. Na manao ahoana na manao ahoana ny lazan' ny vahiny, dia tsy nahazo namaky ny Lalàna sy ny Mpaminany izy. Kristy sy ny Apostoly dia voalaza ho nandaha-teny teo amin' ny synagoga hafa, fa tsy misy teny milaza azy ho namaky teny afa-tsy tao amin' ny synagoga nisy azy avy. Ary indray, rehefa tapi-namaky ny Lalàna, dia nisy nandaha-teny. Indraindray ny teny avy tamin' ny Lalàna sy ny mpaminany no nohazavainy, ary indraindray kosa anatra sy fampirisihana no natao. Ny Jiosy rehetra, na tompom-piangonana na vahiny, raha tsara fitondrantena sy nahay nandahateny, dia nahazo nanao izany; ary raha sendra tsy hisy hanao, dia adidin' ny mpitandrina hiany. Koa afa-tsy izany, nihira Salamo tanelanelan' ny vaki-teny, etc., izy. Izany no natao tamin' ny fivoriana tamin' ny Sabata maraina; fa ny fivavahana antoandro sy hariva kosa dia fohy noho izany, satria ny vavaka sy ny hira hiany no natao tamin' ny fidirana fanindroany sy fanintelony. Izany anefa dia efa niampy be hiany tamin' ny firavoravoana, toy ny Pasaka sy ny Pentekosta.

Ary afa-tsy ny "anjely" na "mpitandrina ny synagoga," sy ny *Chazan*, nisy koa ny "mpanoratra," izay niadidy ny vola ho an' ny mahantra, etc. Ary koa, nisy telo lahy nanan-tsaina sy nahatoky izay voatendry mba handamina ny raharaha sasany momba ny synagoga, toy ny manamboatra ny adin' olona, sy ny mananatra ny olona ahina ho diso finoana, etc. Nanana fahefana hikapoka sy hifehy ny diso ireny, koa matetika dia natao taom-piangonana teo imason' ny be sy ny maro izany (Mar. xiii. 9; Asa xxii. 19). Ary fanampin' izany koa, nisy olona folo lahy izay tsara laza voatendry ho mpiadidy sy mpandinika ny raharaha lehibe rehetra momba ny synagoga, toy ny manongana olona hiala amin' ny fiangonana angaha (fa raharaha lehibe ary maty indrindra tamin' ny Jiosy izany), sy ny miampanga olona izay fantany ho nanampahadisoan-dehibe hotsarain' ny Synedriona. Koa angamba izany fikambanana izany no natao hoe "fitsarana" (Mat. xv. 21, 22), ary ny lehibe mpitarika azy kosa no natao hoe "mpanapaka ny synagoga" (Mar. v. 35; Lio. viii. 49; xiii. 14). Ary koa, nisy sekoly nianaran' ny zanaky ny mpiangona tao amin' ny synagoga sasany.

4.—*Ny Synagoga Ankehitriny.* Ankehitriny ny firenen' ny Jiosy dia efa niely ho any amin' ny vazan-tany efatra, ary mbola manorina synagoga anefa izy, sady tsy hafa loatra noho ny teo aloha akory ny fombam-pivavahana izao, raha ny ankamaroany no heverina.

5.—*Ny Soa ary tamin' ny Synagoga.* Nahasoa ny firenen' ny Jiosy indrindra izany. Talohan' ny Fahababoana tao Babylona, raha tsy mbola nisy ny synagoga, dia niviely nanaraka ny fanompoan-tsampy mandrakariva izy; fa taoriana kosa tsy nisy izany. fa nikambana ho fiangonana izy, ka namaky sy nihaino ny Lalàna lalandava, ary nifananatra sy nifamporisika tao izy, ka dia tsy azon' izany fakam-panahy izany intsony. Na dia efa niely eran' izao tontolo izao aza ny Jiosy ankehitriny, dia tsy mba miharoamin' ny firenena hafa ao an-tany ipetrahany izy, fa mbola firenena mitokana ihany, ary saiky mitovy fomba sy finoana mandraka ankehitriny. Koa ny synagoga indrindra no fototr' izany; ary raha tsy nisy ny fikambanana teo amin' ny synagoga, dia tsy tokony ho niavaka intsony izy. Ny synagoga koa dia nalahatr' Andriamanitra ho lalàna hielezan' ny filazantsaran' i Kristy. Nitory teny teo amin' ny maro Jesosy Kristy (Lio. iv. 31-44); ary Paoly sy ny namany koa, raha nandeha nitory ny filazantsara tany amin' ny tanànan' ny Jentiiisa, dia hita fa tao amin' ny synagogan' ny Jiosy namantanany voalohany (Asa ix. 20; xiii. 14; xiv. 1; xvii. 1, 2; xviii. 4; xix. 8). Ny ankabiazan' ny fomba fanao amin' ny fiangonana Kristiana koa, na ny momba ny fitondran-draharaha, na ny fombam-pivavahana amin' ny Sabata, dia nalaina tamin' ny fomban' ny synagoga.—T.B.

**SYNEDRIONA.** Ny fitsarana ambony indrindra tao amin' ny Jiosy izany.

1.—*Ny Niandohany.* Ny nolazain' i Josefosy ho niandohany dia tamin' ny taona 69 B.C. Raha tsy nisy mpaminany intsony tamin' ny Isiraely, ka saiky tsy nanana mpitondra azy intsony ny Jiosy, dia nikaratsy be ihany ny toetrany, ary toa nanao ny sitrapony avy izy rehetra; ka tamin'

izay, hono, no nisehoan' ny Synedriona. Anefa ataon' ny ankabeazan' ny Jiosy fa tamin' ny andron' i Mosesy no niandohany. Nisy tokoa olona 70 lahy izay nofidin' i Mosesy hanampy azy tamin' ny fitondrany ny Zanak' Isiraely tany an-efitra (Eks. xviii. 24-26); kanefa toa tsy nisy intsony ireny rehefa tonga tany Kanana izy, raha tsy taoriana ela angaha. Tamin' ilay fara-anatra nataon' i Mosesy tamin' ny olona teo amoron' i Jordana dia tsy voalaza akory izany fivoriana izany, na dia voatsiahiny aza ny fitsarana hafa (Deo. xvi. 18). Koa tsy nisy voalaza izy tamin' ny andron' ny Mpitsara rehetra. Misy koa milaza fa ny "loholona fito-polo lahy" (Ezek. viii. 11) sy ny loholon' ny Jiosy (Ezra vi. 8), dia samy izy ihany. Angamba nisy tokoa izany fivoriana izany hatramin' ny andron' i Ezra, saingy kely ny fahefany fahizay; dia nitombo niandalana ny fahefany, ary dia vao tamin' ny andro voalazan' i Josefosy no nisehoany ho nanandaza sy fahefana lehibe. Ny isan' ny mpitsara tao amin' ny Synedriona anefa dia azo ekena ho nalaina tamin' ny "fito-polo lahy" izay nofidin' i Mosesy.

2.—*Ny Mpandrahara-ha.* Fito-polo no isany, afa-tsy ny mpisoronabe izay lehibeny. Ireny dia nofidina:—(*a*) *Ary tamin' ny "lohan' ny mpisorona,"* dia ny mpifehy ny toko efatra amby roa-polo izay fizaran' ny mpisorona. (*b*) *Ary tamin' ny loholona manandaza* tao amin' ny firenena. (*d*) *Ary tamin' ny "mpanora-dalàna"* izay ambony fahalalana sy mpandinika ny zavadalina, indrindra fa ny momba ny Soratra Masina sy ny lovan-tsofina avy tamin' ny razany. Eo amin' ny Filazantsara Efatra ny hoe "Synedriona" dia soloana ny hoe ny "mpisorona" sy ny "loholona" ary ny "mpanora-dalàna," izay enti-milaza azy matetika (Mat. xvi. 21; xxvii. 41; Mar. viii. 31; xi. 27; xiv. 43-53; xv. 1; Lio. ix. 22; xxii. 26). Raha tsy tena Jiosy, tsy nisy izay nekeny hofidina mba ho isan' ny Synedriona; koa izay rehetra hofidina tsy maintsy ho lalin-tsaina sy manampahendrena betsaka, ary mahay ny fitenin' ny firenena maro samy hafa, fa tsy navela hisy mpandika teny teo amin' ny Synedriona, fandrao aviliny tsy satry ny laha-teny natao. Koa tsy maintsy ho tsara fitondrantena sy nahatoky ary nanam-bady aman-janaka izy, sady efa isan' ny mpitsara tsara laza teo amin' ny fitsarana ambany teny ambanivohitra.

Izay olona *marina*, kanefa mamindra-fo sy miantra koa, ary efa zatra mitsara olona no nokatsahiny fatratra; fa rehefa voafidy izy, tsy mba nosoloana intsony mandra-pahafatiny. Tsy nahazo karama izy, fa ny haja amam-boninahitra azony ihany no valimpitiany.

3.—*Ny Adidiny sy ny Fahefany*, etc. Raha tahaka ny hevitry ny sasany, ny zavatra momba ny fanjakana sy ny fivavahana dia samy tao anatin' ny adidin' ny Synedriona ihany, ary tokony ho marina izany, raha ny tao alohaloha no heverina. Fa eo amin' ny Filazantsara kosa dia izay mikasika ny fivavahana ihany no voalaza, dia izao:—(*a*) *Ny fanaratsiana an' Andriamanitra* (Mat. xxvi. 57-65; Jao. x. 33). (*b*) *Ny fanotana ny Sabata* (Mat. xii. 9-14; Jao. v. 11-18). (*d*) *Ny fahadisoam-pinoana*, "sain-diso" (Asa v. 17; xxiv. 14). Koa araka ny fahefana nananan' ny Synedriona tamin' ny voalohandohany, raha nisy voaheloka noho ny nanaovany ireo zavatra ireo, dia azony helohina sy vonoina aza izany olona izany. Nefa kosa, rehefa lasan' ny Romana ny fanjakana, na dia navelany hanapaka ny azy aza ny Jiosy, raha nisy nihatra tamin' ny ain' olona kosa, dia tsy maintsy ho niera tamin' ny governora Romana aloha izy (Jao. xviii. 31). Ary tsy mba tao Jerosalema ihany no nanaovan' ny Synedriona didy sy nananany fahefana, fa nihatra tamin' ny synagogan' ny Jiosy teo amin' ny tany rehetra nielezany, na taiza na taiza izany. Kanefa tamin' ny andron' i Kristy sy taloha kelin' izany dia tsy miendrika hohajaina tahaka ny teo aloha intsony izy, satria olona hafahafa toetra no ankabeazany. Raha tsy nanaiky an' i Heroda Lehibe ho mpanjaka izy (satria tsy tena Jiosy Heroda, fa Edomita, izay tsy azo fidina ho mpanjaka, Deo. xvii. 15), dia nahatezitra an' i Hero-



*Synedriona.*

da indrindra izany, ka dia nandrava ny Synedriona izy, ary ny maro taminy no novonoiny. Ary taorian' izany indray, matetika izay lehilahy tian' i Heroda ihany no notidiny ho isan' ny Synedriona. Koa nolazain' ny mpitantara fa tamin' ny andron' i Kristy dia maro ny Fariseo izay tsy nety ho isan' ny Synedriona akory noho tsy nanekeny ny ny didin' i Heroda, fa nolaviny mihitsy izay didiny nentiny nifidy azy. Ary tahaka izany koa ny toetry ny Synedriona tamin' ny andro nanapahan' i Pilato sy ny namany ny tany, fa saiky nofehezin' ny governora mandrakariva izy.

Notsarain' ny Synedriona Jesosy Kristy ka nentiny tany amin' i Pilato izay nampamono Azy (Mat. xxvi. 59; xxvii. 1, 2); izy ireny koa no nitady fatratra izay hamonoana ny Apostoly (Asa v.); ary izy indray no nanameloka an' i Stefana (Asa vii.); ary satria taitra loatra ny fon' ny olona, dia novonoiny maina ka tsy nierany tamin' ny governora akory. Ary tamin' ny Synedriona no nahazoan' i Paoly taratasy ho entiny ho any amin' ny synagoga tao Damaskosy hilaza ny fahefana nananany hamatotra ny mpianatra tany (Asa ix. 1, 2); ary teo anatrehan' izany fitsarana izany koa no nitondran' i Lysiasy an' i Paoly hotsaraina tamin' ny zavatra izay niampangan' ny sasany azy (Asa xxii. 30; xxiii. 10).

4—*Ny Fomba nanaovany ny raharaha.* Tamin' ny taloha ny zavatra rehetra dia nodinihin' ny Synedriona sy nolanjainy fatratra, indrindra fa raha sendra raharaha nihatra tamin' ny ain' olona izany. Koa raha tsy nifanaraka tsara ny tenin' ny vavolombelona roa, dia tsy azo nohelohina ilay nampangaina (Mar. xiv. 55, 56 ampitahaina amin'ny Deo. xviii. 6; xix. 15). Koa ny didy izay nihatra tamin' aina tsy navoakany an-kamehana, fa nisaina tsara izy rehetra aloha, fandrao tsy ho marina ny fitsarana. Kanefa tany aoriana, dia tamin' ny andron' i Heroda, raha tsy tao intsony izay mpitsara mahatoky, dia niharatsiratsy be ihany ny fanaovany ny raharaha, ary indrindra fa nifandrafy mandrakariva ny Fariseo sy ny Sadoseo. Ny fivorian' ny Synedriona dia tao amin' ny trano anankiray momba ny Tempoly; fa taoriana kosa tao anatin' ny Kianjan' ny Jentilisa no nisy azy; ary indraindray nivory tao an-tranon' ny mpisoronabe izy (Mat. xxvi. 57-59). Tamin' ny nandravana an' i Jerosalema dia tokony ho rava koa ny Synedriona; anefa ataon' ny sasany fa mbola nisy ihany taoriana, saingy tsy be loatra intsony ny fahefany; sady nifindrafindra teerana matetika. (*Nalaina tamin' ny "Tantaran' i Paoly" izy sady na apiana.*)—T.R

**SYNTYKE**: dia vehivavy Kristiana anankiray tany Filipy, izay voalazan' i Paoly ao amin' ny Fil. iv. 3, 2.—J.S.

**SYRAKOSA**: dia tanàna anankiray ao atsimo-atsinanan' i Sisilia. Taloha ela dia be ny olona nandranto tany, indrindra ny mba hividy vary, izay nahazoan' ny mponina tao harena be. Tany mahavokatra tokoa izy; ary nisy fitoerana maromaro fangalana vato tao izay nalaza, satria tao anatin' ireny no natao fitoeran' ny olona nafatotra maro avy tany Atena. Dionysio, ilay mpanjaka lozabe tany Syrakosa, no nametraka azy tao. Syrakosa dia ao akaikin' ny farihy atao hoe Syrako, ka izany no nihavian' ny anarany. Olona avy tany Korinto no nanorina ny tanàna voalohany tamin' ny taona B.C. 734. Nisy fitodian-tsambo tsara tao; ary tao no nitodian' i Paoly Apostoly sy ny niray sambo taminy, fony izy nankany Roma (Asa xxviii. 12), fa Paoly dia nafatotra ihany tamin' izay, ary nitoetra hateloana tany Syrakosa izy.—E H.S.

**SYRIA**: dia anaran' ilay tany lehibe anankiray any Asia Andrefana izay voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina. *Aram* no anarana nahafantaran' ny Hebreo azy, ary angamba *Tsur* na Tyro no nahazoan' i Syria ny anarany.

1.—*Ny Halehibeny sy ny Fizarana azy.* Ny faritr' i Syria dia Palestina sy ny Ranomasina Mediteraneana any andrefana; ny tendrombohitra Taorosy any avaratra; ny ony Kabora any atsinanana; ary ny efitr' i Arabia any atsimo. Ny fizarany lehibe dia Syria an' i Damaskosy, Syria an' i Zoba, Naharaima na Mesopotamia, ary Padan-Arama na Syria lemaka.

2.—*Ny Toetry ny Tany.* Ny ilany andrefany dia tany be tendrombohitra, fa Libanona sy Anti-Libanona sy Amanosy no tendrombohitra malaza any; fa any atsinanana kosa dia tany lemaka, dia izay tany alehan' ny ony Eofrata sy Tigrisy. Any andrefana koa misy ny ony Litany sy Orontesy ary Barada. Misy tany malalaka koa any Syria izay efitra sady tsy azon' olona honenana, ary sarotra koa ny mamaky azy.

3.—*Ny Tanànany* Ny tanàna lehibe any Syria dia Antiokia, Damaskosy, Apameia, Seleokia, Tadmora na Palmyra, Laodikia, Hamata, Samosata, Hierapolisy, Kalybona, Emesa, ary Heliopolisy, etc., etc.

4.—*Ny Mponina tany sy ny Tantarany.* Ny olona nonina voalohany tany Syria dia toa taranak' i Hama, dia Kananita sy Hitita sy Jebosita ary Amorita, etc. (Gen. x. 6, 15-16.) Ary tao aoriana indray dia nisy olona hafa taranak' i Sema tonga tao ka niara-nitoetra tamin' ny tany Syria. Damaskosy toa renivohitra voalohany indrindra, ary tato aoriana indray Hamata sy Zoba dia tonga fonenan' ny mpanjaka sasany; ary ireo no nitondran' i Davida tafika ka noreseny (2 Sam. viii. 3, 4, 13; x. 6); dia tonga zana-panjakan' i Palestina Syria tamin' izay sy tamin' ny nanjakan' i Solomona koa (1 Mpan. iv. 21). Nefa tamin' ny nanjakan' i Rehoboama kosa dia nahaleo tena indray ny fanjakan' i Syria; ary nanaraka izany indray, dia

lasan' ny Asyriana aloha izy, dia ny Babyloniana, dia ny Persiana. Tamin' ny taona B.C. 333 dia nanaiky an' i Aleksandro Lehibe Syria; ary nony maty Aleksandro dia tonga fanjakana lehibe indray Syria, ary Antiokia no naorin' i Seleoko ho renivohiny. Fa tamin' ny taona B.C. 65 dia resin' i Pompey ny mpanjakany, ka dia tonga zana-panjakan' i Roma ny tany, ka dia naharitra ela tahaka izany izy. Ankehitriny indray Syria dia isan' ny tany momba ny fanjakan' i Torkia, ary misy mpanapaka solom-bavan' ny mpanjakan' i Torkia, ary any Damaskosy no ipetrahany.—J.S.

**SYRO-FOINIKA**: dia tany tao avaratr' andrefan' i Kanana, izay nisy ny tanána Tyro sy Sidona; ao amoron' ny Ranomasina Mediteraneana izy. Syria dia nozarain' i Hadriana (Emperora tany Roma) ho telo toko—dia Syria-Propera, sy Syria-Foinika, ary Syria-Palestina. Foinika sy Damaskosy ary Palmyra dia tao anatin' iSyria (na Syro)-Foinika. Ao amin' ny Mar. vii. 26 ihany no ilazana an' i Syro-Foinika. Ny tany atao hoe Foinika ao amin' ny Asa xi. 19, etc., no antsoina hoe "ny fari-tanin' i Tyro sy Sidona" ao amin' ny Mat. xv. 21, etc. Ary Marka milaza ilay vehivavy ho avy tamin' ny firenena Syro-Foinika, fa Matio kosa nanao azy ho vehivavy Kananita, satria ny taranak' i Kanana mbola nonina tany. Sidona no anaran' ny lahimatoan' i Kanana (Gen. x. 15).—E.H.S.

## T

**TABERA** (*Fandoroana*): dia isan' ny tany nitobian' ny Zanak' Isiraely tany an-efitra. Tany no nimonomononan' ny olona tamin' i Jehova, ary ny afon' i Jehova nandoro ka nandany ny teo an-tsisin' ny toby; koa izany no nahazoan' ny fitoerana ny anarany (Nom. xi. 3; Deo. ix. 22).—J.S.

**TABERNAKELY**. Naorina tao an-efitr' i Sinay ny Tabernakely tamin' ny taona 1490 B.C., ary mba hampahafantatra antsika ny fahelan' ny Tabernakely, dia izao no azontsika lazaina: — Jolio Kaisara, izay mpitarika malaza tamin' ny Romana, dia tonga tany Englanda 50 taona talohan' ny nahatongavan' i Jesosy Kristy taty antany hanavotra ny olombelona. Kanefa tokony ho 1400 taona talohan' izany kosa no niorenan' ny Tabernakely tany an-efitr' i Sinay; ary ny voninahitr' i Jehova niseho tao anatin' ny andri-rahona ka hitan' ny fokom-pirenen' ny Isiraely "tsy omby alinalina" izay nitoby manodidina azy. Ary ny vola lany tamin' ny nanaovana izany Tabernakely izany sy ny fitafian' ny mpisorana-be dia tokony ho ariary 250,000; ary na dia be toy izany aza ny vola lany, dia tsy an-tery akory no nandoavana azy. fa nazoto loatra ny olona hanatitra ny zavatra rehetra nilain' i Mosesy hanaovana izany raharaha izany, ka be loatra aza izay nentiny. Ary noho izany dia nanao kabary Mosesy hoe: "Aza misy manao zavatra intsony hatao fanatitra ho an' ny Fitoerana Masina hianareo, na lahy na vavy; fa ny zavatra efa naterinareo dia ampy hanaovana ny asa rehetra, ka nanana amby aza" (Eks. xxxvi. 5. 6). Hazo akasia no nanaovana ny Tabernakely, fa nateza dia nateza izany ka naharitra 487 taona, dia mandra-pahavitan' i Solomona ny Tempoly tany Jerosalema ka nafindrany ho ao ny fanaka sasany avy tamin' ny Tabernakely izay efa naorina tany Gibeona.

Ary dia aoka holazaina tsirairay ny zavatra momba izany Tabernakely izany, ka dia avy amin' ny ivelany indrindra no hiantombohantsika: dia

1.—*Ny Kianja.* Nisy kianja tsy nitafo



*Ny Tabernakely sy ny Kianjany.*

manodidina ny Tabernakely, ary nisy tsangantsangany 60 manodidina ny kianja (Eks. xxvii. 10, 18), Volafotsy avokoa ny lohan' ny tsangantsangany rehetra, fa varahina ny tenany sy ny faladiany (Eks. xxvii. 10, 18). Tokony ho 29 refy ny lavany ary 14½ ny sakany. Tamin' ny lohan' ny tsangantsangany dia samy nisy tady iray avy teo andaniny roa, ary nisy tsimatra varahina natsatoka tamin' ny tany mba hampitsangana azy (Eks. xxvii. 9). Misy mihevitra fa nisy anja-bolafotsy tanelanelan' ny isaky ny tsangantsangany mba hitohizany; ary nisy lamba rongony fotsy mandinika natao harato mba hahitan' ny vahoaka izay nataon' ny mpisorona tao anatin' ny kianja. Nisy lamba nahantona tao am-pidirana ho solombavahady, ary toy izao no nanaovany azy: Ny tenany dia rongony fotsy madinika, ary ny fahany dia volon-ondry manga sy jaky, araka ny fomban' ny firakotra anankiray tao amin' ny Tabernakely izay mbola holazaina; ary nisy tsanganany efatra tao ampovoan' ny lafiny atsinanana mba hanantonany azy (Eks. xxvii. 16). (Jereo kely ny sarin' ny Tabernakely sy ny kianjany, fa misy Levita manainga izany lamba izany, p. 721.)

2.—*Ny Alitara.* Tao anatin' ny kianja dia nisy Alitaran' ny fanatitra-odorana, izay nandoroan' ny mpisorona ny sasany tamin' ny fanatitra nentin' ny olona ho an' Andriamanitra ho fanavotana azy noho ny fahotany; ary tsy navela ho faty ny afo tao (Lev. iv. 13). Dimy hakiho avy ny lafiny efatra, ary telo hakiho ny hahavony. Tsy mifanaraka loatra ny hevitry ny olonkendry ny amin' ny halavan' ny hakiho Hebreo, kanefa ny maro mihevitra fa 21 intsa izy; ary raha izany, dia tokony ho 9 fita avy ny lafiny efatra ary tokony ho 5 fita no hahavony. Hazo nopetahana take'abarahina no nanaovana azy. Voalaza ao amin' ny Soratra Masina ny anton' izany alitara izany, dia ny mba "hanaovana fanavotana" eo amboniny, izay toy ny manao hoe, hampihavana an' Andriamanitra sy ny mpanota. Nisy tandroka iray avy teo amin' ny zorony efatra tamin' ilay alitara, ary ireny dia voalaza ao amin' ny Soratra Masina (Sal. cxviii. 27; 1 Mpan. ii. 28; Eks. ix. 12, etc.). Varahina makarakara no saron' izany alitara izany, ka dia nilatsaka tao ambany ny lavenon' ny fanatitra; ary angamba nisy varavarana tamin' ny lafiny anankiray mba hanesorana izany lavenona izany. Nisy vava-vola roa avy tao amin' ny lafiny roa izay nasiana hazo lava nopetahana takela-barahina, mba hilanjan'ny Levita azy raha nandeha ny Zanak' Isiraely; nefa nesorina ihany ireny raha nijanona indray izy. Noraran' Andriamanitra mba hasiana ambaratonga mankao amin' ny alitara; ary satria avo loatra izy ka tsy tratry ny mpisorona raha nanatitra ny fanatitry ny olona izy, dia nasiana tany nikosolosolo tao amin' ny lafiny telo; fa ny lafiny iray tsy mba nasiana mba hanesorana ny lavenona. Misy teny manao hoe: "Fa nidina Arona rehefa avy nanatitra ny fanatitra" (Lev. ix. 22). Raha nanamasina an' i Arona ho mpisoronaben' ny Isiraely Mosesy, ary Arona no nanatitra ny fanatitra voalohany teo anatrehan' ny fiangonan' ny Isiraely, "dia nisy afo nivoaka teo anatrehan' i Jehova ka nandevona ny fanatitr' odorana sy ny saborany teo ambonin' ny alitara ary hitan' ny olona rehetra izany, dia nihoby izy sady niankohoka." Teo ambonin' izany alitara izany no nandoroan' ny mpisorona ny zanak' ondry iray isamaraina ary iray isan-kariva, ary ny rany no nateriny ho fanavotana noho ny fahotan' ny firenena (Eks. xxix. 38-43).

Tandindon' ny hazo-fijaliana tokoa izany alitara izany, fa tahaka ny nandoroan' ny mpisorona teo amboniny ny biby izay nentin' ny olona hatao fanatitra, dia toy izany koa ny nahafatesan' i Kristy teo ambonin' ny hazo fijaliana mba hampihavana antsika amin' Andriamanitra (Kol. i. 20-22). [Zahao ALITARA sy ny sary ao.]

Amin' ny sarin' ny Tabernakely sy ny kianjany dia hitantsika fa ao Arona mpisoronabe mandeho ny zanak' ondry, ary ireo mijanona ao anilany dia ny zanany efa-dahy izay mpisorona, ary ireo mitsangana eo akaikiny dia ny loholon' ny Isiraely roa ambin' ny folo lahy izay nisolo ny firenena. Ny ondry izay naterin' ny olona noho ny fahotany dia lahy vao iray taona sady tsy nisy kilema (Lev. xxii. 19). Raha nentin' ny loholona hatao fanatitra izany zanak' ondry izany, dia nametraka ny tanany tambonin' ny lohany izy ka nanaiky ny fahotany teo aminy; ary dia noraisin' ny mpisorona izany zanak' ondry izany ka novonoiny, dia nafafiny tao ambonin' ny alitara ny rany, fa ny tenany kosa nodorany; ary tao no namindran' ny mpisorona ny fahotan' ny firenena izany zanak' ondry izany, ka ny tsy meloka no maty hisolo ny meloka.

Tandindon' i Jesosy Kristy Tompontsika koa ilay zanak' ondry sady manazava ny teny sasany milaza Azy amin' ny Baiboly (zahao Jao. i. 19-36; 1 Pet. i. 18, 19, etc.). Ary hoy koa ny Tenin' Andriamanitra: "Raha tsy misy ra alatsaka, dia tsy misy famelan-keloka" (Heb. ix. 22).

3.—*Ny Tavy.* Napetraka tao amin' ny kianja ny tavy varahina, dia tao anelanelan' ny alitara sy ny Tabernakely, mba hanasan' ny mpisorona ny tongony aman-tanany, raha niditra nanao raharaha tao anatin' ny Tabernakely izy. Izay tsy nanasa ny tongony aman-tanany toy izany dia ho faty (Eks. xxv. 20, 21). Davida dia nahatsiaro ity fomba ity raha hoy izy: "Manasa ny tanako noho ny fahamarinako aho, ka tehitoetra akaikin' ny alitaranao, Jehova ô" (Sal. xxvi. 6). Ny tavy dia natao tamin' ny fitaratra varahina izay nentin' ny vehivavy



*Ny Tabernakely sy ny Tary.*

zanakazo, izay nifatotra tamin' ny tsimatra varahina ka natsatoka any ivelany, ary izany no nahazoan' ny lafiny mba tsy hikatona ; ary ny havesaran' ny firakotra rehetra teo amboniny kosa no nihazona azy mba tsy hianjera any ivelany.

Israelita, raha nivavaka araka ny fomba nianarany tany Egypta izy. Ta-hampijanona izany fomba ratsy izany, hono, Mosesy, ka izany no nanalany ny fitaratra tamin' ny vehivavy mba hatao tavy varahina (Eks. xxxviii. 8 ; 1 Pet. iii. 3, 4).

4.—*Ny Zanakazo izay rindrin' ny Tabernakely.* Zanakazo akasia nopetahana volamena avokoa ny atiny sy ny ivelany no nanaovana ny lafiny telo tamin' ny Tabernakely ; roapolo ny tao avaratra, roa-polo ny tao atsimo, valo ihany ny tao andrefana, ary nisy andry dimy tao atsinanana izay nidiran' ny mpisorona hanaovany ny raharahany. Nisy faladia volafotsy mavesatra roa avy hitsatohan' ny isanjanakazo; ary nisy barany anankiray natsatoka namaky ny zanakazo rehetra ; ary nisy barany efatra koa natsofoka tamin' ny vava-volamena teo ivelany ; izy rehetra ireo dia samy hazo nopetahana takela-bolamena avokoa, ka ireo no nahamafy ny Tabernakely. Samy nisy tady avokoa avy tao an-tampon' ny

5.—*Ny Firakotra.* Mety raha lazaina amin' izao ny firakotry ny Tabernakely efatra nifanosona. Hodi-takasy, biby avy any an-dranomasina angaha, no nanaovana ny ivelany indrindra, ary ny manarakaraka dia hoditr' ondrilahy nomenaina, ary ny manarakaraka izany indray dia lamba volon' osy. Iraika ambin' ny folo ambainy izy rehetra, ka ny dimy navitrana ho firakotra iray handrakotra ny Fitoerana Masina Indrindra ; ary ny enina kosa nakambana ho firakotra iray handrakotra ny Fitoerana Masina, ary tokony ho 50 fita na 8 refy avy ny halavany. Raha nasarona teo ambonin' ny Tabernakely izao firakotra telo ireo, dia nakambana ho iray indray izy, fa nisy faraingo varahina 50 sy tadivavarana 50 nanakambanany azy. Ny firakotra fahefatra, izay tao anatiny indrindra kosa, dia asam-panjaitra : rongony fotsy madinika ny tenony, ary ny fahany dia manga sy volomparasy sy jaky (angamba volon' ondry izany). Nisy sarin' ny kerobima natao tamin' ny taribolamena ho sorany. Nizara folo ambainy ity firakotra ity : ny dimy nakambana ho firakotra iray, ary ny dimy ho iray koa. Ary nisy tadivavarana volon' ondry manga dimam-polo sy faraingo volamena dimam-polo nampikambana azy, raha nasarona teo amin' ny Tabernakely. Voalaza fa ny vehivavy mahay zavatra no namoly ny volon' osy sy volon' ondry manga sy jaky sy rongony fotsy madinika, fa ny lehilahy hendry fo kosa no nanenona azy ho firakotra (Eks. xxxv. 25, 26 ; xxxvi. 8).



*Ny Rindrin' ny Tabernakely.*

6.—*Ny Fitoerana Masina.* Nisy varavarana lamba anankiray teo amin' ny fidirana ho ao amin' ny Fitoerana Masina, izay nahantona ta-



*Ny tao anatin' ny Tabernakely.*

min' ny faraingo volamena teo antampon' ny andry hazo dimy nopetahana takela-bolamena tao atsinanana. Angamba nitovy mihitsy izany sy ilay vavahady lamba teo amin' ny kianja. Nisy faladia varahina nilatsahan' ireo andry ireo. Raha niditra ny Fitoerana Masina ny mpisoronabe sy ny mpisorona dia naingainy io lamba io, ary tao no nanaovany ny raharaha isan-andro. Tao anatin' ny Fitoerana Masina no nisy ny Fanaovan-jiro sy ny Latabatry ny Mofo aseho ary ny Alitara fandoroana Zava-manitra.

7.—*Ny Fanaovan-jiro.* Tena volamena avokoa no nanaovana azy. Nisampana fito izy, ary ny hevi-bidiny, araka ny hevitry ny sasany, dia tokony ho ariary 27,375. Ny tarehiny dia tahaka ny vonin' ny amygdala, ary nisy hetin-jiro sy fitoeran-tain-jiro; ary tena volamena tsara no nanaovana azy rehetra. Eo amin' ny sary eo ambany dia hitantsika ny mpisorona mamboatra ny jiro, ary raharahany isa-maraina izany. Tandindon' ny fitondrantena mahamendrika ny Kristiana izany fanaovan-jiro izany, fa hoy Kristy: "Hianareo no fahazavan' izao tontolo izao." Ary ny solika dia fanoharana milaza ny Fanahy Masina, Izay fototry ny ain' ny Kristiana, toy ny solika no fototry ny ain' ny jiro. [Ny sasany anefa mihevitra fa tandindon' ny Soratra Masina ny fanaovan-jiro, araka ny teny hoe: "Fanilon' ny tongotro sy fanazavana ny lalako ny teninao" (Sal. cxix. 105).]



*Ny Fanaovan-jiro.*

8.—*Ny Latabatry ny Mofo aseho.* Hazo akasia nopetahana takela-bola-

mena no nanaovana azy: nisy koronosiny volamena manodidina azy, ary nisy vava-volamena efatra izay nopetahana takela-bolamena koa nanatsofohana ny bao hilanjana azy, raha nandeha ny toby. Natao hoe "latabatry ny mofo aseho" izy, satria teo amboniny no nametrahana ny mofo tsy misy masirasira roa ambin' ny folo, araka ny isan' ny fokompirenen' ny Isiraely. Nataony roa toerana mifanongoa izany mofo izany, ary nisy vilia volamena iray avy nanelanelana azy, sady nisy vilia volamena koa tao an-tampony izay feno zava-manitra (Lev. xxiv. 5-9). Nosoloana isan-tSabata izany mofo izany, ary ilay nesorina dia nohanin' ny mpisorona tao amin' ny Fitoerana Masina ihany (Lev. xxiv. 9). Tandindon' ny asa tsara ataon' ny Kristiana izany mofo aseho izany, ary ny vilia feno zava-manitra teo amboniny dia tandindon' ny fahamarinan' i Kristy, ka izany ihany no nankasitrahan' Andriamanitra ny asa nataontsika. [Na tandindon' i Kristy, Izay mofon' aina, ka hery sy tanjaky ny olony (Jao. vi. 32-59), araka ny hevitry ny asany.]




*Ny Latabatry ny Mofo aseho.*

9.—*Ny Alitara Fandoroana Zava-manetona.* Hazo akasia nopetahana takela-bolamena koa no nanaovana izany, ary nisy koronosy volamena manodidina azy. Nisy vava-volamena efatra mba hanatsofohana ny bao nilanjana azy. Ny mpisorona no nitarika ny fivavahan' ny fiangonana isa-maraina sy isan-kariva, ary nandoro zava-manitra teo ambonin' io alitara io izy, ka izany no natao fiantombohan' ny fivavahana. Nivavaka tao ivelany ny vahoaka tamin' ny fotoana nandoroana izany zava-manetona izany (Lio. i. 10). Fanoharana amin' ny fivavahana marina izany, fa hoy Davida: "Aoka hankao anatrehanao mandrakariva toy ny ditin-kazo manitra ny fivavako" (Sal. cxli. 2), ary hoy koa Jaona Apostoly: "Ary nisy anjely anankiray koa tonga ka nitsangana teo ambonin' ny alitara ary nitondra lovia volamena fandoroana




*Ny Alitara Fandoroana Zava-manetona.*

ditin-kazo-manitra." "Ary ny fofon'ny ditin-kazo-manitra mbamin' ny vavaky ny olona masina dia nikatra avy eo an-tanan' ny anjely ho eo anatrehan' Andriamanitra" (Apok. viii. 3, 4).

[Raha ny zavatra rehetra izay tao amin' ny Fitoerana Masina no heverina, dia toa tandindon' ny 'Fiangonana aty an-tany' izany, izay tsy maintsy hanana fahazavana sy hanim-panahy sady hanao vavaka mandrakariva; fa ny Fitoerana Masina Indrindra kosa dia tandindon' ny 'Fiangonana any an-danitra,' fa ny any "tsy mba mila ny masoandro na ny volana hamirapiratra aminy; fa ny voninahitr' Andriamanitra no fanazavana azy" (Apok. xxi. 5).]

10.—*Ny Fitoerana Masina Indrindra.* Nisy andry efatra nopetahana takela-bolamena sy efitra lamba nahantona tamin' ny faraingo volamena tao anoloan' ny Fitoerana Masina Indrindra. Ary nitovy ny nanaovana izany sy ilay efitra lamba voalaza teo aloha. Nitovy tamin' izany koa, hono, ny efitra lamba tao amin' ny Tempoly tany Jerosalema, izay triatra hatramin' ny ambony ka hatramin' ny ambany, raha nanolotra ny ran' ny famelana ny helotsika Jesosy Kristy, Mpisoronabentsika (Mat. xxvii. 50, 51; Heb. ix. 14; Mat. xxvi. 28; Heb. iii. 1). Fa izany no namohany ny varavaran' ny tena Fitoerana Masina Indrindra mba hidiran' ny mino rehetra (Heb. x. 19). Izany efitra lamba izany dia natao fanoharana amin' ny tenan' i Jesosy Kristy, fa hoy ny teny: "Koa amin' izany, ry rahalahy, satria manana fahatokiana hiditra ao amin' ny Fitoerana Masina isika noho ny ran' i Jesosy, amin' izay lalana natokany ho antsika, dia lalana vaovao sady velona, namaky teo amin' ny efitra lamba, dia ny nofony" (Heb. x. 19, 20).

11.—*Ny Fiara.* Ny fiara no tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra. Vata hazo akasia ihany koa ny fiara, fa nopetahana takela-bolamena madio ny anatiny sy ny ivelany. Nisy koronosy nanodidina azy, ary nisy koa vava volamena roa avy teo andaniny roa hanatsofohana ny bao, izay nopetahana volamena koa hilanjana azy. Ny rakotry ny fiara dia toa seza-voninahitr' i Jehova, ary izany no natao hoe "Rakotra Fanaovam-panavotana." Ary teo amin' ny lohany roa dia nisy sarin-kerobima volamena izay indray novoasana tamin' ilay rakotra fanaovam-panavotana. Nifanatrika izy roa, sady samy niondrika nijery ny rakotra fanaovam-panavotana ny tavany (Eks. xxv. 10-22). Niseho tao ny voninahitr' i Jehova, fa hoy Izy tamin' i Mosesy: "Ary ao no hihaona aminao Aho, ka ao ambonin' ny rakotra fanaovam-panavotana no hitenenako aminao, dia ao anelanelan' ny kerobima roa, izay eo ambonin' ny fiaran' ny vavolombelona" (Eks. xxv. 22). Izany no nilazan' ny mpanoratra ny Salamo hoe: "Hianao, Izay mipetraka amin' ny kerobima, mamirapiratra" (Sal. lxxx. 1). "Jehova no Mpanjaka, aoka hangovitra ny firenena; mipetraka amin' ny kerobima Izy, aoka hihorohoro ny tany" (Sal. xcix. 1). Tao anatin' izany fiara izany no nasiana ny vato fisaka roa izay nanoratan' ny rantsan-tanan' Andriamanitra ny Didy Folo hotandreman' ny Zanak' Isiraely. Tsy nisy jiro na varavarankely akory tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra, fa ny famirapiratry ny andri-rahona ihany no nahazava azy (1 Mpanj. viii. 12). Indray mandeha isan-taona ihany no nodiavin' ny tongotr' olona izany fitoerana izany (Heb. ix. 7, 8), dia tamin' ny Andro Fanavotana, raha niditra tao ny mpisoronabe (jereo Lev. xvi.); ary lehibe sy masina indrindra izany Andro Fanavotana izany. Raha niditra tao izy dia nitondra lovia volamena nisy ny ran' ny biby natentina ny olona ho fanavotana noho ny fahotany, sy ny vilia volamena feno zava-manitra mirehitra; ary rehefa napetrany ilay zava-manitra, dia nandraisany kely tamin' ny rantsan-tanany ny ra tamin' ny vilia ka nafafiny tamin' ny rakotra fanaovam-panavotana izy, ary impito teo anoloany. Hitantsika amin' ny Soratra Masina fa tandindona: Jesosy Kristy ny mpisoronabe raha nanao izany raharaha izany (Heb. ix. 11, 12-24).

Ao amin' ny boky Tantara Faharoa dia hitantsika fa tsy nisy zavatra tao anatin' ny fiara afa-tsy ny vato fisaka roa (2 Tan. v. 10), nefa ny teny ao amin' ny Hebreo dia nampisalasala kely ny amin' izany. Ny sasany dia mihevitra fa tao tokoa ny tehin' i Arona izay nitsimoka, sy ny vilany nisy mana; fa angamba very ireny talohan' ny andron' i Solomona. Raha nampakatra ny andri-rahona Jehova, dia nandeha ny olona; ary dia nosaronan' ny mpisoronabe ny fiara sy ny fanaka masina rehetra mba tsy ho hitan' ny olona. Dia nolanjain' ny Levita ny fiara hanaraka ny andri-rahona, ary hoy Mosesy: "Mitsangàna, Jehova ô, ka aoka hiely ny fahavalonao; ary aoka handositra ny tavanao izay mankahala Anao" (Nom. x. 35). Raha nijanona koa ny Isiraely, dia nampidirin' ny zanak' i Arona tao anatin' ny Tabernakely ny fiara, satria efa nanangana izany ny zanak' i Gersona sy Merary talohan' ny nahatongavan' ny fiara (Nom. x. 21). Raha nijanona ny fiara, dia hoy Mosesy: "Miverena, Jehova ô, ho amin' ny Isiraely tsy omby alinalina."—H.G.

**TABERNAKELY, Andro Firavoravoan' ny**, na **Andro Firavoravoana Fitoerana an-Trano Rantsan-kazo.*** Telo ny firavoravoana malaza

*Sendra diso toerana ity teny ity, fa tsy mba atao hoe "Andro Firavoravoan' ny Tabernakely" intsony ao amin' ny Baiboly Voahitsy izy, fa "Andro Firavoravoana Fitoerana an-Trano Rantsan-kazo" kosa.

notandreman' ny Jiosy isan-taona, dia ny Paska sy ny Pentekosta ary ny Fitoerana an-Trano Rantsan-kazo. Izao voalahatra ambany izao no teny milaza ny amin' ilay fahatelo ao amin' ny boky dimy nosoratan' i Mosesy: Voalaza ho "andro firavoravoana amin' ny fanangonana amin' ny faran' ny taona izy" (Eks. xxiii. 16); sy "andro firavoravoana fitoerana ao an-trano rantsan-kazo hafitoana ho an' i Jehova" (Lev. xxiii. 34-36, 39-43); sy "andro firavoravoana fitoerana amin' ny trano rantsan-kazo, rehefa nangoninao ny avy amin' ny famoloanao sy ny famiazanao" (Deo. xvi. 13-15). Amin' ny Nom. xxix. 12-38 efa voalaza tsara izay tsy maintsy hatao fanatitra amin' ity andro firavoravona ity. Nasaina hovakina koa ny Lalàna teo anatrehan' ny Isiraely rehetra isam-pito taona tamin' izany fotoana malaza izany (Deo. xxxi. 10-13). Ary ao amin' i Neh. viii., amin' ny filazana ny fitandreman' ny Jiosy ny Andro Firavoravoana Fitoerana an-Trano Rantsan-kazo, no ahitantsika ny fomba sasany izay tsy voalazan' i Mosesy akory.

Tamin' ny fararano no fotoana nitandremana izany andro firavoravoana izany rehefa tafakatra daholo ny vokatry ny tany, dia ny vary sy ny divay ary ny diloilo (Eks. xxiii. 16; Lev. xxiii. 39; Deo. xvi. 13-15); ary izany no nanaovana azy hoe: "Andro firavoravoana amin' ny fanangonana amin' ny faran' ny taona, raha mampakatra ny vokatry ny asanao avy any an-tsaha hianao." Hafitoana no fetr' andro nitandremana azy (Deo. xvi. 13; Ezek. xlvi. 25); kanefa nisy fara-fivoriana tamin' ny andro fahavalo koa (Lev. xxiii. 36; Neh. viii. 18).

Mandritra ny hafitoana dia nitoetra tao amin' ny trano rantsan-kazo ny Isiraelita; ary tato aoriana, rehefa tao Jerosalema no nitandremana azy, dia tao an-tokotany, na tao ambony trano tataro, na tao amin' ny kianjan' ny Tempoly, na tao amin' ny lalambe sasany tao an-tanàna, no nanaovana ireo trano rantsan-kazo ireo. Ny rantsan-kazo fanao tamin' izany dia oliva sy rotra sy myrta ary rofia, dia izay hazo be ravina manalokaloka (Neh. viii. 15, 16). Tamin' ny andro hafitoana fitandremana ny firavoravoana, ny olona rehetra nitondra voankazo voasary tao an-tanany, ary sampampalma sy rantsan' ny hazo mikirindro ary hazomahahelo, izay voafehy ho mora entina tao an-tanany kosa (Lev. xxiii. 40).

Be lavitra ny fanatitr-odorana izay fanao tamin' izany andro firavoravoana izany noho ny tamin' ny andro firavoravoana hafa. Isan-andro nisy ondrilahy roa sy zanak' ondry efatra ambin' ny folo ary zanak' osy anankiray novonoina ho fanatitra noho ny ota. Fito-polo no tontali-ben' ny omby izay novonoina natao fanatitra tamin' ny Andro Firavoravoana Fitoerana an-Trano Rantsan-kazo.

Nisy fivoriana lehibe tamin' ny andro fahavalo rehefa tapitra ny firavoravoana voatendry. Tamin' ny marainan' ny andro fahavalo dia niala tao amin' ny trano rantsan-kazo ny Isiraelita sy nandrava azy (Nom. xxix. 36-38). Tamin' izany andro firavoravoana izany isam-pito taona dia nasaina hamakiana ny Lalàn' Andriamanitra teo anatrehan' ny olona rehetra izay novorina hihaino azy, na lehilahy na vehivavy na zaza madinika, na ny vahiny tonga tao koa aza (Deo. xxxi. 10-13).

Fanenon' ny trompetra no niantso ny olona hihaino izany. Ezra dia namaky ny Lalàna isan-andro, dia hatramin' ny andro voalohany ka hatramin' ny andro faran' ny firavoravoana (Neh. viii. 18).

Ny trano rantsan-kazo tsy azo nankinina tamin' ny trano hafa, na tamin' ny to-kazo aza, fa tsy maintsy ho trano nahaleo tena; ary tsy nisy azo natao tafony afa-tsy rantsan-kazo ihany koa. Nisy navela tsy hitoetra tamin' ny trano rantsan-kazo ihany ny olona sasany, dia izay nanao fanompoampivavahana, tahaka ny mpisorona, etc., sy ny marary sy ny mpitsabo marary, sy ny vehivavy sy ny ankizin' olona ary ny zaza madinika koa; ary raha sendra be rivotra sy ranonorana loatra, dia natao malaladalaka kokoa ny lalàna ny amin' izany.

Tamin' ny fanasam-pivavahana rehetra izay nataon' ny Isiraelita, ny firavoravoana tamin' ny nitoerana tao an-Trano Rantsankazo no nampisehoana fifaliana indrindra. Tontolo andro ny trano rantsankazo no nitoeran' ny olona, ary ny rantsankazo maitso nentiny an-tanany no nampisehoana izany; ary nony alina kosa indray dia ny jiro sy ny fanilo ary ny mozika sy ny fiangonam-pifaliana lehibe tao amin' ny kianjan' ny Tempoly no nampisehoana fifaliana. Ny antony lehibe nanendrena izany andro firavoravoana izany anefa dia fisaorana sy fifaliana noho ny vokatry ny tany efa tafakatra avokoa, sady fahatsiarovana ny nitoeran' ny Zanak' Isiraely tao an-trano lay efa-polo taona, fony namaky ny efitra izy hankany Kanana avy tany Egypta.

Nisy fomba roa izay niseho tamin' izany andro firavoravoana izany izay voakasika amin' ny Test. Vao., kanefa tsy voalaza akory tamin' ny Test. Tal., dia ny fanidinana ilay rano izay efa nantsakain' ny mpisorona tamin' ny Farihin' i Siloama, ary ny fanangan̈ana jiro makadiribe tao amin' ny Kianjan' ny Vehivavy tamin' ny Tempoly.

Tamin' ny fotoana fanaterana ny fanatitra maraina tamin' izay, ny Isiraelita rehetra nihaingo tsara sady nitondra ny rantsankazo niakatra ho ao amin' ny Tempoly. Ary nony voapetraka tao ambonin' ny alitara ny fanatitra voavono, dia nisy mpisorona anankiray nivoaka hantsaka rano avy tamin' ny Farihin' i Siloama nitondra ny siny volamena. Vantan' ny vao nidirany ny

Tempoly nitondrana ny rano, dia nampanenoina mafy ny trompetra, ary niakatra ho ao amin' ny alitara izy nitondra ny rano. Ary nisy vilia volafotsy roa izay efa noloahana ny vodiny dia anankiray avy teo anilan' ny fivoadiana. Divay no naidina tamin' ilay vilia volafotsy tao atsinanan' ny alitara, ary ilay rano kosa tamin' ny tao andrefany. Raha mbola nandroso izany, dia nohirain' ny mpihira ireo Salamo maromaro atao hoe "ny Halela;" ary nony natao ny andininy voalohany tamin' ny Sal. cxxiii., dia samy nanetsika ny rantsan-kazo izay teny an-tanany avy ny vahoaka rehetra, ary tamin' ny andininy 25 sy 29 koa dia nataony indray izany.

Nisy jiro efatra lehibe koa naingaina tambonin' ny fitoerana avo tao an-kianjan' ny Tempoly tamin' izany, izay nampirehetina isan-alina nandritra ny hafitoana firavoravoana ka nanazava an' i Jerosalema rehetra. Ny olona maro nitondra fanilo koa teny antanany; ary nisy Levita koa nipetraka tao ambonin' ny ambaratonga niakatra avy tao amin' ny Kianjan' ny Vehivavy izay nitsoka mozika sady nihira ny Sal. cxx.—cxxxiv.; dia nisy hira sy dihy koa naharitra ela taorian' izany. Isan-andro sy isan-alina hatramin' ny hafitoana no nisian' ireo zavatra voalaza ireo.

Raha araka ny hevitry ny maro, ilay tenin' i Jesosy nanao hoe: "Raha misy olona mangetaheta, aoka izy hanatona Ahy ka hisotro," etc. (Jao. vii. 37, 38), no mitsinjo ity fampidinana ny rano avy tamin' ny Farihin' i Siloama tamin' ny Andro Firavoravoana Fitoerana an-Trano Rantsan-kazo ity, fa nataon' ny Jiosy ho fahatsiarovana ilay rano nivoaka avy tamin' ny vatolampy tao Meriba koa izany (Eks. xvii. 5-7). Ampitahao koa Isa. xii. 3 sy 1 Kor. x. 4.

Ilay tenin' i Jesosy hoe: "Izaho no fahazavan' izao tontolo izao" (Jao. viii. 12) koa no ataon' ny sasany ho manondro ilay fomba tamin' ity andro firavoravoana ity ny amin' ny jiro efatra lehibe izay nanazava ny Tempoly sy ny tanàna Jerosalema nony alina. Tsy azo itompoana anefa izany, fa ny sasany kosa mihevitra fa ny masoandro vao hiposaka maraina koa ho nalain' i Jesosy ho ohatra milaza azy (ampitahao Jao. vii. 63 sy vi. 2 sy 12). Rehefa voaely eran' izao tontolo izao ny Jiosy talohan' ny nandravana ny Tempoly, ity andro firavoravoana ity no fotoana niakaran' ny maro indrindra isan-taona hankany Jerosalema noho ny firavoravoana hafa rehetra.—J.P.

**TABITA** na **DORKASY** (*Gazely*): dia vehivavy Kristiana izay nonina tany Jopa ary nazoto nanao soa, indrindra tamin' ny nanaovany akanjo ho an' ny mahantra sy ny malahelo. Ary raha mbola tany Lyda Petera Apostoly, dia maty Tabita, ka dia nanirak a naka azy ny Kristiana namany tany Jopa. Koa nony tonga tao Petera, dia nivavaka izy ka niantso an' i Tabita hitsangana. Dia velona indray ravehivavy, ka dia gaga tokoa ny vahoaka, ary maro izy no nino ny Tompo (Asa ix. 36-43).—J.S.

**TABARA**: dia anaran' ny tendrombohitra tokana anankiray any Palestina, izay miseho miharihary eo amin' ny tany lemaka Esdraelona. Tokony ho valo maily ao atsinanan' i Nazareta izy, sady isan' ny mahafinaritra indrindra izay hita na aiza na aiza. Kiboribory ny tarehiny, ary tokony ho 217 refy ny hahavony eo ambonin' ny lemaka, ary voasaron' ala sy alakely izy, sady maro ny bibi-dia monina eo aminy. Tsy voalaza akory ao amin' ny Test. Vao. Tabara, fa maromaro ny teny milaza azy ao amin' ny Test. Tal. Isan' ny fari-tanin' ny firenen' Isakara sy Zebolona izy (Jos. xix. 22); ary tao no namorian' i Baraka ny miaramilany talohan' ny nandreseny an' i Sisera sy ny Kananita (Mpit. iv. 6-15). Zahao koa Deo. xxxiii. 19; Mpit. viii. 18, 19; Sal. lxxxix. 11, 12; Hos. v. 1 sy Jer. xlvi. 18—H.T.J.

**TADEO**: izy dia ny anankiray tamin' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy (Mar. iii. 18), izay nataon' i Lioka kosa hoe "Jodasy (zanaky ?) Jakoba" (Lio. vi. 16; Asa i.13); zahao Jodasy Apostoly—J.S.

**TADIO**: zahao Rivotra.

**TADMORA**: dia tanàna malaza sy tsara rafitra izay nataon' i Solomona tao amin' ny efitra lehibe ao anelanelan' i Palestina sy Babylonia. Tokony ho 120 maily any atsinanan' i Damaskosy Tadmora ary 120 maily koa ao andrefan' i Eofrata. Natao hoe "Tadmora any an-efitra" izy (2 Tant. viii. 4 sy 1 Mpan. ix. 18); nefa tato aoriana kosa natao hoe 'Palmyra' ny tanàna, dia 'tanàna be hazo palma,' ary izany koa no hevitry ny hoe Tadmora. Tokony ho tany be hazo, na palma na hazo hafa, no nanorenana ny tanàna sady nohodidinin' ny efitra. Tsy misy mponina loatra any ankehitriny, kanefa betsaka dia betsaka sady tsara tarehy loatra ny andry vato sisan' ny tempoly sy ny tranon' andriana izay mbola mijoro ao, na dia rava sy simba avokoa aza ny rindrin' ireo trano ireo.—J.S.

**TAFIKA**. Efa voalaza teo amin' ny teny milaza Fahirano sy Fiadiana izay fanao sasany narahin' ny Jiosy tamin' ny nanaovany ady; kanefa tsy maintsy mbola holazaina kely izay nataony, raha nitondra tafika sy niady tamin' ny firenena manodidina azy izy.

Voalohany indrindra, dia nanadina an' i Jehova izy, na tamin' ny Orima sy Tomima (Mpit. i. 1; xx. 2; 1 Sam. xiv. 37), na tamin' ny vavan' ny mpaminany anankiray (1 Mpan. xxii. 6; 2 Tant. xviii. 5). Ary nitady an' i Jehova hanampy azy koa tamin' ny nitondrana ny Fiaran' ny Fanekena niaraka taminy izy (1 Sam. iv. 4; xiv. 18). Talohan' ny nidirany tao amin' ny tanim-pahavalo nisy mpisafo-tany nira-

hina handinika ny toetry ny tany sy ny isan' ny mponina, hahitany raha vonona hanohitra azy ny tompon-tany (Nom. xiii. 17; Jos. ii. 1; Mpit. vii. 10; 1 Sam. xvi 4). Nony efa hihaona amin' ny fahavalony izy, dia nisy fanatitra nentiny, ary ny komandy na ny mpisoronabe nikabary hampirisika ny miaramila hitombandahy (1 Sam. vii. 9; 2 Tant. xx. 20; Deo. xx. 2). Araka ny fomba fiadin' ny firenena tany aloha, dia tsy mba laharana maro mifanohy nandroso hiady, fa adin' ny miaramila nizara tsiroaroa no nifanjofo fatratra eran' ny tany niadiany; koa amin' izany izay nahery sandry sy faingan-tongotra no noheverina ho tena miaramila (2 Sam. i. 23; ii. 18; 1 Tant. xii. 8). Kanefa maro samy hafa koa ny fomba narahina, toy ny manao fanotrehana sy famitsahana, sy ny mamely alina tsy ampoizin' ny fahavalo, ary ny mandeha manodidina azy sy ny mamely any ivelany (Jos. viii. 2-12; Mpit. xx. 36; vii. 16; 2 Sam. v. 23). Ary indraindray koa nisy miaramila mahay, na roa lahy na vitsivitsy, nofidina ho solon' ny be sy ny maro, ary ireo no nampirisihin' ny valim-pitia lehibe (1 Sam. xvii.; xviii. 25; 2 Sam. ii. 14; xviii. 11; 1 Tant. xi. 6). Rehefa vita ny ady, ny nandresy dia nantsoin' ny feon' ny trompetra mba hiverina (2 Sam. ii. 28; xviii. 16; xx. 22).

Loza loatra ny nanaovan' ny naharesy ny fahavalony resy, fa ny fatiny dia nodorany (1 Sam. xxxi. 8); ary ny mbola velona dia novonoiny tsy nitondrany roa akory (Mpit. ix. 45; 2 Sam. xxii. 3; 2 Tant. xxv. 12), na nanapahany ny momba ny tenany (Mpit. i. 6; 1 Sam. xi. 2), na nentin-ko babo (Nom. xxxi. 26; Deo. xx. 14). Indraindray ny ankabeazan' ny vahoaka tao amin' ny firenena resy dia nentina avokoa tao an-tany lavitra (2 Mpan. xvii. 6). Ny Lalàn' i Mososy nahamora ny fanao tamin' ny ady sy ny nitondran' ny mpandresy ny resy. Rehefa vita ny ady, izay nandresy dia nanangana vato ho fahatsiarovana ny nataony (1 Sam. vii. 12; 2 Sam. viii. 13), sady nanantona tao amin' ny tempoliny na ny tranon' andriana ny zava-tsoa nalainy ho babo (1 Sam. xxi. 19; xxxi. 10); ary ny vahoaka niarahaba azy tamin-kira fisaorana azy sy ny dihy (Eks. xv. 1-21; Mpit. v.; 1 Sam. xviii. 6, 8; 2 Sam. xxii.). —J.S.

**TAFON-TRANO**: zahao TRANO.

**TAPANESA** dia anaran' ny mpajakavavin' i Egypta anankiray, dia vadin' ilay Farao izay nandray an' i Hadada Edomita, nony nenjehin' i Solomona izy, sady nanome azy ny rahavaviny ho vadiny (1 Mpan. xi. 18-20). Ary anaran' ny tanàna anankiray tany Egypta koa izy, dia izay nipetrahan' ny Jiosy sasany avy tany Joda, dia ny Jiosy izay naka hevitra tamin' i Jehova tamin' ny vavan' i Jeremia mpaminany, nefa tsy nety nanaraka izany, rehefa natoron' i Jeremia izay tokony hataony, fa nankany Egypta izy (Jer. xlii., xliii., xliv., 1). Tanàna lehibe Tapanesa, fa voalaza indroa niaraka tamin' i Nofa na Memfisa izy (Jer. ii. 16; xlvi. 14), ary tao koa nisy tranon' i Farao Hofra; ary tao an-kianjan' izany no nanafenan' i Jeremia ny vato lehibe sasany, sady naminaniany fa teo amboniny no hanorenana ny lain' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona (Jer. xliii. 8-10). Tao avaratry ny tany Gosena Tapanesa, ary vao faingana no efa hitan' ny Vazaha anankiray (M. Naville) ilay tranon' i Farao mbamin' ny kianjany, izay voalazan' i Jeremia.—J.S.

**TAKADALANA**: dia anankiray tamin' ny vorona izay isan' ny tsi-madio, ka dia noraran' ny Lalàna tsy hohanin' ny Jiosy izy Lev. xi. 19).—J.S.

**TAKASY**. Teny Hebreo ity ary toa anaran' ny biby anankiray, izay mba natao saron' ny Tabernakely ambony indrindra ny hodiny (Eks. xxvi. 14; xxxvi. 19, etc.). Tsy fantatra marina izay biby voalazan' izany teny *takasy* izany; nefa araka ny hevitry ny maro, dia biby an-dranomasina izy, izay karazan' ny lambon-drano, na ny *seal*, na ny *halicore*, dia biby izay hita ao amin' ny Ranomasina Mena. Mateza ny hodiny, ary fanao kiraro mandraka ankehitriny izy; zahao Ezek. xvi. 10.—J.S.

**TAKIDARA** (Heb. *Dukiphath*; Fr. *Huppe*; Eng. *Hoopoe*): dia anankiray amin' ireo vorona tsi-madio izay noraran' ny Lalàn' i Mosesy tsy hohanin' ny Zanak' Isiraely (Lev. xi. 19; Deo. xiv. 18). Vorona tsara endrika ny Takidara, sady manana sanga mahafinaritra, nefa maimbo sy ratsy fofona izy noho ny anatodizany eo amin' ny sombin-kanina efa lo.—J.S.

**TALENTA**: dia anaram-bato fandanjana teo amin' ny Jiosy, sady nataony anaran' ny vola izay mitandanja aminy ny hoe 'talenta.' Ary na ny talenta volafotsy na ny talenta volamena dia samy fanao ihany tamin' ny fifampivarotana, ary samy mety horaisin' ny olona ihany (Eks. xxv. 39; xxxviii. 24-27; 2 Sam. xii. 32; 1 Mpan. xvi. 24; xx. 39; 2 Mpan. v. 5, 22, 23; xxiii. 33; 1 Tant. xxix. 4-7; Ezek. viii. 25, 26). Ny an-kevitry ny talenta volafotsy anankiray teo amin' ny Jiosy, raha ampitahaina amin' ny vola atỳ amintsika, dia tokony ho farantsa 1711; ary ny talenta volamena kosa dia tokony ho an-kevitry ny farantsa 27,375. Ary teo amin' ny Grika koa dia nisy anaram-bola hoe talenta, fa ny an-kevitry ny azy anefa dia hafa noho ny talenta tao amin' ny Jiosy, fa ny talentan' ny Grika, raha volafotsy, dia farantsa 968 sy kirobo telo no tokony ho heviny. Zahao koa FANDANJANA.—J.PSE.

**TALMAY**. (1) Anankiray tamin' ny zanak' i Anaka telo lahy, izay novonoin' ny olon' ny Joda (Nom. xiii. 22). (2) Zanak' i

Amihoda, mpanjakan' i Gesora; Maka zanani-vavy dia isan' ny vadin' i Davida sady renin' i Absaloma (2 Sam. iii. 3).—J.S.

**TALMODA** (avy tamin' ny teny Hebreo hoe *lamad* = mianatra). Efa fanaon' ny Jiosy ny mampiavaka ny Lalàna rehetra ho "Lalàna voasoratra," sy ny "Lalàna nomena am-bava." Ny voalohany dia milaza ny Lalàn' i Mosesy voasoratra ao amin' ny Pentateoka, ary ny faharoa dia ny lalàna sy ny hevitra navoaky ny Raby taorian' izany. Araka ny hevitry ny Jiosy sasany anefa, dia ataony fa "samy nomen' Andriamanitra an' i Mosesy tao Sinay izy roroa, ka Mosesy no nilaza vava tamin' i Josoa, ka nambarany kosa tamin' ny loholona 70 lahy, ary ireo indray no nilaza azy tamin' ny Synagoga Lehibe, izay nahazoan' ny Raby azy;" kanefa tsy tokony ho marina izany, fa hevitra tsy misy porofo hanamarina azy. Tsy dia tafakambana ho boky anefa izy ireo teo aloha, fa lazavava fotsiny, ka dia lovan-tsofina ihany no nitanany azy; fa nony tato aoriana, dia nangonina ireo lalàna sy hevitra ireo ka nakamban' ny mpanora-dalàna, ary nataony hoe "Talmoda" no anarany.

Ny Talmoda dia natao miandalandalana, satria maro ny lalàna sy ny fitsipika, ary ny Raby izay nalaza dia nanampy koa ny efa vita. Notadiavin' ny Jiosy ela izay hahalavorary azy hatramin' ny taona A.D. 166. Nisy Raby anankiray natao hoe Simon-ben-Gamaliel, izay niantomboka handamina azy tamin' izany taona izany, nefa maty izy raha mbola tsy vita izay nataony; ary tamin' ny taona A.D. 219, dia ilay tsy vita no namboarin' i Jehodah Hanassi sy ny mpianany. Voalahatra ho loha-teny 63 sy toko 524 (afa-tsy ny fanampiny izy); ary izany dia natao hoe "Talmoda Jerosalema." Nisy Talmoda anankiray koa namboarin' ny Raby sasany taoriana, ka natao hoe "Talmoda Babyloniana," ary nandaniana taona maro ny nandaharany azy, ka tamin' ny taona A. D. 600 vao tapitra izy.

Ny anton' ny Talmoda dia ny hanampy lalàna ao amin' ny Soratra Masina sy hanazava azy, ary nodokafan' ny Raby fatratra izy, indraindray mihoatra noho ny Tenin' Andriamanitra aza. Ny teny ao anatiny dia zaraina roa: (1) Ny Mishna, na tena lalàna; ary (2) Ny Gemara, na hevi-teny sy fanazavana ary fanampin' ny lalàna.

Ny Mishna dia voazara koa toy izao:—(1) *Zeraim*=Voan-javatra: lalàna ny amin' ny tany sy ny hiasana azy mbamin' ny fambolen-javatra, etc. (2) *Moed*=Fandroana: lalàna ny amin' ny Sabata sy ny hanamasinana azy mbamin' ny fandroana sy ny fanasana rehetra. (3) *Neshim*=Vehivavy: lalàna ny amin' ny fanambadiana sy ny fisaoram-bady, etc. (4) *Nezikin*=Fahasimbana: lalàna ny amin' ny nofo sy ny fitondrana ny olona, raha mandratra ny namany, sy noho ny tsy fitandremany ka mahafaty ain' olona. (5) *Kodashim* = Zava-masina: lalàna ny amin' ny fanalamboady sy ny fanatitra odorana mbamin' ny hena fady, etc. (6) *Taharoth*=Fahadiovana: lalàna ny amin' ny madio sy ny maloto ary izay mahaloto sy mahadio zavatra.

Voalaza ao amin' ny Talmoda ny fanao maro samy hafa narahin' ny Jiosy, na ny momba ny fanjakana, na ny momba ny tokan-trano, na ny momba ny fiangonana. Betsaka amin' ireny lalàna sy fomba ireny no tsara tokoa, fa misy kosa kitoatoa foana sy hevi-dravina mampihomehy, ary ny sasany koa aza mifanohitra amin' ny Soratra Masina. Izany no namelezan' i Jesosy Kristy azy matetika (Mar. vii. 13). Vavolombelona milaza ny fahazotoan' ny razan' ny Jiosy ny Talmoda, saingy ny tsara anefa dia noharoany angano sy hevitra tsy izy, ka izany no tsininy.—A.S.H.

**TÀMARA** (*Palma*): dia anaran' ny vehivavy telo izay malaza tamin' ny tantaran' ny Isiraely. (1) Ny Tamara voalohany dia vadin' i Era, zanak' i Joda, aloha, dia vao novadin' i Onana zandriny. Ny tantaran' izay nataony sy ny nananany anaka tamin' i Joda dia voalaza ao amin' ny Gen. xxxviii. Koa tamin' i Fareza, zanak' i Tamara, dia tonga isan' ny razan' i Jesosy Tompo araka ny nofo izy (Mat. i. 3).

(2) Ary ilay Tamara faharoa koa dia zanakavavin' i Davida sy Maka, ka anabavin' i Absaloma. Zazavavy tsara tarehy indrindra izy, ary izany no nahatonga ny ratsy nataon' i Amnona anadahiny taminy, sy ny namonoan' i Absaloma an' i Amnona noho izany; zahao 2 Sam. xiii. Ny tantara ao no ahitantsika koa ny fomban' ny zanak' andriana tamin' izany andro izany sy ny fitafian' ny zanakavavin' ny mpanjakan' ny Isiraely, etc.

(3) Ary nisy Tamara fahatelo indray, dia zanakavavin' i Absaloma, ary nony novadin' i Oria izy, dia tonga renin' Imaka, izay vadin' i Abia, mpanjakan' ny Joda (2 Sam. xiv. 27; 1 Mpan. xv. 2).—J.S.

**TAMOZA**: ity teny ity dia hita indray mandeha ihany ao amin' ny Baiboly, dia Ezek. viii. 14, izay milaza fa ny vehivavy Isiraelita nanaraka ny fanaon' ny vehivavy mpanompo sampy ka nitomany an' i Tamoza. Tsy azo lazaina marina ny hevitr' io anarana io; nefa, raha tahaka ny mpanoratra boky maro, Tamoza dia sahala amin' i *Adonis* tao amin' ny Grika, izay nahafatesany no nitomanian' ny vehivavin' ny firenena maro tamin' ny fotoana voatendry isan-taona; ary be ny fahalotoana sy ny fomba ratsy naman' ny fanompoan-tsampy narahiny koa niaraka tamin' izany.—J.S.

**TANÀ**: isan' ny bidy fady tamin' ny Isiraelita izany ka noraran' ny Lalàna tsy hohaniny (Lev. xi. 30).—J.S.

**TANANA AMAN-TONGOTRA, Ny Ma-**



*Manondra-drano ny Tanana.*

misy fiarovana, ary koa, ny zana-bohitra eo ivelan' ny tanàna misy mànda. Ny teny voalohany milaza tanàna dia ny amin' ilay natao hoe Enoka, izay naorin' i Kaina tao amin' ny tany Noda (Gen. iv. 17). Nony nihahaka sy niely ny olombelona tao aorian' ny nanoro-koroan' Andriamanitra ny fiteniny, nisy tanàna maromaro naorin' ny taranak' i Nimroda, dia Babela, Ereka, Akada, sy Kalne, tao amin' ny tany Sinara; ary Asora koa nanao an' i Ninive, Rehobota, Kala sy Resena, izay natao hoe "ilay tanàna lehibe" (Gen. x. 10, 11). Ny tanàna misy mànda izay voalaza voalohany dia Sodoma (Gen. xix. 1-22), kanefa fantatra koa fa hatramin' ny andro taloha

nasa. Satria tsy nanana forosety sy sotro ny Hebreo, fa ny tanany ihany no nihinanany hanina, dia nanasa ny tanany vao nihinana izy. Ary tao aoriana ny manasa tanana alohan' ny mihinana dia ataon' ny Fariseo sy ny mpanora-dalàna ho didy lehibe tsy azo avela mihitsy; fa mafy dia mafy ny fitandremany izany fomba izany, ary nataony hoe 'maloto' ny tanan' ny olona izay tsy nahatandrina izany; ary na dia nadio dia nadio aza ny tanany, tsy maintsy nosasana ihany rehefa hihinana. Koa amin' izany dia noraran' i Kristy mafy ny Fariseo, satria ny eo ivelany ihany no noheveriny (Mar. vii. 1-23). Ny manasa ny tongotra tsy mba nataon' ny Jiosy ho isan' ny didy tsy maintsy hotandremana tahaka ny didin' Andriamanitra, afa-tsy tao amin' ny mpisorona, izay nasain' ny Lalàna hanasa tongotra aman-tanana alohan' ny hanaovany ny raharahany ao amin' ny Tempoly (Eks. xxx. 19, 21). Fomba narahin' ny Jiosy sy ny firenena hafa fatratra anefa izany, raha nisy vahiny sendra tonga ao aminy, fa miaraka amin' ny nisehoany dia tsy maintsy nitondrana rano hanasany ny tongony (Gen. xviii. 4; xix. 2; xxiv. 32; xliii. 24; Mpit. xix. 21). Ary famantarana ny fitiavana sy ny fanetren-tena fatratra koa, raha ny tenan' ny tompon-trano no nanasa ny tongotry ny sakaiza nampiantranoiny (1 Sam. xxv. 41; Lio. vii. 38-44; Jao. xiii. 5-14; 1 Tim. v. 10).

Ary satria isan' ny raharahan' ny mpanompo na ny mpianatra ny manondra-drano ny tanan' ny tompony, na ny mpampianatra azy, dia ny hoe 'mpanondra-drano ny tanan' olona' dia sahalahala amin' ny hoe 'mpianany' na 'mpanampy' azy (2 Mpan. iii. 11).—J.S.

**TANANA sy VOHITRA.** Telo ny teny Hebreo ao amin' ny Test. Tal. izay entimilaza tanàna sy vohitra. Ny hoe *ar* (na *ir*) sy *kiryath* milaza tanàna misy mànda, fa ny hoe *chatser* dia milaza trano vitsivitsy tsy

ela dia ela dia nisy tanàna tao Jerosalema sy Hebrona ary Damaskosy. Fa Hebrona dia voa laza ho natao fito taona talohan' ny nanaovana an' i Zoana any Egypta (Nom. xiii. 22). Talohan' ny andron' i Abrahama nisy tanàna tao Egypta, ary ny Isiraelita no nanao ny tanàna fitehirizan-drakitra roa, dia Pitoma sy Ramsesa (Eks. i. 11). Tamin' izany andro izany koa, ny mponina tany Palestina sy Syria efa nanao tanàna mirova misy mànda ; ary ny Kananita tsy mba noroahina tamin' ny sasany (tahaka an' i Jebosy, any Jerosalema), raha tsy ela tato aoriana (2 Sam. v. 6, 9). Hatramin' izay nahazoan' ny Isiraelita ny Tany Masina, dia tonga mponina an-tanàna izy, fa tsy mba tan-day loatra, tahaka izay efa fanaon-drazany. Davida nanalehibe an' i Jerosalema, ary Solomona nanao izany koa sady nanorina an' i Tadmora (Palmyra), Gezera, Beta-horona, Hazora sy Megido, mbamin' ny tanàna sasany fitehirizankanina (2 Sam. v. 7, 9, 10; 1 Mpan. ix. 15. 18; 2 Tant. viii. 6). Teo ivelan' ny tanàna maro nisy zana-bohitra izay tsy nisy fiarovana loatra (1 Tant. vi. 57; Nom. xxxv. 1-5). Ary ny tsy fisiana mànda dia tonga ohatry ny andro miadana tsy misy ady (Zak. ii. 4; 1 Mpan. iv. 25). Araka ny fanaon' ny firenena any Syria sy Egypta, nisy tanàna sasany tany Palestina voatendry ho fitehirizanjavatra notadiavin' ny fanjakana, ary fanompoan' ny mponina tao amin' ireny ny mamory ny vokatry ny tany, sady nisy governora napetraky ny mpanjaka tao hiambina ny tanàna (1 Mpan. iv. 7; ix. 9; 1 Tan. xxvii. 25; 2 Tant. xvii. 12; xxi. 3; zahao koa Lio. xix. 17-19). Tao amin' ny tanàna sasany, malalaka ny tany nambolena sy ny natao saha ho filalaovana, ka dia lehibe dia lehibe izy ireo, tahaka an' i Ninive sy Babylona. Ny ankabeazan' ny lalambe tao amin' ny tanàna any Syria sy Mesopotamia dia èty loatra ka saiky tsy omby ny rameva roa mitondra entana mifanena; ny lalambe sa-

sany tany Ninive anefa dia omby ny kalesy roa (Nah. ii. 4). Ny fitoerana malalaka tao akaikin' ny vavahadin' ny tanàna dia fikabariana sy fivorian' ny vahoaka, ary tao no nipetrahan' ny loholona sy ny mpitsara (Gen. xxiii. 10; Rota iv. 1; Mat. vi. 5; Lio xiii. 26). Mbola fanao mandraka ankehitriny izany rehetra izany any amin' ireo tany ireo. Ary teo akaikin' ny vavahady no nametrahan' ny olona izay nampijalinâ noho ny fahadisoany, na noho ny tsy nitiavan' ny lehibe azy (Jer. xx. 2; Amo. v. 10).—J.S.

**TANANA FANDOSIRANA.** Ny fomban' ny Jiosy sy ny firenena hafa amin' ny famalian-dra efa voalaza sahady teo amin' ny teny milaza RA, MPAMALY; sady voalaza koa fa, raha nisy Isiraelita nahafaty olona tsy nahy, dia nisy tanàna enina voatendrin' ny Lalàna izay handosiran' ny olona toy izany. Ireo tanàna ireo dia fonenan' ny Levita, ny telo dia tao andrefan' i Jordana, ary ny telo koa tao atsinanany. (Jereo ny Sarin-tanin' i Palestina.) Ary izao no anarany avy: (1) KADESY an' i Naftaly, any avaratra (1 Tant. vi. 7-6; (2) SEKEMA an' i Efraima, any ampovoany (Jos. xxi. 21; (3) ary HEBRONA an' i Joda, any atsimo (Jos. xxi. 13); tao andrefan' i Jordana ireo. Ary ny tao atsinanany koa dia (4) BEZERA an' i Robena, any atsimo (Deo. iv. 13); (5) RAMOTA-GILEADA an' i Gada, any ampovoany (Deo. iv. 13); ary (6) GOLANA any Basana, any avaratra (Deo. iv. 43). Ny lalàna ny amin' ny handosiran' ny nahafaty olona tsy nahy ho amin' ireo tanàna ireo, sy ny fotoana fipetrahany tao, etc., dia voalaza ao amin' ny Nom. xxxv. 9-34; zahao koa Jos. xx. 2, 7, 9. Raha araka ny tenin' ny Raby, dia voavoatra tsara mandraaina. Naorina teo an-tendrombohitra ireo tanàna enina ireo, mba ho mora tazana lavitra izy. Ary rehefa tafiditra tao an-tanàna, hono, ny olona nandositra, dia nampianarina tsara izy, raha sendra olona tsy nahalala loatra, sady nomena fivelomana; ary tao izy no nitoetra mandra-pahafatin' ny mpisoronabe izay nanao ny raharaha masina tamin' izany andro izany. Kanefa, raha sendra sahy nivoaka tao an-tanàna ilay mpamono olona tsy nahy, ka tratran' ny mpamali-ra teo ivelan' ny tanàna, ny mpamali-ra dia nahazo nahafaty azy ihany ka tsy nanan-tsiny, satria tokony ho nitoetra tao an-Tanàna Fandosirana ilay olona. Dia tandindon' i Kristy mihitsy ny Tanána Fandosirana, ary tokony ho notsarovan' izay nanoratra ny teny ao amin' ny Hebreo (vi. 18) hoe: "Isika izay nandositra hihazona ny fanantenana napetraka eo anoloantsika."—J.S.

**TANANAN' I DAVIDA:** zahao DAVIDA, JEROSALEMA, sy BETLEHEMA.



*Tandroka haingon-doha fanaon' ny firenena sasany.*



*Olona mandositra ho any an-Tanána Fandosirana.*

kariva ny lalambe sy ny tetezana mankany amin' ireo tanàna ireo, mba tsy hisy zavatra hisakana ny olona izay nandositra hamonjy

**TANDROKA.** Roa loha no hevitry ny hoe 'tandroka' ao amin' ny Baiboly, dia (1) milaza zavatra sasany natao tamin' ny tandro-biby, indrindra fa ny tandrok' omby; ary koa, (2) matetika io teny io dia natao tandindon' ny hery sy ny voninahitra, ka nitovitovy tamin' ny fiteny atỳ Madagaskara, raha ny foloalindahy no natao hoe "tandroky ny fanjakana."

(1) Ny tandroka dia nanaovana trompetra fiantsoana ny olona hiady (Jos. vi. 4, 5) sy hivavaka; ary nony natao tamin' ny varahina na metaly hafa aza, dia toa mbola natao nitovitovy tarehy tamin' ny tandro-biby ihany izy. Ary koa, ny tandroka dia fitondrana diloilo, indrindra fa ny diloilo masina fanosorana ny mpanjaka; zahao 1 Sam. xvi. 1-13; 1 Mpan. i. 39.

(2) Ary matetika koa ny hoe tandroka dia nenti-milaza hery sy fisandratana ary voninahitra, satria ny tandroky ny biby dia fiarovana azy sady haingony. Ny ombimanga no biby voalaza matetika (Deo. xxxiii. 17), ary ny hoe

"manandratra ny tandroka" dia toy ny hoe mamonjy, manome voninahitra, etc. (1 Sam. ii. 1; Sal. xc. 11; Joba xvi. 15; zahao koa 1 Mpan. xxii. 11). Ao amin' ny teny sasany ny hoe tandroka dia natao solon' ny hoe mpanjaka ary fanjakana (Dan. viii. 2; Zak. i. 18).

Ao amin' ny olona atao hoe *Druse*, izay monina ao amin' ny Tendrombohitra Libanona sy ny tany manodidina azy, mbola fanaon' ny vehivavy ny manao tandroka volafotsy ho haingon' ny lohany sy fanantonana ny fisalobonany.—J.S.

**TANTARA, Ny Boky, Voalohany sy Faharoa.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Araka ny hevitry ny Jiosy hatramin' ny taloha, dia Ezra no nanoratra ireo boky ireo; ary manaiky izany ho marina ny maro. Kanefa na dia atao hoe mpanoratra azy aza Ezra, dia boky voasoratra rahateo no nanalany ny tantara, raha nanamboatra ireo boky ireo izy. Ary izao no anaran' ny boky izay nanalany ny tantara: "Ny bokin' i Samoela mpahita" sy "ny bokin' i Natana mpaminany" ary "ny bokin' i Gada mpahita," izay nangalany ny tantara milaza an' i Davida (1 Tant. xxix. 29). Ny "bokin' i Natana mpaminany" sy "ny faminanian' i Ahia Silonita" ary ny "fahitan' Ido mpahita," no nahitany ny tantara milaza an' i Solomona (2 Tant. ix. 29). Ny borin' Ido mpaminany" no nahitany ny tantara milaza an' i Abia (xiii. 22). "Ny bokin' i Semaia mpaminany sy Ido mpahita ny amin' ny firazanana" no nahitany ny tantara milaza an' i Rehoboama (xii. 15). "Ny tsindrimandry voasoratr' Isaia mpaminany" no nahitany ny asan' i Ozia sy Hezekia (xxvi. 22; xxxii. 32). "Ny bokin' ny mpanjakan' ny Joda sy Isiraely" no voalaza matetika fa nangalana ny tantara maro (xxv. 26; xxvii. 7; xxxii. 32; xxxiii. 18, etc.). Ary koa, misy natao hoe "ny bokin' ny tantara," voalaza ao amin' ny Neh. xii. 23, izay tokony ho nangalany ny filaharan' ny tantaran-drazana.

Ary ny *Andro nanamboaran' i Ezra* ireo boky ireo dia tokony ho takaikin' ny andro niverenan' ny Jiosy avy tamin' ny Famaboana tany Babylona. Mitohy tsara ny tantara ao amin' ny toko farany ao amin' ny Tantara sy ny toko voalohany ao amin' ny Bokin' i Ezra; ary ataon' ny sasany fa taratasy nosoratan' i Daniela tany Babylona no nangalan' i Ezra ny teny ao amin' ny 2 Tant. xxxvi. 5-23 sy Ezra toko i.

2.—*Ny Anton' ireo boky ireo.* Ary zavatra roa loha no fototra lehibe amin' ireo boky ireo, dia izao:—

(1) Mba hanamboatra tantaran-drazana isam-pianakavy no fototra lehibe ananikiray nanoratana ireo Bokin' ny Tantara ireo.

Zavatra notehirizin' ny Jiosy fatratra indrindra ny tantaran-drazany, satria tamin' ny voalohany dia nasain' Andriamanitra hozaraina ny tany Kanana ho an' ny Zanak' i Isiraely, araka ny isam-pirenena, ka samy nahazo ny anjarany avy isam-pianakavy araka ny isam-pirenena, sady tsy niova fenitra tamin' ny tanin-drazany izany mpianakavy izany; ary tsy nisy nanan-kotantaraina fa avy tamin' izany mpianakavy izany ny tanin-drazany, afa-tsy izay nahay nampiseho sy nanamarina ny nihaviany sy ny niraisany tamin' izany fianakaviana izany. Kanefa, rehefa lasan-ko babo tany Babylona ny Jiosy, dia nonina tany 70 taona izy; ary rehefa nody indray izy, dia tsy maintsy ho sahirana mihitsy ny amin' ny handovany ny tanin-drazany, raha tsy nisy tantara voasoratra milaza ny tantaran-drazana isan' ny fianakaviana, mba hahitany izay tompontany araka ny Lalàn' i Mosesy.

Ary tsy izany hiany no nampirisika ny Jiosy hitady ny tantaran-drazana isan' ny fianakaviany. Fa raha niverina avy tamin' ny nahababoany tany Babylona izy, dia nikasa hanorina ny Tempolin' Andriamanitra indray ka hanamboatra ny fanompoana ao, mba hanompoany an' Andriamanitra ao araka ny Lalàn' i Mosesy. Kanefa ny firenen' i Levy ihany no voatendry hanao ny raharaha ao amin' ny Tempoly; ary samy nanana anjara raharaha araka ny fianakaviany avy izy rehetra. Ny mpianakavin' i Arona dia mpisorona; ny mpianakavin' i Kohata dia mpihira; ny mpianakavin' ny hafa koa indray dia mpitondra entana, etc., etc. Ary dia samy nanana ny anjarany tamin' ny fahafolonkarena sy ny voaloham-bokatry ny tany sy ny fanatitra naterin' ny olona isan' ny fianakaviany avy, araka ny karazan-draharaha nataony izy. Ary tsy ho maintsy sahirana ny zanak' i Levy ny amin' ny raharaha hataony ao amin' ny Tempoly sy ny fivelomany, raha tsy nisy tantaran-drazana tsara isan' ny mpianakavy avy. Ary raha sendra tsy hita ny tantaran-drazana, dia tsy nahazo nilatsaka hanao ny raharahan' ny Tempoly izay efa very tantaran-drazana tahaka izany (zahao Ezr. i. 61-63). Ary hitantsika amin' izany fa ny toko i.—ix. ao amin' ny boky voalohany amin' ny Tantara, na dia tsy mahafaly na mahasoa antsika loatra aza, raha vakina ankehitriny, dia zavatra nahasoa ny Jiosy indrindra tamin' ny niveronany niala tany Babylona ho any Jodia.

(2) Mba hampiomana ny Jiosy ho fanjakana mikambana tsara sy hiankina amin' Andriamanitra, rehefa tafaverina any Jodia indray, no fototra lehibe koa amin' ireo boky ireo.

Raha nitoetra 70 taona tany Babylona ny Jiosy, dia olona voababo, ary tafasaraka be ihany izy, ka tonga nanadino ny fanekena nataon' i Jehova tamin' ny razany sy ny voninahitry ny fanjakana sy ny Tempolin' Andriamanitra tamin' ny andro nanjakan' ny mpanjaka teo Jodia. Ary izay nitarika azy hiverina teo Jodia—dia Zerobabela sy

Ezra sy Nehemia—no samy nikely aina mba hamperisika azy hikambana ho firenena miray saina tahaka ny taloha, ary mba hanompo an' Andriamanitra araka ny Lalàna sy ny fomban' ny Tempoly, ary mba tsy hanadino fa mpandova ny teny fikasana izy, sady tsy lany ny fitiavan' Andriamanitra azy, na dia efa navelany ho babo aza izy. Ary dia milahatra ao amin' ireo boky ireo ny tantaran' ny fanjakan' i Davida, mbamin' ny voninahiny, ary ny ota izay nitondra ratsy tamin' ny fanjakana tato aoriana, ary ny nandravana azy tamin' ny farany. Ary koa, voalaza ao ny tantaran' ny mpanjaka tsara fanahy izay naluza indrindra, ka nanao ny Tempoly tamin' ny voalohany sy namboatra azy rehefa simbasimba, ary izay nazoto nandrava sy nandroaka ny fanaovan-dratsy tamin' ny fanompoany an' Andriamanitra mba hahalavorary izany araka ny Tenin' Andriamanitra. Kanefa, satria efa rava sy foana sady very tokoa ny fanjakan' ny Isiraely, dia tsy voalaza loatra ny tantaran' izany fanjakana izany amin' ireo boky ireo. Ary hitantsika amin' ireto boky ireto, fa rehefa tapitra ny tantaran-drazana amin' ny boky voalohany (toko ix.), dia mandroso ny mpanoratra milaza tantaram-panjakana hatramin' ny toko farany amin' ny boky faharoa, mba hampahazoto ny Jiosy hanompo tsara an' Andriamanitra, rehefa nadiva ho tafaverina teo Jodia izy.

3.—*Ny Fitoviana sy ny Tsi-fitovian' ny Tantara sy ny Bokin' ny Mpanjaka.* Raha ampitahaina ny Bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara, dia mora hita fa mitovitovy ireo amin' ny zavatra maromaro, ary amin' ny zavatra sasany kosa dia tsy mitovy izy. Aoka hoheverina aloha ny fitoviany, ary dia vao ny tsi-fitoviany.

(1) *Ny Fitoviany.* Ny tantara sasany voalaza ao amin' ny Bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara dia sahala; ary indraindray dia mitovy aza ny teny enti-milaza azy. Ary izao no fototry ny nisehoan' izany fitoviana izany: Ny mpanoratra ireo boky ireo dia samy naka teny tamin' ny tantara voalazan' ny taratasy iray hiany, na dia nisy andro ela aza nanelanelana ny nanoratana ny Bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara. Izao no mahamarina izany: Ao amin' ny 1 Tant. xxvii. 24 dia hitantsika fa nisy boky natao hoe "Ny tantaran' i Davida mpanjaka;" ary angamba izany ihany no ilay boky nosoratan' i "Samoela mpahita" sy "Natana mpaminany" sy "Gada mpahita," voalaza ao amin' ny xxix. 29. Ary na dia tsy izany aza, dia nisy ihany izay nanoratra boky nilaza ny tantaran' ny mpanjaka tsirairay hatramin' ny andron' i Davida; ary tamin' ny voalohany dia natao araka ny anaran' ny mpanjaka izay nanjaka io boky io, dia araka ny hitantsika ao amin' ny xxvii, 24 sy ao amin' ny 1 Mpan. xi. 41.

Ary tato aoriana indray, rehefa nisaraka ho roa ny fanjakana, dia najanona ny anaran' ny mpanjaka tsirairay tamin' ilay boky milaza tantaram-panjakana, ary tonga natao hoe: "Ny bokin' ny mpanjakan' ny Isiraely" (1 Mpan. xiv. 19), ary koa: "Ny bokin' ny mpanjakan' ny Joda" (1 Mpan. xv. 7). Ary izany fanoratana tantaram-panjakana izany dia naharitra hatramin' ny andron' i Joiakima, izay noresen' i Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona (2 Mpan. xxiv. 5 sy 2 Tant. xxxvi. 8; Dan. i. 1, 2). Ary izany boky milaza tantaram-panjakana izany no nangalan' ny nanoratra "ny Bokin' ny Mpanjaka" sy ny nanoratra "ny Bokin' ny Tantara" ny teny sasany nosoratany, ary izany no nahatonga ny fitovian' ny teny sasany amin' ireo boky ireo (zahao 1 Mpan. xiv. 29; xv. 7-23—xvi. 5, 14, 20, etc.; ary koa 1 Tant. ix. 1; 2 Tant. xvi. 11; xxvii. 7; xxviii. 26; xxxii 32; xxxv. 27; xxxvi. 8). Ary na dia efa very aza ilay boky nandikany, dia hitantsika fa ny tantara tao aminy, izay tokony hahasoa ny olon' Andriamanitra na oviana na oviana, efa nampitehirizin' Andriamanitra ao amin' ny Bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara izay ananantsika ankehitriny.

(2) *Ny Tsi-fitoviany.* Na dia mitovitovy toy izany aza ny teny sasany ao amin' ny Bokin' ny Mpanjaka sy ny Tantara, dia misy koa izay maha-samy hafa azy. Ny mpanoratra azy dia samy hafa, ary ny fototra mbamin' ny anton' ny nanoratana azy dia samy hafa, ary izany no maha-samy hafa ny fombany. Ny Bokin' ny Mpanjaka I. sy II. no voasoratr' i Jeremia, fony mbola tany Babylona ny Zanak' Isiraely, ary ny mba hilaza ny tantaram-panjakana ihany no anton' ny nanoratany azy. Fa ny Bokin' ny Tantara kosa dia voasoratr' i Ezra, rehefa nadiva hiala tamin' ny Fahababoana tany Babylona ny Jiosy; ary ny anton' ny nanoratany azy dia ny mba hampiomana ny Jiosy amin' ny hiverenany ho any Jerosalema indray. Ary raha dinihintsika tsara ireo boky ireo, dia ho hitantsika fa na dia sahala aza na tantaram-panjakana voalaza amin' izy roa tonta, dia samy hafa kosa ny fomban' ny nilazan' ny mpanoratra azy. Kanefa dia manaraka ny toetry ny mpanoratra sy ny anton' ny nanoratany azy izany tsi-fitoviany izany.

Dia toy izao: Jeremia, ilay nanao ny Bokin' ny Mpanjaka, dia isan' ny *Mpaminany*: be ny mpaminany izay nampianatra sady nananatra ny Zanak' Isiraely tamin' ny andro niainany; ary nataon' i Jeremia fa zavatra hahasoa ny fanjakana ny mamporisika ny olon' Isiraely hanaraka ny tenin' ny mpaminany. Ary manaraka izany hevitra izany, dia maro sady lava ny teny ao amin' ny Bokin' ny Mpanjaka izay milaza sy manaja ny asa sy ny raharaha nataon' ny mpaminany; fa fohy

iany kosa anefa ny teny milaza izany ao amin' ny Bokin' ny Tantara. Ao amin' ny Bokin' ny Mpanjaka dia misy toko efatra ambin' ny folo milaza ny tantaran' i Elia sy Elisa mpaminany; fa ao amin' ny Tantara kosa dia indray mandeha hiany no misy teny milaza an' i Elia, ary tsy voalaza na dia indray mandeha akory aza ny anaran' i Elisa. Ary koa, ny teny ao amin' ny 1 Mpan. xiii., xiv., xvi. 1-7; 2 Mpan. xv. 2; xvii. 7-23, miankina amin' ny raharaha nataon' ny mpaminany; kanefa navelan' ny mpanoratra ny Tantara ireo zavatra rehetra ireo, ka tsy nosoratany akory. Ary koa, ampitahao 2 Mpan. xx sy 2 Tant. xxxii. 24-29, fa samy milaza an' i Hezekia ho narary efa ho faty, kanefa sitrana indray izy; ary ny Bokin' ny Mpanjaka mampiseho ny nataon' ny mpaminany tamin' izany, fa ny Bokin' ny Tantara kosa dia tsy milaza ny amin' ny mpaminany akory.

Fa Ezra kosa, izay nanao ny Bokin' ny Tantara, dia *Mpisorona*; ary tamin' ny andro nanoratany azy dia tsy nisy mpaminany intsony teo amin' ny Jiosy ho vavolombelona hahafantarany fa olon' Andriamanitra izy. Fa izao kosa no vavolombelona fa mbola olona tian' Andriamanitra izy, na dia efa lasan-ko babo aza: dia ny hiverenany ho any Jerosalema indray hanorina ny Tempolin' Andriamanitra sy hanamboatra ny fanompoana isan-andro ao amin' ny Tempoly, araka ny Lalàn' i Mosesy. Ary dia nitady hamporisika ny Jiosy hahalavorary izany ny mpanoratra ny Bokin' ny Tantara. Ary manaraka izany hevitra izany, dia betsaka sady lava ny teny izay milaza ny zavatra momba ny Tempoly ao amin' ny Bokin' ny Tantara, ny sasany dia tsy voalaza ao amin' ny Bokin' ny Mpanjaka akory, ary ny sasany izay voalaza ao aza dia natao fohy hiany. Diniho 2 Tantara, ka ampitahao amin' ny 2 Mpanjaka; dia izao:—

| | |
|---|---|
| 2 Tant. xxix.; xxx.; xxxi., | 2 Mpan. xviii. |
| ,, xxvi. 16-21 | ,, xv. 5. |
| ,, xi. 13-17; xiii. 9-20 | ,, ,, 1-15 |
| ,, xxiii. 2-8 | ,, xi. 5-9. |
| ,, ,, 1-19 | ,, ,, 18. |

Ary koa, maro sady lava ny teny ao amin' ny Bokin' ny Mpanjaka milaza ny fanjakan' ny Isiraely, satria tsy mbola rava izany fanjakana izany tamin' ny andron' i Jeremia, ary tao indrindra no nisehoan' ny herin' ny mpaminany. Fa ao amin' ny Bokin' ny Tantara kosa dia kely ny milaza an' ny Isiraely, fa betsaka ny milaza an' i Joda sy Jerosalema, satria efa voarava mihitsy ny fanjakan' ny Isiraely rehetra tamin' ny andron' i Ezra; ary teo Jerosalema indrindra no nisehoan' ny voninahitry ny Tempoly sy ny mpisorona.

§ 4.—*Ny Fizarana ny teny.* Ny Boky Voalohany amin' ny Tantara dia mizara roa toy izao:—

(1) Ny tantaran-drazan' ny Zanak' Isiraely hatramin' i Adama ka hatramin' ny andron' i Ezra, mbamin' ny teny fohy fanampiny indraindray: i.—ix.

(2) Ny nanjakan' i Davida: x-xxix.

(1) Ny tantaran-drazan' ny Zanak' Isiraely hatramin' i Adama ka hatramin' ny andron' i Ezra, etc. Dia mizara toy izao indray ity:—

1. Tantaran-drazan' ny Zanak' Isiraely hatramin' i Adama ka hatramin' i Jakoba: i., ii. 1, 2.
2. Ny tantaran' ny taranak' i Joda, mbamin' ny fonenany: ii. 3-55.
3. Ny tantaran' i Davida: iii.
4. Ny tantaran' ny taranak' i Joda, nefa hafa kosa mbamin' ny fonenany: iv. 1-23.
5. Ny tantaran' i Simeona sy ny fonenany: iv. 24-43.
6. Ny tantaran' i Robena sy Gada sy ny antsasaky ny firenen' i Manase sy ny fonenany: v.
7. Ny tantaran-drazana ny amin' ny firenen' i Levy: vi. 1-30.
8. Ny tantaran-drazana ny amin' ny mpihira avy tamin' i Levy: vi. 31-48.
9. Ny raharahan' i Arona, zanak' i Levy, mbamin' ny taranany: vi. 49-53.
10. Ny fonenan' ny zanak' i Levy: vi. 54-81.
11. Ny tantaran-drazan' Isakara sy Benjamina sy Naftaly sy ny antsasaky ny firenen' i Manase, ary Efraima sy Asera, ary ny fonenany sasany: vii.
12. Ny taranak' i Benjamina voalahatra indray: viii., ix. 1.
13. Ny filaharan' ny mpianakavin' ny Zanak' Isiraely izay nonina teo Jerosalema: ix. 1-34.
14. Ny firazanan' i Saoly voalaza indray: ix. 35-44.

(2) Ny nanjakan' i Davida. Dia mizara toy izao indray ity:—

1. Ny nahafatesan' i Saoly sy Jonatana: x.
2. Ny nanosoran' ny loholon' ny Isiraely rehetra an' i Davida, sy ny nahalasanan' i Davida an' i Jerosalema avy tamin' ny Jebosita: xi. 1-9.
3. Ny anaran' ireo lehilahy nahery niady, izay nomba an' i Davida, voalahatra: xi. 10-47.
4. Ny olona izay nanatona an' i Davida teo Ziklaga voalahatra: xii. 1-22.
5. Ny filaharan' ny miaramila izay nampanjaka an' i Davida teo Hebrona: xii. 23-40.
6. Ny nampitondran' i Davida ny Fiaran' Andriamanitra hiala any Kirjata ho any antranon' i Obed-edoma: xiii.
7. Ny trano nataon' i Davida, ny zanany, ary ny ady nataony tamin' ny Filistina: xiv.
8. Ny nampakaran' i Davida ny Fiaran' Andriamanitra ho any Jerosalema: xv., xvi. 1-3.
9. Ny nanendren' i Davida ny Levita

hanompo eo anoloan' ny Fiara, ary ny Salamo nataon' i Davida ho fisaorana an' Andriamanitra: xvi. 4-43.

10. Ny nanirian' ny fon' i Davida hanao ny Tempoly ho an' Andriamanitra, sy ny teny nampitondrain' Andramanitra an' i Natana ho amin' i Davida; ary ny teny fisaorana nataon' i Davida noho izany: xvii.

11. Ny ady nataon' i Davida tamin' ny Filistina sy ny Amonita: xviii.—xx.

12. Ny nampanisan' i Davida ny vahoakany, ary ny aretin-dratsy namelezan' i Jehova ny Isiraely noho izany: xxi., xxii.

13. Ny namorian' i Davida zavatra hanamboarana ny Tempolin' Andriamanitra, ary ny nanendreny an' i Solomona handimby azy: xxii. 2-19—xxiii. 1.

14. Ny isan' ny zanak' i Levy, sy ny anjara fanompoana nomen' i Davida azy isa-mpianakavy: xxiii. 2-32.

15. Ny filaharan' ny mpisorona, zanak' i Arona: xxiv.

16. Ny mpihira zanak' i Asafa sy Hemana ary Jedotona: xxv.

17. Ny filaharan' ny mpiambim-baravaran' ny Tempoly: xxvi.

18. Ny filaharan' ny miaramilan' i Davida, sy ny mpifehy ny firenen' ny Isiraely, ary ny mpitandrina ny rakitry ny mpanjaka: xxvii.

19. Ny kabary nataon' i Davida tamin' ny andriandahin' ny Isiraely sy Solomona ny amin' ny Tempolin' Andriamanitra, ary ny vavaka aman-tsaotra notononiny: xxviii.—xxix. 1-22.

20. Ny nampanjakan' i Davida an' i Solomona, ary ny nahafatesan' i Davida: xxix 22-30.

Ary ny Bokin' ny Tantara Faharoa koa dia mizara roa toy izao:—

(1) Ny tantaram-panjakan' ny Isiraely tamin' ny andron' i Solomona: i.—ix.

(2) Ny tantaram-panjakan' ny Joda, rehefa tafasaraka tamin' ny Firenena Folo: x.—xxxvi.

(1) Ny tantaram-panjakan' ny Isiraely tamin' ny andron' i Solomona. Dia mizara toy izao indray ity:—

1. Ny fanatitra naterin' i Solomona teo Gibeona, ny vavaka nataony, ary ny voninahiny: i.

2. Ny nifanekeni' i Solomona sy Hirama, mpanjakan' i Tyro, ny amin' ny hanaovana ny Tempoly: ii.

3. Ny nanaovana ny Tempolin' Andriamanitra mbamin' ny zavatra rehetra tao anatiny koa: iii.—v. 1.

4. Ny nitokanana ny Tempoly, ary ny teny navalin' Andriamanitra an' i Solomona: v. 2, vi., vii.

5. Ny tanàna naorin' i Solomona, ary ny nanendren' ny Levita hifandimby hitandrina ny raharaha ao amin' ny Tempoly: viii.

6. Ny namangian' ilay Andriambavy avy tany Seba an' i Solomona: ix. 1-12.

7. Ny haren' i Solomona sy ny voninahiny, ary ny nahafatesany: ix. 13-31.

(2) Ny tantaram-panjakan' ny Joda, rehefa tafasaraka tamin' ny Firenena Folo. Dia mizara toy izao indray ity:—

1. Ny nanjakan' i Rehoboama sy ny niodinan' ny Firenena Folo: x.

2. Ny fandrosoan' ny fanjakan' ny Joda tamin' ny telo taona nanarakaraka an' i Rehoboama: xi.

3. Ny nivilian' i Rehoboama sy ny vahoakany tamin' ny Lalàn' Andriamanitra, ary ny nampiialian' Andriamanitra azy noho izany, fa niakaran' i Sisaka, mpanjakan' i Egypta, izy ka niadiany: xii.

4. Ny nanjakan' i Abia: xiii.

5. Ny nanjakan' i Asa: xiv., xv.

6. Ny nanjakan' i Josafata tamin' ny fahamarinana, sy ny ady nataony, ary ny nandrosoan' ny nanjakany: xvii.—xx.

7. Ny nanjakan' i Jehorama sy Ahazia tamin' ny faharatsiana, sy ny nanjakan' i Atalia an-keriny ny fanjakana: xxi., xxii.

8. Ny nanjakan' i Joasy: xxiii., xxiv.

9. Ny nanjakan' i Amazia: xxv.

10. Ny nanjakan' i Ozia: xxvi.

11. Ny nanjakan' i Jotama: xxvii.

12. Ny nanjakan' i Ahaza: xxviii.

13. Ny nanjakan' i Hezekia tamin' ny fahamarinana, sy ny namonjen' Andriamanitra an' i Jerosalema tamin' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria: xxix.—xxxii.

14. Ny ratsy nataon' i Manase mpanjaka, sy ny nibebahany; ary ny nanjakan' i Amona zanany tamin' ny haratsiana: xxxii.

15. Ny nanjakan' i Josia tamin' ny fahamarinana, sy ny fahazotoany nandroaka ny fanompoan-tsampy: xxxiv., xxxv.

16. Ny nanjakan' i Joahaza sy Joiakima sy Joiakina ary Zedekia, sy ny nandravana an' i Jerosalema mbamin' ny namaboana ny olona: xxxvi. 1-21.

17. Ny kabary nataon' i Kyrosy, mpanjakan' i Persia, izay nampiverina ny Jiosy ho any Jodia: xxxvi. 22, 23.

5.—*Ny Bokin' i Samoela sy ny Mpanjaka ary ny Tantara.* Ny bokin' i Samoela sy Mpanjaka sy Tantara samy milaza ny tantara sasany, ary tokony hampitahaina izy mba hifanazava sy hifameno. Ary ny voalahatra eo ambany no hanampy antsika hanao izany.—J.W.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 1 Tant. | x. 1-12 | amp. | 1 Sam. | xxxi. |
| ,, | xi. 1-9 | ,, | 2 ,, | v. 1-10. |
| ,, | xi. 10-41 | ,, | 1 ,, | xxiii. 8-39. |
| ,, | xiii. 1-14 | ,, | 2 ,, | vi. 3-11. |
| ,, | xiv. 1-7 | ,, | ,, | v. 11-25. |
| ,, | xvii., xviii. | ,, | ,, | vii. viii. |
| ,, | xix. | ,, | ,, | x. |
| ,, | xx. 1-3 | ,, | ,, | xi. 1; xii. 30, etc. |
| ,, | xx. 4-8 | ,, | ,, | xxi, 18-22. |
| ,, | xxi. | ,, | ,, | xxiv. |
| 2 Tant. | i, 3-13 | ,, | 1 Mpan. | iii. 4-14. |
| ,, | i. 14-17 | ,, | ,, | x. 26-29. |

| | | |
|---|---|---|
| 2 Tant. ii. | amp. | 1Mpan.v. 15-32. |
| „ iii., iv. | „ | „ vi, vii. |
| „ v. 2—vii. 10 | „ | viii. |
| „ vii. 11-22 | „ | „ ix. 1-9. |
| „ viii. | „ | „ ix. 15-28 |
| „ ix. 1-12 | „ | „ x. 1-13. |
| „ ix. 13-31 | „ | „ x. 14-29. |
| „ x. 1—xi. 4 | „ | „ xii. 1-24. |
| „ xii. 2-11 | „ | „ xiv. 25 38. |
| „ xvi. 1-6 | „ | „ xv. 17-22. |
| „ xviii. | „ | „ xxii. 2-25. |
| „ xx.31-37 | „ | „ xxii. 41-50. |
| „ xxi. 6-10 | „ | „ viii. 17-24. |
| „ xxii. 2-6 | „ | 2 Mpan. viii. 26-29. |
| „ xxii. 10—xxiii. 31 | „ | „ xi. |
| „ xxiv. 1-14 | | „ xii. 1-16. |
| „ xxv. 1-4, 11, 17-24, 27, 28 | „ | „ xiv. 1-14, 19, 20. |
| „ xxvi 1, 2 | „ | „ xiv. 21, 22. |
| „ xxvi, 3, 4, 21 | „ | „ xv. 2-5. |
| „ xxvii. 1-3 | „ | „ xv. 33, 35. |
| „ xxviii. 1-4 | „ | „ xvi. 2-4. |
| „ xxix. 1, 2 | „ | „ xviii. 2, 3. |
| „ xxxii. 9-21 | „ | „ xviii. 17-37. |
| „ xxxii. 24-31 | „ | „ xx. 1-19 |
| „ xxxiii. 1-10 | „ | „ xxi. 1-10 |
| „ xxxiv. 1, 2, 8-28 | „ | „ xxii. |
| „ xxxiv. 29-33 | „ | „ xxiii. 1-20 |
| „ xxxv. 18, 20-25 | „ | „ xxiii. 22, 23 |
| „ xxxvi 1 | „ | „ xxiii. 29, 30 |
| „ xxxvi. 2-4 | „ | „ xxiii. 31-34. |

6.—*Tany nalain' ny nanoratra ny Testamenta Vaovao tamin' ireto boky ireto.*

Tantara I.

| | |
|---|---|
| Toko xvii. 14 | Lio. i. 33 |
| „ xxiii. 13 | Heb. v. 4 |

Tantara II.

| | |
|---|---|
| Toko iii 14 | Mat. xxvii 51. |
| „ xix. | Rom. ii. 11.—J.W. |

**TANTELY**: dia isan' ny zavatra izay fihinan' ny Isiraelita, ary maro ny teny ao amin' ny Baiboly milaza azy. Matetika koa ny tantely dia atao ohatra milaza ny zavatra mamy indrindra sady maha-te-hihinana no mahafinaritra (Sal. xix, 11 ; cxix. 103 ; Oha. xvi. 24). Ny hatsaran' ny Tany Masina sy ny fahavokarany dia mazàna voalaza amin' ny teny hoe "tany tondradronono sy tantely" (Eks. iii. 8, etc.), ary maro ny teny Hebreo milaza ny fitetevan' ny tantely avy amin' ny lava-bato na loaka amin' ny hazo izay nametrahan' ny renitantely azy (Oha. iii. 5 : Ton-K. iv. 11 ; v. 1). "Tantely remby" no fihinan' i Jaona Mpanao-batisa tany an-efitra (Mat. iii. 4), araka izay voalazan' ny evanjelista telo lahy. —J.S.

**TANY MASINA na PALESTINA.**

I.—*Ny Anarany.* Izany anarana izany dia entina milaza ny tany nitoeran' ny Zanak' Isiraely ; nefa ao amin' ny Soratra Masina maro koa ny anarana milaza ny tany, dia toy izao :—

1. Tamin' ny andron' ny Patriarka sy tamin' ny taona nandresen' ny Zanak' Isiraely ny olona tompon-tany, ary tamin' ny andro nanapahan' ny Mpitsara, dia ny hoe 'Kanana' na 'Tany Kanana' no filaza azy. Nefa ireny anarana ireny tsy mba nahafehy an' i Palestina rehetra tsy akory, fa ny tany andrefan' ny ony Jordana ihany no nantsoina amin' izany.

2. Fa tamin' ny andro nitondran' ny mpanjaka ny Zanak' Isiraely, ny anarana mazàna nentina nilaza ny tany dia ny hoe 'Tamin' ny Isiraely' (1 Sam. xiii. 12 ; 2 Mpan. v. 2-4, etc.). Fitenin' i Ezekiela mpaminany matetika iny anarana iny. Fa Hosea mpaminany kosa miantso azy hoe 'Tanin' i Jehova' (Hos. ix. 3) ; nefa ao amin' ny Zak. ii. 12 dia lazaina ho 'Tany Masina' ny tany ; ary amin' ny Amosa ii. 10 indray dia atao hoe ny 'Tanin' ny Amorita' izy. Indraindray anefa izy dia toa lazaina fotsiny hoe 'Ny Tany ;' Rota i. 1 ; Jer. xxii. 27 ; Lio. iv. 25.

3. Hatramin' ny Fahababoana ka hatramin' ny andron' ny Tompo dia ny hoe 'Joda' no nohalalahina ho entina manambara ny tany rehetra nitoeran' ny Jiosy mbamin' izay tao atsinanan' i Jordana.

4. Taoriandriana kelin' ny andron' ny Tompo ny hoe 'Palestina' no tonga raikitra ho anaran' ny tany.

5. Fa amin' izao ka hatramin' ny teo alohaloha elaela ihany ny hoe 'Tany Masina' no nahazatra ny olona amin' ny filazany ny tany.

II.—*Ny Toetry ny tany, etc.* Isan' ny tany malaza indrindra Palestina, ary ny olona nonina tao no nihavian' ny soa sy fahendrena betsaka ho an' ny firenena rehetra, kanefa ny faritry ny tany dia kely. Ny halavany 140 maily hiany, ary ny sakany, raha ampitovitovina, dia 40 maily. Eo an-tsisiny andrefan' ny kontinenta Asia no itoeran' i Palestina, ary ny mamaritra azy dia izao : Eo andrefany, ny Ranomasina Mediteraneana no mipaka aminy, ary eo atsinanana dia fangitan' ny lohasaha lalin' i Jordana, izay toa manapatapaka azy tsy hiray loatra amin' ny tany namanamany any Asia izy, ary any avaratra indray dia takonan' ny tendrombohitra midezan' i Libanona sy Anti-Libanona [zahao Libanona], ary ny any atsimo dia iharan' ny efitra karankainan' i Sinay.

Tany be tendrombohitra sy havoana ary tany miha-avo sy mihaiva Palestina ; nefa tsy dia mitohitohy sy mitomandavana loatra ny tendrombohitra sy ny havoana. Ny eo afovoan' ny tany dia avo hiany ambonin' ny ranomasina, ary eo andaniny roa atsinanana

sy andrefana dia misy tany lemaka malaladalaka mipaka aminy. Ny ilan' ny eo afovoan' ny tany izay mifandany amin' ilay tany iva dia tatatatarana sy hadihadin' ny riana sy ny renirano betsaka, ary be ny hantsana sy tevana ao aminy. Ny tany iva eo andrefana izay eo anelanelan' ny tendrombohitra ao afovoan' ny tany sy ny Ranomasina Mediteraneana dia atao hoe ny 'Tany lemak' i Filistina sy ny tany lemak' i Sarona.' Ary ny tany iva eo atsinanana kosa dia ny lohasahan' i Jordana. Koa raha ny tarehin' ny tany no jerena, dia miseho miharihary ny tendrombohitra sy ny tany lemaka ary ny riana. Izany tarehiny izany dia voalazan' ny Soratra Masina (Jos. xi. 16; xii. 8).

Saiky eo amin' ny fisasahan' ny morondranomasina no misy tendrombohitra avy amin' ilay tany avo ao afovoany, izay mitsopaka manapaka ny tany lemaka ka mihatra amin' ny ranomasina. Izany tendrombohitra tomandavana izany dia atao hoe Tendrombohitr' i Karmela. Eo avaratr' io Karmela io dia misy ny tany lemaka, izay mivelabelatra ka tafahatra amin' ny ao afovoan' ny tany ka hatramin' ny lohasahan' i Jordana aza; ny tany lemaka Esdraelona na Jezrela no anaran' izany tany izany, ary tamin' iny no tany fiadian' ny Zanak' Isiraely matetika indrindra. Fa ny ao avaratr' i Karmela amin' ny sisin' ny ranomasina dia mifandany aminy indray ny tany lemaka ambara-pihatrany amin' ny tendrombohitra eo avaratra izay mipaka amin' ny ranomasina. Bangobangoina ihany no filaza ny toetry ny tany izao. Ny fizarana ao avaratra no atao hoe Galilia, ny ao afovoany no atao hoe Samaria, ary ny eo atsimo kosa no atao hoe Jodia. Izany no tany nomen' Andriamanitra an' i Abrahama sy ny taranany. Ny anjaratanin' ny Robena sy Gada ary ny tapaky ny an' ny Manase dia eo atsinanan' i Jordana; ary tsy ela tao aorian' ny nisarahan' izy ireo tamin' ny rahalahiny ho ao atsinanan' i Jordana, dia tsy tafaray raharaha taminy loatra izy, ary saiky tsy mba isan' ny fanjakan' ny Zanak' Isiraely. Nefa kosa, na dia kely faritra ihany aza ny tany, tsy dia ary ho malaza amin' ny tantaran' ny Zanak' Isiraely izy, fa ny tany ao atsimon' ny tany lemak' i Esdraelona izay misy ny tanàna Hebrona sy Jerosalema sy Betela sy Silo sy Sekema sy Samaria ary ny tendrombohitr' i Oliva sy Karmela, izay nisehoan' ny zavatra malaza sy lehibe.

Ny iakarana ho eo afovoan' ny tany, raha avy any atsinanana, dia ao amin' ilay lohasaha mideza sarotra aleha. Fa ny lohasaha faleha avy any andrefana kosa dia mandrimandry soroka kokoa ka azo aleha moramora hiany.

Raha jerena ny toetra amam-pomban' ny tany avo eo afovoan' ny Tany Masina dia hita ery ny maha-samy hafa ny tany ao atsimo sy ny ao avaratra. Ny atsimo indrindra dia eo akaikin' ny efitra karankaina, ka kely ihany ny rano, ka noho izany dia tsy vanombanona loatra ny zava-maniry. Ny tany ao atsimon' ny tanàna atao hoe Hebrona no nataon' ny Zanak' Isiraely hoe 'Ny tany atsimo,' ka tany mangentana ihany izy io. Fa raha miala kely amin' io tany atsimo io ka mandroso mianavaratra, dia mihatsaratsara kokoa ny toetry ny tany; nefa raha tsy amin' ny lohataona tsy dia tsara tarehy loatra, fa vasobasoka ihany izy. Amin' ny lohataona milatsaka be ny ranonorana, ka feno morona ny renirano, ary tonga mihaingo voninkazo ny lohasaha sy ny ilan' ny tendrombohitra aza. Fa ny zavatra anankiray izay mahagaga indrindra amin' ny tany Jodia dia ny habetsahan' ny zohy sy ny lava-bato; saiky tsy misy havoana na tendrombohitra any izay tsy ahitana ireny. Fa mba hahalalanareo kokoa izany, dia zahao JODIA.

Raha miala any Jodia ka mianavaratra dia hita fa mihatsara kokoa ny tany. Eo anelanelan' ny havoana dia malaladalaka ihany ny tany ka lonaka sady mahavokatra. Ny tarehin' ny tany koa dia maitso mavana lavitra noho ny any Jodia; be ny renirano, indrindra fa ny loharano, ka ireo no mahatsara ny tany; nefa tany tsy dia mba misy ala loatra; zahao SAMARIA.

Fa nony injay mianavaratra indray ka tonga ao Galilia, vao izay no misy ala bebe ihany izay manarona ny ilan' ny havoana sy ny tendrombohitra. Tsy dia mba voalazan' ny Test. Tal. loatra Galilia, fa vao amin' ny Test. Vao. no isehoany ho malaza ihany; zahao GALILIA.

Isan' ny zavatra mahagaga ny mpandeha tany Palestina indrindra ny nifidianan' ny mponina tany ny havoana sy ny tampon' ny tendrombohitra mba honenany. Ary ny tanànaolo izay mbola hita any no vavolombelona fa fanaon-drazany teo aloha koa izany. Saiky tsy misy tanàna miorina amin' ny lohasaha na ny tany iva. Olona zatra tendrombohitra indrindra izy, ka tamin' ny nandroahany ny firenena izay nonina tao, tsy ny hanafaka ny tanàna ao an-tendrombohitra no nanahirana azy tsy akory, fa ny hiady amin' ny olona ao amin' ny tany lemaka no sarotra taminy. Olona natanjaka sady faingan-tongotra izy, ka ny mananika ny tendrombohitra dia zavatra mora aminy ka tsy ahoany akory; fa raha niady tamin' ny Filistiana sy ny Kananita, izay nitoby teo amin' ny tany lemaka, izy, dia vao tamin' izay no nahitany ny soratra, fa nitondran' ireo soavaly mbamin' ny kalesy (Mpit. i. 19-35). Olona tia fonenana an-tendrombohitra ny Jiosy, fa sady sarotra aleha no sarotra iakarana ary sarotra tafihin' ny fahavalo, hono, ireny. Izany fitiavany ny monina amin' ny tany avo izany dia hita

mandrakariva ao amin' ny Soratra Masina amin' ny teny ataony:—"Ny tendrombohitra," hoy izy amin' ny Sal. lxii. 4-7, "nahavokatra fiadanana ho an' ny olona," ary "ny havoana koa amin' ny fahamasinana;" ary rehefa tonga indray ny famonjen' Andriamanitra azy, dia "hahavoka-bary betsaka ny tany, na dia ny any an-tampon' ny tendrombohitra aza;" zahao Sal. xcviii. 8; Ezek. xxxvi. 1-8; 1 Mpan. xx. 28; Sal. xx. 1-7; xlvi. 7-11; lxxvi. 3-6.

Mety raha ambara kely ny amin' lay tany lemaka eo andrefan' ny tany avo ao afovoan' ny tany. Mizara roa izy, ny tapany atsimo atao hoe 'Ny Tany lemaky ny Filistiana,' ary ny tapany avaratra atao hoe 'Ny Tany lemak Sarona.' Ny sakan' ny tany lemaky ny Filistiana dia hatramin' ny 15 maily ka hatramin' ny 16 maily. Tany mahavokatra koa izy ka mahagaga mihitsy ny habetsahan' ny varim-bazaha maniry ao. Hatramin' ny 1000 taona lasa ka mandraka izao dia tsy mba nasiana zezika na namboamboarina toy ny fanao amin' ny tany fambolena loatra. Ny tanàna lehibe ao aminy dia tao Gaza sy Asdoda, izay ao amoron-dranomasina ka voahodidin' ny alankazo oliva sy sikamora ary palma. Ny tany lemak' i Sarona dia etiety kokoa noho ny tany lemaky ny Filistiana. Be ny ara-be malaza mamaky ireo tany lemaka roa ireo; ary amin' ireny lalana ireny no falehan' ny mpandranto avy any Damaskosy sy Persia ary India hankany Egypta sy Roma ary ny tany hafa any andrefana.

III.—*Ny Toetry ny Klimata.* Any Jerosalema ny volana Janoary no mangatsiaka indrindra, fa ny volana Joly sy Aogosta kosa no mafana indrindra. Nefa Jona sy Septembra dia saiky mitovy hafanana amin' ireo ihany. Amin' ireo volana efatra ireo dia mahery tokoa ny hain' andro; nefa kosa noho ny rivotra avy amin' ny ranomasina avaratr' andrefana dia mihamangatsiaka kely ihany, fa raha tsy izany, dia migaingaina mihitsy. Amin' ny volana Janoary sy Febroary dia misy oram-panala milatsaka matetitetika, ary misy ranomandry manifinify mise ho eo amin' ny dobo sy ny farihy. Ny filatsahan' ny ranonorana dia toa sahalahala amin' ny atỳ amintsika, ka miantomboka amin' ny faramparan' ny Oktobra na amin' ny voalohandohan' ny Novembra, ary maharitra hatramin' ny faramparan' ny Febroary na hatramin' ny tapaky ny Martsa aza. Indraindray aza, dia maharitra hatramin' ny faramparan' ny Aprily no fara filatsahany, nefa mahalana mihitsy izany. Fa hatramin' ny Aprily ka hatramin' ny Novembra, dia tsara tokoa ny andro, ary madio ny lanitra saiky tsy misy rahona manelingelina akory. Amin' ny fahavaratra dia be ny ranon' ando, ka ny lain' ny mpandeha, raha jerena, dia hoatra ny efa nokotsan' ny ranonorana iny. Ny alina dia mangatsiaka tokoa, indrindra fa ny eo aloha kelin' ny fiposahan' ny masoandro, ary ny zavona matevina dia manerana ny tany. Amin' ny ririnina dia be ny kotrokorana sy ny varatra.

Izany ary no toetoetry ny klimata any Jerosalema sy ny tany manodidina azy sy ny eo afovoamboan' i Palestina. Fa ny toetry ny klimata amin' ny tany ambanimbany dia mafampana kokoa, ary amin' izany dia marorodroroka kokoa any ny zava-maniry noho ny ao afovoan' ny tany. Amin' ny lohasahan' i Jordana, noho ny hafanana, ny fotoam-pijinjam-bary dia iray volana alohan' ny fijinjana ny ao afovoan' ny tany; raha mbola maitso iny ny varin' ny eo afovoan' ny tany, dia efa mijinja kosa ny eo amin' ny lohasahan' i Jordana izany.

Ny tany lemaka eo andrefana amorontsiraka dia mafana noho ny eo afovoan' ny tany; nefa tsy fatratra hoatra ny eo amin' ny lohasahan' i Jordana.

IV.—*Ny Zava-maniry.* Mahalankalana ihany ny ala any Palestina, sady ny hazo any tsy dia mba vaventy loatra. Ao amin' ny lohasaha sy ny tany lemaka no anirian' ny varim-bazaha samy hafa karazana. Ary eo amin' ny ilan' ny havoana no fambolena ny voaloboka mbamin' ny hazo oliva. Amin' ny lohataona dia voasaron' ny ahitra sy ny hazo ivaiva izay mamoaka fofona manitra manerovero ny havoana sy ny lohasaha. Fa ny zavatra izay isan' ny mahatsara tarehy azy tokoa dia ny fahabetsahan' ny voninkazo hita mivelabelatra eny. Ny ankabeazan' ny volon' ireo vonin-kazo ireo dia mena mangatrakatraka, dia tahaka ny popy. Rehefa miseho ireo vonin-kazo ireo dia maha-te-hijery mihitsy. Angamba ireny no nantsoin' ny Tompo tamin' ilay teniny hoe: "Diniho tsara ny fanirian' ny vonin-kazo any an-tsaha....nefa lazaiko aminareo fa na dia Solomona tao amin' ny voninahiny rehetra aza tsy mba nitafy tahaka ny anankiray amin' ireny." Ny hazo izay lehibe indrindra dia ny sedera; ao amin' ny tendrombohitra Libanona no ahitana ireny. Tao aloha dia voasaron' ny sedera ny tendrombohitr' i Libanona, fa izao dia ankanifisana ihany sisa. Ny hazo ôka no mba vaventiventy any. Amin' ny tany lemaka ambanimbany dia be ny hazo palma naniry tao aloha. Ny hazo famboly amin' ny tanimboly dia ny voaloboka sy ny hazo oliva, ny aviavy sy ny ampongabendanitra; ary ny kointsy sy ny poma ary ny peso, etc., dia misy betsaka koa. Ny raiketra dia mpaniry any koa, ka atao fefintsaha, ary ny voany dia atao fihinana. Maniry any koa ny aika, etc., ilay fanaovana angana; ary ny zavatra fanao lamba dia misy maniry any koa, toy ny landihazo na ny rongony.

V.—*Ny Zava-manana aina.* Ny biby fiompy dia ny rameva, ny ampondra, ny boriky, ny

soavaly, sy ny omby sy ny ondry ary ny osy, etc. Ny omby any dia kelikely ihany sady tsy dia mba tsara loatra. Ny ondry any dia karazan' ondry be hofaka, ary ny osy dia betsaka mihitsy. Tao aloha dia nisy ombimanga tany, fa izao dia efa lany tamingana ireny. Ny bibi-dia any dia ny liona sy ny bera sy ny amboadia ary ny amboahaolo. Misy koa ny lambo sy ny biby diera. Ny vorona dia betsaka sady maro karazana, toy ny vorondolo, vano, takatra, goaika, papango, voromahery, etc., etc. Ny biby hafa koa dia ny mamba, tanalahy sy hoditsokatra, ary ny renitantely dia misy betsaka toy ny aty. Ny valala sy ny vitsika dia sesehena any.—T.L.

**TAONA.** Ny taona, araka ny fanaon' ny Isiraelita, dia niankina tamin' ny masoandro indrindra, fa tsy mba tamin' ny volana loatra; fa ny fotoana notandremany ho andro firavoravoana lehibe tahaka ny Paska sy ny Pentekosta ary ny Tabernakely (na Fitoerana an-trano Rantsan-kazo)—dia nifanaraka tamin' ny fahavokaran' ny tany, indrindra fa ny vary sy ny vonin-kazo sasany izay niseho tamin' izany. Ny volana natao hoe Abiba na Nisana no nasain' Andriamanitra hitandremany ny Paska ary ho volana voalohany amin' ny taona taorian' ny nanomezana ny Lalàna tao Sinay (Eks. xii. 2). Zahao VOLANA. Ny nisehoan' ny kintana sasany, dia ny fotoan' ny fiposahany sy ny filentehany koa, no nojereny sy nataony fotoana (Mpit. v. 20, 21; Joba xxxviii. 31). Ary koa, roa ny fomba narahiny tamin' ny nanisany ny taona, raha ny raharahampivavahana sy ny raharahan' ny nofo kosa no heverina: ny andro voalohany amin' ny taona, araka ny niantombohan' ny fotoampivavahana, dia ny andro voalohany amin' ny volana voalohany (Abiba); fa ny andro voalohany amin' ny volana fahafito kosa no nataony ho niantombohan' ny raharahan' ny asa-tany sy ny varotra, etc.

Ny fizaran' ny taona tao amin' ny Isiraelita dia mazàna noheveriny ho roa ihany, dia ny fahavaratra sy ny ririnina, dia ny fotoana mafana sy ny fotoana mangatsiaka (Sal. lxxvi. 17; Zak. xiv, 8); zahao koa Gen. viii. 22. Ny Paska dia notandremana tamin' ny andro faha-14 amin' ny volana voalohany; ny Pentekosta dia tamin' ny faramparan' ny volana faharoa (Iyara na Zifa); ny andro firavoravoan' ny Trompetra dia tamin' ny andro voalahany tamin' ny volana faha-7 (Tisry); ny Andro Fanavotana, na andro fifadiana, dia ny andro faha-10 amin' ny volana faha-7; ary ny Andro Firavoravoana Fitoerana an-trano Rantsankazo dia tamin' ny andro faha-15 ka hatramin' ny andro faha-22 amin' ny volana faha-7.—J.S.

**TAPOA**: dia anaran' ny tanàna anankiray tao amin' ny anjara-tamin' ny Joda, dia tao amin' ny tany lemaka amoron-dranomasina (Jos. xv. 34). Ary koa, dia anaran' ny fitoerana anankiray tao amin' ny fonenan' ny taranak' i Josefa izy (Jos. xvi. 8). Tapoa koa dia anaran' olona (1 Tant. ii. 43), sy anarantany teo amin' ny sisin-tanin' ny Efraima sy Manase (Jos. xvii. 8).—J.S.

**TARARAKA**: isan' ny vorona fady tamin ny Isiraelita izany ka nasain' ny Lalàna tsy hohaniny (Lev. xi. 16).—J.S.

**TARGOMA**: zahao VERSIONA.

**TARSISY**: dia anaran' ny tanàna na tany roa voalazan' ny Test. Tal., dia hoheverina kely tsirairay izy.

(1) Raha ny teny maro milaza an' i Tarsisy no dinihina, dia hita fa toa tanàna azo aleha an-dranomasina avy tany Jopa, ilay seranana sy tanàna any Palestina eo amoron' ny Ranomasina Mediteraneana, izy; dia zahao Gen. x. 4; 1 Tant. i. 7; Isa. ii. 16; xxiii. 1, 6, 10-14; lx. 9; lxvi. 19; Jer. x. 9; Ezek. xxvii. 12; Sal. xlviii. 8; Jona i. 3; iv. 2, etc. Koa raha tahaka ny hevitry ny maro, Tarsisy dia sahala amin' ilay tanàna lehibe naorin' ny Foinikana avy tany Tyro any Spania atsimo, izay natao hoe *Tartessus*. Ny anaran' izy roa dia mitovitovy; ary toa nifanao raharaha Tyro sy Tarsisy (Isa. xxiii.); ary ny metaly vokatry ny tany navarina avy tany Tarsisy ho any Tyro (Ezek. xxvii. 12) dia volafotsy sy vy sy firaka ary vifotsy; ary fantatra marina fa Spania no nahazoana ireo zavatra rehetra ireo. Raha araka ny mpitantara sasany, ilay ony any Spania izay natao hoe Baetis (fa Guadalquivir ankehitriny) no natao hoe Tartessus; misampana roa izy amin' ny firaisany amin' ny ranomasina, ary ny tanàna Tartessus, hono, no naorina teo anelanelan' ny vinaniny roa.

(2) Ary raha ny teny ao amin' ny 2 Tant. xx. 36 sy ix. 21 no ampitahaina amin' ny 1 Mpan. xxii. 48 sy ix. 26, dia toa nisy Tarsisy hafa koa tao amin' ny Oseana Indiana; fa nisy sambon' i Solomona sy Josafata, izay natao tany Ezion-gebera teo amin' ny Golfan' i Akaba (Ranomasina Mena), izay voalaza ho nankany Tarsisy. Raha tahaka ny hevitry ny maro, ny tanàna sasany tany India na Seylona no tokony ho nalehan' izy ireo, fa tao ihany no nahazoany ny zavatra sasany nentiny nody, dia volamena sy ivory (vangin' elefanta) sy varika ary vorombola. Ary ny teny milaza izany biby sy vorona izany ao amin' ny Test. Tal., dia teny Indiana izy roa.—J.S.

**TARSOSY**: izany dia tanàna lehibe sy nalaza sady renivohitr' i Kilika any Asia Minora; ary ao amin' ny lemaka lehibe sy mahafinaritra amoron' ny ony Kodnosy, ka akaikin' ny lalana mankany Kapadokia no iorenany. Zavatra roa no nahalaza azy:—(1) Tao no nahaterahan' i Paoly sy nitoerany fony kely. (2) Nalaza koa izy noho ny trano fampianarana na kolejy maromaro izay naorina tao; ary ataon' ny sasany fa nalaza kokoa noho ny tany Atena aza ny fampiana-

rana tao fahiny. Fony taloha ela, nazoto tokoa tamin' ny fianarana ny mponina tao, sady nanan-karena izy, koa izany no nanaovan' i Paoly ny tenany hoe: "Izaho Jiosy avy an' i Tarsosy any Kilikia, tompon-tany amin' izay tanàna tsy kely laza." Intelo Tarsosy no voalaza ao amin' ny Filazantsara (Asa ix. 11; xxi. 39; xxii. 3). Fahiny nisy fiangonana Kristiana tao, ary mbola misy ilay atao hoe Fiangonana Armeniana ao ankehitriny, nefa ny ankabeazan' ny mponina kosa dia Mohamedana, izay be fahadalana sy faharatsiana. Rava ny tanàna lehibe sy nahafinaritra fahiny, koa kely sady ratsy ny ankehitriny. Rava koa ny fitodian-tsambo. *Tersoos* no anarany ankehitriny, ary tokony ho 30,000 no isan' ny mponina. Mbola manao lamba volon-osy fanao trano-lay izy izao, tahaka izay nataon' i Paoly fahiny.—L R.

**TARTAKA**: dia anankiray tamin' ny sampin' ny olona natao hoe Avita, izay namponenin' ny mpanjakan' i Asyria tany Samaria, nony efa resiny sy nafindrany ho any Asyria ny olona tao amin' ny fanjakan' ny Isiraely (2 Mpan. xvii. 31).—J.S.

**TARTANA**: ity teny ity dia toa anaran' ny olona izay isan' ny manamboninahitry ny mpanjakan' i Asyria (2 Mpan. xviii. 17 sy Isa. xx. 1); nefa raha tahaka ny hevitry ny sasany kosa, dia teny milaza voninahitra sy rahataha izy, ary 'komandy' na 'jeneraly,' hono, no heviny.—J.S.

**TATNAY**: izy dia governoran' ny tany tao andrefan' i Eofrata tamin' ny andron' i Dariosy Hystapesy sy Zerobabela (Ezra v. 3, etc.).—J.S.

**TAVY**. Ny tavin' ny biby madio izay naterin' ny Jiosy ho fanatitra ho an' i Jehova dia natao masina, ka nasain' ny Lalàna hodorana eo ambonin' ny alitara, indrindra fa ny sabora, dia ny tavy eo amin' ny vavony sy tsinay ary ny voan' ny biby (Lev. iii. 3, 9, 17; vii. 3, 23). Ary mora hita izay anton' izany didy izany, fa ny tavy dia ny tsara indrindra tamin' ny zava-manan' aina, ka dia mendrika tokoa haterina amin' Izay ihavian' ny soa rehetra. Fanaon' ny firenena maro koa izany, dia izay mpanompo sampy, sady mitovitovy amin' ny fanaon' ny Malagasy, raha manoso-menaka ny vatomasina sy ny fasan-drazany izy.—J.S.

**TAVY**: zahao TABERNAKELY sy TEMPOLY.

**TAVOAHANGY**: zahao KITAPO HODITRA.

**TAY**. Ao amin' ny tany any Antsinanana, roa ny zavatra fanao amin' ny tay, dia mba hatao zezika sy hatao kitay. Ny taimbiby amana anona dia nesorina tamin' ny lalamben' ny tanàna ka nentina ho any an-tsaha (Isa. v. 25; Neh. ii. 13), dia napetraka teo amin' ny tanim-bary sy tao am-pototry ny hazo manoa (Lio. xiii. 8). Ny tain-droroha avy amin' ny biby naterina ho fanatitra dia nodorana teo ivelan' ny toby (Eks. xxix. 14; Lev. iv. 11; viii. 17, zahao koa Mal. ii. 3). Nisy didy koa ny amin' ny fahadiovan' ny toby sy ny mety hatao amin' ny fivalanan' olona (vakio Deo. xxiii. 12-14), izay mety hotandreman' ny firenena rehetra na iza na iza. (Enga anie ka hotandreman' ny Malagasy koa, ao amin' ny tanànany sy ny vohiny rehetra, izany didy mahasoa sy mahamety izany.) Ary fanesoana sy fanaratsiana olona mafy loatra ny manao firinga ny tranony (2 Mpan. x. 27; Ezra vi. 11; Dan. ii. 5; iii. 26). Ny hakelin' ny kitay hazo ao amin' ny tany Syria sy Arabia ary Egypta no mahatonga ny taim-biby, indrindra ny tain' omby sy ny rameva, hotadiavina sy hotehirizina fatratra hahandroankanina (Ezek. iv. 12, 15).—J.S.

**TEBESA**: dia tanàna lehibe sy malaza indrindra tany Egypta Atsimo, izay natao hoe koa No sy No-Amona (Nah. iii. 8; Jer. xlvi. 25; Ezek. xxx. 14). Naorina tao anilan' ny ony Neily izany tanàna izany, ary na dia efa simba be ihany aza ny tempolintsampy maro sy ny tranon' andriana natao tany, dia mbola maharitra ihany ny andry vato maro sy ny rindrin-trano sy ny vavahady sasany ary ny sary vaton' ny mpanjaka sy ny sampy; koa dia isan' ny zavatra mahagaga indrindra nataon' olombelona izy noho ny hamafiny sy ny naharetany ela. Tsy misy tanàna intsony ao, fa trano bongo ratsy sasany ihany no ao ampovoan' ny ravan' ireo tempoly mahagaga ireo. Zahao NO-AMONA.—J.S.

**TEBEZA**: dia tanàna anankiray tany Palestina izay nahafatesan' i Abimeleka, zanak' i Gideona, noho ny vato tapaky ny vato fitotoam-bary izay natsipin' ny vehivavy anankiray avy tamin' ny tampon' ny trano avo (Mpit. ix. 50). Naorina tao amin' izay misy vohitra atao hoe *Tubas* ankehitriny Tebeza, dia ao amin' ny tany Galilia.—J.S.

**TEKELA**: zahao MENE.

**TEKOA**: dia tanàna tany Palestina tao amin' ny tany havoan' i Joda ary andrefan' ny Ranomasina Maty. Voalaza matetika ao amin' ny Test. Tal. izy, fa fonenan' ny vehivavy hendry izay nalain' i Joaba hampihavana an' i Davida sy Absaloma zanany (2 Sam. xiv. 2); sy tany nahabe an' Ira, anankiray tamin' ny olo-mahery telo-polo lahy, mpanompon' i Davida (2 Sam. xxii. 26); ary isan' ny tanàna nasian-dRehoboama fiarovana, sao hisy fahavalo hisehо avy tamin' ny atsimo (2 Tant. xi. 6; zahao koa Neh. iii. 5-27 sy Jer. vi. 1. Ary malaza koa Tekoa, satria tanàna nihavian' i Amosa mpaminany izy (Amo. vii. 14). Mbola hita ao ny ravan' ny trano sy izay niorenan' i Tekoa, ary atao hoe *Teko'a* mandraka ankehitriny izy.—J.S.

**TELASARA**: dia tanàna tany Mesopotamia Andrefana takaikin' i Harana sy Orfa. Voalaza ao amin' ny 2 Mpan. xix. 12 sy Isa. xxxvii. 12 izy ho tanàna nonenan' ny zanak' i Edena, izay efa lasan' ny Asyriana ta-

min' ny nanjakan' i Sankeriba.—J.S.

**TELO-NO-HO-REFY.** Ireo kintana telo mamirapiratra tsara ireo no voalazan' i Joba (ix. 9: xxxviii. 31) sy Amosa (v. 8) amin' ny teny Hebreo hoe *Chesil* (Gr. *Orion*). Koa satria isan' ny kintana miseho miharihary izy, dia voalaza miaraka amin' Ikotokelimiadilaona sy ny kintana sasany izy ho famantarana ny herin' i Jehova, Izay nametraka azy eny amin' ny lanitra. Ny mpanoratra sasany anefa mihevitra fa kintana hafa, tahaka ilay mazava sy mamirapiratra fatratra atao hoe Sirius, na Canopus, na Cor-Scorpionis, no voalazan' ny teny Hebreo hoe *Chesil*.—J.S.

**TEMA:** dia anaran' ny zanakalahin' Isimaely fahasiviny (Gen. xxv. 15), izay nahazoan' ny taranany koa ny anarany (Joba vi. 19; Jer. xxv. 23). Tema koa dia anaran' ny tanàna anankiray any Syria (*Teymà* ankehitriny), izay fonenan' izany firenena izany.—J.S.

**TEMANA:** dia zanakalahin' i Elifaza, zanak' Esao sy Ada (Gen. xxxvi. 11), izay voalaza tao aoriana koa ho isan' ny loha-firenen' ny Edomita (and. 15, 40-43). Izany koa dia anaran' ny tany (sy tanàna?) anankiray tany Edoma atsimo, izay voalaza indimy ao amin' ny bokin' ny mpaminany (Isa. xliii. 6; Jer. xlix. 7, 8; Ezek. xxv. 13; Heb. iii. 3; Oba. 8, 9). Nalaza noho ny fahandreny teo amin' ny olona tany atsinanana ny olon-Tema (Jer. xlix. 7, 8).—J.S.

**TEMPOLY.** Ny teny hoe 'tempoly' dia avy tamin' ny teny Englisy *temple*, ary izany indray avy tamin' ny teny Romana *templum*, ary milaza ilay trano vato lehibe sady tsara rafitra izay natao tany Jerosalema hivavahana amin' i Jehova sy hanaterana ny fanatitra araka ny Lalàn' i Mosesy. Indraindray koa ny hoe 'tempoly' dia enti-milaza ny trano nivavahan' ny mpanompo sampy tamin' ny andriamanitra tsi-izy, tahaka ny an' i Diana tany Efesosy (Asa xix. 24, 27) sy ny tranon-tsampy hafa koa (Joe. iv. 5 sy Asa xix. 37).

Ny toetry ny Tempoly sy ny fizarana azy ho roa ary ny filaharan' ny kianja nanodidina azy dia tsy azo fantarina marina, raha tsy fantatra tsara aloha ny fomban' ny Tabernakely; koa ny teny milaza azy tokony hovakiny sy hodinihina vao mamaky ity; fa tao amin' ny Tempoly sy ny Tabernakely koa nisy trano fidirana sy Fitoerana Masina ary Fitoerana Masina Indrindra, nefa ny tao amin' ny Tempoly dia indroa hoatra ny halehiben' ny tao amin' ny Tabernakely.

*Ny tany nanorenana ny Tempoly.* Voalaza marimarina izany ao amin' ny 2 Tant. iii. 1, dia tao an-tendrombohitra Moria tany Jerosalema, dia ilay havoana ao atsimo-atsinanana, izay nisehoan' ny anjelin' i Jehova tamin' i Davida, dia ilay fitoerana namboariny sady nofidin' i Davida teo amin' ny famoloan' i Arona Jebosita (zahao ny sarintanin' i Jerosalema, p. 362). Tamin' ny andron' i Davida toa havoana foana tsy nisy mponina izany, sady boribory loha izy, ka tsy dia malalaka loatra na ampy hanaovana ny tranon' i Jehova mbamin' ny kianjany. Dia nanaovan' i Solomona batery mafy lehibe manodidina izy, ka nototofany tany, sady teo ambany no namboarany kamory lehibe fitehirizan-drano sy trano fitoeran-javatra hafa koa teo anelanelan' ny batery sy ny havoana; ka dia tonga tokotany efa-joro malalaka tsara sady marin-tampona izy. Tsy fantatra marina izay halehiben' ny tokotany nisy ny kianja tamin' ny Tempolin' i Solomona, fa izay nataon' i Heroda dia fahazato (600 fita) tsimivadimandry. Tokony ho antsasak' izany halehibeny izany ny halehiben' ny kianjan' ny Tempolin' i Solomona.

1.—*Ny Tempolin' i Solomona.* Tsy dia Solomona mpanjaka no nihevitra voalohany hanao trano tsara rafitra hivavahana amin' i Jehova, fa Davida rainy; kanefa, na dia nankasitrahan' i Jehova aza izany hevitr' i Davida izany, izy tsy mba navelan' Andriamanitra hanao azy, satria efa nalaza ho mpiady izy sady nandatsaka ra betsaka. Fa Solomona zanany, izay hanjaka amin' ny fiadanana kosa, no neken' Andriamanitra ho mpanao sy mpanorina azy (2 Sam. vii. 1-17). Davida anefa nanangona vato sy hazo sy metaly ary harem-bevava hanaovana ny Tempoly, ary nanolotra izany mbamin' ny sary sy ny marika maro tamin' i Solomona hahavitany ny trano. Ary nony tafapetraka tsara tamin' ny fanjakany Solomona, dia nanao fanekena tamin' i Hirama, mpanjakan' i Tyro, izy hampitondra hazo betsaka avy tany Libanona hanaovana ny trano; dia nanomboka nanao ny Tempoly izy tamin' ny taona fahefatra nanjakany (B.C. 1005). Raha ny teny eo amin' ny 1 Mpan. vi. sy 2 Tant. ii. milaza ny Tempoly no ampitahaina amin' ilay teny ao amin' ny Eksodosy milaza ny Tabernakely, dia hita marimarina izay fitoviany sy izay tsi-fitovian' izy roa tonta; fa ny halehiben' izay rehetra tao amin' ny Tempoly, raha oharina amin' izay tao amin' ny Tabernakely, dia avy sasaka. Trano vato tsara rafitra izy, faha-20 (120 fita) ny halavany, ary faha-10 (60 fita) ny halehibeny. Natao miantsinanana sy miankandrefana ny trano, ary ny fidirany nanatrika ny atsinanana. Voalohany nisy fidirana, faharoa sy mamakitratra ny halavany, ary ny halehibeny dia sahala amin' ny halehiben' ny efitra roa. Teo anilany avy nisy andry roa lehibe natao hoe Jakina sy Boaza (2 Mpan. vii. 15-22). Manaraka izany nisy ny efitra voalohany izay natao hoe ny Fitoerana Masina. Faha-10 (60 fita) ny halavany, sy faha-5 (30 fita) ny halehibeny, ary ny hahavony faha-5 koa. Araka ny hevitry ny sasany, dia nisy andry roa andalana izay nitaingenan' ny loha-trano. Tsy nisy varavarankely tao amin' ny Fitoerana Masina, fa nohazavain' ny fanaovan-jiro

volamena folo izy, dia dimy teo anilany ankavanana, ary dimy tao amin' ny ankaviany (1 Mpan. vii. 49). Tao koa no nisy ny latabatra volamena fitoeran' ny mofo aseho; nefa tsy dia iray monja, tahaka ny tao amin' ny Tabernakely, fa folo kosa izy (2 Tan. ix. 8); ary tao koa no nisy ny alitara volamena fandoroana ny ditin-kazo manitra. Tao no nidiran' ny mpisorona isan-andro maraintsy hariva handoro ditin-kazo manitra sy hanamboatra ny jiro. Ary teo an-koatry ny lamba lehibe nahantona teo amin' ny ilan' ny Fitoerana Masina andrefany no nisy ny Fitoerana Masina Indrindra, izay tsy nisy varavarankely na jiro hanazava azy, fa nohazavain' ny voninahitr' i Jehova izay namirapiratra avy teo anelanelan' ny kerobima, na sarin' anjely, teo ambonin' ny Fiara. Tsy nisy fanaka hafa tao afa-tsy ny Fiaran' i Jehova ihany, ary tsy nisy nahazo niditra tao afa-tsy ny mpisoronabe ihany, ary izy aza tsy niditra tao afa-tsy tamin' ny andro iray monja isan-kerin-taona, dia tamin' ny Andro Fanavotana. Mitovy ny hahavony sy ny halavany ary ny halehiben' ny Fitoerana Masina Indrindra, dia faha-5 (30 fita) avy. Ary nanodidina ny efitra roa lehibe nisy efitra na paosin-trano madinika maromaro natao telo andalana mifanongoa (1 Mpan. vi. 5, 6); ireo dia fonenana fiambenan' ny mpisorona izay nanao ny anjara fanompoany tao amin' ny Tempoly, sady trano fanaovan-draharaha maro samy hafa nomba ny fivavahana sy ny fanatitra, ary fitoerana sy famorianjavatra samy hafa notadiavina mandrakariva tamin' ny fombam-pivavahana. Raha tahaka ny tenin' i Josefosy, dia nisy efi-trano hafa koa teo ambonin' ny efitra roa lehibe; ary izy sy ny teny ao amin' ny 2 Tant. iii. 4 samy milaza fa ny hahavon' ny trano fidirana dia faha-30 (180 fita); koa raha marina izany, dia tokony ho nisy trano avo iray na roa tao, tahaka izay hita ao amin' ny trano fiangonana lehibe (*cathedral*) maro any Eoropa.

Raha ny fomban' ny fanaovana ny Tempoly—dia ny tarehin' ny andry sy ny varavarambe sy ny varavarankely, ary ny koronosy mbamin' ny haingony, na tamin' ny vato na ny hazo (*architectural style*)—no heverina, dia tsy azo lazaina loatra izany; tamin' ny zavatra sasany tokony ho tahatahaka ny tempolin-tsampy tany Egypta ihany izy, fa tamin' ny zavatra sasany kosa dia nitovitovy tamin' ny tranon' andriana sy ny trano hafa koa tany Persepolisy any Persia izy. Tsy dia ngeza loatra ny Tempolin' i Solomona, raha oharina amin' ny tempolin-tsampy natao talohany tany Egypta, na tamin' ny tempoly nataon' ny Grika sy ny Romana tato aoriany. Koa tsy ny halehibeny na ny hahavony no nahalaza azy, fa ny hatsaran' ny vato sy ny hazo ary ny metaly nanaovana azy kosa, indrindra fa ny volamena betsaka hita na aiza na aiza tao anatiny, na tamin' ny rindrin-trano, na ny fanaka rehetra. Vato fotsy vaventy sy voapaika tsara no nanaovana ny tenan' ny trano, nefa tao anatiny dia voatemitra hazo sedera izany, ary ny hazo indray dia nopetahana takela-bolamena tsara indrindra, dia ny atin' ny trano rehetra (1 Mpan. vi. 14-22). Ary ny hazo aloha dia nasiana sarin-kerobima sy palma ary vonin-kazo vao nopetahana takela-bolamena ny ati-trano. Ary hazo kypreso no nanaovana ny gorodon' ny trano, ary hazo oliva ny varavarambe. Mahagaga toa tsy marina ny habetsahan' ny volafotsy sy ny volamena nentiny nanao ny Tempoly voalohany, fa mihoatra noho ny farantsa 5000 tapitrisa ny hevi-bidiny! Zahao pejy 538.

Nanodidina ny Tempolin' i Solomona nisy kianja roa: ny tao anatiny dia natao tamin' ny vato voapaika telo andalana sy hazo sedera iray andalana (1 Mpan. vi. 36). Tao no nametrahana ny alitara varahina lehibe fandoroana fanatitra (zahao ALITARA), sy ny tavin-drano anidina boribory lehibe, izay nipetraka tambonin' ny sarin' omby roa ambin' ny folo (zahao ny sariny miaraka amin' ity), ary ny tavin-drano varahina folo, izay kelikely kokoa noho ilay voalaza teo. Ary teo ivelan' izany kianja izany indray



*Ny Tavin-drano lehibe.*

no nisy ny Kianja Lehibe na Kianja Ivelany (1 Tant. iv. 9); natao hoe koa 'Kianjan' ny Tranon' i Jehova' izy (Jer. xix. 14). Nisy trano maromaro sy vavahady nanodidina ny Kianja Ivelany.

Tsy dia naharitra ela ny hatsaran' ny Tempolin' i Solomona, fa nalain' ny fahavalon' ny Jiosy ho babo matetika ny rakitra tao anatiny sy ny takela-bolamena izay tempitry ny trano; zahao 1 Mpan. xiv. 26; 2 Mpan xiv. 14; xxiv. 13. Ary nony efa naharitra taona 417 na 418 ny Tempoly, dia nosimban' i Nebokadnezara avokoa izy, ka nodorany niaraka tamin' ny trano rehetra tany Jerosalema (2 Mpan. xxv. 9).

2.—*Ny Tempolin' i Zerobabela.* Nony tafaverina tamin' ny Fanaboana tany Babylona ny Jiosy, dia nazoto nanorina ny Tempoly indray izy; ary Kyrosy, mpanjakan' i Persia, nanome toky azy sady nandidy fa hatolotra amin' ny Jiosy ny fanaka volamena efa nalain' i Nebokadnezara ho babo; ary namoaka teny koa izy fa ny governora solombavany hanampy amin' ny raharaha. Koa ny Jiosy izay niverina voalohany ka nentin' i Zerobabela sy Josoa dia nanomboka nanao ny Tempoly Faharoa tamin' ny taona B.C. 534 (Ezra i.). Nefa noho ny fitidonan' ny Samaritana sy ny teny nanpitondrainy hanendrikendrika an' i Zerobabela sy ny namany, dia najanon' i Artaksersesy mpanjaka ny nanaovana ny Tempoly, dia nijanona foana hatramin' ny 14 taona izy. Kanjo tamin' ny nanjakan' i Dariosy mpanjaka (B.C. 520) dia nampirisihin' i Hagay sy Zakaria mpaminany ny Jiosy handroso hanao ny Tempoly indray, ary Dariosy koa nanaiky ny hanaovany azy (Ezra v. sy vi. 1-12). Dia vita ny trano tamin' ny taona B.C. 516.

Naorina teo ambonin' ny fanorenan' ny Tempoly Voalohany io Tempoly Faharoa io, nefa nanan-tombo kely ny halehiben'y, fa ny hahavon' ny trano fidirana kosa dia antsasaky ny teo aloha, dia faha-15 ihany (90 fita). Voalaza ao amin' ny Ezra iii. 12 fa "ny olona antitra, izay efa nahita ny trano voalohany, nitomany mafy dia mafy;" tsy mba noho izy kely noho ny trano voalohany, fa noho izy dia tsotra sady kely haingo volamena sy lamba saro-bidy, raha oharina amin' ilay nataon' i Solomona; ary angamba koa satria tsy nisy intsony ny Fiara na ny voninahitr' i Jehova namirapiratra teo amboniny. Nisy kianja nanodidina ny Tempoly Faharoa sy lavarangana ho fidofan' ny mpiangona. Tamin' ny andro nataon' i Antiokosy Epifanesy (B.C. 175—163) dia nosimbany ny Tempoly, nefa nodiovin' i Jodasy Makabeo izy sady namboariny.

3.—*Ny Tempolin' i Heroda.* Ny Tempoly Fahatelo dia nataon' i Heroda Lehibe, izay ta-hahazo sitraka tamin' ny Jiosy noho ny nanaovany azy, ho lehibe sy tsara rafitra noho ny Tempoly taloha. Mpanjaka tia trano lehibe sy tsara rafitra Heroda, ary tany Jerosalema sy Kaisaria sy ny tanàna maro hafa koa izy efa nanao trano vato maro; dia nanaiky tsy hanamboatra ny ela ihany izy, fa mba hanorina izay vaovao mihitsy. Nefa satria tsy natoky azy loatra ny Jiosy, ny Tempolin' i Zerobabela tsy mba noravana avokoa, raha tsy voangona ny vato amanakazo rehetra hanaovana ny vaovao; dia nesorina tsikelikely izy, ary ny trano vaovao dia naorina niaraka tamin' ny nandravana ny trano ela. Tsy misy teny loatra ao amin' ny Soratra Masina milaza ny toetry ny Tempolin' i Heroda, koa ny tantara nosoratan' i Josefosy ihany no ahafantarantsika izay halehibeny sy hatsarany.

Ny trano Tempoly—raha ny halehibeny no heverina—dia nitovitovy ihany amin' ilay nataon' i Zerobabela, fa ny kianja nanodidina azy kosa dia lehibe lavitra; fa nataon' i Heroda ny tokotany nisy ireo tamin' ny nanaovany batery vaovao, ka dia faha-100 (600 fita) tsimivadimandry ny manda teo ivelan' izy rehetra. Natomboka tokony ho tamin' ny taona B.C. 20 na 21 ny nanaovana ny Tempoly, ary ny trano masina dia vitan' ny mpisorona sy ny Levita (izay efa nianatra ny raharahan' ny tambato sy ny mpandrafitra) tamin' ny enin-taona sy enim-bolana; fa ny kianjany mbamin' ny trano maro manodidina azy sy ny vavahady, etc., tsy vita raha tsy afaka valo taona indray; ary hatramin' ny ela ihany taorian' izany aza dia mbola nisy trano hafa koa nanampy; ka dia hoy ny Jiosy tamin' i Jesosy Tompo: "Enina amby efa-polo taona no nanaovana ity Tempoly ity" (Jao. ii. 20). Ny trano Tempoly tsy dia teo ampovoan' ny kianja mihitsy, fa teo avaratr' andrefany kely, sady teo antampon' ny havoana, ao amin' izay misy vatolampy mbola mitranga kely eo ambonin' ny tokotany. Ary ny kianja nanodidina azy dia nanao ambaratonga niakatra hatreny ivelany ka hatreny anatiny; ka dia hita miharihary avy ery an-tanàna ny Tempoly, na dia nisy trano avo maro aza nanodidina azy.

Ny kianja voalohany sady malalaka indrindra no natao hoe Kianjan' ny Jentilisa, satria azon' ny firenena rehetra nidirana. Tao no nanaovana ilay tsenan' omby amana ondry izay noravan' i Jesosy Tompo indroa (Jao. ii. 14-16; Mat. xxi. 12, 13); tao koa no nampianarany ny vahoaka matetika; tao no nitorian' ny Apostoly, rehefa lasa niakatra tany an-danitra ny Tompony (Asa iii. 11; v. 20, 21, 42); ary tao no nisamborana an' i Paoly Apostoly (Asa xxi. 21-35). Nanodidina io kianja io nisy lavarangana nisy tatony marin-tampona nitaingina tamin' ny andry vato sy ny manda lehibe teo ivelany, ka dia fialofana amin' ny ranonorana sy ny hainandro izany; fa ny miendrika kodiadiana indrindra dia ny lavarangana teo atsimony, izay sady avo no lehibe lavitra noho ny teo amin' ny lafiny telo. Faha-100 ny halavany,

ary faha-8 ny sakany; nisy andry vato 162 malahatra ho telo andalana, izay nitondra ny tafony; koa dia avo kokoa sady malalaka kokoa teo ampovoany noho ny *cathédrale* lehibe izany 'Fidira-mpanjaka' izany, fa natao avo sy malalaka teo ampovoany sady nisy andry vato roa andalana nampisaraka azy tamin' ny ilany avy.

Tao anatin' ny Kianjan' ny Jentilisa nisy fefy na arofanina vato nisy vavahady maro hidiran' ny Jiosy ao amin' ny kianja ambony izay avoavo kokoa. Teo anilan' ireo vavahady ireo dia nasiana vato fisaka nisy soratra amin' ny teny Grika sy Romana mandrara ny vahiny izay tsy Jiosy tsy hiditra ao, sao hotorahana-bato izy. Vakio Asa xxi. 28, izay ahitantsika fa Paoly dia nampangaina fa nitondra an' i Trofimo, izay Grika, tao anatin' izany fefy izany ka natao ho nandoto ny fitoerana masina. Io fefy io koa no nataon' i Paoly hoe "efitra fisarahana" (Efes. ii. 15), izay noravan' i Kristy. Tao anatin' ny fefy nisy mànda vato, faha-10 ny hahavony teo ivelany, fa faha-6 ihany tao anatiny, izay nanodidina ny kianja teo anatiny, izay hany nidiran' ny Isiraelita. Nozaraina roa izany kianja izany: ny tao atsinanany dia natao hoe Kianjan' ny Vehivavy, satria tsy nahazo nandroso niankandrefana ny vehivavy. Faha-34 ny halavan' izany kianja izany mianavaratra sy mianatsimo, fa faha-9 na faha-10 ihany miantsinanana sy miankandrefana. Fa ny teo andrefana kosa, sady teo ambonin' ny Kianjan' ny Vehivavy indray, no natao hoe Kianjan' ny Isiraelita (dia ny lehilahy), ary izany koa no nanodidina ny Kianjan' ny Mpisorona izay nisy ny tena Tempoly. Maromaro ihany ny vavahady tsara ratitra fidirana teo amin' ireo kianja roa ireo; ny vavahady tany atsinanana, izay milaza indrindra noho izy nanatrika ny Tempoly mihitsy, dia be haingo loatra, ka dia natao hoe Itsaraendrika (Asa iii. 2); ny lela-varavarana dia natao amin' ny metaly saro-bidy indrindra, izay natao hoe 'varahin-korintiana,' dia volamena sy volafotsy sy varahina voaharo. Maro koa ny trano fitehirizana zavatra sy fanaovan-draharaham-pivavahana tao anatin' ireo kianja roa ireo: dia trano fampianarana ho an' ny mpanora-dalàna (izay niresahan' i Jesosy Zaza tamin' ny mpampianatra; Lio. ii. 56), sy trano niangonan' ny Synedriona, sy trano fiandrasana ho an' ny mpisorona, sy trano fitehirizana ny sira sy ny kitay hazo sy ny rano, ary ny zanak' ondry hatao fanatitra isanandro, sy hanaovana ny mofo-aseho, etc., etc.

Tao anatin' ny Kianjan' ny Isiraelita sady nohodidininy, nefa teo amboniny kely, no nisy ny Kianjan' ny Mpisorona, ary nisy fefy vato, roan-jehy ihany ny hahavony, izay nampisaraka azy tamin' ny kianja teo ivelany. Tao anoloan' ny trano fidiran' ny Tempoly nisy ny alitara varahina lehibe fanaterana ny fanatitra odorana isan-andro. Ary teo anilan' izany, dia teo avarany, nisy andry sy faraingo sy masom-by maromaro famatorana ny biby hovonoina sy fanantonana ny fatiny hendahana, mbamin' ny latabatra vato hanamboarana ny saboran' ny biby hatao fanatitra. Teo koa nisy ny tavin-drano hanozan' ny mpisorona ny tongony amantanany vao nanao ny raharaha masina rehetra izy.

Ary teo ampovoan' ny Kianjan' ny Mpisorona sady nohodidininy nisy ny tranon' ny Tempoly. Araka izay voalaza teo, dia nitovitovy ny fizarana azy teo anatiny—dia trano fidirana, sy Fitoerana Masina ary ny Fitoerana Masina Indrindra—amin' ny tempoly roa nialoha azy; nefa ny efi-trano kely maromaro nanodidina ny efitra roa lehibe dia malaladalaka kokoa noho ny taloha. Ny halavany teo ivelany, hoy Josefosy, dia faha-25 (180 fita), ary ny halehibeny faha-15 (90 fita); nefa nisy trano (angamba trano avo) nandroso teo andaniny roan' ny trano fidirana, ka dia faha-25 ny halehibeny; ary ny hahavony teo amboniu' ny trano fidirana dia faha-25 koa. Vato fotsy tsara paika sady vaventy indrindra, hono, no nanaovana ny rindrin' ny Tempoly, ary ny tafony dia metaly ankosotra volamena avokoa; koa namirapiratra mahafinaritra indrindra izy raha tsinjovina lavitra, indrindra raha nisy hainandro, ka niseho tsara ny masoandro. Teo anilan' ny trano fidirana nisy sariu' ny hazo voaloboka nisy sampaho sy ravina betsaka vaventy natao amin' ny volamena avokoa; ary izany angaha dia tandindon' ny firenen' ny Jiosy (zahao Jer. ii. 21; Ezek. xix. 10; Joela i. 7); ary izany hazo voaloboka volamena izany koa toa nalain' i Jesosy Tompo hatao fanoharana milaza ny tenany (Jao. xv.). Nisy varavarana lehibe fidirana tao amin' ny Fitoerana Masina, sady nisy lamba matevina sady tsara endrika no saro-bidy indrindra nahantona teo koa. Ny fanaky ny trano dia sahala amin' ilay teo aloha tamin' ny Tempolin' i Solomona, afa-tsy ny Fiara; fa tsy nisy zavatra akory tao amin' ny Fitoerana Masina Indrindra afa-tsy vato fisaka monja, izay namafazan' ny mpisorona be ny ran' ny fanatitra. Ary izany no nahagaga an' i Pompey, komandy Romana, izay niditra tao tamin' ny nahazoany an' i Jerosalema (B.C. 63), sy Titosy, izay niditra tao koa tamin' ny nandrobana ny Tempoly. Teo anelanelan' ny Fitoerana Masina sy ny Fitoerana Masina Indrindra nisy lamba lehibe sady matevina no voatenona tsara nahantona mba hampisaraka azy roa. Ary izany no "efitra lamba tao amin' ny Tempoly" izay triatra nizara roa hatrany ambony ka hatrany ambany tamin' ny nahafatesan' i Kristy teo amin' ny hazo fijaliana (Mat. xxvii. 51). Ny amin' ny hevitr' izany, vakio Heb. x. 19-23.

Raha ny tarehin' ny Tempolin' i Heroda

**no heverina, dia tokony ho tahaka ny tempoly sy ny trano hafa nataon' ny** Romana tamin' izay andro izay ihany; ary tamin' ny **andron'** ny Tompontsika dia tokony ho isan' ny trano tsara rafitra sy tsara endrika indrindra eran' izao tontolo izao izy. Nefa tsy naharitra ela ny hatsarany; fa noho ny nandavan' ny Jiosy ny Mesiany sy ny nitomboan' ny ditrany sy ny haratsiany, dia navelan' Andriamanitra ho resin' ny Romana izy. Koa tamin' ny taona A.D. 70 Jerosalema nohodidinin' ny miaramila Romana nentin' i Titosy, komandy nalaza; ary na dia niady mafy sady sahisahy mihitsy aza ny Jiosy, ny Tempoly dia lasan' ny Romana, ary tamin' ny faha-15 Joly dia nodoran' ny miaramila anankiray, izay nanipy afo teo anatin' ny trano. Zavatra nampalahelo an' i Titosy loatra izany; nefa izy sy ny manambonina-hiny sasany niditra ka namonjy ny fanaka volamena, ka saiky tsy namonjy ny ainy izy, fa nandroso fatratra ny lelafo. Dia nandeha ra be ny kianjan' ny Tempoly, fa trano fiarovana mafy koa izy, ary natoky tokoa ny Jiosy fa tsy havelan' Andriamanitra ho resin' ny fahavalony izy; nefa rava ny tanàna, may ny Tempoly, ilay trano masina sady tsara endrika izay nireharehany; ary izy rehetra dia nentiny ho babo ka namidy ho andevo mandrapaha-tsy nisy hividy azy intsony. Rava sy simba avokoa ny Tempoly, ary ana-ka ny tenin' ny Tompo, tsy nisy vato navela nifanongoa ka tsy noravana (Mar. xiii. 2).

Tao aorian' ny nandravana ny Tempoly nisy tempolin-tsampy naorina tao; ary taorian' izany indray nisy trano fivavahana Mohamedana naorina tao, izay maharitra mandraka ankehitriny sady tsara rafitra tokoa.

*Andrefana.*




*Atsinanana.*

*Fizahan-teny.*

**A.** Fitoerana Masina Indrindra.
**B.** Fitoerana Masina.
**C.** Alitara varahina lehibe.
**D.** Tavin-drano lehibe.
**E.** Kianjan' ny Mpisorona.
**F.** Kianjan' ny Isiraelita.
**G.** Fiakarana lehibe.
**H.** Kianjan' ny Vehivavy.
**I.** Vavahady Itsaraendrika.
**J.** Kianjan' ny Jentilisa.
**K.** Vavahady Sosana.
**L.** Fidiran' i Solomona.
**M.** Lavarangana (ny ao atsimo dia ilay 'Fidiran' ny Mpanjaka,' zahao pejy 744).
**N.** Mànda manodidina ny Tempoly.

Tsy hita intsony ny vato na iray aza amin' ny tranon' ny Tempoly, fa ny batery lehibe nanodidina ny kianjany mbola maharitra mafy ihany. Vato vaventy dia vaventy ny vato sasany nanaovana ireo, ary lalina, fa tokony ho taha-15 ny halalin' ny fanorenany ao ambanin' ny tany. Ny sasany amin' ireo batery ireo tokony ho hatramin' ny andron' i Solomona, fa mbola hita ny soratra fanaon' ny Foinikana eo amin' ny vato. Mitombo isan-taona izao ny fahalalantsika ny amin' ny toetry ny Tempoly, fa misy sosiety any Englanda izay manarama olona, dia manambonimahitra sy mitaramila, hihady ny tany sy handinika azy; ary maro ny zavatra vaovao izay hita tao anatin' ny 20 taona vao lasa izay manazava ny tenin' ny mpitantara, indrindra fa ny nanoratra ny Soratra Masina.

Izay ta-hahalala bebe kokoa ny amin' ny Tempoly sy ny fombam-pivavahana fanao tany isan-andro tokony hamaky ny teny ao amin' ny *Mpanolo-tsaina* I., May 1877, pp. 20-29, atao hoe "Ny Andro iray teo amin' ny Tempoly." Ary aoka ny sarintany na *plan* eo aloha no hodinihina tsara, hahitana ny filaharan' ny kianja sy ny fizarana ny tranon' ny Tempoly.—J.S.

**TENONA sy MANENONA.** Araka ny hevitry ny olona sasany, dia ataony fa ny Egyptiana no namorona ny tenona voalohany indrindra; kanefa tsy dia misy vavolombelona ahafantarana izany, fa hono ihany. Azo lazaina marina anefa fa efa ela dia ela tokoa no nahaizan' ny Egyptiana nanenona, ary ilay fitafiana "rongony fotsy madinika" (Gen. xli. 42), izay nomen' i Farao an'i Josefa, no vavolombelon' izany. Ary ny hadiniky ny rongony, izay hita tao amin' ny *momy* tany Egypta, sy ny hatsaran-tarehiny dia mitovy amin' izay somizy madinika tsara indrindra ataon' ny Vazaha any Eoropa ankehitriny. Angamba ny Zanak' Isiraely dia efa nahay nanenona rahateo talohan' ny nivahiniany tany Egypta; kanefa tokony ho tany Egypta mihitsy no nahaizany tsara ny manenona; ary ny nanenomany ny lamba natao rakotry ny Tabernakely sy ny Tempoly, ary ny fitafiana hafa koa, no vavolombelon' ny fahaizany (Eks. xxxv. 35; 1 Tant. iii. 14).

Ny foto-javatra notenomina hatao lamba fitafiana tany Palestina sy tany Egypta ary tany amin' ny tany sasany koa tany Asia dia volon-drameva, sy volon-osy, sy landihazo, sy volon' ondry, ary rongonim' bazaha. *Ny volon' angamenarara* sy *ny volon-osy* no fanao lamba ratsiratsy, toy ny lay sy ny lamba fisaonana (1 Mpan. xxi. 27; 2 Mpan. xvi. 15; Isa. xxxii. 11), ary ny fitafian' ny mahantra, ka dia toy ny jiafotsy sy ny rongony ary ny jabo atỳ amintsika izy. Voalazan' i Mosesy fa lamba volon' osy no natao rakotry ny Tabernakely (Eks. xxvi. 7-9). Ary voalazan' i Matio fa lamba volon-drameva ihany no notafin' i Jaona Mpanao-batisa.

*Ny landihazo sy ny volon' ondry* no fitafian' ny olona antonontonony, ary voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina ho natao lamba izy (Lev. xiii. 47; Oha. xxvii. 26; 13; Ezek. xxvii. 18); ka dia tahaka ny soga eto amintsika ankehitriny izy tamin' ny Jiosy tamin' izany andro izany. Voalazan' i Ezekiela fa volon' ondry no isan' ny zava-tsoa namidy tao an-tsena tao Tyro.

*Ny rongonim-bazaha* no nanaovana ny lamba izay voalaza ao amin' ny Soratra Masina ho hariry. Zava-maniry toy ny rongony eto amintsika izy; ary ny hodiny no alaina atao lamba rongonim-bazaha. Ny karazany anankiray, izay antonontonony ihany ny hatsarany, dia natao hoe "hariry", ary ny iray, izay tsara sady madinika dia madinika, dia natao hoe "hariry madinika"; ary lamba toy izany no namonosan' i Josefa sy Nikodemosy ny fatin' ny Tompo. Izany hariry izany dia toy ny somizy eto amintsika. Ny mangaro ny volon' ondry sy ny hariry hatao fitafiana dia zavatra noraran' ny Lalàna mafy dia mafy mba tsy hataon' ny Jiosy (Lev. xx. 19; Deo. xxii. 11).

Ireo zavatra rehetra notenomina hatao fitafiana ireo dia samy tsy maintsy nofolesina tsara na namboarina tamin' ny fomba hafa. Tany Egypta dia raharahan' ny tovovavy ihany ny mamoly: fa tany Palestina kosa dia raharahan' ny vehivavy lehibe (Eks. xxxv. 25, 26). Ampela tahaka ny an' ny vehivavy eto no nentiny namoly; ary saiky mitovy indrindra amin' ny fanaon' ny mpamoly eto amintsika ny fanaony azy, fa ny vohavoha, etc., nohazoniny tamin' ny tanany ankavia, ary ny tanany ankavanana no nampandihy ny ampela. Hoy Solomona, raha milaza ny vehivavy izay mahavatra tsara ny tokantranony: "Mizaha volon' ondry sy rongony (rongonim-bazaha) izy, ary mazoto miasa amin' ny tanany. Mandray ny fihazonambohavoha izy, ary ny tanany mihazona ny ampela" (Oha. xxxi. 13-19).

Ny fanenomana dia tsy voalaza loatra ao amin' ny Soratra Masina, ka dia tsy azo fantarina loatra afa-tsy izay vitsivitsy voalaza ao ihany. Ao amin' ny Mpitsara (xvi. 13, 14) dia misy teny fohifohy milaza ny amin' ny vodi-tenona sy ny hombony. Zahao koa 1 Sam. xvii. 7; 2 Sam. xxi. 19. Ary hoy Joba: "Faingana noho ny famahanantenona ny androko" (Joba vii. 6).

Ny manenona tamin' ny Jiosy sy ny Egyptiana dia anjara raharahan' ny vehivavy, tahaka ny eto amintsika; kanefa raha nanenona izy dia tsy mba nampandriny tahaka ny fanao eto ny tenona, fa natsangany, ka ny vodi-tenona dia nahantony tamin-javatra naoriny mafy, ary notenominy avy eo ambany, ka nitsangana ny mpanenona no nanao ny tenzavany. Nony efa vita dia notapahiny, ka izany koa no nentin' i Hezekia hilaza ny fahafatesana, fa hoy izy: "Ahoroko tahaka ny tenona ny androko, fa efa notapahiny ho

afaka amin' ny haraka izy" (Isa. xxxviii. 12). Ary tamin' ny nanorenana ny Tabernakely dia hoy ny teny izay milaza ny nataon' i Bezalela sy Aholiaba ary ny namany: "Ary efa nofenoiny fahendrena izy roa lahy, hanaovany ny taozavatra samy hafa, dia amin' ny manga sy volomparasy sy mena ary ny rongony madinika ary ny an' ny mpanenona" (Eks. xxxv. 35). Ary na dia mandraka ankehitriny aza dia mbola saiky toy izany voalaza izany ny fomban' ny fanenoman' ny olona any Arabia sy India ary ny any amin' ny tany sasany koa. Ary nahay nanenona lamba tsy misy vitrana koa ny Jiosy, dia ilay lamba tsy nisy vitrana notafin' ny Tompo (Jao. xix. 23, 24) no vavolombelon' izany. Ary tsy izany ihany, fa ny Jiosy dia nahay nandravaka ny lamba tamin' ny ravaka natao hoe "asa harato" sy "asam-panjaitra," dia lamba nasiana haingo tsara nozairina taminy. Ary afa-tsy ny Egyptiana sy ny Isiraely, dia nisy firenena hafa koa nahay tsara ny amin' ny tenona, dia ny Foinikana sy ny Babyloniana, etc.

Mahagaga loatra ny hadiniky ny rongony sasany izay hitan' ny olona any Egypta; fa eto amintsika dia ny somizy no lamba madinika indrindra; kanefa ny rongony izay vaventy indrindra tany Egypta dia mitovitovy amin' ny somizy madinika indrindra eto amintsika. Rongony madinika tsara avy tany Egypta no nalain' ny Foinikana hatao laintsambo noho ny hamafiny (Ezek. xxvii. 7).—F.

**TEODASY**: dia anaran' izay lehilahy Jiosy anankiray nitarika olona tokony ho 400 hiandany aminy hiodina hanohitra ny Romana. Ao amin' ny Asa v. 36, dia ny lahateny nataon' i Gamaliela teo anatrehan' ny Synedriona, no isehoan' ny anarany. Nitady handrendrika ny Jiosy hanaiky azy ho Mesia izy; voavono anefa izy, ary voahahaka izay rehetra nanaiky azy. Tsy misy fantatra marina ny amin' i Teodasy afa-tsy izany voalazan' i Lioka izany ihany; kanefa tamin' ny taona nahafatesan' i Heroda Lehibe dia fantatra fa nisy tabataba maro tao Palestina, ary nisy mpiodina maromaro andiany izay samy nanana ny lehibeny avy, ka tokony ho anankiray tamin' ireny ity Teodasy voalaza amin' ny Asa ity. Anarana niombonan' ny maro ny hoe Teodasy. Nisy Teodasy anankiray izay niodina tamin' ny Romana sahabo ho 15 taona taorian' ny nanaovan' i Gamaliela izany laha-teny voalazan' i Lioka amin' ny Asa izany. Tsy izy no voalaza eto anefa, fa tsy maintsy ho nisy Teodasy hafa koa talohan' izany koa izay notsarovan' i Gamaliela ka nalainy ho fananarany ny Synedriona.—J.PI.

**TEOFILOSY**: dia anaran' ilay olona izay nanoratan' i Lioka ny Filazantsarany sy ny Asan' ny Apostoly (Lio. i. 3; Asa i. 1). Satria izy no nahazoana ireo boky roa nosoratan' i Lioka, kanefa tsy misy lazain' ny Soratra Masina akory ny tantarany, fa ny anarany fotsiny no miseho, dia maro ny vinany efa natao hamantarana azy. Rehefa voafototra ireo anefa, dia izao ihany no fantapantatra; satria ao amin' ny Lio. i. 3 no misy ilay teny voadika hoe "Tsara indrindra" nosoratan' i Lioka ho fanajana an' i Teofilosy, ary teny hita fa fanajana mpanapaka sy lehibe fihaizay izany, tahaka an' i Feliksa sy Festosy (Asa xxiii. 26; xxiv. 3; xxvi. 25), dia tokony ho efa lehilahy Jentilisa izy, angamba lehilahy Romana manamboninahitra na mpanapaka aza, izay efa mpianatr' i Lioka na Paoly tao Roma ary niova ho Kristiana. Ary noho ny fanirian' i Lioka azy ho tsara orina tamin' ny finoana an' i Kristy izay efa neken' i Teofilosy, dia nalahany tsara ny tantaran' i Jesosy Kristy tao amin' ny Filazantsarany hovakiny, sy tantara milaza ny niandohan' ny Fiangonana koa ao amin' ny Asan' ny Apostoly. Ny dikan' ny anarana hoe Teofilosy dia "Ilay tia an' Andriamanitra."—J.PI.

**TERA**: dia rain' i Abrahama sy Nahora any Harana, ka dia razamben' ny firenena maro, dia ny Isiraelita sy ny Isimaelita sy ny Midianita sy ny Moabita ary ny Amonita izy (Gen. ix. 24-32). Voalaza fa mpanompo sampy izy (Jos. xxiv. 2), ary nonina tany Oran' ny Kaldeana tao an-dafin' ny Eofrata (Gen. xi. 28); kanefa niala tamin' ny fonenany niaraka tamin' i Abrahama sy Saraina ary Lota izy, dia tonga tao Harana ka nonina tao (and. 31). Ary 205 taona no andro niainan'i Tera, dia maty tany Harana izy (Gen. xi. 32).—J.S.

**TERAFIMA**: teny Hebreo ity ary milaza sary izay nataon' ny firenena maro tany aloha ka fanao niaraka tamin' ny nanaovany ody mahery (zahao SIKIDY). Maromaro ihany ny teny ao amin' ny Test. Taloha milaza azy, ary ireo no ahitantsika fa isan' ny fomba ratsy izay narahin' ny taranak' i Abrahama izay nahalala ny Andriamanitra marina, ka nakambany tamin' ny nanompoany Azy. Nefa kosa dia isan' ny fomba izay norarana mafy tsy tokony hataon' ny Jiosy, ka dia natao hoatra ny fanaovana ody mahery sy ny fanompoan-tsampy izy. Tsy voalaza marina izay tarehin' ireo terafima ireo, na izay halehibeny, nefa tahatahaka ny tarehin' olona izy ary tsy dia kely loatra. Ny teny voalohany ny amin' ny terafima dia ao amin' ny Gen. xxxi. 19-30, milaza ny nangalaran-Rahely ny terafiman' i Labana rainy, sy ny nitadiavan' i Labana azy, mbamin' ny teniny milaza azy fa 'andriamaniny,' na dia fantany aza Jehova. Tao aorian' izany Jakoba nanome teny ny ankohonany mba hariany "ny andriamanitra tsy izy" (terafima) tao aminy (Gen. xxxv. 2-4); nefa mbola nisy notehirizin' ny Zanak' Isiraely ihany tamin' ny andron' i Josoa (xxiv. 14), ary tao aorian' izany koa tamin' ny andro nanapahan' ny Mpitsara (Mpit. xvii., xviii). Mikala, vadin' i Davida, koa nanana terafim atao

an-tranony (1 Sam. xix. 13) ary voalazan' i Hosea mpaminany fa ny manao terafima sy ody mahery dia isan' ny heloka lehibe nahadiso ny Zanak' Isiraely (iii. 4, 5); zahao koa Zak. x. 3. Terafima koa no isan' ny fomba fanaovan-tsikidy izay narahin' ny Babyloniana (Ezek. xxi. 19-22). Zahao pejy 697.—J.S.

**TEREBINTA**: ity dia tenymilaza karazankazo vaventy izay maniry any Palestina, ary ataon' ny sasany fa tokony ho dikan' ny teny Hebreo *el, elah, elon* (Gen. xiii. 18), *ilan, allah* sy *allon*. (Avy amin' ny foto-teny Hebreo *ul* sy *il* ireo, ary ny heviny dia 'matanjaka.') Nefa, araka ny hevitry ny maro, 'ôka' no dikany marina, ary mbola maro ny ôka vaventy any Libanona. (Ilay hazo avo ao andrefan' ny Trano Fitsaboana taloha tany Analakely dia karazan' ôka.)—J.S.

**TERTIO** (*Fahatelo*): dia mpanoratra ho an' i Paoly tany Korinto ka nisolo tanana azy tamin' ny nanoratany ny Epistily ho an' ny Romana (xvi. 22). Angamba avy tany Roma izy, ka dia fantatry ny Kristiana tany.—J.S.

**TERTYLO**: izy dia mpandaha-teny Romana anankiray izay nokaramain' ny mpisoronabe sy ny Synedriona hisolo vava azy ka hiampanga an' i Paoly Apostoly teo anatrehan' i Feliksa, mpanapaka Romana, tany Kaisaria (Asa xxiv. 1-8). Maromaro ny olona tao amin' ny Romana no nahay tamin' ny lalàm-panjakana ka nahazo ny fivelomany tamin' izany raharaha izany, fa nisolo vava ny olona nanana ady na izay diso tamin' ny lalàna izy. Hitantsika amin' ny teny nalahatr' io Tertylo io fa lehilahy nalefaka am-bava izy ka nandrobo an' i Feliksa. Nefa nisy marina kely koa tamin' izay nataony, fa Feliksa efa nampangina ny olona sasany izay nila hiodina sy hikomy tamin' ny Romana. Ary tsy menatra koa Tertylo hiampanga an' i Paoly sy hanaratsy azy foana noho ny fahazotoany nampiely ny filazantsara.—J.S.

**TESALONIANA, Ny Epistily Voalohany ho an' ny.** 1.—*Ny Nanoratra azy.* Araka izay voalazan' ny and. 1 (toko i.), Paoly Apostoly no nanoratra ity Epistily ity, sady efa neken' ny olona rehetra sy ny mpitantara ny Fiangonana hatramin' ny voalohany izany. Nefa nisy olona roa lahy koa izay nakamban' i Paoly tamin' ny anarany, raha nanoratra ho an' ny Tesaloniana izy, dia Silasy sy Timoty. Ary ny sasany nieritreritra hoe: Moa nitovy fahefana sy fahalalana tamin' ny Apostoly va izy roa lahy ireo no nikambanan' i Paoly anarana toy izany? Moa avy tamin' i Silasy sy Timoty koa ny hevitry ny teny eo amin' ny Epistily? Ary moa mba nampianarin' ny Fanahy Masina va izy roa lahy handahatra ny Fiangonana sy hanambara ny lalàn' i Kristy tahaka an' i Paoly? Dia azontsika valiana hoe: Tsy izany tsy akory no tokony hoheverina, fa ny Apostoly ihany, izay nofidin' i Kristy, no nomen' ny Tompo fahefana hilaza ny lalàn' ny fanjakany sy handahatra ny fiangonana rehetra. Tsy mba isan' ny Apostoly na Silasy na Timoty, na dia mpaminany sy mpitori-teny aza izy. Dia tenin' i Paoly ihany ity Epistily ho an' ny Tesaloniana ity sy ny epistily hafa koa, na dia misy ny anaran' ny namany sy ny sakaizany sasany aza izay nakambany tamin' ny azy amin' ny teny fiarahabana voalohany; zahao koa ii. 18; iii. 1, 5; v. 27. Inona ary no anton'ny nilazan' i Paoly ny anaran' ny olona hafa? fa tsy amin' ity Epistily ity ihany no misy azy, fa misy koa amin' ny 1 Kor., 2 Kor., Gal., Fil., Kol., sy Filem.; ary amin' ny Epistily ho an' ny Romana sy ho an' ny Efesiana ihany no tsy misy. Ho hitantsika marimarina izay hevitry ny Apostoly amin' izany, raha ny nanajan' i Paoly ny namany, sy ny nitiavany azy, ary ny nanetreny tena no tsarovantsika. Ary koa, fantatr' i Paoly ny soa nataon' ireo sakaizany ireo tamin' ireo fiangonana nanoratany ny epistiliny, mbamin' ny nampianarany azy, ary ny nifankatiavan' roa tonta. Ary angamba ta-hampahery azy izy, sy ta-hampitoetra ny fahefan' ireo sakaizany ho mpitandrina ny fiangonana, na ho irany, raha sendra hirahiny Paoly izy roa lahy ho solombavany amin' ny aoriana. Ny anaran' i Silasy sy Timoty no nolazain' i Paoly, hoy ny sasany, satria mpanoratra tao aminy angamba izy, fa indrindra satria Silasy sy Timoty niaraka taminy raha nankany Tesalonika tamin' ny voalohany, sady nandefitra fanaratsiana sy fanenjehana niaraka tamin' i Paoly teo izy roa lahy; vakio Asa xvii. 1-10. Ary Timoty koa nahalala tsara ny toetry ny Tesaloniana, satria vao haingana taorian' ny nialan' i Paoly tany Tesalonika, izy no nirahin' ny Apostoly hamangy ny fiangonana sy hampianatra azy (iii. 4-12).

Araka ny hevitry ny ankamaroan' ny mpanoratra hevi-teny, ity dia voalohany indrindra amin' ny epistily rehetra nosoratan' i Paoly. Ary ny teny farany toa manamarina izany, fa hoy izy: "Mampianiana anareo amin' ny Tompo aho, mba hovakina amin' ny rahalahy masina rehetra ity epistily ity" (v. 27). Dia hoy ny sasany: Tsy ity Epistily ho an' ny Tesaloniana ity ihany no nilazany izany, fa nilaza izay sitrapony ny amin' ny taratasy rehetra izay mbola hosoratany amin' ny andro ho avy. Voalohany amin' ny epistily rehetra eo amin' ny Testamenta Vaovao ity, dia nasain' i Paoly hovakina ho an' ny Kristiana rehetra tao ampiangonana.

2.—*Ny Olona nanoratana azy.* Ny amin' ny tanàna fonenan' ny Tesaloniana, zahao Tesalonika.

Paoly ihany no nitory ny filazantsara voalohany tany Tesalonika, tamin' ny Diany

nitety tany Fanindroany, araka izay voalaza eo amin' ny Asan' ny Apostoly. Silasy no niaraka taminy, ary araka ny fanaony, dia niditra teo amin' ny synagoga tamin' ny Sabata izy roa lahy (Asa xvii. 1). Maro ny olona nino ny teniny, ary tsy Jiosy ny ankabeazany, fa maro no Jentilisa izay efa nahafoy ny sampiny rahateo, ka tonga proselyta sy mpivavaka amin' i Jehova; ary maro koa tamin' ny vehivavy nanan-kaja teo amin' ny tanàna no nanaiky ny teny notorin' i Paoly. Manaraka izany indray, nisy Jentilisa hafa koa izay efa mpanompo sampy, nefa niova ka nino rehefa nandre ny filazantsara. Koa amin' izany, ny ankamaroan' ny Kristiana tany Tesalonika dia Jentilisa, fa tsy Jiosy; zahao i. 9. Ny teny eo amin' ny Asa milaza ny nalehan' i Paoly teo *intelo*, ary tamin' ny voalohany tsy dia nijanona ela loatra tao, fa nenjehin' ny Jiosy tsi-mino izy, dia nankany Beria; vakio Fil. iv. 16; 1 Tes. ii. 9; iv. 15. Raha ny Epistily no dinihintsika tsara, Paoly dia tokony ho efa nitory sy niteny be ihany ny amin' ny hihavian' i Kristy indray handova ny fanjakany (i. 10); dia mifanaraka amin' izany hevitra izany ny teny nentin' ny Jiosy niampanga azy ka nanao azy ho nitady handrava ny fanjakan' ny Romana, ary hanangana mpanjaka hafa, izay atao hoe Jesosy (Asa xvii. 7).

3.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Raha niala tany Tesalonika Paoly, be ny fahorian' ny Kristiana tao noho ny fanenjehana. Koa satria ny tenan' i Paoly dia tsy afaka hamangy azy, naniraka an' i Timoty izy mba hampitoetra sy hanome toky azy ary hampifaly ny fony (iii. 1, 2). Fa mbola naharitra fanenjehana ihany ny fiangonana; mbola tsy tanteraka ny finoany, ary mbola nila fampianarana izy. Ary teny nahafinaritra an' i Paoly no nentin' i Timoty, fa efa naharitra tsy miova tamin' ny finoana ny fiangonana; ary na dia azom-panenjehana aza, dia tsy nihemotra izy, fa ny zotom-pony sy ny fitiavany efa nitombo. Anefa kosa, nisy teny hafa koa nentin' i Timoty izay nampalahelo an' i Paoly, dia ny amin' ny fanao ratsy momba ny nanompoany ny sampy tamin' ny taloha, izay mbola narahin' ny olona sasany teo amin' ny fiangonana; ary ny nitondrany tena tsy madio. Ary tsy izany ihany, fa diso hevitra ny fiangonana tany Tesalonika ny amin' ny hihavian' i Kristy indray, izay nataony ho vetivety foana; dia nijanona tsy nanao ny lahasany intsony ny maro: zahao 1 Tes. iv, 11, 12; 2 Tes. iii, 10, 11. Ary Paoly angamba efa nahita izay nataon' ny Tesaloniana sasany raha mbola teo izy, fa olona malaina sy niriorio foana izy, nitsidika atỳ nitsidika arỳ, nandany foana ny androny, dia tonga mpilazalaza sy mpitandrina ny an' olona izy, fa ny raharahan' ny tenany navelany. Fa toy izao no hevitry ny maro:—Raha ho avy vetivety foana Jesosy Tompo, hoy izy, dia nahoana no tokony hihevitra sy hiahiahy intsony isika ny amin' izay momba izao fiainana izao? Dia nananatra azy Paoly "mba hikendry ny ho tafatoetra tsara sy hitandrina ny raharahany, ary hiasa amin' ny tanany."

Ary koa, diso hevitra indray ny fiangonana ny amin' ny toetr' izay efa nodi-mandry mino an' i Kristy. Satria ny handraisan' i Kristy ny fanjakany atỳ an-tany efa notorin' i Paoly, dia ny havany efa maty nataony fa ho very anjara, na tsy hitovy voninahitra sy fifaliana amin' izay mbola ho velona amin' ny hihavian' ny Tompo. Dia niroahana sy nieritreritra be ihany ny Tesaloniana noho izany. Hoy izy: Isika angamba ho faty amin' ny fanenjehana, raha mbola tsy tonga Jesosy Kristy, ka dia tsy hahazo anjara amin' ny fanjakany ankehitriny isika, fa tsy maintsy miandry ambara-pitsangan' ny maty rehetra amin' ny andro farany vao handova izany anjara izany. Fa ny mino izay velona amin' ny hisehoan' i Kristy no hanjaka etỳ ambonin' ny tany, hoy izy, ka hiara-manjaka amin' ny Tompo amin' izay. Dia izany no fototry ny alahelony; fa Paoly kosa nanoratra hampianatra azy fa "isika, izay velona ka mbola mitoetra mandra-pihavin' ny Tompo, dia *tsy mba hialoha* izay efa nodi-mandry tsy akory;" "ka izay maty ao amin' i Kristy no *hitsangana aloha*; ary rehefa afaka izany, dia isika izay velona ka mbola mitoetra no hakarina hiaraka aminy ho eny amin' ny rahona hitsena ny Tompo any amin' ny habakabaka" (iv. 15-17).

Nisy koa tany Tesalonika izay nanaratsy ny faminaniana, dia ny fitorian' ny olona sasany izay nohazavain' ny Fanahy Masina hanambara ny sitrapon' Andriamanitra eo amin' ny fiangonana. Dia ity Epistily Voalohany ity no nosoratan' i Paoly mba hanome toky sy hananatra azy koa: toky no nomeny noho ny faharetany sy ny fitiavany, fa anatra kosa no nomeny noho ny fahalainana sy ny fitondrantena tsy marina izay nahadiso ny sasany. Ary nampahatsiaro azy izy ny amin' ny nahatongavany taminy tamin' ny voalohany, sy ny nitoriany ny filazantsara sy ny nitiavany azy, ary ny nahazotoany hampianatra izay rehetra mahasoa ny fiangonana. Nananatra azy koa Paoly mba hihaino tsara sy hanaraka ny tenin' izay olona nitondra sy nanapaka azy teo amin' ny Tompo; dia nasainy ho masina sy hazoto ary hanetry tena, ary handeha miendrika ny niantsoan' Andriamanitra azy.

4.—*Ny Taona sy ny Tany nanoratana azy.* Tamin' ny andro nanoratan' i Paoly ny Epistily dia tafaverina Timoty ka efa nihaona indray tamin' ny Apostoly. Dia tsy ela loatra taorian' ny namangian' i Paoly ny Tesaloniana voalohany ny andro nanoratana azy, fa tamin' ny taona A.D. 52 izany. Fantatsika koa fa raha nandositra niala tany Tesalonika Paoly, dia nankany

Beria izy. Fa nisy fanenjehana koa tany Beria, dia niala teo izy ka nankany Atena. Nefa tsy nitoetra ela tany Atena aza izy, fa nandroso nankany Korinto, ary teo no nitoerany herin-taona sy enim-bolana (Asa xviii. 19). Dia tsy Atena no tanàna nanoratan' i Paoly ny Epistily (vakio iii. 1, 2, 6), fa Korinto, izay nitoerany nampianatra ela toy izay voalaza teo; teo Timoty no nihaona taminy ka nitondra ilay teny nilaza ny toetry ny fiangonana izay nampirisika an' i Paoly hanoratra ny Epistily.

5.—*Ny Fizarana ny teny.* Misy toko dimy eo amin' ny Epistily, nefa azo zaraina enina ihany izy araka ny zavatra voalazany:—

(1) Fiarahabana sy famangiana: i. 1-4.

(2) Teny milaza ny fifalian' i Paoly noho ny nahafoizan' ny Tesaloniana ny sampiny, sy ny nandraisany ny filazantsara: i. 5-10.

(3) Paoly mampahatsiaro azy ny fahazotoany sy ny fitiavany azy, raha nitory teny taminy tamin' ny voalohany izy, mba hampahazoto azy amin' ny fitondrantena marina: ii. 1-15.

(4) Teny milaza ny nanirahan' i Paoly an' i Timoty hamangy sy hampitoetra azy, ary ny faniriany mba hiaretany hatramin' ny farany ka hitombo amin' ny finoana sy ny fahamasinana: ii. 17-iv. 13.

(5) Toky ho an' ny Kristiana ny amin' ny namany izay efa maty; ary teny milaza ny hihavian' i Kristy sy ny hitsanganan' ny maty, etc.: iv. 13-18.

(6) Anatra ny amin' ny fiambenana ary ny fitiavan' ny mpitori-teny sy ny mpitandrina ny fiangonana, sy ny fahazotoana amin' ny fivavahana. Mananatra azy izy mba hamaky ny Epistily eo amin' ny fiangonana; ary mitso-drano azy: v. 1-18.—B.B. sy J.S.

**TESALONIANA, Ny Epistily Faharoa ho an' ny.** 1.—*Ny Nanoratra azy.* Efa nolazaina teo aloha fa Paoly ihany no neken' ny olona ho nanoratra ny Epistily Voalohany ho an' ny Tesaloniana; ary izy ihany koa no neken' ny maro ho nanoratra ity Epistily Faharoa ity. Ny anaran' i Silasy sy Timoty dia nakamban' i Paoly indray tamin' ny azy, tahaka izay nataony teo amin' ny Epistily Voalohany. Ny amin' ny anton' ny nanaovan' i Paoly izany, mba zahao pejy 749.

2. *Ny Anton' ny nanoratana azy.* Voalaza eo amin' ny pejy 752 ny toetry ny tanàna Tesalonika; ary ny anton' ny nanoratan' i Paoly ny Epistily Voalohany dia efa voalaza koa teo amin' ny pejy 750. Dia tsy niova loatra ny toetry ny Apostoly na ny fiangonana tany Tesalonika tamin' ny andro nanoratany ny Epistily Faharoa; Paoly mbola nifaly noho ny finoana sy ny fitiavan' ny fiangonana (aoka i. 3 no hampitovina amin' ny 1 Tes. i. 3; ii. 14; iii. 6); ary nilaza ny amin' ny fanenjehana izay efa niaretany ela. Ary nampianatra azy indray izy ny amin' ny hihavian' i Kristy, ary mbola nanome tsiny an' izay nahafoy ny raharahany ka nitandrina ny an' olona.

Koanefa, na dia mitovitovy ihany aza ny teny sasany amin' ny epistily roa, misy koa izay maha-samy hafa azy. Ny finoan' ny fiangonana efa nandroso, ary ny fanenjehana nataon' ny Jiosy tsy mino efa nihamafy (i. 3-7); fa ny sain-diso nataon' ny sasany ny amin' ny hihavian' i Kristy efa niova indray. Tamin' ny taloha nalahelo ny olona maro tany Tesalonika, fandrao ho faty izy raha mbola tsy tonga ny Tompo; fa tamin' ny aoriana kosa sady ory no be ahina izy, ary nihetsiketsika ny sainy, satria nataony fa efa antomotra sahady izany andro hisehoan' i Kristy izany. Tokony ho efa nahazo teny avy tany Tesalonika Paoly milaza izany, dia nanoratra ity Epistily Faharoa ity izy.

Koa ny anton' ny Epistily indrindra dia mba hampianatra sy hampifaly sy hananatra ny Tesaloniana, ary mba hanitsy izay diso tamin' ny fiheverany. Ary Paoly nangataka taminy "mba tsy halaky hohetsiketsehina amin' ny saina na hampahatahorina izy, na amin' ny fanahy, na amin' ny teny, na amin' ny epistily izay toa avy aminay, milaza fa efa miandoha ny andron' ny Tompo" (ii. 2). Dia nandroso nanambara taminy izy fa tsy ho avy ny Tompo raha tsy efa avy aloha ny fihemorana lehibe; sady nolazainy koa ny famantarana sasany hahafantaran' ny mino ny antikristy (*mpanohitra an' i Kristy*), izay hanimba ny fivavahana marina ary hamitaka ny fiangonana. Koa maro no mihevitra ny fomban' ny Papa any Roma, lohan' ny fivavahan' ny Katolika Romana, ho novinanian' i Paoly ao amin' ny ii. 4; fa izy sy izay nialoha azy efa nandoka-tena ela fa solon' i Jesosy Tompo aty an-tany izy, sady efa sahy handidy ny olona rehetra hanaiky ny didin' ny Papa, *izay olona ihany*, toy ny anekeny ny didin' Andriamanitra. Dia hoy Paoly; "Hiseho ilay lehilahin' ota, dia ilay zanaky ny fahaverezana, ilay manohitra ka manandra-tena ho ambony noho izay rehetra atao hoe Andriamanitra, na izay ivavahana, ka dia mipetraka eo amin' ny tempolin' Andriamanitra izy ka manao ny tenany ho Andriamanitra." Ary ny hihavian' ilay mpamitaka, hoy izy, dia "amin' ny hery sy ny famantarana sy ny fahagagana mandainga rehetra;" koa izay mamaky ny tantaran' ny Fiangonana Romana mahalala fa maro ny fomban' izany fivavahana izany no lazain' io teny io marimarina.

Ary raha ny teny eo amin' ny and. 2. toko ii. no dinihina, toa nisy olona sasany tany Tesalonika nanao azy ho nahazo fanambarana hilaza fa efa akaiky ny andro farany sy ny hihavian' ny Tompo: dia naka ny teny sasany nolazain' i Paoly tany aloha hanamarina izany teniny izany izy; ary koa, naneho taratasy aza izy toa nanoratan' i Paoly

("epistily izay toa avy aminay") hilaza izany izy. Kanjo tsy moa nosoratan' ny Apostoly akory ilay taratasy nasehony, fa olon-kafa. Ary ataon' ny sasany fa teny nataon' i Paoly ihany (1 Tes. iv. 15-17) no nampiposaka ireo hevi-diso ireo teo amin' ny fiangonana; koanefa, raha ny teniny no heverina tsara (ii. 2), dia tokony ho efa nisy taratasy hafa koa, araka izay voalaza teo. Namadika ny tenin' i Paoly ny mpanoratra izany taratasy izany, koa dia izany no nanoratany ny Epistily Faharoa ity.

3.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Hita marimarina amin' ny teny voalaza teo izany, dia tany Korinto, ary tsy ela loatra taorian' ny nanoratany ny Epistily Voalohany. Mbola teo amin' i Paoly Timoty sy Silasy (i. 1), dia tokony ho efa nosoratan' ny Apostoly rehefa nadiva ho tapitra ny nitoerany tany Korinto, dia tamin' ny taona 53 A.D., na 54 (noka iii. 2 no hampitovina amin' ny Asa xviii. 12).

4.—*Ny Fizarana ny teny.* Misy toko telo eo amin' ny Epistily, fa azo zaraina fito ny zavatra voalazany:—

(1) Ny fiarahabana: i. 1, 2.

(2) Paoly midera ny finoana sy ny fitiavana ary ny niaretan' ny Tesaloniana tamin' ny andro fanenjehana, ary manome toky azy noho ny voninahitra ho azony amin' ny andro farany: i. 3—10.

(3) Fivavaka nataon' i Paoly ho an' ny Tesaloniana: i. 11, 12.

(4) Paoly mananatra azy noho ny fahadisoan-keviny ny amin' ny hihavian' ny Tompo, ary milaza izay zavatra tsy maintsy ho tonga ato alohan' ny andro farany: ii. 1-12.

(5) Paoly misaotra an' Andriamanitra noho ny niantsoany ny Tesaloniana hahazo famonjena sy voninahitra mandrakizay: ii. 13-17.

(6) Paoly mangataka ny fivavaky ny Tesaloniana ho an' ny tenany, sy mba handrosoan' ny tenin' Andriamanitra; ary dia mivavaka ho azy izy: iii. 1-5.

(7) Fananarana noho ny fitondrantena tsy mety; sy teny farany milaza fa ny sonia ataon' ny tànan' i Paoly no hahafantaran' ny Tesaloniana fa izy ihany no nanoratra ny Epistily; ary tso-drano: iii. 6-8.—B.B. sy J.S.

**TESALONIKA**: dia tanàna lehibe sady seranana any Grisia (natao hoe Makedonia tamin' ny andron' ny Apostoly), izay nalehan' i Paoly tamin' ny Diany Faharoa nitety tany, sady nanorenany fiangonana. Tesalonika dia renivohitry ny fizarana faharoa izay nizaran' ny Romana an' i Makedonia, ary tao aoriana indray, nony natambatra ho fanapahana iray ihany ny tany, dia mbola renivohitr' izy rehetra io tanàna io. Ny mponina tao efa nataon' ny Romana ho afaka tamin' ny fanompoana sasany sy ny volam-panjakana sasany; koa satria seranana tao amorondranomasina sady tao no niantombohan' ny arabe malaza izay nampiray an' i Roma sy ny tany rehetra ao avaratry ny Ranomasina Egeana, dia nalaky nitombo izy ka nihamaro ny mponina tao. Koa amin' izany Tesalonika dia tanàna mora hampielezana ny Filazantsara, ary saiky nitovy tamin' i Efesosy sy Korinto amin' izany izy. Tsy izany ihany, fa betsaka ny Jiosy nitoetra tao; ka dia hitantsika izay nitaona an' i Paoly hankany sy hazoto hampianatra any; ary mandraka ankehitriny ny isan' ny Jiosy mitoetra ao dia tokony ho ampahefatry ny mponina rehetra.

Ny tantara milaza ny nalehan' i Paoly sy Silasy tany Tesalonika voalohany dia ao amin' ny Asa xvii. 1-9; ary izany koa no ahitantsika fa, araka ny fanaony, dia niditra voalohany tao amin' ny synagoga izy; ary dia nino ny Jiosy sasany sy ny marobe tamin' ny proselyta ary tsy vitsy tamin' ny vehivavy manan-kaja. Roa tokom-bolana, raha tsy ela noho izany aza, no nitoeran' izy roa lahy tao Tesalonika nampianatra; nefa ny fialonan' ny Jiosy tsi-mino no nanenjehany ny Apostoly sy ny namany, ary niampangany azy tamin' ny mpanapaka ho olona mampitabataba ny vahoaka ka ta-hanangana mpanjaka hafa atao hoe Jesosy; ka dia lasa Paoly sy Silasy, fa nampandehanin' ny Kristiana tao izy ka nentiny nony alina hankany Beria. Fa na dia izany aza, dia nandroso ny fivavahana tao Tesalonika, ary fiangonana lehibe sy mazoto no naorina tao, izay toetrany dia hita ao amin' ny epistily roa nosoratan' i Paoly taminy tamin' ny aoriana. Toa nankany indray Paoly tamin' ny Diany Fahatelo, na dia tsy voalaza marina aza ny anaran' ny tanàna (Asa xx. 1-3). Jasona, ary Sekondo ary Aristarko koa dia samy avy tany Tesalonika.

Mbola tanàna lehibe sy maro olona Tesalonika, ary be ihany ny varotra sy ny raharaha atao any. *Saloniki* no anarany ankehitriny, ary ny isan' ny mponina ao dia 60,000 na 70,000.—J.S.

**TESTAMENTA TALOHA.** Avy amin' ny teny Latina ny hoe 'testamenta,' izay toy ny hoe 'fanekena.' Ny teny nomen' i Jehova ny mpanompony dia hoatra ny fanekena; tsy dia fanekena nataon' ny roa mitovy toetra, fa fanekena nataon' Andriamanitra tamin' ny fahasoavany: nanaiky hitahy ny olony Izy, raha tahiny hanaraka ny teniny izy ireo. Ary mizara roa ny Baiboly: ny iray milaza ny nitondran' Andriamanitra ny Isiraely mandra-pihavin' i Kristy; ary ny iray milaza ny nahatongavan' ny Zanany Lahi-tokana ho Mpamonjy ny olona rehetra. Koa ny boky izay misy ireo fanekena roa ireo dia lazain' ny olona izay ta-hanavaka azy roa hoe ny Testamenta, na Fanekena, Taloha, sy ny Testamenta Taoriana, na Vaovao.

Ny dikan' ny Soratra Masina amin' ny

teny Latina, izay atao hoe ny Volgata, no nisehoan' ny anarana hoe Testamenta [zahao VOLGATA]. Izany no dikan' ny Baiboly izay nahazatra ny firenena maro fony tsy mbola niavaka ho Protestanta sy Romanista izy, ka betsaka ny teny azon' ny Protestanta tamin' ny Volgata no mbola tanany ihany mandraka ankehitriny.

Hatry ny tany aloha ela dia ela ny boky dimy nosoratan' i Mosesy dia nataon' ny Jiosy, izay olona nisehoany, hoe *Torah*, na ny *Lalàna*; ary rehefa tapitra tsy niampy intsony ny bokin' ny Testamenta Taloha, dia nozarain' ny Jiosy ho telo: ny *Torah* na *Lalàna*; ny *Nebiim* na *Mpaminany*; ary ny *Ketobim* na *Soratra*. Ny Ketobim (teny Hebreo) dia natao hoe koa Hagiografa (teny Grika izany, ary ny dikany dia 'Soratra Masina'); ary indraindray dia natao hoe 'ny Salamo' izy, satria ny Salamo dia isany, sady toa boky voalohany taminy. Vakio Lio. xxiv. 44.

1. Ny boky dimy nosoratan' i Mosesy no natao hoe ny Lalàna. *Pentateoka* na *Boky dimy sosona* dia anarany koa.

2. Ny Mpaminany nizara roa, dia ny Mpaminany Taloha sy Taoriana. Ny boky tantara no nataony hoe Mpaminany Taloha (satria mpaminany no nanoratra azy): dia Josoa, Mpitsara, Samoely, sy Mpanjaka. Ny boky faminaniana no nataony hoe ny Mpaminany Taoriana; fa mizara kely indray ireo, dia ny Mpaminany Lehibe sy ny Mpaminany Kely: Isaia, Jeremia sy Ezekiela no Mpaminany Lehibe; ary ny roa ambin' ny folo sisa (Hosea ka hatramin' i Malakia) dia Mpaminany Kely.

3. Ary izao no boky isan' ny 'Soratra:' Ohabolana, Joba, Tonon-kira, Rota, Fitomanian' i Jeremia, Mpitoriteny, Estera, Daniela, Ezra, Nehemia, Tantara. Hafa kely anefa ny nandaharany azy indraindray, fa tsy tahaka izany voasoratra izany.

Tamin' ny andro niveloman' ny Tompontsika taty an-tany, ny Testamenta Taloha rehetra dia nazana natao hoe ny '*Soratra*' (sing.), Jao. ii. 22; xx. 9; 2 Pet. i. 20; ary indrindra fa ny *Soratra* (plor.), Mat. xxi. 42; Jao. v. 39; Asa xvii. 2-11; 1 Kor. xv. 3, 4, etc., na ny *Soratra Masina* (Rom. i. 2; 2 Tim. iii. 15). (Vakio koa BAIBOLY, SORATRA sy KANONA).—G.C.

**TESTAMENTA VAOVAO.** Raha dinihina kely ny Testamenta Vaovao, dia hita ho boky 27 voakambana ho iray izy; ary koa, ny boky tsirairay indray mizara ho toko, ary ny toko mizara ho paragrafy, na ho andininy. Tsy toeny hatrizay nanaovana azy anefa izany, ka dia misy efa voalaza ny amin' ny toe-tsoratry ny Testamenta Vaovao sy ny fomba fandaharana azy, hahitantsika ny niovan' izany tato aoriana (vakio SORATRA).

Mizara telo aloha ny bokin' ny Testamenta Vaovao: dia ny Tantara (Matio—Asa), sy ny Epistily (Romana—Joda), ary ny Faminaniana (Apokalypsy). Ny Tantara dia dimy: ny efatra milaza ny nataon' i Kristy tety an-tany; ary ny iray nataon' ny mpanompon' i Kristy taorian' ny nitsanganan' ny Tompo tamin' ny maty sy ny niakarany tany an-danitra. Fanao hatry ny ela indrindra ny mandahatra ny Filazantsara Efatra tahaka ny ankehitriny, dia Matio, Marka, Lioka, sy Jaona. Misy manoskripta vitsy anefa izay mandahatra an' Matio sy Jaona ho aloha. Amin' ny manoskripta sasany kosa ny Asan' ny Apostoly no voalahatra manarakaraka ny Epistily.

Ny epistily telo ambin' ny folo nosoratan' i Paoly no natao voalohany tamin' ny Epistily, dia ny sivy izay nampitondrainy ho an' ny fiangonana vao ny efatra izay nosoratany ho an' ny olona samy irery. Ny Epistily ho an' ny Hebreo nampanarahiny ny epistily izay hita ho nosoratan' i Paoly; ary ny epistily fito, izay natao hoe "ny Epistily ho an' ny Rehetra," dia farany. Amin' ny manoskripta Grika izay zokiny indrindra dia ny "Epistily ho an' ny Rehetra" no voalohany, ary ireo epistily nosoratan' i Paoly no farany.

Ny boky faminaniana izay hoatra ny epistily ihany koa, saingy teny maminany izay ho toetry ny Fiangonana izany, dia manapitra ny Testamenta Vaovao. Efa hitantsika teo aloha fa ny nanakambanan' ny Jiosy ny bokin' ny Testamenta Taloha dia tsy araka ny andro nanoratana azy, fa araka izay fitovitovian' ny foto-kevitry ny boky ihany. Toy izany koa ny nandaharan' ny Kristiana ny bokin' ny Testamenta Vaovao.—G.C.

**TIBERIASY.** Tanàna teo amorony andrefan' ny Ranomasina Galilia izany; ary Heroda Antipasy no nanorina azy tamin' ny andron' i Tiberio Kaisara; koa izany no anaovany ny anarany hoe Tiberiasy. Indray mandeha monja no voalaza eo amin' ny Soratra Masina izy (Jao. vi. 23). Tiberiasy no renivohitry ny fanjakan' i Heroda, ary dia nataon' ny mpanjaka izay hahalehibe sy hahatsara ny tanàna tokoa; nefa sarotra izany, satria tany be fasana izy taloha, ka dia tsy tian' ny Jiosy hitoerana, fandrao ho voaloto izy. Taorian' izany anefa tany no nanoratan' i Jaona ny Filazantsarany, hono; dia efa nalaza tokoa Tiberiasy, fa na dia ny Ranomasina Galilia aza dia efa natao hoe "Ranomasin' i Tiberiasy" indraindray tamin' izany (Jao. vi. 1; xxi. 1). Ary izany (saingy novana kely ny fanononana azy) no mbola anarana ahafantaran' ny tompon-tany ny Farihin' i Genesareta mandraka ankehitriny.

Toa tsy niditra tany amin' izany tanàna izany Jesosy Kristy; kanefa misy lovantsofina milaza fa teo akaikiny no nampahazoany hazandrano betsaka ny mpianany (Jao. xxi). Taorian' ny nandravana an' i Jerosalema ny Synedriona dia nipetraka tao Tiberiasy, ary betsaka ny Raby malaza no nitoetra tao hatramin' ny sentory maromaro.

Tao no nanoratana ilay boky hevi-teny amin' ny Test. Tal. izay natao hoe *Mishna*; ary tao koa no nisehoan' ny *Masora*, na lovantsofina betsaka avy tamin' ny razana, izay fahatsiarovana ny hevitry ny teny Hebreo sy ny fanononana azy mbamin' ny zanatsoratra, izay tsy voasoratra tao amin' ny manoskripta ela indrindra (zahao SORATRA)

Mbola tanàna lehibe ihany Tiberiasy, na dia efa saiky rava mihitsy aza izy tamin' ny horohoron-tany mahatahotra tamin' ny taona 1837. Ny Jiosy dia mihevitra fa ao akaikin' i Tiberiasy no hisehoan' i Mesia voalohany. Hiakatra avy amin' ny Ranomasina, hono, Izy, ka maro ny Jiosy no avy hitoetra ao mba hiandry ny hihaviany.—T.R.



*Tiberiasy.*

**TIBERIASY, Ranomasiny**: zahao GALILIA, RANOMASINY.

**TIBERIO Kaisara.** Emperora faharoa tany Roma izy, ary indray mandeha ihany no voalaza ao amin' ny Filazantsara (Lio. iii. 1-3). Tamin' ny taona fahadimy ambin' ny folon' ny nanjakany no nahatongavan' ny Tenin' Andriamanitra tamin' i Jaona Mpanao batisa naniraka azy hitory ny hihavian' i Kristy.

Livia Drosila, izay nampakarin' i Aogosto, no anaran-dreniny, ka dia natsangan' i Aogosto ho zanany Tiberio, sady niaranjaka taminy tamin' ny taona roa sisa nanjakany izy. Ary rehefa maty Aogosto, dia Tiberio no nandimby azy. Fony tanora dia faingan-tsaina sy nazoto dia nazoto tamin' ny raharaham-panjakana izy. Ary koa, nalaza sady nahay indrindra tamin' ny tafika, hany ka dia tia sy nanaja azy ny olona rehetra, mbamin' ny Emperora sy ny miaramilany. Fa rehefa tonga emperora kosa izy, dia niharatsy toetra loatra, ka dia nalaza noho izany. Nanjaka telo amby roapolo taona izy, nefa tamin' ny farany dia navelany ho an' ny sakaizany sasany ny fitondram-panjakana, fa izy koa nankany Kaprea (nosy). Ary tao no nanolorany tena hanao ratsy tsy azo tononina. Tiberio ihany no nanjaka tamin' ny nahafatesan' i Jesosy Kristy.—L.R.

**TIBNA**: dia lehilahy izay nofidin' ny antsasaky ny vahoaka tao amin' ny fanjakan' ny Isiraely ho mpanjakany nony efa namono tena Zimry mpanjaka. Omry anefa no tian' ny miaramila sy ny vahoaka sasany; koa nony efa naharitra efa-taona ny ady tamin' izy roa tonta, izay niandany tamin' i Tibna dia resy; koa Tibna dia maty, ary Omry no nanjaka nisolo azy (1 Mpan. xvi. 21, 22).—J.S.

**TIDALA**: dia anankiray tamin' ireo mpanjaka izay nomba an' i Kedorlaomera, mpanjakan' i Elama, ka nanafika tamin' ny mponina tao amin' ny lohasahan' i Sidima tamin' ny andron' i Abrahama (Gen. xiv. 1-12). Natao hoe "mpanjakan' ny Goima" izy, na "mpanjakan' ny firenena," angamba ny fokon' olona maromaro izay nifindrafindra monina ka tsy nanam-ponenana loatra.—J.S.

**TIFSA**: dia tanàna anankiray voalaza ao amin' ny 1 Mpan. iv. 24 ho faritry ny fanjakan' i Solomona tany atsinanana (zahao koa 2 Mpan. xv. 16). Raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, Tifsa dia sahala amin' ny tanána natao hoe koa *Thapsacus* tao amoron' i Eofrata any Syria Avaratra, izay nisy fitana malaza. *Surujeh* no anarany ankehitriny.—J.S.

**TIGLATO-PILESERA**: dia anaran' ny mpanjakan' i Asyria faharoa, izay voalaza ao amin' ny Test. Tal. Namely an' i Samaria tamin' ny andro nanjakan' i Peka, mpanjakan' ny Isiraely, izy, ka naka ny tanànany maro, ary ny mponina tao no nentin' i Tiglato ka nafindrany ho any Asyria (2 Mpan. xv. 29). Izany no nanaovany "tsinontsinona ny tany Zebolona sy ny tany Naftaly" tamin' ny taloha (Isa. viii. 23). Tao aoriana ela indray dia nisy fanekem-pihavanana nataon' i Peka sy Rezina, mpanjakan' i Syria, mba hiady amin' i Ahaza, mpanjakan' ny Joda. Koa Ahaza nampitondra teny tamin' i Tiglato-pilesera ka nangataka azy hamonjy azy amin' ny tanan' ny fahavalony. Dia nanaiky Tiglato ka nitondra tafika indray, dia namely an' i Rezina izy ka nahafaka an' i Damaskosy renivohiny (2 Mpan. xvi. 9). Dia nandroso namely an' i Peka koa izy ka namabo ny olona tao atsinanan' i Jordana ka nitondra azy ho any Mesopotamia, dia ny firenen' ny Robena sy Gada ary ny antsasaky ny Manase (1 Tant. v. 26; Isa. viii. 23). Koa ny vokatry ny nataony dia ny nahazoan' ny fanjakan' i Asyria ny tanin'

i Damaskosy sy ny antsasaky ny tanin' ny Isiraely, ary ny naneken' Ahaza azy ho lehibeny (1 Mpan. xvi. 10). Tsy misy teny hafa ao amin' ny Test. Vao., milaza an' Tiglato-pilesera, nefa toa zanak' i Pola izy sady nodimbasan' i Salmanezara. Ny andro nanjakany tokony ho B.C 747—730.—J.S.

**TIGRISY.** Tsy hita ao amin' ny Baiboly ity teny ity, nefa raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra maro, dia anarana anankiray izay nahafantarana ilay ony lehibe atao hoe koa Hidekela, izay voalaza ho isan' ny ony efatra tany Edena izay nandena ny saha fonenan' i Adama sy Eva (Gen. ii. 14). Voalaza koa izy fa nandeha tandrifin' i Asyria, ary izany tokoa no alehan' ny ony Tigrisy. Ao amin' ny tendrombohitra any Armenia no iandohany, dia mandeha miantsinanana sy mianatsimo izy; dia mandeha mamaky ny tany lemaka atao hoe Mesopotamia ("ny eo anelanelan' ny ony," dia Tigrisy sy Eofrata), ka mandalo ny bongantany lehibe maro izay famantarana ny tanàna lehibe sy malaza tany aloha, dia Ninive sy Kala sy Rehobota ary ny sasany. Tao atsimon' ireo, nefa lavidavitra, dia miray amin' i Eofrata izy; koa ny ony lehibe ikambanan' izy roa dia mankany amin' ny Golfa Persiana. Ny halavan' i Tigrisy dia tokony ho 1400 maily.—J S.

**TIMNA:** sady anaran' olona no anarantany ity teny ity. (1) Ny amin' ny olona natao hoe Timna, vakio Gen. xxxvi. 12 sy 40-43. (2) Ny tany natao hoe Timna dia (*a*) fitoerana anankiray izay isan' ny faritry ny zara-tanin' ny Joda avaratra (Jos. xv. 10); sy (*b*) tanàna tao amin' ny havoan' i Joda tao atsimon' i Hebrona (Jos. xv. 57); sy tany izay nihaonan' i Joda Patriarka tamin' ny vinantovaviny (Gen. xxxviii. 12); ary ny tanàna izay fonenan' ny vadin' i Samsona tao amin' ny tanin' ny Filistina (Mpit. xiv. 1).—J.S.

**TIMNATA-SERA;** dia tanàna tao amin' ny tendrombohitra Efraima, izay nomena an' i Josoa ho fonenany, rehefa lasan' ny Zanak' Isiraely Palestina; tao koa no nandevenany azy tato aoriana (Jos. xix. 50; xxiv. 30). Atao hoe Timnata-*heresa* izy ao amin' ny Mpit. ii. 9.—J.S.

**TIMONA:** dia anankiray tamin' ireo diakona fito lahy izay nofidin' ny fiangonana tany Jerosalema hanampy ny Apostoly (Asa vi. 1-6). Teny Grika ny anarany, koa angamba Helenista izy, tahaka ny namany.—J.S.

**TIMOTY** dia teraka tany Derbe na Lystra. Eonika no anaran-dreniny, ary Loisa no anaran-drenibeny, ary samy vehivavy tsara laza rahateo izy mianaka ireo (1 Tim. i. 5): ary izy mianaka ireo dia voalaza ho samy nampianatra an' i Timoty ny amin' ny fivavahana amin' Andriamanitra sy ny Soratra Masina hatry ny fony izy vao zaza (2 Tim. iii. 15). Samy Jiosy ny renin' i Timoty sy ny renibeny, nefa kosa ny rainy dia Grika. Angamba Paoly ihany no fototr' izay nampiova fo an' i Timoty ho tonga Kristiana, ka izany indrindra no nitiavan' i Paoly ny manonona azy hoe "zanako," na "zanako naterako," na "zanako malalako," na "tena zanako amin' ny finoana" (1 Tim. i. 18; i. 2; 1 Kor. iv. 17; 2 Tim. i. 2). Voalaza fa "tsara laza teo amin' ny rahalahy" izy; nampianarina tsara izy fony mbola tanora noho ny fiahian' ny reniny sy ny renibeny azy, ary lazaina koa ho nanana "fanomezam-pahasoavana" izy. Ary mba tsy hanafintohina ny Jiosy dia nalain' i Paoly izy ka noforany, ary nofidiny ho mpiara-miasa aminy sy ho tena namany mahatoky azy, sady ho mpiara-mandehandeha taminy tamin' ny fitoriana ny filazantsara. Tamin' ny andro taoriana ny Apostoly dia nilaza azy mihitsy, "fa ny asan' ny Tompo no ataony, tahaka ny ataoko koa," hoy izy (1 Kor. xvi. 10), ary tsy nisalasala akory izy fa izy sy Timoty dia samy mpitory ny filazantsaran' ny Zanak' Andriamanitra, dia Jesosy Kristy (2 Kor. i. 19); ary amin' ny Epistily ho an' ny Filipiana dia nilaza an' i Timoty ho mahatoky tokoa izy, ary mitovy fanahy aminy indrindra, na toy ny tenany mihitsy aza (Fil. ii. 19, 20). Tato aoriana dia Timoty no navelan' i Paoly hitandrina ny fiangonana tany Efesosy, nefa tokony ho mbola tanora hiany izy tamin' izay (1 Tim. vi. 12). Araka ny lovan-tsofina, dia nitandrina ny fiangonana tany Efesosy hatramin' ny nahafatesany izy, ka novonoina tao amin' izany tanàna izany.—C.J.

**TIMOTY. Ny Epistily Voalohany ho an' i.** Ny ankamaroan' ny epistily eo amin' ny Test. Vao. dia nosoratan' i Paoly Apostoly *ho an' ny fiangonana samy hafa*; nefa misy epistily telo koa izay nosoratany *ho an' ny mpianany roa lahy* izay efa notendreny ho mpitandrina sy mpampianatra ny fiangonana, dia Timoty sy Titosy, izay naman' i Paoly, ka efa nirahiny ho solom-bavany tany Efesosy sy Kreta. Ary satria ny anton' ny nanoratana ireo epistily telo ireo dia mba hampianatra ny nandray azy izay mety hataon' ny mpitandrina sy ny mpitoriteny amin' ny fitondrany ny fiangonana, dia efa natao hoe 'Epistily Pastoraly,' na epistily milaza ny Fitandremana ny Fiangonana, izy. Dia tokony hovakin' ny mpitandrina matetika izy telo, sady tokony hoheveriny mandrakariva, hahafantarany "izay fitondran-tena mety hatao ao antranon' Andriamanitra, dia ny Fiangonan' Andriamanitra velona" (1 Tim. iii. 15).

1.—*Ny Nanoratra azy.* Ny teny voalohany eo amin' ny Epistily milaza fa avy amin' i "Paoly, Apostolin' i Jesosy Kristy," izy; ary ny teny eo amin' ny toko i. 12-16 sy ii. 7 milaza fa mpanenjika fahiny ny nanoratra azy, dia mifanaraka avokoa amin' ny

tantaran' i Paoly voalazan' ny Asa viii. 1-13. (Misy ny sasany anefa izay mandà izany, nefa tsy misy antony loatra izay hevitra entiny manohitra ny hevitry ny maro, ka tsy holazaina eto izany.) Ary izay manaiky an' i Paoly ho nanoratra ity Epistily ity dia manaiky azy ho nanoratra ny Epistily Faharoa ho an' i Timoty, ary ny Epistoly ho an' i Titosy koa. Misy mitovitovy ihany amin' ireo epistily telo ireo, ary saiky eken' ny olona rehetra fa iray ihany no nanoratra azy.

2.—*Ny Lehilahy nanoratana azy.* Zahao TIMOTY.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* Raha niala tany Efesosy nankany Makedonia Paoly, dia namela an' i Timoty teo izy hahavita ny raharaha tsy efa teo amin' ny fiangonana, ary mba hanohitra ny hevidratsy nampianarin' ny sasany, ary hampitoetra sy hampianatra ny fiangonana. Ary Paoly dia nanantena hiverina indray, fa rehefa tonga tany Makedonia izy, hitany fa tsy azony natao izany raha tsy ela; koa dia nanoratra ny Epistily izy hampianatra an' i Timoty izay mety hataony ny amin' ny mpampianatra tsi-marina, sady nananatra azy ny amin' ny fitandremana ny fiangonana. Ary ny raharahan' ny Kristiana rehetra no nambaran' i Paoly tsirairay, na ny an' ny mpitandrina na ny mpitori-teny na ny diakona, na ny lehilahy na ny vehivavy, na ny antitra na ny tanora, etc. Dia nolazainy koa izay fahaizana sy fahalalana ary fitondrantena mahamendrika ny mpitandrina sy ny diakona, mbamin' ny voninahitra sy ny valim-pitia ho azon' ny mazoto ka mahatanteraka ny raharahany. Ary koa, Paoly nampahatsiaro an' i Timoty izay tokony ho fototry ny fampianarany, dia fahamarinana, fanahy tsara, finoana, fitiavana, faharetana, fahalemem-panahy" (i. 5-15; vi. 3-14).

4.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Azo lazaina marina fa nosoratana tany Makedonia ny Epistily (i. 3); fa samy hafa ny hevitry ny olona ny amin' ny taona nanoratana azy. (*a*) Ao amin' ny Asa xx. 1 misy teny manao hoe: "Ary rehefa nitsahatra ny tabataba tany Efesosy, dia nampaka ny mpianatra Paoly, ka nananatra azy sy nanao veloma azy, dia lasa nankany Makedonia izy." Ary araka ny hevitry ny sasany, rehefa tonga tany Makedonia Paoly tamin' izany, dia tokony ho efa nanoratra ity Epistily ity izy. Raha marina izany dia nanoratra azy izy *talohan' ny nifatorany* tany Roma voalohany (Asa xxviii. 30). (*b*) Fa ny sasany kosa mihevitra fa tsy mba nosoratana tamin' ny taona voalaza ao amin' ny taona voalaza ao amin' ny Asa xx. 1 ny Epistily, fa taorian' izany ela. Ary raha ny toetry ny fiangonana tany Efesosy, sy ny zavatra voalazan' ny Epistily no heverina, dia misy izay ahafantarantsika fa *taoriana ny nifatoran' i Paoly* tany Roma voalohany no andro nanoratana azy; d izao:—(1) Fantatsika fa tany Efesosy T moty tamin' ny nanoratan' i Paoly ny Ep tily, fa tamin' ny taona voalaza eo ami ny Asa xx. 1, dia teo amin' i Paoly ta Makedonia izy. (2) Ny toetry ny fiang nana tany Efesosy tsy mifanaraka amin' n teny voasoratra eo amin' ny Epistily ra tsy taorian' ny nifatoran' i Paoly tany Ro izay voalazan' ny Asan' ny Apostoly. (3) N fomban' ny soratra eo amin' ny Epistily ahafantarantsika fa efa antitra sady zat ny fahoriana Paoly, raha nanoratra az izy; dia tokony ho efa tany aorian' n nifatorany voalohany tany Roma izany.

Koa araka izay voalaza teo, tokony h efa voasoratra tamin' ny taona A.D. 65 na 6 ny Epistily. Sarotra ny milaza mihitsy ny taona, fa izany hevitra farany voalaza izan tokony ho marina, sady eken' ny mpanoratra maro. Ary raha marina izany hevitra izany, dia tsy maintsy hekentsika fa *nafatotra indroa Paoly.* Ny nifatorany voalohany dia voalaza eo amin' ny Asa xxviii.; ary izany teny farany eo amin' ny Testamenta Vaovao milaza marimarina ny tantaran' i Paoly. Fa ny tenin' ny mpitantara Kristiana tamin' ny aoriana no ahafantarantsika izay nataon' ny Apostoly, rehefa afaka tamin' ny nifatorany tany Roma izy; ary izy milaza fa Paoly dia nalefa rehefa tapitra ny roa taona, ary dia nandehandeha sy nampianatra tahaka izay nataony tamin' ny taloha izy. Ary mifanaraka amin' izany ny teny sasany eo amin' ny Epistily Faharoa ho an' i Timoty, izay mbola hoheverina. Ary tamin' izany fandehanan' i Paoly izany dia nankany Efesosy izy, nefa tsy nijanona ela teo, satria fohy ny andro ary be ny raharahany: dia nametraka an' i Timoty hitandrina sy handamina tsara ny fiangonana teo izy. Dia nankany Makedonia Paoly, ary raha mbola teo, dia nanoratra ity Epistily Voalohany ho an' i Timoty ity izy. Taorian' izany dia nafatotra tany Roma indray Paoly, ary tsy mba afaka intsony izy, fa notapahin-doha teo, araka ny tenin' ny mpanoratra maro. (Zahao PAOLY, pejy 605.)

5.—*Ny Fizarana ny teny.* Enina ny toko eo amin' ny Epistily, fa azo zaraina folo izy araka ny zavatra voalaza, dia toy izao:—

(1) Ny fiarahabana: i. 1, 2.

(2) Anatra ho an' i Timoty ny amin' ny Lalàna sy ny fitoriany ny Filazantsara: i. 3-20.

(8) Anatra ny amin' ny fivavahana, sy ny fisaorana mety hatao eo amin' ny fiangonana ho an' ny olona rehetra: ii. 1-8.

(4) Ny fitondrantena mahamendrika ny vehivavy: ii. 8-15.

(5) Izay tokony ho toetra sy fahaizan' ny olona izay voafidy ho mpitandrina sy diakona; ary ny valim-pitia ho azon' ny mahatoky: iii. 1-16.

(6) **Faminaniana milaza ny hialan' ny sasany amin' ny finoana sy ny fahamarinan' ny Filazantsara: iv. 1-5.**

(7) Anatra ho an' i Timoty mba hazoto ka tsy ho reraka: iv. 6-26.

(8) Ny mety hataon' ny fiangonana ny amin' ny mpitondratena sy ny namany sasany: v, 1-25.

(9) Anatra ho an' ny mpanompo sy ny mpampianatra tsy marina ary ny mpanankarena: vi. 1-10.

(10) Anatra farany ho an' i Timoty mba hazoto amin' ny raharahan' ny fiangonana ary amin' izay mety sy marina rehetra: vi. 11-21.—B.B. sy J.S.

**TIMOTY, Ny Epistily Faharoa ho an' i.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Izay manaiky an' i Paoly Apostoly ho nanoratra ny Epistily Voalohany ho an' i Timoty dia manaiky azy ho nanoratra ny Epistily Faharoa koa. Ary izao teny izao (i. 1; i. 11; iii. 11), milaza ny anaran' ny nanoratra azy sy ny raharahany ary ny fanenjehana niaretany, no manamarina izany.

2.—*Ny Lehilahy nanoratana azy.* Timoty no nanoratan' i Paoly ny Epistily (i. 1), ary araka izay mbola holazaina, tokony ho efa tany Efesosy ihany izy tamin' ny andro nahazoany azy. Zahao ny tantaran' i Timoty, pejy 755.

3.—*Ny Anton' ny nanoratana azy.* (1) Efa nitombo tamin' izany ny fahorian' ny fiangonana, sy ny fanenjehana niaretany tamin' ny fahavalony *teo ivelany* (i. 8; ii. 12; iv. 5); ary efa hiposaka fahizany koa ny saindiso sy ny hevi-dratsy *ao anatin'* ny fiangonana (iii. 1-9); dia nanoratra Paoly mba hanome toky sy hampahatanjaka an' i Timoty; koa *teny farany* nosoratan' ny Apostoly ity Epistily ity. (2) Ary koa, Paoly nanoratra mba hampahafantatra an' i Timoty ny toeny, sy ny fahoriana nanjo azy tany Roma (iv. 16); ary nilaza ny faniriany hahita indray ny zanany malalany teo amin' ny finoana (iv. 9, 21), ary mba hampahery azy mifanatrika. Afa-tsy Lioka irery, ny naman' i Paoly efa samy nandao azy; nefa, na dia nahantra toy izany aza ny Apostoly, ny hazotoan' ny fony sy ny fahatokiany an' i Kristy dia tsy nihena akory. Miaramilan' i Jesosy Tompo tokoa izy, sady mpanompony nahatoky Azy, raha nanoratra ireo teny farany ireo; ary ravoravo ny fanahiny, raha ny satro-boninahitra niandry azy any andanitra no noheveriny. (3) Dia nanoratra koa Paoly mba hangataka an' i Timoty hankany aminy faingana, ary mba hitondra an' i Marka koa (i. 4; iv. 9, 11-21). Kanefa, satria nisalasala izy fandrao Timoty tsy hamonjy ny andro hahafatesany, Paoly nanoratra mba hananatra azy hazoto sy hitandrina sy hitahiry ny fampianarana marina ary mba haharitra ny fanenjehana. Natahotra angamba ny Apostoly, fandrao hihemotra Timoty noho ny fahalemen' ny nofo, rehefa **hozoin' ny henatra sy ny fahoriana momba ny filazantsara izy, dia hoy** ny fitenin' i Paoly: "Mahareta amin' izay zavatra nianaranao;" "Tano mafy ny fianarana ny teny marina izay efa renao;" ary, "Miaraha miaritra ny mafy amiko hianao, tahaka ny miaramila tsaran' i Kristy Jesosy" (vakio koa ii. 2-8; iv. 1-5).

4.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Azo lazaina marina fa ny Epistily dia nosoratan' i Paoly tamin' izy voafatotra tany Roma (i. 8, 16, 17; ii. 9; iv. 21); ary efa nolazaina teo aloha fa voafatotra tany Roma *indroa* Paoly, dia tokony hoheverina raha ny fifatorany voalohany no andro nanoratany ny Epistily, na ny fifatorany faharoany. Ary izao no ahafantarantsika fa tsy mba nosoratan' i Paoly izy tamin' ny fifatorany voalohany: (1) Ny fifatorany voalohany dia moramora kokoa noho izy niaretan' ny Apostoly, raha nanoratra ity Epistily ity izy. Tamin' ny taloha, trano nohofan' i Paoly no nitoerany (Asa xxviii. 30); fa tamin' ny andro nanoratany ity teny ity kosa tao an-trano-maizina izy (ii. 9). Ary Onesiforo sakaizany saiky tsy nahita azy, na dia nitady azy fatratra aza izy (i. 16, 17). Tamin' ny taloha, nanantena halefa vetivety izy, fa hoy izy tamin' ny Filipiana (ii. 24): "Fa matoky ao amin' ny Tompo aho fa ny tenako dia mbola ho avy faingana koa;" fa raha nanoratra ity Epistily ity kosa izy, tsy nanampanantenana ho afaka amin' ny trano-maizina intsony izy, fa fahafatesana ihany no nandrasany (iv. 6, 7). (2) Amin' ity Epistily ity Paoly nangataka an' i Timoty hankany aminy faingana, ary hitondra ny kapoty sy ny zavatra sasany izay navelany tany Troasy (iv. 13); nefa tsy tany Troasy Paoly, raha tsy fito taona na valo taona talohan' ny fifatorany voalohany; ka tsy azo inoana fa efa navelany ela toy izany tsy nampanalainy ny entany. (3) Paoly milaza fa Trofimo navelany narary tany Mileto (iv. 20); fa tsy talohan' ny fifatorany voalohany izany, satria Trofimo dia tao amin' i Paoly tany Jerosalema, raha vao nosamborin' ny Jiosy izy (Asa xxi. 29). Ary raha niala tany Jerosalema nankany Roma Paoly, dia tsy nankany Mileto akory izy, dia tokony ho efa nankany Mileto indray izy *taorian'* ny fifatorany voalohany. (4) Paoly milaza fa Erasto nijanona tany Korinto, raha niala tao izy (iv. 20); fa tsy tany Korinto Paoly, raha tsy ela talohan' ny fifatorany voalohany.

Koa araka izany voalaza izany, dia tsy maintsy hekena fa *ny Epistily Faharoa dia nosoratan' i Paoly tamin' izy nifatotra fanindroany*, ary angamba tamin' ny taona A.D. 67 na 68. Raha marina izany (ary tokony ho marina ihany), ity no *epistily farany* nosoratany; sady efa akaiky ny andro hahafatesan' ny Apostoly tamin' izany.

Fa taiza moa Timoty, raha nandray ny Epistily? Raha ny teny sasany no heverina, dia toa tany Efesosy ihany izy (i. 15; ii. 17; iv. 19); kanefa, raha ny teny hafa koa no heverina, dia tsy mba teo izy (iv. 12, 20). Kanjo, raha ampitahaina izay nolazain' i Paoly eo amin' ny epistily roa ny amin' ny (*a*) hevi-diso niseho tany Efesosy (2 Tim. ii. 16 sy 1 Tim. vi. 20; 2 Tim. ii. 23 sy 1 Tim. vi. 4); sy (*b*) izay ho vokatr' izany sain-diso izany (2 Tim. iii. sy 1 Tim. iv. 1); ary ny anaran' ny mpampianatra sandoka sasany (2 Tim. ii. 17 sy 1 Tim. i. 20), dia tokony ho efa tany Efesosy ihany Timoty, na namangy ny fiangonana sasany tao ambanivohitra izy.

5.—*Ny Fizarana ny Teny.* Efatra ny toko eo amin' ny Epistily, nefa azo zaraina sivy ny zavatra lazaina ao aminy, dia toy izao:—

(1) Fiarahabana: i. 1, 2.

(2) Ny fanirian' i Paoly hahita an' i Timoty; sy ny fahatsiarovany ny finoana izay tao amin' ny reniny sy ny renibeny koa: i. 3-5.

(3) Anatra ho an' i Timoty mba tsy ho menatra ny filazantsara: i. 6-14.

(4) Ny alahelon' i Paoly noho ny namoizan' ny namany sasany azy, sy ny fiderana an' i Onesiforo kosa: i. 15-18.

(5) Anatra ho an' i Timoty mba hazoto amin' ny fanompoany ny Tompo sy hitondra tena tsara: ii. 1-26.

(6) Faminaniana ny amin' ny hialan' ny sasany amin' ny hamarinan' ny filazantsara: iii. 1-9.

(7) Filazana ny amin' ny zavatra niaretan' i Paoly noho ny an' i Kristy, ary ny amin' ny hatsaran' ny Soratra Masina: iii. 10—iv. 5.

(8) Teny milaza fa efa akaiky ny andro hahafatesan' i Paoly, ary ny fifaliany amin' izany: iv. 6-8.

(9) Teny farany mangataka an' i Timoty hankany Roma faingana; fanaovambeloma ny Kristiana sasany any Efesosy; ary tso-drano: iv. 9-22.—B.B. sy J.S.



*Sarin' i Farao Tiraka.*

**TIRAKA**: dia mpanjakan' i Etiopia anankiray, izay niaka tra avy tany Egypta tamin' ny andron' i Hezekia, mpanjakan' ny Joda, mba hanohitra an' i Sankeriba, mpanjakan' i Asyria, izay niady tamin' i Libna ka nandrahona an' i Jerosalema tamin' izay (2 Mpan. xix. 9; Isa. xxxvii. 9). Nanjaka tany Egypta koa izy, tokony ho tamin' ny taona B.C. 669.—J.S.

**TIRZA**: dia tanànan' ny Kananita a ampovoan' i Palestina, izay voalaza voalohany amin' ny Bokin' i Josoa (xii. 24). Tamin' ny aoriana elan' izany dia natao tanàna fonenan' ny mpanjakan' ny Isiraely, dia Jerobeama sy Basa sy Ela ary Zimry, izy (1 Mpan. xiv. 17: xv. 21; xvi. 8, 15); tao koa no nandevenana ny mpanjaka sasany (xvi. 6); ary tao no nahafatesan' i Zimry tao amin' ny tranony, rehefa may izany tamin' ny nanaovan' i Omry fahirano ny tanàna (xvi. 18). Tao Tirza no nitoeran' i Omry ka hatramin' ny enin-taona, fa rehefa afaka izany, dia nifindra ho amin' ny tanàna vaovao izay naoriny, dia tao Samaria, izy. Nalaza Tirza noho ny hatsarany sy ny fahavokarany sy ny fahafinaretan' ny tany nanodidina azy (Ton. K. vi. 4). Tokony ho tazana avaratr' i Nablus (Sykara) Tirza, fa ao mbola misy tanàna atao hoe *Telluzah*.—J.S.

**Tirza** koa no anaran' ny vehivavy anankiray, dia ny zanaka faravavin' i Zelofada (Nom. xxvi. 33, etc.).—J.S.

**TISBITA**: dia teny anampy amin' ny anaran' i Elia mpaminany, ka tokony ho avy tamin' ny anaran' ny tany na ny tanàna nahaterahany azy (1 Mpan. xvii. 1, etc.). Raha tahaka ny hevitry ny sasany anefa, dia 'vahiny' no heviny.—J.S.

**TISRY**: zahao VOLANA.

**TITOSY.** Jentilisa izy araka ny firazanany, ary ny tori-tenin' i Paoly Apostoly no tokony ho fototry ny nahataona azy hanaiky ny fivavahana Kristiana (Tit. i. 4) sy hanaraka izany. Ary raha tany Jerosalema izy sy Paoly tato aoriana, dia noterena fatratra hoforana araka ny Lalàn' i Mosesy izy, nefa nanda ka tsy nety, na izy, na Paoly mpampianatra azy (Gal. ii. 3-5). Titosy dia naman' i Paoly tamin' ny fahoriany sady niara-nandehandeha taminy tamin' ny fitoriana ny filazantsara (2 Kor. viii. 6, 16, 23), ary nahatoky an' i Paoly hanao rahara-raha lehibe maromaro izy (2 Kor. xii. 18; 2 Tim. iv. 10; Tit. i. 5).—C.J.

**TITOSY, Ny Epistily ho an' i.**

1.—*Ny Nanoratra azy.* Hatramin' ny taloha ka mandraka ankehitriny ny ankamaroan' ny mpanoratra Kristiana dia efa nanaiky fa Paoly Apostoly no nanoratra ity Epistily ity; ary mifanaraka amin' izany koa ny tenin' ny fiarahabana (i. 1).

2.—*Ny Lehilahy nanoratana azy*; zahao TITOSY.

3.—*Ny Anton' ny Nanoratana azy.* Kreta, izay nitoeran' i Titosy androtr' izay nandraisany ny Epistily, dia nosy lehibe ao amin' ny Ranomasina Mediteraneana (zahao KRETA). Ary araka ny tenin' i Paoly eo amin' ny Epistily, ny mponina tany Kreta dia olona ratsy indrindra (i. 12), ary ny teny nosoratan' ny mpitantara hafa koa mifanaraka amin' izany tenin' i Paoly izany. Araka ny hevitry ny maro, ny Jiosy sasany izay niakatra tany Jerosalema tamin' ny Andro Pentekosta ka nandre ny fitorian' i

Petera Apostoly (Asa ii. 11) no nitory ny filazantsara voalohany indrindra tany Kreta. Maro ny Jiosy nonina teo, araka izay nataon' ny namany teo amin' ny tanàna maro izay nalehan' i Paoly, ary ny Jiosy mino koa aza nanohitra ny filazantsara ary nampianatra izay tsy mety (i. 10, 11). Talohan' ny nahatongavan' i Paoly tany Kreta dia tsy tsara loatra ny toetry ny fiangonana tao, ary rehefa tonga izy dia nanao izay zakany hanamboatra sy hahatsara azy. Fa tsy nijanona ela tany Kreta Paoly, ary raha nandeha niala teo izy, dia tsy vita akory ny raharaham-piangonana, ka Titosy no navelany hahavita ny raharaha tsy efa, sy hanendry olona mahay sy mahatoky hitandrina ny fiangonana rehetra teo amin' ny nosy. Tao amin' ny fiangonana lehibe ihany angamba no nanendren' i Paoly mpitandrina (i. 5), koa raha niala teo izy, Titosy no napetrany ho solom-bavany sy hanendry mpitandrina eo amin' ny *isan-tanàna*, ary mba hampianatra azy ny teny marina araka ny filazantsara.

Dia sahalahala ny raharaha nataon' i Titosy tany Efesosy sy izay nataon' i Titosy tany Kreta; ary mba mitovitovy ihany ny anatra nomen' i Paoly azy roa lahy teo amin' ny episitily nosoratany. Dia nambaran' i Paoly tsirairay izay mety hataony sy izay olona tokony hotendreny ho mpitandrina, ary ny raharahany mbamin' ny ny fitondrantena mahamety azy. Ary koa, ny lehilahy sy ny vehivavy teo amin' ny fiangonana, na ny antitra na ny tanora, ary ny mpanompon' olona koa, samy nampianarin' i Paoly izay tokony hataony. Dia tsy mora loatra ny raharahan' i Titosy tamin' izany, fa nisy mpampianatra tsy marina tao Kreta, tahaka ny tao amin' ny fiangonana tany Efesosy; ary raha ny teny mafy nataon' i Paoly milaza ny Kretana no heverina (i. 9-16), toa efa nisy nanohitra azy sy Titosy sahady ka tsy nanaiky ny fahefany. Epimenidesy, izay tompon-tany tany Kreta ihany, ka velona tokony ho 600 taona talohan' i Kristy, no nanoratra izany teny mafy nalain' i Paoly izany, milaza ny haratsian' ny olona tany Kreta: "Hoy ny anankiray amin' ireny, izay mpaminany teo aminy: Mpandainga mandrakariva ny ny Kretana, biby ratsy, kamo be tenda" (i. 12). Lehilahy malaza izany Epimenidesy izany, ka nataon' ny olona ho mpaminany izy noho ny fahendreny sy ny teny nosoratany. Dia olona niovaova sady tsy marina no tia ady ny Kretana; liana sy leony, sady mpandainga sy mpijangajanga mihoatra noho ny firenena sasany izy; ary ny Jiosy nitoetra tao, hono, dia ratsy noho ny olona tompon-tany aza. Koa raharaha sarotra ny mitarika olona toy izany ary ny mampianatra azy ny marina; dia mba hanome toky an' i Titosy sy hampahazoto azy no anton' ny nanoratan' i Paoly ny Epistily.

4.—*Ny Tany sy ny Taona nanoratana azy.* Sarotra ny milaza ny tany na ny taona nanoratana ny Epistily; nefa misy zavatra roa izay tokony hanampy antsika amin' ny fitadiavana ny taona, dia izao:—(*a*) Fantatsika fa vao avy tany Kreta Paoly, raha nanoratra azy izy (i. 5). (*b*) Fantatsika koa fa nikasa handany ny ririnina any Nikopolia (tanàna lehibe any Epiro any Grisia) izy (iii. 12). Dia izao hevitra samy hafa izao no efa noheverin' ny sasany ho andro nanoratan' i Paoly ny Epistily:—

(1) Misy ny sasany manao hoe: Angamba nankany Kreta Paoly tanatin' ny telo taona nitoerany tany Efesosy (A.D. 54-57) voalaza eo amin' ny Asa xix. 10 (zahao koa Asa xx. 24), saingy tsy lazainy izany eo amin' ny tantara, fa betsaka ny zavatra nataon' i Paoly, nefa tsy lazain' i Lioka, izay nanoratra ny Asan' ny Apostoly. Nefa tsy misy teny hafa manamarina izany loatra.

(2) Araka ny hevitry ny maro koa, Paoly nankany Kreta taorian' ny fifatorany voalohany tany Roma, dia isan' ny zavatra tsy lazain' ny tantara eo amin' ny Asan' ny Apostoly izany. Ary hoy izy: Ny Epistily nosoratany tany Korinto, ary nikasa hankany Nikopolia Paoly tamin' izany mba hipetraka eo mandritra ny ririnina. Dia angamba ny taona A.D. 67 no nanoratany ny Epistily, ka tsy ela talohan' ny fifatoran' i Paoly fanindroany sy ny nahafatesany tany Roma.

Tsy azo lazaina marina izay tokony ho izy amin' ireo hevitra roa ireo.

5.—*Ny Fizarana ny teny.* Misy toko telo amin' ny Epistily, nefa azo zaraina dimy ny zavatra lazaina, dia toy izao:—

(1) Fiarahabana: i. 1-4.

(2) Izay olona mendrika hatao mpitandrina ny fiangonana; ny raharahany sy ny fombany, ary ny zavatra izay tsy maintsy hialany: i. 5-16.

(3) Izay mety hataon' ny anti-panahy sy ny tanora fanahy, na lahy na vavy, sy ny mpanompo, ary ny Kristiana rehetra: ii. 1-15.

(4) Anatra ho an' ny Kristiana hanaiky ny mpanjaka sy ny mpanapaka, sy hamindra-fo amin' ny olona rehetra, ary hiala amin' ny fiadian-teny sy ny angano foana: iii. 1-11.

(5) Teny farany mangataka an' i Titosy hankany Nikopolia, etc.; dia ny tso-drano: iii. 12-15.—B.B. sy J.S.

**TOBA**: dia tany izay nandosiran' i Jefta nony noroahin' ny rahalahiny izy, ary teo no nitoerany ela (Mpit. xi. 3). Tokony ho tao amin' ny tany efitra ao atsinanan' i Gileada izy; fa ny olon' i Toba niaraka tamin' ny Amonita hiady amin' i Davida (2 Sam. x. 6-8).—J.S.

**TOBALA**: dia isan' ny zanakalahin' i Jafeta, zanak' i Noa (Gen. x. 2; 1 Tant. i. 5);

ary ny anaran-drazany dia nahafantarana ny firenena izay taranak' i Tobala hatramin' ny andro ela dia ela tao aoriana. Ny taranak' i Tobala, mbamin' ny taranak' i Javana sy Mesaka rahalahiny, dia nakambana matetika ny anarany sady voalaza ho isan' ny firenena izay nihavian' ny andevo sy fanaka varahina ho an' i Tyro (Ezek. xxvii. 13), ary izy telo koa dia voalaza ho isan' ny firenena tany avaratra (Isa. lxvi. 19; Ezek. xxxii. 26; xxxviii. 15; etc.). Ny tany eo anelanelan' ny Ranomasina Mainty sy ny Ranomasina Kaspiana, izay atao hoe Georgia ankehitriny, tokony ho fonenan' i Tobala.—J.S.

**TOBALA-KAINA**: zanakalahin' i Lameka, avy tamin' ny taranak' i Kaina, izy, ary Zila no reniny. Izy no toa nisehoan' ny fahaizan' ny olombelona hanefy metaly, fa voalaza ho "mpanefy fiasana maranitra, na varahina na vy" izy (Gen. iv. 22).—J.S.

**TOBIA**: "Ny zanak' i Tobia" dia fokon' olona anankiray izay niverina tany Jerosalema niaraka tamin' i Zerobabela, nefa tsy nahazo nampiseho marina fa tena Isiraelita izy (Ezra ii. 60). (2) Tobia koa dia isan' ny olon' i Amona izay niray tetika hanohitra ny Jiosy nony tafaverina avy tany Babylona izy. Voalaza ho andevo izy ary niaraka tamin' i Sanbala Moabita sy ny namany nisakana ny Jiosy sy nampijanona ny hanaovany ny màndan' i Jerosalema, sady nampitondra teny hiampanga azy amin' ny mpanjakan' i Persia no mpiodina. Na dia efa andevo aza Tobia, ny zanany dia nanam-bady ny zanakavavin' ny mpisorona Jiosy anankiray (Neh. vi. 17, 18), ary efa tonga havan' i Eliasiba mpisoronabe koa izy (xiii. 4). Izy koa no solom-bavan' i Sanbala haneso ny Jiosy (iv. 3) sady nampitondra taratasy hampisaraka ny Jiosy sasany amin' i Nehemia (vi. 19); ary farany, dia sahy nipetraka tao amin' ny Tempoly aza izy (xiii. 7, 8); nefa Tobia no noroahin' i Nehemia niala tao, ka tsy voalaza intsony ny anarany.—J.S.

**TOBY**: zahao LAY.

**TOFETA**: dia anaran-tsaha na tanimboly anankiray tany atsimo na atsimo-atsinanan' i Jerosalema sady tao amin' ny Lohasahan' ny taranak' i Hinoma (Jer. vii. 31; xix. 2). Tsy hita marina izay hevitry ny anarany, fa raha tahaka ny mpanoratra sasany, dia 'ampongatapaka' no izy, ka dia milaza sahan' ny andriana izay nanaovana mozika sy filalaovana. Fa tao aoriana indray, satria efa nolotoin' ny fanompoan-tsampy sy ny afo fandoroana olona ho an' ny Moloka izy, ka dia tonga nitovitovy hevitra amin' ny hoe Gehena, na helo, ny anarany, satria tao no namelomana mandrakariva afo maro handoroana ny zavatra ratsy sy vetaveta rehetra avy tany Jerosalema mbamin' ny fatin' ny olomeloka nariana tao; koa any "ny kankany tsy maty, ary ny afo tsy vonoina" (Mar. ix. 48). Ary izany koa no hevitry ny tenin' Isaia (xxx. 33) hoe: "Fa efa voavoatra fahataloha Tofeta; ........ Ny antontany dia misy afo sy kitay betsaka; ary ny fofonain' i Jehova, izay tahaka ny reniranosolifara, no mampirehitra azy." Vakio koa HINOMA sy GEHENA.—J.S.

**TOGARMA**: dia zanak' i Gomera, zanak' i Jafeta, sy rahalahin' i Askenaza sy Rifata (Gen. x. 3). Ny mponina tany Armenia toa taranak' i Togarma.—J.S.

**TOKANTRANOMASO**: tao amin' ny Jiosy sy ny firenena hafa any Asia Andrefana, dia fanao hatramin' ny ela ny manana tokantranomaso, izay toy ny vadikely taty Madagaskara; ary tahaka ny mamporafy sy ny misao-bady ihany, dia isan' ny zavatra navelan' ny Lalàn' i Mosesy ka tsy mba natsahatra mihitsy izany, nefa nasiana fetra sy didy mba hahamora azy aloha, dia hampijanona azy rehetra tany aoriana. Ny fanirian' ny Jiosy sy ny razany hanana anaka no nahatonga ny sasany—tahaka an' i Nahora sy Abrahama sy Jakoba—ho naka vadikely na tokantranomaso. Matetika andevo ny vehivavy nalaina tahaka izany, ary izany indrindra no naha-samy hafa azy amin' ny vady marina. Ny zanaky ny tokantranomaso anefa dia saiky nitovy tamin' ny zanaky ny vady voalohany; ary ny sasany aza, tahaka ny zanak' i Billha sy Zilpa, vadikelin' i Jakoba, dia nataon-drainy nitovy avokoa tamin' ny zanak' i Lea sy Rahely, ka dia tonga isan' ny Patriarka roa ambin' ny folo izy (Gen. xlix.); nefa matetika dia araka ny sitrapon-drainy ihany no tokony ho lovan' ny zanaky ny tokantranomaso (Gen. xxv. 6).

Avy tamin' izao efa-karazana izao ny tokantranomaso tao amin' ny Hebreo: (1) zazavavy Hebreo novidina avy tamin' ny rainy; (2) zazavavy Jentilisa nalaina tanady; (3) andevovavy vahiny novidina; ary (4) zazavavy Kananita, na andevo na tsy andevo. Amin' ireo, ny (1) sy ny (2) dia neken' ny Lalàna sady narovany; ny (3) dia neken' ny Lalàna; fa ny (4) kosa dia norarany ho tsy mety hatao. Vakio koa Eks. xxi. Ny tantaran' i Gideona no ahitantsika anefa fa toa natao ambany toetra ny zanaky ny tokantranomaso (Mpit. ix. 18). Tamin' ny andron' i Davida, fa indrindra tamin' ny andron' i Solomona, dia nampitombo be dia be ny isan' ny tokantranomasony ny mpanjakan' ny Isiraely, ka dia tonga nitovitovy tamin' ny fanaon' ny mpanjakan' i Persia izany (2 Sam. xvi. 21; 1 Mpan. xi. 1-3). Nefa ratsy indrindra izany ka nitondra loza tamin' ny mpanjaka sy ny fanjakany. Ary hitantsika marina fa ny maka tokantranomaso iray aza, tahaka ny mamporafy sy ny misao-bady ihany, dia zavatra tsy tian' Andriamanitra, fa hoy ny Tompo, ny hamafin' ny fon' ny olona ihany no namelan' i Mosesy izany; koa zavatra tokony hofadin' ny Kristiana mihitsy, ka tsy tokony

ho fantatra akory ao amin' ny fiangonan' ny mino izany rehetra izany. —J.S.

**TOLA**: (1) zanakalahy matoan' Isakara Patriarka izy sy razan' ny Tolaita (Gen. xlvi. 13; 1 Tant. vii. 1. 2). (2) Tola koa dia anankiray tamin' ny Mpitsara ka nanapaka ny Zanak' Isiraely 23 taona, rehefa maty Abimeleka (Mpit. x. 1, 2). Avy tamin' ny firenen' Isakara koa izy.—J.S.

**TOLONA**: zahao FILALAOVANA.

**TOMASY**: dia isan' ny Apostoly roa ambin' ny folo lahy, izay nofinidin' i Jesosy Tompo ho namany sy irany (Mat. x. 3; Mar. iii. 18; Lio. vi. 15: Asa i. 13). Araka ny hevitry ny sasany, dia zana-tany tao Galilia, toy ny Apostoly maro namany, izy, sady mpanarato tahaka ny sasany amin' ireo (Jao. xxi. 2); nefa misy tantara kosa milaza fa Antiokia no nihaviany, ka nanana anabavy kambana taminy izy, hono, natao hoe Lysia. Ary misy hevitry ny ntaolo sasany koa dia manao azy ho sahala amin' ilay Jodasy, rahalahin' ny Tompo (Mat. xiii. 55), nefa tsy tokony ho marina izany. Raha ny toe-panahin' i Tomasy no dinihina, dia hita fa lehilahy nazoto sy nikely aina hatramin' ny fahafatesana aza izy mba hanao ny marina, raha masaka ny heviny (Jao. xi. 16). Nefa kosa, fatra-pandinika sy be fisalasalana ary sarotim-pinoana izy, raha tsy efa azony tsara ny porofo manamarina izay lazaina aminy (Jao. xx. 25). Ary anefa tsy notsinin' i Jesosy noho izany izy, fa fantatry ny Tompo fa ny toe-panahy toy izany dia maharitra ho tsara kokoa noho ny malaky mandray hevitra tsy porofoina. Intelo no nilazan' i Jaona (ary izy ihany no milaza izany) ny amin' ny nataon' i Tomasy, dia izao: (1) tamin' ny nahafatesan' i Lazarosy; (2) tao amin' ilay efi-trano ambony nihinanan' i Jesosy sy ny Apostoly ny Pasaka; (3) tamin' ny andro nitsanganan' i Jesosy tamin' ny maty. Ary raha izany rehetra izany no heverina, dia toa tsy misy maha-samy hafa ny hevitry Tomasy amin' ireo zavatra telo ireo—niseho indrindra ny fitiavany an' i Kristy, kanefa nisy fisalasalana ary saiky famoizam-po no niharoharo taminy.

Tany aoriana dia nankany India, hono, Tomasy hitory ny filazantsara, ka nolefonina tany Koromandela noho ny fitiavany an' i Jesosy sy ny fahazotoany hampiely ny teniny tamin' izany tany izany. Ny Kristiana maro any India tao aloha dia natao hoe "Kristiana an' i Tomasy Masindahy," ho fahatsiarovana an' i Tomasy Apostoly izay nanorina ny fiangonana tao; ary mbola misy izy maharitra mandraka ankehitriny aza.—A.S.H.

**TOMBO-KASE** (Fr. *cachet*; Eng. *seal*). Fanaon' ny olona teo aloha ela dia ela ny



*Peratra fanombohan-kase.*

manomboka kase ny taratasy fanekena, etc., ary amin' ny tany sasany ankehitriny dia tsy heverina ho marina ny taratasim-panjakana, etc., raha tsy voatomboka toy izany. Ny fanombohan-kase sasany fanaon' ny Egyptiana teo aloha ela dia vato na bakoly nisy sary na soratra ao amin' ilany anankiray; ary ny sasany amin' ireo dia voaloaka ka nasiana kofehy nahantona tamin' ny vozona na tamin' ny sandry; ary ny sasany kosa dia natao peratra amin' ny rantsantanana. Fa matetika kosa indray ny tombokase dia vongan-tanimanga kely fotsiny, izay nasiana marika amin' ny vato voasoritra ka nakambana tamin' ny taratasy amin' ny kofehy. Izany fanao izany dia voalaza ao amin' ny Joba xxxviii. 14, ary ny peratra fanombohan-kase dia voalaza ao amin' ny Gen. xxxviii. 18. Ny peratra misy fanombohan-kase dia famantarana ny fahefan' ny mpanjaka amin' ny tany sasany, dia any Egypta sy Persia, etc. Izany dia hita amin' ny tantaran' i Josefa (Gen. xli. 42; zahao koa 1 Mpan. xxi. 8; Est. iii. 12; viii. 2; Dan. vi. 17). Ary misy teny maromaro koa ao amin' ny Soratra Masina milaza ny tombo-kase ho fanamarinana ny fanekena (zahao Jer. xxxii. 16, 44; Neh. ix. 38; x. 1; Hag. ii. 23). Ao amin' ny Apok. v. 1 sy ix. 4, ny tombo-kase dia entina ho fanoharan' ny zavatra marina izay ho tanteraka tokoa; ary izany koa no hevitry ny teny hoe "hianareo, rehefa nino, no nasiana tombokase tamin' ny Fanahy Masina" (Efe. i. 13; zahao koa 2 Kor. i. 22), fa fanekena marina ka tsy azo ovana no nataon' Andriamanitra amin' izay rehetra mino ny teniny. —H.F.S.

**TOMIMA**: zahao ORIMA.

**TONGOLO**: dia isan' ny vokatry ny tany Egypta, ka dia isan' ny zavatra maro notsarovan' ny Isiraelita sy niriny fatratra, raha reraka tamin' ny nalehany tany an-efitra izy (Nom. xi. 5). Maro karazana, hono, ny tongolo any Egypta, sady tsara loatra izy.—J.S.

**TONON-KIRAN' I SOLOMONA.**

1. *Ny Nanoratra azy.* Araka ny teny ao amin'

ny i. 1, dia Solomona, zanak' i Davida sy mpanjakan' Isiraely, no nanoratra ity boky ity, ary vitsy foana ny olona mandà izany; sady mifanaraka amin' ny toetran' i Solomona ny toetry ny teny amin' ity boky ity. Milaza ny baterin' i Davida (iv. 4), ary ny kalesy avy tany Egypta (i. 9 sy 1 Mpan. x. 28, 29; vi. 12 sy 1 Mpan. iv. 11), ary ny tanim-boaloboka nana nan' i Solomona tao Bala-hamona izy (viii. 11). Ary dia milaza ny zava-maniry roa-polo karazana ary biby telo amby enim-polo karazana koa izy, araka izay azo ampoizina amin' i Solomona, izay nilaza "ny hazo hatramin' ny hazo sedera any Libanona ka hatramin' ny hysopa, izay maniry eny amin' ny ampiantany sady nilaza ny amin' ny biby sy ny vorona sy ny biby mandady sy mikisaka ary ny hazandrano koa" (1 Mpan. v. 13). Ary angamba fony izy mbola tanora fanahy, fahavelon' i Batseba reniny, no nanoratan' i Solomona ity boky ity (vi. 8), dia fony tsy mbola nosimban' ireo vady hetsaka izay nalainy tamin' ny andro aoriana izy (1 Mpan. xi. 3).

2.—*Ny Fomba sy ny Anton' ity boky ity.* Araka ny tarehin' ity boky ity, dia fihirana ny amin' ny fifankatiavan' ny olona mivady izay natao tamin' ny fampakaram-bady malaza anankiray, ary samy milaza ny halehiben' ny fitiavany ny vadiny ny lahy sy ny vavy amin' ny teny mafy sy mafana fo sady be oha-teny izy. Ny mpampakatra dia mpanjaka, izay atao amin' ny teny Hebreo hoe "Shelomoh," dia "Andrian' ny fiadanana" izany, raha adika; ary ny ampakarina dia atao hoe "Shelomith," izay anarana ho an' ny vehivavy mitovy hevitra amin' ilay teo ihany. Efa nisalasala ny sasany na nisy tantara izay fototry ny nanoratana ity boky ity, na teny noforonina fotsiny ihany. Fa ny ankamaroan' ny olona mihevitra fa nisy tantara ihany, ary dia teny natao tamin' ny nampakaran' i Solomona vady, na ny zanakavavin' i Farao, mpanjakan' i Egypta (1 Mpan. iii. 1), na ny vehivavy zanakavavin' ny tany Palestina. Fa tsy azo lazaina izay marina amin' izany, ary tsy mba misy hevitra mavesatra hoatrinona miankina amin' izany.

3.—*Teny misy Fanoharana ity boky ity.* Efa noheverin' ny sasany fa teny tsy mba fanoharana akory ity, fa hira milaza ny fifankatiavan' ny lehilahy sy ny vehivavy, araka ny fomban' olona fotsiny ihany; ary efa tafintohina ireo olona ireo, satria tonga isan' ny Soratra Masina ity boky ity, ka tsy ta-hanaiky azy akory. Kanefa efa nekan' ny Jiosy ho isan' ny Soratra Masina tokoa izy hatramin' ny taloha; ary koa, isan' ny Baiboly izay neken' i Jesosy Kristy ho Soratra Masina; ary izany dia tokony hampiseho fa tsy ampy velively ny hevitra voalaza ao ambony ny amin' ny anton' ity boky ity.*

"Sanatria! Sanatria!" hoy Aben Ezra, Raby Jiosy malaza, izay nanoratra hevi-teny amin' ity boky ity, "raha boky milaza fitiavana araka ny fomban' olona fotsiny ihany ny Tonon-kiran' i Solomona. Ny zavatra rehetra ao aminy dia fanoharana. Eny! raha tsy boky tsara dia tsara izy, dia tsy mba tonga isan' ny Soratra Masina izy, ary tsy misy izay nisalasala ny amin' izany." Ary hevitra efa nifanarahan' ny mpanao hevi-teny teo amin' ny Jiosy sy ny Kristiana izany hatramin' ny taloha indrindra; ary vitsy foana no nanda, raha tsy tamin' ny andro aoriandriana ela indray. Ary ny toetry ny boky koa mampiseho fa nokasaina ho fanoharana izy, tahaka ny toetr' ilay boky ananantsika atao hoe *Ny Fandehanan' ny Mpivahiny*, nosoratan' i John Bunyan. Ary izao no hevitra sasany hanamarina izany:—

(1) Ny anaran' ny lehilahy sy ny vehivavy izay tantaraina—Shelomoh sy Shelomith, amin' ny teny Hebreo—dia teny misy hevitra, fa tsy anaran' olona fotsiny ihany, dia tahaka ny anarana hoe "Kristiana" sy "Kristianina" sy 'Andriampamindrateny' ary "Andriatsimatahotra" ao amin' ny *Mpivahiny*.

(2) Ary koa, raha miteny Shelomith, dia manova ny fomban' ny teniny tampoka sady matetika izy, ary ny singolara tonga ploraly; ary dia mampiseho izany fa tsy vehivavy irery ihany no heverina amin' ny anarana hoe Shelomith, fa izay rehetra mitovy fomba aminy. "Taomy *aho*, dia hihazakazaka hanaraka anao *izahay*; nentin' ny mpanjaka ho ao an-efi-tranony *aho*. Hifaly sy hiravoravo aminao *izahay*" (i. 4), etc.

(3) Ary ny teny sasany izay enti-milaza ny nataon' i Shelomith sy ny teny sasany izay navoaky ny vavany dia tsy mba fanao amin' ny vehivavy tsara fanahy ao amin' ny tany Palestina; fa hampiseho azy ho vehivavy jejojejo, raha teny tsotra, fa tsy fanoharana ity boky ity. Kanefa ny mpanoratra ny boky ta-hampiseho azy fa vehivavy mahafinaritra sy miendrika hoderaina, ary raha teny fanoharana ity boky ity, dia misy hevitra tsara amin' izany teny izany. Toy izany ny teny ao amin' ny toko iii. 1-4; v. 7; viii. 1, 2. Ary amin' ny boky hafa izay nosoratana ao amin' ny tany akaikin' i Palestina ka *nokasaina ho fanoharana*, dia misy ihany teny sahalahala amin' izany; kanefa kosa ao amin' ny boky na poema izay tsy kasaina ho fanoharana, fa hilaza fifankatiavan-dehilahy sy vehivavy fotsiny ihany, dia tsy mba misy teny tahaka izany akory, fa teny manala-

* **Kanefa kosa, raha izany ihany no heviny, ny Tonon-kira dia miendrika ho isan' ny boky ao amin' ny Soratra Masina, izay midera mandrakariva ny fanambadiana ho zavatra masina sady mahasoa ny olombelona.**—ED. (J.S.)

baraka loatra an-dravehivavy izany.

(4) Ary koa indray, dia tsy misy lolompo na fialonana miseho amin' ity boky ity; kanefa raha teny milaza tantaran-dehilahy sy vehivavy fotsiny ihany, dia tokony ho nisy izany tokoa (jereo toko i. 3, 4; v. 1; vi. 8, 9).

(5) Ary ny teny sasany dia tsy azo asiankevitra akory, raha teny tsotra, ary tsy maintsy efa nokasaina ho fanoharana (zahao toko ii. 14-16; iv. 8, etc.).

Raha mamaky ny tantaran' *Ny Fandehanan' ny Mpivahiny* ny olona sasany, dia saiky tsy mihevitra azy ho fanoharana akory, fa manaraka ny tantara tsotra ihany ny heviny. Ary raha ny halavan' ny teny ao amin' izany boky izany no heverina, dia tsy misy hahafantarana azy ho fanoharana mihoatra noho ny hahafantarana ny Tonon-kiran' i Solomona ho fanoharana. Ny vavolombelona na porofo fa fanoharana ny *Mpivahiny* dia miharihary, raha dinihina tsara ny toetry ny teny ao aminy, sady voalaza ao amin' ny tantaran' i John Bunyan izany, ary andro akaiky ihany no nanoratana azy: fa ny vavolombelona na porofo ny amin' ny Tonon-kira dia mitovy karazana amin' ny an' ny *Mpivahiny*, nefa tsy miharihary tahaka azy, satria fohy dia fohy ny boky, ary ny andro nanoratana azy dia tany aloha ela loatra.

4.—*Ny Foto-kevitra izay atao Fanoharana amin' ity boky ity.* Raha mandinika ny Soratra Masina isika, dia hitantsika fa ny fikambanan' i Jehova sy ny olompidiny (dia ny Zanak' Isiraely) no oharina matetika amin' ny fampakaram-bady; ary ny fivilian' ny olona amin' Andriamanitra mba hanompo sampy dia oharina amin' ny fijangajangana (Eks. xxxiv. 15, 16; Lev. xvii. 7; Deo. xxxi. 16, etc.); ary matetika dia matetika entin' ny Mpaminany izany oha-teny izany amin' ny teny nosoratany (Isa. liv, lxii, 5; Jer. iii. 20; xxxi. 32; Hos. 2, 7). Ary amin' izany dia zavatra zatra tamin' ny Jiosy ny manohatra ny fitiavan' i Jehova ny olony amin' ny fitiavan' ny lehilahy ny vady tiany; ary manaraka izany hevitra izany no efa nanaovan' ny Jiosy ny hevi-teny amin' ity boky ity sy ny Salamo xlv.

Ary ny fitiavan' i Jehova ny Zanak' Isiraely no kasaina ho tandindon' ny fitiavan' i Kristy ny Fiangonana marina; ary noho izany, ilay fanoharana amin' ny fanambadiana efa nentin' ny mpanoratra ny Testamenta Vaovao hilaza ny fitiavan' i Kristy ny Fiangonana (2 Kor. xi. 2; Efes. v. 23-27; Apok. xix. 7, 9; xxi, 2, 9). Ary efa nanaraka izany hevitra izany ny mpanao hevi-teny Kristiana hatramin' ny andron' ny Apostoly. Ary raha vakina sy heveri na manaraka izany hevitra izany ity boky ity, dia teny tsara dia tsara izy izay manafana ny fon' ny Kristiana, ary mampitombo ny fitiavana marina an' i Kristy ao am-pony. Hoy ny mpanoratra anankiray: "Feno dia feno ny amin' i Jesosy ity boky ity! kanefa miseho amin' ny toetra sy fomba iray monja atỳ Jesosy. Tsy dia mba miseho ho Mpamonjy, na Mpanjaka, na Mpisoronabe, na Mpitsara, na Mpaminany, na Tompon' ny famonjena, na Mpiandry ondry, na Mpanjakan' ny Mpanjaka, na Mpiantoka ny Fanekena. Tsy miseho amin' ireo fomba ireo Izy, fa amin' ny fomba be fitiavana noho ireo aza—fa miseho ho Jesosy Mpampakatra, Jesosy Mpampakatra ny Fiangonana, vadin' ny Zanak' ondry."

5.—*Zavatra hotandremana raha mamaky ity boky ity.* Tsy maintsy hitandrina tsara anefa ny olona izay mandinika ny Tonon-kira sy mitady hamoaka hevi-teny aminy. Boky tsy navelan' ny Jiosy hovakin' ny zanany ity boky ity raha mbola kely ka tsy mbola masaka tsara ny heviny, fandrao hanao fanahin-jaza izy, ary hitady hevitra hafahafa avy amin' ny teny voasoratra ao aminy. Fanaon' ny sasany amin' ny Tenin' Andriamanitra hafa koa izany; kanefa tsy ny Tenin' Andriamanitra no manan-tsiny amin' izany tsy akory, fa ireo tompon' ny hevi-dratsy ireo. "Madio avokoa ny zavatra rehetra raha amin' ny olona madio; fa raha amin' ny olona voaloto sady tsy mino kosa, dia tsy misy madio na inona na inona, fa voaloto na ny sainy na ny fieritreretany" (Tit. i. 15).

Ary koa, tsy dia tokony hitady hevitra avy amin' ny zavatra rehetra tsirairay izay voalaza atỳ ny mpanao hevi-teny, fa tokony hanaraka ny foto-kevitra lehibe. Fa raha tsy izany, dia mampisy hevi-dravina foana izay tsy misy antony sy fotony afa-tsy ao amin' ny sain' ny olona izay mamorona azy ihany. Toy izao: ao amin' ny toko iv. 12-16 dia oharina amin' ny tanimboly be vokatra Shelomith, mba hampiseho fa ny Fiangonana no mamoa ny vokatry ny Fanahy: kanefa tsy tokony hampiankina hevitra amin' ny zavatra samy hafa izay lazaina fa maniry ao amin' ny tanimboly, tahaka ny narda sy ny havozomanitra ary ny veromanitra, etc.

6.—*Ny Fizarana ny teny.* Fifamalian-teny ity boky ity, ary mifandimby handahatra Shelomoh sy ny vadiny; ary indraindray foana dia manipy teny fohy ny vehivavy mpanaraka ary ny olon-kafa. Ary sarotra ihany ny mahita izay ijanonan' ny tenin' ny anankiray, ary ny iantombohan' ny tenin' ny hafa indray.

Ny sasany efa nizara ny teny ho fito manaraka ny hafitoan' andro, izay fitandremana ny fanasan' ny fampakaram-bady teo amin' ny Jiosy. Toy izao:

| | | |
|---|---|---|
| Andro | 1 | toko i.—ii. 6. |
| ,, | 2 | ,, ii. 7-17. |
| ,, | 3 | ,, iii.—v. 1. |
| ,, | 4 | ,, v. 2.—vi. 9. |
| ,, | 5 | ,, vi. 10—vii. 11. |
| ,, | 6 | ,, vii. 12—viii. 3. |

Andro 7 toko viii. 4-14.

Fa toy izao kosa no fizarana izay toa tsara indrindra:

(1) Ny vehivavy mitady hihaona amin' ny vadiny ary mitady azy any an-tsaha; ary raha mitankahita izy, samy milaza ny fitiavany izy mivady; ary dia matory ravehivavy sy manonofy ny amin' ny vadiny: toko i.—iii. 5. Izany fizarana voalohany izany angamba dia nokasaina ho tandindon' ny fanirian' ny Fiangonana tany aloha ny fihavian' ny Tompo.

(2) Dia milaza ny fampakaram-bady nataon' ny mpanjaka tamin' ny voninahitra lehibe, ary ny fankatoavan' ny mpampakatra ny vadiny, ity fizarana ity: toko iii. 6—v. 1. Dia fanoharana ny amin' ny voninahitr' i Kristy sy ny fifaliany noho ny fahazoany ny Fiangonana ity.

(3) Dia mischo ho tsy tia ny vadiny intsony ravehivavy, ka tsy mety mampandroso azy (v. 1, 3): kanefa mibebaka sy miova saina ary mandeha mitady azy izy ka mahita fahoriana any an-dalana: kanefa amin' ny farany dia mihaona amin' ny vadiny indray amin' ny fifalian-dehibe: toko v. 1—viii. 4. Ity fizarana fahatelo ity mampiseho ny fihenan' ny fitiavan' ny Fiangonana an' i Kristy, sy ny fahoriana izay avy amin' izany, mbamin' ny fahasoavan' ny Mpamonjy, Izay tsy mety mahafoy azy, ary ny fifaliana lehibe izay hanaraka ny hodian' ny Fiangonana amin' i Kristy indray.

(4) Ravehivavy dia misaraka mihitsy amin' ny mpianakaviny, na dia manohitra azy aza ny sasany; ary miara-mitoetra amin' ny vady tiany ka tsy azo sarahina aminy intsony: toko viii. 5-14. Ity fizarana ity dia mampiseho ny fisarahan' ny Fiangonana amin' izao tontolo izao, ary ny firaiketany mafy amin' i Kristy amin' ny fitiavana sy ny fankatoavana.—J.W.

**TOPAZY**: zahao Vato Soa.

**TOTOZY**: ny totozy dia isan' ny biby tsy madio ka noraran' ny Lalàna tsy hohanin' ny Zanak' Isiraely (Lev. xi. 29). Ao amin' ny 1 Sam. vi. 4, 5, ny "totozy volamena dimy," dia ny sarin' izany biby madinika manimba ny tany izany, no voalaza ho isan' ny zavatra nampitondrain' ny Filistina niaraka tamin' ny Fiara ho fanati-panonerana. Vakio koa Isa. lxvi. 17.—J.S.

**TOY**: dia mpanjakan' i Hamata any avaratr' i Palestina. Rehefa resin' ny miaramilan' i Davida Hadadezera, mpanjakan' i Syria. Toy dia naniraka olona hiarahaba an' i Davida ka hanatitra fanomezana, dia fanaka volamena sy volafotsy ary varahina (2 Sam. viii. 9, 10).—J.S.

**TRAKONITISY**. Hita indray mandeha monja ao amin' ny Baiboly ity teny ity, ao amin' ny Lio. iii. 1. 'Maraorao' no hevitry ny teny, ary anaran' ilay tany avaratr-atsinanan' i Palestina sy ao atsimon' i Damaskesy izy. Tao atsinanan' i Gaolanitisy koa izy, ary Aoranitisy sy Batanea dia teo an-tsisiny koa. **Ny anaran' ny tany ankehitriny** dia *Lejah*: **tani-lemaka izy, tokony ho** 22 maily ny halavany sy 14 maily ny halehibeny, ary misondrotra tokony ho 30 fita eo amboniny tany manodidina azy izy. Ary hita koa fa nisy volkano tany Trakonitisy tany aloha, fa ny vato any dia vato mainty (*basalta*) avokoa, izay navoaky ny volkano. Mbola hita any Trakonitisy ny tanàna lehibe any Argoba voalaza ao amin' ny bokin' i Eksodosy. Betsaka ny trano vato ao dia tsy simba akory, ary tahaka izany koa ny màrda sy ny vavahady, nefa tsy misy mponina intsony any.—J.S.

**TRANO**. Tsy misy izay ahafantarantsika ny toetry ny tranon' ny olona talohan' ny Safo-drano; fa taorian' ny Safo-drano, rehefa nihamaro ny olona, dia nisy nanorina tanàna lehibe—dia Babylona sy Ninive sy Resena ary ny maro hafa koa, izay voalaza ao amin' ny Gen. x. Tao anatin' ilay 350 taona nahavelomany Noa taorian' ny Safo-drano dia nikely aina fatratra hanao fonenana ny taranany; ary dia nisy diso hevitra loatra ireny koa niangona tao amin' ny lemak' i Sinara, ary dia nikasa hanao trano biriky avo dia avo hahatratra ny lanitra, hono, izy, mba tsy ho fatin' ny Safo-drano, raha tahiny misy indray (Gen. xi. 4-9).

Ny Jiosy toa tsy mba mahay nanao trano tsara loatra toy ny firenena sasany, fa faran' izay tsotra dia tsotra ny trano nataony. Ary ny fototry ny nanaovany izany dia toy izao: Ny razany dia mpiandry ondry nirenireny eran' ny tany, ka lay na trano bongo ihany no nonenany. Ary satria tsy maintsy nifindrafindra matetika izy, dia nataony ratsy ny trano bongo kely nitoerany vetivety; ary ny taranany koa dia naka tahaka izany. Rehefa tonga tany Palestina ny Isiraely, dia tsy nanorina trano vaovao izy tsy akory, fa namantana ny efan' ny firenena tompon-tany izay noreseny; ary na dia efa ela dia ela taorian' izany aza dia tsy nanorina trano vaovao loatra izy. Ary ny taranaka taoriana izay nanorina trano vaovao dia ny zana-tany izay teraka tao ihany, ka dia tsy maintsy ho trano toy izay efa teo taloha ihany no nataony. Ka dia nataony toy izay an' ny Kananita, izay noresen' ny razany, ny tranony. Ary ireo trano nataon' ny Kananita ireo anefa dia tsy mba nisy tsara loatra tsy akory, satria ao amin' ny tantara rehetra izay milaza ny nandresen' ny Zanak' Isiraely ny tany dia tsy misy teny milaza trano noravana na nobaboina. Ary angamba aza tsy nisy tempoly nalaza nivavahana tamin' ny sampy akory talohan' ny nahatongavan' ny Isiraely tany, satria tsy misy iray akory voalaza ho noravan' ny Isiraely; fa raha nisy, dia tsy maintsy ho voalaza mihitsy.

Rehefa tonga mpanjaka Solomona, dia nanao trano tsara tarehy ho azy izy, nefa asa na mba nampirisika ny vahoaka hanao tahaka azy koa nony nahita ny trano tsara

nataony. Fa tany Asia dia fanaon' ny taranaka maro mandimby ny manao trano tsy misy hafa, fa mitovy amin' izay nataon' ny razany teo aloha ihany; ary angamba ny trano izay nonenan' ny Jiosy sy ny Kananita fahiny dia tsy nisy hafa loatra amin' izay onenan' ny mponina any Palestina ankehitriny izao, fa ny trano fivavahan' ny Mohamedana sy ny an'ny Kristiana, ary ny monastery ihany, no trano vaovao ankehitriny.

I.—*Ny Zavatra natao trano.* Ny zavatra natao trano voalaza ao amin' ny Soratra Masina dia mizara efatra: (1) Hazo; (2) Vato sy Biriky; (3) Metaly; (4) Zavatra avy tamin' ny biby.

(1) *Hazo.* Vitsy dia vitsy foana anefa no mba trano kotona; satria ny tany Palestina tsy dia be hazo loatra toy ny tany sasany; ary ny tao ampovoany aza dia tsy nisy hazo akory. Kanefa be dia be ny vato any, ka dia vato no nataon' ny sasany trano. Fa raha mba nisy mpanan-karena ta-hanao trano tsara, dia nasiany hazo betsaka ihany.

(2) *Vato sy Biriky.* Ny *Marmora* (*Fr. marbre*) dia vato madini-bolo izay mety ho malambolambo tsara raha ampalesina. Maro karazana izy — dia marmora fotsy, ny mena, ny mainty, etc., ary vato tsara tarehy loatra izy. Ny kianjan' ny lapan' ny mpanjakan' i Persia dia marmora samy hafa volo avokoa (Est. i. 6); ary Davida koa dia nanana marmora be dia be (1 Tant. xxix. 2). Izany koa no nataon' i Solomona rindrina sy ngorodon' ny tokotanin' ny Tempoly sy ny lapany. Ny *Porafiry sy vato Granita.* Angamba ireo ilay vato voalaza ao amin' ny Tantara ho vato misoratsoratra sy vato soa samy hafa soratra (1 Tant. xxix. 2). Raha marina fa ireo tokoa no izy, dia tany amin' ny tendrombohitra tany Arabia Petrea no nangalana azy, satria tsy mba nisy azy akory tany Palestina, na tany Libanona. Maro ihany koa ny vato hafa fanao trano, ka nisy hifantenan' ny olona izay tiany (Sal. cxviii. 22, 23; Mat. xxi. 42). Ny *Biriky.* Biriky voadotra no nentin' ireo olona tao Sinara nanao an' i Babela (Gen. xi. 3), ilay trano avo; ary raha mbola andevon' ny mpanjakan' i Egypta ny Isiraely, dia ny nanao biriky nahahy no fanompoana nangidy izay nataony (Eks. i. 6-14). Ary toa lao tsy mba te-hijery biriky akory ny Zanak' Isiraely rehefa niala tany Egypta, ka fady azy mihitsy izay ho nanao biriky rehefa tonga tany Palestina izy, na dia haininy dia hainy aza ny nanao azy; kanefa ny tranony sasany dia nataony biriky ihany. Ny nihady vato sy nipaika azy dia nanahirana loatra, fa tsy mba moramora toy ny nanao biriky, ka noho izany dia naleon' ny maro nanao trano biriky, na dia be aza ny vato; ary matetika aza ny tapan' ny trano ambany dia nataony vato ihany, fa ny ambony kosa dia biriky. Ny rihitra dia sokay sy lavenona ary mololo nokapakapaina, ka dia naharoharo tsara. Zahao Isa. xli. 25 sy Ezek. xiii. 10-15. Ny *asfalta* na *bitomena*, dia zava-mainty malaky mirehitra sy mivoaboaka avy amin' ny tany, no nataon' ny mpanao ilay trano Babela rihitra ho solon' ny sokay, satria tsy nisy sokay teo an-tani-lemaka; nefa tany Palestina be dia be ny sokay, ka dia izy ihany no nataon' ny olona rihitra.

(3) *Ny Metaly.* Ny metaly sasany izay natao trano dia firaka sy vy sy varahina sy volafotsy; ary ny volamena aza dia voalaza ho napetaka tamin' ny hazo sy natao ankosotra, ary natao takelaka ka napetaka tamin' ny trano. (Zahao METALY.)

(4) *Ny Zavatra avy tamin' ny Biby.* Ny ivory (dia ny vangin' ny elefanta) ihany no zavatra avy tamin' ny biby voalaza ho natao trano ao amin' ny Soratra Masina. (Zahao IVORY).

Ireo efa voalaza eo ambony ireo no fotojavatra nataon' ny olona tany Palestina trano, ka dia aoka kosa,

II.—*Ny Toetry ny Trano nataony* no holazaina izao. (1) *Ny Fizarana ny Trano.* Raha ho nanao trano ny Jiosy, dia nifidy kianja malalaka anankiray na tokotany be izy, ka namboariny nataony efa-joro tsara; ary ny trano dia naoriny teo an-daniny efatra. Raha kelikely ihany ny trano, dia nataony iray ihany io kianja io, fa raha lehibe kosa ny trano, ary nalalaka ny tokotany, dia nozarainy telo na efatra ilay kianja; nisy aza ny sasany izay nizara fito. Ny gorodon' io kianja io dia indraindray vato marmora tsara dia tsara; ary nisy aza ny sasany novoleny hazo roa na telo fototra teo ampovoany; matetika dia hazo palma no namboleny teo. Ary indraindray kosa nisy loharano teo ampovoany. Ilay kianja dia tsy mba nisy tafony, fa lamba lehibe nohenjanina teo amboniny no natao solon-tafony. Nizarazara ho fanaovan-draharaha maro samy hafa ireo kianja ireo. Ny voalohany natao fitoeran' ny vehivavy tompon' ny trano mbamin' ny zanani-vavy sy ny mpanompovaviny, sady tao no nataony fahandroan-kanina; ka tsy mba azon-dehilahy hafa na iza na iza nidirana tao, afa-tsy ny lehilahy tompon-trano ihany. Ny kianja anankiray tamin' ireo kosa dia nataon' ny lehilahy tompon-trano firesadresahana tamin' ny vahiny izay avy namangy azy; ary ny fahatelo na fahefatra dia nataony fikabariana na fanaovan-draharaha lehibe. Ary voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina ny kianja. Tao amin' ny anankiray tamin' ireo kianja ireo no nanaovan' i Ahasoerosy ny raharahan' ny fanjakany (Est. v. 1, 2). Tao an-kianjan'ny trano-maizina toy izany no nametrahana an' i Jeremia, rehefa naminany ny loza hanjo an' i Jerosalema izy (Jer. xxxii. 2; xxxiii. 1; xxxix. 15). Ary tao an-kianja koa ilay nameloman' ny olona

afo tamin' ilay alina nisamborana an' i Kristy (Mat. xxvi. 69; Lio. xxii. 55). Ary matetika koa ny kianjan' ny vehivavy no nataon' ny olona fierena.

(2) *Ny Efitry ny Trano* dia teo an-daniny efatra tamin' ireo kianja ireo; ka ny sasany dia natao efitra fampiantranoam-bahiny; ny sasany fipetrapetrahana; ny sasany fanaovan-draharaha sy fihinanana; ary izy rehetra ireo dia samy nisy varavarambe sy varavarankely nanatrika ilay kianja. Nanodidina ireo kianja ireo dia nisy lavarangana tsara izay natao fitsangantsanganana; ka raha teo an-davarangana ny olona, dia hita izay rehetra natao tao ankianja; ary ny efitra rehetra tany ambony rihana dia nisy varavarambe sy varavarankely nivoha nankamin' io lavarangana io. Ny efitra tao amboni-rihana dia nizarazara maro tahaka ny ambany ihany. Ary angamba tamin' ny efitra ambony anankiray toy izany no niarahan' ny Tompo nihinana ny Paska tamin' ny mpianany (Mar. xiv. 13-16; Lio. xxii. 8-13). Ary tao amin' ny efitra toy izany koa no niangonan' ny mpianatra indroa taorian' ny nitsanganan' ny Tompo tamin' ny maty (Jao. xx. 19-26). Nisy koa efitra anankiray tao ambony izay natao hoe "efi-trano fihatsiatsiahana." Io efitra io dia nataon' ny lehilahy fialan-tsasatra sy fatoritoriana rehefa reraka avy any amin' ny raharahany izy. Efitra toy izany no namonoan' i Ehoda an' i Eglona, mpanjakan' i Moaba (Mpit. iii. 20-25). Ary efitra toy izany koa no namonoana an' Isiboseta (2 Sam. iv. 5-7). Raha ho an' ny lehilahy ilay efitra, dia nataony nanatrika ny lalambe; fa raha ho an' ny vehivavy kosa, dia nataony nanatrika ilay kianja. Ary teo amin' io efitra io dia nisy varavarana makarakara lehibe izay azon' ny olona avy tao anatiny nijerena ny tany ivelany; fa ny tany ivelany kosa tsy mba nahita azy velively. Teo amin' ny makarakara toy izany no niandrasan' ny renin' i Sisera ny zanany avy tany an-tafika (Mpit. v. 28). Teo koa no nahapotrahan' i Ahazia (2 Mpan. i. 2). Avy teo koa no nitazanan' i Jezebela ny nihavian' i Jeho (2 Mpan. ix. 30, 32, 33). Ny rindrina nanatrika ny lalambe dia tsy mba nisy endriny akory, fa nataony faran' izay tsotra loatra, ka tsy nisy na inona na inona afa-tsy ny varavarambe sy varavarankely iray na roa tery ambony; ary ilay varavarankely nisy ilay makarakara voalaza teo.

(3) *Ny Tafon-tranon'* ny ankabi-azan' ny firenena any Asia dia tsy mba kitso tahaka ny eto amintsika, fa nataony marin-tampona somary mivohon-tsotro. Nasiany rairainy hazo mafy tsara nampita teo amin' ny rindrina, ary dia nasiany hazo madinika teo ambonin' izay; dia nototofany tany niharo zavatra madity teo ambony, ka nototoiny mafy tsara. Ary rehefa vita izany, dia nolalorina sokay sy asfalta sy lavenona ary fasika naharoharo izy, ka rehefa maina io, dia tsy azon' ny orana natao ahoana amin' ahoana. Nefa raha tsy amin' ny fotoana fanaovana azy io no nalalotra ny trano, dia indraindray mitriatra, ka tanteraky ny orana. Ary matetika, raha tsy tsara toto sy tsara lalotra ny tampon-trano, dia naniry ahitra. Tsy maintsy nasiany arofanina manodidina io tampon-trano io, araka ny didin' Andriamanitra ao amin' ny Deo. xxii. 8. Indraindray hazo no natao arofanina, fa indraindray kosa dia vato voapaika tsara. Nisy tohatra avy tao anatin' ny kianja sy avy tao ivelan' ny trano niakarana ho any an-tampon' ny trano. Ary noho ny hamarimarin' ny tampon-trano toy izany, dia azo nanaovan-javatra maro samy hafa izy, araka izay voalaza ao amin' ny Soratra Masina. Tany no nataon' ny olona fanahazam-bary sy rongonim-bazaha; ary tany koa no nanamboarana sy nanahazana voan' aviavy sy voaloboka, etc. Ary voalazan' ny Bokin' i Josoa fa tao amin' ny antontandrongony izay nihahy tao an-tampon-trano no nanafenan-dRahaba ireo mpisafo roa lahy nirahina tao Jeriko (Jos. ii. 6). Tany koa no nataon' ny olona firesadresahana mangingina, araka izay nataon' i Samoela sy Saoly tao Silo, raha ho nohosorana ho mpanjakan' ny Isiraely Saoly (1 Sam. ix. 25, 26). Tany antampon-trano no natao fitsangantsanganana



*Tampon-trano.*

sy fialan-tsasatra tamin' ilay harivariva iny ny andro. Indray hariva dia sendra nitsangantsangana tany an-tampon' ny lapany tao Jerosalema Davida, ka nahatazana ny vadin' i Oria teo an-kianjany izy (fa angamba ny tranon' i Oria dia teo akaikin' ny azy; 2 Sam. xi. 2, 3). Ary sendra nitsangantsangana tao an-tampon' ny tranony koa Nebokadnezara indray andro, ka nijerijery manodidina izy ka nahita ny hatsaran' ny tanànany sy ny lapany, dia nirehareha ny fony. Tany an-tampon-trano koa no natao fatoriana raha alina (2 Sam. xvi. 22; Oha. xxi. 9), sy nataon' ny sasany fivavahana tamin' ny mangingina, dia araka izay nataon' i Petera (Asa x. 9). Tany koa aza no nataon' ny olona fivavahaaa tamin' ny sampy, sy nivavahan' ny sasany tamin' ny ankamaroan' ny lanitra (Jer. xix. 13; Zef. i. 5). Tamin' ny andro fahatsiarovana ny nonenan' ny Zanak' Isiraely an-day tany an-efitra, dia ilay andro natao hoe "Andro firavoravoana Fitoerana an-trano Rantsankazo," dia tsy nisy nahazo nitoetra an-trano ny Jiosy rehetra, fa samy tsy maintsy nanao trano tilikambo kely rantsan-kazo tao an-tampon' ny tranony avy izy rehetra, ka izany ihany no nitoerany ambara-pahatapitra ny fotoana. (Neh. viii. 16). Ary koa, tany an-tampon-trano no nataon' ny Jiosy fisaonana sy fidradradradrana; ary tsy ny Jiosy ihany no nanao toy izany, fa ny firenena hafa koa, araka izay voalazan' Isaia sy Jeremia mpaminany (Isa. xv. 3; xxii. 1; Jer. xlviii. 38; vakio koa Isa. xxii. 1, 2).


*Tampon-trano.*

Izany ary no toetry ny kianjan' ny trano sy ny tafon-trano tamin' ny Jiosy, ka dia tokony hanampy antsika hahafantatra ny amin' ny tantaran' ilay maty ila izay nentina hanatona an' i Kristy tao Kapernaomy. Angamba ny Tompo tamin' izay dia nipetraka tao an-kianja, na teo an-davarangana, nampianatra ny olona; ary nifanizina loatra ny olona, ka tsy afaka namaky ny olona tao an-kianja izy efa-dahy mba hanatona an' i Jesosy, ka dia nentiny niakatra tany an-tampon-trano ilay malemy, ka nosongany ilay lamba rakotry ny kianja, na ny hazo tafon' ny lavarangana, dia nampidininy tamin' ny mahazaka ny fandrian' ilay malemy (Mat. ix. 1, 8; Mar. ii. 1-12; Lio. v. 17-26). Kanefa izany trano voalaza izany dia ny an' ny olona manamanana ihany, fa ny an' ny malahelo dia ratsiratsy kokoa noho izany, ka ny ankabiazany dia tsy nisy afatsy kianja iray ihany. Ary na dia mandraka ankehitriny aza, dia mbola saiky toy izany voalaza teo izany ihany ny toetry ny ankabiazan' ny trano any amin' ny tapak' Asia Andrefana sy Egypta.

(4) *Ny Fanaka* momba ny tokan-tranon' ny Jiosy sy ny firenena maro tany Asia, hatramin' izany andro taloha ela izany ka ambaraka ankehitriny, dia tsy mba maro loatra tsy akory, fa ny fotony indrindra dia ny vata vitsivitsy sy farafara sy fanaovan-jiro ary latabatra iva fihinanana; fa toa tsy mba nanan-tseza loatra izy, afa-tsy ny thrôna avo nipetrahan' ny mpanjaka. Ary ny zavatra hafa momba ny fihinanana dia ny vilia aman-tsotro sy antsy (fa tsy mba nanana forosety loatra izy) ary ny fahandroan-kanina.—F.


*Tranom-bahiny.*

**TRANOM-BAHINY.** Ny tranom-bahiny fanao ao amin' ny tany Syria sy Egypta sy Persia, etc., na tany aloha, na ankehitriny, dia atao efa-joro, toa tokotany lehibe sy malalaka, ka asiana efi-trano madinidinika manodidina azy eo amin' ny lafiny efatra. Eo ampovoany misy loharano (lavaka lalina voahady), sady eo no ipetrahan' ny biby, na soavaly, na ampondra, na boriky, na rameva, etc.; ary eo amin' ny efi-trano manatrika ny kianja ampovoany no itoeran' ny vahiny sendra tonga ao.

Tahaka izany angaha ny tranom-bahiny tany Betlehema izay nahaterahan' i Jesosy Tompo (Lio. ii. 7).—J.S.

**TRANOM-BAHINY TELO, na Tres-taberne:** dia tanàna kely tao amin' ny lalana mankany Roma avy amin' ny ranomasina. Tao no nihaonan' i Paoly Apostoly tamin' ny Kristiana maromaro avy tany Roma izay efa niainga hitsena azy; koa nony hitan' i Paoly izy, dia nisaotra an' Andriamanitra izy ka nahazo toky (Asa xxviii. 15). Ny hevitry ny anaran' ny tanàna ('Tres-taberne') dia 'tranom-bahiny telo,' ary toa isan' ny fijanonan' ny mpandeha. Mbola atao hoe '*Tre Taverne*' izy.—J.S.

**TRATRAN' I ABRAHAMA.** Fomba fitenin' ny Jiosy izany hilaza ny fifaliana lehibe indrindraindrindra. Toa nalaina tamin' ny fanaony raha misakafo izany fiteniny izany, fa nandry ilika izy ka nahazo niraika teo amin' ny tratran' ny sakaizany; zahao Jao. xiii. 23-25. Koa satria Abrahama tsy maintsy ho ao amin' ny fahafinaretana, hoy izy, dia izay miraika eo an-tratrany tsy maintsy ho ao amin' ny fifaliana tanteraka (Lio. xvi. 22).—J.S.

**TROASY:** dia tanàna sy seranana any Asia Minora, ao amoron-dranomasina avaratr-andrefana, any Mysia, izay nialan' i Paoly Apostoly sy ny namany mba hitondra ny filazantsara ho any Eoropa. Fa tao no nisy fahitana niseho taminy, dia lehilahy Makedoniana nangataka hoe: "Mità mankatỳ Makedonia, ka vonjeo izahay" (Asa. xvi. 9). Nalehan' i Paoly taorian' izany indray Troasy (zahao xx. 5, 6; 2 Kor. ii. 12, 13); ary isan' ny tanàna lehibe sy malaza any Asia izy tamin' ny andro nanapahan' ny Romana ny tany. Ny anarany ankehitriny dia *Eski-Stamboul*, ary mbola hita ny fitodian-tsambo any.—J.S.

**TROFIMO.** Izy dia isan' ny Kristiana Jentilisa avy tany Efesosy, izay naman' i Paoly Apostoly ka niaraka taminy, mbamin' i Tykiko sakaizany (?), tamin' ny Diany Fahatelo hitety tany sy fiangonana (Asa xx. 4). Izy roa lahy nanaraka an' i Paoly avy tany Makedonia hatrany Asia; toa nitoetra tao ihany Tykiko, fa Trofimo kosa nandroso ho any Jerosalema; ary nony tonga tao izy, dia izy—na dia tsy nanantsiny akory aza—no nahatonga ny nisamborana an' i Paoly. Ary ao amin' ny taratasy farany nosoratan' ny Apostoly (2 Tim. iv. 12, 20) dia voalazan' i Paoly indray izy, fa narary ela, ka dia navelan' i Paoly tany Mileto.—J.S.

**TROGILIO:** dia anaran' ny vodivona anankiray any Asia Minora andrefana ao atsimo kelin' i Efesosy, izay nandalovan' i Paoly, raha nankany Jerosalema farany indrindra izy (Asa xx. 15). Ao misy fitodian-tsambo izay mbola atao hoe *Porta Santo Paolo*.—J.S.

**TROMPETRA.** Ny trompetra (Heb. *shophar*) tao amin' ny Jiosy dia natao avy tamin' ny tandroky ny ondrilahy sy ny osilahy (chamois) ary ny ombilahy; ary nampanenoina mba hilaza ny fotoana masina lehibe izy, dia ny Jobily (Lev. xxv. 9) sy ny taom-baovao, ary mba hanaitra ny vahoaka raha nisy ady, na niseho ny fahavalo (Jer. iv. 5, 19; Joba xxxix. 24; Ezek. xxxiii. 4, 5). Nisy trompetra volafotsy maromaro koa nampanaovin' i Mosesy ho fiantsoana ny vahoaka sy hampamindra ny tobiny tany an-efitra, sy hanaitra raha nisy ady, ary mba hampanatitra ny fanatitra amin' ny fotoana lehibe (Nom. x. 1-10). Tamin' ny nanjakan' i Solomona ny isan' ny trompetra volafotsy dia nampitomboiny ho 120 (2 Tant. v. 12), ka nentina mba hampanenoina miaraka amin' ny hira isan-andro tao amin' ny Tempoly. Tamin' ny andro voalohany amin' ny volana fahafito, izay niantombohan' ny taona masina, dia nampanenoina be ihany ny trompetra, ka dia natao hoe "Andro firavoravoan' ny Trompetra" izany; ary izany koa toa nampiomana ny olona amin' ny Andro Fanavotana, izay andro fifadiana sy fisaonana (zahao Joe. ii. 15 sy Lev. xxiii. 36).—J.S.



*Trompetra sy Zava-maneno hafa koa.*

**TROZONA:** indray mandeha monja no voalaza ao amin' ny Baiboly ny trozona,

dia Joba vii. 12. Ao amin' ny teny hafa milaza azy amin' ny Baiboly tao aloha, dia efa novana ho "dragona," na "biby vaventy," ny teny milaza azy, satria malalaka ireo teny ireo ka milaza biby maro karazana angamba. Ny trozona dia lehibe indrindra amin' ny zava-manana aina rehetra, na etỳ an-tanety na ao anaty ranomasina. Ny karazan-trozona hita ankehitriny any amin' ny Ranomasina Indiana sy ny Ranomasina Mena, ary ao amin' ny Mediteraneana indraindray, dia fahafolo (60 fita) ny halavan' ny sasany, sady masiaka izy.—J.S.

**TRYFENA** sy **TRYFOSA**: dia Kristiana roa vavy tany Roma, izay voalazan' i Paoly ho "nikely aina tao amin' ny Tompo" (Rom. xvi. 12). Angamba mirahavavy izy, na samy diakombavy.—J.S.

**TSARA-FITODIAN-TSAMBO**: dia fitodian-tsambo anankiray ao amin' ny zorony atsimo-andrefan' ny nosy Kreta, akaikin' ny tanàna Lasea. Tao no nidiran' ny sambo izay nitondra an' i Paoly Apostoly nafatotra hankany Roma (Asa xxvii. 8).—J.S.

**TSARAMASO.** Misy karazan-tsaramaso telo na efatra izay tian' ny olona mponina any Eoropa Atsimo sy Asia ary Afrika Avaratra; ary ilay tsaramaso mena nomen' i Jakoba an' i Esao dia fihinana mbola tian' ny olona (Gen. xxv. 34). Ary ny mofo avy tamin' ny tsaramaso dia fihinan' ny olo-mahantra any Egypta ankehitriny. Zahao koa 2 Sam. xvii. 28; xxiii. 11.—J.S.

**TSILO.** Ao amin' ny Tany Masina betsaka tokoa ny zava-maniry izay misy tsilo, ary tokony ho roa-polo ny teny Hebreo enti-milaza azy rehetra, koa tsy ampy ny teny Malagasy hatao dikan' izy tsirairay; ary tsy mbola fantatry ny botanista aza izany zava-maniry voalazan' ireo teny Hebreo roa-polo ireo. Ny sasany angamba dia tahaka ny hery, ny sasany tahaka ny voaroy, ary ny sasany tahaka ny tsiafakomby. Betsaka ny raiketra maniry any Palestina ankehitriny, nefa heverin' ny botanista fa zavatra nentina avy tany Amerika izy tamin' ny taona taorian' ny andro voalazan' ny Test. Vao. (Zahao VOAROY.)—J.S.

**TSIMPARIFARY.** Ny zava-maniry voalaza ao amin' ny Testamenta Grika amin' ny teny hoe *zizanion* ka adika hoe 'tsimparifary' dia karazan' ahitra izay maniry ho azy ao amin' ny tanimbary, sady mitovy tarehy indrindra amin' ny varim-bazaha (*wheat*). Ary tsy mba zavatra tsy mahasoa sady tsy azo atao hanina ihany izy, fa zava-dratsy koa izy ka mankarary raha sendra be ihany ny voany tonga voaharo amin' ny vary ka hanina miaraka aminy.—J.S.

**TSINDRIMANDRY.** Io teny io dia nentinilaza ny hery sy ny fahaizana nomen' Andriamanitra ny Apostoly sy ny mpaminany hanambara ny Tenin' Andriamanitra. Ary ny anton' ny nanomezan' Andriamanitra izany dia mba hitarika ny sainy ho amin' ny marina rehetra momba ny filazantsara, sy mba hiaro azy tsy ho diso akory, na ny hehevitry ny teny nosoratany no heverina, na ny teny izay nentiny hilaza ny heviny, na ny nandaharany ny teny koa. Ekentsika Kristiana fa mifanaraka mihitsy amin' ny sitra-pon' Andriamanitra izay teny nambaran' ny mpaminany sy ny Apostoly ao amin' ny Soratra Masina. Fa na dia olombelona ihany aza no nanoratra azy, tenin' Andriamanitra avokoa ny teny rehetra nosoratany. Ary ilay hery avy tamin' Andriamanitra izay nitarika ny sain' ny mpanoratra, ka nahatenin' Andriamanitra tsy mety ho diso akory izay teny nosoratany, dia atao hoe Tsindrimandry ao amin' ny Baiboly Malagasy.

[Ny hevitry ny teny Grika nadika hoe "tsindrimandry" ao amin' ny 2 Tim. iii. 16, dia 'avy amin' ny fofon' ain' Andriamanitra' (*theopneustos*).]

Fa ny tsindrimandry dia tsy maintsy havahana tsara amin' ny zavatra sasany izay toa mitovitovy aminy. Fa tsy mba sahala amin' ny fanambaran' Andriamanitra zavabaovao izay tsy takatry ny sain' olombelona hofantarina izy, fa maro ny zavatra voalaza ao amin' ny Soratra Masina izay mifanandrify amin' ny fahalalan' ny olona, sady mora azon' ny sainy. Toy izany ihany ny zavatra izay hita maso, sy izay azo fantarina raha mihevitra sy mandinika tsara ny olona. Ary koa indray, nisy olona sasany nanambaran' Andriamanitra zavatra vaovao (tahaka an' i Abrahama), kanefa tsy mba tsindrimandry no nanambarany azy ny zavatra rehetra tsy akory. Tsy mba hanambara zavatra vaovao ihany no anton' ny tsindrimandry, fa mba hiaro ny olona izay voatsindrimandry tsy ho diso filaza izy amin' ny zavatra lazainy, na vaovao izany, na tsia: mba ho azontsika itokiana fa marina indrindra ny teny rehetra nolazainy na nosoratany. Ary hitantsika indray fa ny mpaminany no voatsindrimandry mba tsy ho diso ny teny nolazainy; kanefa indraindray izy tsy mba nahita loatra izay hevitry ny teny nolazainy sy nosoratany (1 Pet. i. 10-12). Ary koa indray, tsy mba fanazavan-tsaina ihany ny tsindrimandry. Fa maro ny Kristiana izay omen' ny Fanahy Masina saina hahitany marina ny hevitry ny tenin' Andriamanitra, ary fahendrena sy fifaliana ary famonjena no vokatra mahasambatra izay avy amin' izany. Kanefa tsy mba tsindrimandry izany, hahaizany mba tsy ho diso izy raha manambara amin' ny olona izany teny izany. Ary mihoatra noho izany aza, fa nisy ny sasany, tahaka an' i Balama, izay nahazo tsindrimandry tamin' Andriamanitra hamihany marina rahateo izay zavatra ho avy; kanefa na dia izany aza, ny tonany kosa tsy dia nazava saina tsy akory. Ka dia samy hafa ny fanambarana ny zava-baovao sy ny fanazavan-tsaina, ary ny tsindrimandry, ary

tsy misy zavatra tahaka azy tsy akory.

Ary raha ny halehiben' ny hery nomen' Andriamanitra ny nanoratra ny Soratra Masina no heverina, dia ampy izany hiaro azy tsy ho diso raha ny tokony hinoana sy ny tokony hatao no nampianariny, na ny natao no notantarainy. Misy olona sasany anefa izay mihevitra fa ny *heritry* ny teny ihany no nomen' ny tsindrimandrin' Andriamanitra, fa tsy ny teny koa. Kanefa fantatsika fa tsy azon' ny olona ny hevitra na dia marina aza izy, raha mety ho diso ny teny enti-milaza azy. Ary tsy izany ihany, fa ny Soratra Masina ihany no milaza fa ny teny koa dia avy tamin' ny tsindrimandrin' Andriamanitra, ka tsy mety ho diso akory, na teny iray aza; zahao 1 Kor. ii. 13. Ary matetika raha ny Apostoly maka teny avy amin' ny Test. Tal., dia tsy ny hevitra fotsiny ihany no nalainy, fa ny vakin' ny teny mihitsy no nataony ho foto-kevitra indrindra (ampitahao Mat. xxii. 32, 45 sy Eks. ii. 6, 16 sy Sal. cx. 1; Gal. iii. 16 sy Gen. xvii. 7). Ary raha misy mihevitra fa ny teny sasany ihany ao amin' ny Soratra Masina no nomen' ny tsindrimandrin' Andriamanitra, aoka ilay teny amin' ny 2 Tim. iii, 16 ho entina hamaly azy, fa izany no nihavian' ny Soratra Masina *rehetra*.

Ary izao hevitra izao no azo hatao porofo hanamarina fa nomen' ny tsindrimandrin' Andriamanitra tokoa ny Baiboly.

(1) Ny anton' ny nanomezan' Andriamanitra antsika ny Soratra Masina dia mba hampahahendry antsika ho amin' ny famonjena. Nefa raha mety ho diso izany, ataontsika ahoana no hanaraka azy? Tsy mendrika an' Andriamanitra akory ny manome mpitari-dalana izay tsy azo itokiana satria mety ho diso ihany. (2) Zavatra nokasain' i Kristy homena ny Apostoly izany herin' ny Fanahy Masina izany, mba tsy ho diso izy raha nanambara ny teniny (Mat. x. 19; xxviii. 10, 20; Lio. xii. 12; Jao. xiii. 20; xiv. 26; xv. 26, 27; xvi; 13; xviii. 26). (3) Ary koa, ny Apostoly nilaza fa nahazo tokoa izany hery avy tamin' Andriamanitra izany izy (Asa. ii. 33; iv. 8; xiii. 2-4; xv. 21; xxi. 11; 1 Tes. i. 5); ary niteny izy tahaka ny solom-bavan' Andriamanitra (1 Kor. iv. 1; ix. 17; 2 Kor. v. 19; 1 Tes. iv. 8); ary niteny toy izay nanam-pahefana izy (1 Kor. ii. 13; 1 Tes. ii. 13; 1 Jao. iv. 6; Gal. i. 8, 9; 2 Kor. xiii. 2-4); ary nataony fa ny teniny dia mitovy amin' ny Test. Tal. (2 Pet. i. 19; 1 Tes. v. 27; Kol. iv. 16; Apok. ii. 7). (4) Ary maro ny famantarana nanamarina izany fa ny Apostoly nahazo tokoa ny herin' ny Fanahy Masina: fa ny toe-panahiny dia masina sady tsy nety niteny lainga akory izy; ary ny fampianarana nataony dia marina sy tsara indrindra, ka nahasoa izay rehetra nanaraka izany. Ary koa, nomen' Andriamanitra hery hanao fahagagana izy mba hahato tokoa ny teniny; ary izany dia neken' ny Kristiana rehetra tamin' ny taloha. (5) Ary toy izany koa raha ny Test. Tal. no heverina: Mosesy sy Davida ary ny mpanoratra maro samy milaza fa araka ny nandidian' Andriamanitra azy ihany no nanoratany ny teny. "Izao no lazain' i Jehova," hoy izy (Deo. xxxi. 19-23; xxxiv. 10; 2 Sam. xxiii. 2; Isa. viii. 1; xxxiii. 10; Mik. iv. 4; Jer. ix. 12; Amo. iii. 1; etc. etc.). Ary ny olona izay niara-belona taminy nanaiky fa avy tamin' Andriamanitra ihany ny teniny, satria ny fahagagana nataony, mbamin' ny nilazany rahateo ny zavatra ho avy (Nom. xvi. 28, 29), ary ny fitondran-tenany masina, sy ny hatsaran' ny teny nataony, no nampino azy. Ary izay mampahafantatra antsika fa voatsindrimandrin' Andriamanitra tokoa ny nanoratra ny Test. Tal. dia izao: satria hitantsika fa efa notanterahina ny faminaniana maro voalazany rahateo; ary mifanaraka tsara amin' i Kristy sy ny lalam-pamonjena natoro amin' ny Test. Vao. ny teniny, ary indrindra fa nalain' i Kristy sy ny Apostoliny ho tenin' Andriamanitra tokoa ny nosoratan' ny nanoratra ny Test. Tal. Aoka hodinihina tsara izao: Mat. iv. 4; Lio. i 70; xviii. 31; xxi. 22; Jao. ii. 17; xx. 31; Asa iv. 25 sy Sal. ii. 1, 2; Heb. i. 1, iii. 7, iv. 7, sy Sal. xcv. 7-11; 2 Tim. iii. 16; 1 Pet. i. 10-12; 2 Pet. i. 21. Ary amin' izany dia hoy ny tenin' i Kristy: "Tsy azo foanana izy, fa tsy maintsy ho tanteraka avokoa izy rehetra" (Mat. v. 18; Jao. x. 35), koa dia mendrika harahina sy hitokiana avokoa ny tenin' ny Soratra Masina. Fa na dia olombelona ihany aza no nanoratra azy, ny herin' Andriamanitra no nanoratany azy. "Fa tsy nisy faminaniana avy tamin' ny sitrapon' ny olona tany aloha rehetra; *fa avy tamin' Andriamanitra no nitenenan' ny olona araka ny nitondran' ny Fanahy Masina azy.*" —C.F.M.

**TSINTSINA** sy **TSIKIRITY** dia teny roa ao amin' ny Baiboly Malagasy izay natao dikan' ny teny ao amin' ny Baiboly Hebreo sy Grika, ka milaza karazam-borona madinika maro-naro izay hita ao amin' ny Tany Masina. Koa satria mora vidy izy, dia nalain' ny Tompo ho ohatra, ka nentiny hampianatra fahatokiana amin' Andriamanitra, satria vorona kely tahaka azy aza dia hita sy heverin' ny Raintsika any an-danitra (Mat. x. 29, 31).—J.S.

**TSIPIKA**: zahao FIADIANA.

**TSIPOY.** Indroa ihany ny tsipoy no voalaza ao amin' ny Baiboly, dia 1 Sam. xxvi. 20 sy Jer. xvii. 11; ary amin' ireo teny roa ireo ny mihaza azy any an-tendrombohitra no lazaina, ary ny fahafoizan' ny vavy ny atodiny noho ny olona sy ny biby izay manenjika azy.—J.S.

**TYKIKO**: dia anankiray tamin' ny naman' i Paoly Apostoly, izay nanampy azy tamin' ny fitoriana ny filazantsara. Isan'

ny tompon-tany tany Asia izy ary niaraka tamin' i Paoly tamin' ny Diany Fahatelo nitety tany (Asa xx. 4); ary tany aorian' izany indray dia nitondra ny Epistily ho an' ny Kolosiana avy tany Roma izy. Ny toe-panahin' i Tykiko dia hita marimarina amin' ny tenin' i Paoly, izay milaza azy ho "rahalahy malala sy mpanompo mahatoky ary namako manompo ao amin' ny Tompo" (Kol. iv. 7); koa dia nirahin' ny Apostoly mba hamporisika ny fon' ny Kolosiana izy. Ary dia nirahin' i Paoly tany Efesosy koa izy hitondra ny Epistily ho an' ny Efesiana, ary ao amin' izany epistily izany dia mitovitovy ihany ny teniny milaza azy (Efes. vi. 21). Ary taorian' izany indray Tykiko no irak' i Paoly hanao raharaham-piangonana hafa koa (Tit. iii. 12; 2 Tim. iv. 12). Raha araka ny tantara lovantsofina, Tykiko dia mpitandrina ny fiangonana tany Kalkedona.—J.S.

**TYRANO**: dia lehilahy mpampianatra filosofy na retorika tany Efesosy; tao antrano fampianarany no nitorian' i Paoly Apostoly ny filazantsara roa taona, rehefa tafasaraka amin' ny Jiosy tsi-mino ny Kristiana (Asa xix. 9). Angamba isan' ny mino an' i Kristy koa Tyrano, nefa tsy fantatra izany.—J S.

**TYRO**: dia tanàna sy seranana sady lehibe no malaza tamin' ny andro taloha noho ny varotra sy ny ranto natao tany hatramin' ny ela. Tao anatin' ny tany nomen' i Jehova ny Isiraelita Tyro, fa ny eo amorondranomasina any avaratr' andrefan' i Kanana no nanorenana azy, dia teo an-tanin' ny Foinikiana; kanefa tsy mba lasan' ny Isiraelita izy fa naharitra ela nahaleo tena. Raha araka ny tenin' ny mpitantara sasany, ny niandohan' i Tyro dia teo amin' ny morondranomasina, izay nanorenana an' ilay natao hoe 'Tyro Ela;' ary taty aoriana, hono, dia nisy tanàna hafa natao teo amin' ny nosy teo akaikiny sady tandrifin' ny tanàna voalohany. Ny olona izay nonina tany Foinikia dia natao hoe 'Sidoniana' (Jos. xiii. 6; Mpit. xviii. 7; Isa. xxiii. 2, 4, 12); ary angamba Sidona no naorina ela ihany talohan' ny niorenan' i Tyro, nefa tato aoriana kosa Tyro no tonga lehibe sy malaza noho Sidona.

Ny teny voalohany ao amin' ny Baiboly milaza an' i Tyro dia Jos. xix. 29, ary amin' izany dia voalaza ho tanàna misy mànda eo amin' ny faritry ny zara-tanin' ny Naftaly izy; nefa tsy mba niady tamin' ny mponina tao ny Isiraelita, fa niara-nonina taminy teo amin' ny tany (Mpit. i. 31, 32). Tamin' ny nanjakan' i Davida sy Solomona nisy fihavanana tsara tamin' ny mpanjakan' ny Isiraely sy Hirama, mpanjakan' i Tyro, fa sakaizan' i Davida Hirama (1 Mpan. v. 1); koa nony lasa Davida, ary nanomboka nanao ny Tempoly Solomona, Hirama nanampy azy tsara, fa ny mpanompony nikapa hazo sedera sy hazo fira tany Libanona ka nampitondra azy ho any Jopa ho entina hiakatra any Jerosalema. Ary tsy izany ihany, fa mpiasa sy metaly koa no nomen' i Hirama an' i Solomona, ary matilo hitondra ny sambony ho any Ofira sy India; ary Solomona kosa nandoa vary sy diloilo betsaka ary nanome an' i Hirama tanàna sasany tany avaratra (1 Mpan. ix. 11-14, 26-28; x. 22). Naharitra ela ny fihavanana tamin' ny mpanjakan' ny Joda sy ny mpanjakan' i Tyro, ary tokony ho zato taona taorian' ny nanjakan' i Solomona, Ahaba, mpanjakan' ny Joda, nanambady an' i Jezebela, zanakavavin' ny mpanjakan' ny Sidoniana (1 Mpan. xvi. 31). Kanefa taty aoriana indray ny olon' i Tyro tonga zatra ny manao jirika ny Isiraelita mba hivarotra azy indray amin' ny Grika sy ny Romana, dia nozonin' ny mpaminany izy, izay nilaza koa fa hovaliana noho ny ratsy nataony izy (Joe iii. 4-8; Amo. i. 9, 10). Ary tsy ela taorian' izany (B.C. 721) dia tonga Salmanesera, mpanjakan' i Asyria, ka nanao fahirano an' i Tyro, nefa tsy nahafaka azy izy, na dia naharitra dimy taona aza ny namelezany azy (zahao Isa. xxiii.).

Fanjakana lehibe sy manan-kery tamin' izany Tyro, sady naharitra ela mbola nanjakan' ny mpanjaka tompon-tany ihany izy (Jer. xxv. 22: xxvii. 3; Ezek. xxviii. 2-12), ary nalaza noho ny hareny sy ny mànda amam-piarovany mafy (Ezek. xxviii. 5; xxvi. 4-12; xxvii. 11; Zak. ix. 3). Ny teny nosoratan' ny mpaminany, indrindra fa ilay ao amin' ny Ezek. xxvii., no ahafantarantsika indrindra ny amin' i Tyro: fa izao avy no hitantsika ny amin' ny toetrany: nanana miaramila nokaramainy izy; ny volamena no nalainy avy tany Arabia sy ny Golfa Persiana; ny volafotsy sy vy sy firaka ary vifotsy azony avy tany Tarsisy any Spania Atsimo; ny varahina dia avy tany Armenia; ny vary sy diloilo sy tantely avy tany Palestina: ny divay avy tany Damaskosy; ny ondry sy osy avy tany Arabia; ny rongony hanaovana ny lain-tsambony dia avy tany Egypta; ary ny ivory sy hazo mainty hanaovana ny haingon' ny sambony dia avy tany Persia sy India. Ny varotra nataon' ny olon-Tyro, sy ny fahazotoany handeha an-tsambo ho any an-tany lavitra, no nahazoany izany harem-bevava izany; nefa raha mbola nirehareha ny olon-Tyro dia tonga Nebokadnezara, mpanjakan' i Babylona, ka namely ny tanàna. Izy dia vao avy tany Jerosalema, izay efa noravany, ary toa nahafaly ny olon-Tyro izany (Ezek. xxvi. 2); nefa tsy maintsy efa natahotra koa izy tamin' ny nihavian' i Nebokadnezara hamely azy. Naharitra ela dia ela ny fahirano nataony, dia 23 taona, ary tsy hita marina raha nahafaka ny tanàna tokoa izy, na tsia; nefa toa nanaiky ny ny Kaldeana hiany ny olon-Tyro ary nihavana taminy. Nony niseho ny Persiana

indray ho firenena nandresy an' i Babylona, dia nanaiky azy ny Foinikiana; ary tamin' ny ady nataon' ny Persiana tamin' ny Grika, ny olon-Tyro nitondra sambo-mpiady hanampy an' i Zerksesy, mpanjakan' i Persia.

Tokony holazaina koa fa ny olon-Tyro dia nazoto nandeha an-tsambo nitady tany vaovao, tahaka ny Foinikana rehetra, ary maro ny kolonia nataony tao amin' ny tany lavitra; ny malaza indrindra tamin' ireo dia Kartago, any Afrika Avaratra, ary Tarsisy, any Spania Atsimo. Nahatratra hatrany Englanda koa izy, hono, ary avy tany *Cornwall*, any Englanda atsimo-andrefana, no nahazoany vifotsy sy firaka.

Tamin' ny B.C. 332 Tyro no nasian' ny fahavalo indray (fanintelony), fa Aleksandro Lehibe nanao fahirano ka nahafaka azy, ary loza tokoa ny nanjo ny olona tao an-tanàna. Na dia avo loatra aza ny màndany sasany (150 fita), dia afak' i Aleksandro ihany ny tanàna, fa nampian' ny olon-Kyprosy sy ny Foinikiana sasany izy; dia novonoina ny ankabeazan' ny miaramila ary ny vahoaka, tokony ho 30,000 no isany, mbamin' ny zaza amim-behivavy, ary ny andevo dia lasan-ko babo ka namidy ho andevo indray. Tsy dia rava mihitsy anefa Tyro, fa mbola naharitra ela ho tanàna lehibe sy manan-karena izy, ary tamin' ny andro nanjakan' i Aogosto Emperora dia lehibe noho Jerosalema izy; ary tahaka izany no tokony ho toetrany nony nalehan'i Jesosy Tompo ny tany (Mat. xv. 21; Mar. vii. 24). Ary mbola naharitra hiany izy, dia hatramin' ny taona A.D. 1291; fa tamin' izany, nony efa ren' ny olon-Tyro fa Tolemaisa any atsimo efa lasan' ny mpanjakan' i Egypta, dia niala ny tompon-tanàna ka nandao azy mihitsy izy rehetra; koa tamin' ny ampitson' iny dia niditra mora foana ny fahavalony, fa tsy nisy olona sisa hanohitra azy. Ary hatramin' izany dia nihena niandalana ny halehiben' i Tyro, araka ny tenin' ny mpaminany. Mbola misy tanàna ao, nefa kely izy ka tsy azo oharina amin' ilay Tyro malaza sy manan-karena tany aloha. Ny loza nolazain' i Ezekiela ao amin' ny toko xxvii. sy xxviii. efa tanteraka, ary lany ny heriny sy ny voninahiny; satria isan' ny firenena izay nirehareha sy niavonavona ary nanao ratsy, dia novelezin' i Jehova izy, ary tanteraka ny teniny hoe: "Nazerako eny an-tany hianao, sady natolotro ho fitalanjonan' ireo mpanjaka."—J.S.

# V

**VADY**: zahao FANAMBADIANA, FAMPORAFESANA, sy FISAORAM-BADY.

**VALALA.** Biby voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina ny valala, ka dia tokony ho mitovitovy karazana amin' ny valala atỳ Madagaskara ny valala lazaina ao amin' ny Baiboly. Araka ny Lalàn' i Mosesy, dia isan' ny zavatra izay azon' ny Jiosy nohanina ny valala (Lev. xi. 20-22); ary Jaona Mpanao-batisa dia nihinana azy (Mat. iii. 4). Ny valala no isan' ny Loza izay nataon' Andriamanitra hampahory an' i Farao sy ny Egyptiana (Eks. x. 4-15; zahao LOZA FOLO). Ny hamaroany dia voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina (Eks. x. 15; Mpit. vi. 5; vii. 12; Jer. xlvi. 23; Nah. iii. 15); ary ny ihinanany ny zava-maniry dia lazaina koa ao amin' ny teny maro (Eks. x. 12-15; xxviii. 38; Sal. lxxviii. 46; cv. 34, 35; Joe. i. 1, 7, 12, ii. 25; Nah. iii. 15). Ny tsy ananan' ny valala mpanjaka, nefa ny iraisany hina tsara, ary ny tsy andehanany amin' ny alina, dia samy voalazan' ny Baiboly koa (Oha. xxx. 24, 27; Nah. iii. 17).—J.PSE.

**VALIHA.** Voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina ny valiha; ary ny mpamorona azy voalohany dia ilay Jobaly voalaza ao amin' ny Gen. iv. 21. Labana koa dia milaza azy ho isan' ny zava-maneno izay tokony ho novelomina tamin' ny nandehanan' ny vinantoni-lahy (xxxi. 27). Fifaliana sy firavoravoana no heviny, ka Davida dia nitendry azy matetika hiderany an' Andriamanitra ary hahatsara ny hira. (Ampitahao Amo. vi 5.) Tamin' ny nampiverenana ny Fiara, ary tamin' ny nitokanana ny Tempoly, dia olo-malaza no nitendry valiha (1 Tant. xvi. 5; xxv. 3, diniho koa 2 Tant. xx. 27, 28; Isa. xxiii. 16, xxiv. 8). Ary noho ny alahelon' ny Jiosy tamin' ny nahalasanany ho babo, dia tsy nety nitendry ny valihany izy, fa nahantony teo amin' ny tokazo (Sal. cxxxvii. 2). Izany sy ny teny hafa koa dia vavolombelona fa fanao amin' ny firavoravoana ihany ny mitendry valiha,



*Karazam-baliha fanaon' ny Egyptiana.*

ka nentina hampifaly izay nandre azy koa izy. Zahao 2 Tant. xx. 27, 28; Isa. xxiii. 16; xxiv. 8. Tsy dia mitovy loatra ny tarehiny na ny hatsarany; ny sasany dia



*Valiha samy hafa.*

notendrena fotsiny (1 Sam. xvi. 23; xviii. 10; xix. 6), ary ny sasany kosa dia natao tamin' ny fively kely atao hoe *plektroma*. Ny ankamaroan' ny valiha dia natao tamin' ny hazo tsara ka nasiana kofehy folo (2 Sam. vi. 5; 2 Mpan. x. 12), ary angamba novelezina izy araka ny halehibeny, fa raha kely, dia ny tanana ihany no nitendry azy; fa amin' ny lehibe, dia ny fively kely no nalaina hamelomana azy.—A.S.H.

**VANO** (Fr. *cigogne*; Eng. *stork*). Ny vorona atao hoe 'vano' amin' ny Lev. xi. 19 sy Deo. xiv. 18, izay isan' ny vorona tsi-madio ka noraran' ny Lalàna tsy hohanin' ny Isiraelita, dia tsy mba mitovy indrindra amin' ny karazan' ny vano maromaro atỳ Madagaskara, nefa namanamany ihany. Roa karazana io vorona io, dia ny fotsy (*Ciconia alba*, L.), izay mazàna manao ny akaniny eo an-tampon-trano; ary ny mainty (*C. nigra*, L.), izay manao ny akaniny eo an-tampon-kazo avo tahaka ny fira (Sal. civ. 17). Arovan' ny olona ao amin' ny tany rehetra io vano na *stork* io, fa homana ny biby kely sy ny zava-dratsy, toy ny nesorina tamin' ny hena ka tsy azon' ny olona hanina, izy. Ny hatanjaky ny elatry ny *stork* dia voalaza ao amin' ny Zak. v. 9, mbamin' ny nihaviany sy ny vorona hafa avy amin' ny tany lavitra amin' ny fotoana tsy miova isan-taona isan-taona; zahao Jer. viii. 7.—J.S.



*Vano na Stork.*

**VANOBE.** Ny vanobe sy ny vorona hafa mitovitovy karazana aminy dia samy natao isan' ny vorona tsi-madio izay noraran' ny Lalàna tsy hohanin' ny Isiraelita (Lev. xi. 19 sy Deo. xiv. 18).—J.S.

**VARAHINA**: zahao MPANEFY METALY, pejy 534.

**VARATRA** sy **KOTROKORANA**. Indraindray foana no misy kotrokorana any Palestina sy ny tany manodidina azy; koa amin' izany dia famantarana nofidin' i Samoela mpaminany izy hampiseho ny fahatezeran' i Jehova tamin' ny Zanak' Isiraely (1 Sam. xii. 17). Tao amin' ny boky poetikaly nosoratan' ny Hebreo ny kotrokorana noheveriny ho feon' i Jehova mihitsy (Joba xxxvii. 2, 4, 5; xl. 9; Sal. xviii. 13; xxix. 3-9; Isa. xxx. 30); ary Andriamanitra dia voalaza ho nitoetra tao amin' ny rahona mainty fihavian' ny varatra (Sal. lxxxi. 7). Ary koa, ny kotrokorana dia tandindon' ny herin' Andriamanitra sy ny famaliany ny ratsy (Sal. xxix. 3; 1 Sam. ii. 10; 2 Sam. xxii. 14).—J.S.

**VARAVARANA**: zahao TRANO.

**VAROTRA.** Hatramin' ny andro izay vao nanaovan' ny olombelona tanàna hitoerany, tsy maintsy efa nisy varotra natao hahazoan' ny mponina tao an-tanàna ny zavatra maro notadiaviny. Nefa hita marimarina koa fa ny firenena izay nifindrafindra monina ka niompy omby aman-ondry dia tokony ho nivarobarotra ihany, fa ny haren' i Abrahama tsy dia omby aman-ondry ihany, fa nanana volamena sy volafotsy ary fanaka sy haingo saro-bidy koa izy (Gen. xiii. 2; xxiv. 22, 53). Tamin' ny firenena tany aloha izay voalaza ho nivarotra sy nandranto, Egypta dia miseho miharihary; nefa tsy ny Egyptiana no niala tamin' ny taniny handranto, fa ny vahiny kosa nankany Egypta ka nitondra zavatra hamidy any. Dia voalaza fa Isimaelita niara-dia, nitondra ditin-kazo avy tany Gileada ho any Egypta, no nividy an' i Josefa ho andevo (Gen. xxxvii. 25-27). Avy tany Egypta koa no nahazoan' ny firenena hafa vary, dia hatramin' ny andron' i Paoly Apostoly aza; fa izy nankany Roma tao an-tsambo nitondra vary avy tany Aleksandria (Asa xxvii. 38). Ary volafotsy voalanja no nandoavan' ny firenena hafa ny vidin' ny vary novidiny tamin' ny Egyptiana (Gen. xli. 57; xlii. 13, 25, 26; xliii. 11, 12, 20). Be ihany ny varotra sy ny ranto nifanaovan' ny Babyloniana sy ny tanàna tao amoron-dranomasina any Syria, ary betsaka ny ravaka sy ny haingo volamena sy volafotsy izay nananan' ny Arabo sy ny firenena hafa tany Syria (Nom. xxxi. 50; Jos. vii. 21; Mpit. v. 30; viii. 25; Joba vi. 19).

Talohan' ny andron' i Solomona toa tsy nanao raharaha loatra tamin' ny firenena hafa ny Isiraelita; fa izy anefa nazoto nampaka zavatra maro samy hafa vokatry ny

ny tany lavitra, dia hariry madinika sy soavaly ary kalesy avy tany Egypta (1 Mpan. x. 22-29), ary hazo sedera sy fira avy tany Tyro hanaovana ny Tempoly sy ny tranon' andriana tany Jerosalema (1 Mpan. v. 6, 9; 2 Tant. ii. 16). Kanefa ny varotra nampandrosoin' i Solomona tsy mba varotra an-dranomasina ihany, fa tany antanety koa; fa Palmyra tany an-efitra any atsinanana no nataony hamantanan' ny mpivarotra nirai-dia avy tany Asia Atsinanana (1 Mpan. ix. 18). Nony efa lasa Solomona dia nihena ny varotra nataon' ny Jiosy tamin' ny tany atsinanana, ary tsy mba lavorary izay nataon' i Josafata mpanjaka hanorina azy indray (1 Mpan. xxii. 48, 49). Hatramin' ny ela tao aorian' izany anefa, ny Foinikiana nahazo vary sy tantely sy diloilo ary balsama avy tany Jodia (1 Mpan. v. 25; Ezek. xxvii. 17; Asa xii. 20); ary ny olon-Tyro kosa nitondra hazandrano sy zavatra hafa koa hamidy any Jerosalema tamin' ny nanapahan' i Nehemia (Neh. xiii. 16), ary hazo hanaovana ny Tempoly Faharoa (Ezra iii. 7). Diloilo no navarina ho any Egypta koa (Hos. xii. 2), ary hariry sy fehin-kibo natao an-trano no namidy tamin' ny mpivarotra (Ohab. xxxi. 24). Ary na dia efa nihena aza ny herin' ny Jiosy noho ny namelezan' ny fahavalony azy matetika, tamin' ny andron' i Ezekiela aza, Jerosalema dia niseho ho mitovitovy tamin' i Tyro, ary avy tany Jopa seranany dia nanao varotra tamin' ny tany maro izy (Isa. ii. 6, 16; iii. 11, 23; Hos. xii. 8, 9; Ezek. xxvi. 2; Jao. i. 3). Ny varotra natao tao anatin' i Palestina dia nampandrosoin' ny andro firavoravoana lehibe, fa tamin' ireo ny Jiosy maro avy tany an-indrantany sy avy tamin' ny tany lavitra an-dafin' ny ranomasina koa no niakatra tany Jerosalema sady nandoa vola betsaka hividianany fanatitra sy fivelomana. Ny tsena dia teo amin' ny tany malalaka teo akaikin' ny vavahady (Neh. xiii. 15, 16) sy teo an-kianjan' ny Tempoly aza (Zak. xiv. 21; Mat. xxi. 12). Ny amin' ny varotra nataon' i Tyro sy Egypta, vakio Tyro sy Egypta.—J.S.

**VARY**. Ny vary izay fihinana atỳ Madagaskara tsy mba maniry any Palestina, ary tsy voalaza ao amin' ny Baiboly akory; koa raha vary fotsiny no lazain' ny nanoratra ny Soratra Masina, dia teny malalaka izany ka milaza varim-bazaha maro karazana, dia vary tritika, na *wheat*, sy vary hordea, na *barley*, sy ampemby na *spelt*, izay mbola hoheverina tsirairay. Notehirizina tao an-dava-tany ny vary, mitovitovy amin' ny fanao atỳ Imerina ihany (2 Sam. iv. 6); ary hatramin' ny andron' i Solomona be ihany ny vary navarina avy tany Palestina, indrindra ny ho any Tyro sy Foinikia (Ezek. xxvii. 17 sy Amo. viii. 5). Ary nony nitso-drano an' i Jakoba Isaka rainy, vary betsaka no isan' ny zavatra nolazainy fa homen' Andriamanitra azy (Gen. xxvii. 28).

1.—*Ny vary Tritika* na *Wheat* (Fr. *froment*) efa noheverin' ny olona hatramin' ny andro taloha indrindra ho karazam-bary tsara sady mampahatanjaka indrindra, ary voalaza matetika ao amin' ny Baiboly izy; fa io vary io no fanaova-mofo, izay tena fihinan' ny olona any Palestina sy Syria ary Egypta, na tany aloha, na ankehitriny. Ny andro fijinjambary tritika dia voalaza ao amin' ny Gen. xxx. 14; ary hatramin' ny niandohan' ny tantaram-pirenena, Egypta no nalaza noho ny vary tritika nambolena tao. Ny vary



*Varimbazaha fito salohy.*

tsara indrindra any dia misy sofina lavalava (jereo ny sary etoana), sady misy salohy fito (Gen. xli. 22). Babylona koa dia nalaza noho ny hatsaran' ny vary nambolena tao sy ny habetsahany; ary Mesopotamia dia mbola tahaka izany mandraka ankehitriny. Ary ny hatsaran' ny vary any Palestina koa dia voalaza matetika ao amin' ny Salamo (cxlvii. 14; lxxxi. 16; etc.). Telo karazana ny vary tritika izay maniry any Palestina, ary matetika dia mamoa zato heny izy, araka izay nolazain' i Jesosy Tompo tao amin' ny Fanoharana ny amin' ny Mpamafy (Mat. xiii. 8). Ny fotoana fijinjam-bary any Palestina dia ny faramparan' ny Aprily ary amin' ny May sy Jona, araka ny hatsaran' ny tany sy ny toetry ny klimata. Ny vary tritika dia afafy amin' ny ririnina, dia aorian' ny amafazana ny vary hordea.

2.—*Ny vary Hordea*, na *Barley* (Fr. *orge*,) dia fihinan' ny olona mahantra sy ambanimbany any Palestina; ary indraindray ny mofo *barley* no natao tandindon' ny zavatra tevatevaina; zahao Mpits. vii. 13; Ezek. xiii. 19. Vakio anefa Hordea (*Apendiksa*).

3.—*Ny Ampemby* dia karazam-bary izay voalaza ao amin' ny Eks. ix. 23. Kely ny voany anefa, ary fanaova-mofo izay fihinan' ny mahantra ihany izy. (Toa karazan' *ahitra* ity, fa tsy mba karazam-*bary* loatra.)

4.—*Ny Spelta* koa dia karazam-bary hafa

indray, izay voalaza ao amin' ny Ezek. iv. 9 sy Isa. xxviii. 25. Karazan' ny vary tritika izy, nefa tsy mitovy hatsarana aminy akory, ka dia fihinan' ny olona ambanimbany ihany.—J.S.

**VASTY.** Anaran' ny vadin' i Ahasoerosy, mpanjakan' i Persia, izany. Ny dikan' ny anarany dia 'vehivavy tsara tarehy.' Nanao fanasana lehibe ny mpanjaka tao Sosana renivohiny ho an' ny andriandahiny sy ny mpanompony rehetra; ary nony faly ny fony azon' ny divay, dia nirahiny ny tsindranolahiny fito lahy haka an' i Vasty, vadin' ny mpanjaka, ho eo anatrehany, ampisatrohina ny satroboninahitry ny fanjakana, mba ho hitan' ny olona sy ny andriandahy ny hatsaran-tarehiny, fa tsara tarehy izy. Fa nanda Vasty ka tsy nety nankany; dia tezitra loatra taminy Ahasoerosy, ka naongany sy nisaorany izy tsy ho vadiny intsony, ary Estera no nampakarina hanjaka hisolo an' i Vasty (Est. i.). Koa satria voalaza ho "vadin' ny mpanjaka" izy (and. 9), sady izy koa nanao fanasana ho an' ny vehivavy tao an-tranom-panjakana, izay an' i Ahasoerosy mpanjaka, dia toa tena vadin' ny mpanjaka indrindra Vasty, ka lohan' ny vadiny hafa aza. Tsy miseho akory ao amin' ny tantaran' i Persia ny anaran' i Vasty, ka dia tsy misy fantatra afa-tsy izay voalaza eto amin' ny Bokin' i Estera ihany. Efa mamo Ahasoerosy, ary na dia tsy fanao indrindra aza izao nataony izao, olona mamo no nanao moa, ka ny doroka dia adala. Angamba izany indrindra kosa no nandavan' i Vasty tsy hankao amin' ny mpanjaka nony nantsoiny izy.—J.P.

**VATOFANTSIKA,** dia ilay zavatra nentin' ny sambo lehibe rehetra halatsaka ao anaty ranomasina hihazona azy amin' ny tany ao ambanin' ny rano tsy hifindrany toerana; nefa tsy mba vato akory izy, fa vy lavalava misy farango roa makadiry, mba hifikitra mafy amin' ny tany na ny fasika ao ambany. Atao hoe *anchor* izany amin' ny teny English (Fr. *ancre*), ary izay fanao amin' ny sambon' ny Grika sy ny Romana dia tsy hafa loatra amin' izay fanaon' ny sambo Vazaha mandraka ankehitriny. Ny *anchor* na vatofantsika dia atao ohatry ny fanantenana ananan' ny Kristiana (Heb. vi. 19), satria tahaka ny vatofantsika izay miorina amin' ny tany tsy hita, nefa miaro ny sambo mba tsy ho lasan' ny rivotra mahery na ny alon-drano mamely azy, dia toy izany koa, Andriamanitra sy ny tenifampanantenana nomeny dia tsy hita maso, nefa miaro ny fanahin' ny mino tsy ho toy ny olona vaky sambo ny amin' ny finoany. Ny sambo izay nitondra an' i Paoly nafatotra ho any Roma nanana vatofantsika efatra, ary izy efatra dia nalatsaky ny matilo teo am-bodi-sambo, fandrao hidona amin' ny harambato ny sambo (Asa xxvii. 29).—J.S.

**VATO FEHIZORO.** Izany dia vato lehibe fanao amin' ny zoron-trano hampiray hina ny rindrin-trano roa samy hafa. Ny vato fehizoro sasany ao amin' ny fanorenan' ny Tempoly tao Jerosalema izay mbola hita ao dia 17 fita ka hatramin' ny 19 fita aza ny halavany, ary 7 fita sy 6 intsa ny hateviny. Vato lehibe voalahatra ao amin' ny zorontrano mifanao ambony sy ambany ka mihazona ny rindrin-trano roa hikambana mafy hiray hina tsara no atao hoe vato fehizoro. Tao Ninive koa dia vato makadiry anankiray nisy zorony no natao fehizoro indraindray.

Ny teny voadika hoe 'fehizoro' ao amin' ny Sal. cxviii. 22 dia ataon' ny sasany ho vato tao an-tampon' ny zoron-trano, izay sady haingon-trano no mampiray ny rindrina roa ka manampy ny zoron-trano, dia sahala amin' ny fehim-barika izany. Satria ny vato fehizoro misy antony lehibe amin' ny trano hanampy sy hampiray hina azy, dia izany no nalaina ho ohatra indraindray hilaza ny loholona sy ny andriana, tahaka ny andriandahin' i Egypta (Isa. xix. 13). Nentin-kilaza ny Tompontsika koa izany ohatra izany, satria nolavina tamin' ny voalohany Izy, fa tato aoriana kosa dia nomena fitoeram-boninahitra indrindra, ka natao ho fehizoro mampiray ny Jiosy sy ny Jentilisa izay efa tafasaraka lavitra; kanefa samy ao aminy ihany no ahitany famonjena, ary mampiray ny olona amin' Andriamanitra koa Izy, ka dia fanorenana mafy sady vato voazaha toetra. (Vakio Isa. xxviii. 16; Mat. xxi. 42; 1 Pet. ii. 6, 7; Efe. ii. 20.)—J.PL.

**VATO-MIZANA** sy **MIZANA.** Ny amin' ny vato-mizana fanaon' ny Jiosy, mba vakio FANDANJANA, etc., pejy 208. Ny manao mizana mandainga dia voalaza matetika ao amin' ny Baiboly ho zavatra halan' i Jehova, "fa ny vato marina kosa no ankasitrahany" (vakio Lev. xix. 36; Ezek. xlv. 10; Oha. xi. 1; xx. 23; xvi. 11; Mika vi. 11; etc.). Ny mizana koa dia natao ohatra hilaza ny hitsaran' Andriamanitra ny olona (Joba xxxi. 6; Sal. lxii. 9; Dan. v. 27).—J.S.

**VATOSANGA:** zahao KRYSTALY.

**VATO FIKOSOHAM-BARY.** Lazaina matetika ao amin' ny Baiboly ny mitoto vary sy ny fitotoam-bary; nefa kosa tokony hotsarovana fa tsy mba tahaka ny laona sy ny fanoto izay fanaon' ny Malagasy ny fitotoam-bary fanaon' ny firenena lazaina ao amin' ny Soratra Masina, fa hafa mihitsy. Ny fitotoam-bary na milina (Eng. *mill*) teo amin' ny Hebreo dia sahalahala amin' izay mbola fanaon' ny firenena maro ankehitriny any Palestina sy ny tany manodidina azy, ary *vato* roa izy. Boribory izy roroa, tokony ho iray fita sy tapany ka hatramin' ny roa fita ny halehibeny; ary atao mifanongoa izy, ny anankiray ambany tsy mihetsika, fa ny tampony mibontsina ao afovoany; fa ny ambony kosa no mitaingina azy, ary atao lempona kely ny ao ambaniny hipetrahany tsara eo amin' ny vato ambany.

Misy andry miboroaka ampovoan' izy

roroa, ary eo amin' ny vato ambony misy hazo fohifohy atsatoka akaikin' ny sisiny mba hampihodina azy. Ny vary hototoina na homongomongoina no atao amin' ny loaka kely amin' ny vato ambony, ary rehefa natao vovoka ao anelanelan' ny vato roa izy, dia mivoaka indray eo amin' ny sisiny, ka tonga lafarina. Vehivavy roa no miasa eo amin' ny milina fikosoham-bary ; mipetraka mifanatrika izy, ary samy mitana ny hazo kely eo amin' ny vato ambony ka mampihodina azy ary nanampy vary miandalandalana eo amin' ny loaka ambony. Zahao Isa. xlvii. 1, 2 ; Mat. xxiv. 41. Mahasasatra izany raharaha izany, ka dia ataon' ny andevovavy ambanimbany (Eks. xi. 5) sy ny mpifatotra (Mpits. xvi. 21 ; Joba xxxi. 10 ; Fit. v. 13). Koa satria ny vato fikosohambary no zavatra hita ao amin' ny trano rehetra—tahaka ny laona sy ny fanoto atỳ



*Vato (na Milina) Fikosoham-bary.*

amintsika—ka mahantra indrindra izay tsy nanana azy, dia noraran' ny Lalàna ny maka azy ho fampitanana, "fa maka aina ho tsatóka izany" (Deo. xxiv. 6). Ny vato fikosoham-bary fanaon' ny Egyptiana dia tahaka izay fanaon' ny Jiosy ihany ; fa afa-tsy ireo, nisy koa milina vaventy kokoa izay nahodin' ny omby na boriky. Vato tahaka izany no nolazain' i Jesosy ao amin' ny Mat. xviii.6.—J.S.

**VATO SOA.** Hatramin' ny taloha ela ny vato samy hafa volo sy toetra efa nataon' ny olona ho zava-tsoa indrindra. Noho izy vitsy ary saro-tadiavina, ary koa noho izy maha-te-hizaha ary mateza tsy mety simba, sady azo atao haingo sy ravaka mahafinaritra, no efa nahalafo dia lafo azy. Ny mpanjaka sy ny olon-dehibe mpanan-karena ao amin' ny tany sy fanjakana akaiky an' i Palestina dia efa nazoto mandrakariva hampitady vato soa, ary ataony ho isan'ny harena hireharehany indrindra izy. Sady avy ao Asia indrindra no ahitana ny tsara dia tsara aminy. Ary noho izany dia voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina ny vato soa maro karazana samy hafa ary atao ohatra amin' ny filazana sy hampitahana zavatra ambony toetra. Raha milaza ny tany izay alehan' ny ony mivoaka teo Edena ny mpanoratra ny Bokin'ny Genesisy (ii. 11), dia Havila no voalazany fa misy bedola sy *ny vato beryla*. Raha nitady zavatra tsara indrindra holazaina hanaovana fanoharana Joba, hampiseho ny hatsaran' ny fahendrena sy fahalalana, dia ny volamena sy ny volafotsy no notononiny, ary ny vato soa samy hafa (Joba xxviii. 12-19). Ary raha nilaza ny fiadanana sy fahafinaretana sy ny fahabetsahan' ny harena nananan' ny mpanjakan' i Tyro Ezekiela mpaminany, dia hoy izy hoe : "Tany Edena, sahan' Andriamanitra, hianao ; ny vato soa rehetra no eloelo teo amboninao ;" ary dia voatonona koa ny anarany tsirairay (Ezek. xxviii. 13). Ary raha Jaona Apostoly nikasa hilaza ny hatsaran-tarehin' ilay Jerosalema Vaovao any an-danitra, izay fanoharana milaza ny amin' ny Fiangonana, dia ny Ampakarina, Vadin' ny Zanak' ondry, dia milaza ny mandan' ny tanàna ho "voaravaka vato soa samy hafa rehetra" izy ; ary voatonina ny karazany roa ambin' ny folo (Apok. xxi. 19, 20).

Ary teo amin' ny saron-tratra fitsarana, izay nisy ny Orima sy Tomima, izay nasain' Andriamanitra hatao ho amin' ny mpisoronabe, ho entiny eo ambonin' ny fony, raha niditra teo anatrehan' Andriamanitra tamin' ny Fitoerana Masina Indrindra, nisy vato soa roa ambin' ny folo karazana samy hafa nalahatra efatra andalana avy. Ny anarana enti-milaza azy tsirairay dia hita ao amin' ny Eks. xxviii. 15-30 sy xxxix. 8-21. Ary maro koa ny teny misy ny anaran' ny vato soa sasany ; jereo Isa. liv. 12 ; Ezek. i. 16 ; x. 9 ; xxvii. 16 ; Apok. iv. 3, etc.,etc.

Tsy maintsy hotsarovana fa voadika avy amin' ny teny Hebreo ny anarana milaza ireo vato soa ireo ao amin' ny Baiboly Malagasy sy ny Englisy koa, ary indraindray dia mampisalasala ihany izay hevitry ny teny Hebreo, ary izay tokony ho fandikana azy ; koa tsy azo itompoan-teny fantatra fa mitovy tokoa ny vato soa rehetra izay manana ny anarana voalaza ao amin' ny Baibolintsika sy ny vato soa izay voalaza amin' ny teny Hebreo. Koa aoka holazaina tsirairay izy araka ny fandaharana abidy.

1.—*Agata.* Voalaza ao amin' ny Eks. xxviii. 19 sy xxxix. 12 izany ; dia ny vato faharoa amin' ny andalana fahatelo teo amin' ny saron-tratran' ny mpisorona-be. Tsy dia isan' ny vato soa ambony vidy loatra izy, kanefa azo diovina ho mahafinaritra tsara, sady maro samy hafa ny volony sy ny tarehiny. Raha ny andaharana azy araka ny mineralogy, dia naman' ny vatokaranana na *quartz* izy, ary tokony ho misy azy atỳ Madagaskara.

2.—*Ametysta.* Vato fahatelo amin' ny andalana fahatelo teo amin' ny saron-tratran'

ny mpisoronabe izany (Eks. xxviii. 19; xxxix. 12), sady vato faharoa ambin' ny folo ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao (Apok. xxi. 20). Naman' ny *quartz* koa izy; ary misy azy atỳ Madagaskara, dia ilay vato voajinja na Krystaly, misy volomparasy ao anatiny.

3.—*Beryla*. Vato faharoa amin' ny andalana fahefatra teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe izany (Eks. xxviii. 20; xxxix. 13). Ary vato fahavalo ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao izy (Apok. xxi. 20); sady voalaza koa ao amin' ny Eks. xxviii. sy 1 Tant. xxix. 2; Ny Beryla ankehitriny dia vato naman' ny Emeralda, araka ny mineralogy, fa ny volony dia hafa. Misy izay maitso tanora sahalahala amin' ny fijery ny ranomasina, raha tony ny andro, ka dia atao hoe "Aquamarina" izy amin' izany; ary ireo dia tadiavina hatao vakana sy fisisika ny haingo tsara hafa koa; ary misy izay vony tanora kosa. Misy krystaly makadiry amin' ireo indraindray. Tany Amerika nisy anankiray hita, ka 2900 livatra no lanjany. Kanefa, araka ny hevitry ny maro, tsy dia ity Beryla ankehitriny ity no tokony ho sahala amin' ny vato soa izay lazain' ny Baiboly Hebreo, fa ny Krysolita na ny Topaza kosa (jereo eo ambany).

4.—*Diamondra*. Ao amin' ny Jer. xvii. 1 ny fahotan' i Joda dia lazaina fa "voasoratra tamin' ny diamondra fanoratana;" dia fanoharana milaza vato mafy dia mafy, izay azo entina hanoritra vato hafa izany, mba tsy ho very intsony ny soratra natao taminy. Tsy nahalala ny Diamondra marina, hono, ny Hebreo, koa tokony ho vato hafa, tahaka ny *Corundum* na Emery, no kasaina holazaina. Fa ny mpanjaka tao Tyro angamba dia nanana ny Diamondra marina, fa maro ny mpandranto avy tany India no nahazo azy tamin' ny sambo tany Tyro izy nitondra varotra ho any Eoropa; ary India indrindra no nihavian' ny Diamondra marina fahiny. Vato mafy indrindra amin' izay rehetra fantatr' olombelona izy, ary tsy misy vato hafa mahakiky azy, fa izy kosa no mahakiky ny vato hafa karazana rehetra. Fotsy manganohano toy ny rano izy rehefa ampalesina sady mamirapiratra tsara. Saro-bidy indrindra amin' ny vato soa ny Diamondra, ary heverin' ny olona ho ambony toetra noho izy rehetra.

5.—*Emeralda*. Vato fahatelo amin' ny andalana voalohany teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe izy io (Eks. xxviii. 18; xxxix. 11); ary lazaina koa fa avy tany Syria no nampidirina hatao varotra any Tyro izy (Ezek. xxviii. 13). Ao amin' ny Apokalypsy ny avana manodidina ny seza-fiandrianana dia oharina amin' ny Emeralda, (iv. 3); ary fahefatra amin' ny vato soa ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao izy (xxi. 19). Vato soa naman' ny Beryla izy, ary ny volony dia maitso mahafinaritra; ka dia tonga oha-teny aza ny manao hoe 'maitso hoatra ny Emeralda.'

6.—*Hyakinta*. Faharaika ambin' ny folo amin' ny vato soa amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao izany (Apok. xxi. 20). Naman' ny *Zircon* izy, ka menamena ny volony; ny *Zircon* dia vato efa-joro sady misy volo samy hafa, ary misy azy aty Madagaskara. Ao amin' ny Apok. ix. 17 ny fiarovan-tratran' ny soavaly no lazaina ho tahaka ny afo sy hyakinta sy solifara, dia volomparasy antitra angamba no hevitr' izany.

7.—*Jaspy*. Faran' ny vato soa teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe izany (Eks. xxviii. 20; xxxix. 13,) ary voalohany ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao (Apok. xxi. 19). Ny toetrany, araka ny voalaza ao amin' ny Soratra Masina, dia "vato soa indrindra, manganohano toy ny vato krystaly" (Apok. xxi. 11), jereo koa Apok. iv. 3. Ny vato atao hoe Jaspera ankehitriny tsy manana toetra ambony tahaka izany tsy akory, ary ataon' ny sasany fa ny Diamondra no tokony ho ilay lazaina ao amin' ny teny Hebreo. Ny Jaspera dia naman' ny Agata, ary misy volo maro samy hafa izy; misy azy atỳ Madagaskara.

8.—*Kalkedona*. Hany voalaza ao amin' ny Apok. xxi. 19 izany, ary fahatelo amin' ny vato soa ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao izy. Naman' ny Agata ny karazam-bato atao hoe Kalkedona ankehitriny, ary maro samy hafa volo izy sady maha-te-hizaha, fa tsy isan' ny vato ambony vidy loatra izy.

9.—*Karbonkolo* (Isa. liv. 12). Tsy azo lazaina marina izay vato izy, nefa ataon' ny sasany fa ny Emeralda no tokony ho izy. Kanefa raha ny Karbonkolo ankehitriny, tsy mitovy amin' ny Emeralda tsy akory, fa menamena mamirapiratra; naman' ny *Garnet* ny Karbonkolo.

10.—*Karnelia*. Voalohany amin' ny vato soa teo amin' ny saron-tratràn' ny mpisoronabe izany (Eks. xxviii. 17; xxxix. 10, ary Ezek. xxviii. 13), ary fahenina amin' ny vato soa ao amin' ny mandan' ny Jerosalema Vaovao (Apok. xxi. 20), saingy miova kely ho 'Karneola' ny sipeliny (jereo koa Apok. iv. 3). Dia naman' ny Agata io vato io, fa ambonimbony kokoa, ary efa tian' ny olona mandrakariva mba hosoritana hatao peratra sy fitomboka, etc. Misy izy samy hafa volo, nefa ny ankabeazany dia mena tsara. Sahala amin' ny nofo mbola misy ra izy, ary izany no anaovana azy hoe Karnelia, dia teny avy amin' ny teny Latina *caro, carnis*, na nofo. Ny vakana tsileondoza tsara dia Karnelia, fa misy ihany amin' ireo no vita amin' ny fitaratra ka sandoka.

11.—*Krysolita*. Fahafolo amin' ny vato soa teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe izany (Eks. xxviii. 20), ary fahafito amin' ny vato soa ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao (Apok. xxi. 20) ary vonivony

ny volony (Ezek. i. 16; x, 9; xxviii. 13; Dan. x. 6). Izay atao hoe Krysolita dia ilay natao hoe Topaza tao amin' ny Grika sy ny Romana (jereo Topaza, ny vato soa faha-18).

12.—*Krysopraso*. Vato soa fahafolo ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao izany (Apok. xxi. 20). Naman' ny Agata sy ny Kalkedona ihany izy; maitso tanora ny volony hoatra ny manga mbola manta.

13.—*Opala*. Vato voalohany amin' ny andalana fahatelo teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe izany (Eks. xxviii. 19; xxxix. 12). Ny Opala dia naman' ny Agata, fa tsaratsara kokoa: ny sasany aminy dia samy hafa volo mahafinaritra, ary ny sasany kosa dia menamena, mitovitovy tarehy amin' ny Hyakinta ihany.

14.—*Onyksa* sy *Sardonyksa*. Vato fahatelo amin' ny andalana faharoa teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe izany (Eks. xxviii. 18; xxxix. 11); ary ny Sardonyksa dia vato fahadimy ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao (Apok. xxi. 20). Samy naman' ny Agata sy ny Kalkedona izy roa: ny Onyksa dia misoratra fotsy sy mainty mifanarakaraka; ary ny Sardonyksa dia fotsy sy mena manify mifandimby ambony sy ambany, ary matetika atao peratra sy fitomboka, etc, izy. Ilay mena na fotsy izay eo ambony dia sokirina atao sary na teny voasoratra, ka ny manodidina dia esorina hihatra amin' ny vato eo ambany, izay hafa volo, ka dia miseho ho mena na fotsy mipetraka eo ambonin' ny vato hafa ilay sary na teny.

15.—*Perila*. Voatonona matetika ao amin' ny Test. Vao. ny Perila (Mat. xiii. 45; 1 Tim. ii. 9; Apok. xvii. 4; xxi. 21). Tsy vato hita ao amin' ny tany izy, fa ao anatin' ny akoran-driaka sasany kosa, ary ny mahatonga azy ao dia izao: raha mbola ao ankorany ny biby, ary misy fasika na zavatra hafa tafiditra mandratra azy, dia manisy fono ilay fasika ny biby avy amin' ny sokay izay levona amin' ny ranon' ny ranomasina; manify dia manify ilay fono anankiray, kanefa miampy lalandava izy; ka dia mitombo ho lehibebe ihany ny perila noho ny fahabetsahan' ny fono voapetraka miandalana. Misy izy vony sy mavokely sy mainty, fa ny ankabiazany dia fotsifotsy.

Ny akoran-driaka mahavita ny perila tahaka izay voalaza teo dia atao hoe *oyster* (Eng.) sy *huitre* (Fr.); misy azy hita atỳ Madagaskara koa, ary ataon' ny Sakalava hoe *saja* sy *tefaka* izy.

16.—*Robina*. Voalohany amin' ny andalana faharoa teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe izany (Eks. xxviii. 18; xxxix. 11). Ny vato atao hoe Robina na Roby izao dia vato soa mafy dia mafy, ary mena dia mena ny volony; isan' ny vato soa ambony toetra izy, ary misy azy atỳ Madagaskara.

17.—*Safira*. Faharoa amin' ny andalana faharoa teo amin' ny saron-tratran' ny mpisorona-be izany (Eks. xxviii. 18; xxxix. 11); ary faharoa ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao (Apok. xxi. 19). Lazaina ho manga sahala amin' ny lanitra ny volony (Eks. xxiv. 10); ary nataon' ny olona fahiny ho ambony toetra izy (Joba xxviii. 16; Fit. Jer. iv. 7; Ezek. xxviii. 13). Tsy dia ny vato atao hoe Safira ankehitriny izany, fa ilay atao hoe *Lapis-lazuli;* manga mahafinaritra izy io, kanefa tsy mba isan' ny vato mafy loatra ka tsy azo ampalesina hamirapiratra tahaka ny hafa. Ny Safira ankehitriny dia isan' ny vato mafy indrindra, ary manga ny volony, ary raha tsara izy, dia isan' ny ambony vidy. Misy ny karazany atỳ Madagaskara.

18.—*Topaza*. Faharoa amin' ny andalana voalohany teo amin' ny saron-tratran' ny mpisoronabe ny Topaza (Eks. xxviii. 17; xxxix. 10); ary fahasivy ao amin' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao (Apok. xxi. 20). Voalaza koa ao amin' ny Joba xxviii. 19 sy Ezek. xxviii. 13 izy. Ny natao hoe Topaza fahiny dia eken' ny maro ho sahala amin' ny vato atao hoe Krysolita ankehitriny, dia ilay nataon' ny Grika sy Romana hoe Topaza. (Jereo *Krysolita*. Oha. viii. 11: xxxi. 10.)

19.—*Voahangy* (Joba xxviii. 18). Dia vato sahala amin' ny fantatra aty amin' izany anarana izany. Koraly (*Coral*) no anarany amin' ny teny Englisy, dia vato ataon' ny biby madinika dia madinika ao ambanin' ny ranomasina, ary tena sokay avy amin' ny ranon' ny ranomasina izy. Ny harambato ao an-dranomasina manodidina an' i Madagaskara dia Koraly fotsy avokoa; nefa ny tadiavina hatao vakana sy haingo hafa dia ny mena sy ny mavokely.



*Voahangy na Koraly.*

Araka ny efa voalaza teo ambony, dia sarotra ihany ny mampitovy ny vato soa fahiny sy ny ankehitriny, satria efa novana ny anaran' ny sasany; fa toy izao ny vato soa voalahatra teo amin' ny sarontratran' ny mpisoronabe; ary izao koa ny volony avy:—

Andalana 1. — Karnelia (mena tsara); Topaza (vonivony miharo maitso); Emeralda (maitso tsara).

,, 2.— Robina (mena antitra; Safira (manga antitra).

Onyksa (fotsy sy mena).
Andalana 3.— Opala (menamena); Agata (mainty sy fotsy); Ametysta (volomparasy).
,, 4.— Krysolita (vony tsara); Beryla (maitso tanora); Jaspy (samy hafa volo).

Ary toy izao ny fandaharana nataon' ny mpanoratra anankiray ny amin' ny vato soa voarafitra ao amin' ny fanorenan' ny màndan' ny Jerosalema Vaovao izay voalaza ao amin' ny Apok. xxi., sy ny anaran' ny vato mitovy aminy ankehitriny mbamin' ny volony avy :—

| *Anarany ao amin' ny Baiboly.* | *Anaran' ny vato mitoritory aminy, amin' ny Teny Englisy sy Frantsay.* | *Volony.* |
|---|---|---|
| Jaspy | Jasper, Jaspe | Maitso antitra tsy tantera-pahazavana |
| Safira | Lapis-lazuli | Manga tsy tantera-pahazavana |
| Kalkedona | Chalcedony. | Maitso miharo manga |
| Emeralda | Emerald, Émeraude | Maitso tsara tantera-pahaza vana |
| Sardonyksa | Sardonyx, Sardoine | Mena sy fotsy |
| Karneola | Carnelian | Mena tsara |
| Krysolita | Chrysolite, Chrysolithe | Mena tsara mamirapiratra |
| Beryla | Beryl | Manga miharo maitso |
| Topaza | Topaz, Topaze | Vony miharo maitso |
| Krysopraso | Chrysoprase | Maitso tanora |
| Hyakinta | Sapphire na Jacinth | Manga mamirapiratra |
| Ametysta | Amethyst, Améthyste | Volomparasy. |

Maro ny hevitra nanampin' ny olona tany aloha ny amin' ny vato soa samy hafa, dia nataony ho sahalahala amin' ny ody izy, ary nolazainy fa nanan-kery izy, araka ny karazany avy, hahatonga sy hahatontosa hevitra samy hafa. Ary matetika dia nataony ho fanoharana na ohatra izy ampitahainy amin' ny olona.—J.W.

**VAVAHADY.** Any amin' ny tanána mirova any Syria sy Arabia sy Mespotamia ary Egypta, na tany aloha na ankehitriny aza, ny vavahady no atao mafy; sady ao no nanaovana raharaha betsaka. Matetika ny hoe "vavahady" dia atao solon' ny hoe "tanàna" aza, satria miankina amin' ny hamafin' ny vavahady ny itoeran' ny mponina ao amin' ny fiadanana sy ny mahatoky (Gen. xxii. 17; Deo. xii. 12; Mpit. v. 8; Sal. lxxxvii. 2; etc.). Ny hoe "ny vavahadin' i Hadesy" dia toy ny hoe 'ny heriny sy ny tanjany' (Mat. xvi. 18). Tao am-bavahady koa no nivorian' ny vahoaka raha nisy raharaha lehibe (Gen. xix. 1; xxii. 17; 1 Sam. iv. 18); tao koa no nipetrahan' ny mpanjaka sy ny mpitsara sy ny loholona ary ny ira-panjakana (Deo. xvi. 18; xxi. 19; Rio. iv. 3; 1 Sam. iv. 18); ary tao koa nisy tsena (2 Mpan. vii. 1). Ary tao am-bavahadin' ny tanàna tao amin' ny tany mpanompo sampy no nanaterana fanatitra (Asa. xiv. 13; 2 Mpan. xxiii. 8). Nambenana tsara tamin' ny alina sady narindrina mafy ny vavahady (Deo. iii. 5; Jos. ii. 5, 7; Mpit. ix. 40, 44); ary matetika nisy efitra teo amboniny sy tilikambo teo anilany avy (2 Sam. xix. 1). Roa lela ny vavahady, sady nisy takela-by na varahina napetaka teo aminy hanamafy azy, ary nasiana hidy sy barany izy (Deo. iii. 5; Sal. cvii. 16; Isa xlv. 1, 2). Ny vavahadin' ny tranon' andriana sy ny tranon' ny mpanan-karena dia noravahana soratra sy haingo voasoritra, ary matetika nisy teny nalaina tamin' ny Lalàna voasoratra teo amboniny (Deo. vi. 9; Isa. liv. 12; Apok. xxi. 21).—J.S.

**VAVAKA** no fanambarana ny faniriantsika amin' Andriamanitra sady fiantsoana Azy hahazoantsika fanampiana sy fitahiana. Indraindray ny vavaka no natao hoe "fitadiavana an' i Jehova" (Deo. iv. 29; Sal. xxxiv. 10; Isa. lv. 6, etc.), "fanatonana Azy" (Jak. iv. 6), sy "fandoarana ny fo eo anatrehany" (Sal. lxii. 8). Soa lehibe azontsika tamin' ny Mpanao antsika ny vavaka, ary ankasitrahany ny tsy hitsaha-mivavaka, fa nasainy hangataka mandrakariva isika amin' ny fivavaka rehetra (Efe. vi. 18; Fil. iv. 6; 1 Tes. v. 17). Tonga fomba fotsiny ny fivavahana amin' ny sasany (Mat. vi. 7), ary ny Fariseo maro nanao azy ho filan-doka eo imason' ny olona (Mat. vi. 5; Lio. xx. 46, 47).

Amin' ny vavaka dia efa noheverina ho misy fitalahoana (Sal. v. 2), fankalazana (2 Tant. xx. 6), fiekem-pahadisoana (Ezra ix. 6), hataka (Sal. ciii. 1), fandaharan-teny (Jer. xii. 1), fanoloran-tena (Sal. lxxiii. 25), fiderana (Sal. cxlvii.; 1 Tim. ii. 1), ary fisaorana (Sal. ciii. 20-22). Tsy misy didy ny amin' ny fotoana tokony hanaovana fivavahana. Nivavaka intelo isan-andro Davida sy Daniela, dia maraina, antoandro, sy hariva (Sal. lv. 18; Dan. vi. 10); ary taty aoriana dia efa voalahadahatry ny Jiosy ny ora fivavahana, na amin' ny mangingina na am-pahibemaso, dia ny ora fahatelo, ny ora fahenina, sy ny ory fahasivy (Asa ii. 15; x. 9; iii. 1; x. 30), dia amin' ny sivy sy ny roa ambin' ny folo ary amin' ny telo famantaranandro izany. Nivavaka koa izy raha nisy andro lehibe, toy ny fitokanana ny Tempoly

(1 Mpan. viii. 22), raha nisy ady na tafika (1 Tant. v. 20), ary rehefa hanao raharaha lehibe (Oha. iii. 6; xvi. 3; Sal. xxvii. 5, 6; Asa ix. 40). Vavaka fisaorana no nataony raha efa hihinana sy hisotro (Mat. xv. 36; Jao. vi. 11; Asa xxvii. 35).

*Nitsangana* raha nivavaka ny olona indraindray (1 Sam. i. 26; Lio. xviii. 11), ary indraindray *nandohalika* ihany (1 Mpan. viii. 34; Ezra ix. 5; Dan. v. 10; Lio. xxii. 41), ary nanandra-tanana (Sal. xxviii. 2; cxxxiv. 2; Ezra ix. 5) sy namelatra tanana izy (Isa. i. 25). Nisy koa nitehaka ny tratrany noho ny fibebahany mafy (Lio. xviii. 13). Nisaron-doha ny Jiosy raha nivavaka, ary mbola manaraka izany fanao izany ihany izy. Tany ala-trano, na tao an-tafon-trano marin-tampona, no tian' ny olona hivavahana (Dan. vi. 11; Asa i. 13; x. 9), nefa nanao ihany tao amin' ny efi-trano mangingina ny sasany, na tao an-tendrombohitra (1 Mpan. xviii. 42; Mat. xiv. 23; Mar. vi. 46: Lio. vi. 12). Tao amin' ny Tempoly no nivavahan'ny mponina tany Jerosalema (Lio. xviii. 10; Asa iii. 1; Isa. lvi. 7). Raha nangatahin' ny mpianatra Jesosy Tompo hoe: "Mampianara anay hivavaka," dia nomeny ny marika fivavahana harahiny raha manatona an' Andriamanitra izy (Lio. ix. 1-4).

Andriamanitra ihany no tokony hivavahantsika. Ny seza-fiandrianam-pahasoavany no hohatonintsika mpanota amin' ny alalan' i Kristy, Ilay Mpanalalana tokana amin' Andriamanitra sy ny olombelona, ka hiantehitra mihitsy amin' ny Fanahy Masina mba hanampy ny halementsika (Jao. xiv. 13; Efe. ii. 18; Rom. viii. 26). Ary raha mivavaka amin' ny anaran' i Kristy isika, tsy maintsy mangataka zavatra mifanaraka amin' ny sitrapon' Andriamanitra. Mampanantena antsika fitahiana ny Tenin' Andriamanitra, ary tsy maintsy ho tanteraka ihany ny fikasan' ny Tompo noho ny an' i Kristy; an' Andriamanitra ny teny fikasana, voatombo-kase amin' ny ran'i Jesosy Kristy ka tsy azo ampandaingaina, ary noho izany ny fo mino sy matoky no tsy maintsy entintsika hivavaka. Foana ny mivavaka raha misy fihatsarambelatsihy ao am-po (Isa i. 10-17).—C.J.

**VAVOLOMBELONA**: dia anarana izay niantsoana ny Fiaran' i Jehova tao amin' ny Tabernakely, satria tao anatiny no nametrahana ny vato fisaka roa nisy ny Didy Folo. Ary ny Didy Folo dia vavolombelon' ny hamasinan' Andriamanitra sy ny fanekena efa nataony tamin' ny olony. (Vakio Eks. xxv. 16, etc.)

**VAVY** sy **VEHIVAVY**: zahao FANAMBADIANA, FAMPORAFESANA, sy FISAORAM-BADY.

**VAY**: zahao ARETINA.

**VEROMANITRA** na **KALAMOSA**: izany dia isan' ny zavatra nasain' Andriamanitra ho entin' i Mosesy hanaovana ny diloilo fanosorana masina, izay nanosorana ny Tabernakely sy ny fanaka masina tao aminy, ary ny mpisoronabe sy ny fitafiany (Eks. xxx. 23, 33). Zahao koa Ton. K. iv. 14; Isa. xliii. 24; Jer. vi. 20; Ezek. xxvii. 19: avy tany India no nahazoan' ny Jiosy ny kalamosa.—J.S.

**VERSIONA.** Ny dikan' ny Soratra Masina rehetra, na amin' ny teny inona na amin' ny teny inona, dia samy atao hoe 'versiona.' Ary tsy ny kope na manoskriptan' ny Test. Tal., izay soratra Hebreo, sy ny manoskriptan' ny Test. Vao., izay soratra Grika kosa, no ananantsika hodinihina hamantarana ny fahitsian' ny Baiboly ankehitriny, fa nadika tamin' ny fiteny hafa koa ny Soratra Masina; ka ireo dikany tamin' ny teny hafa ireo no azontsika ampitahaina amin' ny manoskripta (boky voasora-tànana) indray. Ary 'versiona' no anaran' ireo dikan' ny Baiboly ireo; koa ela dia ela ny sasany, koa ny manoskripta nandikana azy dia tsy maintsy ho zokin' ny manoskripta izay efa tratry ny olona tato aoriana, ka dia vavolombelona ahafantarana ny fitovian' ny taloha sy ny ankehitriny izany. Dia zavatra tokony hoheverin' ny mpandinika ny Tenin' Andriamanitra ny versiona.

I.—NY VERSIONA DIKAN' NY TESTAMENTA TALOHA.

1.—*Tamin' ny Teny Grika.* (1) *Ny Septoaginta* na Lxx. no vita talohan' ny version' ny Soratra Masina rehetra: koa vakio SEPTOAGINTA. Ary tamin' ny niandohan' ny Fiangonan' i Kristy ny Septoaginta noderain' ny Jiosy rehetra, nefa tato aoriana kosa dia niova ny heviny, ary nisy olona nanao versiona hafa indray nefa tamin' ny teny Grika ihany. Ary ny voalohany tamin' ireo dia (2) izay nataon' i *Akyla* tamin' ny sentory faharoa. Jentilisa izy, hono, nefa tonga proselyta, ary ny Jiosy izay nanaovany azy dia fatra-pitia izany versiona nataon' i Akyla izany. (3) Ary indray nisy versiona nataon' i *Theodotiana*. Ebionita (dia Kristiana ta-hanaraka ny fomban' ny Jiosy) izy, ary teraka tany Efesosy tamin' ny sentory faharoa. Ny Kristiana dia tia indrindra ny versiona nataony. (4) Nisy koa versiona nataon' i *Symakosy*, ary Ebionita koa, hono, izy. Ary ny toetry ny teny nataony dia mahitsy saingy toa filazana ny heviny indraindray, fa tsy dia dikany fotsiny. (5) Ny versiona nangonin' i *Origena*. Izy dia mpampianatra malaza tamin' ny Kristiana tamin' ny sentory faharoa sy fahatelo, ary nikely aina namory sy nampitaha ny teny Hebreo sy ny versiona tamin' ny teny Grika. Koa nanao boky lehibe Origena, izay nandikany ny versiona amin' ny teny Grika rehetra milahatra mifandimby, ka hita indray mizaha izy rehetra.

2.—*Tamin' ny teny Kaldeana: ny Targoma.* Nony tafaverina tamin' ny Fahababoana tany Babylona ny Jiosy, ny ankabeazany dia tsy nahay teny Hebreo intsony, na dia tenin-drazany aza izany, fa ny teny Kaldeana no hainy. Koa raha niangona hivavaka

tao an-tsynagoga ny Jiosy, ka namakiana ny Lalàna sy ny Mpaminany izy, dia tsy azony izay heviny, raha tsy nadika ho teny Kaldeana izany. Ary noho izany dia tonga fanao tao an-tsynagoga ny mandika kely ny teny Hebreo: ny olona iray namaky ny teny Hebreo, ary ny iray kosa nandika izany ho teny Kaldeana, sady nanampy teny kely hampahazava ny heviny. Taoriandriana kokoa indray ireo dikan' ny teny Hebreo niampy hevi-teny ireo dia nosoratana ka novakina. Ary ny anarany dia natao hoe *Targoma* (filazana ny teny, na hevitry ny teny). Kanefa tsy dikan' ny teny Hebreo fotsiny (tahaka ny Septoaginta sy ny versiona sasany voalaza teo) ny Targoma, fa dikany misy hevi-teny. Misy Targoma folo izay tratry ny olona tany aoriana (zahao KANONA).

Tsy mitovy anefa ny fahatsaran' izy rehetra, fa olona samy hafa no nanao azy. Ny sasany dia miharo angano; kanefa mahasoa ny mpandinika ny Baiboly izy ireo, satria misy hamantarana izay dikan' ny teny saro-pantarina; ary misy teny milaza ny fomban-tany fahizay, etc.

II.—NY VERSIONA DIKAN' NY TESTAMENTA VAOVAO.

1.—*Tamin' ny Teny Latina.* Ny Septoaginta sy ny version' ny Soratra Masina amin' ny teny Latina na Romana, izay atao hoe Volgata, no manan-daza noho ny versiona rehetra. 'Ho amin' ny maro,' na 'an'ny ambanilanitra,' no hevitry ny hoe Volgata. Ary maro ny hevitra izay tokony hampahazoto antsika hamantatra tsara ny niandohany, sy ny toetry ny teny eo aminy. Versiona mainty molaly sy ela dia ela izy (nefa efa novana matetika); maro ny teny entin' ny Vazaha milaza ny hevitry ny Soratra Masina, sy ny teny fanao amin' ny fianarana, no nalaina tamin' ny Volgata; betsaka ny versiona hafa amin' ny fitenin' ny Vazaha no nanaraka ny teny eo amin' ny Volgata be ihany; dokafan' ny Katolika Romana efa izay tsy izy koa izany versiona izany; ary koa, hatramin' ny Konsilia tany Trenta, tamin' ny sentory fahenina ambin' ny folo no ho mankaty, ny Volgata ihany no eken' ny Romanista ho famaky ao an-trano-fiangonana sy ho teny arahina mandrakariva raha misy mandahatra ny Soratra Masina, ka dia Baibolin' ny Romanista ny Volgata.

Roma no renivohitr' Italy, sady fiangonana malaza ny fiangonana tao hatr' izay ela izay. Kanefa tsy tany Roma tsy akory no nisehoan' ny versiona tamin' ny teny Latina izay zokiny indrindra. Fa tamin' ny sentory voalohany sy faharoa tato aorian' i Kristy Roma dia saiky nitovy tamin' ny tanànan' ny Grika, na tamin' ny fiteniny, na tamin' ny fomba fanaony. Taoriandriana kely indray dia tonga nahery tany Roma ny teny Latina, fa ny Soratra Masina efa voadika ho teny Latina tany amin' ny tany hafa talohan' izany.

(1) Ny versiona voalohany vita tamin' ny teny Latina no atao hoe '*Latina ela*,' na ny 'Latina mainty molaly.' Tany Afrika Avaratra no nisehoan' izany. Tsy azo lazaina loatra izay nandika azy, fa angamba olona maromaro no nikambana nanao izany. Kanefa hita marina fa tamin' ny faramparan' ny sentory faharoa dia nanana Baiboly tapitra tamin' ny teny Latina ny Kristiana tany Afrika Avaratra, sady nahatoky azy indrindra izany versiona nananany izany. (2) Ary nisy versiona anankiray toa zanak' izay voalaza teo, izay atao hoe *Itala*. Ataon' ny sasany fa versiona nahaleo tena izy iny; fa maro no mihevitra azy ho dikan' ny Latina Ela ihany saingy voahitsy. Ary tamin' ny faran' ny sentory fahefatra dia mba efa samy hafa loatra ny teny nananan' ny olona tany Roma sy tamin' ny vohitra sasany tany Italy. (3) *Ny Volgata*. Tamin' izany indrindra no nananganan' Andriamanitra izay lehilahy hanamboatra ny versiona tsara, dia Jeroma, olona nahay sady nazoto. Ny amin'ny tantarany, vakio ao amin' ilay boky atao hoe: *Ny Baibolysy ny Nahazoantsika azy*, pejy 59. Ary azo zaraina kely toy izao ny raharaha nataony: (*a*) ny Filazantsara Efatra tamin' ny Latina Ela dia nahitsiny tsara sady nampitoviny tamin' ny teny Grika; ary ny sasany amin' ny Test. Vao.—hatramin' ny Asa ka hatramin' ny Apokalypsa—dia nahitsihitsiny kely koa; (*b*) ny Test. Tal. tamin' ny Latina Ela, izay dikan' ny Lxx. rahateo, dia nahitsiny sady nampitoviny tamin' ny Lxx. indray; (*d*) nanao versiona vaovao tamin' ny Test. Tal. izy, nefa ny teny Hebreo no nandikany izany, fa tsy ny Lxx. tsy akory, ary izany no nahatsara azy indrindra. Ary efa lehibe Jeroma vao nianatra teny Hebreo, nefa nanezaka mafy izy ka tonga nahay tsara, ary nony afaka efatra ambin' ny folo taona dia efa nahavita ilay version' ny Test. Tal. izy. Ary nony tamin' ny sentory fahavalo ny versiona nataony Jerome ihany no narahin' ny fiangonana rehetra izay nahay teny Latina ka nanaiky an' i Roma ho mpitondra azy amin' ny fivavahana. Dia lasan' iny indray ny anarana hoe Volgata. Tamin' ny sentory fahasivy nisy lehilahy nanitsy azy kely, ny anarany natao hoe Alkoina; kanefa toa ny manoskripta kopen' ny versiona nataon' i Jeroma ihany no nampitoviny ka nentiny nitady izay mahitsy, fa tsy mba nampitaha ny teny tamin' ny teny Hebreo sy ny teny Grika izy. Ary koa, araka ny efa nolazaina teo, tamin' ny Konsilia tany Trenta ny Volgata ihany no nasandratry ny Katolika Romana ho Baibolin' ny fiangonana rehetra manaiky azy.

2.—*Versiona tamin' ny Teny Syriaka.*

(1) *Ny Pesito.* Versiona malaza indrindra sady ela dia ela ny Pesito. Fa ny olona tany Syria nandray ny filazantsara tamin'

ny andron' ny Apostoly, ary nalaky niely tany ny finoana an' i Kristy. Ary raha marina ny hevitry ny olon-kendry izay mandika izany, dia nanana ny versionan' ny Soratra Masina tapitra, na ny Test. Tal. na ny Test. Vao., ny Kristiana tany Syria tamin' ny sentory faharoa. Ary misy zavatra anankiray koa izay mahalaza ny Pesito, fa dikan' ny teny Hebreo ny Test. Tal. ao aminy; sady izy ihany no dikany tamin' ny teny Hebreo izay natao ho an' ny Kristiana tamin' izay, fa ilay nadikan' i Jeroma dia taorian' izany indray, ary ny Test. Tal. amin' ny versiona hafa rehetra dia dikan' ny Lxx ihany. Koa hatramin' ny sentory fahadimy no ho midina izany versiona izany no efa natao hoe ny Pesito, na 'ny Tsotra.' Ny fahelan' ny Pesito azo fantarina marina, fa ny niandohany efa nanahirana ny olona. Ny sasany efa mihevitra fa ny Jiosy anankiray no nandika ny Test. Tal.; fa tokony ho tsy marina izany, fa angamba olona Kristiana ihany no nandika azy rehetra. Ary koa, na dia tsy hita marina aza ny niandohany, ny maro no mihevitra azy ho niara-bita tamin' ny Latina Ela. Angamba tany Palestina no nisehoan' ny Pesito voalohany, saingy tsy natambatra ny boky rehetra, fa natao tsirairay; ary taorian' izany indray dia nangonina sy nahitsy tsara izy tany Edesa, tanàna malaza tany Syria. (2) *Ny Version' ny Teny Grika ao amin' ny Heksapla voadika ho teny Syriaka.* Ny lehilahy atao hoe Paoly avy tany Tela no nanao izany versiona izany tamin' ny sentory fahafito. (3) *Ny Versiona Filokseniana.* Izany dia version' ny Test. Vao. izay nampanaovin' i Filoksenosy, bisopy tany Hierapolisy, tamin' ny sentory fahenina. Koa Polykarpa no anaran' ny lehilahy izay nanao azy voalohany; ary vita tamin' ny A. D. 508 izy. (4) *Ny Version' ny Boky sasany izay tsy ao amin' ny Pesito.* Roa no hita: ny iray misy ny dikan' ny 2 Petera sy 2 Jaona sy 3 Jaona sy Joda, izay mitovitovy amin' ny versiona Filokseniana; ary iray koa misy ny dikan' ny Fanambabarana, nefa tsy hita loatra izay niandohany.

3.—*Versiona tamin' ny Teny Arabika.* Na dia notorina tany Arabia ihany aza ny filazantsara tamin' ilay nielezany voalohany, dia tsy narahin' ny ankabeazan' ny olona tany tsy akory ny fivavahan' ny Kristiana, fa ny version' ny Soratra Masina amin' ny teny Arabika dia tsy natao raha tsy taoriana elan' izany, dia tamin' ny sentory fahafolo ka hatramin' ny sentory faharoa ambin' ny folo.

4.—*Versiona tamin' ny Teny Armeniana.* Izany dia versiona izay tokony ho nadika tamin' ny sentory fahadimy. Ary talohan' izany tsy nisy abidy ny teny Armeniana, fa ny litera Syriaka ihany no nahazatra ny olona; fa tamin' ny sentory fahadimy nisy lehilahy natao hoe Miesroba, izay namorona litera mety ho fanoratana ny teny Armeniana. Ary Miesroba sy ny namany roa lahy dia nandika ny Test. Tal. avy tamin' ny teny Syriaka ho teny Armeniana. Koa nikasa handika ny Test. Vao. izy; fa nony nahazo ny Baiboly tapitra amin' ny teny Grika izy, dia navelany indray ny dikan' ny teny Syriaka izay efa vitany, ary nanomboka nandika ny teny Grika kosa izy. Kanjo noho ny tsy nahaizany teny Grika dia nijanona fanindroany izy; ary lasa nankany Aleksandria izy roa lahy naman' i Miesroba hianatra teny Grika, ary rehefa nahay izy dia nody ka nanomboka fanintelony.

5.—*Versiona tamin' ny Teny Egyptiana sy Koptika.* Nandroso fatratra tany Egypta ny finoana an' i Jesosy Kristy tamin' ny nielezan' ny filazantsara tamin' ny voalohany. Koa dia nandika ny Soratra Masina ny Kristiana ho teny Egyptiana, ary toa novakiny mandrakariva tao an-trano-fiangonana ny versiona nataony. Ary koa, misy versiona telo samy hafa; fa samy hafa fiteny ny Egyptiana, ary samy nahavitany iray avy izy, araka ny toetry ny teny nahazatra azy avy. (1) *Ny Versiona Memfitika.* Fitenin' ny olona tany Egypta Ambany ny teny Memfitika, fa noho ny fahatsarany dia izy ihany no naharitra nahazatra ny fiangonana. (2) *Ny Versiona Tebaïka.* Izany indray dia fitenin' ny olona tany Egypta Ambony; ary ny version' ny Soratra Masina amin' ny Tebaïka tokony ho nadika tamin' ny sentory fahatelo, dia talohan' ny nandikana ny Memfitika, fa tsy voatantara ny anaran' ny olona nandika azy. (3) Mbola misy anankiray izay efa nataon' ny sasany hoe *ny Versiona Basmorika,* fa toa dikan' ny Tebaïka ihany izany.

6.—*Versiona tamin' ny Teny Etiopiana.* Tamin' ny sentory fahefatra ny filazantsara notorina voalohany tany Etiopia. Fa nisy tovolahy roa lahy, ny anarany natao hoe Fromentiosy sy Edesiosy, izay avy tany Tyro, ka efa nosamborin' ny Etiopiana ka natony andevon' ny mpanjaka. Kanefa nony hitan' ny mpanjaka fa tovolahy hendry izy ireo, dia nasandrany ka nomeny voninahitra tamin' ny fanjakany kosa. Ary samy Kristiana izy roa lahy ka dia nampianatra ny Etiopiana ny finoana an' i Jesosy Kristy. Ary taorian' izany mba nadika ihany ny Soratra Masina, fa ny mpandika azy, sy ny taona nandikany azy, tsy azo fantarina intsony. Ary samy dikan' ny teny Grika ihany ny Test. Tal. sy ny Test. Vao. amin' iny versiona amin' ny teny Etiopiana iny.

7.—*Versiona tamin' ny Teny Gotika.* Tenin' olona natao hoe Gota ny teny Gotika. Firenena nahery niady avy tany Eoropa Avaratra ny Gota, fa nianatsimo izy ka nitoetra tany Desia sy Mesia. Ary nahery izay tsy izy ireo tamin' ny voalohany ka naharesy ny firenena maro, fa nony taoriana

nikambana tamin' ny tompon-tany efa notafihiny izy ka tsy nahaleo tena intsony. Ary Olfilasy, bisopin' ny Gota, no nandika ny Soratra Masina ho teny Gotika. Teraka tamin' ny A.D. 318 Olfilasy, sady lehilahy nalaza tamin' ny zavatra maro izy, fa ny nandikany ny Baiboly no nahalaza azy indrindra. Ary ny versiona Gotika sady vavolombelona amin' ny naneken' ny Gota ny finoana an' i Kristy no manampy ny olona koa hamantatra ny fahitsian' ny teny amin' ny Soratra Masina, satria teny vita tamin' ny sentory fahefatra izany, ka dia dikan' ny manoskripta izay zokiny indrindra. Tsy azo fantarina na notaperina nadika daholo ny Baiboly, na tsia, fa ny manoskriptan' ny ankabeazan' ny Test. Tal. dia tsy hita intsony.—G.C.

(Izay ta-hahalala bebe kokoa ny amin' ny versiona noho izay azo lazaina etoana, tokony hamaky ny teny milaza azy ao amin' ilay boky atao hoe : *Ny Baiboly sy ny Nahazoantsika azy.*)

**VIFOTSY** : zahao MPANEFY METALY, pejy 534.

**VILANY.** Angamba amin' ny taozavatra rehetra voalaza amin' ny Soratra Masina saiky tsy misy voalaza matetika tahaka ny manefy vilany, fa izy no isan' ny foto-pivelomana izay tsy maintsy nananan' ny olombelona hahandroany ny haniny sy hanaovany raharaha maro samy hafa momba ny fivelomana. Samy voalaza ao amin' ny Soratra Masina avokoa ny mahatsinontsinona ny zavatra vao namboarina hotefena, na ny hatsaran' ny vilany araka ny fahaizan' ny mpanefy, na ny hamoravakin' ny vilany, na ny hafainganan' ny fihodin' ny fanefena.

Hatramin' ny andron' ny Patriarka aza dia toa efa nisy vilany, fa amin' ny voalohandohan' ny Genesisy dia misy teny milaza fa Rebeka dia nankao am-pantsakana, ka nitondra siny teny an-tsorony hantsakany rano (Gen. xxiv. 15). Ny manefy vilany no isan' ny taozavatra hain' ny Egyptiana tsara; ary ny sary ao amin' ny Katakomba any Tebesa, sy ny tanàna hafa koa izay efa rava tany, no mampiseho marimarina izay fomban' ny fanefem-bilany tany Egypta. Ary raha ireo sary ireo no heverina, dia tokony ho toy izao no fanaon' ny Egyptiana raha nanefy: Rehefa voahady ny tanimanga dia nohoseny tamin' ny tongony ho tonga madity tsara (Isa. xli. 25), dia napetrany teo ambonin' ny fanefena. Io fanefena io dia hazo fisaka vorivory napetrany teo ambonin' ny hazo boribory iray toy ny langorony. Ny tanimanga izay notefena dia napetrany teo ambonin' ilay anankiray teo an-tampony; ka rehefa nanefy ny mpanefy dia nisy olona anankiray nanodina azy, na nisy kofehy nampikambana azy tamin-javatra hafa mora nihodina, ka dia izany no nohitsahin' ny mpanefy hampihodina ny fanefeny; ary dia namboariny tsara tamin' ny tanany ny tefy, raha mbola nihodina toy izany. Indray mandeha izany zavatra fanefena izany no voalaza ao amin' ny Soratra Masina, ary Jeremia mpaminany ihany no nilaza azy (Jer. xviii. 3). Nony efa voatefy ny vilany, dia navelany ho malamalama aloha, dia nalainy ka nosoritany tamin' ny metaly maranitra, ka nasiany sary sy haingo hafa. Fa raha tiany ho tsotra dia navelany tamin' izao ihany. Nony vita izany, dia nolamainy sy nasiany ny varinesy (toy ny manjarano eto amintsika), ka nony efa maina tsara, dia nodorany tao amin' ny memy fandoroan-tefy. Ny memy fandoroan-tefy tany Egypta dia zavatra boribory toy ny fandoroan-tsokay na birika eto amintsika, nefa iva, tokony ho havavafo ihany no hahavony. Nefa matetika, raha nodoroan' ny mpanefy ny tefiny, dia vaky ny sasany azon' ny herin' ny afo na tsy tsara tefy loatra, ary ny vakiny dia ny tavim-bilany, izay voalaza matetika ao amin' ny Soratra Masina (Sal. xxii. 15; Oha. xxvi. 23; Isa. xxx. 14; xlv. 9; Joba ii. 8).

Ary raha nirenireny tany an-efitra efapolo taona ny Zanak' Isiraely, dia ny vilany izay nentiny avy tany Egypta no nahandroany hanina. Ary rehefa nonina tany Palestina izy, dia maro no nanefy vilany mba hahazoany fivelomana, ka ny fomban' ny fanefeny dia toa saiky mitovitovy ihany tamin' ny tany Egypta izay nianarany azy.

Davida aza dia nanendry olona ho mpanefy vilany ho azy, ka nomeny tany na saha tao akaikin' i Jerosalema izy mba hanaovany izany taozavatra izany (1 Tant. iv. 22, 23). Ary tokony ho avy tamin' izany taozavatra izany sy avy tamin' ny nanarian' ny mpanefy tavim-bilany betsaka tao amin' ilay saha tao akaikin' i Jerosalema no nahazoany anarana hoe : "Sahan' ny Mpanefy vilany" (Zak. xi. 13). Ary tsy nisy nahalaza io Sahan' ny Mpanefy vilany io mihoatra noho ny tamin' ilay nanenenan' i Jodasy, rehefa namadika ny ra marina izy (Mat. xxvii. 3-10). Ny vilany maro karazana nataon' ny firenena maro ka niara-nalevina tao am-pasana tamin' ny maty, no ahafantarana izay fandrosoan' ny olona tamin' ireny tany ireny tamin' ny tefy vilany. Kanefa tsy ny hahandroankanina ihany no nanaovany vilany, fa nanaovan' ny olona zavatra maro koa izy tamin' ny Egyptiana sy ny Jiosy. Voalaza ao amin' ny Mpitsara fa nisy siny 300 sy fanilo ary trompetra no nentin' i Gideona niady tamin' ny Midianita (Mpit. vii. 16, 19). Ary natao fitehirizan-taratasy nisy fanekena mafy koa izy (Jer. xxxii. 14). Ny antony indrindra izay ilazana ny manefy vilany ao amin' ny Soratra Masina dia toa hampiseho fa araka ny hery izay ananan'

ny mpanefy vilany hanao izay sitra-pony amin' ny tanimanga sy ny vilany no hery ananan' Andriamanitra hanao izay tiany amin' ny olombelona, fa lazain' i Joba fa araka ny anamboaran' ny mpanefy ny tanimanga no anamboaran' Andriamanitra ny tenan' ny olombelona (Joba x. 9; xiii. 12; xxxiii. 6); ary matetika ao amin' ny Soratra Masina ny hamora-vakin' ny vilany no atao ohatra milaza ny hamora-simban' ny aina, fa toy ny tavim-bilany ny aina (Sal. ii. 9; Isa. xxx. 14; Jer. xix. 11).

Ny mpaminany sasany koa dia samy milaza imbetsaka ny vilany toy izany tenin' i Joba izany, indrindra fa Isaia sy Jeremia; fa toa nandroso fatratra ny taozavatry ny mpanefy vilany tamin' ny andron' ireo mpaminany ireo. Ary tian' Isaia ho fantatry ny olombelona fa tsy maintsy manaiky ny sitra-pon' Andriamanitra toy ny tsi-fahaizan' ny tanimanga hanohitra ny sitrapon' ny mpanefy vilany izy, fa hoy izy: "Moa ny mpanefy tanimanga va no hoheverina ho tahaka ny tanimanga, ka ny natao va hilaza izay nanao azy hoe: Tsy nanao ahy izy?" (xxix. 16.) Ary hoy koa Isaia, raha milaza ny halemen' ny olombelona raha oharina amin' ny herin' Andriamanitra, sy ny tsi-fahaizan' ny olombelona hanohitra Azy: "Lozan' izay miady amin' ny namorona azy. Tavim-bilany isan' ny tavim-bilany amin' ny tany ihany ireny! Ny tanimanga va hilaza amin' ny mpanefy azy hoe: Inona no ataonao?" (xlv. 9.) Vakio koa Rom. ix. 20, 21; Jer. xviii. 1-17; xix. 11; Sal. ii. 9; xxii. 15; Isa. lxiv. 6, 8, 9.—F.

**VINAINGITRA.** Ity teny ity dia dikan' ny teny Hebreo hoe *chomets* (ao amin' ny Test. Tal.) sy ny teny Grika *oxos* (amin' ny Test. Vao.), ary milaza fisotro avy amin' ny divay na zava-mahamamo hafa koa, izay efa navela ela ka tonga maharikivy. Indraindray koa anefa ny divay voaharo vary hordea (*barley*) no nanaovana azy. Maharikivy dia maharikivy izy ka dia tonga ohabolana aza (Oha. x. 26; Sal. lxix. 21), nefa nosotroin' ny mpiasa sy ny mpijinja vary ihany (Rto. ii. 14). Sahalahala tamin' ny *chomets*—fisotroan' ny Hebreo—ny natao hoe *acetum*, fisotroan' ny Romana, dia karazan-divay ratsiratsy izay nosotroin' ny miaramila; ary izany no nosotroin' i Jesosy Tompo taloha kelin' ny nialany aina (Mat. xxvii. 48).—J.S.

**VITSIKA.** Voalaza indroa ihany ao amin' ny Baiboly ny vitsika, dia ao amin' ny Oha. vi. 6 sy xxx. 25. Ao amin' ny voalohany amin' ireo teny ireo ny *fahazotoan'* ny vitsika no lazaina ho mety halain' ny ny olona tahaka, ary ao amin' ny faharoa indray ny *fahendreny* kosa no derainy. Tao anatin' ity sentory ity efa nodinihina tsara ny fomban' ny vitsika, koa maro ny fanaony izay fantatra ankehitriny izay manazava ny tenin' ny Soratra Masina, dia izao: Miaramitoetra ny vitsika maro dia maro; ary dia "tsy manana komandy, na mpifehy, na mpanapaka izy," dia miray hevitra sy miray hina avokoa izy hifanampy sy hanao izay hahasoa ny fanjakany kely; samy manaraka ny raharahany avy amin' ny fahazotoana izy sady mifanome voninahitra; ary fatratra ny fitandremany ny zanany, na atody na samoina, raha mbola kely ireo.—J.S.

**VOA.** Raha tahaka ny hevitry ny Hebreo, ny voa nataony ho fototry ny faniriana sy ny filana; koa amin' izany dia voalaza matetika miaraka amin' ny fo izy (Joba xvi. 13; xix. 27; Sal. vii. 9; xxvi. 2; lxxiii. 21). Indraindray koa dia nenti-milaza ny ao anatin' ny olona ny voa, indrindra fa ny saina na ny fahaiza-mandinika sy mamantatra (Sal. xvi. 7; Jer. xx. 12; xi. 20).—J.S.

**VOADY.** Fanaon' ny firenena maro taloha, indrindra fa ny Hebreo, ny mivoady. Izany dia nataony raha nahita soa avy tamin' Andriamanitra izy, na nisy zavatra izay niriny indrindra ka nangatahiny tamin' Andriamanitra; ary indraindray aza raha nisy hevi-dratsy izay tiany ho tanteraka, dia nivoadiany. Matetika ny mifady ny zavatra tiana no fanao, fa indraindray kosa dia nanaiky hanolotra ny tenany na ny zanany na ny fananany ho an' Andriamanitra ny olona, raha tahiny ho tanteraka tokoa ny faniriany (Gen. xxviii. 20-22; 1 Sam. i. 12-28). Tsy nisy olona izay noterena hivoady, fa sitrapon' ny olona izany, kanefa nisy ihany ny lalàna sy fitsipika izay mety ho narahin' izay nanao izany (Lev. xxvii.; Nom. xxx.; Deo. xxiii. 18, 21 23).

Ny voadin' ny Nazirita no ambony sy mafy ary saro-tandremana indrindra tamin' ny voady rehetra (afa-tsy ilay voadin' i Jefta angaha; Mpit. xi. 20-39); kanefa nohajain' ny Jiosy indrindra izay nahatandrina izany. Zahao NAZIRITA. Ny voady sasany dia natao haharitra ambara-pahafatin' ilay nivoady, fa ny sasany kosa dia nasiany fetr' andro hahatapahany; ary ny sasany kosa indray dia foana rehefa tanteraka ny zavatra izay efa nivoadiany. Ny voady sasany izay efa natao dia tsy azony averina intsony, fa raha marina, dia nasain' ny Lalàna hefaina mihitsy (Deo. xxiii. 21; Mpit. T. v. 4). Indraindray anefa dia azon' ny olona nofoanana ihany, raha nandoa ny vidiny ho an' i Jehova izy, araka ny toetrany sy ny andro niainany (Lev. xxvii. 3-9).

Ny voadin-jaza raha tsy neken-drainy dia foana, ary toy izany koa ny an' ny vehivavy nanam-bady, fa raha noraran' ny lahy izy, dia tsy nahadiso azy tamin' Andriamanitra izany. Fa raha avy tamin' ny sain' izay nivoady kosa no nahafoana azy, dia nahadiso azy mihitsy izany (Nom. xxx. 5-8). Tsy hafa loatra noho ny voadin' ny Jiosy ny ataon' ny olona maro ankehitriny; koa izay rehetra manao izany dia tokony hanefa

amin' ny fanajana sy ny fahatahorana an' Andriamanitra; fa aleo tsy mivoady akory toy izay mivoady foana kanefa tsy mahefa.—T.E.

**VOALOBOKA sy TANIM-BOALOBOKA.** Voalaza matetika ao amin' ny Baiboly ny hazo voaloboka sy ny voany, fa efa nambolen' ny olombelona hatramin' ny andro taloha ela dia ela izy, sady noheveriny ho isan' ny zava-maniry tsara sy mahasoa indrindra. Ny teny voalohany milaza ny voaloboka dia ao amin' ny Gen. ix. 20, 21, ao amin' ny tantaran' i Noa taorian' ny Safo-drano. Vokatra tsara tany Egypta ny voaloboka, fa ny sariny dia hita matetika ao amin' ny sary eo amin' ny tempoly sy ny fasana, sady voalaza koa ao amin' ny Gen. xl. 9, 11 sy amin' ny Sal. lxxviii. 47. Nalaza dia nalaza koa ny voaloboka tany Palestina noho ny hatsaran' ny voany sy ny halehiben' ny sampahony; fa nony nirahin' i Josoa ny mpisafo roa ambin' ny folo lahy hisafo ny Tany Masina, nisy sampahom-boaloboka iray nentiny, izay nolanjain' ny roa lahy noho ny halehibeny sy ny havesany (Nom. xiii. 23). Ary mandraka ankehitriny aza ny olona mandehandeha hizaha an' i Palestina mbola milaza ny hatsaran' ny voaloboka any. Ny voaloboka tany Eskola (Nom. xiii. 24 ; xxxii. 9), sy tany Sibma sy Hesbona ary Eleale (Isa. xvi. 8-10 ; Jer. xlviii. 32), ary tany En-jedy (Ton-K. i. 14) no isan' ny malaza indrindra. Ary noho ny habetsahan' ny voaloboka sy ny hatsarany, dia nentin' ny nanoratra ny Soratra Masina matetika hatao ohatra sy fanoharana izy. Ny mipetraka eo ambanin' ny voaloboka sy ny voara dia tandindon' ny fiadanana sy ny fahafinaretana miaraka amin' ny vady amanjanaka (1 Mpan. iv. 25 ; Mika iv. 4 ; Sal. cxxviii. 3) ; fa ny Isiraelita nony niala tamin' i Jehova dia oharina amin' ny "voalobo-dratsy," sy "voaloboka misandrahaka," ary "sampana ratsy nanjary ho vaoloboka hafa" (Isa. v. 2 ; Hos. x. 1 ; Jer. ii. 21). Ny firenen' ny Isiraelita dia oharina amin' ny voaloboka (Sal. lxxx. 8, 16), izay nentin' i Jehova avy tany Egypta ka namboleny tany Palestina (vakio koa Jer. ii. 21) ; ary na amin' ny Test. Tal. na ny Test. Vao., dia oharina koa amin' ny tanim-boaloboka izy (Isa. v. 7 ; Mat. xxi. 33-43). Koa eo amin' ny vola sasany nataon' ny Jiosy talohan' ny nanapahan' ny Romana azy, misy ny sarin' ny sampahom-boaloboka na ravim-boaloboka natao tandindon' ny firenena (zahao pejy 788). Ary mihoatra noho izany, ny voaloboka no nofidin' ny Tompo ho ohatra hilaza ny Tenany sy ny fikambanany amin' ny olony (Jao. xv. 1-6).


*Sampahom-boaloboka.*

Ny andro fiotazam-boaloboka dia fotoana be fifaliana tao amin' ny Jiosy (Isa. xvi. 10) ; niantomboka tamin' ny Septembra izany, ary nivoaka niala tamin' ny tanàna avokoa ny vahoaka ka nitoetra teo amin' ny tanim-boaloboka tao an-trano-bongo na lay (Mpit. ix. 27 ; Jer. xxv. 30). Be ny horakoraka sy haravoravoana tamin' ny niotazana ny voaloboka, izay natao an-karona rehefa voaoty (Jer. vi. 9) ; dia nentina tao an-tsoroka ho any amin' ny fanosem-boaloboka izy (zahao FAMIAZAM-BOALOBOKA). Ny tanim-boaloboka matetika dia natao teo anilan' ny havoana (Isa. v. 1 ; Jer. xxxi. 5 ; Amo. ix. 13), ary nohodidinim-pefy na ampiantany ho fiarovana azy amin' ny lambo sy ny amboadia ary ny amboahaolo (Sal. lxxx. 13 ; Nom. xxii- 24 ; Ton-K. ii. 15 ; Mat. xxi. 33). Tao anatin' ny tanim-boaloboka nisy tilikambo iray na roa, izay nitoeran' ny mpiandry voly (Isa i. 8 ; v. 2 ; Mat. xxi. 33) ; ary ny lavaka fanosem-boaloboka sy ny lavaka famoriana ny ranony rehefa voahosy, dia nolavahana tao amin' ny tany na ny vato. Ny amin' ny divay vokatry ny voaloboka, jereo DIVAY.—J.S.


*Fiotazam-boaloboka tao amin' ny Egyptiana.*

**VOALOHAM-BOKATRA.** Ny tany Palestina dia tany nomen' i Jehova ny Zanak' Isiraely ho fonenany, koa satria Izy ihany no Tompon' ny tany, dia ny voaloham-bokany no nasainy ho entina any aminy tao amin' ny Tempoly isan-taona.

1.—Ary izao no voaloham-bokatra izay nentin' ny Isiraelita :—voalohany, ny tena vokatry ny tany, dia vary tritika, vary hordea, voaloboka, voara, ampongabendanitra, oliva, ary tantely, dia ny zavatra fito voalaza ao amin' ny Deo. viii. 8, ho fiderana ny tany holovan' ny Zanak' Isiraely ; ary faharoa, zavatra namboarina avy tamin' ny tena vokatra, dia diloilo, lafarina, divay, mofo, ampempa, etc. ; vakio koa Eks. xxii. 29 ; xxiii. 19 ; xxxiv. 26 ; Nom. xv. 20, 21, etc.

2.—Tamin' ny andro manaraka ny Sabatan' ny Paska, dia ny faha-16 Nisana, amboara iray avy tamin' ny voaloham-bokatry ny vary vao no nasaina ho entina amin' ny mpisorona ho fanatitra ahevaheva,

sady fisaorana noho ny fahavokaran' ny tany (Lev. xxiii. 5-12 ; ii. 12).

3.—Ary tamin' ny Andro Pentekosta nisy fanatitra ahevaheva indray, dia mofo roa natao tamin' ny koba tsara toto ka nasiana masirasira (Lev. xxiii. 15-17).

4.—Ary tamin' ny Andro firavoravoana Fitoerana ao an-trano Rantsan-kazo indray, nony efa voajinja sy voangona avokoa ny vokatry ny tany, dia nisy fanatitra maro natao indray ho fisaorana an' i Jehova, Mpanome ny vokatry ny tany (Eks. xxxiii. 16 ; Lev. xxiii. 39).

Ireo karazam-panatitra efatra ireo dia fanatitra nataon' ny firenena, kanefa fanampin' ireo koa, nisy fanatitra voaloham-bokatra maromaro izay nentin' ny olona samy terim-pitiavana, dia izao : (1) Mofo iray natao amin' ny voalohan' ny koba voafetafeta, ho fanatitra ahevaheva (Nom. xv. 19-21). (2) Ny voaloham-bokatry ny tany, dia ireo voalaza teo ambony ireo, no nentina tao ankarona ho amin' ny Tempoly ka natolotra tamin' ny mpisorona, izay nametraka azy teo anoloan' ny alitara. Ary nisy teny nasain' ny Lalàna hotononin' ny nanatrika azy, dia teny manaiky ny fahantran' ny razany sy ny famindram-po nasehon' i Jehova taminy ; vakio Deo. xxvi. 1-11. Raha araka ny tenin' ny Talmoda sy ny Raby, dia niaraka nitondra ny voaloham-bokatry ny tany ny olona maro andiany, izay niray tanàna na niray fonenana, ary niakatra tany Jerosalema tamim-pifaliam-be izy sady nihira ny Salamo sasany teny am-pandehanany, dia Sal. cxxii.—cxxxiv.

Ny fanatitra naterin' ny vahoaka toy izany dia tsy nateriny talohan' ny Pentekosta, na taorian' ny andro fahatsiarovana ny Nitokanana ny Tempoly, dia ny andro faha-25 tamin' ny volana Kisleo (Eks. xxiii. 16 ; Lev. xxiii. 16, 17). Nandry tao Jerosalema tamin' ny alin' ny andro nanaterany ny fanatiny ny olona, dia lasa nody tamin' ny ampitson' iny izy (Deo. xvi. 7) ; ary izay voaloham-bokatra rehetra naterina tany Jerosalema dia anjaran' ny mpisorona. Nony nody avy tamin' ny Fahababoana ny Jiosy, dia namoaka teny mafy ny amin' ny fanateram-boaloham-bokatra Nehemia (Neh. x. 35-37 ; xii. 44) ; ary taorian' izany dia fatratra ny nitandreman' ny Jiosy ny fomba fanaterana azy araka ny Lalàn' i Mosesy.—J S.

**VOANTANGO.** Ny voantango voalaza ao amin' ny Baiboly dia ny voantangom-bazaha, izay isan' ny vokatry ny tany Egypta sady notsarovan' ny Isiraelita tany an-efitra ka niriny fatratra (Nom. xi. 5). Vokatra tsara any Egypta izy, indrindra any Kairo renivohiny. "Ny fandriana mihantona an' ny mpiandry voly ao anaty tanimbolim-boantango," izay nataon' Isaia (i. 8) ohatra hilaza ny fahantran' ny fanjakan' ny Jiosy, dia fialofana ratsiratsy natao hipetrahan' ny lehilahy na ny zazalahy hanaitra ny mpangalatra na ny ambo-haolo, izay avy hanimba ny voly.—J.S.

**VOARA** : zahao AVIAVY.

**VOAROY.** Maro karazana ny zavamaniry misy tsilo hita ao amin' ny Tany Masina, ary tsy hita marina indrindra izay izy amin' ireo rehetra ireo. Ny anan-kiray, izay adika hoe 'voaroy,' dia voalaza ao amin' ny Isa. xxxiv. 13 sy Lio. vi. 44. —J.S.

**VODI-FANJAITRA.** Ao amin' ny tantaran' ilay mpanan-karena izay nanatona an' i Jesosy Kristy no misy izany teny izany (Mat. xix. 24 ; Mar. x. 25 ; Lio. xviii. 25). Biby nahazatra ny olona tao Palestina ny rameva, ary matetika notaingenany sady nataony mpitondra entana ; ary nahazaka entana betsaka ihany izy, fa biby lehibe sady matanjaka koa. Ary ny vavahady kelin' ny tanàna sasany dia saiky tsy omby ny rameva, ka sahirana izy vao tafiditra, indrindra fa raha mitondra entana izy dia mainka tsy omby ; koa nony tonga amin' ireny vavahady kelin' ny tanàna sasany ireny izy, dia tsy maintsy hesorina hiala aloha ny entana vao afa-miditra izy. 'Vodi-fanjaitra' no natao anaran' ireny vavahady kelin' ny tanàna ireny, hono ; ary heverin' ny sasany fa ireny tokoa no notsarovan' i Jesosy Kristy ka nataony fanoharana.

Ny olon-kendry sasany kosa mihevitra fa tokony ho fanjaitra mihitsy no notsarovan' i Jesosy Kristy, ka nataony fanoharana tamin' ilay andro niresahany tamin' ilay mpanan-karena. Tsy azo itompoan-teny fantatra izay marina amin' ireo, fa izao ihany no azontsika fantarina : Ho fanoharana no nahatsiarovan' i Jesosy Kristy azy, ka nentiny nampianatra fa sarotra ny hidiran' ny *matoky* ny harena amin' ny fanjakan' Andriamanitra (Mar. x. 24). — J.PSE.

**VOHITRA** : zahao TANANA.

**VOLA.** Mizara roa ny vola voalaza ao amin' ny Soratra Masina : (1) ny vola tsi-voatonta, ary (2) ny vola voatonta, dia hoheverina tsirairay izy roa.

1.—NY VOLA TSI-VOATONTA. Ny vola izay natao fividianan-javatra tamin' ny andro taloha ela dia tsy mba vola voatonta, tahaka ny farantsa izay hitantsika ankehitriny tsy akory, fa vongam-bolafotsy na volamena, na masom-bolamena na kavina, no natao solom-bola. Ao amin' ny tantaran' i Abrahama no voalohany ilazana ny vola ao amin' ny Soratra Masina, fa rehefa naka an' i Saraha ho vady Abimeleka dia nanarin' Andriamanitra izy. Ary rehefa naverin' i Abimeleka Saraha, dia nanome fanomezana ho an' i Abrahama izy, ka "sekely volafotsy arivo" (Gen. xx. 16) no isan' ny zavatra nomeny azy. Ny nividianan' i Abrahama ilay saha Makpela tamin' i Efrona Hetita no mampiseho fa nisy vola lanin' ny olona sy tsy laniny



*Vola tsi-voatonta (masombola).*

tamin' izany; fa "nolanjainy ho azy ny vola izay efa voalazany...., dia sekely volafotsy efa-jato lanin' ny mpivarotra" (Gen. xxiii. 16). Vakio koa Gen. xxxiii. 18, 19; xliii. 21.

Rehefa niala tany Egypta ny Zanak' Isiraely, dia nitondra vola avy tany izy; ary ireny no nandoavany ilay antsasaky ny sekely izay nasain' Andriamanitra haloan' ny isan' olona izay efa tonga 21 taona ho enti-manao ny Tabernakely. Ny sekely lazainy eo dia tsy vola tsy akory, fa vato mizana, ka izay lanjan' izany vato izany dia natao hoe sekely. Ary tokony ho nisy tsy nitovy loatra ny sekely nataon' olona tamin' izany, ary noho izany dia nisy mizana sy sekely marina natao tao amin' ny Tabernakely, ka izany no natao mariky ny sekely hafa rehetra; ary ny anarany natao hoe "sekely masina" (Eks. xxx. 13), izay tsy nanaovan-javatra hafa afa-tsy nandanjana ny vola hanaovana ny raharahan' ny Tabernakely. Ao amin' ny Lalàn' i Mosesy rehetra dia voalaza matetika ho natao fividy zavatra koa ny vola; nefa tsy nisy afa-tsy ny volafotsy ihany, fa ny volamena dia zava-tsarobidy loatra, ka tsy mba natao vola loatra, tahaka izay ataon' ny firenena maro ankehitriny.

2.—Ny Vola Voatonta. Zavatra tsy dia azo lazaina loatra ny niandohan' ny nanontana vola; kanefa izay voalaza ao amin' ny Baiboly dia tsy nisy vola voatonta talohan' ny andron' i Ezra sy Nehemia, fa tamin' ny androny no toa niandohany voalohany; ary angamba vola Persiana izany (Ezra ii. 69; viii. 27; Neh. vii. 72). Ary tamin' izany toa efa nisy vola izay lanin' ny be sy ny maro. Kanefa tamin' ny taona 140 B.C. no voalaza ho nanontana ny vola voalohany indrindra tamin' ny Jiosy. Ny sarin' ny vilany nisy ny mana, hono, no tao amin' ny ilan' izany vola izany; ary ny tehin' i Arona kosa no tao amin' ny ilany. Ary nanodidina ny lafiny nisy soratra nanao hoe "Sekelin' ny Isiraely." Ary ny tao am-badika kosa nanao hoe "Jerosalema Masina." Tokony ho sikajy dimy, hono, izany; ary ny antsasany tokony ho lasiray sy kirobo. Izany sekely izany ihany ary vola varahina koa no natontan' i Simona mpisoronabe. Ary ny mpisoronabe maro taoriany koa dia samy nampanefy vola avokoa, ka samy nasiany ny anarany avy.

Ary tokony ho toy izao ambany izao no anaram-bolan' ny Jiosy hatramin' ny nahalasanan' ny Romana an' i Palestina. Ary ny hevi-bidiny amin' ny vola Malagasy sy Frantsay dia natao mifanitsy aminy; kanefa tsy marina mihitsy ireo heviny ireo, fa sahabo ho hoatra ireo ihany izy, fa ny sasany latsaka kely, ary ny sasany mihoatra kely: —

| *Vola Jiosy* | | *Vola Malagasy* | | | | *Vola Frantsay* | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | | $ | *s.* | *e* | *fr.* | *c.* |
| 1 Gera | | tokony ho | 0 | 0 | 2 | 0 | 14 |
| 10 Gera | = 1 Beka | ,, | 0 | 2 | 2 | 1 | 40 |
| 2 Beka | 1 Sekely Volafotsy | ,, | 0 | 4 | 4·5 | 2 | 80 |
| 50 Sekely | = 1 Mina | ,, | 28 | 4 | 0 | 142 | 50 |
| 60 Mina | = 1 Talenta Volafotsy | ,, | 1,711 latsaka kely | | | 8,550 | 00 |
| 1 Sekstola | | tokony ho | $3 mahery kely | | | | |
| 3 Sekstola | =1 Mina | ,, | $9 sy sikajy | | | | |
| 1 Talenta Volamena | | ,, | $28,375. | | | | |

Ireo no anaram-bola tamin' ny Jiosy; ary manao ambaratonga miakatra izy hatramin' ny gera, izay fara-vola kely indrindra, ka hatramin' ny talenta volafotsy, izay faran' ny be indrindra. Fa ny *sekstola* sy ny *mina* kosa angamba dia tahaka ny 'lasiroa' sy 'lasitelo' ary 'volafolo,' izay anarambola tsy amin' ny filaharana eto amintsika, fa mandeha ho azy manokana.

Ireo vola rehetra ireo dia saiky tsy mba

 

voalaza matetika na ao amin' ny Test. Tal. na ny Test. Vao., afa-tsy ny "sekely volafotsy" sy ny "talenta volafotsy" ary ny 'talenta volamena." Ary angamba toy ny lazan' ny kirobo sy ny loso sy ny ariary, sy ny ariary zato sy arivo eto amintsika, no lazain' ireo tamin' ny Jiosy. Kanefa raha lasan' ny Romana Palestina, dia be ny mpandranto sy ny mpivarotra Romana nonina tany, ka niditra miandalandalana ny vola Romana; ary tonga nifangaroharo be ihany izy sy ny volan' ny Jiosy. Ary izao ambany izao kosa no filaharan' ny vola Romana sy ny hevi-bidiny amin' ny vola Malagasy, nefa tsy dia marina mihitsy, fa ny sasany latsaka kely, ary ny sasany mihoatra kely.

Ireo ambany kosa no anaram-bolan'ny Romana, izay manao ambaratonga hatramin' ny lepta ka hatramin' ny talenta Atika. Fa ny 'libra Romana' sy ny 'talenta Romana' no tsy mba ao anatin' ny filaharana. Saiky tsy mba misy voalaza ao amin' ny Test. Vao. akory ny vola Jiosy, fa saiky ireo vola Romana ireo avokoa no voalaza ao, ary izany no mampiseho fa toa vola Romana hiany no lanin' ny be sy ny maro tamin' ny andron' i Jesosy Kristy.

Hatramin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta ka hatramin' ny namaboan' i Nebokadnezara azy, dia ny beka (na antsasaky ny sekelin' ny Jiosy) ihany no fandoan' ny Jiosy rehetra ho avotry ny ainy, ka tsy nisy nampanakalo vola loatra tamin' izany. Fa nony efa niverina avy tany Babylona ny Isiraely, dia ampahatelon' ny sekely ihany no nasaina naloany. Fa tato aoriana, nony efa lasan' ny Romana Palestina, dia novana ho araka ny anaram-bola Romana ny vola naloa tao amin' ny Tempoly, ka ny anarany tsy natao hoe beka na 'antsasaky ny sekely' intsony, fa natao hoe didrakma, dia ilay vola Romana izay tokony ho sasanangy latsaka kely.



*Sekely volafotsy.*

Ary tamin' izay vao niseho ny mpanakalo vola tao ankianjan' ny Tempoly. Ary toy izao no niandohany voalohany: rehefa avy tany Babylona ny Zanak' Isiraely, dia niely eran' ny tany rehetra izy, ka ny volan' ny firenena Jentilisa izay niarahany nonina no tonga volany. Ireny vola ireny dia nisy sarin' ny sampy nivavahan' ny firenena Jentilisa, sy ny fivoadiany, ary ny fomba fanompoantsampiny. Ary noho izany dia nasiana lalàna mba tsy hatolotra an' Andriamanitra tao amin' ny Tempoly ny vola hafa rehetra, afa-tsy ny vola Jiosy, indrindra fa ny *antsasaky ny sekely Jiosy* sy ny *didrakma Romana*. Ka nitondra vola Jentilisa izy, ary nony mby tao Jerosalema, dia natakalony tamin' ny olon-kafa tao ireny vola ireny. Kanefa taorian' izany dia tao amin' ny kianjan' ny Tempoly no nitondrany vola hatakalo, ary izany mbamin' ny fikorintsandrintsan' ny vola eran' ny latabatra, sy ny fitabataban' ny olona raha nifampiady varotra, dia nahavery hevitra ny mpivavaka; ka tamin' ny nanadiovan' i Kristy ny Tempoly fanindroany, dia nazerany ny latabatry ny mpanakalo vola (Mar. xi. 17).

| *Vola Romana* | | | | *Vola Malagasy* | $ | s. | e. | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| 1 | Lepta | | | tokony ho | 0· | 0 | 0·1½ | |
| 2 | ,, | = | 1 Kodranta | ,, | 0 | 0 | 0·3 | |
| 4 | Kodranta | = | 1 Asy, na Asaria | ,, | 0 | 0 | 1·2 | |
| 10 | Asaria | = | 1 Denaria | ,, | 0 | 1 | 3 | latsaka kely |
| 2 | Denaria | = | 1 Didrakma | ,, | 0 | 2 | 6 | latsaka kely |
| 2 | Didrakma | = | 1 Statera na Sekely Jiosy. | ,, | 0 | 5 | 0 | mahery kely |
| 25 | Statera | = | 1 Mina Atika | ,, | 16 | 1 | 0 | mahery kely |
| 60 | Mina Atika | = | 1 Talenta Atika | ,, | 968 | 6 | 0 | |
| 96 | Denaria | = | 1 Libra Romana | ,, | 15 | 5 | 0 | |
| 62 | Libra Romana | | 1 Talenta Romana | ,, | 1,125 | 0 | 0 | |

Ary afa-tsy ny vola antsasaky ny sekely sy ny didrakma, dia maro ihany koa ny vola Romana no voalaza matetika ao amin' ny ny tantaran' ny Tompo, indrindra fa tamin' ny fanoharana nataony. Indray mandeha ny anaram-bola hoe 'lepta' no voalaza ao amin' ny Filazantsara Efatra, ary Marka sy Lioka ihany no milaza azy. Lepta roa (Mar. xii. 41-44; Lio. xxi. 1-4), na tokony ho variteloventy, no nalatsak' ilay mpitondratena tao amin' ny fitehirizan-drakitra. Ao amin' ny Filazantsara Malagasy ny anaram-bola hoe lepta dia nadika hoe variraiventy, satria kely foana ihany no tsy itovian' izy roroa.

Inefatra kosa ny anaram-bola hoe *kodranta* (variteloventy) no voalaza ao; indroa ao

amin' i Matio, ary indray mandeha avy amin' i Marka sy Lioka. Hoy ny Tompo: "Lazaiko aminao marina tokoa: Tsy ho afaka ao mihitsy hianao ambara-pandoanao ny variraiventy (Mat. v. 26) farany indrindra." Kodranta no lazain' i Matio, fa tsy lepta tahaka ny an' i Lioka. Ary hoy Izy koa: "Tsy varidimiventy ihany (*kondranta* iray) va no vidin' ny tsintsina roa?" (Mat. x. 29.)

Ny *denaria* dia voalaza matetika kokoa ao amin' ny Filazantsara; ary 'sikajy' no atao anarany ao. Ao amin' ny tantaran' ny namahanan' ny Tompo olona 5,000, dia hoy ny mpianatra: "Handeha hividy mofo izay azon' ny denaria roan-jato va izahay, ka homenay azy hohaniny? (Mar. vi. 37.)" "Denaria zato" no voalazan' i Matio ao amin' ny fanoharana nataon' ny Tompo ho notrosain' ilay mpanompon' olona anankiray izay nitrosa talenta iray alina tamin' ny tompony, ka na dia namindran' ny tompony fo aza izy, ka nataony afa-potsiny ny trosany taminy, dia tsy mba nahalala namindra-fo ilay mpanompo namany akory izy (Mat. xviii. 28). Denaria diman-jato sy dimampolo no nolazain' ny Tompo ho trosan' ny olon-droa lahy tamin' ny tompony; nefa samy navelan' ny tompony ho afaka maimaimpoana izy roa lahy (Lio. vii. 41). Vakio koa Mar. xiv. 5; Lio. x. 35 sy Apok. vi. 6. Amin' ny fanoharana nataon' ny Tompo milaza ilay mpiasa notambazana koa, dia denaria isan-olona no fanekena nataon' ilay lehilahy tompon-tsaha tamin' ny mpiasa (Mat. xx. 2-9).

Ny *didrakma* sy ny *statera* dia indray mandeha monja no voalaza ao amin' ny Filazantsara, dia ao amin' ilay nanaovan' i Kristy fahagagana, ka nampahitany vola an' i Petera tao am-bavan' ny hazandrano (Mat. xvii. 27). Indroa ny *talenta volafotsy* no voalaza ao amin' ny Filazantsara (Mat. xviii. 24; xxv. 15), dia ao amin' ilay fanoharana milaza ilay lehilahy izay nitrosa talenta iray alina, nefa tsy nanan-kaloa, ka dia navelan' ny tompony ho afa-potsiny izy. Ary koa, ao amin' ny fanoharana milaza ny nanomezan' ny tompony talenta dimy sy talenta roa ary talenta iray ilay mpanompony telo lahy. Ary na *talenta Atika*, ny *talenta Romana*, na *talenta Jiosy* no nomen' ny tompony azy avy, dia samy vola be dia be ireo, fa ny talenta Atika iray dia $968 ary talenta Romana iray dia $1,125; ary ny talenta Jiosy iray dia $1,711, ka raha ny indroa hoatra ireo avy na indimy hoatra azy avy dia bebe ihany. Ary manao ahona moa ny loza nanjo ilay mpanompon' olona izay nitrosa talenta iray alina hoatra ireo voalaza ireo! Raha talenta Jiosy no notrosainy, dia $171,100,000 no tsy maintsy ho naloany, ka aiza izy no hahita handoavany izany, na hitoetra ao an-trano-maizina mandrakizay aza izy?

Indray mandeha monja ny vola Jiosy no mba voalaza ao amin' ny Filazantsara, dia amin' ny fanoharana milaza ilay andriandahy izay nandeha hankany an-tany lavitra hitady fanjakana sy hiverina; ka dia nantsoiny ny mpanompony folo lahy, ka nomeny farantsa (*mina*) (Lio. xix. 13-16, 24) folo avy; dia tokony ho vola $90 avy no nomen' ny tompony ireny mpanompo ireny. Ka izany no mampiseho fa ny ankabiazan' ny vola tany Palestina dia vola Romana avokoa, fa vitsivitsy foana no mba vola Jiosy. Ary ny sarin' i Kaisara avokoa no voatonta tamin' ireny vola ireny; fa hoy Kristy: "An' iza ity sary sy soratra ity?" montsy ny sariolona sy ny soratra teo amin' ny vola. Ary hoy ny navalin' ireny: "An' i Kaisara" (Mat. xxii. 19-21).—F.



*Vola nataon' ny Romana ho fahatsiarovana ny nandreseny ny Jiosy.*



*Vola nataon' ny Romana ho fahatsiarovana ny nandreseny ny Jiosy.*

**VOLAFOTSY**: zahao MPANEFY METALY, pejy 596.

**VOLAMENA**: zahao MPANEFY METALY, pejy 597.

**VOLANA** (*any an-danitra*). Ny volana dia voalaza ao amin' ny Genesisy (i. 14-16) ho nataon' Andriamanitra niaraka tamin' ny masoandro, ho famantarana sy ho fotoana ary ho andro sy taona; voalaza koa fa "fanazavana kely ho mpanapaka ny alina" ny volana, ary hatramin' ny andro taloha indrindra ny fiovany efa natao fotoana sy famantarana ny andro. Voalaza matetika ao amin' ny boky poetikalin' ny Hebreo ny volana (Sal. viii. 3; lxxii. 5, 7; lxxxix. 37; Ton. K. vi. 10; xxx. 26), ary noheverina fa mankarary ny fahazavan' ny volana raha misy matory eo ala-trano raha diavolana ny andro (Sal. cxxi. 6). (Tsy mba diso hevitra izy amin' izany.) Hatramin' ny andro ela koa ny volana efa nohajain' ny firenena maro ka nivavahany ho andriamanibavy; dia nataon' ny Foinikana hoe Astarota izy, fa Isis teo amin' ny Egyptiana, Artemis teo amin' ny Grika, ary Diana teo amin' ny Romana. Tao amin' ny Kaldeana ny volana no natao hoe "mpanjakavavin' ny lanitra," ary avy tany no nahazoan' ny Isiraelita izany fanajany azy izany. Talohan' izany aza anefa ny fivavahana tamin' ny volana dia fantatra, fa voalaza ao amin' ny Bokin' i Joba izy (xxxi. 26, 27), sady noraran' ny Lalàn' i Mosesy (Deo. iv. 19; xvii. 3); kanefa tamin' ny andro nanjakan' i Manase (B.C. 698-643) dia tonga fanao narahin' ny Isiraelita be ihany izany (2 Mpan. xxiii. 5); ary hatramin' izany andro izany ka hatramin' ny Fahababoana aza, dia tsy mba natsahatra avokoa izy, na dia tamin' ny nanjakan' ny mpanjaka tsara fanahy aza. Voalazan' i Jeremia matetika izany fivavahana tsi-izy izany; ary ny teniny, indrindra fa ny ao amin' ny vii. 18, no ahafantarantsika ny fomba fanajana ny volana: fa emboka sy fanatitr-aidina sy mofo no naterina taminy, ary ny vehivavy indrindra no nazoto tamin' izany rehetra izany: vakio koa Jer. viii. 2; xix. 13; xliv. 17-19, 25.

**Tsinam-bolana.** Ny andro voalohany tamin' ny isam-bolana, araka ny fanaon' ny Jiosy, dia notandremany ho andro masina. Ary fanampin' ny fanatitra fanao isan-andro, dia nisy vantotr' ombilahy roa sy ondrilahy iray ary zanak' ondry fito, izay iray taona sady tsy nisy kilema, no naterina koa, mbamin' ny fanatitra-hohanina sy ny fanatitr-aidina, ary ny osilahy iray ho fanatitra noho ny ota (Nom. xxviii. 11-15). Ary najanona koa ny tao-zavatra sy ny varotra tamin' izany andro izany, tahaka ny tamin' ny Sabata ihany (Amo. viii. 5); ny Tempoly no niakaran' ny olona hivavahany ao (Ezek. xlvi. 3; Isa. lxvi. 23); ny trompetra no notsofina tamin' ny nanaterana ny fanatitra voatendry ho amin' izany andro izany (Nom. x. 10; Sal. lxxxi. 3); ary toa fotoana hanaovana ny fanasana tao an-tranon' ny mpanjaka (1 Sam. xx. 5-24). Voalaza matetika ny tsinam-bolana, ary toa noheverina ho karazam-potoana masina izy, nefa hafa kely amin' ny andro firavoravoana lehibe sy ny Sabata; vakio Ezek. xlv. 17; 1 Tant. xxiii. 31; 2 Tant. ii. 4; viii. 13; xxxi. 3; Neh. x. 33.—J.S.

**VOLANA** (*fotoana*). Ny volana fanaon' ny Hebreo dia niankina tamin' ny fiovan' ny volana, tahaka izay fanao atỳ amintsika ihany; kanefa kosa satria ny taona dia nataony manaraka ny alehan' ny masoandro koa, ary ny taona araka ny volana dia latsaka 10 andro noho ny taona araka ny masoandro, dia nasiany volana fanampy isan-telo taona izy, mba hampifanaraka sy hampitovy azy roa tonta (zahao TAONA). Tamin' ny voalohany ny volana dia nofantariny araka ny isany amin' ny filaharana, dia "volana voalohany," "volana faharoa," etc. (Gen. vii. 11; viii. 4, 13, 14; Nom. i. 1; etc.); fa ny volana Abiba ihany no voalaza ho nanana anarana. Ary taorian' ny nialan' ny Isiraelita avy tany Egypta ka hatramin' ny Fahababoana, ireo anaram-bolana efatra ireo ihany no voalaza:—

| *Isany* | *Anaram-bolana* | *Teny milaza azy* |
|---|---|---|
| 1 | Abiba | Eks. xiii. 4. |
| 2 | Zifa | 1 Mpan. vi. 1, 37. |
| 7 | Etanima | 1 Mpan. viii. 2. |
| 8 | Bola | 1 Mpan. vi. 38. |

Tany aorian' ny Fahababoana anefa dia tonga nahazatra ny Jiosy ny anaram-bolana fanaon' ny Persiana, ary izao no anarany avy:—

| *Isany* | *Anaram-bolana* | *Teny milaza azy* |
|---|---|---|
| 1 | Nisana | Neh. ii. 1. |
| 3 | Sivana | Est. viii. 9. |
| 6 | Elola | Neh. vi. 15. |
| 9 | Kisleo | Neh. i. 1. |
| 10 | Tebeta | Est. ii. 16. |
| 11 | Sebata | Zak. i. 7. |
| 12 | Adara | Est. iii. 7. |

Araka izay hita eo ambony eo ny anaran' ny volana Persiana fito ihany no voalazan' ny Test. Tal., nefa ny anaran' ny dimy sisa koa tsy maintsy ho efa fantatry ny Jiosy koa, dia izao: Iyara (faha-2), Tamoza (faha-2), Aba (faha-5), Tisry (faha-7), ary Markesvana faha-8). Ny volana fanampiny (*intercalary*), izay nampiana isan-telo taona no natao hoe 'Veadara,' izany hoe, 'Adara fanampy.' Ny tsinam-bolana tamin' ny volana Abiba na Nisana no niantombohan' ny taona tamin' ny Jiosy, satria tamin' izany volana izany no nialany tany Egypta sy nitandremany ny Paska, sady mbola itandremany azy mandraka ankehitriny. Ny andro voalohany amin' ny volana Nisana dia ny tsinambolan' i Aprily isan-taona; ny andro fahefatra ambin' ny folon' ny volana no fihinanana ny Paska; ary tamin' izany andro izany koa no nahafatesan' i Jesosy Tompo teo amin' ny hazo-fijaliana.—J.S.

**VOLGATA**: zahao VERSIONA.

**VOLO.** **Zavatra noheverin' ny Hebreo tokoa sady notandremany fatratra ny volon-dohany, na ny volon' ny tanora,** izay "milantolanto sady mangilohilo toy ny goaika" (Ton. K. v. 11), na ny volo fotsin' ny antipanahy, izay toa "satroboninahitra tsara tarehy" (Ohab. xvi. 31). Samy hafa be ihany ny fomban' ny firenena tany aloha tamin' ny fanaovam-bolo; tao amin' ny Egyptiana ny volom-behivavy dia navela ho lava, fa ny an' ny lehilahy kosa dia nohetezany fohifohy ihany. Tao amin' ny Grika sy ny Asyriana ny volon-doha, na ny an' ny lehilahy, na ny an' ny vehivavy, dia lava ihany. Fa tao amin' ny Hebreo kosa ny volon' ny vehivavy dia navelany ho lava, fa ny an' ny lehilahy kosa dia nohetezany (Lio. vii. 38; Jao. xi. 2; 1 Kor. xi. 6). Ary mba tsy hitovian' ny Isiraelita fanao amin' ny firenena nanodidina azy, izay nanety volo matetika ho fanajana ny sampiny, dia nasain' ny Lalàna tsy hanety ny sisim-bolon-dohany, na manaratra ny vaokany izy (Lev. xix. 27). Ary noraran̈a koa izy tsy hanaratra ny eo ambonin' ny handriny noho ny an' ny maty" (Deo. xiv. 1). Ny ho sola dia zavatra natahoran' ny Isiraelita indrindra, satria matetika vokatry ny habokana izany; ary izay mpisorona sendra toy izany dia tsy nahazo nanao ny raharahan' ny fisoronana (Lev. xiii. 40; xxi. 20). Ny manana volo lava dia nodokafany, raha mbola tanora ny lehilahy tompon' izany; ka dia voalaza marimarina izany ao amin' ny tantaran' i Absaloma (2 Sam. xiv. 26).

Tamin' ny andro fahoriana, na raha maty havana, nohetezana na noharatana avokoa ny volon-doha, na dia noraran' ny Lalàna tsy hatao aza izany (Isa. iii. 17, 24; xv. 2; Jer. vii. 29); ary ny mandrombotra ny volon-doha sy ny somotra koa dia famantarana alahelo be (Ezek. ix. 3). Mainty volo ny ankabiazan' ny olona tao amin' ny Hebreo (Ton. K. v. 11; iv. 1; i. 5); ary ny volo fotsy mangatsakatsaka dia noheveriny ho miendrika ny fisehoan' Andriamanitra (Dan. vii. 9; i. 14). Ny volon' ny Nazirita dia tsy nohetezany, raha tsy mbola tapitra ny andro nitandremany izany voady izany; koa nony tapitra ny fotoana, ny volon-dohany no nohetezan' ny mpisorona sy nodorany teo ambonin' ny alitara (zahao Nazirita). Koa ny volon' i Samsona, izay Nazirita hatramin' ny fahaterahany, dia voarandrana ho foto-bolo fito (Mpit. xvi. 13, 19). Ny vehivavy Kristiana noraran' ny Apostoly tsy handany andro loatra (tahaka izay fanaon' ny vehivavy Grika sy Romana) ary ny firandranam-bolo fatratra (1 Tim. ii. 9; 1 Pet. iii. 3). Tahaka ny firenena maro ihany, dia fanaon' ny Hebreo koa ny manisy menaka na diloilo manitra ny volon-dohany (Rota ix. 8; Isa. iii. 24), indrindra fa tamin' ny andro hiravoravoana, na tamin' ny nanasany vahiny (Mat. vi. 17; xxvi. 7; Lio. vii. 46). Ary toa fanaon' ny Jiosy koa ny mianiana amin' ny volon-dohany, fa norarany Kristy ho tsy tokony hatao izany (Mat. v. 36).—J. S.

**VOLOMPARASY**: zahao Volon-javatra.

**VOLON-JAVATRA** sy **SORA-JAVATRA** (*colour, couleur*). Azo zaraina ho roa karazana ny soratra na volon-javatra voalaza ao amin' ny Baiboly, dia (1) izay hita avy amin' ny toetry ny zavatra maro samy hafa —tany, lanitra, ranomasina, zava-maniry, etc.; ary (2) ny soratra samy hafa avy amin' ny loko fanaon' ny mpanoso-doko sy ny mpanoka.

1.—Ny volon-javatra hita amin' izao tontolo izao ka voalazan' ny Baiboly dia dimy—fotsy, mainty, mena, vonivony, ary maitso. Tsy mba mazava loatra anefa ny fiheveran' ny Hebreo ny amin' ireo roa farany ireo, fa nampifangaroharoiny be ihany ny vonivony sy ny maitso; fa ny telo voalohany kosa dia voalaza matetika, raha ny zavatra hita maso no lazaina, ka dia hoheverina kely tsirairay izy. (1) *Fotsy.* Ny teny Hebreo nadika hoe 'fotsy' dia nenti-milaza ny ronono, ny mana, ny oram-panala, ny soavaly, ary ny fitafiana. Ny fotsy dia tandindon' ny tsi-fananan-tsiny, ny fifaliana, ary ny fandresena (Apok. iii. 45; viii. 14; xix. 8). (2) *Mainty.* Ny hoe 'mainty' dia teny nenti-milaza ny volon-doha, ny tarehy, raha marary na azom-pahoriana, ny soavaly, ny fitafian' ny misaona, ny lanitra manjombona, ny alina, etc. Ary satria hafa mihitsy ny mainty, raha ampitahaina amin' ny fotsy, dia natao tandindon' ny ratsy sy ny loza ary ny fahoriana izy (Zak. vi. 2, 6; Apok. vi. 5). (3) *Mena.* Ny teny Hebreo nadika hoe 'mena' dia nenti-milaza ny ra, ny vantotr' ombivavy, ny voanemba, ny soavaly, ny divay, ny tavan' olona, ary ny voaloboka. Ny mena dia tandidon' ny ra latsaka (Zak. vi. 2; Apok. vi. 4; xii. 3).

2.—Ny soratra samy hafa avy amin' ny toko sy ny nato, etc. (1) *Volomparasy.* Izany dia azon' ny olona avy tamin' ny karazan' akoran-driaka hita ao amin' ny Ranomasina Mediteraneana. Ny fanamboarana azy dia isan' ny taozavatra fanaon' ny Foinikana sy ny olon-Tyatira (Ezek. xxvii. 16; Asa xvi. 14). Ny lamba voanato volomparasy dia fitafian' ny mpanjaka (Mpit. viii. 26; Mar. xv. 17) ary ny mpanapaka sy ny lehibe; ary fitafian' ny manan-karena koa izy sy izay nitady fatratra ny mahafinaritra ny tenany (Jer. x. 9; Ezek. xxvii. 7; Lio. xvi. 19; Apok. xviii. 16; etc.). (2) *Manga.* Izany koa dia azon' ny olona avy tamin' ny karazan' akoran-driaka hafa koa. Ny manga dia hita teo amin' ny fitafian' ny mpisoronabe sy ny lamba efitry ny Tabernakely ary ny akanjon' ny lehibe sy ny manan-karena (Eks. xxv. 4; xxviii. 31; Est. viii. 15; etc.). (3) Ary ny *mena* samy hafa volo, na jaky, na hoatra ny sily,

dia lazaina matetika fa hita teo amin' ny fitafian' ny mpisoronabe sy ny lamba efitry ny Tabernakely; ary ny loko mena atao *'vermilion'* (avy tamin' ny firaka) no natao teo amin' ny sarin' ny sampy (Ezek. xxiii. 14), sy natao haingon' ny trano (Jer. xxii. 14, adika hoe "loko mena" izany); sora-javatra tian' ny Asyriana indrindra izany sady mbola hita ao amin' ny sary vato sy ny vato-fisaka misy sary any Nimraoda sy Korsabada any Mesopotamia.—J.S.

**VOLON' ONDRY.** Ny volon' ny ondry dia zavatra noheverin' ny Hebreo ho tsara indrindra hanaovana fitafiana (Lev. xiii. 47; Deo. xxii. 11; Joba xxxi. 20; Ohab. xxxi. 13; etc.), koa dia voalaza matetika ao amin' ny Baiboly izy. Tokony hotsarovana anefa fa ny ondry any Palestina dia hafa karazana mihitsy amin' ny ondry atỳ Madagaskara, fa tsy mba mitovitovy amin' ny volon' osy na ny volon' alika izy, fa lava sady malemy saiky toy ny vohavoha; ary fanaon' ny tompon' ondry tamin' izany andro izany ny manety ny volon' ny ondriny isan-taona, mba hofolesina sy hotenomina hatao fitafiana; ary voalaza ao amin' ny Soratra Masina fa Labana sy Joda ary Nabala (Gen. xxxi. 19; xxxviii. 13; 1 Sam. xxv. 2) dia samy nanety ny ondriny avokoa. Ary mahagaga loatra ny fandeferan' ny ondry raha hetezana toy izany, fa tsy mba mitsipatsipaka te-hiala na mibarareeka na dia kely aza izy, fa mipetraka tsara sy miaritra toy ny zavatra tsy manambava akory. Ka dia izany toetry ny ondry raha nohetezana izany no nalain' Isaia (liii. 7) hatao ohatra milaza ny fandeferan' i Kristy, fa hoy izy: "Tahaka ny ondrivavy izay moana eo anatrehan' ny mpanety azy, eny, tsy niloa-bava Izy." Isan' ny zavatra izay nahazoan' ny fanjakan' ny Isiraely harembevava ny volon' ondry, fa Mesa, mpanjakan' i Moaba, nandoa hetra tamin' ny mpanjakan' ny Isiraely isan-taona, dia volon' ny ondrilahy iray hetsy ampian' ny zanak' ondry iray hetsy (2 Mpan. iii. 4). Volon' ondry avy tany Damaskosy dia isan' ny vokatry ny tany navarina avy tany Tyro (Ezek. xxvii. 18).—J.S. sy F.

**VOLTORA.** Izany dia isan' ny voro-mpihaza hita any Palestina ary voalaza ao amin' ny Lalàna ho tsy fihinana (Lev. xi. 13, 18; Deo. xiv. 12, 17). Roa na telo karazana izy, ary vorona vaventy; ny fatin' ny biby efa lo no tena fihinany, ka dia maimbo terỳ izy, ary ny vitsika aza dia tsy mety homana azy rehefa maty. Nefa mahasoa ny olona tokoa ny voltora, fa na aiza na aiza misy fatin-javatra, dia avy vetivety izy ka malaky mandany azy, ka dia tsy miteraka fofon-dratsy sy aretina izany.



*Voltora.*

Mahiratra tokoa ny mason' ny voltora ka mahatazana lavitra dia lavitra.—J.S.

**VOROMAILALA.** Ny teny voalohany milaza ny voromailala ao amin' ny Baiboly dia Gen. viii., dia ny namoahan' i Noa ny anankiray avy tamin' ny Sambo-fiara hahalalany raha nihena ny Safo-drano. Ary maro koa ny teny milaza ny fanaony, dia ny hafainganany (Sal. lv. 6), ny hatsaran-tarehin' ny volony (Sal. lxviii. 13), ny itoerany eo amin' ny haram-bato sy ny lohasaha (Jer. lxviii. 28 sy Ezek. vii. 16), ny feony mampalahelo (Isa. xxxviii. 14; Neh. ii. 7), ny hamorany (Mat. x. 16); ny hatsorany (Hos. vii. 11); ary ny fifankatiavan' ny lahy sy ny vavy ao aminy (Ton. K. i. 15; ii. 14). Ompian' ny olona any Palestina sy Syria ary Egypta ny voromailala: ary satria isan' ny vorona madio ka tsara hohanina izy, sady mora foana ka tratry ny mahantra indrindra, dia domohina roa no nasain' ny Lalàn' i Mosesy ho entin' ny mpivavaka izay tsy nahazaka omby na ondry hatao fanatitra (Lev. i. 14; v. 7; xvi. 22; Lio. ii. 24). Ary ny voromailala koa no natao ohatry ny Fanahy Masin' Andriamanitra, Izay hita fa nidina ka nankeo ambonin' i Jesosy Tompo tamin' ny nanaovambatisa Azy (Mat. iii. 16; etc.).—J.S.

**VOROMAHERY.** Ny teny Hebreo (*nesher*) sy ny teny Grika (*aetos*) adika hoe 'voromahery' indraindray ao amin' ny Baiboly Malagasy, dia tsy mba ilay vorona kely nefa mahery izay hita atỳ Imerina, fa vorona vaventy sady mahery kokoa noho izy, izay atao hoe *eagle*, Eng., sy *aigle*, Fr., ary *aquila* amin' ny teny Romana. (Ny halehiben' ny elatry ny eagle raha mivelatra dia refy sy roa dia.) Ny voromahery (*Falco minor*) dia karazan' ny vorona atao hoe Falconinæ, fa ny *eagle* kosa dia karazan' ny vorona amin' ny fizarana hafa, nefa mitovitovy ihany amin' ny fombany maro, atao hoe Aquilinæ. Tsy misy *eagle* marina atỳ ampovoan' i Ma-

dagaskara, fa ao amoron-dranomasina any andrefana sy any amin' ny nosy madinidinika any ho any kosa misy karazan' ny *eagle* anankiray izay atao hoe 'ankoay' (*Halietus vociferoides*), izay mpaka hazandrano, fa izany no tena fihinany.


*Voromahery.*


*Eagle na Akoila.*

Efatra ny karazan' ny *eagle* efa hita any Palestina, ary angamba izy rehetra dia voalazan' ny teny hoe *nesher* sy *aetos*. Isan' ny vorona tsy madio araka ny Lalàn' i Mosesy ny *eagle*, fa homana ny nofon' ny biby sy ny vorona hafa izy (Lev. xi. 13); Deo. xiv. 12, na ankoay). Kanefa noho ny hatsara-tarehiny sy ny hafainganany ary ny fitandremany ny zanany dia natao ohatra matetika izy hilaza ny zavatra faingana dia faingana, ary ny nitondran' i Jehova ny olony (zahao Deo. xxviii. 49; Sal. ciii. 5; Isa. xl. 31; ary Eks. xix. 4 sy Deo. xxxii. 11). Manao ny akaniny ao an-tampon' ny haram-bato mideza ny *eagle*, ka dia tsy azon' ny olona iakarana izany (Jer. xlix. 16). Ny teny ao amin' ny Mika i. 16 efa noheverin' ny sasany ho milaza ny *eagle* raha mihitsam-bolo izy ka tonga hoatra ny sola; fa ny sasany anefa mihevitra fa ny toetry ny vorona sasany, izay tsy manam-bolo akory eo amin' ny lohany sy ny tendany, no lazaina. Ny sarin' ny *eagle* dia nentin' ny miaramila Romana toa faneva teo amin' ny isam-borogedra; ary izany no tokony ho nolazain' i Jesosy Tompo, tamin' Izy naminany ny handravana an' i Jerosalema, amin'ny teny hoe: "Iza- itoeran' ny faty ... aha- no hiangon...


*Vorombola.*

mahery" (*aetos* na *eagle*).—J.S.

**VOROMBOLA.** Ny vorombola dia isan' ny vorona tsara endrika indrindra; India no tany fonenany tany aloha, ary avy tany no nitondran' ny sambon' i Solomona azy niaraka tamin' ny rajako sy ny zava-tsoa hafa koa (1 Mpan. x. 22; 2 Tant. ix. 21). Lava volom-body ny vorombola, ary isaky ny volom-bodiny misy soratra hoatra ny maso lehibe; koa raha adingin' ny vorona tampoka ny rambony (tahatahaka izay fanaon' ny vorontsiloza, nefa lava be noho ny azy ny rambon' ny vorombola), dia misy toa maso vaventy maro mibanjina ny fahavalony; ary izany, mbamin' ny feo mikiakiaka sy mikiririoka fatratra, dia ampy ho fiarovana azy. Manga sy maitso mahafinaritra ny volon' ny vorombola, ary ompiana ho endriky ny sahan' ny lehibe sy ny mpanan-karena izy. —J.S.

**VORONDOLO.** Telo na efatra ny karazan' ny vorondolo hita any Palestina. Ny roa, izay atao hoe 'vorondolo' fotsiny sy 'vorondolo lehibe,' no nataon' ny Lalàna ho isan' ny vorona tsi-madio ka fady tsy hohanina (Lev. xi. 17; Deo. xiv. 16). Ny fombany mitoetra ao amin' ny tany foana sy ao amin' ny tanàna rava no lazaina ao amin' ny Sal. cii. 6; Isa. xiii. 21; xxxiv. 11; etc., ka dia tonga tandindon' ny olona azom-pahoriana lehibe izy.—J.S.

**VY**: zahao MPANEFY METALY, pejy 535.

# Z

**ZABADA**: dia anaran' ny olona enin-dahy voalazan' ny Test. Tal., fa ny voalohany ihany no nanan-daza, noho izy isan' ny lehilahy maherin' i Davida (1 Tant. xi. 41); ary ny amin' ny dimy lahy koa, zahao 1 Tant. vii. 21; 2 Tant. xxiv. 26; Ezra x. 27, 33 sy 43.—J. S.

**ZABDY**: dia anaran' ny olona efa-dahy voalazan' ny Test. Tal.; zahao Jos. vii. 1; 1 Tant. viii. 19; xxvii. 27; Neh. xi. 17. —J.S.

**ZADOKA**: dimy ny olona natao hoe Zadoka izay voalazan' ny Test. Tal., fa ny malaza indrindra amin' ireo dia ilay Zadoka, zanak' i Ahitoba, izay isan' ny mpisorona lehibe tamin' ny andro nanjakan' i Davida (ny anankiray koa dia Abiatara). Avy tamin' ny mpianakavin' i Eleazera, zanak' i Arona, izy, sady faharaika ambin' ny folony tamin' ny filaharan' ny zanak' i Arona (1 Tant. xxiv. 3). Ny teny voalohany milaza azy dia 1 Tant. xii. 28, izay ahitantsika fa nony maty Saoly, Zadoka nanatona an' i Davida tany Hebrona ka nitondra mpifehy 22 lahy sy miaramila maro avy tamin' ny taranak' i Arona. Ary hatramin' izany andro izany dia nanompo an' i Davida tamin' ny zotom-po izy, fa tamin' ny niodinan' i Absaloma, Zadoka sy ny Levita nanaraka an' miteraka ka nitondra ny Fiara; nefa nony nasain' i Davida hiverina any Jerosalema, dia nipetraka tao izy ka nanao izay hainy hahafoana ny hevitry ny fahavalon' i Davida (2 Sam. xv.; xvii.). Ary nony maty Absaloma, Zadoka sy Abiatara no nanome hevitra ny andriandahin' i Joda mba hampiverina an' i Davida ho any Jerosalema (2 Sam. xix. 11). Ary rehefa antitra Davida, ary Adonija nihambo ho mpanjaka, sady efa nitaona an' i Joaba sy Abiatara hiandany aminy, fa Zadoka no tsy nety, ka dia nirahin' i Davida hanosotra an' i Solomona ho mpanjaka handimby azy izy (1 Mpan. i.). Dia novalian' i Solomona ny soa nataon' i Zadoka, koa Abiatara no noroahiny tsy ho mpisorona intsony, fa Zadoka no natsangany ho mpisoronabe (1 Mpan. ii. 27, 35). Ary manaraka izany indray, tsy misy teny hafa milaza azy loatra, afa-tsy izao: tao Gibeona, tao amin' izay niorenan' ny Tabernakely, no fotodraharahan' i Zadoka (1 Tant. xvi. 39).

Misy Zadoka efa-dahy koa voalaza ao amin' ny 2 Mpan. xv. 33; Neh. iii. 4; x. 21; iii. 29; sy xi. 11.—J.S.

**ZAFNATA-PANEA**: zahao JOSEFA, pejy 408.

**ZAKAIOSY**: izy dia lehiben' ny farantsa tany Jeriko tamin' ny andro nandalovan' i Jesosy Tompo izany tanàna izany. Toa Jiosy izy, raha ny tenin' i Kristy no heverina ("fa izy dia zanak' i Abrahama koa"), sady nanan-karena. Efa ren' i Zakaiosy ny lazan' i Jesosy, koa nony fantany fa efa handalo Izy, dia nihazakazaka tany aloha izy ka nananika hazo aviavy anankiray mba hizahany an' i Jesosy, fa fohy izy. Fa Jesosy anefa nahalala izay tao am-pony, dia niantso azy hidina faingana, sady nilaza fa hitoetra ao an-tranony amin' izany andro izany Izy. Dia nidina Zakaiosy ka nampiantrano ny Tompo tamim-pifaliana. Fa tsy izany ihany anefa, fa nanaiky ny fahadisoany izy, ka nilaza fa ny antsasaky ny fananany no homeny ny malahelo, sady hanonitra efatra heny izay efa nalainy tamin' olona tamin' ny fanambakana. Ary satria fibebahana marina izay nataony, sady nisy vokatra tsara miendrika ny fibebahana, dia fanonerana ny diso efa vitany, dia nankasitrahan' i Jesosy izy, ka nilazan' ny Tompo izy fa ny famonjena efa tonga tao aminy (Lio. xix. 1-10). Tanàna lehibe sy be varotra tamin' izany andro izany Jeriko, ary be ny fadin-tseranana sy ny volam-panjakana noraisin' ny mpanompon' ny fanjakana Romana avy tamin' ny olona nitoetra sy nandalo teo.—J.S.

**ZAKARIA** (*Izay tsarovan' i Jehova*): dia anaran' ny olona maro voalazan' ny Baiboly; koa ny malaza amin' ireo dia holazaina aloha, araka ny andro nahavelomany avy; dia vao ny teny milaza ny sasany indray.

1.—**ZAKARIA Mpanjaka.** Zanak' i Jeroboama II. izy, sy faha-14 tamin' ny filaharan' ny mpanjakan' ny Isiraely. Nandimby an-drainy izy ka vao nanjaka tamin' ny B.C.

772, nefa enim-bolana ihany no nanjakany. "Nanao izay ratsy teo imason' i Jehova tahaka ny nataon' ny razany izy," dia novonoin' i Saloma, izay nandimby azy, izy (2 Mpan. xv. 8-10).—J.S.

2.—**ZAKARIA Mpisoronabe**, izay nanao ny raharahan' ny fisoronana tamin' ny nanjakan' i Joasy, mpanjakan' ny Joda. Zanak' i (na zafiny) Joiada sy Jehoseba izy, ary ny reniny (na renibeny) dia rahavavin-drenin' i Joasy, ka namonjy azy fony mbola zaza tamin' ny halozan' i Atalia mpanjakavavy (zahao JOASY sy JOIADA). Kanefa nony lehibe Joasy, dia niala tamin' i Jehova izy ka nanompo sampy. Ary Zakaria mpisorona no nentin' ny Fanahin' Andriamanitra, ka nitsangana teo amin' ny kianjan' ny Tempoly izy ka nananatra ny mpanjaka sy ny vahoaka noho ny fahotany. Dia tezitra ny olona, sady toa nampirisihin' i Joasy izy, ka nitora-bato an' i Zakaria teo amin' ny kianjan' ny Tempoly. "Ary nony efa ho faty Zakaria, dia niteny hoe: Jehova anie hijery sy hamaly izao" (2 Tant. xxiv. 20-22). Io Zakaria io angamba no notsarovan' i Jesosy Tompo tamin' ny nilazany ny amin' i Zakaria, zanak' i Barakia, izay novonoina teo anelanelan' ny Tempoly sy ny alitara (Mat. xxiii. 35). Raha tahaka ny hevitry ny sasany, dia zanak' i Baraka, izay zanak' i Joiada, Zakaria; nefa ataon' ny sasany kosa fa nanana anaran-droa Joiada.—J.S.

3.—**ZAKARIA**: toa mpaminany izy io, izay voalaza ho "nahafantatra ny fahitana an' Andriamanitra," ka nanome saina tsara an' i Ozia, mpanjakan' ny Joda (2 Tant. xxvi. 5).—J.S.

4.—**ZAKARIA Mpaminany**. Izy dia faharoa sady lehibe indrindra tamin' ireo mpaminany telo izay nitondra ny tenin' i Jehova tamin' ny Jiosy izay tafaverina avy tamin' ny Fahababoana tany Babylona. Tahaka an' i Jeremia sy Ezekiela, dia sady mpaminany no mpisorona koa Zakaria. Ao amin' ny Bokin' i Ezra (v. 1; vi. 14) dia atao hoe "zanak' Ido" izy; nefa Ido dia raibeny ihany, fa Berekia, zanak' Ido, no rainy niteraka azy. Ny rainy anefa toa efa maty tany Babylona; ary rehefa tonga ny fodian' ny Jiosy, ny raibeny, dia Ido, nitondra an' i Zakaria zafiny niverina ho any amin' ny tanindrazany. Ary tsy maintsy ho mbola zaza madinika ihany Zakaria tamin' izany, tsy mihoatra noho ny efa-taona, na telo aza angaha; satria hitantsika eo amin' ny bokiny fa mbola zatovo ihany izy nony vao nitondra ny tenin' i Jehova (ii. 8), dia sahabo ho 14 taona taorian' ny nodiany ho any Jerosalema. Koa amin' izany, dia tokony ho diso ilay lovantsofina tao amin' ny Jiosy fahizay milaza an' i Zakaria ho isan' ny sakaizan' i Daniela tany Babylona rahateo.

Nony tafaverina avy tany Babylona ny Jiosy, dia olona vitsy ihany izy ka niraviravy tanana tamin' ny nanaovany ny Tempoly Faharoa, izay efa nasain' Andriamanitra hataony. Nefa nahazo toky indray izy noho ny tenin' Andriamanitra nentin' i Hagay nampirisika azy hanao ny trano (B C. 522).

Ary roa volana monja ihany taorian' ny nisehoan' i Hagay, rehefa niantomboka tsara hanao ny tranon' i Jehova ny olona rehetra, dia tonga ny teny izay nentin' i Zakaria koa hahafaly azy amin' ny fanompoany an' i Jehova. Fohy sy vitsy ihany ny teny nolazain' ny Tompo tamin' ny vavan' i Hagay, ka tapitra tamin' ny volana efatra ny azy; sady ny raharaha momba ny Tempoly no nokendreny indrindra. Fa ny faminanian' i Zakaria kosa dia toa naharitra ela taorian' ny andro nanaovana ny Tempoly, sady nikendry ny tokony ho toe-panahin' ny olona; ary nanondro maizimaizina ny zavatra lehibe, indrindra fa ny fitondran' Andriamanitra ny olo-masiny hatramin' izay andro hahataperan' izao tontolo izao. Araka ny tantaran' ny Jiosy, dia ela velona tany Jerosalema Zakaria, ary nony maty dia nalevina tao izy, dia tao anilan' i Hagay mpaminany namany.—W.M.

**ZAKARIA, Ny Bokiny**. Mizara telo ho azy izy, araka ny andro nandraisany ny tenin' i Jehova, sy ny zavatra samy hafa nasehon' Andriamanitra azy, na nampitenenin azy. Misy fitarihan-teny kely aloha anefa (i. 6), dia filazana ny amin' ny teny voalohany izay azon' ny mpaminany tamin' ny volana fahavalo tamin' ny taona faharoa nanjakan' i Dariosy, mpanjakan' i Persia (B.C. 522). Izany dia fiantsoana ny Jiosy hiala amin' ny fanao ratsiny, ka tsy hanahaka ny razany izay efa nantsoin' ny mpaminany fahiny, "nefa tsy nitandrina izy, na nihaino Ahy, hoy Jehova."

Ary izao no filaharan' ny zava-dehibe eo amin' ny Bokin' i Zakaria:—

1.—*Fahitana fito*: i. 7—vi. 15.

(1) *Ireo mpitaingina soavaly efatra*: tonga ny andro hampiononan' i Jehova an' i Ziona: ii. 7-17.

(2) *Ny tandroka efatra sy ny mpiasa efatra*: haongana amin' izao ny nampahory azy: ii. 1-4.

(3) *Rahhilahy nitondra famolaina*: hohalehibeazina Jerosalema toy ny tanàna tsy mimanda noho ny hamaroan' ny vahoaka: ii. 5-17.

(4) *Ny mpisoronabe nampangain' i Satana*: hohamarinin' i Jehova ny olony; hataony afa-keloka ary hasandratra izy; ary ny mason' i Jehova ho eo aminy lalandava: iii. 1-10.

(5) *Ny fanaovan-jiro volamena sy ny hazo oliva roa*: ny Fanahy Masina no hameno an' i Josoa sy Zerobabela ka hanazava azy sy hampahery azy: iv. 1-14. Izy roa lahy eto samy atao tandindon' ny Kristy ho avy.

(6) *Ilay horonan-taratasy manidina, sy ravehivavy ao anatin' ny vata famarana*: ho afaka ozona ny tany, ary hesorina koa ny faha-

ratsiana izay nampiditra ny ozona : v. 1-11.

(7) *Ny kalesy efatra sy ny satro-boninahitra tao an-dohan' ny mpisoronabe*: fitsarana hatao amin' ny Jentilisa ; hanerana ny tany rehetra ny fanjakan' Andriamanitra ; Kristy no hanao ny Tempoly marina an' i Jehova, ka Izy no hitondra ny voninahitra: vi. 1-15.

2.—*Ny amin' ny fifadiana ankasitrahan' Andriamanitra*, sy ny fitahiana ho azon' izay mitandrina izany : vii.—viii. Dia nisy Jiosy nanontany ny amin' ny hitandremany ny andro fifadiana sasany izay efa fanao tao Babylona, na tokony hotandremany tahaka izany koa, rehefa niverina tany Jerosalema izy ; vii. 1-3. Ary amin' izany, dia nananatra azy Zakaria noho ny nitandremany ny andro fifadiana ho azy, fa tsy ho an' Andriamanitra (4-7) ; ary koa, namporisika azy izy mba hitandrina ny zavatra mavesatra amin' ny Lalàna, dia ny fitsarana marina sy ny fiantrana, etc. (8-10) ; ary nampahatsiaro azy ny tsy nihainoan' ny razany ny tenin' Andriamanitra izy, ary ny fampijaliana izay nihatra taminy noho izany (11-14). Dia nandroso izy milaza ny fitiavan' i Jehova an' i Ziona, ary ny hampodiany ny Jiosy avy amin' ny tany samy hafa rehetra (vii. 1-17). Ary dia namaly ny fanontaniana nataon' ireo Jiosy nanadina azy ireo izy, sady nanambara fa ny olona maro avy amin' ny firenena rehetra hilatsaka ho mpivavaka amin' Andriamanitra (11-23).

3.—*Faminaniana maro* maizimaizina sy miovaova ny amin' ny andro ho avy (ix.—xiv.).

(1) Ny handravana ny firenena maro (ix. 1-8).

(2) Ny Mpanjaka Izay ho tonga any Ziona, Izay hiteny fiadanana fa tsy fiadiana ka hanjaka hatramin' ny Ony ka hatramin' ny faran' ny tany (ix. 9—x.).

(3) Ondry sarotra andrasana sy ny ny loza hanjo azy (xi.).

(Toy izao anefa no hevitry ny sasany ny amin' ireo toko ix. sy x. sy xi. ireo : Manambara ny hahalasanan' i Aleksandro Lehibe an' i Syria sy Foinika (ix. 1-7), ary ny hiarovan' Andriamanitra ny Tempoly amin' izany andro izany (1) ; ary maminany ny hihavian' i Mesia, Izay ho Mpanjaka koa, izy (9, 10) ; ampitahao Mat. xxi. 5 sy Jao. xii. 15. Dia nandroso izy haminany ny handresen' ny Jiosy an' i Antioko Epifanesy, raha amin' ny andron' ny Makabeo ; ary ny fandrosoan' ny fanjakana any amin' ny Jiosy (ix. 11-27 ; x.). Dia maminany ny handavan' Andriamanitra azy kosa noho izany izy (xi.) ; ampitahao Mat. xxvi. 14, 15 sy xxxvii 3-10 amin' ny Zak. xi. 11-13. Ny Jiosy sasany tsy mino aza dia manaiky fa milaza an' Mesia ity faminaniana ity.)

(4) Fahirano lehibe manodidina an' i Jerosalema ; ary fibebahana mahagaga ao anatin' ny tanana ; misy loharano ao manafaka ota (xii.—xiii. 6).

(5) Ny mpiandry no hasiana, dia hiely ny ondry (xiii. 7-9).

(6) Ny andro iray tsy misy mazava, sy ny hariva izay mazava tsara. Miverina tampoka ny Mpanjaka ; ny fahavalony rehetra dia lasa, ary tsy hisy ozona intsony amin' ny tany (xiv.).

Ireo faminaniana faramparany ireo dia mbola misy maizimaizina amintsika izao, nefa ho mazava ihany rehefa tonga ny fahatanterahana azy. Mihelina matetika eo imasontsika ny aloky ny Mpamonjy— navadiky ny sakaizany, novonoina ho faty, nefa hiverina indray ho Mpanjakan' ny tany rehetra. Ny Bokin' i Zakaria dia feno teny soa mahafaly, izay ohatry ny ohabolana ka mamy am-bavan' ny Kristiana. Be ihany ny teny maizina, fa misy maro izay mazava tsara, ary ny sasany dia toy ny soa mamirapiratra eo amin' ny satro-boninahitry ny mpanjaka.—W.M. sy J.W.

5.—**ZAKARIA, rain' i Jaona Mpanao-batisa.** Mpisorona isan' ny antokon' i Abia izy, ary izy mbamin' i Elizabeta vadiny dia voalaza fa "samy marina teo anatrehan' Andriamanitra izy mivady sady nitondra tena tsy nanan-tsiny araka ny didy sy ny fitsipika rehetra nomen' ny Tompo." Ary noho izany, dia nofidin' Andriamanitra izy mivady ho ray aman-drenin' i Jaona, izay nialoha ny Mesia. Ny tantara milaza ny nisehoan' ny anjely Gabriela tamin' i Zakaria tao anatin' ny Fitoerana Masina tamin' ny Tempoly, ny nanambaran' ny anjely fa hiteraka zazalahy izy, ny tsy ninoan' i Zakaria izany, ny hamoanana nanjo azy noho izany tsi-finoany izany, ny nisokafan' ny vavany tamin' ny andro nanomezana anarana ny zanany, ary ny hira feno fifaliana sy fisaorana an' Andriamanitra noho ny nahantanterahana ny teny fampanantena tamin' ny razana—izany rehetra izany dia voalaza ao amin' ny Lio. i. 5-25 sy 57-79. Hatramin' ny taloha ela ny hira nataon' i Zakaria, dia ny teny hoe :

"Isaorana anie ny Tompo, Andriamanitry
ny Isiraely,
Fa nitsinjo ny olony Izy ka nanao fanavotana ho azy," etc.,

efa hira fanao matetika ao amin' ny Fiangonana, tahaka ny hira nataon' i Maria, renin' ny Tompo, sy Simeona koa. Vakio koa JAONA MPANAO-BATISA.—J.S.

6—26.—**ZAKARIA.** Maro koa ny olona hafa natao hoe Zakaria voalazan' ny Test. Tal., nefa tsy nisy malaza loatra tamin' ireo, fa ny teny milaza azy dia izao : 2 Mpan. xviii. 2 ; 1 Tant. v. 7 ; ix. 21 ; ix. 37 ; xv. 18-20, 24 ; xxiv. 25 ; xxvi. 11 ; xxvii. 21 ; 2 Tant. xvii. 7 ; xx. 14 ; xxi. 2 ; xxvi. 5 ; xxix. 13 ; xxxiv. 12 ; xxxv. 8 ; Ezra viii. 3, 11, 16 ; x. 26 ; Neh. xi. 4, 5, 12 ; xii. 16, 35 ; Isa. viii. 2.—J.S.

**ZAKORA.** Ity dia anaran' ny olona fito lahy voalaza ao amin' ny 2 Tantara sy Nehemia ; Levita ny anankiray, ary izao no teny mi-

**laza azy**: 1 Tant. iv. 26; xxiv. 27; xxv. 2; Neh. iii. 2; x. 12; sy Nom. xiii. 4.—J.S.

**ZALMONA** (*Mialoka*). Anaran-kavoana be hazo takaikin' i Sekema izany. Tany no nijinjan' i Abimeleka sy ny olona nanaraka azy sampan-kazo izay nandoroany ny trano fiarovana tany Sekema, ary tokony ho arivo no isan' ny olona maty tamin' izany (Mpit. ix. 48). Tokony ho izany havoana izany ihany ilay lazaina ao amin' ny Sal. lxviii. 15. Ataon' ny sasany fa ny hevitr' ilay teny hoe "latsaka ny oram-panala ao Zalmona," dia ohatra ihany milaza ny tarehin' ny tany, izay efa tonga fotsy azon' ny taolan' ny mpanjakan' ny Kananita maro izay novonoina tao. Fa raha tahaka ny olon-kendry anankiray kosa, dia ataony fa ny hevitr' izany teny izany dia toy ny manao hoe: Manjary mazava sy mamirapiratra izay maizina fahiny, satria ny havoana izay maizin' ny ala dia efa tonga fotsy mangatsakatsaka kosa azon' ny oram-panala latsaka ao aminy. Sarotra lazaina mihitsy anefa izay foto-kevitra marina amin' izany teny ao amin' ny Sal. lxviii. 15 izany.—E.H.S.

**ZALMONA**: dia anaran' ny anankiray tamin' ireo mpanjakan' ny Midiana roa lahy izay nosamborin' i Gideona ka novonoiny (Mpit. viii. 5-21; Sal. lxxxiii. 12). Hita ao amin' ny tantara amin' ny Mpit. viii fa hatrany hatrany ny sasany tamin' ny mpitariky ny Midianita no atao hoe "andriana," ary ny sasany kosa "mpanjaka" (Mpit. vii. 25; viii. 3-5, 26); dia anankiray tamin' ny mpanjakan' ny Midiana roa lahy Zalmona. Ny fahavalo betsaka izay noresen' i Gideona, ka voalaza hoe ny "Midiana rehetra sy ny Amalekita ary ny Zanaky ny atsinanana," tokony ho avy tamin' ny firenena maro samy hafa izay tafakambana hamely ny Isiraelita, ka sarotra tamin' ny mpanoratra Hebreo, izay nilaza ny tantara, ny hamantatra izay voninahitra nananan' ny loholon' ireo avy. Ao amin' ny firenena Arabo samy hafa, izay taranak' ireo "Zanaky ny atsinanana" ireo, misy ihany izay lohan' ny firenena lehibe, sy izay lohan' ny firenena madinika samy hafa izay ao anatin' izany; kanefa tsy misy izay eken' izy rehetra ho 'mpanjaka,' fa samy manam-pahefana hitarika ny vahoakany avy ireo; ary ny anaram-boninahitra hoe *Skeykh* no iarahan' ireo loholona rehetra ireo manana.—J.Pl.

**ZAMZOMITA**: dia anaran' ny firenen' ny olona vaventy sy goaibe nonina tao amin' ny tany izay tonga fonenan' ny Amonita tato aoriana. Efa lany tamingana izy talohan' ny andron' i Mosesy (Deo. ii. 20).—J.S.

**ZANAIMA**: dia anaran' ny tany nisy hazo ôka, izay nanorenana ny lain' i Hebera Kenita tamin' ny nieren' i Sisera tao anatiny (Mpit. iv. 11). Toa tao andrefan' ilay farihy any avaratr' i Galilea, izay natao hoe Ranon' i Meroma tany aloha, fa *Huleh* ankehitriny, izany tany izany. Zahao JAELA sy SISERA.—J.S.

**ZANAKAVAVY**. Malaladalaka ny hevitry ny hoe 'zanakavavy' ao amin' ny Baiboly sy any amin' ny firenena any Palestina sy Syria, etc. (1) Matetika dia nentimilaza ny vehivavy izay mponina ao amin' ny tanàna anankiray, na manaraka ny fivavahana fanao ao amin' ny tanàna anankiray; dia "zanakavavin' i Ziona" (Isa. iii. 16); "zanakavavin' ny Filistina" (2 Sam. i. 20); "zanakavavin' ny andriamani-kafa" (Mal. ii. 11); etc. (2) Ity teny ity koa dia nenti-milaza ny vahoaka rehetra tao amin' ny tanàna anankiray, toy ny hoe: "Manao tsinontsinona sy mandatsalatsa anao Ziona, zanakavavy virijina; mihifikifi-doha mahita anao mandositra Jerosalema zanakavavy" (Isa. xxxvii. 22); zahao koa Sal. xlv. 13; cxxxvii. 8; Isa. x. 30; Jer. xlvi. 19; etc. (3) Ny vohitra kely koa mazána natao hoe zanakavavin' ny tanàna lehibe tao akaikiny; zahao Nom. xxi. 25; Isa. xxiii. 12; etc. (4) Ny vokatry ny hazo maniry sy ny zanaky ny biby koa no natao hoe 'zanani-vavy;' zahao Gen. xlix. 22; "rantsany" no dikany, nefa "zanani-vavy" amin' ny teny Hebreo. Vakio koa BATH, BAR sy BEN.—J.S.

**ZANOA**: dia anaran' ny tanàna roa tao amin' ny anjara-tanin' ny Joda, izay voalaza ao amin' ny Jos. xv. 33 sy 56. Tsy fantatra marina izay niorenany.

**Zanoa** koa dia anaran' olona; zahao 1 Tant. iv. 18.—J.S.

**ZARA**: zahao FIZOKIANA, LALAN' I MOSESY (pejy 450), ary LOVA.

**ZAREFATA**. Izany dia anaran' ny vohitra nonenan' ilay vehivavy mpitondratena, izay nitoeran' i Elia mpaminany tamin' ny mosary lehibe izay nanjo ny tanin' ny Isiraelita. Dia tao koa no nampodian' i Elia ny ain' ny zanaky ny mpitondratena izay efa maty (1 Mpan. xvii. 9, 10; 17-24). Voalazan' ny Baiboly ho vohitra izay niankindoha tamin' i Sidona izy (1 Mpan. xvii. 8), ary isan' ny tanànan' ny Kananita (Obad. 20). Josefosy milaza azy ho tsy lavitra an' i Tyro sy Sidona, sady tao anelanelany. Ary fantatra koa fa tao anilan' ny lalambe izy, dia izay nanaraka ny moron' ny Ranomasina Mediteraneana, mbola ao ihany, hono, ny vato sasany izay nanaovana ny trano tao fahizay, fa tsy misy tanàna intsony ao. Tato aoriana ela nisy nanorina trano fiangonana tao amin' ny fitoerana izay nataony ho nisy ny tranon' ny mpitondratena tamin' ny andron' i Elia; ary mbola misy ao ihany ny vato amana anona sasany avy tamin' izany trano fiangonana izany.—J.Pl.

**ZAVA-MANENO**. Telo karazana ny zavamaneno voalazan' ny Baiboly, dia (1) Zavamaneno misy tady hotendrena; (2) Zavamaneno hotsofina (dia mozika); ary (3) Zava-maneno hovelezina.

I.—ZAVA-MANENO MISY TADY.



*Zava-maneno maro karazana.*

1. *Ny Lokanga* (Heb. *kinnor*); izany dia fanao tamin' ny andro fifaliana indrindra, sady fanao tamin' ny fivavahana tao amin' ny Tabernakely sy ny Tempoly (1 Tant. xvi. 5; xxv. 3; 2 Tant. xx. 27, 28; Isa. xxiii. 16; xxiv. 8); jereo ny sary eo amin' ny pejy faha-772 sy 773.

2. *Ny Valiha* (Heb. *nebel*); zahao VALIHA.



*Ampongatapaka sy Kipantsona efa-karazana.*

3. *Ny Valiha tady folo* (Heb. *asor*); voalaza ao amin' ny Sal. xxxiii. 2 sy cxliv. 9 ihany izany.

4. *Ny Gittith* (teny Heb. io); voalaza ao amin' ny loha-tenin' ny Sal. viii., lxxxi., sy lxxxiv. izany. Tsy fantatra loatra izay tsi-fitoviany amin' ny lokanga sy ny valiha.

5. *Ny Samboka* (Heb. *sabeca*); voalaza ao amin' ny Dan. iii. 5, 7, 10 sy 15 ihany izany. Tsy fantatra marina izay toetrany na fanaony, nefa toa nisy tady hotendrena.

6. *Ny Symponia* (Heb. *pesanterin*); voalaza ao amin' ny Dan. iii. 7, 10 sy 15 ihany izany. Ataon' ny sasany 'fa sahala amin' ny Valiha (*nebel*) ihany izy.

7. *Ny Mahalata* (Heb. *machalath*); ao amin' ny loha-tenin' ny Sal. liii. sy lxxxviii. no voalaza izany. Tokony ho karazan-dokanga izy io.

II.—ZAVA-MANENO HOTSOFINA. Maromaro ihany ny karazan' ny *Trompetra* (zahao TROMPETRA), ary ny *Sodina* sy ny *Sobaba* (zahao SODINA).

III.—ZAVA-MANENO HOVELEZINA.

1. *Ny Ampongatapaka.* Fanaon' ny Jiosy sy ny firenena hafa tamin' ny andro fifaliana izany sady nentin' ny vehivavy (Eks. xv. 20; 2 Sam. vi. 5: Isa. xxiv. 8; Sal. lxviii. 25).

2. *Ny Amponga.* Tsy voalaza ao amin' ny Baiboly ny amponga, nefa satria fantatry ny Egyptiana izy, dia angamba fantatry ny Isiraelita koa.

3. *Ny Lakolosy* na *Famohamandry.* Tsy voalaza ireo afa-tsy izay natao teo amin' ny moron-tongotry ny akanjon' ny efoda, izay isan' ny fitafian' ny mpisoronabe (Eks. xxviii. 33).

4. *Ny Kipantsona.* Voalaza ao amin' ny Sal. cl. 5; 1 Tant. xiii. 8; xvi. 5, 19; sy Neh. xii. 27 izany.

5. *Ny Kipantsona telo-zoro.* Voalaza ao amin' ny 1 Sam. xviii. 6 ihany izy.

6. *Ny Korintsana.* Izany dia zava-maneno nentina teny an-tanana ka nohetsiketsehina; nentin' ny mpisorona sy ny mpisorombavy izy, indrindra fa izay nanompo ilay andriamanibavin' ny Egyptiana izay natao hoe Isis.—J.S.

**ZAVA-MANITRA na EMBOKA.** Zavatra efatra no nanaovana ny zava-manitra nodorana isan-andro tao amin' ny Tabernakely sy ny Tempoly, dia natafa sy sekeleta sy helbena ary lebona (zahao ny teny milaza azy efatra avy). Nasiana fanasina koa ireo zavatra ireo, sady notorotoroina ho vovoka; ary raha araka ny tenin' ny Raby, dia nisy zava-manitra hafa koa naharo taminy. Tamin' ny voalohany, Arona mpisoronabe ihany no nandoro ny emboka manitra, fa tao aoriana dia tonga anjara-raharahan' ny mpisorona rehetra ny fanaterana azy, dia izay nofi-

dina tamin' ny filokana isan-andro (Lio. i. 9). Ny fotoana nandoroana ny zava-manitra teo ambonin' ny alitara fandoroana ny zava-manitra tao anatin' ny Fitoerana Masina (jereo pejy 725) dia isa-maraina, raha namboatra ny lela fanaovan-jiro izy; ary isankariva, rehetra naterina ny fanatitra hariva, ary talohan' ny hanaterana ny fanatitra-aidina. Tamin' ny nidiran' ny mpisorona tao amin' ny Tempoly nitondra ny zava-manitra, dia nivoaka ny olona avy tamin' ny Kianjan' ny Mpisorona, dia nangina tsara izy rehetra ka nivavaka (Lio. i. 10; Apok. viii. 1). Ary ny mpisorona koa, rehefa nodoroany ny zava-manitra, dia nivoaka faingana, sao hoheverin' ny vahoaka fa efa novelezin' Andriamanitra izy noho ny fahotany (Lev. xvi. 13; Lio. i. 21). Ny fanaterana zava-manitra dia saiky fanaon' ny firenena rehetra amin' ny fanompoantsampy; ary ny Jiosy koa, nony nivily tamin' ny fivavahana marina izy, dia nandoro zava-manitra tamin' ny sampy (Jer. xi. 12, 17; xlviii. 35; 2 Tant. xxxiv. 25). Raha ny teny ao amin' ny Apokalypsy (viii. 3, 4; v. 8) no heverina, ny zava-manitra masina dia tandindon' ny fifonana ataon' i Kristy ho an' ny olona, izay mahatonga ny fivavaky ny olona masina ho zavatra ankasitrahan' Andriamanitra.—J.S.

**ZAZA**: zahao ANAKA.

**ZAZA KAMBANA**: dia anankiray amin' ireo konstelasiona, na kintana maro mifanakaiky, izay isan' ny Zodiaka; zahao ZODIAKA. Izany koa no anaran' ny sampy roa izay nivavahan' ny Grika sy ny Romana; Kastora sy Poloksa no anarany tsirairay; ary izany koa no natao anaran' ny sambo sasany, dia tahaka ilay sambo izay nitondra an' i Paoly Apostoly nafatotra avy tany Melita ho any Potioly (Asa xxviii. 11).—J.S.

**ZAZA-SARY** na **MAMZERA**. Ity teny faharoa ity dia Hebreo, nefa tsy mba milaza ny zaza rehetra izay tsy zanaky ny olona mivady, fa ny zanaky ny olona izay mihavana akaiky loatra, ka dia fady ny fanambadiany, araka ny Lalàna (Deo. xxiii.). Ny zanaky ny olona izay efa nijangajanga koa dia natao hoe *Mamzer*, mbamin' ny zanaky ny vehivavy janga; ary izy rehetra tsy navela hiditra ao amin' ny fiangonan' i Jehova hatramin' ny taranany fahafolo mandimby aza.—J.S.

**ZEBA**: zahao OREBA.

**ZEBA, Fanosem-boaloboka**: ny anarany dia natao araka ny anaran' i Zeba, ilay andrianan' ny Midianita, izay resin' i Gideona mpitsara ka novonoin' ny Efraimita tao amin' ny fanosem-boaloboka anankiray tao atsinanan' i Jordana; nefa tsy fantatra marina izay nitoerany (Mpits. vii. 25); zahao OREBA.—J.S.

**ZEBEDEO**: dia lehilahy izay mpaka hazandrano tany Galilia, sady malaza, satria izy no rain' ny Apostoly roa lahy, dia Jakoba sy Jaona (Mat. iv. 21). Salome no vadiny (Mat. xxvii. 26; Mar. xv. 40), ary toa tany Betsaida, na tao akaikiny, no fonenany; ary satria voalaza fa nanana olona nokaramainy izy, sady nahalala an' i Anasa mpisoronabe ny zanany, angamba olona niadana tamin' ny fananany izy, na dia niasa tamin' ny tanany ihany aza (Mar. i. 19, 24; Jao. xviii. 15; xix. 27).—J.S.

**ZEBEDIA.** Sivy ny olona natao hoe Zebedia ao amin' ny Test. Tal., ary izao ny teny milaza azy avy: 1 Tant. viii. 15, 17; xii. 1; xxvi. 2; xxvii. 1; 2 Tant. xvii. 8; xix. 11; Ezra viii. 8; x. 20.—J.S.

**ZEBOIMA, Tanàna**: dia isan' ireo tanàna dimy tao amin' ny tany lemak' i Jordana, izay noravan' ny afo sy solifara avy tany andanitra noho ny haratsian' ny olona tompontany. Tokony ho tao amin' ny lohasahan' i Sidima no niorenany, tahaka an' i Sodoma sy Gomora sy Adma ary Zoara, dia nosaforan' ny ranon' ny Ranomasina Maty angamba taorian' ny nandravana ny tanàna (Gen. x. 19; xiv. 2, 3; xix. 22-25); zahao SIDIMA.—J.S.

**ZEBOIMA, Lohasahany**: dia lohasaha anankiray tao atsinanan' i Mikmasy any Jodea, izay voalaza ao amin' ny 1 Sam. xiii. 18 ihany. Ny hevitry ny teny hoe Zeboima dia *hyæna* (plor.), karazam-bibi-dia izay mbola hita any Palestina. Angamba betsaka tamin' ny andro taloha ireo biby ireo



*Hyæna* (*Zeboa*.)

ka izany no nahazoan' io lohasaha io ny anarany.—J.S.

**ZEBOLONA, Patriarka sy Firenena.** Zebolona dia zanakalahin' i Jakoba sy Lea, ary fahafolony, araka ny filaharan' ny Patriarka roa ambin' ny folo lahy, izy (Gen. xxx. 19, 20). 'Fitoerana,' na 'fonenana' no hevitry ny anarany, fa hoy Lea reniny nony niteraka azy hoe: "Efa nanome anjara soa ho ahy Andriamanitra; amin' izao vao hitoetra amiko ny vadiko." Tsy misy teny

akory afa-tsy izany voalaza izany milaza an' i Zebolona, fa maromaro ihany ny teny milaza ny firenena izay taranany.

Telo ny zanakalahin' i Zebolona tamin' ny andro nifindran' i Jakoba mianakavy ho any Egypta; ary ireo telo lahy ireo tonga razan' ny fokon' olona telo tamin' ny firenen' ny Zebolona (Gen. xlvi. 14; Nom. xxvi. 26). Na dia vitsy toy izany aza ny zanany voalohany, tamin' ny nanisana ny Zanak' Isiraely tany Sinay ny firenen' ny Zebolona efa tonga fahefatra tamin' ny firenena roa ambin' ny folo, raha ny isany no heverina; fa Joda sy Dana ary Simeona ihany no nanan-tombo isa noho izy, ary 57,400 no isan' ny vahoaka tao aminy. Ary nitombo isa indray tamin' ny 40 taona tany an-efitra izy, fa nony voaisa indray tao amin' ny tany lemak' i Moaba, dia 60,500 no isany. Nony tafiditra tany Palestina ny Zanak' Isiraely, ny anjara-tanin' ny Zebolona dia tao avaratra; ny faritry ny taniny tao atsinanana dia ny Farihin' i Genesareta, ny tao andrefany dia Karmela sy ny Ranomasina Mediteraneana, ny tao atsimony dia ny tanin' ny Isakara tao amin' ny tany lemaka Esdraelona, ary tao avarany dia ny tanin' ny Naftaly sy Asera. Koa dia araka ny tso-drano nolazain' i Jakoba razambeny izany, tamin' izy nanao hoe:—

"Zebolona, ao amoron-dranomasina no honenany,
Dia ao amoron-dranomasina fitodiantsambo;
Ary ny sisin-taniny hifanolotra amin' i Sidona" (Gen. xlix. 13).

Ary ny anjara-tanin' ny Zebolona koa dia isan' ny tany mahafinaritra sy mahavokatra indrindra tany Palestina, dia toy ny tso-drano nataon' i Mosesy milaza azy:—

"Mifalia, ry Zebolona, amin' izay alehanao,
Ary hianao, ry Isakara, ao an-dainao.
Firenena no hantsoiny hankao an-tendrombohitra,
Ary ao no hamonoany zavatra ho fanati-pahamarinana;
Fa hitsentsitra ny haren' ny ranomasina izy
Sy ny zava-tsoa miafina ao amin' ny fasika" (Deo. xxxiii. 18, 19).

Tsy misy teny hafa loatra milaza an' i Zebolona afa-tsy ny dera nomen' i Debora mpaminanivavy azy noho ny herimpo sy ny fahasahiana nasehony tamin' ny ady tamin' ny Kananita nentin' i Sisera, fa hoy Debora: "Zebolona dia firenena nanao tsinontsinona ny ainy, na dia ho faty aza" (Mpit. v. 18). Debora nilaza koa fa nisy "avy tany Zebolona nitana ny tehin' ny mpifehy" (na, "ny penin' ny mpanoratra," and. 14). Ary tany aoriana indray, nony maty Saoly mpanjaka, maro ny olon' i Zebolona avy nanatona an' i Davida, "izay azo nalefa hanafika ka nahay niady tamin' ny fiadiana samy hafa rehetra, dia dimy alina, izay nahay nilahatra tsara tamin' ny firaisan-kina" (1 Tant. xii. 33).

Zebolona mbamin' ny rahalahiny telo, dia Isakara sy Naftaly ary Asera, dia toa nitambatra ho firenena ho azy, fa tafasaraka tamin' ny namany tany atsimo sy tany atsinanana izy. Dia niaraka tamin' ny namany izy ka niala tamin' ny nanompoany ny taranak' i Davida, dia tonga isan' ny fanjakan' ny Isiraely; ary tahaka azy koa, dia nalaky niala tamin' ny nanompoany an' i Jehova izy. Ary noho izany dia resin' ny Asyriana izy niaraka tamin' ny namany ka nentiny ho babo tany Asyria. Kanefa tamin' ny aoriana indray, nony niseho ny Mpamonjy, ny mponina tany Zebolona sy Naftaly, na dia isan' ny olona izay nitoetra tao amin' ny maizina aza, nahita fahazavana lehibe; fa tao Galilea, dia "Galilean' ny Jentilisa," no nampianaran' i Kristy indrindra, ka nisehoan' ny "mazava marina," sady nandehandehanan' i Jesosy nitety ny tanàna rehetra nitory ny Filazantsara.—J.S.

**ZEDEKIA Mpanjaka.** Zanak' i Josia izy sady mpanjakan' ny Joda faharoa-polony sy farany. Matania no anarany voalohany, ary nony nikomy tamin' i Nebokadnezara Joiakina, Matania no natsangan' i Nebokadnezara ho mpanjaka, ary ny anarany no novany ho Zedekia (2 Mpan. xxiv. 15-17). Koa satria nanoa ny mpanjakan' i Babylona Zedekia, dia voatery hanaiky azy koa ho lehibeny; kanefa rehefa nanjaka elaela ihany, dia nikomy tamin' i Nebokadnezara izy sady nanao ratsy koa teo imason' i Jehova. Nanaiky ny anatra nomen' ny mpanolo-tsaina ratsy fanahy sy ny mpaminany sandoka izy; ary Jeremia mpaminany, izay nifona taminy mba hanaiky ny tenin' i Jehova, no navelany henjehina sy hatao ao an-trano-maizina (Jer. xxxvii; xxxviii.). Koa satria tsy nety nanao izay marina izy, sady natahotra ny andriandahiny ihany sy ny fahavalony avy teo ivelany, dia nahavery ny fanjakany izany. Kanefa na dia noraran' i Jeremia aza izy tsy hiankina amin' i Egypta, dia nitady fanampiana avy tamin' ny mpanjakany ihany izy; dia tanteraka ny tenin' i Jehova. Fa niakatra indray Nebokadnezara ka nanao fahirano an' i Jerosalema; ary na dia nanohitra azy herintaona sy enim-bolana aza ny tompontanàna, dia afaky ny Babyloniana ihany izy. Ary na dia nandositra niaraka tamin' ny mpanompony sasany aza Zedekia, dia tratran' ny fahavalony izy tao amin' ny tany lemak' i Jeriko. Dia nentina tao amin' ny mpanjakan' i Babylona tany Ribla Zedekia, ary izy dia nitsara azy; koa ny zanany roa lahy novonoiny teo imason-drainy, ary ny mason' i Zedekia dia nopotsiriny; dia nafatotr' i Nebokadnezara tamin' ny gadra varahina izy ka nentiny nankany Babylona; ary nitoetra tao an-trano-maizina tao izy mandra-paha-

**fatiny.** Vakio 2 **Mpan. xxv.** 1; 2 **Tant. xxxvi.**; Jer. lii.

Nisy **Zedekia** telo lahy hafa koa voalazan' ny Test. Tal., dia izao: (1) **Mpaminany sandoka anankiray izay nanome toky an' i Ahaba, mpanjakan' ny Isiraely, handeha hiady** amin' i Ramota-Gileada. Ary nony nampanaluina Mikaia, mpaminany marina, hilaza izay heviny kosa, izay nanohitra ny **tenin'** i Zedekia, dia tezitra loatra Zedekia **ka** namely ny takolak' i Mikaia dia naneso **azy.** Fa Mikaia kosa nanambara fa ho **azon'** ny fahavalony Zedekia, ary hiery ao **amin'** ny efi-trano anatiny izy; ary amin' izany andro izany, hoy izy, dia ho hita fa lainga ny nolazain' i Zedekia, raha nanome toky an' i Ahaba sy Josafata izy (1 Mpan. xxii. 11-24; 2 Tant. xviii. 10-24). (2) Zanakalahin' i Maseia, dia mpaminany sandoka izay noraran' i Jeremia mpaminany, ary izay nentin-ko babo tany Babylona niaraka tamin' i Jekonia. Ary noho ny lainga nataony, dia nodorana velona tany Babylona izy sy ny mpaminany sandoka namany anankiray; ka dia tonga ambentinteny ny loza mahatahotra nanjo azy roa lahy (Jer. xxix. 21, 22). (3) Zanak' i Hanania izy sady isan' ny andriandahin' ny Joda tamin' ny nanjakan' i Joiakima (Jer. xxxvi. 12).—J.S.

**ZEFANIA sy ny Bokiny.** Tokony ho isan' ny zanak' andriana tany Jerosalema Zefania, fa voalaza (i. 1) ho zanak' i Kosy, zanak' i Gedalia, zanak' i Amaria, zanak' i *Hezekia* izy. Tokony ho olona ambony toetra sy nalaza tsara izany Hezekia izany, ary araka izay fantatsika ankehitriny tsy nisy izay Hezekia nalaza tao amin' ny Jiosy afatsy Hezekia mpanjaka ihany, ilay mpanjaka tsara fanahy izay indray nihira tamin' Isaia ka "nanao izay marina teo imason' i Jehova."

Ny dikan' ny anaran' i Zefania dia 'narovan' i Jehova,' na 'nafenin' i Jehova' (jereo Sal. xxvii. 5). Ny tenin' i Jehova tonga taminy tamin' ny andro nanjakan' i Josia, ilay mpanjaka tsara fanahy farany, izay nandrava ny fanompoan-tsampy tany Jerosalema sy Joda ary nanao izay tratry ny ainy hampibebaka ny vahoakany sy hampandositra azy ny loza nila ho avy. Efa voarava ela sy lasan-ko babo ny fanjakan' ny Isiraely tamin' izay; ary nanatona sy nanakaiky ihany ny andro handravan' Andriamanitra ny fanjakan' ny Joda koa nandritra ny enim-polo taona talohan' i Zedekia, izany hoe, hatramin' ny andro nahafatesan' Isaia mpaminany dia toa tsy nisy tenin' Andriamanitra nentin' ny mpaminany intsony tany Jerosalema. Efa maizina ny tany sy ratsy toetra ny vahoaka tamin' ireo dimy amby dimam-polo taona nanjakan' i Manase, zanak' i Hezekia, ireo. Ary na dia nibebaka ihany aza Manase nony fadiranovana izy, dia efa tonga 'osilahy sarotra andrasana' ny vahoaka ka tsy azo antenaina ho hendry; ka izany angamba no tsy nanomezan' Andriamanitra azy izay mpaminany hampianatra azy tamin' ireo taona maro ireo.

Zazalahy vao valo taona ihany Josia tamin' ny andro niantombohany nanjaka tany Jerosalema (B.C. 642). Hendry izy hatramin' ny fahazazany aza, nefa tokony ho tsy mbola nahalala ny Soratra Masina izy, fa toa tsy nisy Soratra Masina loatra hianarany tamin' izay afa-tsy ny bokin' ny mpaminany sasany; fa efa very ela ny Bokin' ny Lalàna. Koanefa io zaza io efa nahare ny tantaran' i Davida razambeny sy ny soa nataony mbamin' ny nanambinan' Andriamanitra azy, ka dia naniry sy nikasa hanahaka an' i Davida izy. Ary tamin' ny fahavalo taonan' ny nanjakany, raha mbola zaza 16 taona ihany izy, dia niandoha hitady ny Andriamanitr' i Davida kosa izy; dia vao nanadio an' i Joda sy Jerosalema ka nandoro ny sampy rehetra ary nanamboatra ny tranon' i Jehova izy. Sahy loatra hanao ny marina io zazakely io, fa saiky izy irery ihany no nihevitra izany tamin' ny voalohany; koa raha tsy nambinin' Andriamanitra izy sy nampahareziny, dia tsy mby nahavita tokoa. Fa ny zanak' andriana sy ny lehiben' ny fanjakany dia olona fatra-pikomy, ny dekan' ireo sy ny mpanompony dia tena jiolahy, raha nisy raharaha ratsy hataony, ka "nameno loza sy fitaka ny tranon' ny tompony izy" (i. 9). Vakio koa iii. 3, 4. Ny ankamaroan' ny vahoaka indray dia mpanompon' ny sampy Bala, na niankohoka teny an-tampon-tranony ka nivavaka tamin' ny kintana eny amin' ny lanitra izy.

Izany ary no toetry ny tany tamin' ny andro nitsanganan' i Josia mbola zazalahy hanadio ny fanjakany sy hitarika ny vahoakany ho amin' ny fahamarinana indray. Fa tsy mba navelan' Andriamanitra handroso irery izy, fa nomeny olona roa lahy samy mahery mba hanampy sy hanolo-tsaina azy amin' izany raharaha sarotra efa nidirany izany. Jeremia mpaminany no anankiray, ary ny anankiray kosa dia ity Zefania mpaminany sady isan' ny zanak' andriana tao aminy ihany. Ny tenin' i Jehova tonga tamin' i Jeremia "tamin' ny andron' i Josia, mpanjakan' ny Joda, tamin' ny fahatelo ambin' ny folo taona nanjakany" (Jer. i. 2); ary naharitra ela dia ela ny raharahan' i Jeremia, dia taorian' ny nandravana an' i Jerosalema aza. Fa famonjena rano vaky kosa ny an' i Zefania; izy natsangana taloha kelin' ny nitsanganan' i Jeremia, dia rehefa noravan' i Josia ny sampy sasany, nefa mbola nisy sisany be ihany (i. 4); ary raha ny bokiny no jerena, dia tamin' ny indray mandeha ihany no nandraisany ny tenin' i Jehova, izay notoriny teny an-tanàna sady nosoratany indray taoriandriana.

**Toko telo ihany samy fohy no ao amin' ny**

Bokin' i Zefania, ary indray maka ihany no misy teny alaina aminy ao amin' ny Test. Vao. (iii. 9; Rom. xv. 6). Ny toko i. manambara ny andron' i Jehova ho mby akaiky, dia andro hisy fandringanana, toy ny Safodrano fahizay, handringanana ny mpanota rehetra, mbamin' ny biby sy ny voromanidina ary ny hazandrano any an-dranomasina aza. Nefa hiantomboka any amin' i Joda sy Jerosalema izany, dia vao handroso ho amin' ny firenena mpanota manodidina rehetra.

"Antomotra ny andro lehiben' i Jehova;
Andro fahatezerana izany andro izany,
Andro fahoriana sy fahalahelovana,
Andro maizina sy manjombona" (i. 14-16).

Amin' ny toko ii. dia miantso ny olona hibebaka izy, dieny mbola tsy mihatra aminy ny loza, "dieny mbola tsy tonga aminareo ny fahatezerana mafin' i Jehova," nefa "mihelina toy ny akofa ny andro." Ny olona marina koa tsipazany anatra:—

"Mitadiava an' i Jehova, hianareo mpandefitra rehetra amin' ny tany,
Izay manaraka ny fitsipiny;
Tadiavo ny fahamarinana,
Tadiavo ny fanetren-tena;
Angamba ho voafina hianareo amin' ny andron' ny fahatezeran' i Jehova."

Ao amin' ny toko iii., izay farany, dia mitsinjo ny faran' ny zavatra rehetra izy, ka mahita ny zavatra voalazan' i Jaona Apostoly, dia ny Tanàna masina, dia Jerosalema Vaovao, voaomana tahaka ny ampakarina efa mihaingo hihaona amin' ny vadiny:—

"Mihobia, ry Ziona zanakavavy;
Manaova feo fifaliana, ry Isiraely;
Mifalia sy miravoravoa amin' ny fonao rehetra, ry Jerosalema zanakavavy. ...
Jehova, Mpanjakan' ny Isiraely, no ao aminao......
Mahery Izy ka hamonjy;
Hiravoravo anao amin' ny fifaliana Izy;
Ho sondriana amin' ny fitiavany Izy;
Hifaly anao amin' ny fihobiana Izy."—W.M.

**ZELOFADA**: izy dia Isiraelita avy tamin' ny firenen' ny Manase, izay niala tany Egypta niaraka tamin' ny olona maro be, nefa maty tany an-efitra tahaka izany taranaka rehetra izany izy (Nom. xiv. 35). Tsy nanan-janakalahy Zelofada, fa dimy kosa ny zananivavy; koa nony tonga teo an-tsisin' ny Tany Masina ny Isiraelita, izy dimy vavy nangataka tamin' i Mosesy sy Eleazera mba hanome azy ny zara-taniny mitovy amin' ny havany ihany. Koa Mosesy dia nandahatra ny teniny teo anatrehan' i Jehova. Ary Jehova nandidy fa homena azy dimy vavy anjara-tany araka izay nangatahiny, ka tonga lalàna tao amin' ny Isiraely izany; vakio Nom. xxvii. 1-11.—J.S.

**ZELOTE**: zahao SIMONA KANANEANA.

**ZEMEDA**: dia anaram-pandrefasana, tokony ho iray hectare sy ampahefany (Isa. v. 10).—J.S.

**ZENA**: dia Kristiana izay nankany Kreta niaraka tamin' i Apolosy ary toa nitondra ny Epistily ho an' i Titosy, fa Paoly nangataka an' i Titosy hanampy azy sy Apolosy, araka izay nilainy (Tit. iii. 13). Voalaza fa "mpahay lalàna" izy; nefa tsy hita marina raha mpandaha-teny tao amin' ny fitsaran' ny Romana izy, na Helenista sy mpampianatra ny Lalàn' i Mosesy.—J.S.

**ZEOSY**: dia anarana izay nahafantaran' ny Grika ny andriamanitra lehibe izay nivavahany, dia sahala amin' izay nataon' ny Romana hoe 'Jopitera' (Asa xiv. 12). Vakio JOPITERA.

**ZERA**: dimy ny olona natao hoe Zera ao amin' ny Test. Tal., dia holazaina kely ny tantarany avy:—

(1) Zanakalahin' i Joda sy Tamara ary rahalahin' i Fareza izy (kambana izy mirahaly, nefa Zera no zandriny; Gen. xxxviii. 30). Ny taranany dia natao hoe Zerita, Ezrahitra, sy Jizrita (Nom. xxvi. 20; 1 Mpan. v. 10; 1 Tant. xxvii.8). (2) Zanak' i Simeona sy razan' ny fokon' olona anankiray tamin' ny Isiraely (1 Tant. iv. 24). (3) Levita anankiray, zanak' Ido (1 Tant. vi. 6). (4) Zanak' i Regoela sy zafin' i Esao (Gen. xxxvi. 13, 17). (5) Mpanjakan' i Etiopia, izay niakatra hamely ny fanjakan' ny Joda tamin' ny nanjakan' i Asa, ka nitondra miaramila tapitrisa sy kalesy telon-jato. Neta Asa sy ny vahoakany nivavaka tamin' i Jehova ka nangataka Azy mba hiaro azy amin' ny fahavalony. Koa nohenoin' Andriamanitra izany, dia resy mihitsy Zera sy ny miaramilany, ka dia nahazo babo be Asa sy ny olony (2 Tant. xiv. 7-14).—J.S.

**ZEREDA**. (1) Anaran' ny lohasaha anankiray izay midina ho amin' ny Ranomasina Maty ao amin' ny zorony atsimo-atsinanany; faritry ny tanin' i Edoma sy Moaba izy (Deo. ii. 14). (2) Tanàna tao amin' ny zaratanin'ny Efraima, izay nahabe an' i Jeroboama mpanjaka (1 Mpan. xi. 26).—J.S.

**ZEROBABELA**: zanak' i Sealtiela izy, sy zanak' andriana avy tamin' ny taranak' i Davida (1 Tant. iii. 17), ary nitarika ny Jiosy izay niverina voalohany ho amin' ny tanin-drazany avy tany Babylona. Nitondra ny fanaky ny Tempoly niaraka taminy Zerobabela sy ny namany; ary nony tonga tao Jerosalema, dia nampian' i Josoa mpisoronabe sy ny mpisorona namany izy, ka nanorina indray ny alitara lehibe sady nanomboka nanao indray ny tanàna sy ny màndany. Kanefa tao aorian' izany, ny nanorenany ny Tempoly dia najanona noho ny fialonan' ny Samaritana, izay nahazo teny tamin' ny mpanjakan' i Persia koa hampijanona ny raharaha. Fa rehefa ela indray (16 taona), dia namporisihin' ny mpaminany roa lahy, dia Hagay sy Zakaria,

Zerobabela sy ny Jiosy mponina tao Jerosalema; dia nitsangana indray izy ka nahavita ny tranon' i Jehova (Ezra iii. 2, 8; v. 2; Hos. i. 1, 12, 13). Zerobabela koa dia nandahatra indray ny filaharan' ny antokon' ny mpisorona sy ny Levita, sady nanome teny ny amin' ny fivelomany (Ezra vi. 18; Neh. xii. 47); ary nampanoratra ny anaran' ny Jiosy izay niverina ho any Jerosalema, araka ny firazanany avy, izy (Neh. vii. 5); izy koa nampitandrina ny Jiosy ny Paska tamin' ny taona fahafito nanjakan' i Dariosy.—J.S.

**ZEROIA**: dia vehivavy anankiray tamin' ny mpianakavin' i Davida, izay renin' i Abisay sy Joaba ary Asahela, komandin' ny miaramilan' i Davida. Ny anaran' ny vadiny tsy fantatra, fa izy telo lahy no voalaza matetika hoe "ny zanak' i Zeroia" (2 Sam. ii. 18; iii. 39; xvi. 10; xix. 22).—J.S.

**ZIBA**: dia ny anankiray tamin' ny mpanompon' i Saoly, izay nasain' i Davida hanompo an' i Mefiboseta, zanak' i Jonatana. Kanefa namitaka an' i Davida sy nanaratsy ny tompony koa izy (2 Sam. ix. 12; xvi. 1-4; xix. 17-20); zahao MEFIBOSETA.—J.S.

**ZIFA**: dia anaran' ny tanàna roa tao amin' ny zara-tanin' ny Joda: (1) Ny anankiray dia tany atsimo, sady voalaza fa eo anelanelan' ny tanàna Itnana sy Telema (Jos. xv. 24). (2) Fa malaza tokoa ilay Zifa anankiray koa, izay tao amin' ny havoan' i Joda, teo anelanelan' i Karmela sy Jota (Jos. v. 55), fa voalaza matetika ao amin' ny tantaran' i Davida izy; fa tao izy niery nony nenjehin' i Saoly, ary tao no nitadiavan' i Saoly azy (1 Sam. xxiii. 14, 15, 25; xxvi. 2). Any atsimon' i Hebrona, sady lavitra azy tokony ho telo maily, misy havoana kely atao hoe *Tell Zif*, ary tao no tokony ho niorenan' ilay Zifa voalaza ao amin' ny tantaran' i Davida.—J.S.

**ZIFA** koa dia anaram-bolana; zahao VOLANA.

**ZIKLAGA**: dia tanàna tao amin' ny zaratany nomena ny firenen' ny Joda (Jos. xv.31), nefa tato aoriana dia nafindra ho an' ny Simeona izy (xix. 5). Nefa lasan' ny Filistina izy tamin' ny andron' i Davida, fa nomen' i Akisy, mpanjakan' i Gata, tamin' i Davida, ary tao izy no nitoetra herintaona sy efabolana (1 Sam. xxvii. 6, 7; xxxi. 14, 16). Tany Ziklaga no nandrenesan' i Davida ny amin' ny nahafatesan' i Saoly (2 Sam. i. 1; iv. 10), ka dia niala tao tamin' izay izy ka lasa nitoetra tany Hebrona. Ny teny farany milaza azy dia Neh. xi. 28, fa isan' ny tanàna nonenan' ny Jiosy, nony tafaverina avy tamin' ny Fahababoana izy. Mbola tsy hita marina izay niorenan' i Ziklaga, nefa tokony ho tao amin' ny tanin' ny Joda, tao atsimo-andrefana, izy.—J.S.

**ZIKRY**: dia anaran' ny olona maromaro voalaza ao amin' ny Test. Tal. Ny teny milaza azy dia Eks. vi. 21; 1 Tant. viii. 19, 23, 27; ix. 15; xxvi. 25; xxvii. 16; 2 Tant. xvii. 16; xxiii. 1; xxviii. 7; Neh. xi. 9; xii. 17.—J.S.

**ZILA**: dia anankiray tamin' ny vadin' ilay Lameka avy tamin' ny taranak' i Kaina, izay nilazany ny hira nataony (Gen. iv. 19, 22, 23). Renin' i Tobala-kaina sy Nama izy.—J.S.

**ZILPA**: dia ankizivavin' i Labana, izay natolony an' i Lea zanany ho mpanompony, tamin' ny nampakaran' i Jakoba azy ho vadiny (Gen. xxix. 24); izy koa no nomen' i Lea tao aoriana ho vadikelin' i Jakoba. Renin' i Gada sy Asera izy (Gen. xxx. 9-13) —C.J.

**ZIMA** dia anaran' ny Levita telo lahy voalazan' ny Test. Tal.; zahao 1 Tant. vi. 20, 40; 2 Tant. xxix. 12.—J.S.

**ZIMRY**: (*Miendri-koderaina*). Anaran' ny dimy lahy voalazan' ny Test. Tal. izany, dia izao:—(1) Zanak' i Salo, lohan' ny fianakaviana tamin' ny Simeonita izy, raha tany anefitra ny Zanak' Isiraely. Sahy nitondra vehivavy Midianita tao amin' ny rahalahiny teo imason'i Mosesy sy ny fiangonan' ny Zanak' Isiraely rehetra izy, izay nitomany teo am-baravaran' ny trano-lay fihaonana noho ny fananaran' Andriamanitra azy. Fa raha hitan' i Finehasa, zafin' i Arona mpisoronabe izany, dia nahatezitra azy; koa narahiny tao an-dainy Zimry, ary nataony indray mandefona izy roroa (Nom. xxv. 6-15). (2) Mpanompon' i Ela, mpanjakan' ny Isiraely, sady nandimby azy rehefa novonoiny izy (1 Mpan. xvi. 8-11). Ary raha vao nanjaka izy, dia novonoiny koa ny fianakavian' ny tompony rehetra. Hafitoana monja anefa no nanjakany, satria tamin' izany dia tonga Omry—izay nofidin' ny miaramila hanjaka—ka nanao fahirano an' i Tirza, tanàna nitoeran' i Zimry. Ary rehefa hitan' i Zimry fa efa ho azon' ny fahavalo ny tanànany, dia nodorany afo ny lapa mbamin' ny tenany; ka dia maty tao izy. (3) Anankiray tamin' ny zanak' i Zera, zanak' i Joda izy, (1 Tant. ii. 6), izay raiben' i Akana, ilay nanota tamin' ny zavatra voaozona ka maty noho izany (Jos. vii). Ary ny roa lahy natao hoe Zimry koa dia voalaza ao amin 'ny 1 Tant. viii. 34-36 sy Jer. xxv. 28.—L.B.

**ZIMRANA**: dia zanakalahin' i Abrahama sy Ketora, sady razan' ny firenena anankiray tany Arabia (Gen. xxv. 2; 1 Tant. i. 32).—J.S.

**ZINA**: dia efitra anankiray ao atsimon' i Palestina sady andrefan' Idomea. Kadesy no renivohitry ny tany nisy azy, ary tao no nitobian' ny Zanak' Isiraely taloha kelin' ny nidirany tao amin' ny Tany Masina (Nom. xxi.; xxvii. 14; xxx. 36).—J.S.

**ZIOGA**: teny Grika izany ary enti-milaza ny hazo izay atao eo amin' ny vozon' omby mitari-kalesy na fangady taritina mba hitovitoviany fandeha izy ka tsy hisarahany (1 Sam. xi. 7; 1 Mpan. xix. 19, 21). Ma-

vesatra sady manahirana izany hazo izany (Jer. xxxi. 18), ka dia tonga famantarana sy tandindon' ny fanompoana mafy (Jer. xxvii. 8; 1 Mpan. xii 4; Isa. lviii. 6), sy ny fitandremana sarotra sy manahirana, ny zioga, indrindra fa ny fomba maro amin' ny Lalàn' i Mosesy (Neh. i. 13; Asa xx. 10). Ary noho izany Jesosy Tompo niantso ny olona izay reraka sy sasatra tamin' ny nitondrany ny ziogan' ny Lalàna sy ny ziogan' i Satana mba hanatona Azy amin' ny teny hoe: "Ento ny ziogako ka mianara amiko, fa malemy fanahy Aho sady tsy miavona am-po; dia hahita fitsaharana ho an' ny fanahinareo hianareo. Fa mora ny ziogako, ary maivana ny entako" (Mat. xi. 29, 30); zahao ny sary eo amin' ny pejy 50 sy 213.—J.S.

**ZIONA**: dia anaran' ilay havoana anankiray ao atsimo-andrefana any Jerosalema, izay tanànan' ny Jebosita, nefa lasan' i Joaba tamin' ny nanjakan' i Davida (2 Sam. v. 6-10). ka dia natao hoe matetika 'Tanànan' i Davida' izy noho izany. Ary satria Ziona no havoana avo indrindra any Jerosalema, dia matetika ao amin' ny Salamo sy ny Mpaminany ny anarany dia natao solon' ny an' i Jerosalema sady tandindon' ny Fiangonan' Andriamanitra (Sal. xlviii. 12; cii. 14; Isa. li. 3, 11; lii. 1; lxii. 1; etc., etc.). Zahao JEROSALEMA, pejy 361, 362, sy DAVIDA, TANANANY.—J.S.

**ZIPORA**: dia zanakavavin' i Jetro, mpisorona tao Midiana, ary vadin' i Mosesy sy renin' ny zanany roa lahy, dia Gersoma sy Eliezera (Eks. ii. 21; iv. 25; xviii. 2-6). Tsy misy teny milaza azy afa-tsy ny namorany an' i Gersoma zanani-lahy matoa (Eks. iv. 24-26), sy ny nitondran' ny rainy azy sy ny zanany hanatona an' i Mosesy tao Refidima tao aoriana (xvii. 2-6). Vakio ny teny milaza an' i Mosesy.

Araka ny hevitry ny sasany, Zipora no ilay vehivavy Kosita izay nampakarin' i Mosesy ka naninian' i Arona sy Miriama azy (Nom. xii. 1). Tsy fantatra na marina izany na tsia, kanefa efa vadin' i Mosesy ela Zipora tamin' izany, ka dia angamba vehivavy hafa izay nalain' i Mosesy ho vadiny faharoa, rehefa maty Zipora, na fony fahavelony aza, no voalaza amin' izany.—J.Pl.

**ZIPORA**: rain' i Balaka, mpanjakan' i Moaba, izy (Nom. xxii. 2; xxiii. 18). Tsy fantatra raha efa nanjaka koa izy, nefa angamba izy ihany no ilay mpanjakan' i Moaba voalaza ao amin' ny Nom. xxi. 26.—L.R.

**ZIZA**: dia anaran' ny lohasaha lalina sady ety, mbamin' ny hantsana manamorona azy, izay niakaran' ny Moabita sy ny Amonita ary ny Meonita hiady amin' ny fanjakan' ny Joda tamin' ny nanjakan' i Josafata. Ao amin' ny ilan' ny Ranomasina Maty andrefany izany, ary araka ny hevitry ny maro dia sahala amin' ilay lohasaha atao hoe koa Enjedy (zahao EN-JEDY sy 2 Tant. xx. 16).—J.S.

**ZOANA** (*Mamindra*): dia tanàna tao Egypta, izay naorina teo amoron' ny ony Neily dia tao akaikin' ny ilany atsimon' ny farihy atao hoe *Menzalah*. *Tanis* no nataon' ny Grika anarany fahiny. Naorina fito taona taorian' i Hebrona ny tanàna, dia tafohan' ny andron' i Abrahama izany. Tao no nanaovan' Andriamanitra fahagagana teo imason' ny Zanak' Isiraely, raha mbola tany Egypta izy (Sal. xxviii. 12, 43); ary Isaia sy Ezekiela mpaminany naminany ny loza hihatra aminy noho ny faharatsiana sy ny fahadalan' ny andriandahiny (Isa. xxxiv. 11, 13; xxx. 4; Ezek. xxx. 13, 14). Tao no nitoeran' ny andriandahy sy ny mpanompotsain' i Farao; ary tao koa angamba aza no nitoeran' i Farao tamin' ny nialan' ny Zanak' Isiraely tany Egypta. Tanàna malaza Zoana tamin' ny andro nanjakan' i Farao, ary tamin' ny nanapahan' ny Romana azy; fa ankehitriny kosa dia efa rava izy sady be tazo.—L.R.

**ZOARA** (*Kely*): dia tanàna anankiray tao akaikin' ny Ranomasina Maty (Gen. xiii. 20). Tao no nandosiran' i Lota sy ny zanany mavavy tamin' ny nandravan' Andriamanitra ny tanàna teo amin' ny tany lemaka, dia Sodoma sy Gomora, etc.; fa noho ny nitoeran' i Lota tao Zoara, dia tsy mba noravan' Andriamanitra izy. Tany aloha dia Bela no anaran' i Zoara (Gen. xiv. 8). Tamin' ny andron' Isaia sy Jeremia dia mbola tao ihany ny tanàna; fa ankehitriny kosa, dia tsy misy zavatra hita loatra milaza ny nitoerany, na ny toetrany.—L.R.

**ZOBA**: dia fizaran-tany anankiray tany Syria, izay nahaleo tena ka tonga fanjakana tamin' ny nanjakan' i Saoly sy Davida ary Solomona. Tsy azo fantarina marina izay faritr' i Zoba, nefa toa tao avaratr' i Damaskosy sy tao atsinanan' i Hamata izy. Voalaza voalohany tamin' ny nanjakan' i Saoly Zoba, ary tamin' izay dia toa maro ny mpanjakany (1 Sam. xiv. 27). Efa-polo taona tany aoriana anefa dia notapahin' i Hadadezera ny tany, ary izy no resin' i Davida, izay naka babo betsaka taminy (2 Sam. viii. 1; 1 Tant. xviii. 5); ary ny Syriana tany Damaskosy koa, izay efa niandany tamin' i Hadadezera, noresen' i Davida koa. Tsy hita marina raha nanaiky an' i Davida ny olon' i Zoba, kanefa tao aorian' izany dia niady tamin' ny Isiraelita indray izy, nefa resin' i Joaba (2 Sam. x. 9). Dia nitady fanampiana indray tamin' ny namany ny olon' i Zoba, nefa resin' i Davida indray izy, ka dia nanaiky azy izy (1 Tant. xix. 16). Kanefa tamin' ny andro nanjakan' i Solomona, nisy olona avy tany Zoba nanahirana azy (1 Mpan. xi. 23-25; 2 Tant. viii. 3), dia Rezona, izay "fahavalon' ny Isiraely tamin' ny andron' i Solomona rehetra," sady "nankahala ny Isiraely."—J.S.

**ZODIAKA.** Izany dia anarana nomen' ny astronomera ny konstelasiona, na kintana

maro mifanakaiky toerana, izay manodidina ny lanitra, ary izay toa alehan' ny masoandro ao anatin' ny herintaona. Roa ambin' ny folo ny isan' ireo konstelasiona ireo, ary hatramin' ny ela efa nomena anarana izy, ary ny ankabeazany dia anaran' ny biby samy hafa, dia toy izao: Ondrilahy, Ombalahy, Zaza kambana, Foza, Liona, Virijina, Mizana, Maingoka, Mpitifitra, Osilahy, Mpantsaka, sy Hazandrano (roa). Izao koa no teny milaza ny Zodiaka ao amin' ilay boky atao hoe *Astronomy Fohifohy*: "Raha ny toetry ny masoandro amin' ny kintana no dinihina mandritra ny iray taona, dia ho hita fa toa mandroso miantsinanana kely isan-andro izy mandra-pahatapitry ny taona ka manao serkely tanteraka amin' ny lanitra amin' ny herintaona. Raha jerena ny ilaharan' ny masoandro amin' ny kintana, rehefa nilentika kely izy amin' ny 1 Janoary, dia ho hita fa miova toerana kely isan-andro izy, fa ny kintana atsinanany dia manatona azy, ary ny kintana izay nialoha azy amin' ny filentehany kosa dia manalavitra azy isan-andro; fa rehefa tapitra ny taona iray, ka tonga indray ny 1 Janoary, dia tafatsingerina amin' ny fitoerana iray izay nisehoany taona itsỳ indray izy. Ny masoandro, amin' ny alehany amin' ny kintana tahaka izany, dia mamaky ny konstelasiona roa ambin' ny folo samy hafa, izay atao hoe 'Konstelasiona Zodiakaly.'"

Ny Zodiaka, dia ireo konstelasiona roa ambin' ny folo voalaza eo ambony eo, no voalaza ao amin' ny 2 Mpan. xxiii. 5 sy Joba xxxviii. 32, dia isan' ny kintana izay nivavahan' ny Zanak' Isiraely tamin' ny andron' ireo mpanjakan' ny Joda izay nialoha an' i Josia.—J.S.

**ZOFA**: dia tany izay nalehan' i Saoly sy ny mpanompony tamin' izy nandeha nitady ny borikin-drainy (1 Sam. ix. 5). Toa tao atsimon' ny zara-tanin' ny Benjamina izany tany izany; zahao RAMATAIMA-ZOFIMA.—J.S.

**ZOFARA**: dia anankiray tamin' ireo sakaizan' i Joba telo lahy izay avy nitsapa alahelo azy tamin' ny fahoriany (Joba ii. 11; xi. 1; xx. 1; xlii. 9). Voalaza fa avy tany Nama izy, fa izay nisian' izany tany izany dia tsy fantatra. Zofara no nananatra an' i Joba mafy indrindra tamin' izy telo lahy; fa nanaratsy ny sakaizany fatratra izy, sady tsy nahalala famindram-po, na dia tsara tokoa aza ny laha-teniny milaza ny fitondran' Andriamanitra izao tontolo izao. Indroa ihany no namalian' i Zofara ny tenin' i Joba, fa toa sina izy tamin' ny farany ka tsy nanan-kavaly intsony.—J.S.

**ZOFIMA, Ny Saha**: dia tany teo antampon' i Pisga, na teo akaikiny, izay nitondran' i Balaka an' i Balama mba hanozona ny Zanak' Isiraely (Nom. xxiii. 14).—J.S.

**ZOHELETA, Ny Vato.** Izany dia toa vatolampy lehibe sy miharihary tany En-rogela, tao amin' ilay lohasaha any atsimo-atsinanan' i Jerosalema, izay nanaovan' i Adonija, zanak' i Davida, fanasana lehibe ho an' ny sakaizany, tamin' izy ta-hanandra-tena ho mpanjaka (1 Mpan. i. 9). Zahao ADONIJA.—J.S.

**ZORA**: dia tanàna anankiray tao amin' ny zara-tanin' ny Joda, nefa nonenan' ny olon' ny Dana (Jos. xv. 33; xix. 41). Tao akaikin' i Estaola izy sady nalaza noho ny nahaterahan' i Samsona tao (Mpit. xiii. 2; xviii. 2). Isan' ny tanàna nanaovan' i Rehoboama mànda sy fiarovana izy (2 Tant. xi. 10). Atao hoe *Surah* ankehitriny izy.—J.S.

**ZOZIMA**: dia anaran' ny firenena anankiray tamin' ny andron' i Abrahama, izay nonina tao amin' ny lalana nalehan' i Kedorlaomera, mpanjakan' i Elama, tamin' izy nitondra tafika hamely ny mpanjakan' i Sodoma sy ny namany (Gen. xiv. 5). Toa iray ihany izy sy ny Zamzomita, ary nitoetra tao amin' ny tanin' ny Amonita izy; zahao ZAMZOMITA.—J.S.

**ZOZORO.** Ny zava-maniry voalazan' ny teny Hebreo izay adika hoe 'zozoro' ao amin' ny Baiboly Malagasy dia zavatra mitovitovy amin' ny zozoro hita atỳ Madagaskara ihany. Voalaza ho nanaovan' ny renin' i Mosesy fiara ho fiarovana ny zazakely, nony notadiavin' ny mpanompon' i Farao hovonoina izy (Eks. ii. 3). Ny faniriny ao amin' ny fotaka dia voalazan' ny Joba viii. 11 sy Isa. xxxv. 7; ary ny nanaovan' ny olon' i Etiopia lakana na zahitra azy dia voalaza ao amin' ny Isa. xviii. 2, ary mbola fanaon' ny olona any Abysinia izany. Tsy hita intsony any Egypta, hono, ny zozoro, kanefa tany aloha dia betsaka no naniry tao, fa ny zozoro no nanaovan' ny Egyptiana zahitra, tahaka izay mbola hita eo amin' ny sary voasokitra eo amin' ny rindrin' ny tempoly maro, sady nanaovany taratasy koa, fa betsaka ireo no mbola maharitra mandraka ankehitriny. *Papyrus* no anarana nomen' ny Grika izany, ary izany no nihavian' ny teny Englisy hoe *paper* (Fr. *papier*).—J.S.

# APENDIKSA, NA TENY FANAMPINY.

## A

**AHALIMA** sy **AHALOTA**. Ireo dia anaran' ny hazo maniry, izay sady manitra no saro-bidy ny hazony. Ny hazo nahazoana azy dia maniry any Kotsin-Tsina sy India, ary fanatitry ny olona amin' ny sampiny; nefa hazo hita any Arabia sy Persia koa izy, fa voalazan' i Balama (Nom. xxiv. 6). Ny hazo rehefa nomontsamontsanina ho vovoka dia nentina hatao zava-manitra, araka izay voalaza ao amin' ny Sal. xlv. 8; Oha. vii. 17; Ton. K. iv. 14; ary izany, miaraka amin' ny miora, no nentin' i Nikodemosy sy Josefa hanosorany ny fatin' i Jesosy Tompo (Jao. xix. 39).—J.S.

**AMBASADORA** (2 Kor. v. 20): dia teny Englisy milaza ny manamboninahitra na andriandahy ambony indrindra, izay solombavan' ny mpanjaka na ny fanjakana anankiray ka mirahana hipetraka ao amin' ny renivohitry ny fanjakana hafa.—J.S.

**ANKOAY**: izany dia anarana omen' ny Sakalava ny karazam-borona vaventy, izay mponina atỳ Madagaskara, nefa any amoron-dranomasina any avaratr' andrefana ihany. Karazan' ny voro-mpihaza ny ankoay (dia izay atao hoe *eagle*, Eng., na *aigle*, Fr., na *aquila*, Lat.), ary naman' ny voromahery sy ny papango ary ny hitsikitsika izy, nefa lehibe lavitra noho izy rehetra, fa tokony ho intelo na inefatra ny halehiben' ny papango izy. Ny fihinan' ny ankoay dia hazandrano, ary mahery maka azy ao amin' ny ranomasina izy. Koa satria izy ihany no karazan' ny 'eagle' izay fantatra tsara atỳ Madagaskara, dia ny hoe 'ankoay' no atao anarany (Lev. xi. 13 sy Deo. xiv. 12) ho dikan' ny teny Hebreo milaza ny 'eagle.' Ary ny teny rehetra ao amin' ny Baiboly izay milaza 'voromahery,' dia 'eagle' kosa no tena dikany, fa lehibe lavitra izany vorona izany noho ny voromahery. Vakio anefa VOROMAHERY.—J.S.

**ARAMA-NAHARAIMA**:—'Tany avo anelanelan' ny ony roa': zahao MESOPOTAMIA, sy Gen. xxiv. 1.0

**ARTEMISY**: izany no anaran' ny andriamanibavy malaza izay nivavahan' ny Grika, ary izay nanaovana tempoly lehibe sy tsara rafitra indrindra tao Efesosy (Asa xix. 24-37). Diana kosa no anarana nahafantaran' ny Romana azy. Vakio DIANA sy EFESOSY. —J.S.

**ASARIA** (Mat. x. 28): anaran' ny vola anankiray tao amin' ny Romana izany; zahao VOLA.

**ASFALTA**: izany dia zava-mainty marihitra izay miboiboika avy amin' ny tany, indrindra ao amin' izay misy volkano sy horohorontany **matetika**. Rehefa mandry, dia tonga mafy sy malia ny asfalta, nefa azo empoina indray raha hafanaina, ka mety atao fanosorana zavatra ho fiarovana azy tsy ho tantera-drano izy. Betsaka ny asfalta any amin' ny tany manodidina ny Ranomasina Maty, sady mivoaka avy ao ambanin' ny ranony izy; ary matetika ny vongany lehibe dia hita mitsinkafona eo ambony ka entin' ny rivotra ho eny amoron' ny farihy (Gen. xiv. 10). Ny olona izay nanorina ny trano avo tany Babela nanao ny asfalta ho solon-drihitra (Gen. xi. 3); ary ny asfalta koa no nentin' ny renin' i Mosesy ka napetany tamin' ny fiara-zozoro izay nataony ho famonjena ny ain' ny zanany (Eks. ii. 3). Betsaka ny asfalta hita tany Babylona, ary mbola hita ao amin' ny ravan' ny trano maro any Babylona, fa nataon' ny olona ho solon-drihitra sy sokay izy. Ny fisian' ny asfulta ao amin' ny tany lemaka manodidina ny Ranomasina Maty no isan' ny zavatra izay nampandroso ny nandravana an' i Sodoma sy ny tanàna hafa, rehefa nilatsahan' ny afo avy tany an-danitra izy ireo (Gen. xix. 24, 25, 28). —J.S.

**AZAZELA**: teny Hebreo izany ary hita ao amin' ny filazana ny amin' ny Andro Fanavotana (Lev. xvi. 8, 10, 26), fa ny osilahy anankiray izay natokana hanaovana fanavotana ho an' ny Isiraely dia natao hoe "ho an' i Azazela." Ary na dia eo am-bodin' ny pejy ao amin' ny Baiboly Voahitsy aza misy teny fanazavana azy toy izao: "Tokony ho anaram-panahy ratsy izany," dia tsy mifanara-kevitra be ihany ny mpanao hevi-teny ny amin' izany. Ary izao hevitra samy hafa izao no ataon' ny olona:— (1) anaram-panahy ratsy, na ny Devoly na ny demonia anankiray, ny hoe Azazela, hoy ny sasany; (2) anaran-tany, na any an-efitra, na ny tendrombohitra anankiray, ny hoe Azazela, hoy ny sasany; (3) anaran' ny osy ny hoe Azazela, hoy ny sasany: ary (4) teny milaza fandehanana, na fanesorana mihitsy, ny hoe Azazela, hoy ny sasany indray. Io fahefatra io mila ho marina; koa raha izany no izy, dia izao no dikan' ny teny ao amin' ny Levitikosy: "ny loka anankiray ho an' i Jehova, ary ny loka anankiray ho an' ny fanesorana tanteraka." Vakio FANAVOTANA.—J.S.

## B

**BLASFEMIA**: teny Grika izany, izay enti-milaza teny fanaratsiana manamavo an' Andriamanitra, na ny Ray, na ny Zanaka, na ny Fanahy Masina, na izay momba an' Andriamanitra sy ny fivavahana marina.

Manao blasfemia koa izay mihambo hanana izay fomban' Andriamanitra; zahao Mat. xi. 3; xii. 31, 32; xxvi. 65; Jao. x. 33; etc. Maro ny teny ao amin' ny Test. Tal. koa izay adika hoe "miteny ratsy" sy "fitenenan-dratsy," nefa "blasfemia" no tena dikan' ireo; zahao 2 Mpan. xix. 6, 20; Sal. lxxiv. 18; etc. Ny hoe "miteny ratsy" fotsiny dia teny malemy loatra ka tsy ampy hilaza ny haratsian' ny fanaovana blasfemia.—J.S.

# D

**DARIKA** (1 Tant. xxix. 7): dia farantsakely volamena izay fanao tany Palestina taorian' ny niverenan' ny Jiosy avy tany Babylona, ary tokony ho ariary dimy sy loso no heviny. Araka ny hevitry ny sasany, ny anarany dia avy tamin' ny anaran' i Dariosy Hystaspesy, mpanjakan' i Persia. Zahao koa Ezra ii. 69; Neh. vii. 10; etc. —J.S.

**DIADEMA**: teny nalaina tamin' ny teny Grika izy io, ary enti-milaza ny fehindoha voaravaky ny vato soa sy volamena, izay haingon' ny mpanjakan' ny firenena maro tany aloha sy famantarana ny fiandrianany (Isa. iii. 20); vakio SATROBONINAHITRA.—J.S.

**DRAKMA**: zahao VOLA.

# E

**EBERA**. (1) Zanakalahin' i Sala sy zafiafin' i Sema izy (Gen. x. 24). (2) Zanak' i Elpala, avy tamin' ny firenen' ny Benjamina (1 Tant. viii. 12). (3) Mpisorona anankiray, izay voalazan' ny Neh. xii. 20.—J.S.

**EKSKOMONIKASIO**. Teny tsy hita ao amin' ny Baiboly izany, nefa voatsiahy matetika ihany izay lazain' io teny io; ary tsy hita izay teny Malagasy iray azo atao solony. *Excommunication* dia teny Englisy milaza ny mamoaka amin' ny fiangonana izay olona efa hita fa diso finoana na diso fitondrantena; izany dia (1) fanaon' ny Jiosy tamin' ny andro talohan' ny nisehoan' ny Filazantsara; ary (2) fanao nasain' ny Tompo hotandreman' ny mpianany, sady narahin' ny Apostoly sy ny Fiangonana hatramin' ny andro voalohany ka mandraka ankehitriny; dia hoheverina kely tsirairay izy roa.

1.—*Ny Ekskomonikasio fanaon' ny Jiosy.* Telo an-dalana ny heloka izay nahatonga ny olona ho navoaka tamin' ny synagoga sy ny fiangonana tao amin' ny Jiosy, ary toa ambaratonga telo ny fampijaliana natao noho ny ratsy vitan' ny olona. Voalohany, dia nanarin' ny fitsarana ny olona diso, ary indraindray dia natao tao an-trano-maizina hatramin' ny 30 andro izy. Koa raha mbola nanao ditra izy, dia nozonina ka najanona tsy hiangona ao amin' ny synagoga. Ary raha mbola tsy nety niova izy ka nikiribiby nandika ny Lalàna, dia nampisarahina mihitsy tsy ho isan' ny fiangonana sy ny firenena masina izy. Ny loza nanjo an' i Kora sy Datana ary Abirama (Nom. xvi.), ny ozona voalaza ny amin' ny mponina tao Meroza (Mpit. v. 23), ary ny nanamboaran' i Ezra sy Nehemia ny fomban' ny Jiosy (Ezra vii. 26; x. 8; Neh. xiii. 25), no ahitantsika izay hery amam-pahefana nananan' ny loholon' ny firenena. Ny fanaon' ny Jiosy dia hita ao amin' ny tantaran' ilay lehilahy teraka jamba izay nampihiratin' i Jesosy, nefa navoaky ny loholona tamin' ny synagoga (Jao. ix.). Ary maro ny olona mihevitra fa ireo fomba telo (fampisarahana tamin' ny fiangonan' ny Jiosy) voalaza teo ireo dia lazain' i Jesosy Tompo tsirairay ao amin' ny Lio. vi. 22, tamin' Izy nanambara rahateo ny fanenjehana hanjo ny Apostoly sy ny mpanompony maro, amin' ny teny hoe: "Sambatra hianareo raha halan' ny olona ka (1) *ariany*, sy (2) *haratsiny*, ary (3) *laviny* toy ny zava-dratsy ny anaranareo."

2.—*Ny Ekskomonikasio ao amin' ny Fiangonan' i Kristy.* Tsy mba nanaraka ny fanaon' ny synagoga ihany ny Apostoly sy ny mpitondra ny fiangonana voalohany, fa nanaraka ny fampianaran' i Kristy mihitsy ny Fiangonana, raha nananatra ny diso ary nampijanona sy namoaka ny maditra sy ny mpanao ratsy. Ny ekskomonikasio dia zavatra notendren' ny Tompo (Mat. xviii. 15, 18), ary nataon' i Paoly Apostoly sady nasainy hataon' ny fiangonana koa (1 Tim. i. 20; 1 Kor. v. 11, 13; Tit. iii. 10). Matetika koa Paoly milaza ny nananany fahefana hamoaka ny mpanao ratsy amin' ny fiangonana izay efa naoriny (2 Kor. i. 23; xiii. 10). Indroa aza ny olona izay nanao ratsy dia nesoriny mihitsy tamin' ny fiangonana. Ary fanampin' ny teny voalaza teo, dia maro ny teny hafa koa nolazain' i Paoly sy Jaona Apostoly milaza izay tokony hataon' ny mpitandrina amin' ny olona diso finoana sy ratsy fitondrantena sady tsy nety nibebaka; vakio 2 Tes. iii. 14, 15; Rom. xvi. 17; Gal. v. 12; 1 Tim. vi. 3, 4; 2 Jao. 10; 3 Jao. 10; Apok. ii. 20. Zahao koa Gal. i. 8, 9 sy 1 Kor. xvi. 22. Hitantsika koa fa raha nibebaka sy niova ny mpanao ratsy, dia noraisina indray ho isan' ny fiangonana izy; zahao 2 Kor. ii.

3.—Ary raha *ny Fototra sy Anton'* ny Ekskomonikasio no dinihina, dia izao zavatra izao no hita marimarina: (1) Fampijaliana ara-*panahy* ihany izany, ary tsy mba nisy nihatra loatra tamin' ny fampahoriana ny *tenan'* ny olona diso. (2) Fampisarahana amin' ny fiangonana sy ny Fandraisana izany. (3) Izay nokendrena sy notadiavina tamin' ny nanaovana azy dia mba hahasoa ny olona diso ihany (1 Kor. v. 5), sady ho fiarovana ny namany mbola isan' ny fiangonana (2 Tim. iii. 7). (4) Ny olona izay navoaka tahaka izany dia izay diso finoana (2 Tim. ii. 16-18), sy izay ratsy fitondrantena (1 Kor. v. 1). (5) Ny mpandray ny Fanasan'

ny Tompo rehetra (raha tafakambana ho fiangonan' i Kristy izy) no nanam-pahefana hamoaka olona (Mat. xviii. 17, 18); ary ny mpitandrina (na ny Apostoly) no nilaza sy nanambara ny hevitry ny maro amin' izany (1 Kor. v. 3; Tit. iii. 10). (6) Ny fiangonana rehetra nanana adidy hanatanteraka izany tenin' ny mpitandrina izany (1 Kor. v. 4; 2 Kor. ii. 10), na dia tsy neken' ny olona vitsy aza izany (and. 6). (7) Tsy nisy fetr' andro ny amin' ny faharetan' ny fampijaliana, fa araka ny toetry ny diso nataon' ny olona izany. (8) Tsy nisy olona noraisin' ny fiangonana indray, raha tsy nibebaka izy (2 Kor. ii. 7). (9) Raha nisy olona voarain' ny fiangonana indray, dia natao teo anatrehan' ny be sy ny maro, mpandray ny Fanasan' ny Tompo, izany, araka izay efa natao tamin' ny nanaovana ny ekskomonikasio koa tamin' ny voalohany.—J.S.

**EKLESIA**: io teny io dia teny Grika, izay nadika hoe 'Fiangonana' ao amin' ny Baiboly Malagasy, nefa eo am-bodin' ny pejy izay misy azy dia ny teny Grika no atao, toy izao: "*Gr.* eklesia." Ny tena heviny tamin' ny voalohany dia izay nantsoina hanao raharaham-panjakana; manaraka izany indray, dia natao anaran' ny fivorian' ny olona, na inona na inona no anton' izany. Kanefa tamin' ny aoriana indray dia tonga anarana malaza ny hoe eklesia, fa nentimilaza ny olona izay nantsoina ho mpanompon' i Kristy sady tafakambana amin' ny Kristiana namany sasany hivavaka aminy sy hanompo Azy. Vakio anefa FIANGONANA, pejy 228.—J.S.

**EPISKOPO**: io teny io dia teny Grika, izay nadika hoe 'mpitandrina' ao amin' ny Baiboly Malagasy, nefa eo am-bodin' ny pejy misy azy dia ny teny Grika no atao toy izao: "*Gr.* episkopo." Malalaka ny hevitr' io teny io tamin' ny voalohany, fa milaza mpitandrina fotsiny, na inona na inona ny raharaha notandremany; kanefa tamin' ny aoriana kosa dia tonga anarana malaza ny hoe 'episkopo', fa natokana ho an' ny olona izay nitandrina ny fiangonan' i Kristy sy nampianatra azy. Vakio anefa MPITANDRINA, pejy 544.—J.S.

## F

**FANASANA**: jereo ny sary eto mampiseho ny fomba fipetrahan' ny Jiosy amin' ny latabatra raha mihinana.—J.S.



*Fanasana sy fomba Fipetrahana eny amin' ny Latabatra.*

**FANINDRY**: izany dia tokony ho dikan' ny teny Hebreo atao hoe 'papango' ao amin' ny Deo. xiv. 13.—J.S.

**FRYGIA**: dia anaran' ny fizaran-tany anankiray tany Asia Minora. Ao amin' ny Test. Vao. dia teny milaza ny andrefan' ny tany ao ampovoan' izany peninsola izany. Nefa sarotra ny milaza ny faritr' i Frygia, satria malalaka ity anaran-tany ity, ary niovaova be ihany ny halehiben' ny tany tamin' ny andro samy hafa. Tamin' ny andron' ny Apostoly ny faritr' i Frygia dia izao: Bitynia sy Paflagonia no atao anarany; Kapadokia sy Lykaonia tao atsinanany; ny tendrombohitra Taorosy tao atsimony; ary Mysia sy Lydia sy Karia tao andrefany. Tany be havoana tsy mahavokatra loatra ny ankabiazan' ny tany Frygia, fa betsaka ny ondry izay nalaza noho ny hatsaran' ny volony. Ny olona tompon-tany dia hafa firazanana tamin' ny firenena nanodidina azy, ka dia tsy nitovy fomba, na

fiteny, na fivavahana taminy izy. Frygia nolazaina ho nalehan' i Paoly, izay nitety ny tanàna sy nitory ny filazantsara tao matetika; zahao Asa xvi. 6; xviii. 23.—J.S.

## G

**GANGRENA** (2 Tim. ii. 17): teny nalaina tamin' ny Grika izy io, ary milaza aretina izay malaky mifindra manerana ny tena ka mahatonga izay androsoany ho tahaka ny maty ka mihalò.—J.S.

**GYPA**: io dia teny nalaina tamin' ny Grika ka enti-milaza voro-mpihaza lehibe karazan' ny voltora, izay isan' ny vorona tsimadio ka norarana tsy hohanin' ny Isiraelita (Lev. xi. 13; Deo. xiv. 12). Atao hoe *peres* amin' ny teny Hebreo izany vorona izany, ary ny heviny dia 'mpamaky'; ary atao hoe koa amin' ny teny Latina *ossifrage* izy, dia 'mpamaky taolana', fa izany no fanaony amin' ny rembiny. Isan' ny vorona lehibe indrindra ny Gypa, ary atao hoe *Gypaetus barbatus* amin' ny fandaharana ny vorona, araka ny Zoology izy.—J.S.

## H

**HEBRONA**: zahao ny sary miaraka amin' ity; ary vakio HEBRONA, MAKPELA sy MAMRE.



*Ny Moska miorina eo ambonin' ny lavaka Makpela any Hebrona.*

**HERMESY**: dia anarana izay nahafantaran' ny Grika ny anankiray amin' ireo andriamanitra maro izay nivavahany, dia ilay nataon' ny Romana hoe Merkory. Noheveriny fa iraky ny andriamanitra lehibe izy sady nahay nandaha-teny (Asa xiv. 12); zahao MERKORY.—J.S.

**HEREMA**. Ao amin' ny Baiboly Malagasy dia hita matetika eo am-bodin' ny pejy ity teny hoe 'herema' ity, ary hita koa fa indraindray dia adika hoe 'voatokana,' ary indraindray 'voaozona,' ary indraindray 'levona,' ary indraindray 'ringana.' Teny Hebreo io teny io, ary ny tena dikany dia 'voatokana' ihany, nefa satria matetika ny zavatra natokana toy izany dia nasaina hovonoina na haringana; dia izany koa no mety ho dikany. Zahao Lev. xxvii. 28 sy Jos. vi. 17, etc.—J.S.

**HIPOPOTAMOSY**: zahao BEHEMOTA.



*Hipopotamosy.*

## I

**IBISA**: teny Englisy io, izay atao dikan' ny teny Hebreo hoe *tinshemeth*; ary araka ny hevitry ny sasany, dia milaza ny anankiray amin' ireo vorona izay ataon'ny Malagasy hoe 'manarana,' 'voronosy,' sy 'akohon-ala.' Ny sasany anefa mihevitra fa ilay vorona atao hoe 'taleva' no izy, fa vorona hita eo amin' ny honahona sy eny amorondranomasina izy (*Prophyrio sp.*). Isan' ny vorona tsi-madio izy ka noraran' ny Lalàna tsy hohanin' ny Isiraelita (Lev. xi. 17; Deo. xiv. 16).—J.S.

## J

**JAKALA**: izany dia teny Englisy milaza ny karazan' ny amboadia (*Canis aureus*) izay voalaza matetika ao amin' ny Baiboly, sady hita ao amin' ny tany rehetra voalazan' ny Soratra Masina. Mandeha manao andiany maro ny jakala ary mivoaka alina; ratsy feo

indrindra izy, fa mikaonkaona fatratra (Isa. xiii. 22; Mika i. 8). Voalaza ao amin' ny teny maro ny jakala ho isan' ny bibi-dia hita sy re ao amin' ny tany foana sy ny tanan-aolo (Isa. xxx. 14; Jer. ix. 11; x. 32; Joba xxx. 29; Fitom. iv. 3). Ny amboahaolo izay nampirehetan' i Samsona ny tanim-barin' ny Filistina dia tokony ho jakala (Mpit. xv. 4, 5). Ny jakala dia tahaka ny wolfa (lopo, na amboadia) nefa kely kokoa ary fetsy tahaka ny foksa (na volpa); azo ompiana izy, nefa ratsy dia ratsy fofona.—J.S.

**JEIELA**: nisy olona valo lahy natao hoe Jeiela voalazan' ny Test. Tal.; ny ankabiazany dia Levita, ary izao no teny milaza azy avy: 1 Tant. v. 7; xv. 18; 2 Tant. xx. 14; xxvi. 11; xxix. 13; xxxv. 9; Ezra viii. 13; x 43.—J.S.

**JIZARA**: zanakalabin' i Kehata izy sady zafin' i Levy, ary rain' i Kora (Eks. vi. 18 21; Nom. iii. 19; xvi. 1; 1 Tant. vi. 2, 18). Izy koa no lohan' ny fokon' olona atao hoe Jizarita (Nom. iii. 27; 1 Tant. xxvi. 23, 29).—J.S.

**JOBILY**: vakio ny teny ao amin' ny pejy 435, ary jero ny sary eto.—J.S.



*Ny Mpisorona mitsoka trompetra tamin' ny Jobily.*

## K

**KATERNIA**: teny Grika io, izay nentinilaza miaramila efa-dahy izay voatendry hiambina ny mpifatotra. Amin' ireo ny roa lahy nitoetra teo aminy tao amin' ny efitrano namatorana azy, ary ny roa lahy indray niambina teo ivelan' ny varavaran' izany. Vakio ny teny milaza ny namatorana an' i Petera Apostoly tao Jerosalema (Asa xii. 4).—J.S.

**KESITA**: zahao Gen. xxxiii. 19.

**KIBRA**: dia anaram-pandrefesana tao amin' ny Hebreo, tokony ho mitovy amin' ny maily iray (2 Mpan. v. 19).—J.S.

**KORA**: zahao FANDREFESANA, sy Lio. xvi. 7.

**KYRIA**: teny hita ao amin' ny 2 Jao. 1, 5 (eo am-bodin' ny pejy) izany; ary araka ny hevitry ny mpanoratra hevi-teny sasany, dia tena anaran' ilay vehivavy Kristiana izay nanoratan' i Jaona Apostoly ny Epistily. Ny sasany anefa mihevitra fa teny fanajana ihany izany, fa ny heviny dia 'tompovavy', na 'madama.'—J.S.

## L

**LADANA**: zahao LOTA (2).

**LEPTA**: zahao VOLA.

**LOVIA FANDOROAN-DITIN-KAZO MANITRA** (2 Tant. xxvi. 19; Eze. viii. 11), dia fanaka vola na varahina izay fandoroana vain' afo avy tamin' ny alitara, sy fanisiana ny ditin-kazo manitra (emboka) hodorana (2 Tant. xxvi. 18; Lio. i. 2). Ny teny ny amin' izany fandoroana zava-manitra izany dia Nom. iv. 14 sy Lev. xvi. 12. Solomona nanamboatra fitondrana afo volamena ho isan' ny fanaky ny Tempoly (1 Mpan. vii. 50; 2 Tant. iv. 22). Ary ireo angamba dia fitondrana vain' afo avy tamin' ny alitara varahina, sy fitondrana ny zava-manitra ho amin' ny alitara volamena fandoroana azy marain-tsy hariva (Eks. xxx. 7, 8). Ozia mpanjaka, nony nikasa handoro zava-manitra teo amin' ny alitara fandoroana izany, dia nitondra fitondrana afo teny an-tanany (2 Tant. xxvi. 16, 18). Ny teny nadika hoe "lovia volamena" eo amin' ny Heb. ix. 4 angamba milaza ny alitara fandoroana ditin-kazo manitra.—J.S.

**LOZY**: teny Hebreo ity, ary araka ny hevitry ny sasany, dia milaza hazo maniry anankiray izay sahala amin' ny *almonda* na *amygdala*; zahao AMYGDALA sy Gen. xxx. 37.—J.S.

## M

**MAKPELA**: jereo ny sary eo amin' ny pejy 809, ahitana ny moska miorina eo ambonin' ny lavaka izay nandevenana an' i Abrahama sy Saraha, ary Isaka sy Rebeka, ary Jakoba sy Lea.—J.S.

**MARMORA** (Fr. *marbre*; Eng. *marble*): dia teny milaza karazam-bato anankiray izay atao haingon-trano, fa azo ampalesina ho malama tsara sady mamirapiratra. Karazan' ny vato sokay ny marmora, sady maro samy hafa ny sorany, dia fotsy sy hara ary mainty, etc. (Est. i. 6.)—J.S.

**MAZORA**: isan' ny anaran' i Egypta izany: zahao Mika vii. 12.—J.S.

**MIKAELA**: afa-tsy Mikaela arikanjely voalaza teo aloha (MIKAELA), nisy olona maromaro koa natao hoe Mikaela, ary izao no teny milaza azy: Nom. xiii. 13; 1 Tant. v.

13, 14; vi. 40; vii. 3; viii. 16; xii. 20; xxvii. 18; 2 Tant. xxi. 2; Ezra viii. 8.—J.S.

**METATRA**: zahao FANDREFESANA.

**MINA**: zahao VOLA.

**MYRTA**: izany dia anaran' ny karazankazo anankiray izay maniry be ihany any Palestina; ny rantsany no mbola alain' ny Jiosy hanaovany trano amin' ny Andro Firavoravoana fitoerana an-Trano Rantsan-kazo, tahaka izay nataony tamin' ny andron' i Nehemia (Neh. viii. 15; Isa. xii. 19; lv. 13; Zak. i. 8, 10, 11). Maromaro ny karazan' ny myrta, ary izy rehetra dia alahatra ao amin' ny ordra, na fizarana, atao hoe *Myrtaceæ*.—J.S.

## O

**OLAY**: dia anaran' ny ony anankiray izay akaiky an' i Sosana any Persia, ary teo amorony no nahitan' i Daniela mpaminany ny fahitana sasany (Dan. viii. 2, 16). Natao hoe *Eulaeus* ao amin' ny soratry ny mpanoratra geografy tamin' ny Grika sy ny Romana izy; ny anarany ankehitriny dia *Kerkhah* ao ambony, fa *Kuran* ao ambany, ary isan' ny ony mikambana amin' ny Tigrisy izy.—J.S.

## P

**PARAKLETO**: teny Grika izy io ary nentin' i Kristy hilaza ny Fanahy Masina, Izay hirahiny ho Mpampianatra ny Fiangonana rehefa lasa any an-danitra ny Tompo (Jao. xiv. 16, 26; xv. 26; xvi. 7). Adika hoe "Mpananatra" ao amin' ireo teny ireo ny teny Grika, fa ny heviny koa dia "Mpanampy, na Mpampahery, na Solovava," araka izay voalaza eo am-bodin' ny pejin' ny Filazantsara. "Solovava" koa no dikan' ny teny hoe Parakleto ao amin' ny 1 Jao. ii. 1, dia ny teny hoe: "Raha misy manota, dia manana *Solovava* amin' ny Ray isika, dia Jesosy Kristy." —J.S.

**PAVO**: zahao VOROMBOLA.

**PITOMA sy RAMESESA**: dia anaran' ny tanàna fitehirizam-bary izay nataon' ny Zanak' Isiraely, raha andevon' ny Egyptiana izy (Eks. i. 11). Ny sary eo ambany mampiseho ny fomba fitehirizany ny variny. —J.S.



*Trano fitehirizam-bary tao amin' ny Egyptiana.*

**POPOLA** (Gen. xxx. 37): zahao POPLA.

**PRESBYTERA**: zahao MPITANDRINA.

## R

**RABITRO** (Lev. xi. 6): zahao HERA.

**RAJAKO**: dia anankiray amin' ireo biby maro karazana izay atao hoe *Quadrumana*, na 'efa-tanana,' satria ny tongony koa no toa tanany, ka izy efatra no fandraisany ny rantsankazo anaty ala, izay fonenany. Tsy mba mponina tao amin' ny Tany Masina ny rajako, nefa isan' ny biby nentin' ny sambon' i Solomona avy tamin' ny tany lavitra (1 Mpan. x. 22; 2 Tant. ix. 21). Raha tahaka ny hevitry ny mpanoratra boky hevi-teny, ny tany nahazoan' i Solomona ny rajako sy ny vorombola dia India Atsimo, na Seylona.—J.S.



*Rajako.*

**ROMA**. Zahao ny sary ao am-badika mampiseho ny vavahady lehibe nataon' i Titosy Emperora tany Roma, ho fahatsiarovana ny nandravany an' i Jerosalema sy ny nahafoanany ny fanjakan' ny Jiosy. Ao anatin' ny andohalambo misy sary voasokitra eo amin' ny vato mampiseho ny latabatra fametrahana ny mofo aseho sy ny fanaovan-jiro mirantsana fito, izay nentin' i Titosy ho babo avy tamin' ny Tempoly tao Jerosalema. Mbola maharitra mandraka ankehitriny io vavahady io.—J.S.

**RONGONY Fotsy Madinika**: dia lamba natao tamin' ny rongony voamboatra sy voafotsy tsara. Teo Egypta no nisehoan' ny hariry voalohany, ary ny teny milaza azy ao amin' ny Baiboly mampiseho fa teo Egypta indrindra no nisy olona nahay nanenona azy.

Raha nasandratra ho premier ministre tao Egypta Josefa, dia nampitafina "hariry madinika tsara" izy (Gen. xli. 42). Ary raha niala teo Egypta ny Zanak' Isiraely, dia nitondra "rongony fotsy madinika" betsaka avy tany izy, ary nasaina nanatitra azy hanaovana ny Tabernakely tany an-efitra (Eks. xxv. 4; xxxv. 6). Ary tamin' ny andro aoriana dia nenti-nanao ny akanjon' ny mpisorona, izay nanao ny raharaha teo amin' ny Tabernakely sy ny Tempoly (Eks. xxviii. 42; xxxix. 28; Lev. vi. 10; xvi. 4).

Ilay olona manan-karena, izay tantarain' i Jesosy, dia niakanjo volomparasy sy ny "rongony fotsy madinika" (Lio. xvi. 19); ary ny lamba nandevenana an' i Jesosy dia "hariry madinika" (Mat. xxvii. 59).—J.W.




*Vavahady nataon' i Titosy tany Roma ho fahatsiarovana ny nandreseny ny Jiosy.*

## S

**SEFELA**: teny Hebreo izy io (Jos. ix. 1), ary nenti-milaza ny tany lemaka eo amorontsiraka any atsimo-andrefan' ny Tany Masina. Fonenan' ny Filistina fahataloha izany sady mahavokatra indrindra hatramin' ny 4000 taona lasa; zahao Tany Masina, pejy 739.

**SEIRIMA**: teny Hebreo izy io ary ploralin' ny teny hoe *Sair*, na osilahy. Ny tena hevitry ny teny dia 'voloina,' na 'maraorao,' avy amin' ny toetry ny osy. Ny sampy sasany nivavahan' ny firenena sasany nanodidina ny Tany Masina, indrindra fa ny Egyptiana, dia natao manana ny endriky ny osilahy; ka dia tonga nanompo azy koa ny Zanak' Isiraely ka nijangajanga (Lev. xvii. 7). Jeroboama koa nanangana ny sarin' ny Serima ka nanendry mpisorona hitarika ny fivavahana aminy (2 Tant. xi. 15). Ny teny ao amin' ny Isa. xiii. 21 sy xxxiv. 14 anefa dia milaza osilahy fotsiny, ho isan' nybibi-dia mponina ao amin' ny tany lao sy ny tanàn-aolo.—J.S.

**SEKSTOLA**: zahao Vola, pejy 787.

**SEKSTARIA** (Mar. vii. 4): zahao Fandanjana, pejy 210.

**SYKOMORA**: dia anaran' ny karazan' ny aviavim-bazaha izay maniry tsara any amin' ny Tany Masina, ary tsara dia tsara ny voany (1 Tant. xxvii. 28; Amo. vii. 14). Zahao Aviavy.—J.S.

**SYRTISY**: dia anaran' ny fasika mandrevo malalaka ao amin' ny Ranomasina Mediteraneana, any avaratr' i Afrika. Natahoran' ny mpitarika sambo indrindra izany, araka izay voalazan' i Lioka ao amin' ny tantaran' ny nalehan' i Paoly sy ny namany nankany Roma (Asa xxvii. 17).—J.S.

## T

**TRAGAKANTA**: zahao Nekota.

## V

**VOLPA**: zahao Amboahaolo.

---

"Ny Soratra Masina, izay mampahahendry anao ho amin' ny famonjena amin' ny finoana izay ao amin' i Kristy Jesosy."

"Izay Soratra rehetra nomen' ny tsindrimandrin' Andriamanitra dia mahasoa koa ho fampianarana, ho fandresen-dahatra, ho fanitsiana izay diso, ho fitaizana ho amin' ny fahamarinana, mba ho tanteraka ny olon' Andriamanitra, ho vonona tsara ho amin' ny asa tsara rehetra."

---